# L-Ewwel Ktieb Ta' Mosè, Il-Ġenesi

1 Fil-bidu Alla ħalaq is-sema u l-art.
2 U l-art kienet bla forma, u ma kien
fiha xejn; u dlamijiet kienu fuq wiċċ
l-abbiss. U l-Ispirtu t'Alla kien jittajjar
fuq wiċċ l-ilmijiet.
3 U Alla qal: Ħa jkun hemm id-dawl:
u kien hemm id-dawl.
4 U Alla ra d-dawl, li kien tajjeb: u
Alla fired id-dawl mid-dlam.
5 U Alla semma d-dawl Nhar, u d-dlam
semmieh Lejl. U l-għaxija u l-għodu kienu
l-ewwel jum.
6 U Alla qal: Ħa jkun hemm firxa
f'nofs l-ilmijiet, u ħalli tifred l-ilmijiet
mill-ilmijiet.
7 U Alla għamel il-firxa, u fired l-
ilmijiet li kienu taħt il-firxa mill-ilmijiet li
kienu fuq il-firxa: u hekk kien.
8 U Alla semma l-firxa Sema. U l-
għaxija u l-għodu kienu t-tieni jum.
9 U Alla qal: Ħalli l-ilmijiet ta' taħt
is-sema jinġemgħu f'naħa waħda, u ħalli
l-art niexfa tidher: u hekk kien.
10 U Alla semma l-art niexfa Art: u l-
ġemgħa ta' l-ilmijiet semma Ibħra: u Alla
ra li dan kien tajjeb.
11 U qal Alla: Ħalli l-art tnibbet ħdura,
ħaxix jagħmel iż-żerriegħa, u siġar tal-
frott li jagħmlu frott skond ġenshom,
b'żergħatu fih, fuq l-art: u hekk kien.
12 U l-art nibbtet ħdura, u ħaxix
jagħmel żergħat, skond ġensu, u siġar jagħ-
mlu l-frott, b'żergħatu fih, skond ġensu:
U Alla ra li dan kien tajjeb.
13 U l-għaxija u l-għodu kienu t-tielet
jum.
14 U Alla qal: Ħa jkun hemm daw-
waliet fil-firxa tas-sema, biex jifirdu n-nhar
mil-lejl: u ħalli jkunu ta' egħliem, u biex
jagħżlu l-istaġuni, u l-jiem, u s-snin:
15 U ħa jkunu ta' dawwaliet fil-firxa
tas-sema biex jagħtu d-dawl fuq l-art: u
hekk kien.
16 U Alla għamel żewġ dawwaliet
kbar: id-dawwala l-kbira biex taħkem in-
nhar, u d-dawwala ż-żgħira biex taħkem
il-lejl: hu għamel il-kwiekeb ukoll.
17 U Alla qegħidhom fil-firxa tas-sema
biex jagħtu d-dawl fuq l-art.
18 U biex jaħkmu fuq in-nhar u fuq
il-lejl, u biex jifirdu d-dawl mid-dlam: u
Alla ra li dan kien tajjeb.
19 U l-għaxija u l-għodu kienu r-raba'
jum.
20 U Alla qal: Ħalli l-ilmijiet jiżegħdu
bi ħlejjaq ħajjin, u tjur li jittajru fuq l-art
fil-beraħ tal-firxa tas-sema.
21 U Alla ħalaq il-mostri kbar tal-
baħar, u kull ħlieqa ħajja li titkaxkar, li
żiegħdu l-ilmijiet, skond ġenshom, u t-
tjur kollha bil-ġwienaħ skond ġenshom:
u Alla ra li dan kien tajjeb.
22 U Alla berikhom, billi qal: Ferrgħu,
u oktru, u imlew l-ilmijiet fl-ibħra, u ħa
joktru t-tjur fuq l-art.
23 U l-għaxija u l-għodu kienu l-ħames
jum.
24 U Alla qal: Ħalli l-art tnissel ħlejjaq
ħajjin skond ġenshom, bhejjem, u ħlejjaq
li jitkaxkru, dbejjeb ta' l-art skond ġens-
hom: u hekk kien.
25 U Alla għamel id-dbejjeb ta' l-art
skond ġenshom, u l-bhejjem skond ġens-
hom, u kull ħlieqa li titkaxkar fuq l-art
skond ġensha: u Alla ra li dan kien tajjeb.
26 U Alla qal: Ħalli nagħmlu l-bniedem
fuq xbiħietna, u fuq suritna: u ħa jkollhom
ħakma fuq il-ħut tal-baħar, fuq it-tjur ta'
l-ajru, u fuq il-bhejjem, u fuq l-art kollha,
u fuq kull ħlieqa li titkaxkar fuq l-art.
27 Hekk Alla ħalaq il-bniedem fuq ix-
xbieha tiegħu: fuq ix-xbieha t'Alla ħalqu;
raġel u mara ħalaqhom.
28 U Alla berikhom, u qalilhom Alla:
Nisslu, u oktru, u imlew l-art, u aħkmuha;
u saltnu fuq il-ħut tal-baħar, u fuq it-tjur
ta' l-ajru, u fuq il-ħlejjaq kollha li jitħarrku
fuq l-art.
29 U Alla qal: Ara, tajtkom il-ħaxix
kollu li jagħmel iż-żerriegħa, li qiegħed
fuq wiċċ l-art kollha, u s-siġar kollha, li
jagħmlu frott is-siġra biż-żerriegħa: lilkom
ikunu ta' ikel.
30 U lil kull bhima ta' l-art, u lil kull
tajra tas-sema, u lil kull ħlieqa li titkaxkar
fuq l-art, li fiha hemm il-ħajja, jien tajt il-
ħaxix kollu b'ikel: u hekk kien.
31 U Alla ra kulma għamel, u, ara,
kien tajjeb wisq. U l-għaxija u l-għodu
kienu s-sitt jum.

2 Hekk kienu mitmumin is-smewwiet
u l-art, u l-eżerċtu tagħhom kollu.
2 U fis-seba' jum Alla temm xogħlu li
kien għamel: u strieħ fis-seba' jum mix-
xogħol tiegħu kollu li kien għamel.
3 U Alla bierek is-seba' jum, u qaddsu:
għax fih strieħ mix-xogħol tiegħu kollu
li Alla ħalaq u għamel.
4 Dan hu n-nisel tas-smewwiet u ta'
l-art meta nħalqu, fil-jum meta l-Mulej
Alla għamel l-art u s-smewwiet.
5 L-ebda siġra tar-raba' ma kien għad

hemm fl-art, u l-ebda ħaxix tar-raba' ma
kien għadu nibet: għax il-Mulej Alla
kien għadu ma bagħatx xita fuq l-art, u
bniedem ma kienx hemm biex jaħdem
l-art.
6 Iżda kien jitla' fwar mill-art, u kien
isaqqi l-wiċċ kollu ta' l-art.
7 U l-Mulej Alla sawwar il-bniedem
bit-trab ta' l-art, u nefaħ f'imnifsejh nifs
il-ħajja; u l-bniedem sar ruħ ħajja.
8 U l-Mulej Alla ħawwel ġnien f'Għe-
den, in-naħa tal-lvant; u hemm qiegħed il-
bniedem li kien sawwar.
9 U mill-art il-Mulej Alla nibbet kull
siġra li tgħaxxaq fil-għajn, u tajba għall-
ikel; is-siġra tal-ħajja wkoll f'nofs il-
ġnien, u s-siġra ta' tagħrif il-ġid u d-deni.
10 U xmara kienet toħroġ minn Għeden
biex issaqqi l-ġnien; u minn hemm kienet
tinqasam, u ssir erba' friegħi.
11 Pison, hu isem l-ewwel waħda:
din hi dik li ddur ma' l-art kollha ta'
Ħawila, fejn hemm id-deheb;
12 U d-deheb ta' dik l-art tajjeb: hemm
il-gomma li tfuħ u l-ħaġar oniċi.
13 Isem it-tieni waħda hu Gihon: din
hi dik li ddur ma' l-art kollha ta' l-Etjopja.
14 U t-tielet xmara jisimha Ħiddekel:
din hi dik li tiġri lejn in-naħa tal-lvant ta'
l-Assirja. U r-raba' xmara hi Ewfrat.
15 U l-Mulej Alla ħa l-bniedem, u
qiegħdu fil-ġnien ta' Għeden biex jaħdmu,
u jħarsu.
16 U l-Mulej Alla ta dal-kmandament
lill-bniedem, billi qallu: Minn kull siġra
tal-ġnien tista' tiekol:
17 Iżda mis-siġra ta' tagħrif il-ġid u d-
deni, la tikolx minnha: għax dak in-nhar
li tiekol minnha sgur tmut.
18 U l-Mulej Alla qal: Mhux tajjeb li
l-bniedem ikun waħdu: nagħmillu għaj-
nuna li taqbel għal miegħu.
19 U mill-art il-Mulej Alla sawwar kull
dbiba tar-raba', u l-agħsafar kollha tas-
sema, u ġiebhom għand Adam biex jara
x'isemmihom: u kif Adam semma lil kull
ħlieqa ħajja, dak kien isimha.
20 U Adam ta ismijiet lill-bhejjem koll-
ha, u lill-agħsafar tas-sema, u lil kull dbiba
tar-raba: iżda għal Adam ma sabx għaj-
nuna li taqbel għal miegħu.
21 U l-Mulej Alla tafa' ngħas tqil fuq
Adam, u raqad: u ħa waħda mill-kustilji
tiegħu, u għalaq il-laħam fil-post tagħha.
22 U l-kustilja, li l-Mulej Alla ħa mill-
bniedem, sawwarha mara, u ħadha għand
ir-raġel.
23 U Adam qal: Din hi issa għadma
ta' għadmi, u laħam ta' laħmi: tissejjaħ
Mara, għax mir-raġel kienet meħuda.
24 Għalhekk ir-raġel iħalli lil missieru
u 'l ommu, u jingħaqad ma' martu: u
jsiru laħam wieħed.
25 U kienu t-tnejn għarwenin, ir-raġel
u martu, u ma kinux jistħu.

3 Issa s-serp kien aktar ħani minn kul
bhima oħra tar-raba' li l-Mulej Alla
kien għamel. U qal lill-mara: Tassew li
qal Alla biex ma tiklux mis-siġar kollha
tal-ġnien?
2 U l-mara qalet lis-serp: Aħna nistgħu
nieklu mill-frott tal-ġnien:
3 Iżda mill-frott tas-siġra, li hemm
f'nofs il-ġnien, Alla qal: La tiklux minnu,
lanqas tmissuh, li ma tmutux.
4 U s-serp qal lill-mara: Le, sgur ma
tmutux:
5 Għax Alla jaf li fil-jum li tieklu minnu,
għajnejkom jinfetħu, u tkunu bħal allat,
tagħrfu l-ġid u d-deni.
6 U xħin il-mara rat li s-siġra kienet
tajba għall-ikel, u li kienet tgħaxxaq fil-
għajn, u siġra ta' minn jixtieqha biex
wieħed isir għaref, ħadet minn frottha, u
kielet, u tat ukoll lil żewġha li kien
magħha; u kiel.
7 U għajnejhom infetħu t-tnejn, u nteb-
ħu li kienu għarwenin; u ħatu l-weraq
tat-tin, u għamlu fradal għalihom.
8 U semgħu l-ħoss tal-Mulej Alla
miexi fil-ġnien għar-rwieħ tan-nhar: u
Adam u martu nħbew minn wiċċ il-
Mulej Alla qalb is-siġar tal-ġnien.
9 U l-Mulej Alla sejjaħ lil Adam, u
qallu: Fejn int?
10 U wieġeb: Smajt leħnek fil-ġnien, u
bżajt, għax kont għarwien: u nħbejt.
11 U qal: Min qallek li int għarwien?
Ewwilla kilt mis-siġra li wissejtek biex
minnha ma tikolx?
12 U r-raġel wieġeb: Il-mara li tajtni
biex tkun miegħi, tatni mis-siġra, u jien kilt.
13 U l-Mulej Alla qal lill-mara: X'inhu
dan li għamilt? U l-mara wieġbet: Is-serp
qarraqni, u kilt.
14 U l-Mulej Alla qal lis-serp: Talli
għamilt dan, inti misħut fost il-bhejjem
kollha, u fuq id-dbejjeb kollha tar-raba';
fuq żaqqek timxi, u trab tiekol il-jiem
kollha ta' ħajtek:
15 U nqiegħed mibegħda bejnek u l-
mara, u bejn nislek u nisilha: hu jisħaqlek
rasek, u int tisħaqlu għarqubu.
16 Qal lill-mara: Nkattar qatigħ it-
taħbit tiegħek, u l-ħbiela tiegħek; bl-
uġigħ tiled ulied: u xewqtek tkun għal
żewġek, u hu jaħkem fuqek.
17 U lil Adam qallu: Talli smajt leħen
martek, u kilt mis-siġra, li fuqha wissejtek,
billi għidtlek: La tikolx minnha: misħuta
tkun l-art minħabba fik: b'taħbit tiekol
minnha l-jiem kollha ta' ħajtek;
18 Xewk u għolliq tnibbitlek: u int
tiekol il-ħaxix tar-raba';
19 B'għaraq wiċċek tiekol il-ħobż,
sakemm tarġa' tmur lejn l-art: għax minn-
ha kont meħud: għax trab int, u fit-trab
tarġa' tmur.
20 U Adam semma isem martu Eva;
għax hi kienet omm il-ħajjin kollha.

21 U lil Adam ukoll, u lil martu, il-
Mulej Alla għamel qomos tal-ġild, u lib-
bishom.
22 U l-Mulej Alla qal: Ara, il-bniedem
sar bħal wieħed minna, jagħraf il-ġid u d-
deni: u issa, li ma jmurx imidd idu, u
jieħu wkoll il-frott mis-siġra tal-ħajja, u
jiekol, u jgħix għal dejjem:
23 Għalhekk il-Mulej Alla bagħtu 'l
barra mill-ġnien ta' Għeden, biex jaħdem
l-art li kien meħud minnha.
24 U hekk keċċa 'l barra lill-bniedem; u
qiegħed in-naħa tal-lvant tal-ġnien ta'
Għeden il-Kerubin, u sejf tan-nar iżiġġ
kullimkien, biex iħarsu triq is-siġra tal-
ħajja.

4 U Adam għaraf lil martu Eva; u hi
ħablet, u wildet lil Kajjin, u qalet:
Ksibt bniedem bil-għajnuna tal-Mulej.
2 U reġgħet wildet lil ħuh Abel. U
Abel kien ragħaj in-ngħaġ, imma Kajjin
ħaddiem l-art.
3 U ġara, wara xi żmien, illi Kajjin
ġieb offerta mill-frott ta' l-art lill-Mulej.
4 U Abel ukoll ġieb mill-frieħ ta' l-
ewwel tal-merħla tiegħu, u mill-aktar
smien minnhom. U l-Mulej ħares lejn
Abel, u lejn l-offerta tiegħu:
5 Iżda lejn Kajjin u lejn l-offerta tiegħu
ma ħarisx. U għadab wisq Kajjin u
għaddas wiċċu.
6 U l-Mulej qal lil Kajjin: Għala għa-
dabt? u għala għaddast wiċċek?
7 Jekk tagħmel it-tajjeb, ma tkunx
milqugħ? u jekk ma tagħmilx it-tajjeb,
id-dnub qiegħed fil-bieb. U xewqtu
miġbuda lejk; iżda int għandek taħkmu.
8 U Kajjin tkellem ma' ħuh Abel: u
ġara, xħin kienu fil-għalqa, illi Kajjin qam
għal ħuh Abel, u qatlu.
9 U l-Mulej qal lil Kajjin: Fejn hu ħuk
Abel? Wieġeb: Ma nafx; jaqaw jien
għassa ta' ħija?
10 U qal: X'għamilt? Leħen id-demm
ta' ħuk igħajjatli mill-art.
11 U issa int misħut mill-art, li fetħet
fommha biex tilqa' demm ħuk minn idek;
12 Meta taħdem l-art, ma tatikx
saħħitha: maħrub u vagabond tkun fl-art.
13 U qal Kajjin lill-Mulej: il-kastig
tiegħi akbar milli niflaħ narfa'.
14 Ara, keċċejtni llum minn wiċċ l-art;
u minn wiċċek ninħeba; u maħrub u
vagabond inkun fuq l-art; u jiġri li kull
min jarani joqtolni.
15 U l-Mulej qallu: Għalhekk kull min
joqtol lil Kajjin, iħallas għal seba' darbiet.
U l-Mulej għamel għelm fuq Kajjin, biex
min isibu ma joqtlux.
16 U Kajjin telaq minn quddiem il-
Mulej, u għammar fl-art ta' Nod, in-naħa
tal-lvant ta' Għeden.
17 Kajjin għaraf lil martu; u ħablet,
u wildet lil Henok; u bena belt, u sem-
mieha b'isem ibnu, Henok.
18 Twieled imbagħad Għirad lil Henok;
u Għirad wiled 'il Meħujaël: U Meħujaël
wiled 'il Metusaël: u Metusaël wiled lil
Lamek.
19 U Lamek ħa żewġ nisa: isem waħda
Għada, u isem l-oħra kien Sella.
20 Għada wildet lil Ġabal: hu kien
missier dawk li jgħammru fit-tined, u li
għandhom l-imrieħel.
21 U isem ħuh kien Ġubal: hu kien
missier dawk kollha li jdoqqu ċ-ċetra u
l-flawt.
22 U Sella, hi wkoll wildet 'il Tubal-
kajjin, li kien jaħdem il-għodod kollha tal-
bronż u tal-ħadid: u oħt Tubal-kajjin
kienet Nagħma.
23 U Lamek qal lin-nisa tiegħu, Għada
u Sella: Isimgħu leħni: ja nisa ta' Lamek,
agħtu widen lil kliemi; għax jien qtilt
raġel talli ġarrabli ġrieħi, u żagħżugħ talli
darabni.
24 Jekk Kajjin jitħallas seba' darbiet,
tassew Lamek jitħallas seba' u sebgħin
darba.
25 U Adam raġa' għaraf lil martu; u
wildet tifel, u semmiet ismu Set: Għax
Alla, qalet hi, tani nisel ieħor flok Abel,
li qatlu Kajjin.
26 U lil Set, lilu wkoll, twieled iben; u
semma ismu Enos: imbagħad il-bnedmin
bdew isejħu isem il-Mulej.

5 Dan hu ktieb in-nisel t'Adam. Dak in-
nhar li l-Mulej ħalaq il-bniedem, bi
xbihat Alla ħalqu;
2 Raġel u mara ħalaqhom; u berikhom,
u semma jsimhom Bniedem, meta nħalqu.
3 U meta Adam għiex mija u tletin sena,
wiled iben bi xbieha tiegħu, u sura tiegħu;
u sejjaħ ismu Set:
4 U jiem Adam, wara li wiled lil Set,
kienu tmien mitt sena: u wiled subjien u
bniet:
5 U l-jiem kollha li Adam għiex kienu
disa' mija u tletin sena: u miet.
6 U Set għiex mija u ħames snin, u
wiled lil Enos:
7 U Set għiex, wara li wiled 'l Enos,
tminn mija u seba' snin, u wiled subjien u
bniet:
8 U kienu l-jiem kollha ta' Set disa'
mija u tnax-il sena: u miet.
9 Enos għiex disgħajn sena, u wiled lil
Qajnan:
10 U wara li wiled lil Qajnan, għiex
tmien mija u ħmistax-il sena, u wiled
subjien u bniet:
11 U l-jiem kollha ta' Enos kienu disa'
mija u ħames snin: u miet.
12 U Qajnan għiex sebgħin sena, u
wiled 'il Maħalel:
13 U għiex Qajnan, wara li wiled lil

Maħalel, tmien mija u erbgħin sena, u
wiled subjien u bniet:
14 U l-jiem kollha ta' Qajnan kienu
disa' mija u għaxar snin: u miet.
15 U Maħalel għiex ħamsa u sittin
sena, u wiled lil Ġared.
16 U Maħalel għiex, wara li wiled 'il
Ġared, tmien mija u tletin sena, u wiled
subjien u bniet.
17 Tmien mija u ħamsa u disgħin sena
kienu l-jiem kollha ta' Maħalel: u miet.
18 U Ġared għiex mija u tnejn u sittin
sena, u wiled lil Ħenok:
19 U Ġared għiex, wara li wiled 'il Ħenok
tmien mitt sena, u wiled subjien u bniet:
20 Disa' mija u tnejn u sittin sena
kienu l-jiem kollha ta' Ġared: u miet.
21 U Ħenok għiex ħamsa u sittin sena,
u wiled 'il Metuselaħ.
22 U Ħenok wara li wiled lil Metuselaħ,
mexa ma' Alla għal tliet mitt sena: u
wiled bniet u subjien:
23 U l-jiem kollha ta' Ħenok kienu tliet
mija u ħamsa u sittin sena:
24 U Ħenok kien jimxi m'Alla: u ma
għadux iżjed: għax Alla ħadu.
25 Metuselaħ għiex mija u seba' u
tmenin sena, u wiled lil Lamek:
26 U għiex Metuselaħ, wara li wiled
lil Lamek, seba' mija u tnejn u tmenin
sena, u wiled subjien u bniet:
27 U l-jiem kollha ta' Metuselaħ kienu
disa' mija u disa' u sittin sena: u miet.
28 U Lamek għiex mija u tnejn u
tmenin sena, u wiled iben:
29 U sejjaħ ismu Noė, billi qal: Dan
ifarraġna fix-xogħol tagħna, u fit-tbatija
ta' idejna, minħabba l-art li l-Mulej seħet.
30 U Lamek għiex, wara li wiled lil
Noė, ħames mija u ħamsa u disgħin
sena, u wiled subjien u bniet:
31 U l-jiem kollha ta' Lamek kienu
seba' mija u seba' u sebgħin sena: u miet.
32 U Noė kellu ħames mitt sena: u
Noė wiled lil Sem, lil Ħam u lil Ġafet.

6 U ġara, meta l-bnedmin bdew joktru
fuq wiċċ l-art, u jitwildulhom il-
bniet,
2 Illi wlied Alla raw li l-bniet tal-
bnedmin huma sbieħ, u ħadu nisa għali-
hom minn dawk kollha li għażlu minnhom.
3 Il-Mulej qal: L-ispirtu tiegħi ma
jdumx għal dejjem jitħabat mal-bniedem,
għax hu laħam ukoll: iżda jiemu jkunu
mija u għoxrin sena.
4 Kien hemm l-iġganti fuq l-art f'dawk
iż-żminijiet; u wara dan *ukoll*, meta wlied
Alla daħlu għand il-bniet tal-bnedmin, u
wildulhom ulied; dawn huma dawk in-nies
kbar tal-qedem, nies ta' isem.
5 U Alla ra li l-ħażen tal-bniedem kien
kbir fuq l-art, u li kull xewqa tal-ħsibijiet
ta' qalbu kienet dejjem ħażen biss.
6 U sogħobbih il-Mulej li għamel il-
bniedem fuq wiċċ l-art, u għela f'qalbu.
7 U l-Mulej qal: Neqred il-bniedem li
ħlaqt minn wiċċ l-art, sew il-bniedem, u
kemm il-bhima, u l-ħlejjaq li jitkaxkru, u
l-agħsafar tas-sema; għax jisgħobbija li
għamilthom.
8 Iżda Noė sab ħniena f'għajnejn il-
Mulej.
9 Dan hu nisel Noė: Noė kien raġel
sewwa, u bla ħtija, fost in-nies ta' żmienu:
u Noė kien jimxi ma' Alla.
10 U Noė wiled tlitt itfal: Sem, Ħam u
Ġafet.
11 L-art ukoll kienet imħassra quddiem
Alla, u l-art kienet mimlija vjolenza.
12 U Alla ħares lejn l-art, u, ara, kienet
imħassra: għax kull maħluq kien ħassar
triqtu fuq l-art.
13 U Alla qal lil Noė: Wasal quddiemi
t-tmiem ta' kull maħluq; għax l-art mim-
lija vjolenza minħabba fihom; u, ara, jien
neqridhom flimkien ma' l-art.
14 Agħmel għalik arka tal-għawwied
taċ-ċipress; tagħmilha bil-kmamar, u
tidlikha barra u minn ġewwa biż-żift.
15 U din hi l-għamla li tagħmilha:
Tliet mitt driegħ it-tul ta' l-arka; ħamsin
driegħ il-wisa' tagħha, u tletin driegħ il-
għoli tagħha.
16 Agħmel ftuħ għad-dawl fl-arka, u
temmu driegħ 'il fuq; il-bieb ta' l-arka
qiegħdu f'ġenbha: bl-ewwel, it-tieni, u
t-tielet sular agħmilha.
17 U, ara, jien, iva jien, sa nibgħat dil-
luvju ilma fuq l-art, biex neqred il-laħam
kollu, li fih nifs il-ħajja, minn taħt is-sema;
u kulma hu fuq l-art imut.
18 Iżda miegħek nagħmel il-għaqda
tiegħi; u tidħol fl-arka, int, u wliedek, u
martek, u n-nisa ta' wliedek miegħek.
19 U mill-ħajjin kollha, minn kull
laħam, tnejn minn kull ġens iddaħħal fl-
arka, biex iżżommhom ħajjin miegħek:
raġel u mara jkunu.
20 Mit-tjur skond ġenshom, mill-bhej-
jem skond ġenshom, mill-ħlejjaq kollha li
jitkaxkru fuq l-art skond ġenshom, tnejn
minn kollha jidħlu miegħek, biex tgħaj-
jixhom.
21 U ħu għalik minn kull ikel li jittiekel,
u taħżnu għandek; u jkun ikel għalik, u
għalihom.
22 U hekk għamel Noė: skond kulma
ordnalu Alla, hekk għamel.

7 U l-Mulej qal lil Noė: Idħol int u darek
kollha fl-arka: għax lilek rajt raġel
sewwa quddiemi fost dan in-nisel.
2 Minn kull bhima safja inti tieħu
għalik seba' pari, ir-raġel u l-mara tiegħu,
u mill-bhejjem li mhumiex safjin tnejn,
ir-raġel u l-mara tiegħu.
3 Mill-agħsafar tas-sema, seba' pari,

ir-raġel u l-mara; biex iżżomm in-nisel ħaj fuq wiċċ l-art kollha.

4 Għax sebat ijiem oħra, jien nagħmel xita fuq l-art għal erbgħin jum u erbgħin lejl; u kull ħaġa ħajja li jien għamilt neqridha minn wiċċ l-art.

5 U Noè għamel skond kulma kien ordnalu l-Mulej.

6 U Noè kellu sitt mitt sena meta d-dilluvju ta' l-ilma kien fuq l-art.

7 U Noè daħal, u wliedu, u martu, u n-nisa ta' wliedu miegħu, fl-arka, min-ħabba l-ilmijiet tad-dilluvju.

8 Mill-bhejjem safjin, u mill-bhejjem mhux safjin, u mill-agħsafar, u minn kull ħlieqa li titkaxkar fuq l-art,

9 Daħlu tnejn tnejn għand Noè fl-arka; ir-raġel u l-mara, bħalma Alla kien ordna lil Noè.

10 U ġara wara sebat ijiem, li l-ilmijiet tad-dilluvju kienu fuq l-art.

11 Fis-sena sitt mija ta' ħajjet Noè, fit-tieni xahar, fis-sbatax-il jum tax-xahar, dak in-nhar inkissru l-egħjun kollha tal-qiegħ il-kbir, u nfetħu bwieb is-sema.

12 U x-xita niżlet fuq l-art għal erbgħin jum u għal erbgħin lejl.

13 Dak in-nhar sewwa daħal Noè, u Sem, u Ħam, u Ġafet, ulied Noè, u mart Noè, u t-tliet nisa ta' wliedu magħhom, fl-arka:

14 Huma, u kull dbiba skond ġensha, u l-bhejjem kollha skond ġenshom, u kull ħlieqa li titkaxkar fuq l-art, skond ġensha, u kull għasfur skond ġensu, u kull tajra skond ġensha.

15 U daħlu għand Noè fl-arka, tnejn tnejn minn kull laħam, li fih hemm nifs il-ħajja.

16 U dawk li daħlu, daħlu raġel u mara, minn kull laħam, kif kien ordna Alla lil Noè: u l-Mulej sakkar wara Noè.

17 U dam id-dilluvju erbgħin jum fuq l-art; u żdiedu l-ilmijiet, u refgħu l-arka, u hi għoliet fuq l-art.

18 U l-ilmijiet ħakmu, u kotru qatigħ fuq l-art; u l-arka kienet tgħum fuq wiċċ l-ilma.

19 U l-ilmijiet ħakmu qatigħ fuq l-art; u l-muntanji għoljin kollha, li kienu taħt is-sema kollu, inksew.

20 Ħmistax-il driegħ 'il fuq għolew l-ilmijiet; u ksew il-muntanji.

21 U kull laħam li jitħarrek fuq l-art miet, sew agħsafar u sew bhejjem u dbejjeb, u kull ħlieqa li titkaxkar fuq l-art, u kull bniedem:

22 Kull min kellu nifs il-ħajja f'imnif sejh, u kull min igħix fuq l-art niexfa, miet.

23 U kull ħaġa ħajja li kienet fuq wiċċ l-art inqerdet, sew il-bniedem, u sew il-bhejjem, u l-ħlejjaq li jitkaxkru, u l-agħsafar tas-sema; kollha nqerdu mill-art: u Noè biss baqa' ħaj, u dawk li kienu miegħu fl-arka.

24 U l-ilmijiet ħakmu fuq l-art gna! mija u ħamsin jum.

8 U Alla ftakar f'Noè, u f'kull ħaġa ħajja, u l-bhejjem kollha li kienu miegħu fl-arka: u Alla għamel li jgħaddi riħ fuq l-art, u bdew jonqsu l-ilmijiet.

2 L-egħjun tal-qiegħ u bwieb is-sema ngħalqu, u waqfet ix-xita mis-sema:

3 U l-ilmijiet reġgħu lura mill-art kuljum: u wara li għaddew mija u ħamsin jum, l-ilmijiet naqsu.

4 U l-arka strieħet fis-seba' xahar, fis-sbatax tax-xahar, fuq il-muntanji ta' Ararat.

5 U kuljum baqgħu jonqsu l-ilmijiet sal-għaxar xahar: fil-għaxar xahar, fl-ewwel jum tax-xahar, dehru rjus il-muntanji.

6 U ġara, wara li għaddew erbgħin jum, li Noè fetaħ it-tieqa ta' l-arka li kien għamel:

7 U telaq iċ-ċawlun, li beda ġej u sejjer sakemm nixfu l-ilmijiet minn fuq l-art.

8 Bagħat ukoll ħamiema mingħandu, biex jara jekk l-ilmijiet naqsux minn wiċċ l-art;

9 Imma l-ħamiema ma sabitx fejn isserraħ qiegħ riġilha, u reġgħet lura għandu fl-arka, għax l-ilmijiet kienu fuq wiċċ l-art kollha: imbagħad ħareġ idu, u ħadha, u daħħalha għandu fl-arka.

10 U stenna sebat ijiem oħra; u raġa' bagħat il-ħamiema mill-arka.

11 U l-ħamiema reġgħet ġiet għandu filgħaxija; u, ara, f'munqarha kien hemm werqa taż-żebbuġ maqtugħa: u hekk Noè sar jaf li l-ilmijiet niżlu mill-art.

12 U stenna sebat ijiem oħra; u raġa' bagħat il-ħamiema li ma reġgħitx lura għandu iżjed.

13 U ġara, fis-sena sitt mija u wieħed, fl-ewwel xahar, fl-ewwel jum tax-xahar, illi l-ilmijiet nixfu mill-art: u Noè neħħa l-għatu ta' l-arka, u ħares, u, ara, wiċċ l-art kien niexef.

14 U fit-tieni xahar, fis-sebgħa u għoxrin tax-xahar, l-art kienet niexfa.

15 U Alla kellem lil Noè, billi qallu:

16 Oħroġ mill-arka, int, martek, u wliedek, u n-nisa ta' wliedek miegħek.

17 Oħroġ miegħek kull ħaj li hemm miegħek, minn kull laħam, sew tat-tajr, u sew tal-bhejjem, u ta' kull ħlieqa li titkaxkar fuq l-art; biex jiżgħedu fl-art, u jnisslu, u joktru fuq l-art.

18 U Noè ħareġ, u wliedu, u martu, u n-nisa ta' wliedu miegħu:

19 U kull bhima, u kull ħlieqa li titkaxkar, u kull għasfur, u kulma jitkaxkar fuq l-art, skond ġenshom, ħarġu mill-arka.

20 U Noè bena altar lill-Mulej; u ħa minn kull bhima safja, u minn kull tajra safja, u ħaraqhom fuq l-altar.

21 U l-Mulej xamm rieħa tfuħ; u
l-Mulej qal f'qalbu: Ma narġax nisħet l-art
minħabba l-bniedem; għax il-ġibda ta'
qalb il-bniedem hi ħażina sa minn żgħori-
tu; lanqas ma narġa' iżjed nolqot kull
ħlieqa ħajja, bħal ma għamilt.
22 Kemm iddum l-art, żrigħ u ħsad,
bard u għomma, sajf u xitwa, u nhar u
lejl, ma jehdewx.

9 U Alla bierek lil Noė u lil uliedu, u
qalilhom: Nisslu u oktru, u imlew l-
art.
2 U l-biża' tagħkom, u t-tregħid
tagħkom ikunu f'kull bhima ta' l-art, u
f'kull tajra tas-sema, u f'kulma jitkaxkar
fuq l-art, u fuq il-ħut kollu tal-baħar:
f'idejkom imħollijin.
3 Kull ħlieqa li titħarrek u ħajja tkun
għalikom ta' ikel; kif ukoll il-ħaxix aħdar,
kollox nagħtikom.
4 Iżda tiklux laħam li jkun għadu bil-
ħajja tiegħu, li hi demmu.
5 U tassew tad-demm tagħkom, li hu
l-ħajja tagħkom, jien nitlob ħaqq; minn
għand kull bhima nitolbu, u minn għand
il-bniedem; minn għand kull wieħed
bħalu nitlob ħaqq tal-ħajja tal-bniedem.
6 Kull min ixerred demm il-bniedem,
mill-bnedmin demmu jixxerred: għax bi
xbihat Alla, Alla għamel il-bniedem.
7 U intom nisslu, u oktru; u xterdu
fl-art, u oktru fiha.
8 U Alla kellem lil Noė, u lil uliedu
miegħu, billi qalilhom:
9 U jien, ara, sa norbot il-għaqda tiegħi
magħkom, u ma nisilkom warajkom.
10 U ma' kull ħlieqa ħajja li hemm magħ-
kom, l-agħsafar, il-bhejjem, u d-dbejjeb
kollha ta' l-art magħkom; ma' kull min
joħroġ mill-arka magħkom, imqar ma'
kull bhima fuq l-art.
11 U nintrabat b'għaqda magħkom:
l-ebda ħlieqa ħajja ma targa' tinqered bl-
ilmijiet ta' dilluvju; lanqas ikun hemm
dilluvju ieħor biex igħarraq l-art.
12 U qal Alla: Dan hu l-għelm tal-
għaqda li jien sa norbot bejni u bejnkom,
u bejn kull ħlieqa ħajja li hemm magħkom.
minn nisel għal nisel sa dejjem:
13 Qegħidt il-qaws tiegħi fis-sħab, u
dan ikun ta' għelm il-għaqda bejni u
bejn l-art.
14 U jiġri, meta niġma' s-sħab fuq l-art,
illi l-qaws jidher fis-sħaba:
15 U niftakar fil-għaqda tiegħi, li hemm
bejni u bejnkom, u bejn kull ħlieqa ħajja
minn kull laħam; u l-ilmijiet ma jsirux
iżjed dilluvju biex jeqirdu kull laħam.
16 U l-qaws ikun fis-sħaba; u jien in-
ħares lejh, biex niftakar fil-għaqda ta'
dejjem bejn Alla u bejn kull ħlieqa ħajja
minn kull laħam li hemm fuq l-art.
17 U Alla qal lil Noė: Dan hu l-għelm
tal-għaqda, li jien għamilt bejni u bejn kull
laħam li hemm fuq l-art.
18 U wlied Noė, li ħarġu mill-arka, kie-
nu Sem, Ħam u Ġafet: u Ħam hu missier
Kangħan.
19 Dawn it-tlieta huma wlied Noė: u
minnhom l-art kollha kienet imgħammra.
20 U Noė beda jagħmilha ta' bidwi, u
ħawwel qasam dwieli:
21 U xorob l-inbid; u siker, u nkixef
f'nofs it-tinda tiegħu.
22 U Ħam, missier Kangħan, ra l-għera
ta' missieru, u qal liż-żewġ ħutu li kienu
barra.
23 U Sem u Ġafet ħadu mantar, u
qegħduh it-tnejn fuq spallejhom, u marru
warranijiet, u għattew il-għera ta' mis-
sierhom; u dawru wiċċhom, u ma rawx il-
għera ta' missierhom.
24 U Noė stenbaħ mill-inbid tiegħu, u
sar jaf x'għamillu ibnu ż-żgħir.
25 U qal: Misħut ikun Kangħan; qad-
dej tal-qaddejja jkun ta' ħutu.
26 U qal ukoll: Imbierek ikun il-Mulej,
Alla ta' Sem; u ħa jkun Kangħan il-
qaddej tiegħu.
27 Iwassa' Alla lil Ġafet, u jgħammar
fit-tined ta' Sem; u Kangħan ikun il-
qaddej tiegħu.
28 U Noė għiex wara d-dilluvju tliet
mija u ħamsin sena.
29 U l-jiem kollha ta' Noė kienu disa'
mija u ħamsin sena: u miet.

10 Issa dan hu nisel ulied Noė; Sem,
Ħam, u Ġafet; u wara d-dilluvjn
twildulhom ulied.
2 Ulied Ġafet: Gomer, Magog, u
Magħdaj, u Ġawan u Tubal u Mesek, u
Tiras.
3 U wlied Gomer: Askenaż, u Rifat, u
Togarma.
4 U wlied Ġawan: Elisa, u Tarsis,
Kittim, u Dodanim.
5 Minn dawn, ħarġu l-ġnus tax-xtajta,
kull wieħed fl-artijiet tiegħu, kull wieħed
skond ilsienu, skond il-familja tiegħu
f'ġensu.
6 U wlied Ħam: Kus, u Misrajm, u Put,
u Kangħan.
7 U wlied Kus: Seba, u Ħawila, u
Sabta, u Ragħma, u Sabteka, u wlied
Ragħma: Xeba u Dedan.
8 U Kus wiled 'il Nimrod: dan sar
qawwi fl-art.
9 Hu kien kaċċatur kbir quddiem il-
Mulej; għalhekk igħidu: Bħal Nimrod
kaċċatur kbir f'għajnejn il-Mulej.
10 U Babel kienet il-bidu tas-saltna
tiegħu, u Erek, u Akkad, u Kalni, f'art
Sinar.
11 Minn din l-art mar Assur, u bena
'l Ninwe, u l-belt ta' Reħobot-Għir, u
Kalaħ.

12 U Resen, bejn Ninwe u Kalaħ, hi
l-belt il-kbira.
13 U Misrajm wiled il-Ludin, u l-
Għanamin, u l-Leħabin u n-Naftuħin.
14 U l-Patrusin, u l-Kasluħin, (li
minnhom ħarġu l-Filistin) u l-Kaftorin.
15 Kangħan wiled lil Sidon, il-kbir
tiegħu, u lil Ħet,
16 U l-Ġebusin, u l-Amurrin, u l-Gir-
gasin,
17 U l-Ħiwwin, u l-Għarkin, u s-Sini,
18 U l-Arwadi, u s-Semari, u l-Ħamati;
u wara xterdu l-familji tal-Kangħanin.
19 U l-art tal-Kangħanin kienet tibda
minn Sidon, int u sejjer Gerar, sa Gaża;
u inti u sejjer Sodoma, u Gomorra, u
Adma, u Seboghim, sa Lasa.
20 Dawn huma wlied Ħam, skond il-
familji tagħhom, skond l-ilsna tagħhom,
fl-artijiet u fil-ġnus tagħhom.
21 Lil Sem ukoll, missier it-tfal kollha
ta' Għeber, u ħu l-kbir ta' Ġafet, twildulu
t-tfal.
22 U wlied Sem: Għelam, u Assur, u
Arfaksad, u Lud, u Aram.
23 U wlied Aram: Għuż, u Ħul, u
Geter, u Mas.
24 U Arfaksad wiled lil Selaħ, u Selaħ
wiled lil Għeber.
25 Lil Għeber twildulu żewġ ulied,
wieħed jismu Peleg; għax fi żmienu tqass-
met l-art: u isem ħuh kien Ġoqtan.
26 U Ġoqtan wiled lil Almodad, u lil
Selef, u lil Ħasarmawt, u lil Ġeraħ.
27 U lil Ħadoram, u lil Użal, u lil
Dikla,
28 U lil Għobal, u lil Abimajel, u lil
Xeba.
29 U lil Ofir, u lil Ħawila, u lil Ġobab:
dawn kollha kienu wlied Ġoqtan.
30 U għamarthom kienet minn Mesa
int u sejjer Sefor, sal-muntanji tal-
lvant.
31 Dawn huma wlied Sem, skond il-
familji tagħhom, u skond l-ilsna tagħhom,
fl-artijiet tagħhom, skond ġenshom.
32 Dawn huma l-familji ta' Noè, skond
in-nisel tagħhom, fil-ġnus tagħhom: u
minn dawn tferrqu l-ġnus fuq l-art wara
d-dilluvju.

11 U l-art kollha kellha lsien wieħed, u
kliem wieħed.
2 U ġara, huma u mexjin mil-lvant,
illi sabu wita fl-art ta' Sinar; u għammru
hemm.
3 U qalu wieħed lil ieħor: Ejja, ħa
nagħmlu l-madum, u naħmuh tajjeb. U
l-madum kien għalihom f'lok ġebel, u
ż-żift flok tajn.
4 U qalu: Ejja, ħa nibnu belt u torri, li
rasu tilħaq sas-sema; u ħa nagħmlu għa-
lina tifkira, biex ma nixterdux fuq wiċċ l-
art kollha.
5 U l-Mulej niżel jara l-belt u t-torri, li
wlied il-bnedmin kienu jibnu.
6 U l-Mulej qal: Ara, il-poplu wieħed,
u lkoll għandhom ilsien wieħed; u dan hu
l-bidu tax-xogħol tagħhom; issa xejn
ma jżommhom milli jagħmlu kulma jfett-
lilhom.
7 Ejja, ħa ninżlu, u hemm inħawdulhom
ilsienhom, biex wieħed ma jifhimx ilsien
sieħbu.
8 U l-Mulej xerridhom minn hemm fuq
wiċċ l-art kollha: u waqfu jibnu l-belt.
9 Għalhekk jisimha Babel: għaliex il-
Mulej hemm ħawwad ilsien l-art kollha: u
minn hemm il-Mulej xerridhom fuq wiċċ
l-art kollha.
10 Dan hu nisel Sem: Sem kellu mitt
sena, u wiled lil Arfaksad sentejn wara d-
dilluvju:
11 U Sem għiex, wara li wiled lil Arfak-
sad, ħames mitt sena, u kellu subjien u
bniet.
12 U Arfaksad għiex ħamsa u tletin
sena, u wiled lil Selaħ:
13 U wara li wiled lil Selaħ: Arfaksad
għiex erba' mija u tliet snin, u kellu bniet
u subjien.
14 U Selaħ għiex tletin sena, u wiled lil
Għeber:
15 U għiex Selaħ, wara li wiled lil
Għeber, erba' mija u tliet snin, u kellu
subjien u bniet.
16 U Għeber għiex erbgħa u tletin sena,
u wiled lil Peleg:
17 U Għeber, wara li wiled lil Peleg,
għiex erba' mija u tletin sena, u wiled
subjien u bniet.
18 U Peleg għiex tletin sena, u wiled lil
Regħu:
19 U wara li wiled lil Regħu, Peleg
għiex mitejn u disa' snin, u wiled subjien
u bniet.
20 U Regħu għiex tnejn u tletin sena,
u wiled lil Serug:
21 U Regħu, wara li wiled lil Serug,
għiex mitejn u seba' snin, u kellu subjien u
bniet.
22 U Serug għiex tletin sena, u wiled
lil Naħor:
23 U wara li wiled lil Naħor, Serug
għiex mitejn sena, u wiled subjien u bniet.
24 U Naħor għiex disa' u għoxrin sena,
u wiled lil Teraħ:
25 U wara li wiled lil Teraħ, Naħor
għiex mija u dsatax-il sena, u wiled sub-
jien u bniet.
26 U Teraħ għiex sebgħin sena, u wiled
lil Abram, lil Naħor, u lil Ħaran.
27 Issa dan hu nisel Teraħ: Teraħ wiled
lil Abram, lil Naħor, u lil Ħaran; u Ħaran
wiled lil Lot.
28 U Ħaran miet quddiem Teraħ mis-
sieru, f'art twelidu, f'Ur tal-Kaldin.
29 U Abram u Naħor iżżewġu: mart
Abram kien jisimha Saraj; u mart Naħor

kien jisimha Milka, bint Haran, missier Milka, u missier Iska.

30 U Saraj kienet ħawlija, u ma kellhiex tfal.

31 U Teraħ ħa lil ibnu Abram, u lil Lot bin Haran, bin ibnu, u lil Saraj kenntu, mart Abram ibnu; u ħarġu magħhom minn Ur tal-Kaldin, biex jidħlu f'art Kangħan; u waslu Haran, u għammru hemm.

32 Mitejn u ħames snin kienu jiem Teraħ; u Teraħ miet f'Haran.

12 Issa l-Mulej qal lil Abram: Oħroġ minn artek, u minn niesek, u minn dar missierek, lejn l-art li sa nurik:

2 U nagħmel minnek ġens kbir, u nbierkek, u nkabbar ismek; u int tkun barka:

3 U nbierek lil min ibierkek, u lil min jisħtek, nisħtu: u jitbierku bik il-familji kollha ta' l-art.

4 Għalhekk Abram telaq, bħal ma qallu l-Mulej; u Lot mar miegħu: u Abram kellu ħamsa u sebgħin sena meta telaq minn Haran.

5 U Abram ħa lil martu Saraj, u lil Lot bin ħuh, u ġidhom kollu li kellhom, u n-nies li kisbu f'Haran; u telqu biex imorru f'art Kangħan; u waslu f'art Kangħan.

6 U Abram qasam l-art sa fejn Sikem, sal-witja ta' Mori. U l-Kangħanin, dak iż-żmien, kienu għadhom igħammru fl-art.

7 U l-Mulej deher 'l Abram, u qal: Lil nislek nagħti din l-art: u hemm bena altar lill-Mulej, li kien deherlu.

8 U telaq minn hemm lejn muntanja, in-naħa tal-lvant ta' Betel, u waqqaf it-tinda tiegħu bejn Betel in-naħa tal-punent, u Haj in-naħa tal-lvant: u hemm bena altar lill-Mulej, u sejjaħ isem il-Mulej.

9 Imbagħad Abram telaq, miexi miexi, lejn nofsinhar.

10 U waqa' l-ġuħ fl-art: u Abram niżel l-Eġittu biex igħammar hemm; għax kbir kien il-ġuħ fl-art.

11 U ġara, malli kien qorob biex jidħol l-Eġittu, illi qal lil Saraj martu: Ara, issa, jien naf li int mara sabiħa u ta' min iħares lejk:

12 U jiġri, xħin jarawk l-Eġizzjani, illi jgħidu: Din martu; u joqtluni, iżda lilek iħalluk ħajja.

13 Għid, nitolbok, li inti oħti: biex minħabba fik ma jiġrili xejn, u nibqa' ħaj minħabba fik.

14 U ġara, meta Abram wasal l-Eġittu, illi l-Eġizzjani raw li l-mara kienet sabiħa wisq.

15 Rawha wkoll il-prinċpijiet ta' Fargħun, u faħħruha quddiem Fargħun: u ttieħdet il-mara fid-dar ta' Fargħun.

16 U mexa tajjeb ma' Abram minħabba fiha: u kellu ngħaġ, u gniedes, u ħmir, u qaddejja rġiel, u qaddejja nisa, u ħmir nisa, u iġmla.

17 U l-Mulej darab lil Fargħun, u lil daru bi swat kbir minħabba Saraj, mart Abram.

18 Fargħun sejjaħ lil Abram, u qal: X'għamiltli? Għala ma għidtlix li hi martek?

19 Għala għidt: Hi oħti? Minħabba f'hekk ħadtha b'marti: issa, mela, hawn hi martek; ħudha, u itlaq.

20 U Fargħun ordna xi rġiel biex iwasslu lilu, u lil martu, u kulma kellu.

13 U Abram tala' mill-Eġittu, hu, martu, u kulma kellu, u Lot miegħu, lejn nofsinhar.

2 U kien għani ħafna Abram fil-bhejjem, fil-fidda, u fid-deheb.

3 U kompla l-vjaġġ tiegħu minn nofsinhar sa Betel, sa fejn qabel kienet it-tinda tiegħu, bejn Betel u Haj.

4 Sa fejn l-altar li kien għamel l-ewwel: u hemm Abram sejjaħ isem il-Mulej.

5 U Lot ukoll, li mar ma' Abram, kellu mrieħel, u baqar, u tined.

6 U l-art ma kenitx tiflaħ tgħajjixhom, biex igħammru flimkien: għax ġidhom kien kbir, u ma setgħux igħammru flimkien.

7 U kien hemm ġlieda bejn ir-ragħajja ta' l-imrieħel ta' Abram u r-ragħajja ta' l-imrieħel ta' Lot: u l-Kangħanin u l-Pereżin kienu jgħammru fl-art.

8 U Abram qal lil Lot: Halli ma jkunx hemm ġlied, nitolbok, bejni u bejnek, u bejn ir-ragħajja tiegħi, u r-ragħajja tiegħek: għax aħna aħwa.

9 Mhix l-art kollha quddiemek? Infired minni, nitolbok: jekk tieħu lejn ix-xellug, jien imbagħad immur lejn il-lemin: jew jekk titlaq lejn il-lemin, jien imbagħad immur lejn ix-xellug.

10 U Lot rafa' għajnejh, u ra l-wilġa kollha tal-Ġurdan, li kienet imsoqqija tajjeb kullimkien, qabel il-Mulej ma ġarraf lil Sodoma u lil Gomorra, bħall-ġnien tal-Mulej, bħall-art ta' l-Eġittu, inti u ġej lejn Soħar.

11 U Lot għażel għalih il-wilġa kollha tal-Ġurdan: u Lot telaq lejn il-lvant; u hekk infirdu wieħed mill-ieħor.

12 Abram għammar fl-art ta' Kangħan, u Lot għammar fil-bliet tal-witja, u waqqaf it-tinda tiegħu lejn Sodoma.

13 Imma n-nies ta' Sodoma kienu ħżiena u midinbin ħafna quddiem il-Mulej.

14 U l-Mulej qal lil Abram, wara li Lot infired minnu: Arfa' għajnejk issa, u ħares, minn fejn int, lejn it-tramuntana, u lejn nofsinhar, u lejn il-lvant, u lejn il-punent:

15 Għax l-art kollha li qiegħed tara,
nagħtihielek, u lil nislek għal dejjem.
16 U lil nislek nagħmel bħat-trab ta'
l-art: jekk wieħed jista' jgħodd it-trab ta'
l-art, lil nislek ukoll jista' jgħoddu.
17 Qum, aqsam l-art, minn tulha u l-
wisa' tagħha; għax jien nagħtihielek.
18 Imbagħad Abram qala' t-tinda
tiegħu, u ġie, u għammar fil-witja ta'
Mamri, li qiegħda f'Hebron, u bena hemm
altar lill-Mulej.

14 U ġara, fi żmien Amrafel sultan ta'
Sinar, Arjok sultan ta' Ellasar,
Kedorlagħomer sultan ta' Għelam, u
Tidgħal sultan tal-ġnus;
2 Illi dawn għamlu gwerra ma' Bera
sultan ta' Sodoma, u ma' Birsa sultan ta'
Gomorra, u Sinab sultan ta' Adma, u
Semeber sultan ta' Seboghim, u s-sultan
ta' Bela, li hi Soħar.
3 Dawn kollha ngħaqdu f'wied Sid-
dim, li hu l-baħar mielaħ.
4 Tnax-il sena damu taħt Kedorlagħo-
mer, u fit-tlittax-il sena irvellaw.
5 U fl-erbatax-il sena ġie Kedorlagħo-
mer, u s-slaten li kienu miegħu, u ħabtu
għar-Refajin f'Axterot-Karnajm, u għaż-
Żużin f'Ham, u għall-Emin f'Xawe-Kirja-
tajm,
6 U għall-Horin fil-muntanja tagħhom
ta' Segħir, sa El-Faran, li hi ħdejn id-
deżert.
7 Imbagħad reġgħu lura, u ġew Għajn-
Misfat, li hi Kades, u ħarbtu l-art kollha
tal-Għamalqin, u l-Amurrin, li kienu
igħammru f'Hasson-Tamar.
8 U ħareġ is-sultan ta' Sodoma, u s-
sultan ta' Gomorra, u s-sultan ta' Adma,
u s-sultan ta' Seboghim, u s-sultan ta'
Bela, (li hi Soħar:) u lestew ruħhom għat-
taqbida magħhom f'wied is-Siddim:
9 Ma' Kedorlagħomer sultan ta' Għe-
lam, u ma' Tidgħal sultan tal-ġnus, u ma'
Amrafel sultan ta' Sinar, u ma' Arjok
sultan ta' Ellasar, erba' slaten ma' ħamsa.
10 U wied is-Siddim kien mimli b'
ħafna bjar taż-żift; u s-slaten ta' Sodoma
u ta' Gomorra ħarbu, u waqgħu hemm: u
l-bqija ħarbu lejn il-muntanja.
11 U ħadu l-ġid kollu ta' Sodoma u
Gomorra, u l-ikel kollu tagħhom, u telqu.
12 U ħadu lil Lot, bin ħu Abram, li
kien joqgħod Sodoma, u ġidu, u telqu.
13 U ġie wieħed li kien ħarab, u qal
lil Abram il-Lhudi; għax hu kien igħam-
mar ħdejn il-ballut ta' Mamri, l-Amurri,
ħu Eskol. u ħu Għaner: dawn kienu għamlu
għaqda ma' Abram.
14 U malli sama' Abram li 'l ħuh ħaduh
ilsir, ta l-armi lill-qaddejja mħarrġin tiegħu,
imweldin f'daru stess, tliet mija u tmintax,
u mar wara s-slaten sa Dan.
15 Hu qassam in-nies tiegħu għal fuq-
hom, hu u n-nies tiegħu, bil-lejl, u għelib-
hom, u mar warajhom sa Hoba, li hi
n-naħa tax-xellug ta' Damasku.
16 U ħa lura l-ġid kollu, u raġa' ġieb
lil ħuh Lot, u lil ġidu, u n-nisa wkoll, u
n-nies.
17 U s-sultan ta' Sodoma ħareġ jiltaqa'
miegħu wara t-taqbida ma' Kedorlagħ-
omer, u mas-slaten li kienu miegħu,
f'wied Xave, li hu wied is-sultan.
18 U Melkisedek sultan ta' Salem ġieb
ħobż u nbid; u kien il-qassis t'Alla l-
Għoli.
19 U bierku, u qal: Imbierek Abram
minn Alla l-Għoli, Sid is-sema u l-art:
20 U mbierek Alla l-Għoli, li reħa l-
egħdewwa tiegħek f'idejk. U tah egħxur
minn kollox.
21 U s-sultan ta' Sodoma qal lil
Abram: Agħtini n-nies, u ħu l-ġid int.
22 U Abram qal lis-sultan ta' Sodoma:
Għollejt idi lejn il-Mulej, Alla l-Għoli, Sid
is-sema u l-art.
23 Li u la ħajta, u lanqas qafla ta'
sandli ma nieħu minn dak li hu tiegħek, li
ma tmurx tgħid: Lil Abram għamiltu
għani:
24 Ħlief dak li kielu ż-żgħażagħ, u
sehem in-nies li ġew miegħi: Għaner,
Eskol, u Mamri: ħa jieħdu sehemhom.

15 Wara dawn il-ħwejjeġ, ġiet il-kelma
tal-Mulej lil Abram f'dehra, billi
qal: La tibżax, Abram: jien it-tarka tiegħ-
ek, u l-ħlas tiegħek kbir tassew.
2 U Abram qal: O Sidi Alla, x'tagħ-
tini, jekk jien m'għandix tfal, u l-werriet
tad-dar tiegħi hu Eligħeżer ta' Damasku?
3 U Abram qal: Ara, lili ma tajtnix
nisel: u, ara, wieħed imwieled f'dari hu
l-werriet tiegħi.
4 U, ara, il-kelma tal-Mulej ġiet
għandu, tgħid: Dan ma jkunx il-werriet
tiegħek; iżda dak li joħroġ minn ġo fik
ikun il-werriet tiegħek.
5 U ħarġu 'l barra, u qal: Issa ħares lejn
is-sema, u għodd il-kwiekeb, jekk tista'
tgħoddhom: u qallu: Hekk ikun nislek.
6 U Abram emmen imbagħad fil-Mulej;
u l-Mulej għoddulu b'ħaqq.
7 U qallu: Jien il-Mulej li ħriġtek minn
Ur tal-Kaldin, biex nagħtik din l-art
biex tiritha.
8 U qal: Sidi Mulej, kif inkun naf li
niritha?
9 U qallu: Hudli għoġol ta' tliet snin, u
mogħża ta' tliet snin, u kibx ta' tliet snin,
u gamiema, u beċċun.
10 Imbagħad ġieblu dawn kollha, u
qasamhom min-nofs, u qiegħed kull
nofs quddiem in-nofs l-ieħor: iżda l-
agħsafar ma qasamhomx.
11 U xħin it-tjur niżlu għal fuq l-iġsma,
Abram keċċiehom.

12 U xħin kienet nieżla x-xemx, ngħas
kbir waqa' fuq Abram; u, ara, biża' ta'
dalma kbira waqa' fuqu.
13 U qal lil Abram: Kun af tabilħaqq li
nislek ikun barrani f'art mhix tiegħu, u
mjassar: u jgħakksuh għal erba' mitt sena;
14 Iżda min dak il-ġens li huma jaqdu,
jien nagħmel ħaqq: u wara dan nislek
joħroġ b'ġid kbir.
15 U inti tmur għand missirijietek bis-
sliem; inti tindifen fi xjuħija tajba.
16 Iżda fir-raba' nisel, huma jerġgħu
jiġu hawn: għax il-ħażen ta' l-Amurrin
għad mhux mitmum s'issa.
17 U ġara, xħin niżlet ix-xemx, u
dalam, illi kenur idaħħan, u torċa taqbad,
għaddew minn bejn dawk il-qasmiet.
18 Dak in-nhar il-Mulej intrabat b'
għaqda ma' Abram, billi qal: Lil nislek
jien tajt din l-art, mix-xmara ta' l-Eġittu
sax-xmara l-kbira, ix-xmara Ewfrat:
19 Il-Kenjin, u l-Keneżin, u l-Kad-
munin;
20 U l-Ħittin, u l-Pereżin, u r-Refajin,
21 U l-Amurrin, u l-Kangħanin, u l-
Girgasin, u l-Ġebusin.

16 Issa Saraj mart Abram ma welditlux
ulied: u kellha qaddejja, Eġizzjana,
li kien jisimha Ħagar:
2 U Saraj qalet lil Abram: Ara, issa,
il-Mulej żammni milli niled: nitolbok, id-
ħol għand il-qaddejja tiegħi; għandi mnejn
ikolli t-tfal minnha, u Abram sama' minn
kliem Saraj.
3 U Saraj mart Abram ħadet lil Ħagar,
il-qaddejja tagħha Eġizzjana, wara li
Abram kien ilu għaxar snin f'Kangħan,
u tatha lil żewġha Abram biex tkun martu.
4 U daħal għand Ħagar, u hi ħablet: u
malli rat li ħablet, sidtha ċċekknet f'għajn-
ejha.
5 U Saraj qalet lil Abram: Għajbi
fuqek: tajtek il-qaddejja tiegħi fi ħdanek;
u malli rat li ħablet, jien iċċekkint f'għajn-
ejha: il-Mulej jagħmel ħaqq bejni u
bejnek.
6 Iżda Abram qal lil Saraj: Ara, il-
qaddejja tiegħek f'idejk; agħmel biha kif
jogħġbok. U wara li Saraj imxiet magħha
ħażin, Ħagar ħarbet minn quddiem wiċċ-
ha.
7 U l-anġlu tal-Mulej sabha ħdejn
għajn ta' l-ilma fid-deżert, ħdejn il-għajn
fit-triq li tagħti għal Sur.
8 U qal: Ħagar, qaddejja ta' Saraj, minn
fejn ġejja? U fejn sejra? U qalet: Qiegħda
naħrab minn wiċċ sidti Saraj.
9 U l-anġlu tal-Mulej qalilha: Arġa'
lura għand sidtek, u oqgħod taħt idejha.
10 U l-anġlu tal-Mulej qalilha: Jien
inkattar qatigħ nislek, li ma jingħaddx bil-
kotra.
11 U l-anġlu tal-Mulej qalilha: Ara,
inti tqila, u tiled tifel, u ssemmih Ismagħel;
għaliex il-Mulej sama' n-niket tiegħek.
12 Hu jkun bniedem aħrax; idu tkun
kontra kulħadd, u id kulħadd tkun kontra
tiegħu; u jgħammar quddiem ħutu kollha.
13 U semmiet isem il-Mulej li kien
kellimha: Inti Alla li tarani; għax qalet:
Tassew li hawn rajt lil Alla, u bqajt ħajja
wara li rajtu?
14 Għalhekk semmiet il-bir: Bir il-
ħaj-roj; ara, hu qiegħed bejn Kades u
Bered.
15 U Ħagar wildet iben lil Abram: u
semma Abram isem ibnu, li wildet Ħagar,
Ismagħel.
16 U Abram kellu sitta u tmenin sena,
meta Ħagar wildet lil Ismagħel lil Abram.

17 U meta Abram kellu disgħa u
disgħin sena, il-Mulej deher lil
Abram, u qallu: Jien Alla li nista' kollox;
imxi quddiemi, u kun perfett.
2 U nagħmel il-għaqda tiegħi bejni u
bejnek, u nkattrek qatigħ.
3 U Abram intafa' għal wiċċu: u Alla
tkellem miegħu, billi qallu:
4 Jiena, ara, il-għaqda tiegħi miegħek;
u int tkun missier ta' ħafna ġnus.
5 Lanqas ma jissejjaħ iżjed ismek
Abram, iżda ismek ikun Abraham; għax
missier ta' ħafna ġnus għamiltek.
6 U nkabbrek qatigħ, u ġnus nagħmel
minnek, u slaten joħorġu minnek.
7 U nżomm il-għaqda tiegħi bejni u
bejnek, u bejn nislek warajk, minn ġidd
għal ġidd, bħala għaqda għal dejjem, biex
inkun Alla tiegħek, u lil nislek warajk.
8 U nagħti lilek, u lil nislek warajk, l-
art li fiha inti qiegħed barrani, l-art kollha
ta' Kangħan, biex tkun tagħkom għal dej-
jem: u jien inkun Alla tagħhom.
9 U Alla qal lil Abraham: Inti tħares
għalhekk il-għaqda tiegħi, int, u nislek
warajk, minn ġidd għal ġidd.
10 Din hi l-għaqda tiegħi, li inti tħares,
bejni u bejnkom u nislek warajk: Kull
raġel fostkom ikun ċirkonċiż.
11 U tagħmlu ċ-ċirkonċiżjoni; u dan
ikun għelm tal-għaqda tiegħi bejni u
bejnkom.
12 U kull raġel fostkom ikun ċirkonċiż,
meta jkun ta' tmint ijiem, minn ġidd għal
ġidd; hekk ukoll il-qaddej imwieled f'dar-
kom, jew mixtri bil-flus mingħand xi
barrani, li mhux ta' nislek.
13 Sew dak li jitwieled f'darek, u sew
dak li jinxtara bi flusek, għandhom ikunu
ċirkonċiżi: u l-għaqda tiegħi tkun f'ġisim-
kom bħala rabta għal dejjem.
14 U r-raġel li m'għandux ċirkonċiżjoni,
li mhux ċirkonċiż f'ġismu, jinqata' minn
fost il-poplu tiegħu: ikun kiser il-għaqda
tiegħi.
15 U Alla qal lil Abraham: Lil martek

Saraj, issejħilhiex Saraj: iżda Sara ikun
isimha.
16 U nberikha, u nagħtik ukoll iben
minnha: iva, inberikha, u hi tkun omm
il-ġnus; slaten ta' popli joħorġu minnha.
17 Imbagħad Abraham intafa' għal
wiċċu, u daħak, u f'qalbu qal: Ewwilla lil
min għandu mitt sena titwelidlu tarbija?
U Sara, li għandha disgħin sena, sa tiled?
18 U Abraham qal lil Alla: Li kien
Ismagħel igħix quddiemek!
19 U Alla qal: Tassew, martek Sara
tilidlek iben; int issemmi ismu Iżakk; u
jien inżomm il-għaqda tiegħi miegħu,
bħala għaqda ta' dejjem, ma' nislu warajh.
20 U għal Ismagħel, jien smajtek: Ara,
jien beriktu, u nkattru, u nkabbru qatigħ;
tnax-il prinċep jiled, u jien nagħmlu ġens
kbir.
21 Iżda l-għaqda tiegħi nżomm ma'
Iżakk, li Sara tilidlek f'daż-żmien sena
oħra.
22 U ma baqax jitkellem miegħu, u
Alla tala' minn ħdejn Abraham.
23 U Abraham ħa lil ibnu Ismagħel, u
lil dawk kollha li twieldu f'daru, u lil
dawk kollha li nxtraw bi flusu, kull raġel
fost l-irġiel ta' dar Abraham; u għamlil-
hom iċ-ċirkonċiżjoni f'ġisimhom, dak
in-nhar stess, bħal ma qallu Alla.
24 U Abraham kellu disgħa u disgħin
sena, meta kien ċirkonċiż.
25 U Ismagħel ibnu kellu tlittax-il
sena, meta kien ċirkonċiż.
26 Dak in-nhar stess kien ċirkonċiż
Abraham, u Ismagħel ibnu.
27 U l-irġiel kollha ta' daru, imweldin
f'daru, u mixtrijin bil-flus mingħand il-
barrani, kienu ċirkonċiżi miegħu.

18 U deherlu l-Mulej ħdejn il-ballut ta'
Mamri, hu u qiegħed fil-bieb tat-
tinda tiegħu, fl-eqqel tas-sħana tan-nhar;
2 U rafa' għajnejh u ħares, u, ara, tlitt
irġiel kienu ħdejh: u xħin rahom, ġera mill-
bieb tat-tinda biex jilqagħhom, u tbaxxa
lejn l-art,
3 U qal: Sidi, jekk issa sibt ħniena
f'għajnejk, nitolbok, la tibqax għaddej,
minn quddiem il-qaddej tiegħek:
4 Ħa nġib ftit ilma, nitlobkom, u aħslu
riġlejkom, u ħudu r-ruħ taħt is-siġra:
5 U nġib biċċa ħobż, u għinu ruħkom;
imbagħad ibqgħu sejrin: għax għalhekk
għaddejtu għand il-qaddej tagħkom. U
qalulu: Agħmel kif għidt.
6 U Abraham għaġġel jidħol fit-tinda
għand Sara, u qal: Isa, hejji tliet sigħan
smid, agħġinhom, u agħmel ftajjar fuq
il-kenur.
7 U Abraham ġera lejn il-baqar, u ħa
għoġol tari u tajjeb, u tah lil wieħed żagħ-
żugħ: u għaġġel ihejjih.
8 U ħa l-butir, u l-ħalib, u l-għoġol li
kien hejja, u qegħidhom quddiemhom:
u qagħad ħdejhom taħt is-siġra huma u
jieklu.
9 U qalulu: Fejn hi Sara martek? U
qal: Ara, fit-tinda.
10 U qal: Tassew, narġa' niġi għandek
bħal daż-żmien sena; u, ara, Sara martek
ikollha tifel. U Sara semgħet dan fil-bieb
tat-tinda, li kienet warajh.
11 Issa, sew Abraham u sew Sara kienu
mdaħħlin fiż-żmien; u kien inqata' għal
Sara dak li soltu jkollhom in-nisa.
12 Għalhekk Sara daħket f'qalbha, billi
qalet: Wara li xjieħt, se jkolli l-hena, u
sidi hu hekk xiħ ukoll?
13 U l-Mulej qal lil Abraham: Għaliex
daħket Sara, billi qalet: Tassew niled
tarbija, meta jien xjieħt?
14 Ewwilla hemm xi ħaġa tqila ħafna
għall-Mulej? Bħal daż-żmiem sena narġa'
niġi għandek, u Sara jkollha tifel.
15 Imbagħad Sara ċaħdet, billi qalet:
Ma dħaktx; għax kienet beżgħana. Hu
qal: Iva, dħakt.
16 U l-irġiel qamu minn hemm, u
ħarsu lejn Sodoma: u Abraham mar magħ-
hom biex iwassalhom.
17 U l-Mulej qal: Sa naħbi jien minn
Abraham dak li sa nagħmel,
18 Ladarba Abraham għandu sgur isir
ġens kbir u qawwi, u l-ġnus kollha ta' l-art
jitbierku bih?
19 Għax jien ħtartu, biex jordna lil
uliedu, u lil daru warajh li jħarsu t-triq
tal-Mulej, biex jagħmlu s-sewwa; u
l-ħaqq biex il-Mulej iġib fuq Abraham
dak li wiegħed għalih.
20 U l-Mulej qal: Għax il-għajta ta'
Sodoma u Gomorra hi tassew kbira, u
dnubhom hu wisq ikrah;
21 Ninżel issa, u nara jekk għamlux
kollox bħalma l-għajta tagħhom waslitli;
u jekk le, inkun nafu.
22 U l-irġiel dawru wiċċhom minn
hemm, u telqu lejn Sodoma; iżda Abra-
ham baqa' wieqaf quddiem il-Mulej.
23 U Abraham resaq, u qal: Trid int
teqred it-tajjeb mal-ħażin?
24 Għandu mnejn hemm ħamsin tajbin
fil-belt: trid int teqridha wkoll, u ma
taħfrilhiex, minħabba l-ħamsin tajbin li
hemm ġo fiha?
25 Barra minnek li tagħmel dil-ħaġa:
li teqred it-tajjeb mal-ħażin. Barra minn-
ek li tqis it-tajjeb bħal ma tqis il-ħażin.
L-Imħallef ta' l-art kollha, ma jagħmilx
ħaqq sewwa?
26 U l-Mulej qal: Jekk insib f'Sodoma
ħamsin tajbin fil-belt, naħfer lill-belt
kollha minħabba fihom.
27 U Abraham wieġeb u qal: Ara, issa,
jien ażżardajt inkellem lil Sidi, jien li
miniex ħlief trab u rmied:
28 Għandu mnejn jonqos ħamsa għall-
ħamsin tajbin: trid teqred int il-belt

kollha għal ħamsa? U wieġeb: Jekk insib
hemm ħamsa u erbgħin, ma neqridhiex.
29 U Abraham raġa' kelmu, u qal:
Għandu mnejn jinsabu hemm erbgħin. U
l-Mulej qal: Ma nagħmilx dan minħabba
erbgħin.
30 U Abraham qallu: Ħalli ma jagħ-
dabx Sidi, u jien nitkellem: Għandu
mnejn jinsabu hemm tletin. U l-Mulej
qallu: Ma nagħmilx dan jekk insib
tletin hemm.
31 U Abraham qallu: Ara, issa, ażżar-
dajt inkellem lil Sidi: Għandu mnejn
jinsabu hemm għoxrin. U l-Mulej qallu:
Ma neqridhiex minħabba għoxrin.
32 U Abraham qal: Ħalli ma jagħdabx
Sidi, u nitkellem did-darba biss:
Għandu mnejn jinsabu hemm għaxra.
U qal il-Mulej: Ma neqridhiex minħabba
għaxra.
33 U malli temm jitkellem ma' Abra-
ham, il-Mulej telaq: U Abraham raġa'
mar lejn daru.

19 Issa żewġ anġli ġew Sodoma
filgħaxija; u Lot kien bil-qiegħda fil-
bieb ta' Sodoma: u hekk kif rahom, Lot
qam biex jiltaqa' magħhom; u tbaxxa
b'wiċċu lejn l-art.
2 U qal: Araw, issa, sjiedi: idħlu,
nitlobkom, fid-dar tal-qaddej tagħkom,
u għaddu l-lejl kollu, u aħslu riġlejkom, u
qumu kmieni filgħodu, u morru għal triqt-
kom. U wieġbu: Le; imma l-lejl kollu
ngħadduh barra fil-misraħ.
3 U ssikkahom ħafna; u lwew għal
għandu, u daħlu id-dar tiegħu; u għamlil-
hom mikla; u ħema l-ħobż bla ħmira, u
kielu.
4 Qabel ma mteddu, l-irġiel tal-belt,
l-irġiel ta' Sodoma, sew xjuħ u sew żgħa-
żagħ, dawru d-dar, in-nies kollha minn
kull naħa:
5 U sejħu lil Lot, u qalulu: Fejn huma
l-irġiel li ġew għandek dal-lejl? ġibhomlna
hawn barra, ħalli nagħrfuhom.
6 Iżda Lot ħareġ lejhom fil-bieb, u
għalaq il-bieb warajh.
7 U qal: Nitlobkom, ħuti, tagħmlux
deni.
8 Ara, issa, jien għandi żewġ bniet, li
għadhom ma għarfu l-ebda raġel; ħalluni,
nitlobkom, noħroġhomlkom, u għamlul-
hom dak li jidhrilkom li hu tajjeb f'
għajnejkom: biss lil dawn l-irġiel tagħmlul-
hom xejn; għax għalhekk dawn daħlu taħt
is-saqaf tiegħi.
9 U qalulu: Warrbilna. U reġgħu qalu:
Dan ġie bħal barrani, u diġà qiegħed jagħ-
milha ta' mħallef; issa miegħek nimxu
agħarr milli nimxu magħhom. U għamlu
aktar għalih, għal Lot, u kienu waslu biex
ikissru l-bieb.
10 Iżda l-irġiel meddew idhom, u ġibdu
lil Lot ġod-dar magħhom, u għalqu l-bieb.
11 U darbu lill-irġiel li kienu fil-bieb bil-
għama, sew żgħar u sew kbar: għalhekk
huma għajjew ifittxu l-bieb.
12 U l-irġiel qalu lil Lot: Lil min
għandek iżjed miegħek? Ħaten, subjien,
bniet, u kull min għandek fil-belt, oħroġ-
hom minn hawn:
13 Għax aħna neqirdu dal-post, għaliex
l-għajta tagħhom kibret ħafna quddiem il-
Mulej.
14 U Lot ħareġ, u tkellem ma' ħtienu,
li kienu żżewġu lill-bniet tiegħu, u qal:
Qumu, oħorġu minn dal-post; għax il-
Mulej sa jġarraf dil-belt. Iżda hu deher
bħal wieħed li ried jiddieħaq bi ħtienu.
15 U malli żernaq, l-anġli għaġġlu lil
Lot, billi qalu: Qum, ħu 'l martek, u
ż-żewġ bniet tiegħek, li huma hawn; li ma
tintemmx fil-ħażen ta' dil-belt.
16 Iżda hu tnikker. Għalhekk l-irġiel
qabdulu idu, u id martu, u id iż-żewġ
bniet tiegħu, billi l-Mulej ħenn għalih:
u ħarġuh, u qegħduh barra l-belt.
17 U ġara, wara li kienu ħarġuhom bar-
ra, illi wieħed minn dawk l-irġiel qal:
Aħrab għal ħajtek; la tħarisx warajk, u
la tiqafx fil-witja kollha; aħrab lejn il-
muntanja, li ma tintilifx.
18 U Lot qalilhom: Mhux hekk, Sidi:
19 Ara, issa, il-qaddej tiegħek sab
ħniena f'għajnejk, u int kabbart il-
ħniena tiegħek, billi salvajtli 'l ħajti; u
jien ma nistax naħrab lejn il-muntanja, li
ma tilħaqnix xi ħsara, u mmut:
20 Ara, issa, dil-belt hi fil-qrib biex
naħrab fiha, u hi żgħira. Ħallini naħrab
hemm, (mhix waħda żgħira ?) u ruħi tibqa'
ħajja.
21 U qallu: Ara, jien ilqajt talbek f'din
il-ħaġa wkoll, li ma nġarrabx dil-belt, li
fuqha tkellimt int.
22 Għaġġel, aħrab hemmekk; għax ma
nista' nagħmel xejn sakemm tasal hemm.
Għalhekk isem dik il-belt issemma
Soħar.
23 Ix-xemx kienet telgħet fuq l-art
xħin Lot daħal Soħar.
24 Imbagħad il-Mulej bagħat fuq Sodo-
ma u Gomorra xita ta' kubrit u nar minn
għand il-Mulej mis-sema;
25 U ġarraf dawk il-bliet, u l-wita
kollha, u dawk kollha li jgħammru fiż-
żewġ bliet, u dak li kien jikber fuq l-art.
26 Iżda martu, minn warajh, ħarset
lura, u saret pilastru tal-melħ.
27 U Abraham qam kmieni filgħodu, u
mar fil-post fejn kien qagħad quddiem il-
Mulej:
28 U ħares lejn Sodoma u Gomorra, u
lejn l-art kollha tal-wita, u, ara, id-duħħan
kien tiela' mill-art, bħal duħħan ta' forn.
29 U ġara, meta Alla ġarraf il-bliet
tal-wita, illi Alla ftakar f'Abraham, u

baghat lil Lot minn nofs it-taqliba, meta qaleb il-bliet li fihom kien ighammar Lot.

30 U Lot tala' minn Sohar, u ghammar fil-muntanja, u ż-żewġ uliedu bniet mieghu; ghax baża' jghammar f'Sohar: u qaghad f'ghar, hu u ż-żewġ bniet tieghu.

31 U l-kbira qalet liż-żghira: Missierna xih, u ma hawnx raġel fuq l-art, biex jersaq lejna, bhalma hi d-drawwa taddinja kollha:

32 Ejja, halli naghtu jixrob l-inbid lil missierna, u norqdu mieghu, biex inżommu haj nisel minn missierna.

33 U dik il-lejla sqew l-inbid lil missierhom: u l-kbira dahlet, u raqdet ma' missierha; u ma ntebahx la meta mteddet, u lanqas meta qamet.

34 U ġara l-ghada, illi l-kbira qalet liż-żghira: Ara, ilbierah imteddejt ma' missieri: halli naghtuh jixrob l-inbid ukoll il-lejla; imbaghad idhol ġewwa, u mtedd mieghu, biex inżommu haj nisel minn missierna.

35 U sqew l-inbid dik il-lejla wkoll lil missierhom: u ż-żghira qamet, u mteddet mieghu; u la ntebah meta mteddet, u lanqas meta qamet.

36 Hekk hablu ż-żewġ bniet ta' Lot minn missierhom.

37 U l-kbira wildet iben, u semmietu Mowab: dan hu sa llum missier il-Mowabin.

38 U ż-żghira, hi wkoll wildet iben, u semmietu Ben-Ghammi: dan hu missier ulied Ghammon sa llum.

# 20

U Abraham telaq minn hemm lejn in-naha t'isfel ta' l-art, u qaghad bejn Kades u bejn Sur, u ghammar f'Gerar.

2 U Abraham qal ghal Sara martu: Hi ohti: u Abimelek, sultan ta' Gerar, baghat jiehu 'l Sara.

3 Imma Alla ġie f'holma ghand Abimelek bil-lejl, u qallu: Ara, int se tmut, minhabba l-mara li hadt, ghax miżżewġa:

4 Iżda Abimelek ma kienx resaq lejha: u qal: Sidi, toqtol int ġens imqar jekk ikun bla htija?

5 Ma qallix: Hi ohti? U hi stess qalet: Hu hija. Fis-safa ta' qalbi, u fl-indafa ta' idejja, ghamilt dan.

6 U Alla qallu f'holma: Iva, naf li dan ghamiltu fis-safa ta' qalbek; ghax jien żammejtek ukoll li ma tidnibx kontra tieghi: ghalhekk ma hallejtikx tmissha.

7 Ghalhekk, issa, rodd il-mara lil żewġha; ghax hu profeta, u jitlob ghalik, u int tibqa' haj: u jekk ma troddhiex, kun af li sgur tmut, int, u dawk kollha li huma tieghek.

8 Ghalhekk Abimelek bakkar filghodu, u sejjah il-qaddejja kollha tieghu, u qalilhom dan kollu f'widnejhom, u dawn beżghu wisq.

9 Imbaghad Abimelek sejjah lil Abraham, u qallu: X'ghamiltilna? U fiex offendejtek, biex ġibt fuqi u fuq saltnati dnub hekk kbir? Ghamiltli eghmejjel li qatt ma kien imisshom intghamlu.

10 U Abimelek qal lil Abraham: X'rajt, biex ghamilt dil-haġa?

11 U Abraham qal: Ghax ghidt: Tassew m'hawnx biża' t'Alla f'dan il-post; u joqtluni minhabba marti.

12 U bil-haqq hi wkoll ohti; hi bint missieri, iżda mhix bint ommi, u saret marti.

13 U ġara, meta Alla hariġni minn dar missieri niġġerra minn hawn u minn hemm, illi jien ghidtilha: Din hi t-tjieba tieghek li ghandek turini; kull fejn naslu, ghid ghalija: Hu hija.

14 U Abimelek ha nghaġ, u gniedes, u qaddejja rġiel, u qaddejja nisa, u tahom lil Abraham, u raddlu 'l Sara martu.

15 U Abimelek qal: Ara, arti quddiemek: ghammar fejn jogħġbok.

16 U qal lil Sara: Ara, lil huk tajtu elf biċċa tal-fidda: ara, dan ikunlek ghata f'ghajnejn dawk kollha li huma mieghek, u quddiem kulhadd tkun iġġustifikata.

17 U Abraham talab lil Alla: u Alla fejjaq lil Abimelek, u lil martu, u lill-qaddejja tieghu; u kellhom it-tfal.

18 Ghax il-Mulej kien ghalaq ghal kollox kull ġuf fid-dar ta' Abimelek, minhabba Sara mart Abraham.

# 21

U l-Mulej żar lil Sara, kif kien qal; u l-Mulej ghamel lil Sara kif kien tkellem.

2 Ghax Sara hablet, u wildet tifel lil Abraham fix-xjuhija tieghu, fiż-żmien li kien qallu Alla.

3 U Abraham semma isem ibnu li twelidlu, li Sara kienet welditlu, Iżakk.

4 U Abraham ghamel iċ-ċirkonċiżjoni lil ibnu Iżakk meta kellu tmint ijiem, bhal ma kien ordnalu Alla.

5 U Abraham kellu mitt sena, meta twelidlu ibnu Iżakk.

6 U Sara qalet: Alla ghamilli biex nidhak: kull min jisma' jidhak mieghi.

7 U qalet: Min kien ighid lil Abraham, illi Sara kellha tradda' t-tfal? Ghax jien ulidtlu iben fi xjuhitu.

8 U kiber it-tifel, u nfatam: u Abraham ghamel dak in-nhar tal-ftim ta' Iżakk mikla kbira.

9 U Sara rat lil bin Hagar l-Eġizzjana, li kienet wildet lil Abraham, jiddiehak.

10 Ghalhekk hi qalet lil Abraham: Ibghat 'il barra lil din il-qaddejja u lil binha: ghax bin din il-qaddejja ma jkunx werriet ma' ibni Iżakk.

11 U dan kien uġigh kbir ghal Abraham minhabba ibnu.

12 U Alla qal lil Abraham: La taghlix

minħabba t-tifel, u minħabba l-qaddejja
tiegħek: f'dak kollu li qaltlek Sara,
isma' kliemha; għax b'Iżakk jissemma
nislek.
13 U minn bin il-qaddejja wkoll jien
nagħmel ġens, għax hu nislek.
14 Abraham bakkar filgħodu, u ħa l-
ħobż, u ġarra ilma, u tahom lil Hagar,
qegħidhomlha fuq spallejha, u t-tifel, u
bagħatha: u hi telqet, tiġġerra fid-deżert
ta' Bir-Saba'.
15 U ntemm l-ilma mill-ġarra, u telqet
it-tifel taħt waħda mis-siġar.
16 U hi marret, u qagħdet bil-qiegħda
biswitu, bogħod daqs tafa' ta' qaws: għax
qalet: Ħalli ma narax il-mewt tat-tifel.
U qagħdet biswitu, u għolliet leħinha, u
bkiet.
17 U Alla sama' leħen it-tifel: u l-anġlu
t'Alla sejjaħ lil Hagar mis-sema, u qalilha:
X'għandek Hagar? La tibżax; għax Alla
sama' leħen it-tifel fejn hu.
18 Qum, arfa' t-tifel, u żommu f'idek:
għax jien nagħmlu ġens kbir.
19 U Alla fetħilha għajnejha, u rat bir
ilma; u marret, u mliet il-ġarra bl-ilma, u
tat lit-tifel jixrob.
20 U Alla kien mat-tifel; u kiber, u
għammar fid-deżert, u sar arċier.
21 U għammar fid-deżert ta' Faran: u
ħaditlu ommu mara mill-art ta' l-Eġittu.
22 U ġara f'dak iż-żmien, illi Abimelek
u Fikol, il-kaptan il-kbir ta' l-eżerċtu tie-
għu, kellmu lil Abraham, billi qalulu: Alla
miegħek f'kulma tagħmel:
23 Għalhekk issa aħlifli hawn b'Alla li
inti ma timxix bil-qerq miegħi, lanqas ma'
ibni, lanqas ma' bin ibni: imma skond it-
tjieba li għamilt miegħek, tagħmel miegħi,
u lill-art li fiha għammart.
24 U Abraham qal: Naħlef.
25 U Abraham liem lil Abimelek min-
ħabba bir ta' l-ilma, li l-qaddejja ta'
Abimelek kienu ħadu bil-forza.
26 U Abimelek qal: Ma nafx min
għamel dil-ħaġa: lanqas għidtli int, u
lanqas smajt jien biha, ħlief illum.
27 U Abraham ħa ngħaġ u gniedes, u
tahom lil Abimelek; u t-tnejn rabtu
għaqda bejniethom.
28 U Abraham qiegħed seba' ħrief mill-
merħla għalihom.
29 U Abimelek qal lil Abraham: X'ifis-
sru dawn is-seba' ħrief li inti qegħidt għali-
hom?
30 U qal: Tieħu dawn is-seba' ħrief
minn idi, biex ikunuli xhieda, li jiena
ħaffirt dal-bir.
31 Għalhekk semma dak il-post Bir-
Saba' għax hemm ħalfu t-tnejn.
32 Hekk rabtu għaqda f'Bir-Saba':
imbagħad Abimelek qam, u Fikol, il-kap-
tan il-kbir ta' l-eżerċtu tiegħu, u reġgħu lejn
art il-Filistin.
33 U Abraham ħawwel bruka f'Bir-
Saba', u sejjaħ hemm isem il-Mulej, Alla
ta' dejjem.
34 U Abraham għammar f'art il-
Filistin għal ħafna jiem.

22 U ġara wara dawn il-ħwejjeġ, illi
Alla ġarrab lil Abraham, u qallu:
Abraham. U Abraham wieġeb: Ara, hawn
jien.
2 U qallu: Ħu lil ibnek, ibnek il-
waħdieni Iżakk, li tħobb, u mur fl-art ta'
Morija: u offrih hemm bħala offerta
maħruqa fuq waħda mill-muntanji li
ngħidlek.
3 U Abraham bakkar filgħodu, u
rama l-ħmar, u ħa tnejn miż-żgħażagħ
tiegħu miegħu, u ibnu Iżakk, u feraq il-
ħatab għall-offerta maħruqa, u qam, u
mar fil-post fejn kien qallu Alla.
4 Imbagħad fit-tielet jum Abraham rafa'
għajnejh, u ra fil-bogħod il-post.
5 U qal Abraham liż-żgħażagħ: Oqogħ-
du hawn mal-ħmar; u jien u t-tifel im-
morru sa hemm u nagħtu qima, u nerġgħu
niġu ħdejkom.
6 U Abraham ħa l-ħatab ta' l-offerta
maħruqa, u qiegħdu fuq ibnu Iżakk; u ħa
n-nar f'idu, u sikkina, u marru t-tnejn
flimkien.
7 U tkellem Iżakk ma' missieru, u qal:
Missier: u wieġeb: Hawn jien, ibni. U qal:
Ara n-nar u l-ħatab: iżda fejn hu l-ħaruf
għall-offerta maħruqa?
8 Abraham qal: Ibni, Alla jaħseb hu
għall-ħaruf għall-offerta maħruqa: u
hekk baqgħu sejrin it-tnejn flimkien.
9 U ġew fil-post li kien qallu Alla; u
Abraham bena altar hemm, u qiegħed il-
ħatab sewwa, u rabat lil ibnu Iżakk, u
qiegħdu fuq l-altar fuq il-ħatab.
10 U Abraham medd idu, u ħa s-
sikkina biex joqtlu.
11 U l-anġlu tal-Mulej sejjaħlu mis-
sema, u qal: Abraham, Abraham. U
wieġeb: Hawn jien.
12 U qal: La tmiddx idek fuq it-tifel, u
tagħmillu xejn: għax naf issa li tibża'
minn Alla, billi rajt li ma ċaħħadtnix
minn ibnek, l-iben waħdieni tiegħek.
13 U Abraham rafa' għajnejh, u ħares,
u ra warajh kibx maqbud minn qrunu
fil-frieghi: u Abraham mar u ħa l-kibx,
u offrieh bħala offerta maħruqa flok ibnu.
14 U Abraham semma dak il-post,
Jeħovah-jireh: bħal ma għadhom igħi-
dulu sa llum: Fil-muntanja tal-Mulej ikun
ipprovdut.
15 U għat-tieni darba l-anġlu tal-
Mulej sejjaħ lil Abraham mis-sema,
16 U qal: Ħlift fuqi nnifsi, qal il-
Mulej, talli inti għamilt dil-ħaġa, u ma
ċaħħadtnix minn ibnek, ibnek il-waħ-
dieni,
17 Li nbierkek, u nkattar qatigħ lil

nislek bħall-kwiekeb fis-sema, u bħar-ramel li hemm f'xatt il-baħar; u nislek ikollu f'idejh bieb l-egħdewwa tiegħu.

18 U jitbierku f'nislek il-ġnus kollha ta' l-art; għax int smajt leħni.

19 U Abraham raġa' mar lejn iż-żgħa-żagħ tiegħu, u qamu, u marru flimkien Bir-Saba'; u Abraham għammar f'Bir-Saba'.

20 U ġara wara dawn il-ħwejjeġ, illi ntqal lil Abraham: Ara, Milka, hi wildet ukoll tfal lil ħuk Naħor:

21 Għuż il-kbir, u Buż, ħuh, u Kemu-wel, missier Aram,

22 U Kexed, u Ħażu, u Pildas, u Ġidlaf, u Betwel.

23 U Betwel wiled lil Rebekka: dawn it-tminja Milka wildet lil Naħor, ħu Abra-ham.

24 U l-mara l-oħra tiegħu, li kien jisim-ha Rewma, wildet ukoll lil Tebaħ, u lil Gaħam, u lil Taħas, u lil Magħka.

23 U Sara kellha mija sebgħa u għoxrin sena: dawn kienu snin il-ħajja ta' Sara.

2 U Sara mietet f'Kirjat-Arba; li hi Ħebron fl-art ta' Kangħan: u ġie Abraham biex jagħmel il-vistu lil Sara, u jibkiha.

3 Imbagħad qam Abraham minn qud-diem il-mejjet tiegħu, u kellem lil ulied Ħet, billi qal:

4 Jien għarib u barrani magħkom: agħtuni li jkolli qabar magħkom, biex nidfen il-mejjet tiegħi minn quddiem għajnejja.

5 U wieġbu wlied Ħet lil Abraham, billi qalulu.

6 Ismagħna, sidi: prinċep setgħan inti fostna: fl-aħjar ta' l-oqbra tagħna id-fen il-mejjet tiegħek: ħadd minna ma jiċħadlek il-qabar tiegħu, biex tidfen il-mejjet tiegħek.

7 U Abraham qam, u mejjel rasu lin-nies ta' hemm, lil ulied Ħet.

8 U kellimhom, billi qal: Jekk inhi x-xewqa tagħkom li jien nidfen il-mejjet tiegħi minn quddiem għajnejja, isim-għuni, u idħlu għalija quddiem Għefron, bin Soħar,

9 Ħalli jagħtini għar Makflla, li hu għandu, u li qiegħed f'tarf il-għalqa tiegħu; b'kemm tiswa flus jagħtihieli biex tkun tiegħi ħalli nagħmel qabar fostkom.

10 U kien igħammar Għefron qalb ulied Ħet: u Għefron il-Ħitti wieġeb lil Abraham fejn jisimgħuh ulied Ħet, quddiem dawk kollha li kienu jidħlu mill-bieb tal-belt tiegħu, billi qallu:

11 Le, sidi, ismagħni: il-għalqa nagħ-tihielek, u l-għar li hemm fiha, nagħti-hulek; quddiem għajnejn niesi il-għalqa nagħtihielek, u l-għar li hemm nagħti-hulek; idfen il-mejjet tiegħek.

12 U Abraham mejjel rasu quddiem in-nies ta' hemm.

13 U kellem lil Għefron fejn jisimgħuh in-nies ta' hemm, billi qal: Ismagħni, nitolbok! Nagħtik il-flus tal-għalqa; ħudhom mingħandi, u jien nidfen il-mejjet tiegħi hemm.

14 U wieġeb Għefron lil Abraham, bil-li qallu:

15 Sidi, ismagħni: l-art tiswa erba' mitt xekel tal-fidda; x'inhuma dawn bejni u bejnek? Idfen mela l-mejjet tiegħek.

16 U Abraham sama' lil Għefron: u Abraham wiżen lil Għefron il-fidda, li kien qallu fi smigħ ulied Ħet: erba' mitt xekel tal-fidda, kif kien sejjer il-bejgħ.

17 U l-għalqa ta' Għefron, li kienet f'Makflla, quddiem Mamri, il-għalqa, u l-għar li kien fiha, u s-siġar kollha li kienu fil-għalqa, mad-dawra kollha, waq-għet

18 Għand Abraham u saret tiegħu, qud-diem ulied Ħet, u quddiem dawk kollha li kienu jidħlu minn bieb il-belt.

19 U wara dan, Abraham difen lil Sara martu fil-għar tal-għalqa ta' Makflla quddiem Mamri: li hi Ħebron fl-art ta' Kangħan.

20 U l-għalqa, u l-għar li hemm fiha, waqgħu għand Abraham, u saru tiegħu b'qabar mingħand ulied Ħet.

24 U Abraham xjieħ, u daħal sewwa fiż-żmien: u l-Mulej bierek lil Abraham f'kollox.

2 U Abraham qal lill-qaddej tiegħu, l-ixjieħ fid-dar tiegħu, li kien jieħu ħsieb kulma kellu: Qiegħed idek taħt koxxti, nitolbok:

3 U nġiegħlek taħlef bil-Mulej, Alla tas-sema, u Alla ta' l-art, li int ma tiħux mara għal ibni mill-bniet tal-Kangħanin, li fosthom jien ngħammar:

4 Iżda tmur f'arti, u għand qrabati, u tieħu mara għal Iżakk ibni.

5 U qallu l-qaddej: Għandu mnejn il-mara ma tkunx trid tiġi warajja f'din l-art: għandi jien, mela, narġa' nieħu 'l ibnek fl-art li minnha inti ġejt?

6 U Abraham qallu: Ara li ma tarġax tieħu lil ibni hemmekk.

7 Il-Mulej Alla tas-sema, li ħadni minn dar missieri, u minn art twelidi, u kellimni, u ħalifli, billi qalli: Lil nislek nagħti din l-art; hu jibgħat l-anġlu tiegħu quddiemek, u int tieħu mara lil ibni minn hemm.

8 U jekk il-mara ma tkunx trid tiġi warajk, int tkun maħlul minn dil-ħalfa tiegħi: biss tarġax tieħu lil ibni hemmhekk.

9 U l-qaddej qiegħed idu taħt il-koxxa t'Abraham sidu, u ħaliflu fuq dal-kliem.

10 U l-qaddej ħa għaxart iġmla mill-iġmla ta' sidu, u telaq: għax ħwejjeġ sidu

kienu kollha f'idejh: u qam, u telaq lejn il-
Mesopotamja, lejn il-belt ta' Naħor.
11 U ġagħal l-iġmla tiegħu jibirku
barra mill-belt, ħdejn bir ilma, filgħaxija,
xħin in-nisa joħorġu biex jimlew l-ilma.
12 U qal: O Mulej, Alla ta' sidi
Abraham, nitolbok, agħtini laqgħa tajba
llum, u uri ħniena ma' sidi Abraham.
13 Ara, jien wieqaf hawn ħdejn il-bir
ta' l-ilma; u l-bniet ta' l-irġiel tal-belt
joħorġu jimlew l-ilma:
14 U ħa jiġri li t-tifla li ngħidilha:
Iddew, niżżel il-ġarra tiegħek biex nixrob,
u hi tgħidli: Ixrob, u nisqi wkoll l-iġmla
tiegħek; ħa tkun dik li int hejjejt għall-
qaddej tiegħek Iżakk; u b'dan inkun naf
li int urejt ħniena ma' sidi.
15 U ġara, qabel ma temm jitkellem,
illi, ara, ħarġet Rebekka, li kienet im-
wielda lil Betwel, bin Milka, mart Naħor,
ħu Abraham, bil-ġarra tagħha fuq
spallitha.
16 U kienet sabiħa ħafna t-tifla fil-
għajn, u xebba, u lanqas ħadd ma kien
għadu għarafha: u niżlet lejn il-għajn
ta' l-ilma, u mliet il-ġarra tagħha, u
telgħet.
17 U l-qaddej ġera jilqagħha, u qal:
Ħallini, nitolbok, nixrob ftit ilma mill-
ġarra tiegħek.
18 U qalet: Ixrob, sidi: u għaġġlet
niżżlet il-ġarra fuq idha, u tatu jixrob.
19 U wara li tatu jixrob, qalet: Nimla
l-ilma wkoll għall-iġmla tiegħek, sakemm
jixorbu.
20 U għaġġlet, u ferrgħet il-ġarra
tagħha fil-misqa, u reġgħet ġriet lejn
il-bir biex timla l-ilma, u mliet għall-
iġmla kollha tiegħu.
21 U r-raġel qagħad mistagħġeb iħares
lejha sieket, biex jagħraf jekk ta l-Mulej
riżq lill-vjaġġ tiegħu.
22 U ġara, wara li xorbu l-iġmla, li
r-raġel ħa misluta tad-deheb tiżen nofs
xekel, u par brazzuletti għal idejha,
jiżnu għaxar xekel tad-deheb;
23 U qal: Bint min int? għidli, nitol-
bok: hemm wisa' f'dar missierek għalina
biex ngħaddu l-lejl?
24 U qaltlu: Jien bint Betwel bin Milka,
li wildet lil Naħor.
25 U qaltlu wkoll: Għandna sew tiben
u sew għalf biżżejjed, u wisa' fejn
tgħaddu l-lejl.
26 U r-raġel miel rasu, u qiem il-
Mulej.
27 U qal: Imbierek il-Mulej Alla ta'
sidi Abraham, li ma ħalliex nieqes mill-
ħniena u s-sewwa tiegħu lil sidi! U lili
l-Mulej mexxieni mit-triq lejn dar ħut sidi.
28 Imbagħad it-tifla ġriet u qalet lil ta'
dar ommha dawn il-ħwejjeġ.
29 U Rebekka kellha ħuha, u ismu
kien Laban: u Laban ġera barra lejn
ir-raġel, ħdejn il-bir ta' l-ilma.
30 U ġara, malli ra l-misluta u l-
brazzuletti f'idejn oħtu, u malli sama'
kliem oħtu Rebekka, tgħid: Hekk qalli
r-raġel; illi Laban ġie għand ir-raġel; u,
ara, dan kien qiegħed ħdejn l-iġmla
ħdejn il-bir ta' l-ilma.
31 U qal: Idħol, o mbierek tal-
Mulej, għaliex qiegħed barra? Għax jien
hejjejt id-dar, u post għall-iġmla.
32 U r-raġel daħal id-dar: u Laban
ħatt l-iġmla, u ta tiben u għalf lill-iġmla,
u ilma biex dak ir-raġel jaħsel riġlejh, u
riġlejn l-irġiel li kienu miegħu.
33 U qegħdulu l-ikel quddiemu biex
jiekol: imma hu qal: Ma nikolx, qabel ma
ngħid dak li għandi ngħid. U l-ieħor
qallu: Tkellem.
34 Jien il-qaddej ta' Abraham.
35 U l-Mulej bierek qatigħ lil sidi; u
sar kbir: u tah imrieħel, u baqar, u fidda,
u deheb, u qaddejja rġiel, u qaddejja nisa,
u iġmla, u ħmir.
36 U Sara, mart sidi, wara li xjieħet,
wilditlu tifel: lilu Abraham ta kulma
għandu.
37 U ġagħalni naħlef sidi, billi qal: La
tiħux mara għal ibni mill-bniet tal-
Kangħanin, li f'arthom ngħammar.
38 Iżda mur f'dar missieri, u għand
niesi, u ħu mara għal ibni.
39 U għidt jien lil sidi: Għandu mnejn
il-mara ma tiġix warajja.
40 U qalli: Il-Mulej, li quddiemu jien
nimxi, jibgħat l-anġlu tiegħu miegħek, u
jagħti r-riżq lill-vjaġġ tiegħek; u tieħu
mara għal ibni minn niesi, u minn dar
missieri:
41 Imbagħad tinħall minn din il-
ħalfa tiegħi, meta tmur għand niesi; u
jekk ma jagħtukx mara, tinħall mill-
ħalfa tiegħi.
42 Wasalt illum ħdejn il-bir ta' l-ilma,
u għidt: O Mulej Alla ta' sidi Abraham,
jekk trid issa tagħti r-riżq lit-triq li jiena
miexi fiha:
43 Ara, jien wieqaf ħdejn il-bir ta'
l-ilma: ħalli, mela, ix-xebba li toħroġ
timla l-ilma, u ngħidilha: Iddew, agħtini
ftit ilma mill-ġarra tiegħek biex nix-
rob;
44 U hi tgħidli: Ixrob int, u lill-iġmla
tiegħek jien ukoll nimla, ħa tkun hi
l-mara li hejja l-Mulej lil bin sidi.
45 Qabel ma temmejt hekk nitkellem
f'qalbi, ara, ħarġet Rebekka, bil-ġarra
fuq spallejha; u niżlet lejn il-bir ta' l-ilma,
u mliet l-ilma: u għidtilha: Ħa nixrob,
jekk jogħġbok.
46 U għaġġlet niżlet il-ġarra minn fuq
spallejha, u qalet: Ixrob, u nisqi wkoll
l-iġmla tiegħek: u xrobt, u sqiet ukoll
lill-iġmla.
47 U jien staqsejtha, u għidt: Bint min
int? U qalet: Bint Betwel, bin Naħor, li
Milka wilditlu. Għalhekk jien qegħid-

tilha l-misluta fi mneħirha, u l-brazzuletti
f'idejha.
48 U milt rasi, u qimt il-Mulej, u
berikt lill-Mulej, Alla ta' sidi Abraham,
li mexxieni fit-triq it-tajba biex nieħu lil
bint ħu sidi lil ibnu.
49 U issa, jekk tridu timxu tajjeb u
sewwa ma' sidi, għiduli: jekk le, għiduli;
biex indur lejn il-lemin, jew lejn ix-xellug.
50 Imbagħad wieġbu Laban u Betwel,
u qalu: Din il-ħaġa ġejja mingħand il-
Mulej: ma nistgħux inkellmuk la ħażin
u lanqas tajjeb.
51 Ara, Rebekka qiegħda quddiemek,
ħudha, u mur, u ħa tkun mart bin sidek,
bħal ma' tkellem il-Mulej.
52 U ġara, malli l-qaddej ta' Abraham
sama' kliemhom, illi qiem lill-Mulej, billi
miel sa l-art.
53 U l-qaddej ħareġ ħwejjeġ tal-fidda,
u ħwejjeġ tad-deheb, u ħwejjeġ, u tahom
lil Rebekka: ta wkoll ħwejjeġ li jiswew
lil ħuha u lil ommha.
54 U kielu, u xorbu, hu u l-irġiel li
kienu miegħu, u għaddew il-lejl kollu;
u qamu filgħodu, u qal: Ibagħtuni
għand sidi.
55 U ħuha u ommha qalu: Ħalli t-
tifla toqgħod magħna xi ftit jiem oħra,
għall-anqas għaxart ijiem: imbagħad tmur.
56 U qalilhom: La ddewmunix, billi
l-Mulej ta r-riżq lil triqti; ibagħtuni ħa
mmur għand sidi.
57 U qalu: Insejħu t-tifla, u nsaqsu
lilha xi tgħid.
58 U sejħu lil Rebekka, u qalulha:
Trid tmur ma' dar-raġel? U qalet:
Immur.
59 Imbagħad bagħtu lil Rebekka,
oħthom, u l-imraddgħa tagħha, u l-
qaddej ta' Abraham, u l-irġiel tiegħu.
60 U bierku lil Rebekka, u qalulha:
Inti oħtna, kun int omm eluf ta' miljuni,
u ħalli nislek ikollu f'idejh bwieb dawk li
jobogħduhom.
61 U Rebekka qamet, u t-tfajliet
tagħha, u rikbu fuq l-iġmla, u marru wara
r-raġel: u l-qaddej ħa lil Rebekka, u
telaq.
62 U Iżakk kien mar Bir il-ħaj-roj;
għax kien joqgħod fl-art tan-nofsinhar.
63 U Iżakk ħareġ biex jimmedita fir-
raba' għal filgħaxija: u rafa' għajnejh, u,
ara, hemm huma l-iġmla ġejjin.
64 U Rebekka refgħet għajnejja, u
malli rat lil Iżakk, niżlet minn fuq il-
ġemel.
65 Għax qalet lill-qaddej: Min hu dar-
raġel li miexi fir-raba' biex jiltaqa'
magħna? U l-qaddej qal: Hu sidi:
għalhekk ħadet velu, u tgħattiet.
66 U l-qaddej qal lil Iżakk kulma
għamel.
67 U Iżakk ġiebha fit-tinda ta' Sara
ommu, u ħa 'l Rebekka, u saret martu:
u ħabbha: u Iżakk tfarraġ wara l-mewt
t'ommu.

25 U Abraham raġa' ħa mara oħra,
jisimha Keturah.
2 U wilditlu lil Żimran, u lil Ġoqsan,
u lil Medan, u lil Midjan, u lil Jisbaq, u
lil Xuwaħ.
3 U Ġoqsan wiled lil Xeba, u lil Dedan.
U wlied Dedan kienu: l-Assurin, il-
Letusin, u l-Lewmmin;
4 U wlied Midjan: Għefa, Għefer u
Ħanok, u Abida, u Eldagħa. Dawn
kollha kienu wlied Keturah.
5 U Abraham ta kulma kellu lil Iżakk.
6 Iżda lil ulied il-konkubini, li kellu
Abraham, Abraham tahom għotjiet, u
bagħathom mingħand Iżakk ibnu, hu u
għadu ħaj, lejn il-lvant, in-naħa tal-lvant.
7 U dawn huma l-jiem tas-snin tal-
ħajja ta' Abraham li għiex: mija u ħamsa u
sebgħin sena.
8 U Abraham radd ruħu, u miet kbir
sewwa fiż-żmien, raġel xieħ, u mimli
għomor; u nġabar ma' niesu.
9 U Iżakk u Ismagħel, uliedu, difnuh
f'għar Makfila, fil-għalqa ta' Għefron bin
Soħar il-Ħitti, quddiem Mamri;
10 Il-għalqa li xtara Abraham minn
għand ulied Ħet: hemm kien midfun
Abraham, u Sara martu.
11 U ġara, wara l-mewt ta' Abraham,
illi Alla bierek lil Iżakk ibnu; u Iżakk
għammar ħdejn Bir il-ħaj-roj.
12 Issa dan hu n-nisel ta' Ismagħel, bin
Abraham, li Ħagar l-Eġizzjana, il-qaddejja
ta' Sara, wildet lil Abraham:
13 U dawn huma l-ismijiet ta' wlied
Ismagħel, b'isimhom, skond nisilhom:
il-kbir ta' Ismagħel, Nebajot; imbagħad
Kedar, u Adbel, u Mibsam.
14 U Misma, u Duma, u Massa;
15 U Ħadar, u Tema, Ġetur, Nafis u
Kedma:
16 Dawn huma wlied Ismagħel, u
dawn huma ismijiethom, skond l-irħula u
l-kampijiet tagħhom; tnax-il prinċep skond
il-popli tagħhom.
17 U dawn huma snin il-ħajja ta'
Ismagħel, mija u sebgħa u tletin sena: u
ħa l-aħħar nifs u miet; u nġabar ma' niesu.
18 U kienu jgħammru minn Ħawila sa
Sur, għal quddiem l-Eġittu, int u sejjer
lejn l-Assirja; u miet quddiem ħutu
kollha.
19 U dan hu n-nisel ta' Iżakk, bin
Abraham: Abraham wiled lil Iżakk:
20 U Iżakk kellu erbgħin sena meta
ħa b'martu lil Rebekka, bint Betwel, is-
Sirjan, minn Fiddien-Aram, oħt Laban,
is-Sirjan.
21 U Iżakk talab lill-Mulej għal martu,
għax kienet ħawlija, u l-Mulej semgħu, u
Rebekka martu ħablet.

22 U l-ulied kienu jitħabbtu f'ġufha; u qalet; Jekk inhu hekk, għaliex jiena hekk? U marret issaqsi lill-Mulej.

23 U qalilha l-Mulej: Żewġ ġnus f'ġufek, u żewġ popli jinfirdu minn ġo fik, u wieħed minnhom ikun aqwa mill-ieħor, u l-kbir jaqdi liż-żgħir.

24 U meta waslilha l-jum li tiled, ara, kien hemm tewmin f'ġufha.

25 U ħareġ ta' l-ewwel ħamrani kollu, u kellu bħal mantar muswaf; u semmewh Għesaw.

26 U warajh ħareġ ħuh, u idu kienet fuq għarqub Għesaw; u semmewh Ġakobb: u Iżakk kellu sittin sena meta Rebekka wildithom.

27 U kibru s-subjien, u Għesaw kien raġel jinqala' għall-kaċċa, raġel tar-raba'; u Ġakobb kien raġel ġwejjed, igħammar fit-tined.

28 U Iżakk kien iħobb lil Għesaw; għax kien jiekol minn dak li kien jaqbad fil-kaċċa; iżda Rebekka kienet tħobb lil Ġakobb.

29 U Ġakobb kien isajjar il-minestra: u Għesaw ġie mill-għalqa, għajjien;

30 U Għesaw qal lil Ġakobb: Iddew, agħtini niekol minn dik il-minestra l-ħamra; għax għajjien: għalhekk tah il-laqam ta' Edom.

31 U Ġakobb qal: Begħli illum il-primaġenitura tiegħek.

32 U Għesaw qal: Ara, jien wasalt biex immut: u x'tiswieli dina l-primaġenitura?

33 U Ġakobb qal: Aħlifli illum: u Għesaw ħaliflu: u biegħ il-primaġenitura tiegħu lil Ġakobb.

34 Imbagħad Ġakobb ta l-ħobż u minestra ta' l-għads lil Għesaw; u kiel, u xorob, u qam, u telaq: hekk Għesaw żeblaħ il-primaġenitura tiegħu.

**26** U waqa' l-ġuħ fl-art, barra mill-ġuħ li kien waqa' fi żmien Abraham. U Iżakk mar għand Abimelek, sultan tal-Filistin, f'Gerar.

2 U deherlu l-Mulej, u qal: La tinżilx l-Eġittu; għammar fl-art li ngħidlek:

3 Ibqa' għarib f'din l-art, u jien inkun miegħek, u nbierkek; għax lilek, u lil nislek, nagħti dawn l-artijiet kollha, u nżomm il-ħalfa li ħlift lil Abraham missierek;

4 U nkattar lil nislek, li jkun bħal kwiekeb tas-sema; u nagħti lil nislek dawn l-artijiet kollha, u f'nislek jitbierku l-ġnus kollha ta' l-art.

5 Għax Abraham sama' kliemi, u ħares kulma ridtu jħares, il-kmandamenti tiegħi, u l-istatuti tiegħi, u l-liġijiet tiegħi.

6 U Iżakk għammar f'Gerar:

7 U l-irġiel tal-post staqsewh għal martu; u qal: Hi oħti: għax hu baża' jgħid: Hi marti; li, qal hu, l-irġiel tal-post ma joqtlunix minħabba Rebekka; għax hi kienet sabiħa fil-wiċċ.

8 U ġara, meta kien ilu hemm ħafna, illi Abimelek, sultan tal-Filistin, ħares minn tieqa, u ra 'l Iżakk iżiegħel b' Rebekka martu.

9 U Abimelek sejjaħ lil Iżakk, u qal: Ara, tassew li hi martek; u kif għidt int: Hi oħti? U qallu Iżakk: Għax għidt li ma mmutx minħabba fiha.

10 U qal Abimelek: X'għamiltilna? għal ftit ma raqadx xi ħadd min-nies ma' martek, u int kont iġġib xi ħtija fuqna.

11 U Abimelek ta din l-ordni lill-poplu tiegħu kollu, billi qal: Min imiss lil dar-raġel jew lil martu, sgur jagħtuh il-mewt.

12 U mbagħad Iżakk żara' f'dik l-art, u ġabar dik is-sena mitt darba iżjed: u l-Mulej bierku.

13 U r-raġel kiber, u baqa' sejjer 'il quddiem, u baqa' jikber sakemm kiber bil-wisq:

14 Għax kellu l-imrieħel tal-għanem, u mrieħel tal-baqar, u ħafna qaddejja: u għeru għalih il-Filistin.

15 Għax il-bjar kollha li l-qaddejja ta' missieru kienu ħaffru fi żmien missieru, għalquhom il-Filistin, u mlewhom bit-trab.

16 U Abimelek qal lil Iżakk: Mur minn għandna; għax int wisq aqwa minna.

17 U Iżakk telaq minn hemm, u waqqaf it-tinda tiegħu f'wied Gerar, u għammar hemm.

18 U Iżakk raġa' ħaffer il-bjar ta' l-ilma, li kienu ħaffru fi żmien Abraham missieru; għax il-Filistin kienu waqqfuhom wara l-mewt ta' Abraham: u tahom l-isem li kien tahom missieru.

19 U l-qaddejja ta' Iżakk ħaffru fil-wied, u hemm sabu għajn ta' ilma ġieri.

20 U r-ragħajja ta' Gerar iġġieldu mar-ragħajja ta' Iżakk, billi qalu: Tagħna l-ilma: u hu sejjaħ isem il-bir Għeseq, għax huma ġġieldu miegħu.

21 U ħaffru bir ieħor, u ġġieldu għal dan ukoll: u semmieh Sitna.

22 U telaq minn hemm, u ħaffer bir ieħor, u għal dan ma ġġildux: u semmieh Reħobot, u qal: Għax il-Mulej issa għamlilna l-wisa', u aħna noktru fl-art.

23 U tala' minn hemm lejn Bir-Saba'.

24 U deherlu l-Mulej dik il-lejla, u qal: Jien Alla ta' Abraham missierek: la tibżax, għax miegħek jien, u nbierkek, u nkattar nislek minħabba Abraham il-qaddej tiegħi.

25 U bena altar hemm, u sejjaħ isem il-Mulej, u waqqaf it-tinda tiegħu hemm: u hemm il-qaddejja ta' Iżakk ħaffru bir.

26 Imbagħad Abimelek mar għandu minn Gerar, ma' Aħużżat, wieħed minn ħbiebu: u Fikol, il-kaptan il-kbir ta' l-eżerċtu tiegħu.

27 U Iżakk qalilhom: Għalfejn ġejtu
għandi la toboghduni, u bgħattuni minn
għandkom?
28 U qalu: Rajna li tassew il-Mulej
miegħek: u għidna: Ħa jkun hemm issa
ħalfa bejnietna, bejna u bejnek, u nagħmlu
għaqda miegħek;
29 Li ma tagħmlilniex deni, la aħna ma
missejniekx, u ma għamilnilikx ħlief
ġid, u bgħatniek bis-sliem: int issa l-
imbierek tal-Mulej.
30 U għamlilhom mikla, u kielu u
xorbu.
31 U qamu kmieni filgħodu, u ħalfu
wieħed lil ieħor: u Iżakk bagħathom, u
telqu minn għandu bis-sliem.
32 U ġara dak in-nhar stess, illi ġew
il-qaddejja ta' Iżakk, u kellmuh fuq il-
bir li kienu ħaffru, u qalulu: Sibna l-
ilma.
33 U semmieh Saba': għalhekk isem
il-belt sa llum hu Bir-Saba'.
34 U kellu erbgħin sena Għesaw meta
ħa b'martu lil Ġudit, bint Beri, il-Ħitti, u
lil Basemat, bint Elon, il-Ħitti:
35 Li kienu ta' mrar għal ruħ Iżakk u
Rebekka.

27 U ġara, meta xjieħ Iżakk, u
tgħammxulu għajnejh, u ma baqax
jara, illi sejjaħ lil Għesaw, ibnu l-kbir, u
qallu: Ibni. u wieġbu: Hawn jien.
2 U qal: Ara, issa, jien xjieħt, u ma
nafx jum il-mewt tiegħi:
3 Ħu issa, nitolbok, il-għodda tiegħek,
il-ħorġ tiegħek, u l-qaws tiegħek, u
oħroġ fir-raba', u aqbadli xi kaċċa.
4 U għamilli ikla tajba, bħal ma nħobb
jien, u ġibhieli, biex nikolha; biex tbierkek
ruħi qabel immut.
5 U Rebekka kienet tissamma' huwa
u jkellem Iżakk lil ibnu Għesaw. U
Għesaw mar lejn ir-raba' biex jaqbad xi
kaċċa, u jġibha.
6 U Rebekka qalet lil Ġakobb binha:
Ara, jien smajt lil missierek ikellem lil
Għesaw ħuk, igħidlu:
7 Ġibli xi kaċċa, u agħmilli ikla tajba,
biex niekol, u nbierkek quddiem il-Mulej
qabel mewti.
8 Għalhekk issa, ibni, isma' minn
kliemi f'dak li se nikkmandak.
9 Mur il-merħla, u ġibli minn hemm
żewġ gidjien sbieħ; u nsajjarhom ikla
tajba għal missierek, kif iħobb:
10 U int teħodhom lil missierek, biex
jiekol, u jbierkek qabel mewtu.
11 U Ġakobb qal lil Rebekka ommu:
Ara, Għesaw ħija raġel muswaf, u jiena
raġel mieles:
12 Għandu mnejn missieri jmissni, u
nkun magħruf minnu bħala qarrieq; u
hekk inġib fuqi seħta, u mhux barka.
13 U ommu qaltlu: Ibni, fuqi tkun
is-seħta tiegħek; biss isma' kliemi, u mur,
u ġibhomli.
14 U mar, u ġiebhom lil ommu: u
ommu sajret ikel tajjeb, kif iħobb
missieru.
15 U Rebekka ħadet l-isbaħ ilbiesi ta'
Għesaw, binha l-kbir, li kienu għandha
d-dar, u libbsithom lil Ġakobb, binha
ż-żgħir:
16 U bil-ġlud tal-gidjien tal-mogħoż
ksietlu jdejh, u fuq għonqu li ma kienx
muswaf.
17 U tat f'id Ġakobb binha, l-ikel
tajjeb u l-ħobż, li kienet hejjiet.
18 U daħal għand missieru, u qal:
Missier. U wieġeb: Hawn jien, min int,
ibni?
19 U Ġakobb qal lil missieru: Jien
Għesaw, il-kbir tiegħek; għamilt kif
għidtli: qum, nitolbok, oqgħod bil-
qiegħda u kul mill-kaċċa tiegħi, ħa
tberikni ruħek.
20 U Iżakk qal lil ibnu: Kif sibtha hekk
malajr, ibni? U wieġeb: Għax ġibhieli
l-Mulej Alla tiegħek.
21 U Iżakk qal lil Ġakobb: Ersaq
lejja, nitolbok, ibni, ħa mmissek, ħa nara
jekk inti ibni Għesaw, jew le.
22 U Ġakobb resaq lejn Iżakk, mis-
sieru; u messu, u qal: Il-leħen hu leħen
Ġakobb, iżda l-idejn huma idejn Għesaw.
23 U ma għarfux; għax idejh kienu
muswafa, bħal idejn Għesaw: għalhekk
bierku.
24 U qal: Tassew li inti ibni Għesaw?
U wieġeb: Jien.
25 U qal: Ressaqhieli, ħa niekol mill-
kaċċa ta' ibni, biex ruħi tbierkek. U
ressaqhielu, u kiel: u ġieblu wkoll l-inbid,
u xorob.
26 U missieru Iżakk qallu: Ersaq, u
busni, ibni.
27 U resaq lejh, u biesu: u xħin xamm
ir-rieħa ta' ħwejġu, bierku, u qal: Ara, ir-
rieħa ta' ibni hi bħar-riħa tar-raba' li
Alla bierek:
28 Għalhekk jagħtik il-Mulej in-nida
tas-sema, u l-għalel ta' l-art, u kotra
qamħ u nbid:
29 Ħa jaqduk il-popli, u l-ġnus iqimuk:
kun sid fuq ħutek, u ħalli wlied ommok
imilu quddiemek: misħut hu kull min
jisħtek, u mbierek hu min ibierkek.
30 U ġara, malli Iżakk temm ibierek
lil Ġakobb, u Ġakobb kien għadu kemm
ħareġ minn quddiem Iżakk missieru, illi
Għesaw ħuh daħal mill-kaċċa.
31 U hu wkoll kien għamel ikel tajjeb,
u ġiebu lil missieru, u qal lil missieru: Ħa
jqum missieri, u jiekol minn ikel ibnu,
biex tberikni ruħek.
32 U Iżakk missieru qallu: Min int?
U wieġeb: Jien ibnek, il-kbir tiegħek,
Għesaw.
33 U Iżakk trieghed wisq, u qal: Min?

fejn hu mela dak li qabad il-kaċċa, u ġibhieli, u kilt minn kollox qabel ġejt int, u beriktu? Iva, u mbierek ikun.

34 U malli Għesaw sama' kliem missieru, għajjat għajta qawwija ta' mrar kbir, u qal lil missieru: Berikni lili wkoll, o missieri.

35 U qal: Ħuk ġie bil-qerq, u ħa l-barka tiegħek.

36 U qallu: Mhux għalhekk jismu Ġakobb? Għax darbtejn qalagħni: ħadli l-primaġenitura; u, ara, issa ħadli l-barka tiegħi. U qal: Ma rfajtlix xi barka?

37 U Iżakk wieġeb, u qal lil Għesaw: Ara, jien għamiltu sidek, u tajtu 'l ħutu kollha b'qaddejja; u b'qamħ u nbid għentu: u lilek, mela, x'nagħmillek, ibni?

38 U Għesaw qal lil missieru: Barka waħda biss għandek missieri? Berikni, lili wkoll, missieri. U Għesaw rafa' leħnu, u beka.

39 U Iżakk missieru wieġeb, u qallu: Ara, inti tgħix mill-għalel ta' l-art, u minnida tas-sema minn fuq;

40 U tgħix b'sejfek, u taqdi 'l ħuk; u jiġri, wara li tkun tqanqalt, illi tkisser il-madmad tiegħu minn għonqok.

41 U Għesaw bagħad lil Ġakobb, minħabba l-barka li bierku missieru: u Għesaw qal f'qalbu: Qrib hu jum mewt missieri; imbagħad noqtol lil ħija Ġakobb.

42 U dal-kliem ta' Għesaw, binha l-kbir, twassal lil Rebekka: u bagħtet u sejħet lil Ġakobb, binha ż-żgħir, u qaltlu: Ara, ħuk Għesaw issabbar billi għandu f'moħħu li joqtlok.

43 Għalhekk issa, ibni, isma' kliemi; qum, aħrab għand Laban ħija f'Ħaran;

44 U oqgħod miegħu għal xi ftit jiem, sakemm iddur il-qilla ta' ħuk;

45 Sakemm iddur il-qilla ta' ħuk minnek, u jinsa x'għamiltlu: imbagħad nibgħat għalik, u nġibek minn hemm: għaliex għandi nitlifkom it-tnejn f'jum wieħed?

46 U Rebekka qalet lil Iżakk: xbajt minn ħajti minħabba n-nisa Ħittin: jekk Ġakobb jieħu mara mill-bniet tal-Ħittin, bħal dawn, mill-bniet ta' dina l-art, x'tiswieli ħajti?

**28** U Iżakk sejjaħ lil Ġakobb u bierku, u wissieh, u qallu: La tiħux mara mill-bniet ta' Kangħan.

2 Qum, mur Fiddien-Aram, f'dar Betwel, missier ommok; u ħu mara minn hemm mill-bniet ta' Laban, ħu ommok.

3 U Alla li jista' kollox ibierkek, u jkattrek, u jkabbrek, biex issir kotra ġnus.

4 U jagħtik il-barka ta' Abraham, lilek, u lil nislek miegħek; biex tiret l-art li fiha int barrani, u li Alla ta lil Abraham.

5 U Iżakk bagħat lil Ġakobb: u mar Fiddien-Aram għand Laban, bin Betwel is-Sirjan, ħu Rebekka, omm Ġakobb u Għesaw.

6 Meta Għesaw ra li Iżakk bierek lil Ġakobb, u bagħtu Fiddien-Aram, biex jieħu mara minn hemm; u hu u jbierku wissieh, billi qallu: La tiħux mara mill-bniet ta' Kangħan;

7 U li Ġakobb sama' minn missieru u minn ommu, u mar Fiddien-Aram;

8 U billi Għesaw ra li l-bniet ta' Kangħan ma kinux jogħġbu lil Iżakk missieru;

9 Mar għand Ismagħel, u ħa b'martu, barra minn dawk li ġa kellu, lil Maħalat, bint Ismagħel, bin Abraham, oħt Nebajot.

10 U Ġakobb ħareġ minn Bir-Saba', u mar lejn Ħaran.

11 U wasal f'ċertu post, u qagħad hemm il-lejl kollu, għax ix-xemx kienet ġa niżlet: u ħa ġebla minn dal-post, u qegħidha flok imħadda, u mtedd hemm biex jorqod.

12 U ħolom: u jara sellum wieqaf fl-art, u rasu tilħaq sas-sema: u, ara, l-anġli t'Alla kienu telgħin u neżlin fuqu.

13 U, ara, il-Mulej kien qiegħed fuqu, u qal: Jiena l-Mulej Alla t'Abraham missierek, u Alla ta' Iżakk: l-art li fuqha qiegħed, nagħtihielek, u lil nislek;

14 U nislek ikun bħat-trab ta' l-art, u tinfirex lejn il-punent, u lejn il-lvant, lejn it-tramuntana, u lejn nofsinhar: u fik u f'nislek jitbierku l-familji kollha ta' l-art.

15 U, ara, jiena miegħek, u nħarsek kulfejn tmur, u narġa' nġibek f'din l-art; għax jien ma nitilqikx, sakemm nagħmel kulma għidtlek.

16 U Ġakobb stenbaħ min-ngħas tiegħu, u qal: Tassew li hawn il-Mulej f'dan il-post, u ma kontx naf.

17 U baża', u qal: Kemm hu tal-biża' dal-post! Dan mhux ħlief dar Alla, u dan hu bieb il-ġenna.

18 U Ġakobb qam kmieni filgħodu, u ħa l-ġebla li kien qiegħed flok imħadda, u waqqafha bħal pilastru, u sawwab iż-żejt fuq rasha.

19 U semma isem dak il-post Betel: iżda l-isem ta' dik il-belt qabel kien Luż.

20 U Ġakobb għamel wegħda, billi qal: Jekk Alla jkun miegħi, u jħarisni f'din it-triq li sejjer, u jagħtini l-ħobż x'niekol, u lbies x'nilbes;

21 U narġa' mmur f'dar missieri bis-sliema; ikun imbagħad il-Mulej, Alla tiegħi:

22 U dil-ġebla, li waqqaft bħal pilastru, tkun dar Alla: u minn kulma tagħtini, jien sgur nagħtik l-egħxur.

**29** Imbagħad Ġakobb baqa' jimxi, u wasal f'art in-nies tal-lvant.

2 U ħares, u ra bir fil-għalqa, u, ara, kien hemm tliet imrieħel ngħaġ ħdejh; għax minn dak il-bir kienu jisqu n-

ngħaġ: u ġebla kbira kienet fuq fomm il-
bir.
3 U hemm kienu jinġemgħu l-imrieħel
kollha: u jgerbu l-ġebla minn fuq fomm
il-bir, u jisqu n-ngħaġ, u jerġgħu jqiegħdu
l-ġebla fuq fomm il-bir f'lokha.
4 U Ġakobb qalilhom: Ħuti, minn fejn
intom? U qalu: Minn Ħaran aħna.
5 U qalilhom: Tafuh lil Laban, bin
Naħor? U qalu: Nafuh.
6 U qalilhom: Hux tajjeb? U qalu:
Tajjeb: u, ara, Raħel bintu ġejja bin-
ngħaġ.
7 U qal: Ara, in-nhar għadu fl-aqwa
tiegħu, u lanqas hu l-ħin li jinġemgħu
n-ngħaġ: isqu n-ngħaġ, u morru għal-
fuhom.
8 U qalu: Ma nistgħux sakemm l-
imrieħel jinġemgħu flimkien, u sakemm
igerbu l-ġebla minn fuq fomm il-bir,
imbagħad nisqu n-ngħaġ.
9 U waqt li kien għadu qiegħed ikellim-
hom, Raħel ġiet bin-ngħaġ ta' missierha:
għax hi kienet tieħu ħsiebhom.
10 U ġara, xħin Ġakobb ra lil Raħel,
bint Laban, ħu ommu, u n-ngħaġ ta'
Laban, ħu ommu, illi Ġakobb resaq, u
gerbeb il-ġebla minn fuq fomm il-bir,
u seqa l-merħla ta' Laban, ħu ommu.
11 U Ġakobb bies lil Raħel, u għolla
leħnu, u beka.
12 U Ġakobb qal lil Raħel li hu kien
ħu missierha, u li kien bin Rebekka: u hi
ġriet tgħid lil missierha.
13 U ġara, malli Laban sama' aħbar
Ġakobb, bin oħtu, illi ġera jilqgħu, u
għannqu, u biesu, u ħadu f'daru. U qal
lil Laban dawn il-ħwejjeġ kollha.
14 U Laban qallu: Tassew, int għadmi
u laħmi. U qagħad miegħu xahar sħiħ.
15 U Laban qal lil Ġakobb: Billi int
ħija, taqdini b'xejn? Għidli, x'ikun
ħlasek?
16 U Laban kellu żewġ bniet: isem
il-kbira kien Lija, u isem iż-żgħira kien
Raħel.
17 Lija kellha għajnejja mgħammxin;
iżda Raħel kellha sura sabiħa, u wiċċha
ħelu.
18 U Ġakobb ħabb lil Raħel, u qal:
Naqdik seba' snin għal Raħel, bintek
iż-żgħira.
19 U Laban qal: aħjar nagħtiha lilek,
milli nagħtiha raġel ieħor: oqgħod miegħi.
20 U Ġakobb qeda seba' snin għal
Raħel; u dehrulu bħal ftit jiem, daqs
kemm ħabbha.
21 U Ġakobb qal lil Laban: Agħtini
'l marti, għax għadda żmieni, biex nidħol
ġewwa għandha.
22 U Laban ġabar flimkien l-irġiel
kollha tal-post, u għamel mikla.
23 U ġara filgħaxija, illi ħa 'l Lija
bintu, u ġiebha għandu. U Ġakobb resaq
lejha.
24 U Laban ta lil Żilfa, il-qaddejja
tiegħu, b'qaddejja lil Lija bintu.
25 U ġara, illi filgħodu ra li kienet
Lija: u qal lil Laban: X'għamiltli? Ma
qdejtikx għal Raħel? Għaliex qarraqt bija?
26 U Laban qal: Mhux hekk għandu
jkun f'artna, li tagħti ż-żgħira qabel il-
kbira.
27 Temm il-ġimgħa tagħha, u aħna
nagħtuk din ukoll, għax-xogħol li tagħmel
miegħi seba' snin oħra.
28 U Ġakobb hekk għamel, u temm
il-ġimgħa tagħha: imbagħad tah ukoll lil
Raħel bintu b'martu.
29 U Laban ta 'l Bilħa, il-qaddejja
tiegħu, lil Raħel, b'qaddejja tagħha.
30 U daħal ukoll għand Raħel, u ħabb
lil Raħel iżjed minn Lija, u qdieh għal
seba' snin oħra.
31 U meta l-Mulej ra li Lija kienet
mibgħuda, fetħilha ġufha: iżda Raħel
kienet ħawlija.
32 U Lija ħablet, u wildet iben, u
semmietu Ruben: għax qalet: Tassew il-
Mulej ra n-niket tiegħi: issa sgur iħobbni
żewġi.
33 U reġgħet ħablet, u wildet iben, u
qalet: Għax il-Mulej sama' li jien mi-
bgħuda, tani dan l-iben ukoll: u semmietu
Simgħon.
34 U reġgħet ħablet, u wildet iben, u
qalet: Issa żewġi jingħaqad miegħi, għax
ulidtlu tliet subjien: għalhekk semmietu
Levi.
35 U reġgħet ħablet, u wildet iben: u
qalet: Issa nfaħħar lill-Mulej: għalhekk
semmietu Ġuda. U waqfet tiled.

30 U meta Raħel rat li ma welditx
tfal lil Ġakobb, Raħel għeret għal
oħtha: u qalet lil Ġakobb: Agħtini tfal
jew immut.
2 U għadab Ġakobb inxtegħel għal
Raħel: u qal: Jaqaw jien flok Alla, li
żammlek frott ġufek?
3 U qalet: Ara l-qaddejja tiegħi
Bilħa, idħol għandha; u tiled fuq irkobb-
tejja, biex jien ikolli t-tfal ukoll biha.
4 U tagħtu b'martu 'l Bilħa, il-qaddejja
tagħha: u Ġakobb daħal għandha.
5 U Bilħa ħablet, u wildet iben lil
Ġakobb.
6 U Raħel qalet: Alla għamilli ħaqq, u
sama' wkoll leħni, tagħni iben: għalhekk
semmietu Dan.
7 U Bilħa l-qaddejja ta' Raħel, reġgħet
wildet, u wildet lil Ġakobb it-tieni iben.
8 U Raħel qalet: Bi ġlied kbir iġġelidt
m'oħti, u rbaħt: u semmietu Naftali.
9 Meta Lija rat li ma baqgħitx tiled,
ħadet lil Żilfa, il-qaddejja tagħha, u
tatha lil Ġakobb b'martu.
10 U Żilfa, il-qaddejja ta' Lija, wildet
iben lil Ġakobb.

11 U Lija qalet: Bir-riżq! u semmietu Gad.

12 U Żilfa, il-qaddejja ta' Lija, wildet it-tieni iben lil Ġakobb.

13 U Lija qalet: Hienja jien! Għax in-nisa jsejħuli hienja: u semmietu Aser.

14 U Ruben mar fi żmien il-ħsad tal-qamħ, u sab tuffieħ l-imħabba fil-għalqa, u ħadhom lil Lija ommu. Imbagħad Raħel qalet lil Lija: Agħtini, nitolbok, mit-tuffieħ ta' ibnek.

15 U qaltilha: Jaqaw ħaġa żgħira li ħadtli lil żewġi? U trid ukoll teħodli t-tuffieħ ta' ibni wkoll? U Raħel qalet: Mela ħa jorqod miegħek il-lejla, ta' t-tuffieħ ta' ibnek.

16 U Ġakobb ġie mill-għalqa fil-għaxija, u Lija ħarġet tilqgħu, u qalet: Għandi idħol, għax krejtek bit-tuffieħ ta' ibni. U raqad magħha dik il-lejla.

17 U Alla sama' lil Lija, u ħablet, u wildet lil Ġakobb il-ħames iben.

18 U Lija qalet: Alla tagħni ħlasi, għax jien tajt il-qaddejja tiegħi lil żewġi: u semmietu Issakar.

19 U Lija reġgħet ħablet, u wildet lil Ġakobb is-sitt iben.

20 U Lija qalet: Alla tagħni dota sabiħa; issa żewġi joqgħod miegħi, għax ulidtlu sitt ulied: u semmietu Żebulun.

21 U wara wildet tifla, u semmietha Dina.

22 U Alla ftakar f'Raħel, u Alla semagħha, u fetħilha ġufa.

23 U ħablet, u wildet iben; u qalet: Alla neħħieli għajbi:

24 U semmietu Ġużepp, billi qalet: Il-Mulej iżidli tifel ieħor.

25 U ġara, meta Raħel wildet lil Ġużepp, li Ġakobb qal lil Laban: Ibgħatni, ħalli mmur f'posti, u f'arti.

26 Agħtini n-nisa tiegħi, u lil uliedi, li għalihom qdejtek, u ħallini mmur: għax int taf ix-xogħol li għamiltlek.

27 U Laban qallu: Nitolbok, jekk sibt ħniena f'għajnejk, li toqgħod miegħi, għax sibt li l-Mulej berikni minħabba fik.

28 U qal: Għidli x'inhu ħlasek, u jien nagħtihulek.

29 U qallu: Taf inti kif qdejtek, u x'saret il-merħla tiegħek miegħi.

30 Għax ftit kellek qabel ġejt jien miegħek: iżda issa far bil-kotra, u l-Mulej bierkek kulfejn imxew riġlejja: u issa meta sa naħseb jien ukoll għal dari?

31 U Laban qal: X'nagħtik? Wieġeb Ġakobb: La tagħtini xejn; jekk tagħmilli dil-ħaġa, jien narġa' nirgħa l-merħla tiegħek u nħarisha:

32 Jien ngħaddi llum minn nofs il-merħla tiegħek, u nwarrab minnha, minn fost in-ngħaġ, kull ħaruf imżewwaq u mtabba', u kull ħaruf iswed; u minn fost il-mogħoż, l-imtebbgħin u l-imżewqin: minn dawn ikun ħlasi.

33 Hekk, mil-lum 'il quddiem, meta tiġi għal ħlasi, il-ħaqq tiegħi jixhed għalija quddiemek; kulma mhux imżewwaq u mtabba' fost il-mogħoż, u iswed fost in-ngħaġ, u jinstab għandi, ikun meqjus b'serq.

34 U Laban qal: Tajjeb; ikun kif għidt int.

35 U warrab dak in-nhar il-bdabad imżewqin u mtebbgħin, u l-mogħoż kollha boloq u mtebbgħin, u kulma fih l-abjad, u kulma hu iswed fost in-ngħaġ, u tahom f'idejn uliedu.

36 U għamel tlitt ijiem mixi bejnu u bejn Ġakobb: u Ġakobb qagħad jirgħa l-merħla ta' Laban li kien baqa'.

37 U Ġakobb ħa friegħi ħodor tal-luq, tal-lewż, u tad-dolf: u qaxxar fihom ħżuż bojod, u kixef l-abjad ta' ġol-friegħi.

38 U waqqaf iz-zkuk li qaxxar quddiem l-imrieħel, fil-ħwat u fl-imsieqi ta' l-ilma, fejn l-imrieħel kienu jiġu jixorbu, biex jisħnu meta kienu jiġu jixorbu.

39 U hekk kienu jisħnu l-imrieħel quddiem iz-zkuk, u jildu frieħ imżewqin, u boloq, u mtebbgħin.

40 U Ġakobb fired il-ħrief, u dawwar wiċċ l-imrieħel lejn l-imżewqin, u s-suwed kollha fil-merħla ta' Laban; u qiegħed għalihom l-imrieħel tiegħu, u ma qegħidhomx mal-merħla ta' Laban.

41 U ġara, kull meta kienu jisħnu n-ngħaġ f'saħħithom, illi Ġakobb kien iqiegħed il-friegħi quddiem għajnejhom fil-ħwat, biex jisħnu fost il-friegħi.

42 Iżda meta n-ngħaġ kienu jkunu dgħajfa, ma kienx iqegħidhom: u hekk id-dgħajfa kienu jkunu ta' Laban, u ta' f'saħħithom ta' Ġakobb.

43 U r-raġel żdied qatigħ, u kellu ħafna mrieħel, u qaddejja nisa, u qaddejja rġiel, u iġmla u ħmir.

31 U sama' l-kliem ta' wlied Laban, igħidu: Ġakobb ħadilna dak kollu li kien ta' missierna: u minn dak kollu li kien ta' missierna għamel dal-ġid kbir kollu.

2 U Ġakobb ra wiċċ Laban, u, ara, ma kienx għadu miegħu kif dari kien ikun.

3 U l-Mulej qal lil Ġakobb: Arġa' mur lejn art missirijietek, u għand qrabatek; u jien inkun miegħek.

4 U Ġakobb bagħat isejjaħ lil Raħel u lil Lija fil-għalqa ħdejn l-imrieħel tiegħu,

5 U qalilhom: Nara li wiċċ missierkom m'għadux miegħi bħal ma kien dari, iżda Alla ta' missieri kien miegħi.

6 U tafu li bil-ħila kollha qdejt lil missierkom.

7 U qarraq bija missierkom, u biddilli ħlasi għaxar darbiet; iżda Alla ma ħalliehx jagħmilli ħsara.

8 Jekk kien igħidli hekk: Il-boloq
ħlasek; l-imrieħel kollha kienu jildu frieħ
boloq: u jekk kien igħidli hekk: L-
imżewqin ħlasek; l-imrieħel kollha kienu
jildu frieħ imżewqin.
9 Hekk Alla ħa l-imrieħel ta' missier-
kom, u tahom lili.
10 U ġara, fiż-żmien li l-imrieħel
kienu jisħnu, illi jiena rfajt għajnejja, u
rajt f'ħolma li l-bdabad li kienu jitilgħu
fuq il-merħla, kienu mżewqin, boloq u
mnaqqxin.
11 U l-anġlu tal-Mulej qalli f'ħolma:
Ġakobb: U jien għidt: Hawn jien.
12 U qal: Arfa', issa, għajnejk, u ara
l-bdabad kollha li jitilgħu fuq il-merħla
huma mżewqin, boloq, u mnaqqxin:
għax jien rajt kulma Laban għamillek.
13 Jien Alla ta' Betel, fejn int dlikt
il-pilastru, u fejn int għamiltli wegħda:
issa qum, oħroġ minn din l-art, u arġa'
lejn art twelidek.
14 U Raħel u Lija wieġbu, u qalulu:
Aħna għad għandna xi sehem jew wirt
f'dar missierna?
15 M'aħniex aħna miżmumin minnu
bħala barranin, meta begħna? U ma
balax ukoll flusna?
16 Għax il-għana kollu li Alla ħa
mingħand missierna, hu tagħna, u ta'
wliedna: għalhekk issa, kulma qallek
Alla, agħmlu.
17 Qam imbagħad Ġakobb, u rikkeb
lil uliedu u n-nisa tiegħu fuq l-iġmla;
18 U saq il-bhejjem kollha tiegħu, u
dak kollu li kien kiseb, u l-bhejjem li kien
kiseb fil-Fiddien-Aram, biex imur għand
Iżakk missieru f'art Kangħan.
19 U Laban mar iġiżż il-merħla
tiegħu: u Raħel imbagħad serqet l-idoli ta'
missierha.
20 U Ġakobb telaq bil-moħbi minn
Laban, is-Sirjan; billi ma qallux li kien sa
jaħrab.
21 Għalhekk ħarab b'kulma kellu; u
qam, u qasam ix-xmara Ewfrat, u dawwar
wiċċu lejn il-muntanja ta' Gilgħad.
22 U fit-tielet jum taw l-aħbar lil
Laban, li Ġakobb ħarab.
23 U ħa lil ħutu miegħu, u għamel
għal warajh sebat ijiem mixi; u laħquh
fil-muntanja ta' Gilgħad.
24 Imma Alla ġie lejn Laban, is-Sirjan,
fil-ħolm tal-lejl, u qallu: Ara li ma tkellimx
lil Ġakobb, la tajjeb, u lanqas ħażin.
25 Imbagħad Laban laħaq lil Ġakobb.
Issa Ġakobb kien waqqaf it-tinda tiegħu
fuq il-muntanja: u Laban ma' ħutu
waqqaf it-tinda tiegħu fuq il-muntanja ta'
Gilgħad.
26 U Laban qal lil Ġakobb: X'għamilt,
għax tlaqt minni bil-moħbi u ġarrejt lill-
bniet tiegħi bħal ilsiera meħudin bis-sejf?
27 Għaliex ħrabt bil-moħbi, u sraqtni;
u ma għidtlix, biex jien kont nibagħtek
bil-ferħ, u bil-għana, bid-daqq tat-
tanbur, u biċ-ċetra,
28 U lanqas ħallejtni nbus lis-subjien
u l-bniet tiegħi? Tassew imxejt ta' iblah.
29 Hu fis-setgħa ta' idi li nagħmillek
il-ħsara; iżda Alla ta' missierek kellimni
l-bieraħ, qalli: Ara li ma tkellimx lil
Ġakobb tajjeb jew ħażin.
30 U issa, għalkemm int ħassejt li
għandek tmur, għax xtaqt wisq dar
missierek, għaliex sraqtli l-allat tiegħi?
31 U Ġakobb wieġeb, u qal lil Laban:
Għax bżajt; u għidt: Għandu mnejn int
teħodli bil-forza l-bniet tiegħek minn
għandi.
32 Għand min issib l-allat tiegħek,
ħalli ma jibqax ħaj: quddiem ħutna,
agħżel jekk hemmx xi ħaġa tiegħek
għandi, u ħudha. Għax Ġakobb ma
kienx jaf li Raħel kienet serqet dawk l-
idoli.
33 Laban daħal fit-tinda ta' Ġakobb, u
fit-tinda ta' Lija, u fit-tinda taż-żewġ
qaddejja, iżda ma sabhomx; u wara li
ħareġ mit-tinda ta' Lija, daħal fit-tinda
ta' Raħel.
34 Issa Raħel kienet ħadet dawk l-
idoli, u qegħdithom fis-sarġ tal-ġemel, u
qadet fuqhom. U Laban fittex it-tinda
kollha, u ma sabhomx.
35 U qalet lil missierha: Ħalli ma
jagħdabx sidi li jien ma nistax inqum
quddiemek; għax għandi l-imxija tan-nisa
fuqi. U fittex, iżda ma sabx l-idoli.
36 U Ġakobb għadab, u liem lil
Laban: u Ġakobb wieġeb u qal lil Laban:
X'ħażin għamilt jien? X'inhu dnubi, biex
int għamilt daqshekk għal warajja?
37 U issa li fittixt ħwejġi kollha,
x'sibt minn ħwejjeġ darek kollha? Qiegħ-
du hawn quddiem ħuti u ħutek, biex
jagħmlu ħaqq minna t-tnejn.
38 Dawn il-għoxrin sena li ili miegħek
in-ngħaġ tiegħek u l-mogħoż tiegħek qatt
ma rmew il-frieħ tagħhom, u l-kbiex
ta' l-imrieħel tiegħek jien qatt ma kilthom.
39 Dak li kien mqatta' mill-bhejjem,
jien ma ġibtulikx; batejt it-telfa tiegħu
jien. Minn idi ridtu, sew jekk kien
misruq bi nhar, u kemm jekk kien misruq
bil-lejl.
40 Hekk kont jien: bi nhar is-sħana
kienet tikolni, u l-ġlata bil-lejl: u ngħasi
kien itir minn għajnejja.
41 Hekk għamilt għoxrin sena f'darek,
qdejtek erbatax-il sena għaż-żewġ bniet
tiegħek, u sitt snin għall-merħla tiegħek:
u inti biddiltli ħlasi għaxar darbiet.
42 Li ma kienx Alla ta' missieri, Alla
ta' Abraham, u l-biża' ta' Iżakk miegħi,
kieku tassew li kont tibgħatni idi f'idi.
Alla ra in-niket u x-xogħol ta' idejja, u
liemek il-bieraħ bil-lejl.
43 U Laban wieġeb u qal lil Ġakobb:
Dawn il-bniet huma l-bniet tiegħi; u

dawn it-tfal huma t-tfal tiegħi, u din il-
merħla hi l-merħla tiegħi; u kulma tara
hu tiegħi; u x'nista' nagħmel jien illum
lil dawn il-bniet tiegħi, jew lil uliedhom li
huma wildu?
44 Issa, mela, ejja nagħmlu għaqda,
jien u int; u din ħa tkun bħala xhieda
bejni u bejnek.
45 U Ġakobb ħa ġebla, u waqqafha
bħala pilastru.
46 U Ġakobb qal lil ħutu: Iġbru l-
ġebel. U huma ħadu l-ġebel u għamlu
gods: u kielu hemm fuq il-gods.
47 U Laban semmieh Ġegar-Xaħaduta:
iżda Ġakobb semmieh Galgħed;
48 U Laban qal: Dan il-gods hu xhieda
bejni u bejnek illum. Għalhekk semmieh
Galgħed;
49 U Misfa wkoll; għax hu qal:
Igħasses il-Mulej bejni u bejnek, meta ma
nistgħux naraw lil xulxin.
50 Jekk taħqar il-bniet tiegħi, jew jekk
int tiżżewweġ nisa oħra għajr il-bniet
tiegħi, ħadd ma hawn magħna li jara;
iżda Alla hu xiehed bejni u bejnek.
51 U Laban qal lil Ġakobb: Ara dal-
gods, u, ara, dal-pilastru, li jien waqqaft
bejni u bejnek;
52 Dal-gods hu xiehed, u dal-pilastru
hu xiehed, li jien ma ngħaddix dal-gods
biex niġi lejk; u li int ma tgħaddix dal-
gods u dal-pilastru biex tiġi lejja, għall-
ħsara.
53 Alla ta' Abraham, u Alla ta' Naħor,
Alla ta' missierhom, jagħmlu ħaqq
bejnna. U Ġakobb ħalef bil-biża' ta'
missieru Iżakk.
54 Imbagħad Ġakobb offra sagrifiċċju
fuq il-muntanja, u sejjaħ lil ħutu kollha
għall-ikel: u kielu, u għaddew il-lejl
kollu fuq il-muntanja.
55 U kmieni filgħodu Laban qam, u
bies is-subjien u l-bniet tiegħu, u berik-
hom: u Laban telaq, u raġa' lejn daru.

32 U Ġakobb telaq għal triqtu, u
ltaqgħu miegħu l-anġli t'Alla.
2 U malli rahom, Ġakobb qal: Dan
il-kamp t'Alla, u semma l-post Maħanajm.
3 U bagħat messaġġiera quddiemu lil
Għesaw ħuh fl-art ta' Segħir, fir-raba' ta'
Edom.
4 U tahom din l-ordni, billi qalilhom:
Hekk għidu lil sidi Għesaw: Il-qaddej
tiegħek Ġakobb qal: Barrani kont għand
Laban, hemm għammart s'issa:
5 Għandi baqar, u ħmir, u mrieħel,
u qaddejja rġiel, u qaddejja nisa: u
nibgħat ngħid lil sidi biex insib ħniena
quddiemek.
6 U reġgħu ġew l-messaġġiera għand
Ġakobb, igħidu: Morna għand Għesaw
ħuk, u hu wkoll ġej jiltaqa' miegħek, u
erba' mitt raġel miegħu.
7 Baża' wisq imbagħad Ġakobb, u
ħass diqa, u qassam in-nies li kienu
miegħu, u l-imrieħel, u l-baqar, u l-
iġmla f'żewġ qasmiet.
8 U qal: Jekk Għesaw imur fuq
qasma waħda, u jħarbatha, il-qasma
l-oħra li tibqa' teħles.
9 U Ġakobb qal: O Alla ta' missieri
Abraham, u Alla ta' missieri Iżakk, il-
Mulej li għidtli: Arġa' mur f'artek, u
għand qrabatek, u jien nagħmillek il-ġid:
10 Jien ma jistħoqqlix l-iżgħar ħniena
tiegħek, u s-sewwa tiegħek, li inti għamilt
mal-qaddej tiegħek; għax bl-għasluġ
tiegħi għaddejt dal-Ġurdan; u issa sirt
żewġ qasmiet.
11 Eħlisni, nitolbok, minn id ħija,
minn id Għesaw; għax nibża' minnu, li
ma jiġix u joqtolni, l-omm ma' l-ulied.
12 U int għidtli: Sgur li nagħmillek
il-ġid, u nagħmel nislek bħar-ramel tal-
baħar, li ma jistax jingħadd bil-kotra.
13 U għadda hemm dak il-lejl; imbagħ-
ad ħa minn dak li ġie f'idejh, biex
jagħti għotja lil Għesaw ħuh;
14 Mitejn mogħża, għoxrin bodbod,
mitejn nagħġa, u għoxrin kibx,
15 Tletin ġemel ireddgħu bil-frieħ
tagħhom, erbgħin baqra, u għaxar
gniedes, għoxrin ħmir nisa, u għaxar
ħmir irġiel.
16 U tahom f'idejn il-qaddejja tiegħu,
qatgħa qatgħa għalihom; u qal lill-
qaddejja tiegħu: Għaddu quddiemi, u
ħallu wisa' bejn qatgħa u qatgħa.
17 U ikkmanda lill-ewwel wieħed: Meta
Għesaw ħija jiltaqa' miegħek u jsaqsik,
igħidlek: Ta' min int? u fejn sejjer? u ta'
min huma dawn l-animali ta' quddiemek?
18 Għid: Jien tal-qaddej tiegħek
Ġakobb; dawn għotjiet mibgħuta lil sidi
Għesaw: u, ara, hu qiegħed warajna.
19 U hekk ikkmanda lit-tieni, lit-tielet,
u lil dawk kollha li kienu sejrin wara l-
qatgħat, qalilhom: Hekk tkellmu lil
Għesaw, xħin tiltaqgħu miegħu.
20 U għidu wkoll: Ara, il-qaddej
tiegħek Ġakobb hu warajna. Għax qal:
Inberrdu bil-għotja li sejra quddiemi;
imbagħad nara wiċċu; għandu mnejn
jilqagħni tajjeb.
21 Hekk għaddiet il-għotja quddiemu:
u hu għadda dak il-lejl fil-kamp.
22 U qam bil-lejl, u ħa ż-żewġ nisa
tiegħu, u ż-żewġ qaddejja tiegħu, u l-
ħdax-il tifel tiegħu; u għadda l-mogħdija
ta' Ġabbok.
23 U ħadhom, u għaddihom ix-xmara,
u għadda kulma kellu.
24 U Ġakobb baqa' waħdu; u raġel
qagħad jissara miegħu sa filgħodu.
25 Xħin ir-raġel ra li ma jistax jirbaħ
lil Ġakobb, messlu l-għaksa ta' koxtu;
u l-għaksa tal-koxxa ta' Ġakobb tfekket,
hu u jissara miegħu.

26 U r-raġel qal: Ħallini mmur, għax qiegħed jisbaħ. U Ġakobb wieġeb: Ma nħallikx tmur jekk ma tberiknix.

27 U qallu: X'jismek? U qal: Ġakobb.

28 U qallu dak ir-raġel: Int ma jibqax jismek aktar Ġakobb, iżda Iżrael: għax int issarajt ma' Alla u man-nies, u għelibt.

29 U Ġakobb saqsieh, u qal: Għidli, nitolbok, x'jismek. U qal: Għaliex tistaqsini ismi? U bierku hemmekk.

30 U Ġakobb semma dak il-post Penijel: għax rajt 'l Alla wiċċ imb'wiċċ, u baqgħet imħarsa ħajti.

31 Hu u għaddej minn Penwel, ix-xemx telgħet fuqu, u hu kien izappap f'koxxtu.

32 Għalhekk ulied Iżrael ma jiklux sal-lum il-għerq, li hemm fuq il-għaksa tal-koxxa, għax mess dak ir-raġel il-għaksa tal-koxxa ta' Ġakobb, fil-għerq.

33 U Ġakobb rafa' għajnejh, u ħares, u, ara, Għesaw kien ġej, u miegħu erba' mitt raġel. U qassam it-tfal għand Lija, u għand Raħel, u għand iż-żewġ qaddejja.

2 U qiegħed il-qaddejja u t-tfal tagħhom quddiem, u Lija u wliedha, wara: u Raħel u Ġużepp fl-aħħar.

3 U hu għadda quddiemhom, u miel sa l-art seba' darbiet, sakemm ġie ħdejn ħuh.

4 U Għesaw ġera jilqgħu, u għannqu u ntafa' fuq għonqu, u biesu: u bkew it-tnejn.

5 U Għesaw rafa' għajnejh, u ra n-nisa, u t-tfal; u qal: Min huma dawn li hawn miegħek? U wieġeb: It-tfal li Alla għoġbu jagħti lill-qaddej tiegħek.

6 U l-qaddejja resqu, huma u wliedhom, u mejlu rashom.

7 Imbagħad resqet Lija, b'uliedha, u mejlu rashom. Imbagħad resqu Ġużepp u Raħel, u baxxew rashom.

8 U Għesaw qal lil Ġakobb: Xi trid tgħid b'dil-qatgħa kollha li jien iltqajt magħha? U wieġeb: Biex insib ħniena quddiemek.

9 U Għesaw qal: Għandi biżżejjed, ħi: żomm dak li għandek għalik.

10 U Ġakobb qal: Le, nitolbok, jekk issa sibt ħniena f'għajnejk, ħu l-għotja tiegħi minn idi: għax jien nara wiċċek bħalma wieħed jara wiċċ Alla, u int ilqajtni tajjeb.

11 Ħu, nitolbok, il-barka tiegħi, li ġibtlek: għax kien Alla ħanin miegħi, u jien għandi biżżejjed. U sforzah, u Għesaw ħa.

12 U qal imbagħad Għesaw: Nitilqu, u mmorru, u jien immur quddiemek.

13 U qallu: Jaf sidi li t-tfal għadhom tarjin: u jien għandi miegħi ngħaġ u baqar ireddgħu, u jekk l-irġiel ikidduhom bil-mixi jum wieħed, imutu l-imrieħel kollha.

14 Ħalli sidi, nitolbok, jgħaddi qabel il-qaddej tiegħu: u jien immexxi bil-mod il-mod, skond il-pass tal-bhejjem ta' quddiem, u ta' dawn it-tfal, sakemm nasal għand sidi f'Segħir.

15 U Għesaw qal: Ħalli nħallilek issa xi nies li qegħdin miegħi. Iżda Ġakobb qal: X'hemm bżonn? Ħa nsib ħniena f'għajnejn sidi.

16 U raġa' dak in-nhar Għesaw mar għal triqtu lejn Segħir.

17 U Ġakobb telaq, u wasal Sukkot, u bena dar għalih, u għamel imqawel għall-imrieħel tiegħu: Għalhekk isem dan il-post hu Sukkot.

18 U Ġakobb wasal Salem, belt ta' Sikem, fl-art ta' Kangħan, meta ġie minn Fiddien-Aram; u waqqaf il-kamp tiegħu quddiem il-belt.

19 U xtara l-biċċa ta' l-art, li fiha kien waqqaf it-tinda tiegħu, mingħand ulied Ħemor, missier Sikem, b'mitt biċċa tal-flus.

20 U waqqaf hemm altar, u semmieh El-Eloħe-Iżrael.

34 U Dina, bint Lija, li Lija kienet wildet lil Ġakobb, ħarġet tara n-nisa ta' dik l-art.

2 U xhin Sikem, bin Ħemor, il-Ħiwwi, prinċep ta' dik l-art, raha, ħadha, u raqad magħha, u kasbarha.

3 U ruħu ntrabtet ma' Dina, bint Ġakobb, u ħabbha t-tifla, u kellimha bil-ħlewwa.

4 U Sikem qal lil missieru Ħemor: Ħudli dit-tifla b'marti.

5 U Ġakobb sama' li kien kasbar lil Dina bintu: issa wliedu kienu ma' l-imrieħel tiegħu fil-għalqa: u Ġakobb qagħad siket sakemm ġew.

6 U Ħemor, missier Sikem, mar għand Ġakobb biex jitkellem miegħu.

7 U wlied Ġakobb ġew mill-għalqa xhin semgħu b'dan: u l-irġiel għadbu wisq, u ntlew bil-qilla, għax kien għamel għajb lil Iżrael billi raqad ma' bint Ġakobb: ħaġa li m'għandhiex tkun.

8 U kellimhom Ħemor, billi qalilhom: Sikem, ibni, rabat ruħu għal bintkom: nitlobkom tuhielu b'martu.

9 U tħattnu magħna, u agħtuna il-bniet tagħkom, u ħudu l-bniet tagħna.

10 U toqogħdu magħna: u artna tkun miftuħa għalikom: u għammru, u ħawtlu, u iksbu fiha, u jkollkom tagħkom.

11 U Sikem qal lil missierha u lil ħutha: Ħa nsib ħniena f'għajnejkom, u dak li tgħiduli, jien nagħti.

12 Żiduli bil-kotra l-ħlas u l-għotjiet, u nagħti daqs kemm tgħiduli: iżda agħtuni b'marti lit-tifla.

13 U wlied Ġakobb wieġbu lil Sikem
u lil Ħemor missieru bil-qerq, għax kien
kasbar lil Dina oħthom:
14 U qalulhom: Ma nistgħux nagħmlu
dan, nagħtu lil oħtna lil wieħed li m'għan-
dux iċ-ċirkonċiżjoni; għax dan ikun għajb
għalina.
15 Imma b'dan niftiehmu magħkom:
jekk issiru bħalna, li kull raġel minnkom
ikollu ċ-ċirkonċiżjoni;
16 Aħna mbagħad nagħtukom il-bniet
tagħna, u nieħdu il-bniet tagħkom, u
ngħammru magħkom, u nsiru poplu
wieħed.
17 Iżda jekk ma tisimgħux minna, u
tkunu ċirkonċiżi, aħna nieħdu lil bintna,
u nitilqu.
18 U kliemhom għoġob lil Ħemor, u
lil Sikem, bin Ħemor.
19 U ż-żagħżugħ ma ddawwarx biex
għamel dil-ħaġa, għax kien jitgħaxxaq
b'bint Ġakobb: u hu kien l-aktar imweġ-
ġah minn dar missieru kollha.
20 U ġie Ħemor, u Sikem ibnu, fil-
bieb ta' belthom, u kellmu lin-nies ta'
belthom, qalulhom:
21 Dawn l-irġiel igħixu bis-sliem
magħna; għalhekk ħa jgħammru f'din
l-art, u jħawtlu fiha; għax l-art, ara,
wiesgħa biżżejjed għalihom; ħa niżżewġu
lill-bniet tagħhom, u l-bniet tagħna ħa
nagħtuhom lilhom.
22 B'dil-ħaġa biss iridu dawn l-irġiel
jiftiehmu magħna biex igħammru magħna,
ħalli nkunu poplu wieħed, billi kull raġel
fostna jkun ċirkonċiż, bħalma huma
ċirkonċiżi.
23 L-imrieħel tagħhom, u l-ġid tagħ-
hom, u kull bhima li għandhom ma tkunx
tagħna? Ħa niftiehmu magħhom, u huma
jgħammru magħna.
24 U dawk kollha li kienu joħorġu
mill-bieb tal-belt, kienu jagħtu widen lil
Ħemor u lil Sikem; u kull raġel kien
ċirkonċiż, dawk kollha li kienu joħorġu
mill-bieb tal-belt.
25 U ġara, fit-tielet jum, meta kienu
muġugħin, illi tnejn minn ulied Ġakobb,
Simgħon u Levi, ħut Dina, qabdu kull
wieħed sejfu, u daħlu bla biża' fuq il-belt,
u qatlu l-irġiel kollha.
26 U qatlu lil Ħemor, u lil Sikem ibnu,
b'xifer is-sejf; u ħadu lil Dina minn dar
Sikem, u ħarġu.
27 Imbagħad ulied Ġakobb intefgħu
fuq il-maqtulin, u serqu l-belt, għax
kienu kasbru lil oħthom.
28 U ħadu l-imrieħel tagħhom, u
l-gniedes tagħhom, u l-ħmir tagħhom, u
kulma kien hemm fil-belt, u kulma kien
hemm fir-raba'.
29 U ġidhom kollu, u t-tfal tagħhom
kollha, u lin-nisa tagħhom, ħaduhom
bħala lsiera, u serqu kulma kien hemm
fid-djar.
30 U Ġakobb qal lil Simgħon u lil
Levi: Intom ħawwadtuni għax bgħadtuni
man-nies li jgħammru din l-art, mal-
Kangħanin u l-Pereżin; u billi m'għandix
ħlief ftit nies, jingħaqdu kontra tiegħi, u
jaħbtu għalija, u jeqerduni, jien u dari.
31 U qalu: Kellu jagħmel lil oħtna
bħal mara żienja?

35 U Alla qal lil Ġakobb: Qum, itla'
Betel, u għammar hemm: u agħmel
altar lil Alla li deherlek meta inti ħrabt
minn wiċċ Għesaw ħuk.
2 Imbagħad Ġakobb qal lil daru, u lil
dawk kollha li kienu miegħu: Warrbu
l-allat barranin li hemm fostkom, u
ndafu, u biddlu ħwejjiġkom:
3 U ħa nqumu, u nitilgħu Betel; u
hemm nagħmel altar lil Alla, li weġibni
f'jum id-dwejjaq tiegħi, u kien miegħi fit-
triq li mxejt.
4 U taw lil Ġakobb l-allat barranin li
kellhom f'idejhom, u l-imsielet li kellhom
f'widnejhom; u Ġakobb ħbiehom taħt
il-balluta li kienet ħdejn Sikem.
5 U telqu: u l-biża' t'Alla kien fuq
il-bliet li kienu madwarhom; u ma
għamlux għal wara wlied Ġakobb.
6 U Ġakobb, bin-nies kollha li kienu
miegħu, wasal Luż, f'art Kangħan, li hi
Betel.
7 U hemm bena altar, u semma dak il-
post El-Betel; għax hemm Alla deherlu,
meta ħarab minn wiċċ ħuh.
8 Iżda Debora, l-imraddgħa ta'
Rebekka, mietet, u kienet midfuna taħt
balluta, li Ġakobb semma: Allon-Bakut.
9 U Alla raġa' deher lil Ġakobb, meta
ħareġ minn Fiddien-Aram, u bierku.
10 U Alla qallu: Jismek Ġakobb:
m'għandux jibqa' jissejjaħ iżjed ismek
Ġakobb, iżda Iżrael ikun ismek: u
semmieh Iżrael.
11 U Alla qallu: Jien Alla li nista'
kollox: Għammel u oktor; ġens, anzi
ġemgħa ta' ġnus issir minnek, u slaten
joħorġu minn ġenbejk;
12 U l-art li tajt lil Abraham u lil
Iżakk lilek nagħtiha, u lil nislek warajk
nagħti l-art.
13 U Alla tala' minn ħdejh mill-post
fejn kellmu.
14 U Ġakobb waqqaf pilastru tal-
ġebel fil-post fejn kellmu Alla; u sawwab
tiswiba fuqu, u sawwab ukoll iż-żejt.
15 U Ġakobb semma isem il-post fejn
kellmu Alla, Betel.
16 U telqu minn Betel; u meta kien
għad baqa' xi ftit tal-bogħod biex jaslu
Efrata, Raħel bdiet tiled, u kellha ħlas
ħażin.
17 U ġara, waqt li kienet bl-uġigħ tal-
ħlas tagħha, illi l-qabla qaltilha: La
tibżax; għax ikollok tifel ieħor.

18 U ġara, hi u kienet ħierġa ruħha,
(għax mietet) li semmiet ismu Ben-Oni;
iżda missieru semmieh Benjamin,
19 U Raħel mietet, u kienet midfuna
fit-triq ta' Efrata, li hi Betleħem.
20 U Ġakobb waqqaf pilastru fuq
qabarha: hu l-pilastru ta' qabar Raħel
sa llum.
21 U Iżrael telaq, u waqqaf it-tinda
tiegħu 'l hemm mit-torri ta' Għeder.
22 U ġara, meta kien igħammar
Iżrael f'dik l-art, li Ruben mar u raqad
ma' Bilħa, waħda mill-konkubini ta'
missieru: u sama' b'dan Iżrael. Issa wlied
Iżrael, kienu tnax:
23 Ulied Lija: Ruben, il-kbir ta'
Ġakobb, u Simgħon, u Levi, u Ġuda, u
Issakar, u Żebulun;
24 Ulied Raħel: Ġużepp, u Benjamin;
25 U wlied Bilħa, il-qaddejja ta'
Raħel: Dan u Naftali;
26 U wlied Żilfa, qaddejja ta' Lija:
Gad, u Aser. Dawn huma wlied Ġakobb,
li twildulu fil-Fiddien-Aram.
27 U Ġakobb ġie għand Iżakk mis-
sieru f'Mamri, fil-belt ta' Arba, li hi
Ħebron, fejn Abraham u Iżakk kienu
għammru.
28 U jiem Iżakk kienu mija u tmenin
sena.
29 U Iżakk ħa l-aħħar nifs, u miet, u
nġabar ma' niesu, xiħ u mimli bil-għomor:
u difnuh Għesaw u Ġakobb uliedu.

36 Issa dan hu nisel Għesaw, li hu
Edom.
2 Għesaw ħa n-nisa tiegħu mill-bniet
ta' Kangħan: Għada, bint Elon il-Ħitti,
u Oħolibama, bint Għana, bint Sebgħon
il-Ħiwwi;
3 U Basemat, bint Ismagħel, oħt
Nebajot.
4 U Għada wildet lil Għesaw 'l
Elifaż; u Basemat wildet lil Regħwel.
5 U Oħolibama wildet lil Ġegħus, u
Ġagħlam, u Koraħ: dawn huma wlied
Għesaw, li twildulu fl-art ta' Kangħan.
6 U Għesaw ħa n-nisa tiegħu, u s-
subjien tiegħu, u l-bniet tiegħu, u n-nies
kollha ta' daru, u l-imrieħel tiegħu,
u l-bhejjem tiegħu kollha, u ġidu kollu, li
kien kiseb f'art Kangħan; u telaq lejn art
bogħod minn wiċċ ħuh Ġakobb.
7 Għax ġidhom kien kiber wisq biex
igħammru flimkien; u l-art, li fiha kienu
jgħixu bħala barranin, ma kenitx tasagħ-
hom, minħabba l-imrieħel tagħhom.
8 U Għesaw għammar fil-muntanja ta'
Segħir: Għesaw hu Edom.
9 U dan hu nisel Għesaw, missier l-
Idumin, fil-muntanja ta' Segħir.
10 Dawn huma l-ismijiet ta' wlied
Għesaw: Elifaż, bin Għada, mart Għesaw;
u Regħwel, bin Basemat, mart Għesaw.
11 U wlied Elifaż kienu Teman,
Omar, Sefo, u Gatam, u Kenaż.
12 U Timna kienet konkubina ta'
Elifaż, bin Għesaw; u wildet lil Elifaż 'il
Għamaleq: dawn kienu wlied Għada,
mart Għesaw.
13 U dawn huma wlied Regħwel:
Naħat, Żeraħ, Sammah, u Mizza: dawn
kienu wlied Basemat, mart Għesaw.
14 U dawn kienu wlied Oħolibama,
bint Għana, bint Sebgħon, mart Għesaw:
u wildet lil Għesaw 'il Ġegħus, u lil
Ġagħlam, u lil Koraħ.
15 Dawn kienu l-kapijiet ta' wlied
Għesaw. Ulied Elifaż, it-tifel il-kbir ta'
Għesaw: il-kap Teman, il-kap Omar,
il-kap Sefo, il-kap Kenaż,
16 Il-kap Koraħ, il-kap Gatam, u l-kap
Għamaleq: dawn huma il-kapijiet li
tnisslu minn Elifaż, f'art Edom; dawn
kienu wlied Għada.
17 U dawn huma wlied Regħwel, bin
Għesaw, il-kap Naħat, il-kap Żeraħ, il-
kap Sammah, il-kap Mizza: dawn huma
l-kapijiet li tnisslu minn Regħwel f'art
Edom; dawn huma wlied Basemat, mart
Għesaw.
18 U dawn huma wlied Oħolibama,
mart Għesaw; il-kap Ġegħus, il-kap
Ġagħlam, il-kap Koraħ: dawn huma
l-kapijiet li tnisslu minn Oħolibama, bint
Għana, mart Għesaw.
19 Dawn huma wlied Għesaw, li hu
Edom, u dawn huma l-kapijiet tagħhom.
20 Dawn huma wlied Segħir, il-Ħori,
li kienu jgħammru dik l-art; Lotan, u
Sobal, u Sebgħon, u Għana,
21 U Dison, u Għeser, u Disan: dawn
huma l-kapijiet tal-Ħorin, ulied Segħir,
f'art Edom.
22 U wlied Lotan kienu Ħori u Ħeman;
u oħt Lotan kienet Timna.
23 U wlied Sobal huma dawn: Għal-
wan, u Manaħat, u Għebal, Xefo, u
Onam.
24 U dawn huma wlied Sebgħon: Ajja,
u Għana. Kien dan Għana li sab l-ilma
sħun fid-deżert, hu u jirgħa l-ħmir ta'
Sebgħon missieru.
25 U dawn huma wlied Għana:
Dison u Oħolibama, bint Għana.
26 U dawn huma wlied Dison:
Ħemdan, u Esban, u Itran, u Keran.
27 Ulied Għeser huma dawn: Bilħan
u Żagħwan, u Għakan.
28 Ulied Disan huma dawn: Għuż u
Aran.
29 Dawn huma l-kapijiet li tnisslu
mill-Ħorin: il-kap Lotan, il-kap Sobal,
il-kap Sebgħon, il-kap Għana:
30 Il-kap Dison, il-kap Għeser, il-kap
Disan: dawn huma l-kapijiet li ġew mill-
Ħorin, fost il-kapijiet tagħhom f'art
Segħir.
31 U dawn huma s-slaten li saltnu

fl-art ta' Edom, qabel ma kien hemm ebda sultan fuq ulied Iżrael.

32 U Bela', bin Begħor, saltan f'Edom: u isem il-belt tiegħu kien Dinħaba.

33 U Bela miet, u Ġobab, bin Żeraħ, minn Bosra, saltan floku.

34 Miet Ġobab, u Ħusam, minn art it-Temani, saltan floku.

35 U miet Ħusam; u Ħadad, bin Bedad, li kisser lil Midjan fid-deżert ta' Mowab, saltan floku: u isem il-belt tiegħu kien Għawit.

36 U miet Ħadad, u saltan floku Samla minn Masreka.

37 U miet Samla, u Sawl, minn Reħobot fuq ix-xmara Ewfrat, saltan floku.

38 U miet Sawl, u Bagħal-Ħanan, bin Għakbor, saltan floku.

39 U Bagħal-Ħanan, bin Għakbor, miet: u saltan floku Ħadar: u l-belt tiegħu kien jisimha Pagħu: u isem martu kien Meħetabel, bint Matred, bint Meżaħab.

40 U dawn huma l-ismijiet tal-kapijiet li ġew minn Għesaw, skond il-familji tagħhom, u l-artijiet tagħhom, u bl-ismijiet tagħhom: il-kap Timna, il-kap Għalwa, il-kap Ġetet,

41 Il-kap Oħolibama, il-kap Ela, il-kap Pinon,

42 Il-kap Kenaż, il-kap Teman, il-kap Mibsar,

43 Il-kap Magdjel, il-kap Għiram: dawn huma l-kapijiet ta' Edom, skond l-agħmajjar tagħhom, fl-art li ħadu: dan hu Għesaw missier l-Edomin.

37 U Ġakobb għammar fl-art fejn missieru kien barrani, fl-art ta' Kangħan.

2 Dan hu nisel Ġakobb. Ġużepp, meta kellu sbatax-il sena, kien jirgħa ma' ħutu l-imrieħel; u ż-żagħżugħ kien ma' wlied Bilħa, u wlied Żilfa, nisa ta' missieru: U Ġużepp wassal lil missieru xniegħa ħażina fuqhom.

3 Issa Iżrael kien iħobb lil Ġużepp aktar mit-tfal l-oħra kollha tiegħu, għax kien bin xjuħitu: u għamillu libsa ta' ħafna lwien.

4 U meta ħutu raw li missierhom kien iħobbu aktar minn ħutu kollha, bagħduh, u ma kinux jistgħu jkellmuh bis-sliem.

5 U Ġużepp ħolom ħolma, u qalha lil ħutu: u aktar żiedu jobogħduh.

6 U qalilhom: Isimgħu, nitlobkom, dil-ħolma li ħlomt:

7 Ara, aħna konna norbtu l-qatet fil-għalqa, u, ara, il-qatta tiegħi tqum, u tibqa' wkoll wieqfa; u, ara, il-qatet tagħkom iduru madwar il-qatta tiegħi, u jinxteħtu quddiemha.

8 U ħutu qalulu: Tassew li sa ssaltan fuqna? Sa taħkem fuqna wkoll? U bagħduh iżjed minħabba l-ħolm tiegħu, u għal kliemu.

9 U ħolom ħolma oħra, u qalha lil ħutu, u qal: Ara, erġajt ħlomt ħolma oħra: u ara, ix-xemx u l-qamar u ħdax-il kewkba kienu mixħutin quddiemi.

10 U qalha lil missieru, u lil ħutu: u missieru liemu, u qallu: X'inhi dil-ħolma li ħlomt? Jaqaw jien, u ommok, u ħutek, sa niġu u mmilu quddiemek sa l-art?

11 U ħutu għeru għalih; iżda missieru baqa' jaħseb fuq din il-ħolma.

12 U ħutu marru jirgħu l-imrieħel ta' missierhom f'Sikem.

13 U Iżrael qal lil Ġużepp: Ħutek mhumiex jirgħaw l-imrieħel f'Sikem? Ejja, ħa nibgħatek għandhom. U wieġbu: Hawn jien.

14 U qallu: Mur, nitolbok, u ara jekk ħutek u l-imrieħel humiex tajbin; u arġa' ejja għidli. U bagħtu minn wied Ħebron, u wasal Sikem.

15 U sabu wieħed raġel hu u jiġġerra fir-raba'. U staqsieh ir-raġel, qallu: X'inti tfittex?

16 U qal: Qiegħed infittex lil ħuti: għidli, nitolbok, fejn jirgħaw l-imrieħel tagħhom.

17 U r-raġel qal: Telqu minn hawn; għax smajtħom igħidu: Ħa mmorru Dotan. U Ġużepp mar wara ħutu, u sabhom Dotan.

18 U kif rawħ mill-bogħod, qabel ma qorob lejhom, ftiehmu biex joqtluh.

19 U qalu wieħed lil ieħor: Ara, ġej dan il-ħalliem!

20 Ejjew issa mela noqtluh, u nixħtuh f'xi bir, u ngħidu: Xi bhima ħarxa belgħetu: u naraw x'jiġri mill-ħolm tiegħu!

21 U Ruben sama' dan, u ħelsu minn idejhom; u qal: Ma noqtluhx.

22 U Ruben qalilhom: Ixxerdux demm, ixħtuh f'dan il-bir li hawn fid-deżert, u tqegħdux idejkom fuqu; biex jeħilsu minn idejhom, u jarġa' jieħdu lil missieru.

23 U ġara, malli Ġużepp wasal fejn ħutu, illi neżżgħuh il-libsa, il-libsa tiegħu ta' ħafna lwien, li kienet fuqu;

24 U ħaduh, u xeħtuh f'bir: u l-bir kien vojt, ma kienx hemm ilma fih.

25 U qagħdu bil-qiegħda jieklu l-ħobż: u refgħu għajnejhom, u raw qarwana ta' Ismagħlin ġejja minn Gil-għad, li l-iġmla tagħhom kienu mgħobbijin bid-dragant, bil-balsmu, u bil-mirra, sejrin jeħduhom l-Eġittu.

26 U Ġuda qal lil ħutu: X'jiswa li noqtlu 'l ħuna, u naħbu demmu?

27 Ejjew inbigħuh lil Ismagħlin, u ma mmiddux idejna fuqu, għax hu ħuna u laħamna. U qablu miegħu ħutu.

28 Imbagħad għaddew minn hemm xi merkanti Midjanin; u tellgħu lil Ġużepp

mill-bir, u biegħu lil Ġużepp lil Ismagħlin
b'għoxrin biċċa tal-fidda: u dawn ġiebu
lil Ġużepp l-Eġittu.
29 U Ruben raġa' ġie ħdejn il-bir, u,
ara, Ġużepp ma kienx fil-bir; u qatta'
ħwejġu.
30 U raġa' mar għand ħutu, u qal:
It-tifel m'għadux hawn; u jien, fejn se
mmur jien?
31 U ħadu l-libsa ta' Ġużepp, u qatlu
gidi ta' mogħża, u għaddsu l-libsa fid-
demm;
32 U bagħtu l-libsa ta' ħafna lwien, u
wassluha lil missierhom, u qalu: Din
sibnieha: ara tagħrafx il-libsa ta' ibnek,
hix hi jew le.
33 U hu għarafha, u qal: Din il-libsa
ta' ibni. Xi bhima ħarxa belgħetu; Ġużepp
sgur imqatta bċejjeċ!
34 U Ġakobb qatta' ħwejġu, u libes
xkora ma' ħżiemu, u beka lil ibnu għal
ħafna jiem.
35 U s-subjien u l-bniet kollha tiegħu
ġew ifarrġuh, iżda hu ma riedx jitfarraġ:
Ninżel nibki lil ibni fis-saltna ta' l-imwiet.
Hekk bkieh missieru.
36 U l-Midjanin bigħuh fl-Eġittu lil
Potifar, uffiċjal ta' Fargħun, u kaptan tal-
għassiesa.

38 U ġara f'dak iż-żmien, illi Ġuda
niżel mingħand ħutu, u lewa
għal għand wieħed Għadullami, jismu
Ħira.
2 U Ġuda ra hemm bint wieħed
Kangħani, jismu Xuwaħ; u ħadha, u
daħal għandha.
3 U ħablet, u wildet iben; u semmieh
Għer.
4 U reġgħet ħablet, u wildet iben; u
semmietu Onan.
5 U reġgħet ħablet darba oħra, u
wildet iben; u semmietu Sela: U kien
Keżib, meta wilditu.
6 U Ġuda ħa mara għal Għer il-kbir
tiegħu, li kien jisimha Tamar.
7 U Għer, il-kbir ta' Ġuda, kien
ħażin f'għajnejn il-Mulej; u l-Mulej
ħadlu ħajtu.
8 U Ġuda qal lil Onan: Idħol għand
il-mara ta' ħuk, u żżewwiġha bħal ħaten u
qajjem nisel lil ħuk.
9 U Onan kien jaf li n-nisel ma kienx
se jkun tiegħu; u ġara, illi meta kien
jidħol għand mart ħuh, kien jarmi
fl-art, biex ma jagħtix nisel lil ħuh.
10 U dak li kien jagħmel ma għoġobx
lill-Mulej: għalhekk ħadlu ħajtu wkoll.
11 Imbagħad Ġuda qal lil Tamar, il-
kenna tiegħu: Ibqa' armla f'dar missierek,
sakemm Sela, ibni, jikber. Għax qal:
Għandu mnejn imut ukoll bħal ħutu.
U Tamar marret, u qagħdet f'dar mis-
sierha.
12 U meta għadda ż-żmien, bint
Xuwaħ, mart Ġuda, mietet; u wara li
Ġuda tfarraġ, tala' Timnat għall-ġeżż tal-
merħla tiegħu, hu u Ħira, ħabibu l-
Għadullami.
13 U qalu lil Tamar: Ara, ħamek tiela'
Timnat, biex iġiżż in-ngħaġ tiegħu.
14 U neħħiet minn fuqha lbiesha ta'
armla, u tgħattiet b'velu, u tgeżwret, u
qagħdet bil-qiegħda f'daħlet Għenajm,
fit-triq ta' Timnat; għax rat li Sela kien
kiber, u li hi ma kenitx mogħtija lilu
b'martu.
15 Xħin Ġuda raha, ħasibha mara
żienja; għax hi kienet għattiet wiċċha.
16 U lewa lejha fit-triq, u qalilha:
Iddew, ħallini nidħol għandek; (għax
hu ma kienx jaf li hi l-kenna tiegħu.) U
hi qalet: X'tagħtini, biex tidħol għandi?
17 U qal: Nibgħatlek gidi mill-merħla.
U hi qalet: Tagħtini rahan sakemm
tibgħatu?
18 U qal: x'rahan nagħtik? U qalet:
Is-siġill tiegħek, u l-qafla tiegħek, u
l-ħatar li għandek f'idek. U tahomla,
u daħal għandha, u ħablet minnu.
19 U qamet, u telqet, u neħħiet il-velu
tagħha minn fuqha, u libset ilbiesha ta'
armla.
20 U Ġuda bagħat l-gidi b'id ħabibu
l-Għadullami, biex jieħu r-rahan tiegħu
minn id il-mara: iżda ma sabhiex.
21 Imbagħad staqsa lin-nies ta' hemm,
qalilhom: Fejn hi dik il-mara żienja,
li kienet f'Għenajm, hawn fit-triq? U
qalu: Ma kien hawn l-ebda mara żienja
hawnhekk.
22 U raġa' mar għand Ġuda, u qal:
ma nistax insibha; u n-nies ta' hemm
ukoll qalu li ma kien hemm l-ebda mara
żienja f'dak il-post.
23 U Ġuda qal: Ħalli żżommhom,
biex ma naqgħux għad-daħk: Ara, jien
bgħatt dal-gidi, u int ma sibthiex.
24 U ġara, tliet xhur wara, illi qalu lil
Ġuda: Tamar, kenntek, għamlitha ta'
mara żienja: u, ara, wkoll hi tqila miż-
żena. U Ġuda qal: Oħorġuha, u aħarquha!
25 U ħarġuha, u bgħatet għal ħamha,
u qalet: Minn raġel li dawn huma tiegħu
jiena tqila. Ara tagħrafx ta' min huma
dawn, is-siġill, il-qafla, u l-ħatar.
26 U Ġuda għarafhom, u qal: Għandha
ħaqq aktar minni; għax jien ma tajthiex
lil Sela, ibni. U ma żiedx iżjed jagħrafha,
27 U ġara, waqt il-ħlas tagħha, illi,
ara, kien hemm żewġ tewmin f'ġufha.
28 U hi u tiled, wieħed minnhom
ħareġ idu: u l-qabla ħadet u rabtitlu ma'
idu ħajta ħamra dagħmenija, u qalet: Dan
ħareġ l-ewwel.
29 U ġara, malli ġibed idu, illi, ara,
ħareġ ħuh, u qalet il-qabla: Għala
għamilt dit-tiċrita fuqek? Għalhekk sem-
mewh Perez.

30 U wara ħareġ ħuh, li kellu l-ħajta
ħamra dagħmenija f'idu: u semmewh
Żeraħ.

39 U 'l Ġużepp niżżluh l-Eġittu; u
Potifar, uffiċjal ta' Fargħun, kaptan
tal-għassiesa, Eġizzjan, xtrah mingħand
l-Ismagħlin, li kienu ġibuh hemm.
2 U l-Mulej kien ma' Ġużepp; u
kien raġel li kellu r-riżq; u kien qiegħed
fid-dar ta' sidu l-Eġizzjan.
3 U sidu ra li l-Mulej kien miegħu, u
li l-Mulej kien iġiblu r-riżq f'idejh f'kulma
jagħmel.
4 U Ġużepp sab ħniena f'għajnejn sidu,
u kien jaqdih: u għamlu fuq daru, u
kulma kellu taħ f'idejh.
5 U ġara, minn dak in-nhar li għamlu
fuq daru, u fuq kulma kellu, illi l-Mulej
bierek id-dar ta' l-Eġizzjan minħabba
Ġużepp; u l-barka kienet fuq dawk
kollha li kienu fid-dar, u fir-raba'.
6 U reħa kulma kellu f'idejn Ġużepp;
u ma kien jaf xejn x'għandu, ħlief il-
ħobż li kien jiekol. U Ġużepp kien
raġel sabiħ f'surtu, b'wiċċ ħelu.
7 U ġara, wara dawn il-ħwejjeġ, illi
mart sidu refgħet għajnejja fuq Ġużepp;
u qaltlu: Orqod miegħi.
8 Iżda hu ma riedx, u qal lil mart sidu:
Ara, sidi ma jafx x'hawn miegħi fid-dar,
u reħa f'idejja kulma għandu;
9 Ħadd m'hawn akbar minni fid-dar;
u minn xejn ma ċaħħadni ħlief minnek,
għax int martu: kif nista' nagħmel jien
dad-deni kbir, u nidneb kontra Alla?
10 U ġara, għalkemm kienet tkellmu
hekk kuljum, illi Ġużepp ma samax
minnha, biex jorqod magħha, jew joqgħod
magħha.
11 Issa ġara darba, illi Ġużepp daħal
id-dar biex jagħmel ix-xogħol tiegħu;
u ma kien hemm ħadd mill-irġiel tad-dar
hemm ġew.
12 U qabditu mill-mantar tiegħu, hi u
tgħid: Orqod miegħi! U ħalla l-mantar
tiegħu f'idha, u ħarab, u ħareġ 'il barra,
13 U ġara, xħin rat li ħalla l-mantar
tiegħu f'idha, u ħarab 'il barra,
14 Illi sejħet lil nies darha, u qaltilhom:
Araw, ġibilna raġel Lhudi biex jiddieħak
bina; daħal ħdejja biex jorqod miegħi; u
jien għajjatt b'leħen għoli:
15 U ġara, malli sama' li jien għollejt
leħni, u għajjatt, illi ħalla l-mantar
tiegħu miegħi, u ħarab, u ħareġ 'il barra.
16 U refgħet il-mantar tiegħu għandha,
sakemm sidu jiġi d-dar.
17 Imbagħad tennietlu dal-kliem,
qaltlu: Il-qaddej Lhudi, li ġibtilna, daħal
ħdejja biex jiddieħak bija:
18 U ġara, malli għollejt leħni u
għajjat, illi ħalla l-mantar tiegħu miegħi,
u ħarab 'il barra.
19 U ġara, wara li sidu sama' kliem
martu, li qaltlu: Hekk għamilli l-qaddej
tiegħek; li xegħelet il-qilla tiegħu.
20 U sid Ġużepp ħadu, u tefgħu l-
ħabs, post fejn kienu maqfulin il-ħabsin
tas-sultan: u hu kien hemmhekk fil-
ħabs.
21 Iżda l-Mulej kien ma' Ġużepp,
u wera ħniena miegħu, u qiegħdu tajjeb
ma' l-għassies tal-ħabs.
22 U l-għassies tal-ħabs reħa f'idejn
Ġużepp il-ħabsin kollha li kienu fil-ħabs;
u kulma kienu jagħmlu hemm, kien
jagħmlu hu.
23 Il-għassies tal-ħabs ma kienx iħares
lejn l-ebda ħaġa li kienet taħt idejn
Ġużepp; għax miegħu kien il-Mulej, u
f'dak li kien jagħmel, il-Mulej kien
jagħtih ir-riżq.

40 U ġara, wara dawn il-ħwejjeġ, illi
l-kuppier tas-sultan ta' l-Eġittu, u
l-ħabbież tiegħu, naqsu lil sidhom, is-
sultan ta' l-Eġittu.
2 U Fargħun għadab għaż-żewġ uffiċ-
jali tiegħu, għall-kuppier il-kbir, u għall-
ħabbież il-kbir.
3 U għalaqhom il-għassa fid-dar tal-
kaptan tal-għassiesa, fil-ħabs, fejn kien
magħluq Ġużepp.
4 U l-kaptan tal-għassiesa qiegħed
lil Ġużepp fuqhom, u hu kien jaqdihom: u
damu żmien il-ħabs.
5 U ħolmu ħolma huma t-tnejn,
f'lejl wieħed, kull wieħed skond it-
tifsira tal-ħolma tiegħu, il-kuppier u
l-ħabbież tas-sultan ta' l-Eġittu, li kienu
magħluqin il-ħabs.
6 U Ġużepp daħal fejnhom filgħodu,
u ħares lejhom, u, ara, kienu qalbhom
sewda.
7 U staqsa lill-uffiċjali ta' Fargħun,
li kienu miegħu fil-ħabs fid-dar ta' sidu,
u qalilhom: Għaliex tidhru hekk qalbkom
sewda llum?
8 U qalulu: Ħlomna ħolma, u ma
hawnx min ifissirha. U qalilhom Ġużepp:
It-tifsir mhux t'Alla? Għiduhieli, nitlob-
kom.
9 U l-kuppier il-kbir qal il-ħolma
tiegħu lil Ġużepp, u qallu: Fil-ħolma
tiegħi, ara, dielja kienet quddiemi;
10 U fid-dielja kien hemm tliet żraġen,
u kienet qisha ser tarmi, u ż-żahar tagħha
ħareġ; u l-egħnieqed tagħha taw għeneb
misjur:
11 U kelli f'idi t-tazza ta' Fargħun: u
ħadt l-egħneb, u għasartu fit-tazza ta'
Fargħun, u tajt it-tazza f'id Fargħun.
12 U Ġużepp qallu: Din hi t-tifsira
tagħha: It-tliet żraġen huma tlitt ijiem:
13 Iżda fi tlitt ijiem oħra, Fargħun
jerfagħlek rasek, u jarġa' jqiegħdek
f'postok: u int tagħti it-tazza ta' Fargħun

f'idu, bħal ma kont tagħmel qabel meta kont kuppier.

14 Iżda aħseb fija meta jkun kollox sewwa miegħek, u wrini ħniena, nitolbok, billi ssemmini ma' Fargħun, u toħroġni minn did-dar:

15 Għax tassew li jien kont misruq mill-art tal-Lhud: u hawn ukoll jien ma għamilt xejn biex tefgħuni l-ħabs.

16 Xħin il-kbir tal-ħabbieża ra li t-tifsira kienet tajba, qal lil Ġużepp: Jien ukoll rajt fil-ħolma tiegħi, ara, kelli tlitt qfief bojod fuq rasi:

17 U fil-qoffa ta' fuq kien hemm minn kull xorta ta' ikel imsajjar għal Fargħun; u l-agħsafar kienu jieklu mill-qoffa ta' fuq rasi.

18 U Ġużepp wieġeb, u qal: Din hi t-tifsira tagħha: It-tliet qfief huma tlitt ijiem:

19 Iżda fi tlitt ijiem, Fargħun jarfa' rasek minn fuqek, u jgħallqek ma' siġra; u l-agħsafar jieklu laħmek minnek.

20 U ġara fit-tielet jum, li fih għalaq sninu Fargħun, illi għamel mikla lill-qaddejja kollha tiegħu: u rafa' ras il-kuppier il-kbir, u ras il-ħabbież il-kbir, fost il-qaddejja tiegħu.

21 U raġa' ta lill-kuppier il-kbir ix-xogħol li kellu: u dan newwel it-tazza f'id Fargħun:

22 Iżda lill-ħabbież il-kbir għallqu: bħal ma kien fissrilhom Ġużepp.

23 U ma ftakarx il-kuppier il-kbir f'Ġużepp, iżda nsieh.

41 U ġara, wara li għaddew sentejn sħaħ, illi Fargħun ħolom ħolma: u, ara, hu kien ħdejn ix-xmara.

2 U, ara, mix-xmara telgħu seba' baqriet; sbieħ fil-għajn, u smien fil-ġisem; u bdew jirgħaw fil-ħaxix tax-xatt.

3 U, ara, seba' baqriet oħra telgħu warajhom mix-xmara, koroh fil-għajn, u magħlubin fil-ġisem, u qagħdu ma' ġenb il-baqriet l-oħra f'xatt ix-xmara.

4 U l-koroh fil-għajn u l-magħlubin fil-ġisem kielu lis-seba' baqriet sbieħ fil-għajn, u smien fil-ġisem. U Fargħun stenbaħ.

5 U raqad, u ħolom it-tieni darba: u, ara, seba' sbuliet tal-qamħ telgħu minn sieq waħda, smien u sbieħ.

6 U, ara, seba' sbuliet irqaq u maħruqin mix-xlokk nibtu warajhom.

7 U s-sbuliet l-irqaq belgħu s-seba' sbuliet smien u mimlija. U Fargħun stenbaħ, u, ara, kienet ħolma.

8 U ġara filgħodu, illi l-ispirtu tiegħu kien imqalleb; u bagħat isejjaħ is-saħħara kollha ta' l-Eġittu, u l-għorrief kollha tiegħu: u Fargħun qalilhom il-ħolma tiegħu; iżda ma kien hemm ħadd li sata' jfissirhom lil Fargħun.

9 Imbagħad il-kuppier il-kbir kellem lil Fargħun, qallu: Niftakar ħtijieti llum:

10 Kien għadab Fargħun għall-qaddejja tiegħu, u tefagħni l-ħabs fid-dar tal-kaptan tal-għassiesa, sew lili u sew lill-ħabbież il-kbir.

11 U ħlomna ħolma f'lejl wieħed, jien u hu; ħlomna, kull wieħed, skond it-tifsir li kien jaqbel għalih.

12 U kien hemm magħna żagħżugħ Lhudi, qaddej tal-kaptan tal-għassiesa; u aħna għidnielu, u hu fissrilna l-ħolmiet tagħna, lil kull wieħed skond il-ħolma tiegħu fisser.

13 U ġara, illi kif fissrilna, hekk kien. Hu qal li jien narġa' nieħu x-xogħol li kelli, u l-ieħor ikun imgħallaq.

14 Imbagħad Fargħun bagħat isejjaħ lil Ġużepp, u ġibuh bil-għaġla mill-ħabs: u wara li tqarweż, u biddel ħwejġu, ġie għand Fargħun.

15 U Fargħun qal lil Ġużepp: Ħlomt ħolma, u m'hawn ħadd min ifissirha: u smajt lil min igħid fuqek, li jekk inti tisma' ħolma tfissirha.

16 U Ġużepp wieġeb lil Fargħun, billi qal: Dan mhux jien: Alla jagħti lil Fargħun tweġiba bis-sliem.

17 U Fargħun qal lil Ġużepp: Fil-ħolma tiegħi, ara, jiena kont qiegħed f'xatt ix-xmara.

18 U, ara, telgħu mix-xmara seba' baqriet, smien fil-ġisem u sbieħ fil-għajn: u bdew jirgħaw fil-ħaxix tax-xatt;

19 U, ara, seba' baqriet oħra telgħu warajhom nexfin, koroh wisq u magħlubin fil-ġisem, li bħalhom qatt ma rajt koroh fl-art kollha ta' l-Eġittu:

20 U l-baqriet magħlubin u koroh kielu lill-ewwel seba' baqriet smien:

21 U wara li kienu kiluhom, ma deherx li kienu kiluhom; iżda baqgħu koroh, bħall-ewwel. U hekk stenbaħt.

22 U rajt ukoll fil-ħolma tiegħi, ara, seba' sbuliet telgħin minn sieq waħda, mimlijin u sbieħ:

23 U, ara, seba' sbuliet, nexfin, irqaq, u maħruqin mix-xlokk, jinbtu warajhom:

24 U s-sbuliet irqaq belgħu lis-seba' sbuliet sbieħ: u jien għidt dan lis-saħħara; iżda ma kien hemm ħadd li sata' jfissirhieli.

25 U Ġużepp qal lil Fargħun: Il-ħolma ta' Fargħun hi waħda: Alla wera lil Fargħun dak li ser jagħmel.

26 Is-seba' baqriet sbieħ huma seba' snin: u s-seba' sbuliet sbieħ huma seba' snin: il-ħolma hi waħda.

27 U s-seba' baqriet magħlubin u koroh li telgħu warajhom, huma seba' snin; is-seba' sbuliet irqaq u maħruqin bix-xlokk ikunu seba' snin ta' ġuħ.

28 Dan hu li jien għidt lil Fargħun: Dak li ser jagħmel Alla, wera lil Fargħun.

29 Ara, ġejjin seba' snin ta' xabgħa
kbira fl-art kollha ta' l-Eġittu:
30 Imbagħad jiġu warajhom seba'
snin ta' ġuħ: u x-xabgħa kollha tintesa
fl-art ta' l-Eġittu; u l-ġuħ jeqred l-art:
31 U ma tingħarafx iżjed ix-xabgħa
fl-art minħabba l-ġuħ li jiġi wara; għax
ikun qalil wisq.
32 U għal dan il-ħolma kienet imten-
nija għal darbtejn lil Fargħun: dan
ġara għaliex il-ħaġa maqtugħa minn
Alla; u ma jdumx Alla ma jagħmilha.
33 Issa, mela, ħalli Fargħun isib raġel
ta' dehen u għaref, u jqiegħdu fuq l-art
ta' l-Eġittu.
34 Ħa jagħmel dan Fargħun: iqabbad
għassiesa jieħdu ħsieb l-art, u jieħdu
mill-ħamsa waħda minn għallet art
l-Eġittu fis-seba' snin tax-xabgħa.
35 U ħa jiġimgħu t-tgħam kollu ta'
dawk is-snin ta' ġid li ġejjin, u jaħżnu
il-qamħ taħt id Fargħun, u ħa jżommu
t-tgħam fil-bliet.
36 U dak it-tgħam ikun ħażna lill-art
għas-seba' snin tal-ġuħ, li jkunu fl-art
ta' l-Eġittu; biex l-art ma tinqeridx bil-
ġuħ.
37 U l-ħaġa għoġbot lil Fargħun, u lill-
qaddejja tiegħu kollha.
38 U Fargħun qal lill-qaddejja tiegħu:
Nistgħu nsibu wieħed bħalma hu dan,
raġel li fih hemm l-Ispirtu t'Alla?
39 U Fargħun qal lil Ġużepp: La
darba wriek dan kollu Alla, m'hawn
ħadd ta' dehen u għaref bħalek:
40 Int tkun fuq dari, u skond kelmtek
il-poplu tiegħi kollu jkun immexxi: fit-
tron biss inkun akbar minnek.
41 U Fargħun qal lil Ġużepp: Ara,
qegħidtek fuq l-art kollha ta' l-Eġittu.
42 U Fargħun neħħa minn idu l-
ħatem tiegħu, u qiegħdu f'id Ġużepp, u
libbsu lbies tal-għażel, u qiegħdlu f'għonqu
ħanniega tad-deheb.
43 U rikkbu fuq it-tieni mirkeb li
kellu, u bdew igħajtu quddiemu: Inżlu
għarkubtejkom! U għamlu fuq l-art
kollha ta' l-Eġittu.
44 U Fargħun qal lil Ġużepp: Jien
Fargħun, u mingħajrek ħadd ma jarfa'
siequ fuq l-art kollha ta' l-Eġittu.
45 U Fargħun semma isem Ġużepp
Safnat-Pagħneaħ, u tah b'martu lil
Asenat, bint Potifera, qassis ta' On. U
Ġużepp ħareġ madwar l-art kollha ta'
l-Eġittu.
46 U Ġużepp kellu tletin sena meta
deher quddiem Fargħun sultan ta' l-
Eġittu. U Ġużepp ħareġ minn quddiem
Fargħun, u qasam l-art kollha ta' l-
Eġittu.
47 U fis-seba' snin tal-ġid, l-art tat
bix-xabgħa.
48 U ġama' t-tgħam kollu ta' dawn
is-seba' snin, li ġraw fl-art ta' l-Eġittu, u
ħażen it-tgħam fil-bliet: it-tgħam tar-
raba' li kien madwar kull belt, ħażnu
fl-istess belt.
49 U Ġużepp ġabar qamħ bħar-ramel
tal-baħar, b'kotra kbira, sakemm ma
baqax ikejlu; għax kien bla qies.
50 U lil Ġużepp twildulu żewġ subjien,
qabel ma laħqu snin il-ġuħ: wildithomlu
Asenat, bint Potifera, qassis ta' On.
51 U Ġużepp semma lill-kbir Manasse:
Għax Alla, qal hu, nissieni t-taħbit kollu
tiegħi, u dar missieri kollha.
52 U t-tieni semmieh Efrajm: Għax
Alla tani nisel f'art in-niket tiegħi.
53 U s-seba' snin tax-xabgħa, li
kienet fl-art ta' l-Eġittu, għaddew.
54 U bdew ġejjin is-seba' snin tal-
ġuħ, bħal ma kien qal Ġużepp: u l-
ġuħ kien fl-artijiet kollha; iżda fl-art
kollha ta' l-Eġittu kien hemm il-ħobż.
55 U meta ġġewħet l-art kollha ta'
l-Eġittu, il-poplu beda jgħajjat lil Fargħun
għall-ħobż. U Fargħun qal lill-Eġizzjani
kollha: Morru għand Ġużepp; agħmlu
dak li jgħidilkom.
56 U l-ġuħ kien fuq wiċċ l-art kollha:
u Ġużepp fetaħ l-imħażen kollha, u
biegħ lill-Eġizzjani; u ħakem ikrah il-
ġuħ fl-art ta' l-Eġittu.
57 U l-poplu ta' l-art kollha ġew l-
Eġittu għand Ġużepp biex jixtru l-qamħ;
għax il-ġuħ kien ikrah fl-artijiet kol-
lha.

42 Issa meta Ġakobb ra li kien hemm
qamħ fl-Eġittu, Ġakobb qal lil
uliedu: Għalfejn qegħdin tħarsu lejn
xulxin?
2 U qal: Ara, jien smajt li hemm il-
qamħ l-Eġittu: morru hemm, u ixtru
għalina minn hemmekk: biex ingħixu, u
ma mmutux.
3 U niżlu għaxra minn ħut Ġużepp
biex jixtru l-qamħ mill-Eġittu.
4 Iżda lil Benjamin, ħu Ġużepp,
Ġakobb ma bagħtux; għax qal: Għandu
mnejn jiltaqa' ma' xi għawġ.
5 U wlied Iżrael ġew jixtru l-qamħ
fost dawk li ġew jixtru: għax il-ġuħ kien
f'art Kangħan.
6 U Ġużepp kien il-ħakem ta' l-art,
u kien hu li jbigħ lin-nies kollha ta' l-art:
U ġew ħut Ġużepp, u mielu quddiemu
b'wiċċhom ma' l-art.
7 U Ġużepp ra lil ħutu, u għarafhom,
iżda għamel ta' bir-ruħu li ma jafhomx, u
kellimhom iebes; u qalilhom; Mnejn
ġejtu? U qalu: Minn art Kangħan biex
nixtru t-tgħam.
8 U Ġużepp għaraf lil ħutu, iżda huma
ma għarfuhx.
9 U Ġużepp ftakar il-ħolm li ħolom
fuqhom, u qalilhom: Intom spjuni;
intom ġejtu biex taraw il-għera ta' l-art.

10 U qalulu: Le, sidi, iżda biex
jixtru t-tgħam ġew il-qaddejja tiegħek.
11 Aħna lkoll ulied missier wieħed;
irġiel sewwa aħna: mhumiex spjuni
l-qaddejja tiegħek.
12 U qalilhom: Le, ġejtu biex taraw
il-għera ta' l-art!
13 U qalu: Il-qaddejja tiegħek huma
tnax aħwa b'kollox, ulied raġel wieħed
fl-art ta' Kangħan: u, ara, iż-żgħir hu
llum ma' missierna, u wieħed mhux.
14 U Ġużepp qalilhom: Hu bħal ma
għidtilkom jien: intom spjuni.
15 B'dan turu x'intom: B'ħajjet Far-
għun intom ma titilqux minn hawn, jekk
ma ġġibux lil ħukom iż-żgħir hawn.
16 Ibagħtu wieħed minnkom ħa jġib
lil ħukom, u intom tinżammu l-ħabs,
biex kelmtkom tkun imġarrba, jekk
hemmx xi sewwa fikom: jekk le, b'ħajjet
Fargħun intom tassew spjuni.
17 U qegħidhom ilkoll flimkien fil-
ħabs għal tlitt ijiem.
18 U qalilhom Ġużepp fit-tielet jum:
Agħmlu dan u tibqgħu ħajjin; għax jien
nibża' minn Alla.
19 Jekk intom irġiel onesti, ħalli
wieħed minn ħutkom jibqa' marbut fid-
dar tal-ħabs tagħkom: u intom morru,
ġorru l-qamħ għall-ġuħ tad-djar tagħ-
kom:
20 Iżda ġibuli lil ħukom iż-żgħir
hawn; u hekk jitwemmen kliemkom, u ma
tmutux. U hekk għamlu.
21 U qalu wieħed lil ieħor: Tabilħaqq
aħna ħatjin lejn ħuna, għax rajna d-
diqa ta' ruħu, hu u jitlobna, u aħna ma
ridniex nisimgħu; għalhekk ġiet fuqna
din id-diqa.
22 U Ruben weġibhom, qal: M'għidt-
ilkomx jien: La tidinbux kontra t-tifel;
u intom ma ridtux tisimgħu? Għalhekk,
ara, demmu mitlub.
23 U huma ma kinux jafu li Ġużepp
kien qiegħed jifhimhom, għax hu kien
qiegħed ikellimhom b'interpretu.
24 U twarrab minnhom, u beka: u
raġa' ġie ħdejhom, u kellimhom, u
ħadilhom lil Simgħon, u rabtu quddiem
għajnejhom.
25 Imbagħad Ġużepp ordna lil min
jimlielhom ix-xkejjer bil-qamħ, u jroddu
l-flus ta' kull wieħed fix-xkora tiegħu,
u jagħtuhom ikel għat-triq: u hekk għam-
lulhom.
26 U għabbew il-ħmir tagħhom bil-
qamħ, u telqu minn hemm.
27 U xħin wieħed minnhom fejn marru
biex jorqdu fetaħ ix-xkora tiegħu biex
jagħti l-għalf lill-ħmar tiegħu, sab flusu;
għax, ara, kienu f'fomm ix-xkora tiegħu.
28 U qal lil ħutu: Flusi traddewli; u,
ara, qegħdin fix-xkora tiegħi: u qalbhom
ħarġet, u beżgħu, u bdew igħidu wieħed lil
ieħor: X'inhu dan li għamlilna Alla?
29 U waslu għand Ġakobb missierhom
f'art Kangħan, u qalulu kulma ġralhom.
U qalu:
30 Ir-raġel, li hu sid l-art, tkellem iebes
magħna, u ħasibna spjuni ta' l-art.
31 U għidnilu: Aħna rġiel sewwa;
m'aħniex spjuni:
32 Aħna tnax aħwa, ulied missierna;
wieħed mhux, u ż-żgħir hu llum ma'
missierna f'art Kangħan.
33 U r-raġel, is-sid ta' dik l-art,
qalilna: B'hekk inkun naf li intom
irġiel sewwa; ħallu wieħed minn ħutkom
hawn miegħi, u ħudu t-tgħam għall-
ġuħ ta' djarkom, u morru:
34 U ġibu l-ħukom iż-żgħir għandi:
imbagħad inkun naf li m'intomx spjuni,
iżda rġiel onesti: u nroddilkom lil ħukom,
u tkunu tistgħu dduru l-art.
35 U ġara huma u jferrgħu x-xkejjer,
illi, ara, il-għoqda tal-flus ta' kull wieħed
minnhom kienet fix-xkora: u xħin raw
il-għoqod tal-flus, missierhom u huma
beżgħu.
36 U Ġakobb missierhom qalilhom:
Għamiltuni bla wlied: Ġużepp m'għadux
iżjed; u Simgħon m'għadux iżjed; u
tridu tiħduli 'l Benjamin: dan kollu
kontra tiegħi.
37 U Ruben kellem lil missieru, qallu:
Oqtol liż-żewġ uliedi, jekk ma nġi-
bulikx: agħtihuli f'idejja, u jien narġa'
nġibulek.
38 U Ġakobb qal: Ibni ma jinżilx
magħkom, għax ħuh miet, u baqa'
waħdu: jekk jiġrilu xi għawġ fit-triq li
sejrin fiha, tniżżlu x-xagħar abjad tiegħi
fis-saltna ta' l-imwiet.

**43** U l-ġuħ kien qalil fuq l-art.
2 U ġara, wara li kienu kielu *l*-
qamħ li ġiebu mill-Eġittu, illi missierhom
qalilhom: Erġgħu morru, ixtru għalina
ftit qamħ.
3 U Ġuda wieġbu, qallu: Widdibna
bis-sħiħ dak ir-raġel, qalilna: Ma tarawx
wiċċi, mingħajr ħukhom magħkom.
4 Jekk tibgħat lil ħuna magħna, aħna
ninżlu u nixtrulek l-ikel:
5 Iżda jekk ma tħallihx jiġi, aħna ma
ninżlux: għax dak ir-raġel qalilna: Ma
tarawx wiċċi mingħajr ħukom magħkom.
6 U Iżrael qal: Għaliex għamiltuli
d-deni, li għidtu lil dak ir-raġel illi għad
għandkom ħukom ieħor?
7 U huma qalu: Staqsiena, u raġa'
staqsiena dak ir-raġel fuqna, u fuq niesna,
qalilna: Għadu ħaj missierkom? Għand-
kom xi ħukom ieħor? U aħna għarrafnieh,
skond dal-kliem. Fejn qatt stajna b'xi
mod inkunu nafu li kellu jgħidilna: Ġibu
'l ħukom?
8 U Ġuda qal lil Iżrael missieru:
Ibgħat it-tifel miegħi, ħa nqumu, u

nitilqu: u ngħixu, u ma mmutux, sew
aħna u sew int, u ż-żgħar tagħna.
9 Nidħol jien rahan għalih; minn idi
tkun tafu; jekk ma nġibulikx, u nqegħid-
ulek quddiemek, inkun ħati lejk għal
dejjem:
10 Kieku ma qgħadniex nitnikkru,
kieku sgur s'issa rġajna ġejna t-tieni
darba.
11 U missierhom Iżrael qalilhom:
Jekk inhu hekk, agħmlu dan: Ħudu mill-
aktar ħwejjeġ imfaħħrin ta' din l-art fil-
ħorġa tagħkom, u ħudu fiha għotja
għal dar-raġel; ftit balsmu, u ftit għasel,
ħwawar, u mirra, u fostoq, u lewż:
12 U ħudu f'idejkom flus doppji;
u l-flus li rġajtu ġibtu f'fomm ix-xkejjer,
erġgħu ħuduhom f'idejkom: għandu
mnejn kien nuqqas ta' ħsieb.
13 Ħudu wkoll lil ħukom magħkom,
qumu, u erġgħu morru għand dak ir-
raġel:
14 U Alla li jista' kollox jaqlagħlkom
ħniena quddiem dak ir-raġel, u jitilqilkom
lil ħukom l-ieħor, u lil Benjamin. Jekk
jien ser nibqa' mingħajr ulied, ħa jkun
hekk.
15 U dawn l-irġiel ħadu dawn il-
għotjiet, u ħadu f'idejhom flus doppji,
u lil Benjamin; u qamu, u niżlu l-Eġittu,
u daħlu quddiem Ġużepp.
16 Malli Ġużepp ra lil Benjamin
magħhom, qal lil dak ta' fuq daru:
Daħħal lil dawn l-irġiel id-dar, u oqtol
xi bhima, u hejji; għax dawn l-irġiel
ser jieklu miegħi f'nofs-in-nhar.
17 U r-raġel għamel bħal ma qallu
Ġużepp: daħħal l-irġiel f'dar Ġużepp.
18 Beżgħu l-irġiel, għax daħluhom
f'dar Ġużepp, u qalu: Minħabba l-flus
li kienu marduda l-ewwel fix-xkejjer
tagħna, daħħluna hawn; biex ikollu
fuqiex iħebb għalina, u jieħu lsiera lilna,
u l-ħmir tagħna.
19 U resqu lejn ir-raġel ta' fuq id-dar
ta' Ġużepp, u kellmuh f'bieb id-dar,
20 U qalu: Sidi, tassew aħna nżilna
l-ewwel nixtru t-tgħam:
21 U ġara, malli wasalna fejn morna
norqdu, u ftaħna x-xkejjer tagħna, illi,
ara, rajna l-flus ta' kull wieħed f'fomm
ix-xkora tiegħu, flusna daqs kemm jiżnu
sewwa: u aħna rġajna ġibniehom f'idejna.
22 U flus oħra ġibna f'idejna biex
nixtru t-tgħam; ma nistgħux ngħidu min
qiegħed flusna fix-xkejjer tagħna.
23 U qalilhom: Is-sliem għalikom,
la tibżgħux: Alla tagħkom, u Alla ta'
missierkom, takom teżor fix-xkejjer tagħ-
kom: fluskom ġew f'idejja. U ħarġilhom
lil Simgħon.
24 U dak ir-raġel daħħal lil dawk
l-irġiel f'dar Ġużepp, u tahom l-ilma, u
ħaslu riġlejhom, u ta l-għalf lill-ħmir
tagħhom.
25 U hejjew l-għotja għal xħin jiġi
Ġużepp f'nofs-in-nhar, għax semgħu li
hemm kellhom jieklu.
26 U malli daħal Ġużepp id-dar,
ġibulu l-għotja li kellhom f'idhom, u
mielu sa l-art.
27 U staqsiehom kif inhuma, u qal:
Hux tajjeb missierkom, ix-xiħ li semmej-
tuli? Għadux ħaj?
28 U wieġbu: Tajjeb il-qaddej tiegħek,
missierna, għadu ħaj. U mielu lejh bil-
qima.
29 U rafa' għajnejh, u ra lil Benjamin
ħuh, bin ommu, u qal: Dan hu ħukom
iż-żgħir li għidtuli? U qallu: Alla jħenn
għalik, ibni.
30 U Ġużepp għaġġel; għax ħass wisq
għal ħuh: u fittex fejn jibki; u daħal
f'kamartu, u beka hemm.
31 U ħasel wiċċu, u ħareġ, u żamm
kemm felaħ, u qal: Qiegħdu l-ikel.
32 U lilu qegħdulu waħdu, u lilhom
weħidhom, u lill-Eġizzjani, li jieklu
miegħu weħidhom, għax ma jistgħux
l-Eġizzjani jieklu mal-Lhud: għax din
ħaġa ta' min jobgħodha għall-Eġizzjani.
33 U qagħdu quddiemu, il-kbir l-
ewwel, u ż-żgħir l-aħħar: imgħaġġbin
wieħed lejn l-ieħor.
34 U ħa, u newlilhom l-ishma minn
quddiemu, iżda sehem Benjamin kien
ħames darbiet akbar mis-sehem tagħhom
ilkoll. U xorbu, u ferħu miegħu.

44 U ordna lil dak ta' fuq daru, qallu:
Imla x-xkejjer ta' dawn ir-rġiel
bit-tgħam, kemm jistgħu jerfgħu, u
qiegħed il-flus ta' kull wieħed f'fomm ix-
xkora tiegħu:
2 U qiegħed it-tazza tiegħi, it-tazza tal-
fidda, f'fomm ix-xkora taż-żgħir, mal-
flus tal-qamħ tiegħu. U għamel bħal ma
qallu Ġużepp.
3 Malli sebaħ filgħodu, l-irġiel kienu
mibgħutin, huma u l-ħmir tagħhom.
4 U wara li kienu ħarġu mill-belt, u
ma kinux tbiegħdu wisq, Ġużepp qal
lil ta' fuq daru: Qum, mur għal wara
dawk l-irġiel, u xħin tilħaqhom, għidilhom:
Għaliex raddejtu deni għal ġid?
5 Mhux din li jixrob fiha sidi, u jeħber
biha? Ħażin għamiltu, li għamiltu hekk.
6 U laħaqhom, u kellimhom dal-kliem.
7 U qalulu: Il-għala sidi jitkellem kliem
bħal dan? Alla jħares il-qaddejja tiegħek
jagħmlu ħaġa bħal din!
8 Ara, il-flus li sibna f'fomm ix-
xkejjer tagħna, irġajna ġibnihomlok minn
art Kangħan: kif, mela, nisirqu minn dar
sidek fidda jew deheb?
9 Għand min jinsab mill-qaddejja
tiegħek, imut, u aħna wkoll inkunu lsiera
ta' sidi.
10 U wieġeb: Issa, mela, ħa jkun kif

għidtu: għand min jinsab, ikun lsir
tiegħi; u intom tkunu bla ħtija.
11 U malajr niżżel kull wieħed ix-
xkora tiegħu fl-art, u fetaħ kull wieħed ix-
xkora tiegħu.
12 U fittex, beda mill-kbir u temm
fiż-żgħir, u nsabet it-tazza fix-xkora ta'
Benjamin.
13 Imbagħad qattgħu ħwejjiġhom, u
għabba kull wieħed minnhom il-ħmar
tiegħu, u reġgħu marru l-belt.
14 U wasal Ġuda u ħutu f'dar Ġużepp,
għax kien għadu hemm, u nxeħtu qud-
diemu fl-art.
15 U Ġużepp qalilhom: X'egħmil dan
li għamiltu? Ma tafux li raġel bħali jaf
jeħber?
16 U Ġuda qal: X'naqbdu ngħidu
lil sidi? Kif nitkellmu? U kif nuru s-
sewwa tagħna? Alla sab il-ħażen tal-
qaddejja tiegħek: ara, aħna l-qaddejja
ta' sidi, aħna u minn għand min instabet
it-tazza.
17 U qal: Alla jħares nagħmel dan!
Iżda r-raġel li nstabet it-tazza għandu ikun
ilsir tiegħi, u intom morru bis-sliema
għand missierkom.
18 Resaq imbagħad Ġuda lejh, u
qal: Iddew, sidi, ħa jitkellem il-qaddej
tiegħek kelma f'widnejn sidi, u la tħallix
għadbek jixtegħel għall-qaddej tiegħek:
għax int bħal Fargħun.
19 Sidi staqsa lill-qaddejja tiegħu,
qalilhom: Għad għandkom missier jew ħu?
20 U għidna lil sidi: Għad għandna
missier xiħ u tifel żgħir, bin xjuħitu:
u ħuh miet, u minn ommu baqa' hu
waħdu, u missieru jħobbu.
21 U inti għidt lill-qaddejja tiegħek:
Ġibuhuli ħalli nqiegħed għajnejja fuqu.
22 U għidna lil sidi: Ma jistax it-tifel
iħalli lil missieru: għax jekk iħalli lil
missieru, missieru jmut.
23 U għidt int lill-qaddejja tiegħek:
Jekk ma jinżilx ħukom iż-żgħir magħkom,
ma terġgħux taraw wiċċi.
24 U ġara, meta aħna tlajna għal
għand il-qaddej tiegħek, missieri, illi
għidnielu kliem sidna
25 U missierna qalilna: Erġgħu morru
ixtru għalina ftit tgħam.
26 U aħna għidna: Ma nistgħux
immorru: jekk ħuna ż-żgħir ikun magħna,
aħna mmorru: għax aħna ma nistgħux
naraw wiċċ dak ir-raġel, jekk ħuna ż-
żgħir ma jkunx magħna.
27 U l-qaddej tiegħek missieri qalilna:
Intom tafu li żewġ subjien wilditli marti:
28 Wieħed ħareġ minn għandi, u jiena
għidt: Sgur li hu mqatta bċejjeċ; u ma
rajtux minn dak in-nhar:
29 Jekk tieħdu lil dan ukoll minn
quddiemi, u tiġrilu xi ħsara, intom
tniżżlu x-xagħar abjad tiegħi bil-għali
fis-saltna ta' l-imwiet.
30 Għalhekk issa, xħin nasal għand
il-qaddej tiegħek, missieri, u t-tifel ma
jkunx magħna, billi ħajtu marbuta
ma' ħajjet it-tifel;
31 Jiġri, xħin jara li t-tifel mhux
magħna, illi jmut: u l-qaddejja tiegħek
ikunu niżżlu x-xagħar abjad tal-qaddej
tiegħek missierna bil-għali fis-saltna ta'
l-imwiet.
32 Għax il-qaddej tiegħek għandu
jagħmel tajjeb għat-tifel lil missieri, billi
qal: Jekk ma nġibulikx, inkun ħati lejn
missieri għal dejjem.
33 U issa, nitolbok ħa joqgħod il-
qaddej f'lok it-tifel ilsir ta' sidi; u ħa
jitla' t-tifel ma' ħutu.
34 Għax kif nista' jien nitla' għand
missieri, u t-tifel ma jkunx miegħi? Li
ma narax jien il-għali li jiġi fuq mis-
sieri!

**45** Imbagħad Ġużepp ma satax iżomm
aktar quddiem dawk kollha li kienu
ħdejh; u għajjat: Oħorġu lil kulħadd
minn ħdejja. U ħadd ma baqa' miegħu,
xħin intagħraf Ġużepp lil ħutu.
2 U beka jgħajjat: u l-Eġizzjani u dar
Fargħun semgħuh.
3 U Ġużepp qal lil ħutu: Jien Ġużepp;
għadu ħaj missieri? U ħutu ma setgħux
iwiġbuh, għax twerwru quddiemu.
4 U Ġużepp qal lil ħutu: Ersqu lejja,
nitlobkom. U resqu. U qal: Jiena Ġużepp
ħukom, li intom begħtuni biex inkun
meħud l-Eġittu.
5 Għalhekk issa la tagħlux u la tiddej-
qux għax begħtuni biex inkun miġjub
hawn: għax Alla bagħatni qabilkom biex
inħares ħajjitkom.
6 Għal dawn is-sentejn, ilu l-ġuħ fl-
art; u għal ħames snin oħra ma jkunx
hemm u la ħrit u lanqas ħsad.
7 U Alla bagħatni quddiemkom biex
inħallilkom xi bqija fuq l-art, u biex
insalva ħajjitkom b'ħelsien kbir.
8 Għalhekk ma kontux intom li
bgħattuni hawn, iżda Alla. U hu għamilni
missier Fargħun, u sid daru kollha, u
ħakem fl-art kollha ta' l-Eġittu.
9 Għaġġlu, morru għand missieri, u
għidulu: Hekk qal ibnek Ġużepp:
Għamilni Alla sid l-Eġittu kollu: inżel
għandi, la ddumx:
10 U tgħammar f'art Gosen, u tkun
qrib minni, int, u wliedek, u wlied
uliedek, u l-imrieħel tiegħek, u l-baqar
tiegħek, u kulma għandek:
11 U hemm nagħtik tiekol, għax idum
ħames snin oħra l-ġuħ; li int, u darek, u
kulma għandek, ma tiftaqrux.
12 U intom taraw b'għajnejkom, u
għajnejn ħija Benjamin ukoll jaraw, li
fommi hu li qiegħed ikellimkom.
13 U tgħidu lil missieri l-glorja

tiegħi kollha fl-Eġittu, u kulma rajtu;
u għaġġlu niżżlu l-missieri hawn.
14 U ntafa' fuq għonq Benjamin ħuh
u beka; u Benjamin ukoll beka fuq
għonqu.
15 U bies ukoll lil ħutu kollha, u beka
fuqhom: imbagħad ħutu qagħdu jitħaddtu
miegħu.
16 U l-aħbar ta' dan insteghmet f'dar
Fargħun, billi qalu: Waslu ħut Ġużepp:
u dan għoġob lil Fargħun, u lill-qaddejja
tiegħu.
17 U Fargħun qal lil Ġużepp: Għid
lil ħutek: Hekk agħmlu: għabbu l-
bhejjem tagħkom, u itilqu, morru f'art
Kangħan;
18 U ħudu lil missierkom u lil djarkom,
u ejjew għandi; u jien nagħtikom l-aħjar
ta' l-art ta' l-Eġittu, u tieklu mill-ġid ta'
l-art.
19 Issa intom għandkom din l-ordni;
dan agħmlu: Ħudu mill-art ta' l-Eġittu
mriekeb għat-tfal tagħkom, u għan-nisa
tagħkom, u ġibu lil missierkom, u ejjew.
20 U la titħassrux l-agħmara tagħkom,
għax il-ġid kollu ta' l-Eġittu hu tagħkom.
21 U hekk għamlu wlied Iżrael: u
Ġużepp tahom imriekeb bħal ma ordna
Fargħun, u ikel għat-triq.
22 Tahom ilkoll tibdila ħwejjeġ kull
wieħed, iżda lil Benjamin tah tliet mitt
biċċa tal-fidda, u ħames tibdiliet ħwejjeġ.
23 U lil missieru bagħat dan: għaxar
ħmir mgħobbijin bl-aħjar ġid ta' l-
Eġittu, u għaxar ħmir nisa mgħobbijin
bil-qamħ, ħobż u ikel għal missieru hu u
ġej:
24 U bagħat lil ħutu, u huma telqu:
u qalilhom: La tiġġildux fit-triq.
25 U hekk telqu mill-Eġittu, u, ġew
f'art Kangħan għand Ġakobb missier-
hom,
26 U qalulu: Għadu ħaj Ġużepp, u hu
qiegħed ħakem fuq l-art kollha ta' l-
Eġittu. U qalb Ġakobb birdet, għax ma
emminhomx.
27 U qalulu l-kliem kollu ta' Ġużepp,
li kien qalilhom: u xħin ra l-imriekeb li
Ġużepp kien bagħatlu biex iġibuh,
Ġakobb missierhom ħa r-ruħ.
28 U Iżrael qal: Biżżejjed: Ġużepp
ibni għadu ħaj: Ħa mmur narah qabel
immut.

**46** U Iżrael telaq b'kulma kellu, u
wasal Bir-Saba', u offra sagrifiċċji
lil Alla ta' missieru Iżakk.
2 U Alla qal lil Iżrael fid-dehriet tal-
lejl: Ġakobb, Ġakobb. U wieġeb: Hawn
jien.
3 U qal: Jiena Alla, Alla ta' missierek,
la tibżax tinżel l-Eġittu, għax ġens kbir
jien nagħmlek hemmhekk:
4 Jien ninżel miegħek l-Eġittu; u jien
ukoll sgur intellgħek minn hemm: u
Ġużepp b'idu jagħlaqlek għajnejk.
5 U Ġakobb qam minn Bir-Saba': u
wlied Iżrael refgħu lil Ġakobb missierhom,
u ż-żgħar tagħhom, u n-nisa tagħhom,
fuq l-imriekeb li kien bagħat Fargħun
biex jiġbduh.
6 U ħadu l-imrieħel tagħhom, u
ġidhom, li kienu kisbu f'art Kangħan,
u ġew l-Eġittu, Ġakobb u nislu kollu
miegħu:
7 Uliedu, u wlied uliedu miegħu, il-
bniet tiegħu, u bniet uliedu, u nislu kollu
ġiebhom miegħu l-Eġittu.
8 U dawn huma l-ismijiet ta' wlied
Iżrael li ġew l-Eġittu: Ġakobb u wliedu:
Ruben, il-kbir ta' Ġakobb.
9 U wlied Ruben: Ħanok, u Pallu, u
Ħesron, u Karmi.
10 U wlied Simgħon: Ġemwel, u
Ġamin, u Oħad, u Ġakin, u Soħar, u Sawl
bin il-Kangħanija.
11 U wlied Levi: Gerson, Keħat, u
Merari.
12 U wlied Ġuda: Għer, u Onan, u
Sela, u Perez, u Żeraħ: iżda Għer u Onan
mietu f'art Kangħan. U wlied Perez kienu:
Ħesron u Ħamul.
13 Ulied Issakar: Tola' u Puwa, u Ġob,
u Simron.
14 U wlied Żebulun, Sered, u Elon, u
Ġaħlel.
15 Dawn huma wlied Lija, li wildet
lil Ġakobb fil-Fiddien-Aram, barra minn
Dina bintu: b'kollox, subjien u bniet,
tlieta u tletin ruħ.
16 U wlied Gad: Sefjon, u Ħaġġi, Suni
u Esbon, Għeri u Arodi, u Areli.
17 U wlied Aser: Ġimna, u Isaw, u
Iswi, u Berigħa, u Seraħ oħthom: u
wlied Berigħa: Ħeber, u Malkijel.
18 Dawn huma wlied Żilpa, li Laban
kien ta lil Lija, bintu; u dawn kienet
wildet lil Ġakobb, sittax-il ruħ.
19 Ulied Raħel mart Ġakobb; Ġużepp
u Benjamin.
20 U lil Ġużepp twieldu fl-art ta'
l-Eġittu, Manasse u Efrajm, li wildit-
homlu Asenat, bint Potifera, qassis ta'
On.
21 U wlied Benjamin kienu: Bela,
Beker, u Asbel, Gera u Nagħman, Eħi
u Ros, Muffim u Ħuffim, u Ard.
22 Dawn huma wlied Raħel, li wildet
lil Ġakobb: b'kollox erbatax-il ruħ.
23 U wlied Dan: Ħusim.
24 U wlied Naftali: Ġaħsel, u Ġuni, u
Ġeser u Sillem.
25 Dawn huma wlied Bilħa, li Laban
kien ta lil Raħel bintu, u hi wildet dawn
lil Ġakobb: sebat irwieħ b'kollox.
26 In-nies kollha li ġew ma' Ġakobb
l-Eġittu, li ħarġu minn ġenbejh, barra
min-nisa ta' wlied Ġakobb, kienu sitta
u sittin ruħ b'kollox.

27 U wlied Ġużepp, li twildulu l-
Eġittu, kienu żewġt irwieħ: l-irwieħ
kollha tad-dar ta' Ġakobb, li ġew l-
Eġittu, kienu sebgħin ruħ.
28 U Ġakobb bagħat lil Ġuda qablu
għand Ġużepp, biex igħarrfu li hu ġej
Gosen; u huma ġew f'art Gosen.
29 U Ġużepp rabat il-mirkeb tiegħu, u
telaq jiltaqa' ma' Iżrael missieru f'Gosen,
u malli rah intafa' fuq għonqu, u dam jibki
fuq għonqu.
30 U Iżrael qal lil Ġużepp: Ħa mmut
issa, la rajt wiċċek, u għadek ħaj.
31 U Ġużepp qal lil ħutu, u lil dar
missieru: Ħa mmur biex ngħarraf lil
Fargħun bil-wasla tagħkom, u ngħidlu:
Ħuti, u dar missieri, li kienu f'art Kan-
għan, ġew għandi.
32 Dawn ir-rġiel huma ragħajja, għax
huma dejjem jirgħaw l-imrieħel; u l-
imrieħel, u l-baqar tagħhom, u kulma
għandhom, ġibuh magħhom.
33 U xħin isejħilkom Fargħun, u
jgħidilkom: X'inhi sengħetkom?
34 Wieġbu: Senegħt il-qaddejja tiegħek
kienu l-imrieħel minn żogħrithom sa llum,
aħna u missirijietna. Biex tkunu tistgħu
tgħammru f'art Gosen; għax l-Eġizzjani
jistkerrhu kull ragħaj l-imrieħel.

47 Imbagħad Ġużepp mar u qal lil
Fargħun: Missieri u ħuti, u l-
imrieħel tagħhom, u l-baqar tagħhom, u
kulma għandhom, ġew minn art Kangħan;
u, ara, qegħdin f'art Gosen.
2 U ħa minn ħutu ħames irġiel, u
daħħalhom quddiem Fargħun.
3 U Fargħun qal lil ħutu: X'inhi
sengħetkom? U qalu lil Fargħun: Ragħ-
ajja ta' l-imrieħel huma l-qaddejja
tiegħek, aħna u missirijietna.
4 U żiedu jgħidu lil Fargħun: Ġejna
ngħammru f'din l-art, għax m'hemmx
mergħa għall-imrieħel tal-qaddejja tiegħ-
ek; għax qiegħed jagħfas il-għaks f'art
Kangħan: issa mela, nitolbuk, ħalli
l-qaddejja tiegħek igħammru f'art Gos-
en.
5 U Fargħun kellem lil Ġużepp, billi
qallu: Missierek u ħutek ġew għandek:
6 L-art ta' l-Eġittu hi quddiemek;
fl-aħjar naħa ta' l-art qiegħed lil missierek.
u lil ħutek, biex igħammru; ħallihom
igħammru f'art Gosen; u jekk taf nies ta'
ħila fosthom, agħmilhom fuq l-imrieħel
tiegħi.
7 U Ġużepp ġieb lil missieru Ġakobb
quddiem Fargħun: u Ġakobb bierek lil
Fargħun.
8 U Fargħun qal lil Ġakobb: Kemm-
il sena għandek?
9 U Ġakobb qal lil Fargħun: Jiem is-
snin tal-pelligrinaġġ tiegħi huma mija
u tletin sena: ftit u ħżiena kienu snin
ħajti, u ma laħqux snin il-ħajja ta
missirijieti f'jiem il-pelligrinaġġ tagħhom.
10 U Ġakobb bierek lil Fargħun, u
ħareġ minn quddiem Fargħun.
11 U Ġużepp ta lil missieru u lil
ħutu fejn joqogħdu, u tahom oqsma
fl-art ta' l-Eġittu, fl-aħjar naħa, f'art
Ramasses bħal ma ordna Fargħun.
12 U Ġużepp kien jagħti lil missieru,
u lil ħutu, u lil dar missieru kollha,
ħobż biżżejjed, skond il-familji tagħhom.
13 U ma kienx hemm ħobż fl-art
kollha: għax il-ġuħ kien qalil ħafna, u
l-art kollha ta' l-Eġittu u ta' Kangħan
kienet qiegħda titmewwet minħabba
l-ġuħ.
14 U Ġużepp ġama' l-flus kollha li
kienu jinsabu fl-Eġittu, u f'art Kangħan,
tal-qamħ li kienu jixtru, u Ġużepp ġieb
il-flus f'dar Fargħun.
15 U meta l-flus intefqu kollha fl-art
ta' l-Eġittu, u fl-art ta' Kangħan, l-
Eġizzjani kollha ġew għand Ġużepp
igħidulu: Agħtina l-ħobż: għax għandna
mmutu bil-ġuħ quddiemek, la l-flus
spiċċaw?
16 U Ġużepp qal: Ġibu l-bhejjem
tagħkom, u nagħtikom fuqhom, la darba
fluskom spiċċaw.
17 U ħadu l-bhejjem tagħhom għand
Ġużepp: u Ġużepp kien jagħtihom il-
ħobż flok iż-żwiemel, u flok l-imrieħel
tan-ngħaġ, u tal-baqar, u tal-ħmir: u
tahom jieklu l-ħobż għal dik is-sena fuq
il-bhejjem tagħhom kollha.
18 Meta għaddiet dik is-sena, ġew
għandu t-tieni sena, u qalulu: Ma naħbux
lil sidi, kif flusna spiċċaw; sidi wkoll ħa
l-imrieħel tal-bhejjem; ma baqa' xejn
quddiem sidi, ħlief ġisimna, u r-raba'
tagħna.
19 Għaliex għandna mmutu quddiem
għajnejk, sew aħna u kemm ir-raba'
tagħna? Ixtrina, lilna u r-raba' tagħna
bil-ħobż, u nsiru aħna u r-raba' tagħna
lsiera ta' Fargħun: u agħtina ż-żerriegħa,
biex ngħixu, u ma mmutux, u r-raba'
ma jsirx ħerba.
20 U Ġużepp xtara r-raba' kollu ta'
l-Eġittu għal Fargħun; għax l-Eġizzjani
biegħu kull wieħed il-għalqa tiegħu,
għax il-ġuħ kien jagħfashom: hekk l-art
saret ta' Fargħun.
21 U n-nies ħadhom fil-bliet, minn tarf
sa tarf ta' l-Eġittu.
22 Ir-raba' biss tal-qassisin ma xtarax:
għax il-qassisin kellhom sehem mogħti
lilhom minn Fargħun, u kienu jieklu
sehemhom li tahom Fargħun: għalhekk
ma bigħux ir-raba' tagħhom.
23 Imbagħad Ġużepp qal lin-nies:
Ara, xtrajtkom illum, lilkom u r-raba'
tagħkom għal Fargħun: ara, hawn hi
ż-żerriegħa għalikom, u intom tiżirgħu
r-raba'.

24 U jiġri fi żmien il-ħsad, illi tagħtu
mill-ħamsa waħda lil Fargħun, u l-erba'
partijiet l-oħra jibqgħu għalikom, biex
tiżirgħu r-raba', u tieklu intom u djarkom,
u t-tfal tagħkom.
25 U qalu: Int salvajtilna ħajjitna:
ħa nsibu ħniena quddiem sidi, u nkunu
lsiera ta' Fargħun.
26 U Ġużepp għamilha liġi, li għadha
sa llum, fuq l-art ta' l-Eġittu, li jagħtu
mill-ħamsa waħda lil Fargħun. Biss l-art
tal-qassisin weħidhom li ma saritx ta'
Fargħun.
27 Issa l-Iżraelin għammru fl-art ta'
l-Eġittu, in-naħa ta' Gosen; u kisbu
proprjetà fiha, u kotru, u żdiedu wisq.
28 Ġakobb għiex fl-Eġittu sbatax-il
sena, u kienu snin ħajtu kollha mija
sebgħa u erbgħin sena.
29 U qorob iż-żmien li Iżrael kellu
jmut: u sejjaħ lil ibnu Ġużepp, u qallu:
Jekk jien sibt ħniena quddiemek, qiegħed,
nitolbok, idek taħt koxxti, u għamel miegħi
ħniena u tjieba; la tidfinnix, nitolbok,
l-Eġittu:
30 Iżda rrid norqod ma' missirijieti:
għalhekk int ħudni mill-Eġittu, u idfinni
f'qabarhom. U Ġużepp wieġeb: Jien
nagħmel kif għidtli.
31 U Ġakobb qal: Aħlifli: u ħaliflu.
Imbagħad Iżrael miel għal fuq ras is-
sodda tiegħu.

48 U ġara, wara dawn il-ġrajja, illi
qalu lil Ġużepp: Ara missierek
marid: u ħa miegħu ż-żewġ tfal tiegħu,
lil Manasse u lil Efrajm.
2 U xħin qalu lil Ġakobb: Ara, ġie
għandek ibnek Ġużepp, Iżrael għamel
sforz, u qam bil-qiegħda fuq is-sodda.
3 U Ġakobb qal lil Ġużepp: Alla li
jista' kollox deherli f'Luż, f'art Kangħan,
u berikni,
4 U qalli: Ara, jien sa nagħtik nisel, u
nkattrek, u nagħmlek ġemgħa ta' popli;
u nagħti din l-art lil nislek warajk, u
tkun tagħhom għal dejjem.
5 U issa ż-żewġ subjien tiegħek,
Efrajm u Manasse, li twildulek l-Eġittu,
qabel ma ġejt jien għandek l-Eġittu, huma
tiegħi; bħal Ruben u Simgħon, ikunu
tiegħi.
6 Iżda wliedek, li wlidt warajhom,
ikunu tiegħek, u jissejħu b'isem ħuthom
fil-wirt tagħhom.
7 U jiena, jien u ġej mill-Fiddien,
Raħel mietet ħdejja, f'art Kangħan, fit-
triq, meta kien għad baqa' ftit biex tasal
Efrata; u jien dfintha hemm fit-triq ta'
Efrata, li hi Betlehem.
8 U Iżrael ra ż-żewġ subjien ta'
Ġużepp, u qal: Dawn min huma?
9 U Ġużepp qal lil missieru: Huma
wliedi, li tani Alla hawn. U Ġakobb qal:
Ressaqhom, nitolbok, lejja, u jien inberik-
hom:
10 Issa għajnejn Iżrael kienu taqlu bix-
xjuħija, hekk li ma kienx jista' jara.
Ressaqhomlu Ġużepp; u bieshom, u
għannaqhom.
11 U Iżrael qal lil Ġużepp: Ma kontx
naħseb li nara lil wiċċek: u, ara, Alla
wrieni lil nislek ukoll.
12 U Ġużepp ħadhom minn bejn
rkubtejh, u miel b'wiċċu sa l-art.
13 U Ġużepp ħadhom it-tnejn, lil
Efrajm f'idu l-leminija n-naħa tax-xellug
ta' Iżrael, u lil Manasse f'idu x-xellugija
n-naħa tal-lemin ta' Iżrael, u ressaqhom
lejh.
14 U Iżrael medd idu l-leminija, u
qegħidha fuq ras Efrajm, li kien iż-żgħir, u
qiegħed idu x-xellugija fuq ras Mannase,
b'idejh imsallbin; għax Manasse kien
il-kbir.
15 U bierek lil Ġużepp, u qal: Alla,
li mxew quddiemu missirijieti, Abraham
u Iżakk, Alla li kien ir-ragħaj tiegħi
ħajti kollha sa llum,
16 L-Anġlu li ħelisni minn kull deni,
ibierek dawn iż-żewġ subjien; u ħa
jissemma ismi bihom, u isem missirijieti,
Abraham u Iżakk, u ħa jikbru bil-kotra
fl-art.
17 U xħin Ġużepp ra li missieru kien
qiegħed idu l-leminija fuq ras Efrajm,
sogħobbih, u rafa' id missieru biex
ineħħiha minn fuq ras Efrajm għal fuq
ras Manasse.
18 U Ġużepp qal lil missieru: Mhux
hekk, missieri: Għax dan il-kbir; qiegħed
idek il-leminija fuq rasu.
19 Iżda missieru ma riedx, u qal: Naf,
ibni, naf: hu wkoll ikun poplu, u hu
wkoll ikun kbir, iżda ħuh iż-żgħir ikun
akbar minnu, u nislu jsir kotra ġnus.
20 U dak in-nhar berikhom, billi qal:
Bik ibierek Iżrael, billi jgħid: Jagħmlek
Alla bħal Efrajm u bħal Mannase: u
qiegħed lil Efrajm quddiem Mannase.
21 U Iżrael qal lil Ġużepp: Ara, jien
ser immut: iżda Alla jkun magħkom, u
jreġġagħkom f'art missirijietkom.
22 U jien nagħtik sehem aktar minn
ħutek, li jien ħadt minn id l-Amurrin
bis-sejf u l-qaws tiegħi.

49 U Ġakobb sejjaħ lil uliedu, u qal:
Inġemgħu, ħa nħabbrilkom
x'għandu jiġrilkom fiż-żmien li ġej.
2 Inġemgħu, u isimgħu, ja wlied
Ġakobb: isimgħu lil Iżrael missierkom.
3 Ruben, int il-kbir tiegħi, il-qawwa
tiegħi, u l-bidu ta' saħħti, kbir wisq fil-
ġieh, u kbir wisq fil-qawwa:
4 Imfawwar bħal ilma, ma togħliex;
għax tlajt fuq is-sodda ta' missierek:
imbagħad niġġista: tala' fuq soddti.

5 Simgħon u Levi aħwa; għodod tal-
vjolenza hemm fl-agħmajjar tagħhom.
6 O ruħi, la tidħolx fil-laqgħat segrieti
tagħhom; ġiehi ma jingħaqadx mal-
ġemgħa tagħhom: għax f'qilthom qatlu
n-nies, u għax riedu qatgħu għarqub il-
gniedes.
7 Misħut ikun għadabhom, għax aħrax;
u qillthom, għax kiefra: jien nifridhom
f'Ġakobb, u nxerridhom f'Iżrael.
8 Ġuda, int ifaħħruk ħutek: idek
tkun fuq għonq l-egħdewwa tiegħek, u
wlied missierek iqimuk.
9 Ġuda, ferħ ta' ljun: mill-ħtif, ibni,
inti tlajt: tbaxxa, imtedd bħal ljun,
bħal ljunessa; min iqajmu?
10 Ma jitneħħiex ix-xettru minn Ġuda,
u lanqas il-bastun tal-kmand minn bejn
riġlejh, sakemm jiġi ta' min hu; u minnu
jisimgħu l-popli.
11 U jorbot mad-dielja l-felu tiegħu,
u maż-żarġun ferħ il-ħmara tiegħu;
fl-inbid jaħsel ħwejġu; u lbiesu f'demm
il-għeneb:
12 Għajnejh ħomor bl-inbid, u snienu
bojod bil-ħalib.
13 Żebulun igħammar f'xatt il-baħar,
u hu jkun xatt għaġ-ġfien, u ġenbu jkun
lejn Sidon.
14 Issakar ħmar imgħaddam, mixħut
bejn żewġ tagħbijiet:
15 U ra li s-serħan tajjeb, u l-art li hi
sabiħa; u medd dahru għat-tagħbija, u
sar ilsir il-ħaraġ.
16 Dan jagħmel ħaqq minn niesu,
bħal wieħed mit-tribujiet ta' Iżrael.
17 Dan ikun bħal serp fit-triq, lifgħa
fil-mogħdija, li jigdem għarqub iż-żiemel,
biex ir-rikkieb jaqa' lura.
18 Nistenna s-salvazzjoni tiegħek, o
Mulej.
19 Gad, qtajja tegħlbu: iżda fl-aħħar
jirbaħ.
20 Aser, ħobżu bnin, u jagħti ħlewwiet
ta' slaten.
21 Naftali għażżiela mitluqa: hu jagħti
kliem li jgħaxxaq.
22 Ġużepp rimja għammiela: rimja
għammiela ħdejn għajn, li l-frieghi
tagħha telgħu fuq il-ħajt.
23 L-arċiera għamlu bl-ikrah għalih,
u waddbulu l-vleġeġ, u ippersegwi-
tawh.
24 Iżda l-qaws tiegħu baqa' sħiħ;
dirgħajh u idejh is-saħħu b'idejn Alla
l-qawwi ta' Ġakobb, minn dak li hu r-
ragħaj u l-blata ta' Iżrael,
25 B'Alla ta' missierek li jgħinek; u
b'Dak li jista' kollox, li jbierkek b'barkiet
is-sema minn fuq, b'barkiet il-qiegħ
mifrux minn taħt, b'barkiet l-isdra, u
barkiet il-ġuf.
26 Barkiet missierek huma aqwa minn
barkiet missirijieti, minn xewqat il-
għoljiet ta' dejjem: huma jkunu fuq ras
Ġużepp, u fuq il-qorriegħa ta' ras il-
maħtur fost ħutu.
27 Benjamin hu lupu jaħtaf; filgħodu
jibla' li ħataf, u filgħaxija jqassam is-
serqa.
28 Dawn kollha huma t-tnax-il tribù
ta' Iżrael: u dan hu li qalilhom missierhom
hu u jberikhom. Berikhom; kull wieħed
skond il-barka tiegħu.
29 U ordnalhom, u qalilhom: Jien sa
ninġabar ma' niesi: idfnuni ħdejn mis-
sirijieti, fil-għar li hemm fil-għalqa ta'
Għefron il-Ħitti,
30 Fil-għar li hemm fil-għalqa ta'
Makfila, ta' quddiem Mamri, f'art
Kangħan, li Abraham xtara mal-għalqa,
minn għand Għefron il-Ħitti, biex tkun
qabar tiegħu.
31 Hemmhekk difnu lil Abraham, u lil
Sara martu; hemmhekk difnu lil Iżakk u
lil Rebekka martu; u hemmhekk dfint lil
Lija.
33 Ix-xiri tal-għalqa u tal-għar li
hemm fiha kien minn għand ulied Ħet.
33 U malli Ġakobb temm jagħti dawn
l-ordnijiet lil uliedu, ġabar riġlejh fuq
il-friex, u ħa l-aħħar nifs, u nġabar ma'
niesu.

50 Ġużepp inxeħet fuq wiċċ missieru,
u beka fuqu, u biesu.
2 U Ġużepp ordna lit-tobba qaddejja
tiegħu biex jibbalsmaw lil missieru: u
t-tobba ibbalsmaw lil Iżrael.
3 Damu erbgħin jum, għax daqshekk
idumu jibbalsmaw: u l-Eġizzjani bkewh
għal sebgħin jum.
4 U meta għaddew jiem il-biki għalih,
Ġużepp kellem lid-dar ta' Fargħun, billi
qal: Jekk jien issa sibt ħniena f'għajnej-
kom, wasslu f'widnejn Fargħun dan il-
kliem:
5 Missieri ġagħalni naħlef, qalli: Ara,
jien sa mmut: fil-qabar tiegħi li jien
ħaffirt għalija f'art Kangħan, idfinni.
Għalhekk issa ħallini nitla' nidfen lil
missieri, nitolbok, u narġa' niġi.
6 U Fargħun qal: Itla' idfen lil mis-
sierek, bħal ma qallek taħlef.
7 U Ġużepp tala' jidfen lil missieru: u
telgħu miegħu l-qaddejja kollha ta'
Fargħun, il-kbarat ta' daru, u l-kbarat
kollha ta' l-Eġittu.
8 U d-dar kollha ta' Ġużepp, u ħutu,
u dar missieru: biss it-tfal tagħhom, u
l-imrieħel tagħhom, u l-baqar tagħhom,
ħallew f'art Gosen.
9 Telgħu miegħu wkoll imriekeb u
rikkieba: u kienu qatgħa kbira wisq.
10 Xħin waslu ħdejn il-qiegħa ta'
Atad, 'il hemm mill-Ġurdan, bkew hemm-
hekk biki kbir u qawwi ħafna; u Ġużepp
dam jibki lil missieru sebat ijiem.
11 U meta n-nies ta' dik l-art, il-

Kangħanin, raw dak il-biki fil-qiegħa ta' Atad, qalu: Dan biki kbir għall-Eġizzjani: għalhekk semmewha Abel-Misrajm, 'il hemm mill-Ġurdan.
12 U wliedu għamlulu bħal ma kien ordnalhom:
13 Għax uliedu ħaduh f'art Kangħan, u difnuh fil-għar tal-għalqa ta' Makfela, li Abraham xtara, mal-għalqa, biex tkun qabar tiegħu, mingħand Għefron il-Ħitti, quddiem Mamri.
14 U Ġużepp raġa' mar l-Eġittu, hu, u ħutu, u dawk kollha li kienu telgħu miegħu biex jidfnu lil missierhom, wara li difnu lil missieru.
15 U meta ħut Ġużepp raw li missierhom miet, qalu: Għandu mnejn Ġużepp jobgħodna, u sgur iroddilna d-deni li għamilnielu.
16 U bagħtu messaġġier igħid lil Ġużepp: Missierek ordna qabel ma miet, qal:
17 Hekk tgħidu lil Ġużepp: Aħfer, nitolbok, issa, ħtijiet ħutek, u dnubhom; għax lilek għamlulek id-deni: u issa, nitolbok, aħfer il-ħtijiet tal-qaddejja t'Alla ta' missierek. U Ġużepp beka huma u jkellmuh.
18 U ħutu marru wkoll, u ntefgħu fl-art quddiem wiċċu; u qalu: Ara, aħna l-qaddejja tiegħek.
19 U Ġużepp qalilhom: La tibżgħux: jaqaw flok Alla jien?
20 Ħsibtu intom biex tagħmluli d-deni; iżda Alla riedu għall-ġid, biex jagħmel, kif dal-jum taraw, li nżomm ħajja ħafna nies.
21 Għalhekk, issa, la tibżgħux: jien nagħtikom tieklu, lilkom u lil uliedkom. U farraġhom, u kellimhom bil-ħlewwa.
22 U Ġużepp għammar fl-Eġittu, hu, u dar missieru: U Ġużepp għiex mija u għaxar snin.
23 U Ġużepp ra wlied Efrajm tat-tielet nisel. U wlied Makir ukoll, bin Manasse, twieldu fuq irkobbtejn Ġużepp.
24 U Ġużepp qal lil ħutu: Jiena sa mmut: u Alla sgur jieħu ħsiebkom, u joħroġkom minn din l-art fl-art li wiegħed b'ħalfa lil Abraham, lil Iżakk, u lil Ġakobb.
25 U Ġużepp ried li wlied Iżrael jaħilfu, qal: Tassew li Alla jieħu ħsiebkom, u intom ittellgħu għadmi minn hawn.
26 Ġużepp miet ta' mija u għaxar snin, u ibbalsmawh, u qiegħduh f'tebut l-Eġittu.

# It-Tieni Ktieb Ta' Mosè, L-Esodu

1 Issa dawn huma l-ismijiet ta' wlied Iżrael, li ġew l-Eġittu: kull wieħed b' daru ġie ma' Ġakobb.
2 Ruben, Simgħon, Levi u Ġuda,
3 Issakar, Żebulun u Benjamin,
4 Dan, u Naftali, Gad u Aser.
5 U l-persuni kollha li ħarġu minn ġenbejn Ġakobb kienu sebgħin: għax Ġużepp kien ilu l-Eġittu.
6 U Ġużepp miet, u ħutu kollha, u dak in-nisel kollu.
7 U wlied Iżrael kienu għammiela, u żegħdu bil-kotra, u kotru, u saru qawwijin wisq; u l-art imtliet bihom.
8 Issa sultan ġdid laħaq fl-Eġittu, li ma kienx jaf lil Ġużepp.
9 U qal lill-poplu tiegħu: Ara, il-poplu ta' wlied Iżrael huma aktar u aqwa minna:
10 Ejja, ħa nimxu bil-għaqal magħhom; li ma joktrux, u jiġri, meta jkun hemm xi gwerra, illi jingħaqdu wkoll ma' l-egħdewwa tagħna, u jiġġieldu kontrina, u jitilqu minn din l-art.
11 Għalhekk huma għamlulhom soprastanti fuqhom biex igħakksuhom b'xogħol iebes. U bnew għal Fargħun bliet għall-imħażen, Pitom u Ramesses.
12 Iżda aktar ma għakksuhom, aktar kienu joktru, u jixterdu. U l-Eġizzjani bdew jistkerrhu l-ulied Iżrael.
13 U l-Eġizzjani ġiegħlu lil ulied Iżrael jaħdmu xogħol iebes.
14 U għamlulhom ħajjithom imnikkta b'xogħol iebes, fit-tafal, u fil-madum, u f'kull xogħol ieħor fir-raba'; ix-xogħol kollu tagħhom, li kienu jġiegħluhom jagħmlu, kien iebes.
15 Imbagħad is-sultan ta' l-Eġittu tkellem mal-qwiebel Lhud, li waħda minnhom kien jisimha Sifra u isem l-oħra kien Pugħa:
16 U qal: Meta tkunu tgħinu lin-nisa Lhud biex jildu, u tarawhom fuq is-siġġu tal-ħlas; jekk ikun tifel, oqtluh, iżda jekk tkun tifla tibqa' ħajja.
17 Iżda l-qwiebel kellhom il-biża' t' Alla, u ma għamlux kif ordnalhom is-sul-

tan ta' l-Eġittu, imma ħallew lis-subjien
ħajjin.
18 Għalhekk is-sultan ta' l-Eġittu sej-
jaħ il-qwiebel, u qalilhom: Għala għamil-
tu dil-ħaġa, u ħallejtu lis-subjien igħixu?
19 U l-qwiebel qalu lil Fargħun: Għal-
iex in-nisa Lhud mhumiex bħan-nisa
Eġizzjani; huma b'saħħithom, u jildu
qabel ma l-qabla tasal għandhom.
20 Għalhekk Alla għamel il-ġid lill-
qwiebel; u l-poplu kotor, u tqawwa wisq.
21 U ġara, billi l-qwiebel kellhom il-
biża' t'Alla, illi Alla tahom familji.
22 U Fargħun ta din l-ordni lill-poplu
kollu tiegħu: Kull tifel li jitwieled
għandkom tixħtuh fix-xmara, u kull
tifla għandkom tħalluha ħajja.

2 U raġel mid-dar ta' Levi mar, u
iżżewweġ waħda mill-bniet ta' Levi.
2 U l-mara ħablet, u kellha tifel; u xħin
rat li kien tifel sabiħ, ħbietu għal tliet xhur.
3 U meta ma setgħitx taħbih iżjed,
ħaditlu qoffa tal-bordi, u ksietha bil-
qatran u biż-żift, u qiegħdet it-tarbija fiha;
u qegħditha qalb is-simar f'xatt ix-xmara.
4 U oħtu qagħdet fil-bogħod, biex tkun
taf x'isir minnu.
5 U bint Fargħun ġiet tinħasel fix-
xmara, u l-qaddejja tagħha kienu jimxu
ma' xatt ix-xmara; u xħin rat il-qoffa fis-
simar, bagħtet il-qaddejja tagħha ġġib-
hielha.
6 Xħin fetħitha, rat it-tarbija; u, ara, it-
tifel beka. U kellha ħniena minnu, u
qalet: Dan wieħed mit-tfal tal-Lhud.
7 Imbagħad oħtu qalet lil bint Fargħun;
Tridni mmur insejjaħlek mara mreddgħa
min-nisa Lhud, biex traddagħlek it-tar-
bija?
8 It-tifla ta' Fargħun qaltilha: Mur.
Għalhekk it-tifla marret, u sejħet lil
omm it-tarbija.
9 Imbagħad it-tifla ta' Fargħun qaltil-
ha: Ħu din it-tarbija, u raddagħhuli, u
jien inħallsek. U l-mara ħadet it-tarbija,
u raddgħetu.
10 U t-tarbija kibret, u l-mara ħaditu
għand bint Fargħun, u kien bħal binha. U
semmietu Mosè; u qalet: Għax jien ġbidtu
mill-ilma.
11 U ġara f'dawk il-jiem, meta Mosè
kiber, illi mar għand ħutu, u ra x-xogħol
iebes tagħhom; u ra wieħed Eġizzjan
isawwat wieħed Lhudi, wieħed minn ħutu.
12 Ħares 'il hawn u 'l hemm, u meta ra
li ħadd ma kien hemm, qatel lill-Eġizzjan,
u ħbieh fir-ramel.
13 U l-għada mar, u, ara, żewġt irgiel
Lhud kienu jiġġieldu ma' xulxin; u qal
lill-ħati: Għax qiegħed taħbat lil sieħbek?
14 Imma dan qallu: Min għamlek prin-
ċep u mħallef fuqna? Jaqaw trid toqtolni,
bħal ma qtilt lill-Eġizzjan? Imbagħad
Mosè beża', u qal: Sgur li l-ħaġa saret
magħrufa.
15 Issa meta Fargħun sama' b'dan,
fittex li joqtol lil Mosè. Imma Mosè ħarab
minn quddiem Fargħun, u għammar f'art
Midjan: u qagħad bil-qiegħda ħdejn bir.
16 Issa l-qassis ta' Midjan kellu seba'
bniet; u ġew jimlew l-ilma, u mlew il-ħwat
ħalli jisqu l-merħla ta' missierhom.
17 Imbagħad ġew ir-ragħajja, u keċċew-
hom; imma Mosè qam u għenhom, u
seqa l-merħla tagħhom.
18 Meta marru għand Regħwel mis-
sierhom, qalilhom: Għaliex ġejtu lura
kmieni llum?
19 U qalu: Wieħed Eġizzjan ħelisna
minn id ir-ragħajja, barra milli wkoll im-
lielna biżżejjed ilma, u sqielna l-merħla.
20 U qal lill-bniet tiegħu: Fejn hu?
Għaliex ħallejtuh ir-raġel? Stidnuh, biex
jiekol biċċa ħobż.
21 U Mosè ried joqgħod ma' dak ir-
raġel: u dan ta lil bintu Sefora lil Mosè.
22 U wilditlu tifel, u semmieh Gersom;
għax qal: Jien għarib f'art barranija.
23 Issa ġara fil-kors ta' dawk il-jiem,
illi s-sultan ta' l-Eġittu miet: u wlied Iżrael
tniegħdu, minħabba l-jasar, u għajtu; u
l-agħjat tagħhom, mill-jasar tagħhom,
tala' quddiem Alla.
24 Alla sama' t-tnegħid tagħhom; u
Alla ftakar fil-għaqda tiegħu ma' Abra-
ham, ma' Iżakk, u ma' Ġakobb.
25 U Alla ħares lejn ulied Iżrael, u Alla
ħa ħsiebhom.

3 Issa Mosè kien jirgħa l-merħla ta'
Ġetro ħatnu, il-qassis ta' Midjan; u saq
il-merħla lejn in-naħa tal-punent tad-
deżert, u wasal f'Ħoreb, il-muntanja t'Alla.
2 U deherlu l-anġlu tal-Mulej f'nar
iħaġġeġ f'nofs il-għolliq; u ħares, u, ara,
il-għolliq kien jaqbad bin-nar, imma l-
għolliq ma kienx jinħaraq.
3 Qal għalhekk Mosè: Ħa nersaq fil-
ġenb, u nara din id-dehra tal-għaġeb, kif
il-għolliq mhux jaqbad.
4 Xħin il-Mulej ra li resaq fil-ġenb
biex jara, Alla sejjaħlu minn fost il-għolliq,
u qal: Mosè. U Mosè wieġeb: Hawn jien.
5 Qal imbagħad: La toqrobx 'il hawn;
neħħi s-sandli tiegħek minn riġlejk, għax
il-post li qiegħed fuqu hu art imqaddsa.
6 Qal ukoll: Jien Alla ta' missierek,
Alla t'Abraham, Alla ta' Iżakk, u Alla ta'
Ġakobb. Mosè ħeba mbagħad wiċċu,
għax beża' jħares lejn Alla.
7 U l-Mulej qal: Jien rajt tassew it-
tbatija tal-poplu tiegħi li hemm fl-Eġittu,
u tajt widen għall-agħjat tagħhom,
minħabba s-soprastanti tagħhom, li qegħ-
din jaħqruhom: naf jien l-uġigħ tagħhom;
8 Inżilt għalhekk biex neħlishom minn
id l-Eġizzjani, u ntellagħhom minn dik l-art

f'art tajba u wiesgħa, f'art li tnixxi
l-ħalib u l-għasel; fil-post tal-Kangħanin,
u tal-Ħittin, u ta' l-Amurrin, u tal-
Pereżin, u tal-Ħiwwin, u tal-Ġebusin.
9 U issa, ara, l-agħjat ta' wlied Iżrael
wasal sa għandi; jien rajt ukoll il-moħqrija
li biha l-Eġizzjani qegħdin jaħqruhom.
10 Għalhekk, ejja issa, u nibagħtek
għand Fargħun, biex int toħroġ il-poplu
tiegħi, ulied Iżrael, mill-Eġittu.
11 U Mosè qal lil Alla: Min jien, biex
immur għand Fargħun, u noħroġ lil ulied
Iżrael mill-Eġittu?
12 U qal: Tassew, jien inkun miegħek;
u dan ikun sinjal għalik, li jien bgħattek:
Meta toħroġ il-poplu mill-Eġittu, intom
tqimu lil Alla fuq din il-muntanja.
13 U Mosè qal lil Alla: Ara, jien sejjer
għand ulied Iżrael, u ngħidilhom: Alla
ta' missirijietkom bagħatni għandkom.
Issa jekk igħiduli: X'jismu? X'ngħidil-
hom?
14 U Alla qal lil Mosè: JIEN LI JIEN:
u qal: Hekk għandek tgħid lil ulied Iżrael:
JIEN bagħatni għandkom.
15 U qal ukoll Alla lil Mosè: Hekk
għandek tgħid lil ulied Iżrael: Il-Mulej,
Alla ta' missirijietkom, Alla t'Abraham,
Alla ta' Iżakk, u Alla ta' Ġakobb, bagħat-
ni għandkom. Dan hu ismi għal dejjem,
u din hi t-tifkira tiegħi minn nisel għal
nisel.
16 Mur, u iġma' x-xjuħ ta' Iżrael flim-
kien, u għidilhom: Il-Mulej, Alla ta'
missirijietkom, Alla t'Abraham, ta'
Iżakk, u ta' Ġakobb, deherli, igħid: Jien
tassew ħsibt fikom, u rajt x'qegħdin jagħm-
lulkom fl-Eġittu:
17 Għidt jien għalhekk: Intellagħkom
mill-moħqrija ta' l-Eġittu f'art il-Kan-
għanin, u l-Ħittin, u l-Amurrin, il-Pereżin,
u l-Ħiwwin, u l-Ġebusin, f'art tnixxi bil-
ħalib u l-għasel.
18 U huma jisimgħu leħnek: u int, max-
xjuħ ta' Iżrael, tiġi għand is-sultan ta'
l-Eġittu, u tgħidlu: Il-Mulej Alla tal-
Lhud iltaqa' magħna: u issa nitolbok,
ħallina mmorru tlitt ijiem mixi fid-deżert,
biex nissagrifikaw lill-Mulej, Alla tagħna.
19 U jiena sgur li s-sultan ta' l-Eġittu
ma jħallikomx tmorru, le, jekk mhux im-
ġiegħel b'id qawwija.
20 U jien mmidd idi, u nolqot lill-
Eġittu bl-egħġubijiet tiegħi kollha li
jien nagħmel f'nofsu: u wara dan, iħalli-
kom tmorru.
21 U nagħmel li dal-poplu jsib ħniena
quddiem l-Eġizzjani: u jiġri, meta titilqu,
illi ma titilqux idkom f'idkom.
22 Imma kull mara titlob mingħand
il-ġara tagħha, u mingħand il-mara li
toqgħod f'darha, ħwejjeġ tal-fidda, u
ħwejjeġ tad-deheb, u lbiesi; u tgħabbuhom
fuq is-subjien tagħkom, u fuq il-bniet
tagħkom; u hekk tneżżgħu lill-Eġizzjani.

4 U Mosè wieġeb, u qal: Iżda, ara, huma
ma jemmnunix, u lanqas jisimgħu
leħni, għax huma jgħidu: Il-Mulej ma
deherlikx.
2 Il-Mulej qallu: X'inhu dak li hemm
f'idek? Wieġeb: Ħatar.
3 U qal: Itfgħu fl-art. U tefgħu fl-art, u
sar serp; u Mosè ħarab minn quddiemu.
4 U l-Mulej qal lil Mosè: Midd idek, u
aqbdu minn denbu. U midd idu, u qabdu,
u sar ħatar f'idu:
5 Biex jemmnu li l-Mulej Alla ta' mis-
sirjietkom, Alla t'Abraham, Alla ta' Iżakk,
u Alla ta' Ġabobb, deherlek.
6 U l-Mulej qallu wkoll: Daħħal issa
idek f'ħobbok. U daħħal idu f'ħobbu: u
meta ħariġha, ara, idu kienet imġiddma
lewn is-silġ:
7 U qal: Arġa' daħħal idek f'ħobbok.
U raġa' daħħal idu f'ħobbu; u ħariġha
minn ħobbu, u, ara, reġgħet saret bħal
bqija ta' ġismu.
8 U jiġri, jekk ma jemmnukx, u lanqas
jisimgħu leħen l-ewwel sinjal, illi jisimgħu
leħen it-tieni sinjal.
9 U jiġri, li jekk ma jemmnux ukoll
dawn iż-żewġ sinjali, u lanqas jisimgħu
minn leħnek, illi tieħu l-ilma tax-xmara,
u ssawbu fuq l-art niexfa: u l-ilma li tieħu
mix-xmara jsir demm fuq l-art niexfa.
10 U Mosè qal lill-Mulej: O Sidi, jien
miniex raġel li naf nitkellem, u la minn ilu,
u lanqas mindu int kellimt lill-qaddej tiegħ-
ek; jiena tqil fi kliemi, u tqil f'ilsieni.
11 U l-Mulej qallu: Min għamel fomm
il-bniedem? Jew min jagħmel il-muti?
jew it-torox, jew dawk li jaraw, jew l-
għomja? Mhux jien, il-Mulej?
12 Għalhekk issa mur, u jien inkun ma'
fommok, u ngħallmek x'għandek tgħid.
13 U qal: O Sidi, nitolbok, ibgħat issa
l-messaġġ tiegħek ma' min trid int.
14 U l-qilla tal-Mulej inxegħlet għal
Mosè, u qal: Arun il-Levita mhux ħuk?
Naf li hu jaf jitkellem tajjeb. U hemm
hu wkoll ħiereġ jiltaqa' miegħek: u malli
jarak, jifraħ f'qalbu.
15 Kellmu, u qegħidlu l-kliem f'fom-
mu: u jien inkun ma' fommok, u ma' fom-
mu, u ngħallimkom x'għandkom tagħ-
mlu.
16 U hu jitkellem għalik mal-poplu: u
hekk ikun għalik flok fomm, u int tkun
għalih flok Alla.
17 U int tieħu dan l-ħatar f'idek, li bih
tagħmel l-egħġubijiet.
18 Mosè telaq u mar ma' Ġetro, ħatnu,
u qallu: Ħallini narġa' mmur, nitolbok,
għand ħuti li hemm l-Eġittu, ħalli nara
għadhomx ħajjin. U Ġetro qal lil Mosè:
Mur bis-sliem.
19 U l-Mulej qal lil Mosè f'Midjan:
Mur, arġa' lura lejn l-Eġittu: għax dawk
kollha li kienu jfittxu li jneħħulek ħajtek
mietu.

20 U Mosè ħa 'l martu, u lil uliedu,
u rikkibhom fuq ħmar, u raġa' mar fl-art
ta' l-Eġittu; u Mosè ħa l-ħatar t'Alla
f'idu.
21 U l-Mulej qal lil Mosè: Meta tarġa'
tmur l-Eġittu, qis li tagħmel dawk l-
egħġubijiet kollha quddiem Fargħun, li
jien qegħidt f'jeddek: iżda jien inweb-
bislu qalbu, biex ma jħallix il-poplu jmur.
22 U int tgħid lil Fargħun: Hekk
igħid il-Mulej: Iżrael ibni, ibni l-kbir:
23 U ngħidlek: Ħallih jitlaq lil ibni, biex
jaqdini; u jekk int ma tħallihx imur, ara,
noqtol lil ibnek, lil ibnek il-kbir.
24 Issa ġara, illi fit-triq, fejn Mosè kien
waqaf biex igħaddi l-lejl, li l-Mulej iltaqa'
miegħu, u l-Mulej ried joqtlu.
25 Imbagħad Sefora qabdet biċċa
żniet taqta'; u qatgħet il-prepuzju ta' bin-
ha, u xeħtitu f'saqajn Mosè, u qalet:
Tassew, għarus id-demm int għalija.
26 Għalhekk il-Mulej telqu: imbagħad
hi qalet: Għarus id-demm int, minħabba
ċ-ċirkonċiżjoni.
27 U l-Mulej qal lil Arun: Mur fid-de-
żert biex tintaqa' ma Mosè. U mar, u
ltaqa' miegħu fil-muntanja t'Alla, u biesu.
28 U Mosè qal lil Arun il-kliem kollu
li l-Mulej kien qallu jgħid, u s-sinjali
kollha li kien ikkmandah jagħmel.
29 U Mosè u Arun marru, u ġemgħu x-
xjuħ ta' wlied Iżrael:
30 U Arun tkellem il-kliem kollu li l-
Mulej kien qal lil Mosè, u għamel s-
sinjali quddiem il-poplu.
31 U l-poplu emmen: u xħin semgħu
li l-Mulej ħa ħsieb ulied Iżrael, u ra t-
tbatija tagħhom, baxxew rashom, u taw
qima.

5 U wara Mosè u Arun daħlu, u qalu lil
Fargħun: Hekk igħid il-Mulej Alla ta'
Iżrael. Ħalli l-poplu tiegħi jmur, biex
jagħmluli festa fid-deżert.
2 U Fargħun qal: Min hu l-Mulej, biex
jien nisma' minn leħnu, u nħalli lil Iżrael
imur? Jien ma nafx lill-Mulej, u lanqas
inħalli lil Iżrael imur.
3 U qalu: Alla tal-Lhud ntaqa' magħ-
na: ħallina mmorru, nitolbuk, tlitt ijiem
mixi fid-deżert, biex nagħmlu sagrifiċċju
lill-Mulej Alla tagħna; li ma jaqax fuqna
bil-pesta, jew bis-sejf.
4 U qalilhom is-sultan ta' l-Eġittu:
Għalfejn intom, Mosè u Arun, tridu tieħdu
l-poplu minn fuq xogħlu? Morru għax-
xogħol tagħkom.
5 U Fargħun qal: Ara, il-poplu tal-
pajjiż issa hu ħafna, u triduh jieqaf minn
xogħlu!
6 Dak in-nhar stess Fargħun ordna lis-
soprastanti tal-poplu, u lil dawk ta'
fuqhom, billi qal:
7 Intom m'għandkomx tagħtu tiben
lill-poplu biex jagħmlu l-madum, bħal
qabel: ħalluhom imorru huma stess
jiġbru t-tiben.
8 U l-għadd tal-madum, li kienu jagħ-
mlu qabel, iġġagħluhom jagħmluh; in-
tom m'għandkom tnaqqsu xejn minnu:
għax huma għażżenin; għalhekk igħajtu:
Ħalli mmorru u nissagrifikaw fid-deżert
lil Alla tagħna.
9 Agħtu xogħol iżjed lin-nies, biex
ikollhom x'jaħdmu; u tħalluhomx jagħtu
widen għal kliem qarrieq.
10 U s-soprastanti, u dawk ta' fuq il-
ħaddiema, ħarġu, u kellmu lin-nies,
qalulhom: Hekk qal Fargħun: Ma nagħti-
komx tiben.
11 Morru, ġibu t-tiben minn fejn tis-
tgħu ssibuh: iżda xejn m'għandu jonqos
mix-xogħol tagħkom.
12 U n-nies xterdu fl-art kollha ta' l-
Eġittu biex jiġbru l-qasbija flok it-tiben.
13 U s-soprastanti kienu jgħaġġluhom,
billi kienu jgħidu: Lestu x-xogħol ta'
kuljum tagħkom, daqskemm taħdmu kul-
jum, bħal meta kien hemm it-tiben.
14 U dawk ta' fuq ulied Iżrael, li
s-soprastanti ta' Fargħun kienu għamlu
fuqhom, kienu msawtin, u mistoqsijin:
Għaliex ma lestejtux ix-xogħol tagħkom, li
tagħmlu l-madum il-bieraħ u llum kif kon-
tu tagħmlu qabel?
15 Ġew imbagħad għand Fargħun
dawk ta' fuq ulied Iżrael, igħidu: Għaliex
qiegħed timxi hekk mal-qaddejja tiegħek?
16 Tiben mhux qed jingħata lill-
qaddejja tiegħek, u jgħidulna: Agħmlu
l-madum; u, ara, il-qaddejja tiegħek huma
msawtin; iżda l-ħtija tan-nies tiegħek
stess.
17 Imma hu qal: Intom għażżenin; in-
tom għażżenin: għalhekk tgħidu: Ħallina
mmorru, u nagħmlu sagrifiċċju lill-
Mulej.
18 Morru issa, u aħdmu; għax tiben
issa ma jingħatalkomx, u jkollkom tagħtu
l-istess għadd ta' madum.
19 U dawk ta' fuq ulied Iżrael raw li
kienu qegħdin ħażin, wara li ntqal: Ma
għandkom tnaqqsu xejn mill-madum
tax-xogħol ta' kuljum tagħkom.
20 U ntaqgħu ma' Mosè u ma' Arun
fit-triq, huma u ħerġin minn għand Far-
għun:
21 U qalulhom: Ħalli l-Mulej iħares
fuqkom, u jagħmel ħaqq; għax intom għa-
miltuna mibgħudin f'għajnejn Fargħun, u
f'għajnejn il-qaddejja tiegħu, għax taj-
tuhom sejf biex joqtluna.
22 U Mosè raġa' dar lejn il-Mulej, u
qal: O Sidi, għaliex ġibt daqshekk
għali fuq dan il-poplu? għalfejn bgħattni?
23 Għax mindu mort għand Fargħun
biex nitkellem f'ismek, Fargħun għamel
id-deni lil dan il-poplu; u lanqas int xejn
ma ħlist lill-poplu tiegħek.

6 Imbagħad il-Mulej qal lil Mosè: Tara
issa x'se nagħmel lil Fargħun: għax
b'id qawwija jkollu jħallihom imorru, u
b'id qawwija jkollu jkeċċihom minn artu.
2 U Alla tkellem ma' Mosè, u qallu:
Jien il-Mulej:
3 U dehert lil Abraham, lil Iżakk, u lil
Ġakobb, bl-isem t'Alla li jista' kollox, iżda
b'ismi, JEHOVAH, ma ngħaraftilhomx.
4 U wettaqt ukoll il-għaqda tiegħi
magħhom, biex nagħtihom l-art ta'
Kangħan, l-art li fiha għexu, bħala barran-
in.
5 Smajt ukoll jien it-tnehid ta' wlied
Iżrael, li l-Eġizzjani jżommu fil-jasar; u
jien ftakart fil-għaqda tiegħi.
6 Għalhekk għid lil ulied Iżrael:
Jiena l-Mulej, u jien noħroġkom minn
taħt it-toqol ta' l-Eġizzjani, u neħliskom
mill-jasar tagħhom, u nifdikom bi driegħ
mimdud, u b'ħaqq kbir:
7 U neħodkom għalija bħala poplu, u
jien inkun għalikom Alla: u tkunu tafu li
jien il-Mulej, Alla tagħkom, li joħroġkom
minn taħt it-toqol ta' l-Eġizzjani.
8 U ndaħħalkom fl-art, li jiena ħlift li
nagħtiha lil Abraham, lil Iżakk, u lil
Ġakobb; u nagħtihielkom b'wirt. Jiena
l-Mulej.
9 U Mosè tkellem hekk ma' wlied
Iżrael: iżda huma ma tawx widen lil
Mosè minħabba n-nuqqas ta' ħila, u
minħabba l-jasar kiefer.
10 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
11 Idħol, kellem lil Fargħun sultan ta'
l-Eġittu, biex iħalli lil ulied Iżrael joħorġu
minn artu.
12 U Mosè tkellem quddiem il-Mulej,
qallu: Ara, ulied Iżrael ma tawnix widen;
kif mela Fargħun jisma' minni, jien, li
m'għandix ċirkonċiżjoni f'xofftejja?
13 U l-Mulej kellem lil Mosè u lil
Arun, u ordnalhom biex imorru għand
ulied Iżrael u għand Fargħun, sultan ta'
l-Eġittu, biex joħorġu lil ulied Iżrael mill-
art ta' l-Eġittu.
14 Dawn huma l-kapijiet ta' djar mis-
sirijiethom: ulied Ruben, il-kbir ta'
Iżrael; Ħanok, u Pallu, u Ħesron, u
Karmi: dawn huma l-familji ta' Ruben.
15 U wlied Simgħon; Ġemwel, u
Ġamin, u Oħad, u Ġakin, u Soħar, u Sawl
bin il-Kangħanija; dawn huma l-familji ta'
Simgħon.
16 U dawn huma l-ismijiet ta' wlied
Levi skond in-nisel tagħhom; Gerson, u
Keħat, u Merari; u snin ħajjet Levi kienu
mija sebgħa u tletin sena.
17 Ulied Gerson; Libni, u Simgħi,
skond il-familji tagħhom.
18 U wlied Keħat: Għamram, u Ishar,
u Ħebron, u Għużżijel; u s-snin ta'
ħajjet Keħat kienu mija tlieta u tletin
sena.
19 U wlied Merari: Maħli, u Musi:
dawn huma l-familji ta' Levi, skond in-
nisel tagħhom.
20 U Għamram iżżewweġ lil Ġokebed,
oħt missieru; u wilditlu lil Arun u lil
Mosè; u snin ħajjet Għamram kienu mija
sebgħa u tletin sena.
21 U wlied Ishar: Koraħ, u Nefeg, u
Żikri.
22 U wlied Għużżjel: Misaël, u Elsafan,
u Sitri.
23 U Arun iżżewweġ lil Eliseba, bint
Għamminadab, oħt Naħasson, u wilditlu
lil Nadab, u lil Abihu, lil Elgħażar, u
lil Itamar.
24 U wlied Koraħ: Assir, u Elqana, u
Abijasaf; dawn huma l-familji tal-Koraħ-
in.
25 Elgħażar, bin Arun, ħa b'martu 'l
waħda mill-bniet ta' Putjel, u wilditlu 'l
Fineħas. Dawn huma l-kapijiet ta' djar
il-missirijiet tal-Leviti, skond il-familji
tagħhom.
26 Dan hu dak Arun, u dak Mosè, li
lilhom il-Mulej qal: Oħorġu lil ulied
Iżrael minn art l-Eġittu, skond l-eżerċti
tagħhom.
27 Dawn huma li kellmu lil Fargħun,
sultan ta' l-Eġittu, biex joħorġu lil ulied
Iżrael mill-Eġittu: dawn huma dak Mosè
u Arun.
28 U ġara, dak in-nhar li l-Mulej kellem
lil Mosè fl-art ta' l-Eġittu,
29 Illi l-Mulej kellem lil Mosè, billi
qallu: Jiena 'l Mulej; għid lil Fargħun,
sultan ta' l-Eġittu, kulma sa ngħidlek.
30 U Mosè qal quddiem il-Mulej: Ara,
jien m'għandix ċirkonċiżjoni f'xofftejja,
u kif jagħtini widen Fargħun?

7 U l-Mulej qal lil Mosè: Ara, jien
għamiltek Alla għal Fargħun: u Arun
ħuk ikun il-profeta tiegħek.
2 Int tgħid kulma nikkmandak: u
Arun ħuk ikellem lil Fargħun, biex jibgħat
lil ulied Iżrael 'il barra minn artu.
3 U jien inwebbes qalb Fargħun, u
nkattar is-sinjali u l-egħġubijiet tiegħi
fl-art ta' l-Eġittu.
4 Iżda Fargħun ma jagħtikomx widen,
biex jien nitfa' idi fuq l-Eġittu, u noħroġ l-
eżerċti tiegħi, u l-poplu tiegħi, ulied Iżrael,
mill-art ta' l-Eġittu b'ħaqq kbir.
5 U jkunu jafu l-Eġizzjani li jien il-
Mulej, meta mmidd idi fuq l-Eġittu, u
lil ulied Iżrael noħroġhom minn fost-
hom.
6 U Mosè u Arun għamlu kif il-Mulej
ikkmandahom: hekk għamlu.
7 U Mosè kellu tmenin sena, u Arun
tlieta u tmenin sena, meta kellmu lil
Fargħun.
8 U l-Mulej kellem lil Mosè u lil Arun,
qalilhom:
9 Meta jkellimkom Fargħun, u jgħidil-

kom: Agħmlu xi għaġeb; int għid lil
Arun: Ħu l-ħatar tiegħek, u ixħtu qud-
diem Fargħun, u jsir serp.
10 U marru għand Fargħun, Mosè u
Arun, u għamlu kif il-Mulej ikkmanda-
hom: u Arun xeħet il-ħatar tiegħu
quddiem Fargħun u quddiem il-qaddejja
tiegħu, u sar serp.
11 Imbagħad Fargħun sejjaħ ukoll lill-
għorrief u lis-saħħara: issa s-saħħara ta'
l-Eġittu għamlu wkoll l-istess bis-sħarijiet
tagħhom.
12 Għax kull wieħed minnhom xeħet
fl-art il-ħatar tiegħu, u saru sriep; iżda
l-ħatar ta' Mosè bala' l-oħtra tagħhom.
13 U webbes qalb Fargħun, biex ma
jagħtihomx widen; bħal ma qal il-Mulej.
14 U l-Mulej qal lil Mosè: Twebbset
qalb Fargħun; ma jridx iħalli l-poplu jit-
laq.
15 Mur għand Fargħun filgħodu; ara,
hu jmur lejn l-ilma; int oqgħod f'xatt ix-
xmara biex tintaqa' miegħu meta jiġi; u
l-ħatar li sar serp ħudu f'idek.
16 U għidlu: Il-Mulej Alla tal-Lhud
bagħatni għandek, qalli: Ħalli l-poplu
tiegħi jitlaq biex jagħtuni qima fid-deżert; u
ara, s'issa għadek ma tridx tisma'.
17 Hekk igħid il-Mulej: B'dan tagħraf
li jien il-Mulej: Ara, jien sa naħbat il-ħatar
li qiegħed f'idi l-ilmijiet li hawn fix-xmara,
u jinbidlu f'demm.
18 U l-ħut li hemm fix-xmara jmut, u
tinten ix-xmara; u l-Eġizzjani jitqażżu ji-
xorbu l-ilma tax-xmara.
19 U l-Mulej kellem lil Mosè: Għid lil
Arun: Ħu l-ħatar tiegħek, u midd idek
fuq l-ilmijiet ta' l-Eġittu, fuq ix-xmajjar
tagħhom, fuq il-qwieni tagħhom, u fuq
l-agħdajjar tagħhom, u fuq il-ħażniet
ta' l-ilma tagħhom kollha, biex isiru demm;
u biex ikun hemm demm fl-art kollha ta'
l-Eġittu, sew f'ġarar tal-għuda, u sew
f'ġarar tal-ġebel.
20 U Mosè u Arun għamlu hekk, bħal
ma ordna l-Mulej; u rafa' l-ħatar, u laqat
l-ilmijiet li kienu fix-xmara, quddiem
għajnejn Fargħun, u quddiem għajnejn
il-qaddejja tiegħu; u l-ilmijiet kollha li
kienu fix-xmara nbidlu f'demm.
21 U l-ħut li kien hemm fix-xmara miet;
u nitnet ix-xmara, u l-Eġizzjani ma setgħux
jixorbu l-ilma tax-xmara; u kien hemm
demm fl-art kollha ta' l-Eġittu.
22 U s-saħħara ta' l-Eġittu għamlu hekk
bis-sħarijiet tagħhom; u twebbset qalb
Fargħun, u lanqas tahom widen; bħal ma
kien qal il-Mulej:
23 U Fargħun dar, u daħal f'daru; u
lanqas ħabbel rasu b'dan.
24 U l-Eġizzjani kollha ħaffru madwar
ix-xmara għall-ilma biex jixorbu; għax
ma setgħux jixorbu mill-ilma tax-xmara.
25 U għaddew sebat ijiem, wara li l-
Mulej kien laqat ix-xmara.

8 U l-Mulej qal lil Mosè: Mur għand
Fargħun, u għidlu; Hekk igħid il-
Mulej: Ħalli l-poplu tiegħi jitlaq, biex
jagħtini qima.
2 U jekk int ma tħallihx jitlaq, ara,
jien sa nidrob artek kollha biż-żrinġ-
ijiet:
3 U x-xmara tiżgħed biż-żrinġijiet, li
jitilgħu u jidħlu f'darek, u fil-kamra tas-
sodda tiegħek, u fuq is-sodda tiegħek, u
fid-dar tal-qaddejja tiegħek, u fost il-
poplu tiegħek, u fil-fran tiegħek, u fl-
imgħaġen tiegħek:
4 U ż-żrinġijiet jitilgħu fuqek, u fuq il-
poplu tiegħek, u fuq il-qaddejja tiegħek
kollha.
5 U l-Mulej qal lil Mosè: Għid lil
Arun: Midd idek bil-ħatar tiegħek fuq ix-
xmajjar, fuq il-qwieni, fuq l-agħdajjar, u
ġiegħel iż-żrinġijiet jitilgħu fuq l-art ta' l-
Eġittu.
6 U Arun midd idu fuq l-ilmijiet ta' l-
Eġittu; u telgħu ż-żrinġijiet, u ksew l-art ta'
l-Eġittu.
7 U s-saħħara għamlu l-istess bis-
sħarijiet tagħhom, u tellgħu ż-żrinġijiet
fuq l-art ta' l-Eġittu.
8 Imbagħad Fargħun bagħat għal Mosè
u għal Arun, u qal: Itolbu lill-Mulej, biex
ibiegħed iż-żrinġijiet minni, u mill-poplu
tiegħi; u jien inħalli l-poplu jitlaq, biex
joffri sagrifiċċji lill-Mulej.
9 U Mosè qal lil Fargħun: Għalik l-
unur li tgħidli: meta nitlob għalik, u
għall-qaddejja tiegħek, u għall-poplu tie-
għek, biex iż-żrinġijiet jinqerdu minnek u
minn djarek, u jibqgħu biss fin-Nil?
10 U Fargħun qal: Għada. Wieġeb
Mosè: Ikun kif trid: biex tkun taf li
mhemm ħadd bħal Mulej, Alla tagħna.
11 U ż-żrinġijiet jitilquk, u minn djarek,
u mill-qaddejja tiegħek, u mill-poplu
tiegħek; huma jibqgħu biss fix-xmara.
12 U Mosè u Arun telqu mingħand
Fargħun: u Mosè għajjat lill-Mulej
minħabba ż-żrinġijiet, li kien ġieb fuq
Fargħun.
13 U għamel il-Mulej skond il-kelma
ta' Mosè; u ż-żrinġijiet mietu mid-djar,
u mir-rħula, u mir-raba'.
14 U ġabruhom gzuz: u l-art nitnet.
15 Iżda meta Fargħun ra li kien hemm
it-tul ta' żmien, webbes qalbu, u ma
tahomx widen; kif kien qal il-Mulej.
16 U l-Mulej qal lil Mosè: Għid lil
Arun: Midd il-ħatar tiegħek, u ilqot it-
trab ta' l-art, biex isir nemus fl-art kollha
ta' l-Eġittu.
17 U hekk għamlu; għax Arun medd
idu bil-ħatar tiegħu, u laqat it-trab ta' l-
art, u sar nemus fuq il-bniedem, u fuq il-
bhima; it-trab kollu ta' l-art sar nemus
fl-art kollha ta' l-Eġittu.
18 U hekk għamlu is-saħħara bis-
sħarijiet tagħhom biex iġibu n-nemus,

iżda ma setgħux; u kien hemm nemus fuq
il-bniedem, u fuq il-bhima.
19 Qalu mbagħad is-saħħara lil Far-
għun: Dan hu s-saba' t'Alla: u twebbset
qalb Fargħun, u ma tahomx widen; kif
kien qal il-Mulej.
20 U l-Mulej qal lil Mosè: Qum kmieni
filgħodu, u mur quddiem Fargħun: ara,
hu jiġi lejn l-ilma; u għidlu: Hekk igħid il-
Mulej: Ħalli n-nies tiegħi jitilqu, biex
jagħtuni qima.
21 Jekk ma tħallix il-poplu tiegħi
jitlaq, ara, jien sa nibgħat qtajja ta' dub-
bien fuqek, u fuq il-qaddejja tiegħek, u fuq
il-poplu tiegħek, u fi djarek: u djar l-Eġiz-
zjani jimtlew bi qtajjiet ta' dubbien, u l-art
ukoll li huma fuqha.
22 U dak in-nhar nifred l-art ta' Gosen,
li fiha jgħammar il-poplu tiegħi, biex ma
jkunx hemm qtajjiet ta' dubbien; biex tkun
taf li jien il-Mulej f'nofs l-art.
23 U nagħmel firda bejn il-poplu tiegħi
u l-poplu tiegħek; għada jkun hemm dan is-
sinjal.
24 U hekk għamel il-Mulej; u ġew qtaj-
jiet kbar ta' dubbien fid-dar ta' Fargħun, u
fid-djar tal-qaddejja tiegħu, u fl-art kollha
ta' l-Eġittu: l-art tħassret minħabba l-
qtajjiet tad-dubbien.
25 U Fargħun sejjaħ lil Mosè u lil
Arun, u qal: Morru, issagrifikaw lil Alla
tagħkom fl-art.
26 Mosè qal: Mhux sewwa li nagħmlu
hekk; għax aħna nissagrifikaw lill-Mulej
Alla tagħna dak li hu ikreh għall-Eġiz-
zjani: ara, jekk aħna nissagrifikaw taħt
għajnejn l-Eġizzjani dak li huma jaraw
ikreh ma jħaġġruniex?
27 Aħna mmorru tlitt ijiem mixi fid-
deżert, u nissagrifikaw lill-Mulej, Alla
tagħna, skond ma jgħidilna.
28 U Fargħun qal: Inħallikom tmorru
biex tissagrifikaw lill-Mulej, Alla tagħkom,
fid-deżert; biss ma tmorrux fil-bogħod;
itolbu għalija.
29 U Mosè qal: Ara, jien noħroġ minn
għandek, u nitlob lill-Mulej li l-qtajjiet tad-
dubbien jitilqu lil Fargħun, lill-qaddejja tie-
għu, u lill-poplu tiegħu, għada: biss tħallix
lil Fargħun iqarraq iżjed billi ma jħallix
in-nies imorru jissagrifikaw lill-Mulej.
30 U Mosè ħareġ mingħand Fargħun,
u talab lill-Mulej.
31 U l-Mulej għamel skond il-kelma ta'
Mosè; u warrab il-qtajjiet ta' dubbien minn
Fargħun, mill-qaddejja tiegħu, u minn
niesu; u ma baqax waħda.
32 U Fargħun webbes qalbu din id-
darba wkoll, u ma ħalliex il-poplu jitlaq.

9 Imbagħad il-Mulej qal lil Mosè:
Idħol għand Fargħun, u għidlu:
Hekk igħid il-Mulej, Alla tal-Lhud: Ħalli
jitlaq il-poplu tiegħi biex jagħtini qima.
2 Għax jekk int ma tħallihx imur, u
tibqa' żżommu,
3 Ara, id il-Mulej qiegħda fuq l-imrieħel
tiegħek li qegħdin fir-raba', fuq iż-żwie-
mel, fuq il-ħmir, fuq l-iġmla, fuq il-gniedes,
u fuq in-ngħaġ: ikun hemm pesta kerha.
4 U l-Mulej jifred l-imrieħel ta'
Iżrael mill-imrieħel ta' l-Eġizzjani: u
xejn ma jmut minn dak kollu li hu ta'
wlied Iżrael.
5 U l-Mulej ta żmien, billi qal: Għada
l-Mulej jagħmel fl-art din il-ħaġa.
6 U l-Mulej għamel din il-ħaġa l-
għada, u l-imrieħel kollha ta' l-Eġittu
mietu; iżda mill-imrieħel ta' wlied Iżrael
ma mietx wieħed.
7 U bagħat Fargħun, u, ara, lanqas
wieħed mill-imrieħel ta' wlied Iżrael ma
miet. U qalb Fargħun kienet iebsa; u ma
telaqx il-poplu.
8 U l-Mulej qal lil Mosè u lil Arun:
Ħudu mimli id irmied mill-kenur, u
Mosè jxerrdu lejn is-sema quddiem għaj-
nejn Fargħun.
9 U jsir għabra fuq l-art kollha ta'
l-Eġittu, u jsir fuq in-nies, u fuq il-bhejjem,
dbiebaħ li jintefħu nfafat fl-art kollha
ta' l-Eġittu.
10 U ħadu rmied mill-kenur, u qagħdu
quddiem Fargħun; u Mosè xerrdu lejn is-
sema; u sar dbiebaħ li faqqsu nfafat im-
neffħin fuq in-nies, u fuq il-bhejjem.
11 U ma setgħux is-saħħara jieqfu qud-
diem Mosè minħabba d-dbiebaħ; għax
id-dbiebaħ kienu fuq is-saħħara, u fuq l-
Eġizzjani kollha.
12 U l-Mulej webbes qalb Fargħun, u
ma tahomx widen; bħal ma kien qal il-
Mulej lil Mosè.
13 U l-Mulej qal lil Mosè: Qum kmieni
filgħodu, ieqaf quddiem Fargħun, u
għidlu: Hekk igħid il-Mulej, Alla tal-
Lhud: Ħalli lill-poplu tiegħi jitlaq biex
jagħtini qima.
14 Għax did-darba nibgħat is-swat tie-
għi kollu fuq qalbek, u fuq il-qaddejja
tiegħek, u fuq il-poplu tiegħek biex tkun
taf li ma hawnx bħali fuq l-art kollha.
15 Għax issa mmid idi biex nidrob
lilek u lill-poplu tiegħek bil-pesta; u int
tkun imneħħi mill-art.
16 Għax tassew għalhekk żammejt-
ek, biex nuri fik il-qawwa tiegħi; u biex
ismi jkun imxandar fl-art kollha.
17 Int għadek tqum għall-poplu tiegħi
biex ma tħallihx jitlaq?
18 Ara, għada bħal issa, nibgħat xita
ta' silġ qawwija wisq, li bħalha qatt ma
kien hemm fl-Eġittu mindu ssejjes sa llum.
19 Għalhekk issa ibgħat daħħal l-im-
rieħel tiegħek, u kulma għandek fir-raba',
għax fuq kull bniedem u bhima li jinstabu
fir-raba', u li ma nġibux id-dar, is-silġ
jinżel fuqhom, u jmutu.
20 Min baża' mill-kelma t'Alla fost il-

qaddejja ta' Fargħun għaġġel daħħal il-
qaddejja u l-imrieħel tiegħu fid-djar:
21 U dak li ma tax ħsieb għall-kelma
tal-Mulej, ħalla lill-qaddejja u lill-imrieħel
tiegħu fir-raba';
22 Il-Mulej qal lil Mosè: Midd idek
lejn is-sema, biex jinżel is-silġ fuq l-art kol-
lha ta' l-Eġittu, fuq il-bniedem, u fuq il-
bhima, u fuq kull ħaxixa tar-raba'; fl-art
kollha ta' l-Eġittu.
23 U Mosè medd il-ħatar tiegħu lejn
is-sema: u l-Mulej bagħat ragħad u
silġ, u n-nar ġera 'l isfel lejn l-art, u l-
Mulej għamel xita ta' silġ fuq l-art ta' l-
Eġittu.
24 Għamel is-silġ, u nar iżiġġ ġos-silġ,
qawwi wisq, li bħalu qatt ma kien hemm
fl-art kollha ta' l-Eġittu, mindu saret naz-
zjon.
25 U s-silġ ħarbat fl-art kollha ta'
l-Eġittu dak kollu li kien fir-raba'; sew
il-bniedem u sew il-bhima; u s-silġ ħarbat
kull ħaxixa tar-raba', u kisser kull siġra
fir-raba'.
26 Fl-art biss ta' Gosen, fejn kienu
wlied Iżrael, ma kienx hemm silġ:
27 Fargħun bagħat isejjaħ lil Mosè u lil
Arun, u qalilhom: Dnibt did-darba: tal-
ħaqq il-Mulej, u jien u l-poplu tiegħi
ħżiena.
28 Itolbu l-Mulej (għax issa biżżejjed)
biex ma jkunx hemm dan ir-ragħad tal-
biża' u silġ; u nitlaqkom, u ma tibqgħux
iżjed hawn.
29 Qallu Mosè: Malli noħroġ mill-belt,
niftaħ idejja lejn il-Mulej; ir-ragħad jehda,
u lanqas ikun hemm iżjed silġ; biex inti
tkun taf kif l-art hi tal-Mulej.
30 Iżda jien naf li la int u lanqas il-
qaddejja tiegħek għadkom ma tibżgħu
mill-Mulej Alla.
31 U tħarbtu l-kittien u x-xgħir: għax ix-
xgħir kien bis-sbul, u l-kittien bin-nwar.
32 Iżda l-qamħ u l-ġulbiena ma
tħarbtux: għax kienu għadhom ma kibrux.
33 U Mosè ħareġ mill-belt mingħand
Fargħun, u fetaħ idejh lejn il-Mulej: u
waqaf ir-ragħad u s-silġ, u xita ma niż-
litx fuq l-art.
34 U malli Fargħun ra li x-xita, u
s-silġ, u r-ragħad waqfu, dineb iżjed, u
webbes qalbu, hu u l-qaddejja tiegħu.
35 U qalb Fargħun twebbset, u lanqas
ried iħalli lill-ulied Iżrael jitilqu; bħalma
l-Mulej kien qal b'fomm Mosè.

10 U l-Mulej qal lil Mosè: Mur idħol
għand Fargħun: għax jien webbistlu
qalbu, u qalb il-qaddejja tiegħu, biex
nuri dawn is-sinjali tiegħi quddiemu.
2 U biex int tgħid f'widnejn ibnek, u
bin ibnek xi ħwejjeġ jien għamilt fl-Eġittu,
u s-sinjali li jien għamilt fosthom; biex
tkunu tafu li jien il-Mulej.
3 U Mosè u Arun marru għand Far-
għun, u qalulu: Hekk igħid il-Mulej, Alla
tal-Lhud: Kemm sa ddum ma tbaxxi
lilek innifsek quddiemi? Ħalli l-poplu
tiegħi jitlaq biex jagħtini qima.
4 Għax jekk ma tridx tħalli l-poplu
tiegħi jitlaq, ara, għada nġib il-ġradijiet
fil-medda kollha t'artek.
5 U jiksu wiċċ l-art li wieħed ma jkunx
jista' jara l-art: u jieklu l-fdal li jkun
ħelisha, li jibqagħlkom mis-silġ, u jieklu
kull siġra li tikbirlek fir-raba':
6 U jimlew djarek, u djar il-qaddejja
tiegħek, u djar l-Eġizzjani kollha; ħaġa li
la missirijietek, u lanqas missirijiet missir-
ijietek ma raw, mindu kienu fuq l-art sa
llum. U dawwar wiċċu, u ħareġ min-
għand Fargħun.
7 U l-qaddejja ta' Fargħun qalulu:
Kemm sa jdum dar-raġel ta' xkiel għalina?
Ħalli dawn in-nies jitilqu, biex iqimu l-
Mulej Alla tagħhom: għadek ma tafx li
l-Eġittu nqered?
8 U reġgħu ġiebu 'l Mosè u 'l Arun
għand Fargħun: u qalilhom: Morru, qimu
l-Mulej Alla tagħkom: iżda min huma
dawk li sa jmorru?
9 U Mosè qal: Immorru bit-tfal
u bix-xjuħ tagħna, bis-subjien u l-bniet
tagħna, bin-ngħaġ u l-baqar tagħna; għax
aħna għandna nagħmlu għid lill-Mulej.
10 U qalilhom: Il-Mulej ikun magħkom
jekk qatt inħallikom tmorru, intom u ż-
żgħar tagħkom! Ħarsu tajjeb; għax ħsieb
ħażin għandkom quddiemkom.
11 Mhux hekk: morru issa intom ir-
rġiel, u qimu l-Mulej; għax dan hu li
tixtiequ. U kienu mkeċċijin minn quddiem
Fargħun.
12 U l-Mulej qal lil Mosè: Midd idek
fuq l-art ta' l-Eġittu għall-ġradijiet, biex
jitilgħu fuq l-art ta' l-Eġittu, u jieklu kull
ħaxixa ta' l-art, imqar dak li ħalla s-silġ.
13. U Mosè medd il-ħatar fuq l-art ta'
l-Eġittu, u l-Mulej bagħat riħ xlokk fuq
l-art dak in-nhar kollu, u l-lejl kollu; u
filgħodu r-riħ xlokk kien ġieb il-ġradijiet.
14 U l-ġradijiet telgħu fuq l-art kollha
ta' l-Eġittu, u qagħdu fuq l-art kollha ta'
l-Eġittu; kienu ta' għadd kbir; qabilhom
ma kienx hemm ġradijiet bħalhom, u
lanqas warajhom ma jkun hemm.
15 Għax huma ksew wiċċ l-art kollha,
li l-art iddalmet; u kielu kull ħaxixa ta' l-
art, u l-frott kollu tas-siġar li s-silġ kien
ħalla: u ma baqa' xejn aħdar fis-siġar, jew
fil-ħaxix tar-raba', fl-art kollha ta' l-
Eġittu.
16 Imbagħad Fargħun bagħat għal
Mosè u għal Arun bil-għaġla; u qal:
Dnibt kontra l-Mulej Alla tagħkom, u
kontra tagħkom.
17 Issa aħfruli, nitlobkom, dnubi did-
darba biss, u itolbu lill-Mulej, Alla tagħ-
kom, biex ibegħidli għallanqas dil-mewt.

18 U ħareġ mingħand Fargħun, u talab lill-Mulej.

19 U l-Mulej dawwar ir-riħ f'riħ qawwi mill-baħar, li rafa' l-ġradijiet, u ġarrhom fil-Baħar l-aħmar; u ma baqax ġrad wieħed biss fl-art kollha ta' l-Eġittu.

20 Iżda l-Mulej webbes qalb Fargħun, u ma ħalliex l-ulied Iżrael jitilqu.

21 U l-Mulej qal lil Mosè: Midd idek lejn is-sema, biex ikun hemm dalma fuq l-art ta' l-Eġittu: dalma li wieħed imissha.

22 U Mosè medd idu lejn is-sema; u kien hemm dalma sewda fuq l-art ta' l-Eġittu, għal tlitt ijiem;

23 Ma kinux jaraw wieħed lil ieħor; lanqas ħadd ma qam minn postu għal tlitt ijiem: iżda wlied Iżrael kollha kellhom id-dawl fl-agħmajjar tagħhom.

24 U Fargħun sejjaħ lil Mosè, u qal: Itilqu, morru agħtu qima lill-Mulej; biss ħallu n-ngħaġ u l-baqar: iż-żgħar tagħkom jiġu magħkom.

25 Qal Mosè: Int ukoll għandek tagħti f'idejna sagrifiċċji u offerti tal-ħruq biex noffru sagrifiċċji lill-Mulej, Alla tagħna.

26 L-imrieħel tagħna wkoll jiġu magħna; m'għandux jibqa' difer wieħed warajna; x'uħud minnhom neħduhom biex inqimu l-Mulej, Alla tagħna; u aħna ma nafux biex għandna nqimu l-Mulej, sa naslu hemm.

27 Imma l-Mulej webbes qalb Fargħun, u ma riedx iħallihom jitilqu.

28 U Fargħun qallu: Itlaq minn quddiemi! U ara li ma żżidx tara wiċċi; għax dak in-nhar li tara wiċċi, tmut.

29 U Mosè qal: Sewwa għidt; ma narax wiċċek iżjed.

11 U l-Mulej qal lil Mosè: Ħsara oħra nibgħat lil Fargħun, u fuq l-Eġittu; wara dan iħallikom titilqu minn hawn; meta jħallikom titilqu, ikeċċikom minn hawn għalkollox.

2 Għid issa f'widnejn il-poplu, li kull wieħed jitlob mingħand ġaru, u kull waħda mingħand ġarha, ħwejjeġ tal-fidda u ħwejjeġ tad-deheb.

3 U l-Mulej għamel li l-poplu jsib ħniena quddiem l-Eġizzjani. Barra minn dan, Mosè kien wisq magħruf fl-art ta' l-Eġittu, f'għajnejn il-qaddejja ta' Fargħun, u f'għajnejn il-poplu.

4 U Mosè qal: Hekk igħid il-Mulej: Għall-ħabta ta' nofs il-lejl noħroġ f'nofs l-Eġittu:

5 U kull imwieled l-ewwel fl-art ta' l-Eġittu jmut, mit-tifel il-kbir ta' Fargħun, li hemm fuq it-tron tiegħu, sat-tifel il-kbir tal-qaddejja li hemm wara l-mitħna; u l-frieħ kollha ta' l-ewwel tal-bhejjem.

6 U jkun hemm agħjat kbir fl-art ta' l-Eġittu, li bħalu qatt ma kien hemm, u lanqas ikun hemm bħalu iżjed.

7 Iżda għal ebda wieħed minn ulied Iżrael ma jinbaħ kelb, u la għall-bniedem, u lanqas għall-bhima; biex int tifhem kif il-Mulej jagħżel bejn Eġizzjani u bejn ulied Iżrael.

8 U dawn il-qaddejja kollha tiegħek jinżlu għandi, u jmilu quddiemi, igħidu: Oħroġ int u n-nies kollha li jiġu warajk: u wara dan noħroġ jien. U Mosè ħareġ mingħand Fargħun mixgħul bil-qilla.

9 U l-Mulej qal lil Mosè: Fargħun ma jagħtikomx widen: biex l-egħġubijiet tiegħi jitkattru fl-art ta' l-Eġittu.

10 U Mosè u Arun għamlu dawn l-egħġubijiet kollha quddiem Fargħun: u l-Mulej webbes qalb Fargħun, u dan ma ħalliex lil ulied Iżrael jitilqu minn artu.

12 U l-Mulej kellem lil Mosè u lil Arun fl-art ta' l-Eġittu, billi qal:

2 Dax-xahar ikunilkom il-bidu tax-xhur: ikunilkom l-ewwel xahar tas-sena.

3 Kellmu lill-ġemgħa kollha ta' Iżrael, għidu: Fil-għaxar jum ta' dax-xahar jieħu kull wieħed ħaruf, skond dar missirijiethom, ħaruf għal kull dar:

4 U jekk il-familja tkun żgħira għall-ħaruf, ħa jieħu ħaruf hu u ġaru, l-eqreb lejn daru, skond il-għadd tal-persuni; skond ma wieħed jiekol, intom għandkom tqassmu l-ħaruf.

5 Il-ħaruf tagħkom ikun bla difett, raġel ta' l-ewwel sena: tiħduh min-ngħaġ, jew mill-mogħoż:

6 U żżommuh sa l-erbatax ta' l-istess xahar: u l-laqgħa kollha tal-ġemgħa ta' Iżrael toqtlu filgħaxija.

7 U jieħdu ftit demm, u jxerrduh fuq il-ħisrejn u fuq il-blata tal-bibien tad-djar, li jikluh fihom.

8 U jieklu l-laħam dik il-lejla, mixwi bin-nar, u ħobż bla ħmira; u b'ħaxix morr jikluh.

9 La tieklu xejn minnu nej, lanqas msajjar bl-ilma, iżda mixwi bin-nar; rasu, koxxtejh u l-ġewwieni tiegħu.

10 La tħallu xejn minnu sa filgħodu; u dak li jibqa' minnu sa filgħodu taħarquh fin-nar.

11 U tikluh hekk: ġenbejkom imħażżmin, il-qrieq f'riġlejkom, u l-ħatar f'idejkom, u tikluh bil-għaġla: hu l-għid tal-Mulej.

12 Għax jien ngħaddi mill-art ta' l-Eġittu dik il-lejla, u nidrob kull imwieled ta' l-ewwel fl-art ta' l-Eġittu, sew bniedem u sew bhima; u nagħmel ħaqq mill-allat kollha ta' l-Eġittu: jiena l-Mulej.

13 U d-demm ikun għalikom bħala sinjal fuq id-djar fejn tkunu: u malli nara d-demm, jien naqbiżkom, u l-ebda ħsara ma tiġi fuqkom biex teqridkom, meta jien nidrob l-art ta' l-Eġittu.

14 U dan il-jum ikun għalikom b'tif-

kira; u tħarsuh bħala għid lill-Mulej minn
nisel għal nisel tagħkom; tħarsuh bħala
għid b'liġi għal dejjem.
15 Għal sebat ijiem intom tieklu ħobż
bla ħmira; fl-ewwel jum ukoll intom twarr-
bu l-ħmira minn djarkom: għax kull
min jiekol ħobż meħmur mill-ewwel jum
sas-seba' jum, dik ir-ruħ tinqata' barra
minn Iżrael.
16 U fl-ewwel jum ikun hemm laqgħa
mqaddsa, u fis-seba' jum ikun hemm
laqgħa mqaddsa għalikom; l-ebda xogħol
ma tagħmlu fihom, ħlief dak li wieħed
għandu jiekol: dan biss jista' jsir minn-
kom.
17 U tħarsu l-għid tal-ħobż ażżmu;
għax f'dan l-istess jum ħriġt l-eżerċti
tagħkom mill-art ta' l-Eġittu: għalhekk
ħarsu dal-jum minn nisel għal nisel b'liġi
għal dejjem.
18 Fl-ewwel xahar, fl-erbatax tax-xahar,
filgħaxija, tieklu l-ħobż ażżmu, sal-wieħed
u għoxrin tax-xahar, filgħaxija.
19 Għal sebat ijiem m'għandhiex tinsab
ħmira fi djarkom: għax kull min jiekol
dak li hu meħmur, dik ir-ruħ ukoll tin-
qata' barra mil-laqgħa ta' Iżrael, sew jekk
ikun għarib, u sew jekk ikun twieled
f'dik l-art.
20 Xejn m'għandkom tieklu meħmur;
fl-agħmajjar kollha tagħkom kulu ħobż
ażżmu.
21 Imbagħad Mosè sejjaħ lix-xjuħ koll-
ha ta' Iżrael, u qalilhom: Morru u ħudu
għalikom ħaruf skond il-familji tagħkom,
u oqtlu l-ħaruf tal-għid.
22 U tieħdu qattgħa żuf, u tbilluha fid-
demm li jkun ġol-bieqja, u tmissu l-
blata tal-bieb u ż-żewġ ħisrien bid-demm
ta' ġol-bieqja; u ħadd minnkom ma
joħroġ mill-bieb ta' daru sa filgħodu.
23 Għax igħaddi l-Mulej biex jidrob l-
Eġizzjani; u xħin jara d-demm fuq il-
blata tal-bieb u fuq iż-żewġ ħisrien, il-
Mulej jaqbeż il-bieb, u ma jħallix il-
qerried jidħol fi djarkom biex jidrobkom.
24 U din il-ħaġa tħarsuha b' liġi għalik,
u għal uliedek, għal dejjem.
25 U jiġri, meta tiġu fl-art li l-Mulej
jagħtikom, skond kif wiegħed, illi intom
tħarsu dan ir-rit.
26 U jiġri, meta wliedkom igħidulkom:
Xi tridu tgħidu b'dan ir-rit?
27 Illi intom tgħidu: Dan hu s-sagri-
fiċċju tal-għid b'ġieħ il-Mulej, li qabeż id-
djar ta' wlied Iżrael fl-Eġittu, meta darab
lill-Eġizzjani, u ħeles lil djarna. U n-nies
baxxew rashom u taw qima.
28 U wlied Iżrael marru, u għamlu
bħal ma ordna l-Mulej lil Mosè u lil
Arun: hekk għamlu.
29 U ġara, li f'nofs il-lejl, il-Mulej
darab l-imweldin kollha ta' l-ewwel fl-art
ta' l-Eġittu, mit-tifel il-kbir ta' Fargħun li
kien joqgħod fuq it-tron tiegħu, sat-tifel
il-kbir ta' l-ilsir li kien fil-ħabs; u kull
ferħ ta' l-ewwel tal-bhejjem.
30 U Fargħun qam bil-lejl, hu u l-
qaddejja tiegħu kollha, u l-Eġizzjani
kollha; u kien hemm agħjat kbir fl-Eġittu;
għax ma kienx hemm dar li ma kienx
hemm fiha wieħed mejjet.
31 U bil-lejl sejjaħ lil Mosè u lil Arun, u
qal: Qumu, u oħorġu minn fost il-poplu
tiegħi sew intom u sew ulied Iżrael; u
morru, u qimu l-Mulej, kif għidtu.
32 U ħudu l-imrieħel u l-baqar tagħkom,
bħal ma għidtu, u itilqu; u bierku lili
wkoll.
33 U l-Eġizzjani għaġġlu n-nies, biex
jibagħtuhom malajr mill-art; għax qalu:
Aħna lkoll sa mmutu.
34 U n-nies ħadu l-għaġina tagħhom,
qabel teħmer, bl-imgħaġen tagħhom
marbutin fi ħwejjiġhom fuq spallejhom.
35 U wlied Iżrael għamlu skond il-
kelma ta' Mosè, u talbu mingħand l-
Eġizzjani ħwejjeġ tal-fidda, u ħwejjeġ tad-
deheb, u lbiesi:
36 U l-Mulej qiegħed lill-poplu tajjeb
ma' l-Eġizzjani, u tawhom dawk il-
ħwejjeġ li kellhom bżonn. U neżżgħu hekk
lill-Eġizzjani.
37 U wlied Iżrael telqu minn Ramesses
għal Sukkot, madwar sitt mitt elf raġel
mexxej, barra mit-tfal.
38 U kotra mħallta marret ukoll magħ-
hom; u ngħaġ, u baqar, u ħafna mrieħel
ukoll.
39 U ħabżu ftajjar ażżmi mill-għaġina
li ħarġu mill-Eġittu, għax ma kenitx bil-
ħmira, billi kienu mkeċċijin mill-Eġittu, u
ma setgħux jitnikkru, u lanqas kienu
hejjew għalihom x'jieklu.
40 Issa ż-żmien li wlied Iżrael qagħdu l-
Eġittu kien ta' erba' mija u tletin sena.
41 U ġara, fi tmiem l-erba' mija u tletin
sena, f'dan il-jum sewwa, illi l-eżerċti koll-
ha tal-Mulej ħarġu mill-art ta' l-Eġittu.
42 Dan kien lejl ta' sahra għall-Mulej,
biex joħroġhom mill-art ta' l-Eġittu: dan
il-lejl hu lejl ta' sahra f'ġieħ il-Mulej, biex
ikun imħares minn ulied Iżrael kollha,
minn nisel għal nisel.
43 U l-Mulej qal lil Mosè u lil Arun:
Din hi l-liġi tal-għid: L-ebda barrani ma
jiekol minnu:
44 Imma kull qaddej mixtri bil-flus,
wara li tkun għamiltlu ċ-ċirkonċiżjoni,
jiekol minnu.
45 Dak li jgħammar magħkom u l-
mikri ma jiklux minnu.
46 Jittiekel f'dar waħda; int m'għandek
toħroġ xejn mil-laħam barra mid-dar;
lanqas tkisser għadma minnu.
47 Il-ġemgħa kollha ta' Iżrael għandha
tħares dan il-għid.
48 U meta għarib joqgħod miegħek, u
jħares il-għid tal-Mulej, ħalli l-irġiel tiegħu
kollha jkunu ċirkonċiżi, imbagħad ħallih

jersaq jagħmlu; u jkun bħal wieħed im-
wieled fil-pajjiż: iżda ebda wieħed li mhux
ċirkonċiż ma jiekol minnu.
49 Liġi waħda għandu jkun hemm għal
min twieled fil-pajjiż, u għall-għarib li
jgħammar fostkom.
50 Hekk għamlu wlied Iżrael kollha,
bħal ma ordna l-Mulej lil Mosè u lil Arun,
hekk għamlu.
51 U ġara f'dak l-istess jum, illi l-Mulej
ħareġ lil ulied Iżrael mill-art ta' l-Eġittu
bl-eżerċti tagħhom.

13 U l-Mulej kellem lil Mosè, billi qal:
2 Qaddisli kull imwieled l-ewwel,
kull min jiftaħ il-ġuf fost ulied Iżrael, sew
bniedem u sew bhima: tiegħi hu.
3 U Mosè qal lin-nies: Ftakru f'dal-jum,
li fih ħriġtu mill-Eġittu, mid-dar tal-jasar;
għax b'id qawwija l-Mulej ħariġkom minn
dal-pajjiż: m'għandux jittiekel ħobż meħ-
mur.
4 F'dan il-jum intom ħriġtu, fix-xahar
t'Abib.
5 U jiġri, meta l-Mulej idaħħlek f'art
il-Kangħanin, u l-Ħittin, u l-Amurrin, u l-
Ħiwwin, u l-Ġebusin, li hu ħalef lil missiri-
jietek li jagħtik, art tnixxi l-ħalib u l-
għasel, li int tħares dan ir-rit f'dax-
xahar.
6 Sebat ijiem int tiekol ħobż ażżmu, u
fis-seba' jum ikun għid lill-Mulej.
7 Ħobż ażżmu jittiekel sebat ijiem; u
ħobż meħmur m'għandux jidher miegħek,
u lanqas ħmira ma tidher miegħek fl-art
kollha tiegħek.
8 U f'dak il-jum fisser lil ibnek, għidlu:
Dan magħmul minħabba f'dak li l-Mulej
għamilli meta ħriġt mill-Eġittu.
9 U dan ikun ta' sinjal għalik fuq idek,
u ta' tifkira bejn għajnejk, biex il-liġi
tal-Mulej tkun f'fommok: għax b'id
qawwija l-Mulej ħarġek mill-Eġittu.
10 Int għalhekk tħares din il-liġi f'waqt-
ha, minn sena għal sena.
11 U meta l-Mulej iġibek fl-art tal-
Kangħanin, kif ħalef lilek u lil missirijietek,
u jagħtihielek,
12 Inti tarfa' għall-Mulej kulma jit-
wieled l-ewwel, u kull l-ewwel ferħ tal-
bhejjem li għandek; l-irġiel ikunu tal-
Mulej.
13 U kull l-ewwel ferħ ta' ħmar int
tifdih b'ħaruf; u jekk ma tifdihx, tiksirlu
għonqu: u l-imweldin kollha tal-bniedem
fost uliedek int tifdihom.
14 U meta ibnek isaqsik fiż-żmien li
ġej: X'inhu dan? int tgħidlu: B'id qaw-
wija l-Mulej ħariġna mill-Eġittu, minn dar
il-jasar:
15 U ġara, meta Fargħun bil-kemm
ried jitlaqna, illi l-Mulej qatel l-imweldin
kollha ta' l-ewwel fl-art ta' l-Eġittu, sew
l-imweldin ta' l-ewwel tal-bniedem, u sew
l-imweldin ta' l-ewwel tal-bhima: għal-
hekk jien nissagrifika lill-Mulej l-irġiel,
l-imweldin ta' l-ewwel ta' kull ġuf; iżda l-
imweldin ta' l-ewwel kollha ta' wliedi,
jien nifdihom.
16 U jkun dan sinjal fuq idek, u
filatterija fuq ġbinek: għax b'id qawwija
ħariġna l-Mulej mill-Eġittu.
17 U ġara, meta Fargħun ħalla l-poplu
jmur, illi Alla lill-poplu ma mexxiehx mit-
triq ta' l-art tal-Filistin, għalkemm din
kienet qrib; għax Alla qal: Li ewwilla il-
poplu jindem meta jaraw ġwerra, u
jerġgħu lura lejn l-Eġittu:
18 Iżda Alla dawwar il-poplu mit-triq
tad-deżert tal-baħar l-Aħmar: u wlied
Iżrael telgħu qishom armata mill-art ta'
l-Eġittu.
19 U Mosè ħa l-għadam ta' Ġużepp
miegħu: għax hu kien ġagħal lil ulied Iżrael
jaħilfulu, billi qal: Alla tassew jieħu ħsieb-
kom: u intom iġġorru għadmi minn hawn
magħkom.
20 U bdew il-vjaġġ tagħhom minn
Sukkot, u waqqfu t-tined f'Etam, f'tarf id-
deżert.
21 U l-Mulej kien jimxi quddiemhom bi
nhar f'kolonna ta' sħab, biex jurihom it-
triq; u bil-lejl f'kolonna tan-nar, biex
jagħtihom id-dawl; u jimxu bi nhar u bil-
lejl:
22 Hu ma neħħiex il-kolonna ta' sħab
bi nhar, u lanqas il-kolonna tan-nar bil-
lejl, minn quddiem il-poplu.

14 U l-Mulej kellem lil Mosè, billi qal:
2 Għid lil ulied Iżrael, biex iduru, u
jwaqqfu t-tined quddiem Pi-Ħaħirot, bejn
Migdol u l-baħar, biswit Bagħal-Sefon:
waqqfu t-tined tagħkom quddiem dak il-
post ħdejn il-baħar.
3 Għax Fargħun igħid għal ulied Iżrael:
Intilfu fl-art; id-deżert għalaqhom.
4 U nwebbes qalb Fargħun, biex jiġi
warajhom; u jien inkun igglorifikat b'
Fargħun, u bl-eżerċtu tiegħu kollu; biex
ikunu jafu l-Eġizzjani li jiena l-Mulej. U
hekk għamlu.
5 U qalu lis-sultan ta' l-Eġittu li l-
poplu ħarab: u qalb Fargħun u tal-
qaddejja tiegħu daret għall-poplu, u
qalu: Għax għamilna dan, li ħallejna lil
Iżrael jitlaq, biex ma jaqdiniex?
6 U hejja l-mirkeb tiegħu, u ħa l-poplu
tiegħu miegħu.
7 U ħa sitt mitt mirkeb magħżulin, u
l-imriekeb kollha ta' l-Eġittu bi gwerrieri
fuqhom kollha.
8 U webbes il-Mulej qalb Fargħun,
sultan ta' l-Eġittu, u dan ġera wara wlied
Iżrael: u wlied Iżrael ħarġu b'idhom
merfugħa.
9 Iżda l-Eġizzjani marru warajhom, iż-
żwiemel u l-imriekeb kollha ta' Fargħun, u

l-ifirsa tiegħu, u l-eżerċtu tiegħu, u laħ-
quhom taħt it-tined ħdejn il-baħar, ħdejn
Pi-Ħaħirot, quddiem Bagħal-Sefon.
10 U xħin Fargħun qorob, ulied Iżrael
refgħu għajnejhom, u, ara, l-Eġizzjani
kienu jimxu warajhom; u beżgħu wisq;
u wlied Iżrael għajtu lill-Mulej.
11 U qalu lil Mosè: Għax ma kienx
hemm oqbra fl-Eġittu, ħriġtna biex immutu
fid-deżert? għalfejn imxejt hekk magħna,
biex ħriġtna mill-Eġittu?
12 Mhux dal-kliem li għidnielek fl-
Eġittu: Ħallina weħidna, biex aħna naqdu
lill-Eġizzjani? Għax kien ikun aħjar
għalina li qdejna lill-Eġizzjani, milli mmutu
fid-deżert.
13 U Mosè qal lill-poplu: La tibżgħux,
oqogħdu, u araw is-salvazzjoni tal-Mulej, li
sa jurikom illum: għax l-Eġizzjani li rajtu
llum, ma terġgħux tarawhom qatt iżjed.
14 Il-Mulej jiġġieled għalikom, fil-
waqt li intom ma tagħmlu xejn.
15 U l-Mulej qal lil Mosè: Għalfejn
qiegħed tgħajjatli? kellem lil ulied Iżrael,
biex jibqgħu jimxu 'l quddiem:
16 Iżda arfa' l-ħatar tiegħek, u midd
idek fuq il-baħar, u jfirqu: u wlied Iżrael
igħaddu minn fuq art niexfa minn nofs il-
baħar.
17 U jien, ara, jien inwebbes qalb l-Eġiz-
zjani, u jiġu warajhom: u jien inkun ig-
glorifikat b'Fargħun, u bl-eżerċtu tiegħu
kollu, u bl-imriekeb tiegħu, u bl-ifirsa
tiegħu.
18 U jagħrfu l-Eġizzjani li jiena l-Mulej,
meta nkun igglorifikat b'Fargħun, bl-
imriekeb tiegħu, u bl-ifirsa tiegħu.
19 U l-anġlu t'Alla, li mar quddiem il-
kamp ta' Iżrael, telaq u mar warajhom;
u l-kolonna tas-sħab marret minn qud-
diemhom, u qagħdet warajhom:
20 U ġiet bejn il-kamp ta' l-Eġizzjani u
l-kamp ta' Iżrael; u kienet sħaba u dlam
għall-Eġizzjani, iżda tat id-dawl bil-lejl
lil Iżrael. Hekk la l-wieħed u lanqas l-ieħor
ma qorbu lejn xulxin il-lejl kollu.
21 U Mosè medd idu fuq il-baħar; u
l-Mulej ġagħal il-baħar imur lura b'riħ
xlokk dak il-lejl kollu, u għamel il-baħar
art niexfa, u l-ilmijiet nferqu.
22 U wlied Iżrael marru f'nofs il-
baħar fuq art niexfa: u l-ilmijiet kienu għa-
lihom ħajt fuq in-naħa tal-lemin tagħhom,
u fuq ix-xellug.
23 U l-Eġizzjani baqgħu jimxu, u
daħlu warajhom sa nofs il-baħar, u ż-żwie-
mel kollha ta' Fargħun, l-imriekeb tiegħu,
u l-ifirsa tiegħu.
24 U ġara, illi fis-sahra tas-sebħ, il-
Mulej ħares lejn l-eżerċtu ta' l-Eġizzjani
mill-kolonna tan-nar u tas-sħab, u tafa'
l-eżerċtu ta' l-Eġizzjani f'kunfużjoni.
25 U fixkel ir-roti ta' l-immriekeb
tagħhom, li bdew isuqhom bit-tbatija:
għalhekk l-Eġizzjani qalu: Ħalli naħarbu
minn quddiem wiċċ Iżrael; għax il-Mulej
qiegħed jiġġieled għalihom kontra l-Eġiz-
zjani.
26 U l-Mulej qal lil Mosè: Midd idek
fuq il-baħar, biex l-ilmijiet jerġgħu jiġu fuq
l-Eġizzjani, fuq l-imriekeb tagħhom, u fuq
l-ifirsa tagħom.
27 U medd Mosè idu fuq il-baħar, u
l-baħar raġa' lura għal kif kien xħin
sebaħ; fil-waqt li l-Eġizzjani kienu jaħarbu
dritt għal ġo fih, u l-Mulej għelibhom f'nofs
il-baħar.
28 U l-ilmijiet reġgħu lura, u għattew
l-imriekeb, u l-ifirsa, u l-eżerċtu kollu ta'
Fargħun li kien ġej fil-baħar warajhom; u
ma baqax wieħed biss minnhom.
29 Iżda wlied Iżrael imxew fuq art
niexfa f'nofs il-baħar; u l-ilmijiet kienu
għalihom ta' ħajt fuq il-leminija, u fuq ix-
xellugija tagħhom.
30 Hekk il-Mulej ħeles dak in-nhar lil
Iżrael minn id l-Eġizzjani; u Iżrael ra
l-Eġizzjani mejtin fuq xatt il-baħar.
31 U Iżrael ra l-egħmil kbir li l-Mulej
għamel ma' l-Eġizzjani u l-poplu baża'
mill-Mulej, u emmen fil-Mulej, u fil-
qaddej tiegħu Mosè.

15 Imbagħad Mosè u wlied Iżrael għan-
new din il-għanja lill-Mulej,
u qalu: Lill-Mulej ngħanni, għax
tkabbar bil-qawwa: iż-żiemel u r-rikkieb
tiegħu fil-baħar tafa'.
2 Il-qawwa u l-għanja tiegħi hu l-Mulej,
hu sar is-salvazzjoni tiegħi. Hu Alla tiegħi;
u jien inħejjilu fejn igħammar; hu Alla
ta'missieri, jien ngħollih.
3 Gwerrier kbir Alla: u Mulej jismu.
4 Fil-baħar l-imriekeb u l-eżerċtu ta'
Fargħun tafa' l-Mulej; u l-aħjar ta' l-
uffiċjali tiegħu huma mgħarrqin fil-baħar
l-Aħmar.
5 Għattewhom l-ilmijiet: bħal ħaġra fil-
qiegħ għerqu.
6 O Mulej, idek il-leminija hi glorjuża
fil-qawwa: idek il-leminija, o Mulej,
tfarrak il-għadu.
7 U fil-kotra tal-kobor tiegħek, iġġar-
raf lil dawk li jqumu għalik: int terħi l-
qilla tiegħek, li taħlihom bħal tiben.
8 B'nefħet imnifsejk itgħarrmu l-il-
mijiet, l-imrâġ qamu bħal borġ, u l-im-
wieġ ingħaqdu f'nofs il-baħar.
9 Qal il-għadu: Niġri għal wara, nil-
ħaq, naqsam il-priża; fuqhom tixba'
xewqti; sejfi nislet, idi teqridhom.
10 Infaħt bir-riħ tiegħek, il-baħar għat-
tiehom: bħaċ-ċomb għerqu fl-ilmijiet
qawwija.
11 Min hu bħalek, o Mulej, fost
l-allat? Min hu bħalek, kbir fil-qodos,
tal-biża' fit-tifħir; tagħmel l-egħġubijiet?
12 Meddejt idek il-leminija, belgħet-
hom l-art,

13 Int fil-ħniena tiegħek mexxejt il-poplu li issa fdejt: b'ħiltek mexxejthom lejn l-agħmara mqaddsa tiegħek.
14 Semgħu l-popli, u tkexkxu: uġigħ qabad lin-nies tal-Palestina.
15 Indehxu l-kapijiet ta' Edom; il-mexxejja ta' Mowab taqbadhom ir-rogħda: in-nies kollha ta' Kangħan xterrdu.
16 Biża' u rogħda jaqgħu fuqhom; bil-qawwa ta' drieghek jitbikkmu bħal ġebla; sa jgħaddi l-poplu tiegħek, o Mulej, sa jgħaddi l-poplu tiegħek, li int ksibt.
17 Int iddaħħalhom, u tqegħidhom fil-muntanja ta' wirtek, fil-post, o Mulej, li għamilt b'agħmartek, fis-santwarju, o Mulej, li idejk hejjew.
18 Għal dejjem ta' dejjem isaltan il-Mulej.
19 Xħin iż-żwiemel ta' Fargħun bl-imriekeb u l-ifirsa tiegħu daħlu fil-baħar, il-Mulej raġġa' għal fuqhom l-ilmijiet tal-baħar; iżda wlied Iżrael marru fuq art niexfa f'nofs il-baħar.
20 U Mirjam, il-profetessa, oħt Arun, ħadet f'ida tanbur; u n-nisa kollha marru warajha bit-tnabar u ż-żfin.
21 Mirjam kienet tweġibhom: Għannu lill-Mulej għax tgħolla bil-qawwa; liż-żiemel u lir-rikkieb fil-baħar tafa'.
22 Hekk Mosè ġieb lil Iżrael mill-baħar l-Aħmar, u ħarġu lejn id-deżert ta' Sur; u marru tlitt ijiem fid-deżert, u ma sabux ilma.
23 U meta waslu Mara, ma setgħux ji-xorbu mill-ilmijiet ta' Mara, għax kienu morri: għalhekk semmewha Mara.
24 U gemgem il-poplu għal Mosè, billi qal: X'sa nixorbu?
25 U Mosè għajjat lill-Mulej; u l-Mulej urieh għuda, li xħin tefagħha fl-ilmijiet, l-ilmijiet saru ħelwin: hemm għamlilhom statut u ordinanza, u hemm ġarrabhom;
26 U qal: Jekk int tisma' tassew leħen il-Mulej, Alla tiegħek, u tagħmel dak li hu tajjeb f'għajnejh, u tagħti widen għall-kmandamenti tiegħu, u tħares l-istatuti kollha tiegħu, ma nibgħat ebda marda fuqek milli bgħatt fuq l-Eġizzjani: għax jien il-Mulej li nfejqek.
27 U waslu Elim, fejn kien hemm tnax-il għajn ta' l-ilma, u sebgħin siġra tat-tamar; u waqqfu hemmekk il-kamp tagħhom ħdejn l-ilmijiet.

16 U mxew minn Elim, u l-ġemgħa kollha ta' wlied Iżrael ġew fid-deżert ta' Sin, li hu bejn Elim u Sinaj, fil-jum ħmistax tat-tieni xahar, wara t-tluq tagħhom mill-art ta' l-Eġittu.
2 U l-ġemgħa kollha ta' wlied Iżrael gemgmet għal Mosè u għal Arun fid-deżert.
3 U qalulhom ulied Iżrael: Mhux li mitna b'id il-Mulej fl-art ta' l-Eġittu, meta konna qegħdin ħdejn il-borom tal-laħam, u konna nieklu ħobż bix-xaba'! Għax intom ħriġtuna f'dan id-deżert, biex toqtlu din il-ġemgħa kollha bil-ġuħ.
4 Qal imbagħad il-Mulej lil Mosè: Ara, jien nagħmel xita ta' ħobż mis-sema għalikom; u joħroġ il-poplu, u jiġbor kuljum kemm ikollu bżonn għal jum, biex inġarrbu, ħalli nara jekk jimxix fil-liġi tiegħi jew le.
5 U fis-sitt jum iħejju dak li ġiebu; u dan ikun darba oħra iżjed milli jiġbru kuljum.
6 U Mosè u Arun qalu lil ulied kollha ta' Iżrael: Il-lejla filgħaxija tkunu tafu li l-Mulej ħariġkom mill-art ta' l-Eġittu:
7 U filgħodu taraw il-glorja tal-Mulej; għaliex hu sama' t-tgemgim tagħkom għall-Mulej; iżda aħna x'aħna, biex tgergru għalina?
8 U Mosè qal: Dan jiġri meta l-Mulej jagħtikom laħam x'tieklu filgħaxija, u ħobż biex tixbgħu filgħodu; għaliex hu jisma' t-tgemgim tagħkom li tgemgmu għalih: u aħna x'aħna? It-tgemgim tagħkom mhux għalina, iżda għall-Mulej.
9 U Mosè kellem lil Arun: Għid lill-ġemgħa kollha ta' wlied Iżrael: Ersqu lejn il-Mulej: għax hu sama' t-tgemgim tagħkom.
10 U ġara, hu u jkellem Arun lill-ġemgħa kollha ta' wlied Iżrael, illi huma ħarsu lejn id-deżert, u, ara, il-glorja tal-Mulej dehret fis-sħaba.
11 U l-Mulej kellem lil Mosè, billi qal:
12 Smajt it-tgemgim ta' wlied Iżrael: kellimhom, għidilhom: Filgħaxija tieklu l-laħam, u filgħodu tixbgħu bil-ħobż; u tagħrfu li jien il-Mulej, Alla tagħkom.
13 U ġara, filgħaxija, illi tala' s-summien, u għatta l-kamp, u, filgħodu, in-nida kien madwar il-kamp.
14 Xħin diebet il-kisja tan-nida, ara, fuq wiċċ id-deżert kien hemm ħaġa żgħira rqiqa; żgħira daqs il-ġlata fuq l-art.
15 Malli rawha wlied Iżrael, qalu wieħed lil ieħor: Din manna: għax ma kinux jafu x'kienet. U qalilhom Mosè: Dan hu l-ħobż li l-Mulej tagħkom biex tieklu.
16 Dan hu li ordna l-Mulej: Kull wieħed jiġbor minnu daqs kemm jiekol, għomer ir-ras, skond kemm-il ruħ hemm; kulħadd jieħu għal kemm għandu nies fil-kamp tiegħu.
17 U hekk għamlu wlied Iżrael; u x'uħud ġabru wisq, u x'uħud ftit.
18 U meta kejluh b'għomer, min ġabar ħafna ma kellux żejjed, u min ġabar ftit ma kellux nieqes; kulħadd ġabar skond ma kellu bżonn biex jiekol.
19 U Mosè qal: Ħalli ħadd ma jħalli minnu għal għada.
20 Madankollu huma ma semgħux minn Mosè; u x'uħud minnhom ħallew

minnu għal għada filgħodu, u ddewwed, u
niten: u għadab Mosè għalihom.
21 U ġabru minnu kull filgħodu, kul-
ħadd skond ma jiekol: u malli x-xemx kie-
net tisħon, kien idub.
22 U ġara, illi fis-sitt jum ġabru ħobż
għal darbtejn, għomrejn għal kull wieħed:
u l-ewlenin tal-ġemgħa ġew, u qalu lil
Mosè.
23 U qalilhom: Dan li qal il-Mulej:
Għada jum solenni ta' mistrieħ: Sibt im-
qaddes lill-Mulej: dak li għandkom taħ-
bżu, aħbżuh illum; dak li għandkom is-
sajru, sajruh; iż-żejjed erfgħuh għalikom
sal-għada.
24 U refgħuh sal-għada, bħal ma
ordna Mosè: u ma nitinx, u lanqas kien
fih dud.
25 U Mosè qal: Dak kulu llum; għax
illum is-Sibt imqaddes għall-Mulej: illum
ma ssibuhx fir-raba'.
26 Għal sitt ijiem tiġbruh; iżda fis-seba'
jum, li hu s-Sibt, ma jkun hemm xejn fih.
27 U ġara, illi, fis-sebgħa jum marru
x'uħud min-nies biex jiġbru, u ma sabux.
28 U l-Mulej qal lil Mosè: Kemm sa
ddumu biex tħarsu l-kmandamenti u l-
liġijiet tiegħi?
29 Ħarsu, il-Mulej tagħkom is-Sibt,
għalhekk hu jagħtikom fis-sitt jum
ħobż għal jumejn; ħa jibqa' kulħadd
f'loku, ħadd ma joħroġ minn loku fis-seba'
jum.
30 Għalhekk il-poplu strieħ fis-seba'
jum.
31 U dar Iżrael semmiet dak il-ħobż
manna: u kien bħaż-żerriegħa tal-kożbor,
abjad; u togħmtu bħal ftajjar bil-
għasel.
32 U Mosè qal: Din hi l-ħaġa li ordna
l-Mulej: Imla għomer minnu biex jin-
żamm għal ta' warajkom; biex jaraw il-
ħobż li tmajtkom fid-deżert, meta ħriġt-
kom mill-art ta' l-Eġittu.
33 U Mosè qal lil Arun: Ħu ġarra, u
qiegħed fiha mimli għomer manna, u
qegħidha quddiem il-Mulej, biex tinżamm
għal ta' warajkom.
34 Bħal ma ordna l-Mulej lil Mosè, hekk
Arun qiegħdu quddiem ix-Xhieda, biex
jintrafa'.
35 U għal erbgħin sena wlied Iżrael
kielu l-manna, sa waslu f'art imgħammra;
kielu l-manna sa waslu f'tarf art Kangħan.
36 Issa l-għomer hu l-għaxar waħda ta'
efa.

17 U l-ġemgħa kollha ta' wlied Iżrael
telqet mid-deżert ta' Sin, timxi
minn post għal ieħor, skond l-ordni tal-
Mulej, u waqqfu l-kamp f'Refidim: u ma
kienx hemm ilma x'jixorbu.
2 U l-poplu ħadha ma' Mosè, u qal:
Agħtina l-ilma ħa nixorbu. U qalilhom
Mosè: Għaliex teħduha miegħi? Għaliex
iġġarrbu l-Mulej?
3 U l-poplu kien hemm bil-għatx għall-
ilma; u gemgem il-poplu għal Mosè,
billi qal: Għala ħriġtna mill-Eġittu, biex
toqtol lilna, lil uliedna, u l-imrieħel
tagħna bil-għatx?
4 U għajjat Mosè lill-Mulej, billi qal:
X'nagħmlilhom lil dawn in-nies? Iesti
biex iħaġġruni.
5 U l-Mulej qal lil Mosè: Għaddi minn
quddiem in-nies, u ħu miegħek x'uħud
mix-xjuħ ta' Iżrael; u l-ħatar tiegħek,
li bih ħbatt ix-xmara, ħudu f'idek, u
imxi.
6 Ara, jien noqgħod quddiemek hemm
fuq il-blat, f'Horeb; u int taħbat il-blat,
minnu joħroġ ilma, biex jixrob il-poplu.
U hekk għamel Mosè quddiem ix-xjuħ ta'
Iżrael.
7 U semma isem il-post Massa, u
Meriba, minħabba l-ġlied ta' wlied Iżrael,
u għax ġarrbu l-Mulej, billi qalu: Huwa l-
Mulej fostna, jew le?
8 Imbagħad ġie Għamaleq, u tqabad
ma' Iżrael f'Refedim.
9 U Mosè qal lil Ġoswè: Agħżlilna xi
rġiel, u oħroġ tqabad ma' Għamaleq;
għada jien inkun fuq ras il-għolja bil-
ħatar t'Alla f'idi.
10 U Ġożwè għamel bħal ma qallu
Mosè, u tqabad ma' Għamaleq: u Mosè,
Arun, u Hur telgħu fuq il-għolja.
11 U ġara, malli Mosè rafa' idu, illi
Iżrael għeleb: u malli niżżel idu, Għamaleq
għeleb.
12 Iżda idejn Mosè kienu tqal, u ħadu
ġebla, u qegħduha taħtu, u qagħad fuqha;
u Arun u Hur żammewlu jdejh 'l fuq,
wieħed fuq naħa, u l-ieħor fuq in-naħa l-
oħra; u idejh kienu sodi sa għajb ix-xemx.
13 U Ġożwè għeleb lil Għamaleq u lin-
nies tiegħu b'xifer is-sejf.
14 U l-Mulej qal lil Mosè: Ikteb dan
b'tifkira fi ktieb, u daħħlu f'widnejn Ġoż-
wè: għax jien neqred għalkollox tifkiriet
Għamaleq minn taħt is-sema.
15 U Mosè bena altar, u semmieh Je-
hovah-nissi:
16 Għax qal: Dan għaliex il-Mulej
ħalef li l-Mulej jitqabad ma' Għamaleq
minn nisel għal nisel.

18 Malli Ġetro, il-qassis ta' Midjan
ħaten Mosè, sama' b'kulma Alla
għamel ma' Mosè, u ma' Iżrael, il-poplu
tiegħu, u li l-Mulej ħareġ lil Iżrael mill-
Eġittu,
2 Ġetro, ħaten Mosè, ħa lil Sefora,
mart Mosè, wara li kien bagħatha lura,
3 U ż-żewġ uliedha; li wieħed minnhom
kien jismu Gersom; għax qal: Għarib
kont f'art barranija:
4 U isem l-ieħor kien Eligħeżer; għax

Alla ta' missieri, qal hu, kien il-għajnuna
tiegħi, u ħelisni minn sejf Fargħun:
5 U Ġetro, ħaten Mosè, ġie ma' wliedu
u ma' martu għand Mosè fid-deżert, fejn
kien waqqaf il-kamp fil-muntanja t'Alla:
6 U qal lil Mosè: Jien, ħatnek Ġetro
ġejt għandek, u martek, u ż-żewġ uliedha
magħha.
7 U ħareġ Mosè biex jiltaqa' ma' ħatnu,
u miel, u biesu; u staqsew wieħed lill-
ieħor hux tajjeb; u daħlu fit-tinda.
8 U Mosè qal lil ħatnu kulma l-Mulej
kien għamel lil Fargħun u lill-Eġizzjani
minħabba Iżrael, u t-taħbit kollu li ntaq-
għu miegħu fit-triq, u kif ħelishom il-
Mulej.
9 U feraħ Ġetro għall-ġid kollu li l-
Mulej għamel lil Iżrael, li ħelsu minn id
l-Eġizzjani.
10 U Ġetro qal: Imbierek il-Mulej, li
ħeliskom minn id l-Eġizzjani, u minn id
Fargħun; li ħeles il-poplu minn taħt id
l-Eġizzjani.
11 Naf issa li l-Mulej hu akbar mill-
allat kollha: hekk wera lilu nnifsu, meta
l-Eġizzjani mxew bl-arroganza ma' Iżrael.
12 U Ġetro, ħaten Mosè, ħa offerti maħ-
ruqa u sagrifiċċji biex joffrihom lil Alla:
u ġie Arun, u x-xjuħ kollha ta' Iżrael, biex
jieklu biċċa ħobż ma' ħaten Mosè
quddiem Alla.
13 U ġara l-għada, illi Mosè qagħad
biex jagħmel ħaqq lill-poplu; u l-poplu
qagħad madwar Mosè minn filgħodu sa
filgħaxija.
14 U meta ħaten Mosè ra kulma kien
jagħmel Mosè lill-poplu, qal: X'inhu dan
li qiegħed tagħmel lill-poplu? Għax
qiegħed waħdek, u l-poplu kollu wieqaf
ħdejk minn filgħodu sa filgħaxija?
15 U Mosè qal lil ħatnu: Għax il-
poplu jiġi għandi biex jistaqsi fuq Alla:
16 Meta jkollhom xi tweġhir, jiġu għan-
di; u jien nagħmel ħaqq bejn wieħed u
ieħor, u ngħarrafhom l-istatuti t'Alla, u
l-liġijiet tiegħu.
17 U ħaten Mosè qallu: Dak li qiegħed
tagħmel mhux tajjeb.
18 Int sgur tgħajja, kemm int, u kemm
dal-poplu li hu miegħek: għax dan tqil
wisq għalik; ma tistax tagħmlu waħdek.
19 Issa isma kliemi; nagħtik parir, u
miegħek ikun Alla: Idher int għall-
poplu quddiem Alla, u ressaq dak li
jinqala' lill-poplu quddiem Alla!
20 U tgħallimhom statuti u liġijiet, u
turihom it-triq li fiha għandhom jimxu, u
dak li għandhom jagħmlu.
21 Barra minn dan, int għandek tagħżel
mill-poplu kollu rġiel ta' ħila li jibżgħu
minn Alla; irġiel sewwa li jobogħdu l-
qliegħ bil-qerq; u dawn qegħidhom fuq il-
poplu, biex ikunu kapijiet ta' l-eluf, u
kapijiet tal-mijiet, kapijiet tal-ħamsinijiet,
u kapijiet tal-għaxriet:
22 U ħalli jagħmlu ħaqq lill-poplu f'kull
żmien: u kull tweġhir kbir iġibuh għandek,
iżda kull tweġhir żgħir jaqtugħ huma:
hekk ikun eħfef għalik, u jerfgħu l-piż
miegħek.
23 Jekk tagħmel dil-ħaġa, u Alla jordna
li tagħmilha, int tkun tiflaħ iżżomm; u dal-
poplu kollu jmur f'postu bis-sliema.
24 Għalhekk Mosè sama' kliem ħatnu,
u għamel kulma qallu.
25 U għażel Mosè rġiel ta' ħila minn
fost Iżrael, u għamilhom kapijiet fuq il-
poplu: kapijiet ta' l-eluf, kapijiet tal-
mijiet, kapijiet tal-ħamsinijiet, u kapijiet
tal-mijiet.
26 U għamlu ħaqq lill-poplu f'kull
żmien: it-tweġhir kbir kienu jġibuh qud-
diem Mosè, imma tweġhir żgħir kienu
jaqtugħ huma.
27 Imbagħad Mosè telaq lil ħatnu, u
dan mar lejn artu.

19 Fit-tielet xahar, wara li wlied Iżrael
ħarġu mill-art ta' l-Eġittu, dak in-
nhar sewwa, waslu fid-deżert ta' Sinaj.
2 Għax kienu telqu minn Refidim, u
waslu fid-deżert ta' Sinaj, u waqfu fid-
deżert; u hemm Iżrael waqqaf il-kamp
quddiem il-muntanja.
3 U Mosè tala' ħdejn Alla, u l-Mulej
għajjatlu mill-muntanja, qallu: Hekk
tgħid lil dar Ġakobb, u tgħid lil ulied
Iżrael.
4 Intom rajtu x'għamilt lill-Eġizzjani,
u kif irfajtkom fuq ġwinħajn ajkla, u
ġibtkom lejja.
5 Għalhekk issa, jekk tassew tisimgħu
kliemi, u tħarsu l-għaqda tiegħi, intom
tkunu t-teżor partikulari tiegħi fost il-
popli kollha: għax l-art kollha tiegħi:
6 U tkunu għalija saltna ta' qassisin, u
ġens imqaddes. Dawn huma l-kliem, li int
għandek tgħid lil ulied Iżrael.
7 U Mosè ġie, u sejjaħ lix-xjuħ tal-
poplu, u qiegħed quddiemhom dal-kliem
kollu li l-Mulej ordnalu jgħid.
8 U n-nies kollha wieġbu flimkien, u
qalu: Nagħmlu kulma qal il-Mulej. U
Mosè wassal kliem il-poplu lill-Mulej.
9 U l-Mulej qal lil Mosè: Ara, jien niġi
għandek fi sħaba mudlama, biex jisma'
l-poplu meta nkellmek, u jemmnek għal
dejjem. U qal Mosè kliem il-poplu lill-
Mulej.
10 U l-Mulej qal lil Mosè: Mur għand
il-poplu, u qaddishom illum u għada, u
ħallihom jaħslu ħwejjiġhom,
11 U jkunu mhejjijin għat-tielet jum:
għax fit-tielet jum il-Mulej jinżel quddiem
il-poplu kollu fuq il-muntanja ta' Sinaj.
12 U int tifred in-nies minn kull naħa,
billi tgħid: Ara li ma titilgħux fuq il-
muntanja, jew tmissu tarfha: kull min
imiss il-muntanja sgur jagħtuh il-mewt.

13 L-ebda id ma tmissha: min imissha
sgur ikun imħaġġar jew minfud; sew jekk
tkun bhima, u sew jekk ikun bniedem, ma
jibqax ħaj: xħin it-tromba ddoqq fit-tul,
huma jitilgħu fuq il-muntanja.
14 U niżel Mosè minn fuq il-muntanja
lejn in-nies, u qaddes in-nies; u ħaslu
ħwejjiġhom.
15 U qal lin-nies: Kunu mhejjijin
għat-tielet jum: la tersqux lejn in-nisa
tagħkom.
16 U ġara fit-tielet jum filgħodu, illi
kien hemm ir-ragħad u l-beraq, u sħaba
mudlama fuq il-muntanja, u daqq it-
tromba jżarżar qawwi; u n-nies kollha li
kienu fil-kamp triegħdu.
17 U Mosè ħareġ in-nies mill-kamp biex
jiltaqgħu ma' Alla: u qagħdu f'tarf il-
muntanja.
18 U l-muntanja Sinaj kienet iddaħħan
kollha, għaliex il-Mulej niżel fuqha fin-
nar; u d-duħħan tiegħu tala' bħad-duħħan
ta' forn, u l-muntanja kollha kienet tit-
heżheż qatigħ.
19 U malli leħen it-tromba daqq bil-
qawwa, u beda jżid u jżid, tkellem Mosè, u
Alla wieġbu b'ragħda.
20 U niżel il-Mulej fuq il-muntanja
Sinaj, fuq ras il-muntanja: u l-Mulej sejjaħ
lil Mosè fuq ras il-muntanja; u Mosè
tala'.
21 U l-Mulej qal lil Mosè: Inżel, wissi
lill-poplu, li ewwilla ma jersqux iżżejjed
lejn il-Mulej biex jaraw, u ħafna minn-
hom imutu.
22 U ħalli l-qassisin ukoll, li jersqu lejn
il-Mulej, jitqaddsu, li ma jagħmilx għali-
hom il-Mulej.
23 U Mosè qal lill-Mulej: Ma jistax il-
poplu jitla' fuq il-muntanja Sinaj: għax
int wissejtna, billi għidtilna: Agħmel
limiti madwar il-muntanja, u qaddsu.
24 U l-Mulej qallu: Itlaq, inżel, u arġa'
itla', int, u Arun miegħek: iżda tħallix il-
qassisin u l-poplu jgħaddu biex jitilgħu
ħdejn il-Mulej, li ma jagħmilx għali-
hom.
25 Niżel għalhekk Mosè ħdejn il-poplu,
u kellimhom.

20 U Alla tkellem dal-kliem kollu, billi
qal:
2 Jiena l-Mulej Alla tiegħek, li ħriġtek
mill-art ta' l-Eġittu, minn dar il-jasar.
3 Ma jkollokx allat oħra quddiemi.
4 La tagħmel ebda xbieha minquxa għa-
lik, jew xbieha ta' xi ħaġa li hemm fis-sema
minn fuq, jew li hemm fl-art minn taħt,
jew li hemm fl-ilma ta' taħt l-art:
5 La tmilx quddiemhom, u la tqim-
homx: għax jien, il-Mulej, Alla tiegħek,
Alla għajjur, li nħallas ħażen il-missirijiet
fl-ulied sat-tielet u r-raba' nisel ta' dawk
li jobogħduni;
6 U nagħmel ħniena ma' eluf minn
dawk li jħobbuni, u jħarsu l-kmandamenti
tiegħi.
7 La ssemmix isem il-Mulej, Alla tiegħ-
ek, fil-batal: għax il-Mulej ma jħallix bla
kastig lil min isemmi ismu fil-batal.
8 Ftakar f'jum is-Sibt, biex tqaddsu.
9 Sitt ijiem taħdem, u tagħmel ix-
xogħol tiegħek kollu:
10 Imma s-seba' jum hu Sibt il-Mulej,
Alla tiegħek: fih la tagħmel ebda xogħol:
la int, la ibnek, la bintek, la l-qaddej
tiegħek, la l-qaddejja tiegħek, la l-bhejjem
tiegħek, u la l-għarib li jgħammer 'il
ġewwa minn bwiebek.
11 Għax f'sitt ijiem il-Mulej għamel is-
sema u l-art, il-baħar, u kulma hemm
fihom, u strieħ fis-seba' jum: għalhekk
bierek il-Mulej jum is-Sibt, u qaddsu.
12 Weġġaħ lil missierek u lil ommok:
biex jitwalu jiemek fuq l-art li l-Mulej,
Alla tiegħek, jagħtik.
13 La toqtolx.
14 La tikkommettix adulterju.
15 La tisraqx.
16 La tgħidx xhieda giddieba għal
għajrek.
17 La tixtieqx dar għajrek; la tixtieqx
mart għajrek; u la l-qaddej tiegħu; u la
l-qaddejja tiegħu; la l-gendus tiegħu; u la
l-ħmar tiegħu, u lanqas xejn milli hu ta'
għajrek.
18 U l-poplu kollu kien jisma' r-ragħad,
u d-daqq tat-tromba, u jara l-beraq, u
l-muntanja ddaħħan: u malli ra dan, il-
poplu beda jirtogħod u qagħad fil-
bogħod.
19 U qalu lil Mosè: Kellimna, u nisim-
għuk: imma tħallix 'l Alla jkellimna, li
ma mmutux.
20 U Mosè qal lill-poplu: La tibżgħux
għax Alla ġie biex iġarrabkom, u biex
ikun il-biża' tiegħu quddiemkom, u
hekk ma tidinbux.
21 U l-poplu qagħad fil-bogħod, u
Mosè resaq lejn is-sħaba sewda, li kien
fiha Alla.
22 U l-Mulej qal lil Mosè: Hekk tgħid
lil ulied Iżrael: Intom stess rajtu li
kellimtkom mis-sema.
23 La tagħmlux allat tal-fidda biex
ikunu miegħi, u lanqas tagħmlu allat tal-
fidda, u tad-deheb għalikom.
24 Altar ta' l-art tagħmilli, u fuqu tis-
sagrifika l-offerti tiegħek tal-ħruq, l-
offerti tas-sliem, in-nagħaġ tiegħek, u l-
gniedes tiegħek: kulfejn irrid infakkar
ismi, niġi għandek u nbierkek.
25 U jekk tagħmilli altar tal-ġebel,
tibnihx b'ġebel minġur: għax jekk tarfa'
l-għodda tiegħek fuqu, tniġġsu.
26 Lanqas titla' bit-taraġ għall-altar
tiegħi, biex ma jinkixifx il-għera tiegħek
fuqu.

21 Issa dawn huma l-ordinanzi li inti
tqegħdilhom quddiemhom:
2 Jekk inti tixtri Isir Lhudi, sitt snin
jaħdimlek: u fis-seba' sena joħroġ ħieles,
b'xejn.
3 Jekk daħal waħdu, joħroġ waħdu:
jekk ikun miżżewweġ, martu toħroġ
miegħu.
4 Jekk sidu jkun tah mara, u din tkun
wilditlu subjien jew bniet; il-mara u
wliedha jkunu ta' sidha, u joħroġ waħdu.
5 U jekk l-ilsir igħid bla tlaqliq: Inħobb
lil sidi, lil marti, u lil uliedi; ma noħroġx
ħieles:
6 Imbagħad sidu jieħdu għand l-imħall-
fin; jieħdu wkoll sa ħdejn il-bieb, jew sa
ħdejn ħiser il-bieb, u sidu jtaqqablu widin-
tu b'xifa; u jibqa' jaħdimlu għal dejjem.
7 Jekk wieħed ibigħ lil bintu biex tkun
qaddejja, ma toħroġx kif jagħmlu l-qad-
dejja rġiel.
8 Jekk ma togħġobx lil sidha, li kien
ħotobha għalih, iħalliha tinfeda: biex
ibigħha lil nies barranin hu m'għandu
l-ebda dritt, billi jkun mexa magħha bil-
qerq.
9 U jekk ikun ħotobha lil ibnu, għandu
jimxi magħha skond id-dritt tal-bniet.
10 Jekk jiżżewweġ mara oħra; l-ikel
tagħha, ħwejjiġha, u l-jedd tagħha ta'
miżżewġa, ma jnaqqashomlhiex.
11 U jekk dawn it-tlieta ma jagħmlil-
hiex, toħroġ b'xejn, bla ħlas ta' flus.
12 Min jidrob bniedem, li jmut, għandu
jieħu l-mewt.
13 U jekk ma nasablux, imma Alla
tahulu f'idejh; imbagħad jien nagħmillek
post fejn jaħrab.
14 Iżda jekk wieħed, għax hekk ikun
irid, jonsob għal għajru, biex joqtlu bil-
qerq; inti tieħdu mqar minn ħdejn l-altar
tiegħi, għall-mewt.
15 U min jidrob lil missieru, jew lil
ommu, għandu jieħu l-mewt.
16 Min jisraq bniedem, u jbigħu, jew
jinstab għandu, għandu jieħu l-mewt.
17 Min jisħet lil missiru, jew lil ommu,
għandu jieħu l-mewt.
18 U jekk xi rġiel jiġġieldu, u wieħed
jidrob lil ieħor b'ġebla, jew bil-ponn tiegħu,
u ma jmutx, imma jibqa' fis-sodda:
19 U jarġa' jqum, u joħroġ barra jimxi
fuq il-ħatar tiegħu, dak li darbu ma jkunx
ikkastigat: biss iħallsu taż-żmien li tilef,
u jieħu ħsiebu sakemm ifiq għal kollox.
20 U jekk wieħed jidrob bil-ħatar tiegħu
l-qaddej tiegħu, jew il-qaddejja tiegħu, u
jmut taħt idejh; ikun ikkastigat.
21 Imma jekk jibqa' ħaj jum jew ju-
mejn, ma jkunx ikkastigat; għax hu flusu.
22 Jekk jiġġieldu xi rġiel, u jweġġgħu
mara tqila, u b'hekk ikorruha, bla ma
tiġrilha ebda ħsara oħra: ikun ikkastigat,
skond kemm iwaħħlu żewġ il-mara; u
jħallas kemm jaqtgħu l-imħallfin.
23 U jekk wara tiġri xi ħsara, imbagħad
inti tagħti ħajja b'ħajja,
24 Għajn b'għajn, sinna b'sinna, id
b'id, riġel b'riġel,
25 Kiwja b'kiwja, ġerħa b'ġerħa, tben-
ġila bi tbenġila.
26 U jekk bniedem jidrob għajn il-
qaddej tiegħu, jew għajn il-qaddejja
tiegħu, u titħassarlu; jitilqu ħieles bi ħlas
għajnu.
27 U jekk itajjar xi sinna tal-qaddej,
jew tal-qaddejja tiegħu; jitilqu ħieles bi
ħlas sinntu.
28 Jekk gendus jagħti bir-ras lil raġel
jew mara, u jmutu; il-gendus għandu jkun
imħaġġar, u ma jittikilx laħmu, iżda sid
il-gendus ma jkunx ikkastigat.
29 Iżda jekk il-gendus fl-imgħoddi kien
jagħti bir-ras, u dan kien imgħarraf lil
sidu, u ma żammux ġewwa, u qatel mara
jew raġel, il-gendus ikun imħaġġar, u
sidu wkoll jieħu l-mewt.
30 Jekk iwaħħluh somma ta' flus, iħal-
las b'fidwa ta' ħajtu dak kollu li jwaħħluh.
31 Jekk il-gendus jagħti bir-ras lil iben,
jew lil bint, skond dil-liġi jagħmlulu.
32 Jekk il-gendus jagħti bir-ras lill-
ilsir jew lill-ilsira; iħallas sidu tletin xekel
tal-fidda lil sidhom, u jitħaġġar il-gendus.
33 U jekk wieħed jiftaħ bir, jew iħaffer
bir, u ma jgħattihx, u gendus jew ħmar
jaqa' ġo fih;
34 Sid il-bir iħallsu, u jagħti l-flus lil
sidhom; u l-bhima mejta tkun tiegħu.
35 U jekk gendus ta' wieħed iwaġġa'
gendus ta' ieħor, u imut; jinbiegħ il-
gendus il-ħaj, u jaqsmu flusu; u l-gendus
il-mejjet jaqsmuh ukoll.
36 Jew jekk ikun magħruf li fl-imgħoddi
il-gendus kien jagħti bir-ras, u sidu ma
żammux ġewwa; dan għandu jħallas
gendus b'gendus; u l-gendus mejjet ikun
tiegħu.

22 Jekk wieħed jisraq gendus, jew
nagħġa, u joqtolha, jew ibigħha,
irodd ħames gniedes għal gendus, u erba'
ngħaġiet għal nagħġa.
2 Jekk ħalliel jinqabad hu u jiftaħ, u
jaħbtuh li jmut, mhemmx ħtija ta' qtil.
3 Jekk tkun telgħet fuqu x-xemx, hemm
ħtija ta' qtil: għandu jrodd kollox; jekk
m'għandu xejn, jinbiegħ għal dak li
seraq.
4 Jekk jinsab sgur għandu ħaj dak li
seraq, sew jekk ikun gendus, u sew jekk
ikun ħmar, jew nagħġa; irodd daqshekk
ieħor.
5 Jekk wieħed iħalli għalqa jew dwieli
jkunu mikulin, billi jdaħħal il-bhima tie-
għu biex tirgħa f'għalqa ta' ħaddieħor,
irodd mill-aħjar tal-għalqa tiegħu, u mill-
aħjar tad-dwieli tiegħu.
6 Jekk jaqbad in-nar, u jieħu x-xewk, u

jinħarqu l-għaram tal-qamħ, u ż-żara' wie-
qaf, jew il-għalqa, għandu jagħmel tajjeb
min qabbad in-nar.
7 Jekk wieħed jagħti lil ġaru flus jew
ħwejjeġ biex iżommhomlu, u dawn jin-
serqu minn daru; jekk il-ħalliel jin-
qabad, ħa jħallas daqshekk ieħor.
8 Jekk il-ħalliel ma jinsabx, jitressaq
sid id-dar quddiem l-imħallfin, biex jaraw
jekk meddx idu fuq ħwejjeġ ġaru.
9 Għal kull ksur ta' liġi, sew jekk ikollu
x'jaqsam ma' xi gendus, u sew ma' xi
ħmar, jew ma' xi nagħġa, jew ma' xi libsa,
jew ma' kull ħaġa mitlufa, li wieħed ieħor
igħid li hija tiegħu, il-kawża tat-tnejn tiġi
quddiem l-imħallfin; u min jieħu l-ħtija
mingħand l-imħallfin, irodd daqshekk
ieħor lil ġaru.
10 Jekk wieħed jagħti lil ġaru ħmar,
jew gendus, jew nagħġa, jew bhima, li
tkun, biex iħarisha; u tmut, jew tkorri,
jew tinħataf, bla ma ħadd ma jintebaħ
b'dan:
11 Ħalfet il-Mulej taqta' bejniethom it-
tnejn, li min kien iħares il-bhima ma
meddx idu fuq ħwejjeġ ġaru; u s-sid jilqa'
l-ħalfa, u l-ieħor xejn ma jħallas.
12 Iżda jekk tkun misruqa minn
għandu, iħallasha lil sidha.
13 Jekk kienet imqattgħa, ħa jġibha
b'xhieda: u tal-bhima imqattgħa xejn ma
jħallas.
14 U jekk wieħed jissellef xi ħaġa minn
għand ġaru, u tkorri, jew tmut, xħin sidha
ma jkunx magħha, għandu jħallasha.
15 Iżda jekk sidha jkun magħha, ma
jħallas xejn: jekk tkun ħaġa mikrija, tmur
ma' flus il-kiri tagħha.
16 Jekk wieħed iqarraq b'xebba, mhix
imgħarrsa, u jorqod magħha, għandu
jħallas id-dota tagħha u jeħodha b'martu.
17 Jekk missierha assulutament ma
jkunx irid jagħtihielu, għandu jħallas flus
skond id-dota tax-xebbiet.
18 M'għandikx tħalli saħħara tgħix.
19 Kull min jorqod ma' bhima, għandu
jieħu l-mewt.
20 Min jissagrifika lil xi alla, għajr
lill-Mulej waħdu, ikun meqrud għalkol-
lox.
21 La taħqarx il-għarib, u lanqas
tgħakksu: għax intom kontu għorba fl-art
ta' l-Eġittu.
22 La taħqru l-ebda armla, u l-ebda
ltim.
23 Jekk taħqruhom b'xi mod, u jgħaj-
tuli, nisma' bla dubju l-agħjat tagħhom.
24 U tixgħel qillti; u noqtolkom bis-
sejf; u romol isiru n-nisa tagħkom, u
wliedkom iltiema.
25 Jekk tislef flus lil xi ħadd mill-poplu
tiegħi, lill-fqir li qiegħed miegħek, la
tkunx miegħu bħal użurarju, u lanqas
tgħabbih b'imgħax.
26 Jekk tieħu b'rahan il-mantar ta' għaj-
rek, int għandek troddulu qabel inżul ix-
xemx:
27 Għax dak biss hu l-għata li għandu,
il-libsa tiegħu għal ġismu: fiex jorqod? U
jiġri, xħin igħajjatli, illi nisimgħu; għax
jien ħanin.
28 La tidgħix b'Alla, u lanqas tisħet il-
kap tal-poplu tiegħek.
29 La tiddawwarx toffri l-ewwel frott
mill-milja tal-ħasda tiegħek u mill-
għasra tiegħek: l-ewwel f'uliedek is-subjien
tagħtihuli.
30 Hekk ukoll tagħmel bil-gniedes
tiegħek, u bin-ngħaġ tiegħek: m'ommu
jibqa' sebat ijiem; fit-tmien jum tagħtihuli.
31 Tkunuli nies qaddisin: la tiklux
laħam ta' bhejjem imqattgħin fir-raba';
itfgħuh lill-klieb.

23 La tqajjimx xniegħa giddieba: la
tagħtix idek lill-ħażin biex tkun
xhieda giddieba.
2 La tmurx wara l-kotra biex tagħmel il-
ħażen; u lanqas tixhed fi ġlieda biex tit-
mejjel wara l-kotra biex tgħawweġ il-
ħaqq.
3 Lanqas tinġibed lejn fqir fil-ġlied tie-
għu.
4 Jekk tiltaqa' mal-gendus jew il-ħmar
tal-għadu tiegħek mitluf, int għandek trod-
dulu.
5 Jekk tara l-ħmar ta' wieħed li jobogħ-
dok imwaqqa' taħt it-tagħbija tiegħu, inti
m'għandikx iżżomm ruħek lura milli
tgħinu, iżda għandek tgħinu miegħu.
6 Int m'għandikx tgħawweġ ħaqq il-
fqir tal-poplu tiegħek fil-ġlied tiegħu.
7 Żomm ruħek 'il bogħod minn kliem
il-gideb; u toqtolx lil min hu bla ħtija u
ġust: għax jien ma naħfirx lill-ħati.
8 U l-ebda għotja m'għandek tieħu;
għax il-għotjiet igħamu l-għajnejn l-
aktar miftuħin, u jgħawġu l-kliem tat-
tajbin.
9 La taħqrux il-għarib: għax tafu x'inhi
l-qalb tal-għarib, billi kontu għorba fl-art
ta' l-Eġittu.
10 U sitt snin int tiżra' l-għalqa tiegħek,
u tiġma l-frott tagħha.
11 Iżda fis-seba' sena, ħalliha tistrieħ,
u taħdimhiex; biex il-fqar tal-poplu tiegħek
jieklu: u dak li jħallu jikluh il-bhejjem tar-
raba'. Hekk ukoll tagħmel lid-dwieli
tiegħek u liż-żebbuġ tiegħek.
12 F'sitt ijiem tagħmel ix-xogħol tie-
għek, u fis-seba' jum tistrieħ: biex jis-
trieħu l-gendus u l-ħmar tiegħek, u bin il-
qaddejja tiegħek, u l-għarib, jieħdu n-nifs.
13 Ħarsu kulma għidtilkom: u la
ssemmux isem allat oħra, u lanqas jin-
stama' minn fommok.
14 Tliet darbiet fis-sena tagħmilli għid.
15 Ħares għid l-ażżmi: (sebat ijiem
għandek tiekol ħobż bla ħmira, kif

ordnajtlek, fiż-żmien li għidtlek tax-xahar t'Abib; għax fih int ħriġt mill-Eġittu: u ħadd ma jidher quddiemi idu f'idu:)

16 U ħares għid il-ħsad, l-ewwel frott ta' xogħlok, li int tkun żrajt fil-għalqa; u għid il-ġabra, fi ħruġ is-sena, meta tiġbor il-frott ta' xogħlok mill-għalqa.

17 Tliet darbiet fis-sena l-irġiel kollha tiegħek jidhru quddiem is-Sid, il-Mulej.

18 Int m'għandikx toffri d-demm tas-sagrifiċċju tiegħi b'ħobż meħmur; lanqas ix-xaħam tas-sagrifiċċju tal-għid tiegħi m'għandu jinżamm sa filgħodu.

19 L-ewwel frott t'artek ġibu f'dar il-Mulej, Alla tiegħek. Int m'għandikx issajjar gidi f'ħalib ommu.

20 Ara, jien sa nibgħat Anġlu quddiemek, biex iħarsek fit-triq, u biex iwasslek fil-post li jien hejjejt.

21 Oqgħod attent quddiemu, u isma' kliemu; la tmerihx, għax ma jaħfrilkomx dnubietkom: għax ismi fih.

22 Iżda jekk int tassew tisma' kliemu, u tagħmel kulma ngħid; jien inkun il-għadu ta' l-egħdewwa tiegħek, u l-avversarju ta' l-avversarji tiegħek.

23 Għax l-Anġlu tiegħi jimxi quddiemek, u jwasslek għand l-Amurrin, u l-Ħittin, u l-Pereżin, u l-Kangħanin, u l-Ħiwwin, u l-Ġebusin; u jien neqridhom.

24 Int m'għandikx tinxteħet quddiem allathom, u la tqimhomx, u la tagħmilx bħal egħmilhom; imma għandek tfarrakhom, u tkisser għalkollox il-plieri sagri tagħhom.

25 U tqimu l-Mulej Alla tagħkom, u hu jbierek ħobżok, u l-ilma tiegħek; u jien inneħħi l-mard minn nofsok.

26 Ma jkunx hemm f'artek l-ebda mara li tkorri, jew ħawlija: għadd jiemek nagħmlu sħiħ.

27 Il-biża' tiegħi nibgħat quddiemek, u nħawwad il-popli kollha li tasal għandhom, u nġiegħel l-egħdewwa tiegħek kollha jdawru daharhom lejk.

28 U nibgħat żnażen quddiemek, u jkeċċu l-Ħiwwin, il-Kangħanin, u l-Ħittin, minn quddiemek.

29 Ma nkeċċihomx minn quddiemek f'sena waħda; li l-art ma ssirx ħerba, u l-bhejjem tar-raba' joqtru għalik.

30 Ftit ftit inkeċċihom minn quddiemek, sakemm tikber int, u tista' tieħu l-art.

31 U nqiegħed trufek mill-baħar l-Aħmar sal-baħar tal-Filistin, u mid-deżert sax-xmara Ewfrat: għax nagħtikom f'idejkom in-nies li jgħammru f'dik l-art; u int tkeċċihom minn quddiemek.

32 Tagħmilx għaqda magħhom jew ma' l-allat tagħhom.

33 M'għandhomx igħammru f'artek, li ma jġagħlukx tidneb kontra tiegħi; għax jekk tqim l-allat tagħhom, tassew dan ikun nassa għalik.

24 U qal lil Mosè: Itla' ħdejn il-Mulej, int, u Arun, Nadab u Abihu, u sebgħin mix-xjuħ ta' Iżrael; u agħtu qima mill-bogħod.

2 U jersaq Mosè waħdu lejn il-Mulej: iżda huma ma jersqux; u lanqas jitilgħu n-nies miegħu.

3 Imbagħad ġie Mosè, u qal lin-nies il-kliem kollu tal-Mulej, u l-ordinanzi kollha: u wieġeb il-poplu kollu b'leħen wieħed, u qal: Il-kliem kollu li qal il-Mulej nagħmluh!

4 U Mosè kiteb il-kliem kollu tal-Mulej, u qam kmieni filgħodu, u bena altar f'tarf il-muntanja, u tnax il-plier, skond it-tnax-il tribù ta' Iżrael.

5 U bagħat żgħażagħ minn ulied Iżrael, u huma offrew sagrifiċċji maħruqa, u ssagrifikaw għoġiela b'sagrifiċċji tas-sliem lill-Mulej.

6 U ħa Mosè nofs id-demm, u qiegħdu fil-bwieqi; u raxxax in-nofs l-ieħor tad-demm fuq l-altar.

7 U ħa l-ktieb tal-għaqda, u qrah quddiem il-ġemgħa tal-poplu; u qalu: Dak kollu li qal il-Mulej nagħmluh, u nisimgħuh.

8 U Mosè ħa d-demm, u raxxu fuq in-nies, u qal: Araw id-demm tal-għaqda li rabat il-Mulej magħkom fuq dal-kliem kollu.

9 Tala' mbagħad Mosè, u Arun, u Nadab, u Abihu, u sebgħin mix-xjuħ ta' Iżrael:

10 U raw 'l Alla ta' Iżrael: u kien hemm taħt riġlejh bħal ċangatura maħduma bis-saffiri, qisha s-sema fis-safa tiegħu.

11 U fuq il-maħturin ta' wlied Iżrael ma meddx idu: huma raw ukoll 'l Alla, u kielu u xorbu.

12 U l-Mulej qal lil Mosè: Itla' fejni fuq il-muntanja, u ibqa' hemm: u nagħtik twavel tal-ġebel, u l-liġi, u l-kmandamenti li ktibt jien; biex tgħallimhomlhom.

13 U qam Mosè, u Ġożwè, il-qaddej tiegħu: u tala' Mosè fuq il-muntanja t'Alla.

14 U qal lix-xjuħ: Oqogħdu stennewna hawn, sakemm nerġgħu niġu ħdejkom; u, ara, Arun u Ħur huma magħkom; jekk xi ħadd jinqalagħlu xi ħaġa x'jagħmel, ħa jiġi għandhom.

15 U Mosè tala' fuq il-muntanja, u sħaba għattiet il-muntanja.

16 U l-glorja t'Alla qagħdet fuq il-muntanja Sinaj, u s-sħaba għattietha għal sitt ijiem: u fis-seba' jum il-Mulej sejjaħ lil Mosè min-nofs is-sħaba.

17 U d-dehra tal-glorja tal-Mulej kienet qisha nar iħaġġeġ fuq ras il-muntanja quddiem għajnejn ulied Iżrael.

18 U Mosè mar f'nofs is-sħaba, u tala' fuq il-muntanja: u Mosè qagħad fuq il-muntanja erbgħin jum u erbgħin lejl.

25 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Għid lil ulied Iżrael, biex iġibuli
offerta: mingħand kull wieħed li jagħti
minn qalbu, tieħdu l-offerta tiegħi.
3 U din hi l-offerta li tieħdu minn
għandhom; deheb, u fidda, u bronż,
4 Lewn vjola, u aħmar dagħmieni, u
skarlat, u għażel fin, u xagħar tal-mogħoż,
5 U ġlud tal-kbiex miżbugħin ħomor, u
ġlud tat-taħax, u għawwied tal-gażżi,
6 Żejt għax-xgħil, ħwawar għaż-żejt
tad-dhin, u għall-fwieħa ta' l-inċens,
7 Ħaġar ta' l-oniċi, u ħaġar biex jitwaħ-
ħal fl-efod, u fis-sidra.
8 U ħa jagħmluli santwarju; biex
ngħammar fosthom.
9 Agħmluh skond kulma sa nurik,
bħall-mudell tat-tabernaklu u l-mudell tal-
ħwejjeġ kollha tiegħu.
10 U jagħmlu arka tal-għawwied tal-
gażżi; it-tul tagħha dirgħajn u nofs, u
l-wisa' tagħha driegħ u nofs, u l-għoli
tagħha driegħ u nofs.
11 U tiksiha b'deheb safi, minn ġewwa
u minn barra tiksiha, u tagħmlilha n-naħa
ta' fuq kuruna tad-deheb madwarha.
12 U ddewbilha erba' ħolqiet tad-deheb,
u tqegħidhom fl-erba' saqajn tagħha;
żewġ ħolqiet fuq ġenb wieħed, u żewġ
ħolqiet fuq il-ġenb l-ieħor.
13 U tagħmel bsaten tal-għawwied tal-
gażżi, u tiksihom bid-deheb.
14 U ddaħħal il-bsaten fil-ħolqiet, f'ġen-
bejn l-arka, biex l-arka tkun tista' tin-
trefa' bihom.
15 Il-bsaten jibqgħu fil-ħolqiet fl-arka:
ma jitneħħewx minnha.
16 U tqiegħed fl-arka x-xhieda li sa
nagħtik.
17 U tagħmel għatu ta' deheb safi: dir-
għajn u nofs ikun it-tul tiegħu, u driegħ u
nofs il-wisa' tiegħu.
18 U tagħmel żewġ kerubin tad-deheb;
agħmilhom maħdumin bil-martel, fiż-żewġ
truf tal-għatu.
19 Agħmel kerub wieħed f'tarf, u l-
kerub l-ieħor fit-tarf l-ieħor: biċċa waħda
mill-għatu tagħmilhom il-kerubin, fuq iż-
żewġ truf tiegħu.
20 U l-kerubin ikunu bi ġwinħajhom
mifruxin 'il fuq, u l-għatu jgħattu bi
ġwinħajhom, u wiċċhom iħares wieħed
lejn l-ieħor; lejn il-għatu jkunu jħarsu wċuh
il-kerubin.
21 U tqiegħed il-għatu fuq l-arka minn
fuq; u fl-arka tqiegħed ix-xhieda li sa
nagħtik.
22 U hemm niltaqa' miegħek, u minn
fuq il-għatu, minn bejn iż-żewġ kerubin li
huma fuq l-arka tax-xhieda, inkellmek
fuq kulma nordnalek għal ulied Iżrael.
23 Tagħmel ukoll mejda tal-għawwied
tal-gażżi: dirgħajn ikun it-tul tagħha; u
driegħ il-wisa' tagħha, u driegħ u nofs il-
għoli tagħha.
24 U b'deheb safi tiksiha, u tagħmlilha
kuruna tad-deheb madwarha.
25 U tagħmlilha bordura għolja erbat
iswaba madwarha. u tagħmel kuruna tad-
deheb lill-bordura dawramejt.
26 U tagħmlilha erba' ħolqiet tad-
deheb, u tqiegħed il-ħolqiet fl-erba'
rkieni li hemm fuq l-erba' saqajn tagħha.
27 Ħdejn il-bordura jkunu l-ħolqiet,
għall-bejtiet tal-bsaten biex jerfgħu l-
mejda.
28 U tagħmel il-bsaten tal-għawwied
tal-gażżi, u tiksihom bid-deheb; biex
bihom jerfgħu l-mejda.
29 U tagħmel id-dixxijiet tagħha, u
l-imgħaref tagħha, u l-kalċijiet tagħha, u
l-bwieqi tagħha, li bihom isir it-tiswib: ta'
deheb safi tagħmilhom.
30 U tqiegħed fuq il-mejda l-ħobż tal-
Preżenza, quddiemi dejjem.
31 U tagħmel gandelabru ta' deheb
safi. Il-gandelabru, u s-sieq tiegħu, u
l-qasba tiegħu jkunu maħdumin bil-
martel: il-ġewż tiegħu, u l-pumi tiegħu, u
l-ward tiegħu, ikunu kollha biċċa waħda
minnu.
32 U sitt friegħi joħorġu minn ġenbejh;
tliet friegħi tal-gandelabru minn ġenb
wieħed, u tliet friegħi tal-gandelabru mill-
ġenb l-ieħor:
33 Tliet ġewżiet magħmulin bħal tal-
lewż, b'pum u warda f'fergħa waħda; u
tliet ġewżiet magħmulin bħal tal-lewż
f'fergħa oħra, b'pum u warda: u hekk fis-
sitt friegħi ħerġin mill-gandelabru.
34 U fil-qasba tal-gandelabru jkun
hemm erba' ġewżiet magħmulin bħal tal-
lewż bil-pumi u l-ward tagħhom.
35 U jkun hemm pum taħt l-ewwel
żewġ friegħi ħerġin mill-gandelabru; u
pum taħt it-tieni żewġ friegħi tiegħu; u
pum taħt l-aħħar żewġ friegħi tiegħu,
għas-sitt friegħi ħerġin mill-gandelabru.
36 Il-pumi tagħhom, u l-friegħi tagħ-
hom, ikunu biċċa waħda mill-gandelabru:
kollox ħaġa waħda, kollox ikun ta' deheb
safi maħdum bil-martel.
37 U tagħmillu s-seba' msiebaħ tiegħu:
u jixgħelu l-imsiebaħ tiegħu biex jiddu għal
quddiemu.
38 U l-imqassijiet tagħhom, u l-bwieqi
tagħhom, ikunu ta' deheb safi.
39 B'talent deheb safi tagħmel il-
gandelabru, b'dawn il-bċejjeċ kollha
tiegħu.
40 U, ara, li tagħmilhom skond il-
mudell tagħhom, li kien muri lilek fuq il-
muntanja.

26 Agħmel ukoll it-tabernaklu b'għaxar
purtieri tal-għażel fin mibrum, u
vjola, u aħmar dagħmieni, u skarlat: bil-
kerubin minsuġin tagħmilhom.
2 It-tul ta' purtiera waħda jkun tmienja

u għoxrin driegħ, u l-wisa' ta' purtiera
waħda erba' dirgħajn; qjies wieħed għall-
purtieri kollha.
3 Ħames purtieri jkunu mgħaqqdin
waħda ma' l-oħra; u ħames purtieri oħra
mgħaqqdin waħda ma' l-oħra.
4 U tagħmel għolielaq tal-vjola f'tarf
il-purtiera ta' barranett fl-ewwel tgħaq-
qida; agħmel l-istess ukoll f'tarf il-
purtiera li hemm barranett tat-tieni tgħaq-
qida.
5 Ħamsin għollieqa tagħmel f'purtiera
waħda, u ħamsin għollieqa tagħmel
f'tarf il-purtiera li hemm fit-tieni tgħaq-
qida; biex l-għolielaq jaqblu waħda ma'
l-oħra.
6 U tagħmel ħamsin ħolqa tad-deheb,
u tgħaqqad flimkien il-purtieri bil-ħoloq:
it-tabernaklu jkun ħaġa waħda.
7 U tagħmel purtieri tax-xagħar tal-
mogħoż biex iservu bħala tinda fuq it-
tabernaklu: ħdax-il purtiera tagħmel
b'kollox.
8 Tul purtiera waħda jkun tletin driegħ,
u l-wisa' ta' purtiera waħda erba' dirgħajn:
il-ħdax-il purtiera jkunu kollha ta' qjies
wieħed.
9 U tgħaqqad ħames purtieri weħid-
hom, u s-sitt purtieri l-oħra weħidhom,
u titni s-sitt purtiera għal quddiem it-tinda.
10 U tagħmel ħamsin għollieqa f'tarf
ta' purtiera waħda, li hemm barranett fl-
ewwel tgħaqqida; u ħamsin għollieqa
f'tarf il-purtiera ta' barranett tat-tieni
tgħaqqida.
11 U tagħmel ħamsin ħolqa tal-bronż,
u daħħal il-ħoloq fl-għolielaq, u tgħaqqad
it-tinda, li ssir ħaġa waħda.
12 U l-bqija li tibqa' żejda mill-pur-
tieri tat-tinda, nofs il-purtiera żejda,
tiddendel għal wara t-tabernaklu.
13 U driegħ 'il hawn, u driegħ 'il hemm,
li jibqa' żejjed fit-tul tal-purtieri tat-tinda,
jiltewa għal ma' ġnub it-tabernaklu minn
hawn u minn hemm, biex igħattuh.
14 U tagħmel għata tal-ġlud tal-kbiex
għat-tinda, miżbugħin ħomor, u għata
tal-ġlud tat-taħax minn fuq.
15 U tagħmel twavel għat-tabernaklu
tal-għawwied tal-gażżi, weqfin.
16 Għaxar dirgħajn ikun tul it-tavla,
u driegħ u nofs ikun il-wisa' ta' tavla
waħda.
17 Żewġ minċotti jkollha tavla waħda,
biex jitwaħħlu wieħed ma' l-ieħor; hekk
tagħmel lil kull tavla tat-tabernaklu.
18 U hekk tagħmel it-twavel tat-taber-
naklu: għoxrin tavla lejn nofsinhar, in-
naħa tisfel.
19 U tagħmel erbgħin bażi tal-fidda
taħt il-għoxrin tavla; żewġ bażi taħt tavla
waħda għall-minċotti tagħha, u żewġ bażi
taħt tavla oħra għall-minċotti tagħha.
20 U għat-tieni ġenb tat-tabernaklu, in-
naħa ta' fuq, ikun hemm għoxrin tavla:
21 U l-erbgħin bażi tagħhom tal-fidda;
żewġ bażi taħt tavla waħda, u żewġ bażi
taħt tavla oħra.
22 U għal wara t-tabernaklu, in-naħa
tal-punent, tagħmel sitt twavel.
23 U tagħmel żewġ twavel għall-irkieni
tat-tabernaklu fil-warrani.
24 U jkunu mżewġin minn isfel; u
jkunu mżewġin ukoll sar-ras sa l-ewwel
ħolqa; hekk għandhom ikunu huma t-
tnejn; għaż-żewġ irkieni.
25 U hekk ikunu tmien twavel, bil-
bażijiet tagħhom tal-fidda, sittax-il
bażi; żewġ bażijiet taħt tavla waħda, u
żewġ bażijiet taħt tavla oħra.
26 U tagħmel traversi tal-għawwied tal-
gażżi; ħamsa għat-twavel ta' ġenb wieħed
tat-tabernaklu,
27 U ħames traversi għat-twavel tal-
ġenb l-ieħor tat-tabernaklu, u ħames
traversi għat-twavel tal-ġenb ta' wara tat-
tabernaklu, in-naħa tal-punent.
28 U t-traversa tan-nofs, fin-nofs tat-
twavel, tgħaddi minn tarf sa tarf.
29 U tiksi t-twavel bid-deheb, u l-ħoloq
tagħhom, il-bejtiet tat-traversi tagħmilhom
tad-deheb; bid-deheb tiksi wkoll it-
traversi.
30 U twaqqaf it-tabernaklu fuq il-
għamla tiegħu li kienet murija lilek fuq
il-muntanja.
31 U tagħmel velu tal-vjola, u ta' l-
aħmar dagħmieni, u ta' l-iskarlat, u
tal-għażel fin mibrum; tagħmlu bil-
kerubin, xogħol in-nissieġ.
32 U ddendlu ma erba' kolonni tal-
għawwied tal-gażżi, miksijin bid-deheb;
il-ganġijiet tagħhom ukoll ikunu tad-
deheb, fuq l-erba' bażijiet tal-fidda.
33 U ddendel il-velu taħt il-ħoloq, biex
tkun tista' ddaħħal hemm, 'il ġewwa mill-
velu, l-arka tax-xhieda: u l-velu jifirdilkom
bejn il-qaddis u l-qaddis tal-qaddisin.
34 U tqiegħed il-għatu fuq l-arka tax-
xhieda fil-qaddis tal-qaddisin.
35 U l-mejda tqegħidha barra mill-
velu, u l-gandelabru quddiem il-mejda
fil-ġenb tat-tabernaklu, in-naħa ta' isfel:
u l-mejda tqegħidha l-ġenb ta' fuq.
36 U tagħmel purtiera għall-bieb tat-
tinda tal-vjola, ta' l-aħmar dagħmieni, ta'
l-iskarlat, u tal-għażel fin mibrum, xogħol
it-tarraż.
37 U tagħmel lill-purtiera ħames kolon-
ni tal-għawwied tal-gażżi, u tiksihom
bid-deheb, u l-ganġijiet tagħhom ikunu
tad-deheb: u ddewbilhom ħames bażijiet
tal-bronż.

27 U tagħmel altar tal-għawwied tal-
gażżi, ħames dirgħajn twil, u ħames
dirgħajn wiesa'; b'erba' ġnieb ikun l-altar:
u tliet dirgħajn ikun il-għoli tiegħu.
2 U tagħmillu qrunu fuq l-erba'

xewkiet tiegħu: qrunu johorġu minnu: u
tiksihom bil-bronż.
3 U tagħmillu l-bramel tiegħu għar-
rmied, u l-paletti tiegħu, u l-ħwat tiegħu, u
l-furkettuni tiegħu, u l-imġamar tiegħu;
dawn il-ħwejjeġ kollha tiegħu tagħmilhom
tal-bronż.
4 U tagħmillu grada maħduma bħal
xibka tal-bronż; u fuq ix-xibka tagħmel
erba' ħolqiet tal-bronż fl-erba' truf tagħha.
5 U tqegħidha taħt il-ħarrieġa ta' l-
altar, l-isfel, b'mod li x-xibka tasal sa nofs
l-altar.
6 U tagħmel il-bsaten għall-altar, bsaten
tal-għawwied tal-gażżi, u tiksihom bil-
bronż.
7 U l-bsaten jidħlu fil-ħoloq; ħa jkunu
fuq iż-żewġ ġnub ta' l-altar il-bsaten,
huma u jerfgħuh.
8 Vojt bit-twavel tagħmlu: kif kien
muri lilek fuq il-muntanja, hekk għand-
hom jagħmluh.
9 U tagħmel ukoll il-bitħa tat-taber-
naklu: in-naħa ta' nofsinhar, ikollha
qlugħ tal-għażel fin mibrum, tul ta' mitt
driegħ għal naħa waħda:
10 U l-għoxrin kolonna tagħha, u
l-għoxrin bażi tagħhom ikunu tal-bronż;
il-ganġijiet tal-kolonni u d-dwawar tagħ-
hom ikunu tal-fidda.
11 Hekk ukoll in-naħa ta' fuq, ma'
tulha, ikun hemm qlugħ tul mitt driegħ
b'għoxrin kolonna, u l-għoxrin bażi tagħ-
hom tal-bronż; il-ganġijiet tal-kolonni u
d-dwawar tagħhom ikunu tal-bronż.
12 U għall-wisa' tal-bitħa, in-naħa tal-
punent, ikun hemm qlugħ ta' ħamsin
driegħ: għaxar kolonni, u l-għaxar bażi
tagħhom.
13 U fil-wisa' tal-bitħa, in-naħa tal-
lvant, ikun ħamsin driegħ.
14 Il-qlugħ ta' ġenb wieħed tal-bieb
ikunu ħmistax-il driegħ: il-kolonni tagħ-
hom tlieta, u l-bażi tagħhom tlieta.
15 U fuq il-ġenb l-ieħor ikun hemm
qlugħ ta' ħmistax-il driegħ: tlieta l-
kolonni tagħhom, u tlieta l-bażi tagħhom.
16 U għall-bieb il-bitħa jkun hemm pur-
tiera ta' għoxrin driegħ tal-vjola, u ta'
l-aħmar dagħmieni, u ta' l-iskarlat, u
tal-għażel fin mibrum, xogħol it-tarrâz: u
l-kolonni tagħhom ikunu erbgħa, u l-bażi-
jiet tagħhom erbgħa.
17 Il-kolonni kollha tal-bitħa, dawra-
mejt, ikollhom dwawar tal-fidda; il-
ganġijiet tagħhom ikunu tal-fidda, u l-
bażijiet tagħhom tal-bronż.
18 It-tul tal-bitħa jkun ta' mitt driegħ, u
l-wisa' ħamsin f'kull ġenb, u l-għoli
ħamest idriegħ tal-għażel fin mibrum, u
l-bażijiet tagħhom tal-bronż.
19 Il-ħwejjeġ kollha tat-tabernaklu,
użati fis-servizzi kollha tiegħu, u l-utied
kollha tiegħu, u l-utied kollha tal-bitħa,
ikunu tal-bronż.
20 U tordna lil ulied Iżrael, biex iġibulek
żejt taż-żebbuġ safi, misħuq għax-xgħil,
biex il-musbieħ jixgħel dejjem.
21 Fit-tinda tal-laqgħa, 'il barra mill-
velu li qiegħed quddiem ix-xhieda, Arun
u wliedu jħejjuh minn filgħaxija sa filgħodu
quddiem il-Mulej: ikun dan statut għal
dejjem minn nisel għal nisel tagħhom,
għal ulied Iżrael.

28 U int ressaq lejk lil ħuk Arun, u
'l uliedu miegħu, minn qalb ulied
Iżrael, biex ikunuli qassisin: Arun, Nadab,
u Abihu, Elgħazar u Itamar, ulied Arun.
2 U tagħmel ilbies imqaddes lil Arun
ħuk, ta' ġieħ u ta' żina.
3 U int tkellem lil dawk kollha ta'moħħ
tajjeb, li jien imlejthom bl-ispirtu tal-
għerf, biex jagħmlu l-ilbies ta' Arun biex
jitqaddes, u jkunli qassis.
4 U dan hu l-ilbies li jagħmlu: sidra, u
efod, u mantar, u tônka immaljata, u
turbant, u ħżiem: u jagħmlu lbies imqaddes
lil Arun, ħuk, u lil uliedu, biex ikunuli qas-
sisin.
5 U jieħdu d-deheb, u l-vjola, u l-
aħmar dagħmieni, u l-iskarlat, u l-għażel
fin.
6 Jagħmlu wkoll l-efod bid-deheb,
vjola, aħmar dagħmieni, skarlat, u
għażel fin mibrum, xogħol in-nissieġ.
7 Fuq l-ispallejn ikollu żewġ truf li
jingħaqdu, u hekk jinqafel.
8 U l-ħżiem artistiku li jkun fuq l-efod
biex iżommu, ikun xogħol wieħed, u
ħaġa waħda miegħu: tad-deheb, tal-vjola,
ta' l-aħmar dagħmieni, ta' l-iskarlat, u tal-
għażel fin mibrum.
9 U tieħu żewġ ħaġriet ta' l-oniċi, u
tnaqqax fuqhom ismijiet ulied Iżrael:
10 Sitt ismijiet minnhom fuq ħaġra
waħda, u s-sitt ismijiet l-oħra li jibqgħu
fuq il-ħaġra l-oħra, skond twelidhom.
11 Bħalma naqqâx il-ħaġar jonqox is-
siġilli, hekk int tonqox iż-żewġ ħaġriet
bl-ismijiet ta' wlied Iżrael; u tingastahom
fi dwawar tad-deheb.
12 U tqiegħed iż-żewġ ħaġriet fuq l-
ispalletti ta' l-efod, b'ħaġriet ta' tifkira
għal ulied Iżrael: u Arun jarfa' ismijiethom
quddiem il-Mulej, fuq spallejh, b'tifkira.
13 U tagħmel dwawar tad-deheb;
14 U żewġ ktajjen tad-deheb safi fit-
truf; tagħmilhom midfurin, bħal ħbula,
u torbot il-ktajjen mad-dwawar.
15 Tagħmel ukoll is-sidra tal-ħaqq,
xogħol in-nissieġ; bħax-xogħol ta' l-efod
tagħmilha; tad-deheb, tal-vjola, ta' l-
aħmar dagħmieni, ta' l-iskarlat, u tal-
għażel fin mibrum, tagħmilha.
16 Tkun kwadra, u mitnija: xiber ikun
it-tul tagħha, u xiber ikun il-wisa' tagħ-
ha.
17 U tingasta fiha tagħmira ħaġar, li

tkun f'erba' sfuf ħaġar: l-ewwel saff ikun
sardju, tupazju, u smerald: dan ikun l-
ewwel saff.
18 U t-tieni saff ikun: rubin, saffir, u
djamant.
19 U t-tielet saff ikun: ġjaċint, âgta, u
ametist.
20 U ir-raba' saff ikun: krisôltu, oniċi,
u djaspru: ikunu ngastati fid-dwawar tagħ-
hom tad-deheb.
21 U l-ħaġar ikun skond l-ismijiet ta'
wlied Iżrael, tnax, daqs ismijiethom; im-
naqqxin bħal siġill; kull waħda jkollha
isimha, għat-tnax-il tribù.
22 U tagħmel fuq is-sidra ktajjen
midfurin, maħdumin bħal ħbula, tad-
deheb safi.
23 U tagħmel fuq is-sidra żewġ ħolqiet
tad-deheb, u tqiegħed iż-żewġ ħolqiet fiż-
żewġ truf tas-sidra,
24 U tqiegħed iż-żewġ ktajjen midfurin
tad-deheb fiż-żewġ ħolqiet li qegħdin fi
truf is-sidra.
25 U ż-żewġ truf l-oħra tal-ktajjen
midfurin torbothom maż-żewġ dwawar, u
tqegħidhom fuq l-ispalletti ta' l-efod,
minn quddiem.
26 U tagħmel żewġ ħolqiet tad-deheb,
u tqegħidhom fiż-żewġ truf l-oħra tas-
sidra, fil-ħâxja tagħha, ta' lejn l-efod, il-
ġewwa.
27 U żewġ ħolqiet oħra tad-deheb tagħ-
mel, u tqegħidhom fuq l-ispalletti ta' l-
efod, minn isfel, in-naħa ta' quddiem
tiegħu, ħdejn ir-rabta l-oħra tiegħu, minn
fuq il-ħżiem aristiku ta' l-efod.
28 U jorbtu s-sidra bil-ħolqiet tagħha
mal-ħolqiet ta' l-efod b'ħajt tal-vjola,
biex toqgħod fuq il-ħżiem artistiku ta'
l-efod, u biex is-sidra ma tinħallx mill-
efod.
29 U Arun jarfa' l-ismijiet ta' wlied
Iżrael fis-sidra tal-ħaqq fuq qalbu, xħin
jidħol fis-santwarju, b'tifkira ta' dejjem,
quddiem il-Mulej.
30 U tqiegħed fis-sidra tal-ħaqq l-Urim
u t-Tummim; u dawn ikunu fuq qalb
Arun, xħin jidħol quddiem il-Mulej: u
jarfa' Arun il-ħaqq ta' wlied Iżrael fuq
qalbu quddiem il-Mulej, dejjem.
31 U tagħmel il-libsa ta' l-efod, kollha
vjola.
32 U jkun hemm fetħa għar-ras, f'
nofsha: u jkollha tberfila madwar il-fetħa
tagħha, xogħol minsuġ; bħal fetħa ta'
ġlekk ta' l-azzar, biex ma titqattax.
33 U fi djulha tagħmel rummien tal-
vjola, u ta' l-aħmar dagħmieni, u ta' l-
iskarlat, dawramejt; u ġlieġel tad-deheb
bejniethom, id-dawra kollha.
34 Ġolġol tad-deheb u rummiena; ġol-
ġol tad-deheb u rummiena; fi djul il-
libsa, id-dawra kollha.
35 U jilbisha Arun biex jaqdi dmiru; u
l-ħoss tagħha jinstama' hu u dieħel il-
maqdes quddiem il-Mulej, u hu u ħiereġ,
li ma jmutx.
36 U tagħmel biċċa rqiqa deheb safi, u
tnaqqax fuqha, bħal tinqix ta' siġill:
QODOS LILL-MULEJ.
37 U torbotha b'ħajta tal-vjola, biex
tkun fuq it-turbant; fuq in-naħa ta' qud-
diem tat-turbant tkun.
38 U tkun fuq ġbin Arun, u Arun jarfa'
l-ħtijiet, li jsiru fil-ħwejjeġ imqaddsa,
li wlied Iżrael iqaddsu fil-għotjiet
qaddisa kollha tagħhom; u tkun dejjem
fuq ġbinu, biex ikunu milqugħin tajjeb
quddiem il-Mulej.
39 U tagħmel tônka wkoll tal-għażel fin,
immaljata, u tagħmel turbant tal-għażel
fin, u tagħmel ħżiem, xogħol ittarrâz.
40 U tagħmel għal ulied Arun tônok, u
tagħmlilhom ħżejjem, u tagħmlilhom
trâbant, b'ġieħ u żina.
41 U tlibbishom lil Arun, ħuk, u lil
uliedu miegħu; u tidlikom, u tikkonsagra-
hom, u tqaddishom, biex ikunuli qassisin.
42 U tagħmlilhom qliezet qsar tal-
għażel biex igħattu l-għera tagħhom; li
jaslu mill-ġenbejn sal-koxxtejn:
43 U jilbishom Arun, u jilbsuhom ulie-
du, xħin jidħlu fit-tinda tal-laqgħa, jew
xħin jersqu lejn l-altar biex jaqdu fil-
maqdes; biex ma jkollhomx ħtija, u jmutu;
dan ikun statut għal dejjem għalih u għal
nislu warajh.

29 U dan hu li għandek tagħmlilhom
biex tqaddishom, biex jkunuli qas-
sisin: Ħu għoġol, u żewġt ikbiex, bla
difett.
2 U ħobż ażżmu, u ftajjar ażżmi miblu-
lin fiż-żejt, u ftajjar irqaq ażżmi, midlukin
biż-żejt; dawn kollha tagħmilhom bis-
smid tal-qamħ.
3 U tqegħidhom f'qoffa, u toffrihom
fil-qoffa, mal-għoġol u maż-żewġt ikbiex.
4 U twassal lil Arun u lil uliedu sal-bieb
tat-tinda tal-laqgħa, u taħsilhom bl-ilma.
5 U tieħu l-ilbiesi, u tlibbes it-tônka 'l
Arun, u l-libsa ta' l-efod, u l-efod, u s-
sidra, u tħażżmu bil-ħżiem artistiku ta'
l-efod.
6 U tqiegħed fuq rasu t-turbant, u
tqiegħed il-kuruna mqaddsa fuq it-turbant.
7 Imbagħad tieħu ż-żejt tad-dhin, u
ssawbu fuq rasu u tidhnu.
8 U ġġib lil uliedu, u tlibbishom it-
tonôk.
9 U tħażżimhom bil-ħżiem, lil Arun u
lil uliedu, u xxiddilhom it-trabant; u
s-saċerdozju jkun tagħhom bi statut
għal dejjem: u tikkonsagra lil Arun u lil
uliedu.
10 U ġġib il-għoġol quddiem it-tinda
tal-laqgħa: u Arun u wliedu jqiegħdu
jdejhom fuq ras il-għoġol.
11 U quddiem il-Mulej toqtol il-

għoġol, ħdejn il-bieb tat-tinda tal-laqgħa.
12 U ħu ftit demm tal-għoġol, u
qiegħdu fuq il-qrun ta' l-altar b'subajk, u
sawwab id-demm kollu f'saqajn l-altar.
13 U tieħu x-xaħam kollu li jiksi l-ġew-
wieni, u t-tebqa tal-fwied, u ż-żewġ kilwiet,
u x-xaħam ta' fuqhom, u aħraqhom fuq
l-altar.
14 Iżda l-laħam tal-għoġol, u l-ġild
tiegħu, u l-ħmieġ tiegħu, taħraqhom bin-
nar barra mill-kamp: sagrifiċċju għad-
dnub hu.
15 Tieħu wkoll wieħed mill-kbiex; u
Arun u wliedu jqiegħdu jdejhom fuq ras
il-kibx;
16 U toqtol il-kibx, u tieħu demmu, u
xxerrdu fuq l-altar, madwaru kollu.
17 U tqatta' l-kibx bċejjeċ, u taħsel il-
ġewwieni tiegħu, u saqajh, u tqegħidhom
fuq il-bċejjeċ tiegħu, u fuq rasu.
18 U taħraq il-kibx kollu fuq l-altar: hi
offerta maħruqa lill-Mulej: rieħa tfuħ; of-
ferta maħruqa lill-Mulej.
19 U tieħu l-kibx l-ieħor; u Arun u wlie-
du jqiegħdu jdejhom fuq ras il-kibx.
20 Imbagħad toqtol il-kibx, u tieħu
ftit minn demmu, u tqiegħdu fuq id-
dendula tal-widna l-leminja ta' Arun, u
fuq id-dendula tal-widna l-leminija ta'
wliedu, u fuq is-saba' l-kbir ta' idhom il-
leminija, u fuq is-saba' il-kbir tagħhom
ta' riġilhom il-lemini, u xerred id-demm
fuq l-altar, madwaru kollu.
21 U tieħu mid-demm li jkun fuq l-altar,
u miż-żejt tad-dhin, u raxxax minnu fuq
Arun, u fuq ħwejġu, u fuq uliedu, u fuq
ħwejjeġ uliedu miegħu; u jitqaddes hu, u
ħwejġu, u wliedu, u ħwejjeġ uliedu miegħu.
22 U mill-kibx tieħu wkoll ix-xaħam u
d-denb, u x-xaħam li jiksi l-ġewwieni, u
t-tebqa tal-fwied, u ż-żewġ kilwiet, u
x-xaħam ta' fuqhom, u s-sieq il-leminija;
għax kibx tal-konsagrazzjoni hu.
23 U ħobża, u ftira biż-żejt, u oħra
rqiqa mill-qoffa ta' l-ażżmi li jkun
hemm quddiem il-Mulej:
24 U tqiegħed kollox f'idejn Arun, u
f'idejn uliedu: u xejjirhom tixjira bħala
offerta quddiem il-Mulej.
25 U ħudhom minn idejhom, u aħraq-
hom fuq l-altar, bħala offerta tal-ħruq,
rieħa tfuħ quddiem il-Mulej: din hi offerta
magħmula bin-nar quddiem il-Mulej.
26 U tieħu s-sider tal-kibx tal-konsag-
razzjoni ta' Arun, u xxejru tixjira bħala
offerta quddiem il-Mulej; u dan ikun
sehmek.
27 U tqaddes sider l-offerta mxejra,
u sieq l-offerta merfugħa, li kienet im-
xejra, u li kienet merfugħa, tal-kibx
tal-konsagrazzjoni, minn dak li kien
għal Arun, u minn dak li kien għal
uliedu.
28 U tkun ta' Arun, u ta' wliedu, bħala
sehemhom għal dejjem mingħand ulied
Iżrael: għax hi offerta merfugħa: u tkun
offerta merfugħa minn ulied Iżrael mis-
sagrifiċċji ta' l-offerti tagħhom tas-
sliem: l-offerta merfugħa tagħhom lill-
Mulej.
29 U l-ilbies imqaddes ta' Arun ikun ta'
wliedu warajh, biex ikunu midlukin u
mqaddsin fihom.
30 Għal sebat ijiem l-iben li hu qassis
minn floku jilbishom, xħin jidħol fit-
tinda tal-laqgħa biex jaqdi fil-maqdes.
31 U tieħu l-kibx tal-konsagrazzjoni, u
ssajjar laħmu fil-maqdes.
32 U Arun u wliedu jieklu laħam il-
kibx, u l-ħobż li jkun ġol-qoffa, f'bieb it-
tinda tal-laqgħa.
33 U jieklu dawk il-ħwejjeġ li kienu
offruti biex igħattu dnubiethom, meta
ikkonsagrawhom, u qaddsuhom; iżda
l-ebda barrani ma jiekol minnhom għax
huma mqaddsa.
34 U jekk jibqa' sa filgħodu xi ħaġa mil-
laħam tal-konsagrazzjoni, jew tal-ħobż, int
taħraq dak li jibqa' bin-nar: ma jittikilx,
għax imqaddes.
35 U hekk tagħmel lil Arun u lil uliedu,
skond kulma ordnajtlek: sebat ijiem
iddum tikkonsagrahom.
36 U kuljum tissagrifika għoġol, bħala
sagrifiċċju għad-dnub biex tgħatti dnu-
biethom: u tneħħi l-ħtija minn fuq l-artal,
wara li tkun għattejt dnubiethom, u
tidilku biex tikkonsagrah.
37 Għal sebat ijiem tagħmel offerta biex
tneħħi d-dnub mill-altar u tqaddsu; u
jkun altar wisq qaddis: kulma jmiss miegħu
jitqaddes.
38 Issa dan hu dak li għandek toffri fuq
l-altar: żewġ ħrief ta' sena, kuljum, dejjem.
39 Wieħed mill-ħrief toffrih filgħodu,
u l-ħaruf l-ieħor toffrih filgħaxija:
40 Għal ħaruf wieħed, ikun hemm mill-
għaxra waħda ta' efa smid, imħallat ma'
mill-erbgħa waħda ta' hin żejt misħuq, u
mill-erbgħa waħda ta' hin inbid b'tiswiba.
41 U l-ħaruf l-ieħor toffrih filgħaxija, u
tagħmillu l-istess offerta u l-istess tiswiba,
bħal dawk ta' filgħodu; b'riħa tfuħ,
offerta bin-nar lill-Mulej:
42 Din tkun offerta maħruqa ta'
dejjem, min-nisel għal nisel tagħhom,
f'bieb it-tinda tal-laqgħa quddiem il-
Mulej: fejn nintaqa' magħkom, biex in-
kellmek.
43 U hemm nintaqa' ma' wlied Iżrael, u
t-tinda titqaddes bil-glorja tiegħi.
44 U nqaddes it-tinda tal-laqgħa, u
l-altar: inqaddes sew lil Arun u sew lil
uliedu, biex ikunuli qassisin.
45 U ngħammar f'nofs ulied Iżrael, u
nkun Alla tagħhom.
46 U jagħrfu li jien il-Mulej Alla tagħ-
hom, li ħariġhom mill-art ta' l-Eġittu,
biex ngħammar f'nofshom: jiena hu l-
Mulej Alla tagħhom.

30 U tagħmel altar biex taħraq l-inċens fuqu: tal-għawwied tal-gażżi tagħmlu.

2 Driegħ ikun it-tul tiegħu, u driegħ il-wisa' tiegħu; ikun kwadru: u dirgħajn ikun il-għoli tiegħu: qrunu jkunu biċċa waħda minnu.

3 U b'deheb safi tiksih, wiċċu, u ġnubu dawramejt, u qrunu; u tagħmillu kuruna tad-deheb madwaru.

4 U żewġ ħolqiet tad-deheb tagħmillu minn taħt il-kuruna tiegħu, fuq iż-żewġ naħat tiegħu; fuq ġenbejh tagħmilhom; u dawn ikunu ta' bejtiet għall-bsaten, biex jerfgħuh bihom.

5 U tagħmel il-bsaten tal-għawwied tal-gażżi, u tiksihom bid-deheb.

6 U tqiegħdu quddiem il-velu ta' biswit l-arka tax-xhieda, quddiem il-għatu li qiegħed fuq ix-xhieda, fejn niltaqa' miegħek.

7 U Arun jaħraq fuqu inċens ifuħ kull filgħodu: xħin jimla l-imsiebaħ, jaħraq l-inċens fuqu.

8 U xħin Arun jixgħel l-imsiebaħ fil-għaxija, jaħraq l-inċens fuqu, inċens għal dejjem quddiem il-Mulej minn nisel għal nisel tagħkom.

9 Toffrix inċens barrani fuqu, lanqas offerta maħruqa, jew offerta tal-qamħ, lanqas issawwab tiswib fuqu.

10 Darba fis-sena, Arun jagħmel fuq il-qrun ta' l-artal offerta biex jitgħattew id-dnubiet. Bid-demm tal-vittma biex jitgħattew id-dnubiet, isiru offerti biex jitgħattew id-dnubiet darba fis-sena, minn nisel għal nisel. Din tkun ħaġa wisq qaddisa quddiem il-Mulej.

11 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:

12 Meta tgħodd lil ulied Iżrael, dawk li għandhom jingħaddu, kull wieħed minnhom jagħti fidwa tiegħu n-nifsu lill-Mulej, xħin tgħoddhom; biex ma jiġrilhomx xi deni, meta tgħoddhom.

13 Dan hu li kull wieħed, li jgħaddi mal-magħdudin, għandu jagħti; nofs xekel, skond ix-xekel tas-santwarju: (xekel, għoxrin gera:) nofs xekel tkun l-offerta lill-Mulej.

14 Kull min igħaddi mal-magħdudin, minn għoxrin sena 'l fuq, jagħti offerta lill-Mulej.

15 Il-għani ma jagħtix aktar, u l-fqir ma jagħtix anqas minn nofs xekel, meta jagħtu din l-offerta lill-Mulej, b'fidwa ta' nfuskom.

16 U tieħu flus il-fidwa mingħand ulied Iżrael, u tonfoqha fis-servizz tat-tinda tal-laqgħa; u tkun għal ulied Iżrael tifkira quddiem il-Mulej, b'fidwa ta' nfuskom.

17 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu.

18 Agħmel ukoll lenbija tal-bronż, bil-bażi tagħha wkoll tal-bronż, għall-ħasil; u qegħidha bejn it-tinda tal-laqgħa u bejn l-altar, u qiegħed ġo fiha l-ilma.

19 Għax Arun u wliedu jaħslu bih idejhom u riġlejhom:

20 Meta jidħlu fit-tinda tal-laqgħa, jinħaslu bl-ilma, li ma jmutux: jew meta jersqu lejn l-altar biex jaqdu, biex jaħarqu offerta magħmula bin-nar lill-Mulej:

21 Jaħslu idejhom u riġlejhom, li ma jmutux: u jkun dan għalihom statut għal dejjem, għal Arun u għal nislu, minn nisel għal nisel.

22 U l-Mulej kellem ukoll lil Mosè, qallu:

23 Ħu mill-aħjar ħwawar: mirra safja, ħames mitt xekel; kannella, mitejn u ħamsin xekel, in-nofs; u qasab tal-fwieħa, mitejn u ħamsin xekel,

24 Kassja, ħames mitt xekel, skond ix-xekel tas-santwarju, u żejt taż-żebbuġ, hin.

25 U tagħmilhom żejt tad-dlik imqaddes: fwieħa maħduma b'sengħat il-fewwieħ: dan ikun żejt għad-dlik imqaddes.

26 U bih tidlek it-tinda tal-laqgħa, u l-arka tax-xhieda.

27 U l-mejda u l-bċejjeċ kollha tagħha, u l-gandelabru, u l-bċejjeċ tiegħu, u l-altar ta' l-inċens,

28 U l-altar ta' l-offerti maħruqa bil-bċejjeċ tiegħu kollha, u l-lenbija u l-bażi tagħha.

29 U tqaddishom, biex ikunu wisq imqaddsin: kulma jmisshom, jitqaddes.

30 U tidlek lil Arun u lil uliedu, u tikkonsagrahom, biex ikunuli qassisin.

31 U tkellem lil ulied Iżrael, tgħidilhom: Dan ikun għalija żejt id-dlik imqaddes, għal kull nisel tagħkom.

32 Fuq ġisem il-bniedem ma jissawwabx, u lanqas tagħmlu ieħor bħalu, bħattaħlita tiegħu: imqaddes hu, u mqaddes ikun għalikom.

33 Kull min jagħmel xi taħlita bħalu, jew kull min iqiegħed xi ftit minnu fuq barrani, ikun maqtugħ mill-poplu tiegħu.

34 U l-Mulej qal lil Mosè: Ħu ħwawar ħelwin, raża, bebbux ifuħ, gomma tal-ferla, u lubien safi: daqs indaqs ikunu.

35 U bihom agħmel inċens ifuħ, taħlita skond is-sengħa tal-fewwieħ, bil-melħ, safi, u mqaddes.

36 Isħaq ftit minnu rqiq ħafna, u qiegħdu quddiem ix-xhieda fit-tinda tal-laqgħa, fejn nintaqa' miegħek: ikun għalikom imqaddes wisq.

37 U l-inċens li tagħmel, la tagħmlux taħlita bħalha għalikom: tkunlek ħaġa mqaddsa lill-Mulej.

38 Kull min jagħmel bħalha, biex ixommha, ikun maqtugħ mill-poplu tiegħu.

31 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Ara, sejjaħt b'ismu lil Besalel,
bin Uri, bin Ħur, mit-tribù ta' Ġuda:

3 U mletju bl-ispirtu t'Alla, b'ħila,
b'dehen, u b'għerf f'kull sengħa.
4 Biex ifassal xogħol t'arti, biex jaħdem
fid-deheb, u fil-fidda, u fil-bronż,
5 U fil-qtugħ tal-ħaġar, biex iwaħħal-
hom, u fl-inqix tal-għawwied, biex jagħ-
mel kull xogħol.
6 U jien, ara, tajtu miegħu lil Oħoljab,
bin Aħisamak, mit-tribù ta' Dan: u fi
qlub dawk kollha li huma ta' dehen jien
nissilt il-għerf, biex jagħmlu kulma
ordnajtlek;
7 It-tinda tal-laqgħa, u l-arka tax-
xhieda, u l-għatu ta' fuqha, u l-ħwejjeġ
kollha tat-tinda,
8 U l-mejda, u l-ħwejjeġ tagħha, u
l-gandelabru s-safi bil-bċejjeċ kollha tie-
għu, u l-altar ta' l-inċens,
9 U l-altar ta' l-offerti maħruqa, bil-
bċejjeċ kollha tiegħu, u l-lenbija u l-bażi
tagħha.
10 U l-ilbies għaċ-ċeremonji, u l-ilbies
imqaddes ta' Arun il-qassis, u l-ilbies ta'
wliedu, biex jaqdu ta' qassisin;
11 U ż-żejt tad-dhin, u l-inċens tal-
fwieħa għall-maqdes: bħal ma ordnajtlek,
kollox jagħmlu.
12 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
13 Kellem ukoll int lil ulied Iżrael, billi
tgħidilhom: Ħarsu s-sibtijiet tiegħi: għax
is-Sibt hu sinjal bejni u bejnkom, f'kull
nisel tagħkom; biex tkunu tafu li jiena
l-Mulej li nqaddiskom.
14 Għalhekk tħarsu s-Sibt; għax hu
mqaddes għalikom: kull min jiksru sgur
jieħu l-mewt: għax kull min fih jagħmel xi
xogħol, dik il-persuna tinqata' minn qalb
il-poplu tagħha.
15 F'sitt ijiem isir ix-xogħol; iżda s-
seba' jum hu Sibt ta' mistrieħ għalkollox,
imqaddes lill-Mulej: kull min jagħmel xi
xogħol nhar ta' Sibt, sgur jieħu l-mewt.
16 Iħarsu għalhekk ulied Iżrael is-Sibt,
biex iżommu s-Sibt f'kull nisel tagħhom,
b'għaqda ta' dejjem.
17 Hu sinjal bejni u bejn ulied Iżrael
għal dejjem: għax f'sitt ijiem il-Mulej
għamel is-sema u l-art, u fis-seba' jum
strieħ, u ħa n-nifs.
18 U ta lil Mosè, kif temm jitkellem
miegħu fuq il-muntanja Sinaj, żewġ
twavel tax-xhieda; twavel tal-ħaġar, mik-
tubin bis-saba' t'Alla.

32 U xhin il-poplu ra li Mosè ddawwar
ma niżel minn fuq il-muntanja, il-
poplu nġama' madwar Arun, u qallu:
Ejja, agħmlilna allat, li jimxu quddiemna;
għax dan Mosè, ir-raġel li tellagħna mill-
art ta' l-Eġittu, ma nafux x'sar minnu.
2 U qalilhom Arun: Neżżgħu l-imsielet
tad-deheb, li huma f'widnejn in-nisa tagħ-
kom, tas-subjien tagħkom, u tal-bniet
tagħkom, u ġibuhomli.
3 U l-poplu kollu naża' l-imsielet tad-
deheb li kienu f'widnejhom, u ġibuhom
għand Arun.
4 U ħadhom minn idhom, u sawwar-
hom b'għodda tat-tnaqqix, wara li
għamilhom għoġol tat-tidwib; u qalu:
Dawn huma allatek, o Iżrael, li tellgħuk
mill-art ta' l-Eġittu.
5 U malli Arun ra dan, bena altar
quddiemu; u nieda, u qal: Għada għid
f'ġieh il-Mulej.
6 U qamu kmieni l-għada, u offrew
offerti maħruqa, u ġiebu offerti tas-
sliem; u l-poplu qagħad bil-qiegħda biex
jiekol u jixrob, u qam biex jitbaħrad.
7 U l-Mulej qal lil Mosè: Mur, inżel,
malajr, għax il-poplu tiegħek, li ħriġt mill-
art ta' l-Eġittu, tħassar:
8 Daru malajr mit-triq li jien ordnajt-
ilhom: għamlu għalihom għoġol im-
dewweb, u tawh qima, u issagrifikawlu, u
qalu: Dawn huma allatek, o Iżrael, li
tellgħuk mill-art ta' l-Eġittu.
9 U l-Mulej qal lil Mosè: Ħarist lejn
dal-poplu, u, ara, dan poplu rasu iebsa:
10 Għalhekk issa ħallini waħdi, ħalli
qillti tixgħel għalihom, u neqridhom: u
minnek nagħmel ġens kbir.
11 U Mosè talab lill-Mulej Alla tiegħu,
u qal: Mulej, għaliex qilltek tixgħel għall-
poplu tiegħek, li int ħriġt mill-art ta'
l-Eġittu b'qawwa kbira, u b'id qawwija?
12 Għaliex l-Eġizzjani għandhom jit-
kellmu, igħidu: Għad-deni ħariġhom,
biex joqtolhom fil-muntanji, u biex jeqrid-
hom minn wiċċ l-art? La tibqax mixgħul
bil-qilla, u indem minn dan id-deni li
trid tagħmel lill-poplu tiegħek.
13 Ftakar f'Abraham, f'Iżakk, u
f'Iżrael, qaddejja tiegħek, li ħliftilhom bik
innifsek stess, u għidtilhom: Inkattar
nisilkom bħall-kwiekeb tas-sema, u din
l-art kollha li kellimtkom fuqha nagħti-
ha lil ġenskom, u jirtuha għal dejjem.
14 U Alla nidem mid-deni li ħaseb
jagħmel lill-poplu tiegħu.
15 U Mosè dar, u niżel mill-muntanja,
u ż-żewġ twavel tax-xhieda kienu f'idu:
it-twavel kienu miktubin fuq iż-żewġ
naħat; fuq naħa u fuq in-naħa l-oħra kienu
miktubin.
16 U t-twavel kienu xogħol Alla, u l-
kitba kienet il-kitba t'Alla, minquxa fuq
it-twavel.
17 U malli Ġożwè sama' l-ħamba tan-
nies huma u jgħajtu, qal lil Mosè: Hemm
agħjat ta' xi taqbida fil-kamp.
18 U qal: Mhix l-għajta ta' rebħa, u
lanqas il-għajta ta' dawk li tilfu: iżda l-
għajta ta' dawk li qegħdin igħannu li
qiegħed nisma'.
19 U ġara, li malli qorob lejn il-kamp,
illi ra l-għoġol, u ż-żfin: u l-qilla ta' Mosè
xegħlet, u rema t-twavel minn idejh, u
kissirhom taħt il-muntanja.

20 U ħa l-għoġol li għamlu, u ħarqu fin-
nar, u saħqu sakemm sar trab, u ferrxu
fuq l-ilma, u ġiegħel lil ulied Iżrael jixorbu
minnu.
21 U Mosè qal lil Arun: X'għamillek
dal-poplu, biex ġibt dnub hekk kbir fuq-
hom?
22 U Arun qal: La tħallix qillet sidi
tixgħel: inti taf hom lil dawn in-nies, li
huma miġbudin għall-ħażen.
23 Għax qaluli: Agħmlilna allat, li
jimxu quddiemna: għax dan Mosè, ir-
raġel li ħariġna mill-art ta' l-Eġittu, ma
nafux x'sar minnu.
24 U għidtilhom: Kull min għandu xi
deheb, ħa jinżgħu. Għalhekk tawhuli:
imbagħad tfajtu fin-nar, u ħareġ dan il-
għoġol.
25 U malli Mosè ra li l-poplu tħassar;
(għax Arun ħallieh jitħassar biex jaqa'
fil-għajb fost l-egħdewwa tiegħu:)
26 Mosè waqaf fil-bieb tal-kamp, u
qal: Min hu mal-Mulej ħa jiġi lejja!
U wlied Levi kollha nġemgħu madwaru.
27 U qalilhom: Hekk igħid Alla ta' Iż-
rael: Halli kull wieħed minnkom iħażżem
sejfu ma' ġenbu, u jidħol u joħroġ minn
bieb għal bieb fil-kamp, u joqtol imqar lil
ħuh, u lil ħabibu, u lil qaribu.
28 U wlied Levi għamlu kif qalilhom
Mosè: u mietu dak inhar xi tlitt elef
raġel.
29 Għax Mosè qal: Ikkonsagraw lilkom
infuskom illum lill-Mulej, imqar jekk kull
wieħed ikun kontra ibnu, u kontra ħuh,
biex il-Mulej jagħti fuqkom il-barka
llum.
30 U ġara l-għada, illi Mosè qal lill-
poplu: Dnibtu dnub kbir: u issa nitla'
għand il-Mulej, għandi mnejn nagħmel of-
ferta biex ngħattilkom dnubkom.
31 U Mosè raġa mar għand il-Mulej, u
qal: Ah! dal-poplu dineb dnub kbir, u
għamel għalih allat tad-deheb.
32 Imma issa, jekk taħfer dnubhom—;
inklele, nitolbok, ħassarni mill-ktieb
tiegħek li int ktibt.
33 U l-Mulej qal lil Mosè: Kull min
dineb kontra tiegħi, lilu nħassar mill-
ktieb tiegħi:
34 Għalhekk issa mur, mexxi l-poplu
għalfejn għidtlek: ara, l-Anġlu tiegħi
jimxi quddiemek: madankollu fil-jum li
fih niġi biex nitħallas, inħallashom ta'
dnubhom.
35 U l-Mulej darab lill-poplu, talli
għamel il-għoġol, li kien ħadem Arun.

33 U l-Mulej qal lil Mosè: Mur, itla'
minn hawn, int u l-poplu li tallajt
mill-art ta' l-Eġittu, lejn l-art li jien ħlift
lil Abraham, lil Iżakk, u lil Ġakobb, billi
għidt: Lil nislek nagħtiha:
2 U nibgħat anġlu quddiemek; u
nkeċċi il-Kangħanin, l-Amurrin, il-Ħittin,
u l-Pereżin, u l-Ħiwwin, u l-Ġebusin,
3 U hu jmexxik lejn art tnixxi l-ħalib
u l-għasel: għax jien ma nitlax f'nofsok;
għax int poplu ta' rasu iebsa: li ma naħ-
likx fit-triq.
4 U xħin il-poplu sama' din l-aħbar
ħażina, beka: u ħadd ma libes fuqu ħwej-
jeġ taż-żina.
5 Għax il-Mulej qal lil Mosè: Għid
lil ulied Iżrael: Intom poplu ta' rasu iebsa:
jien nitla' f'nofsok għal waqt wieħed, u
ntemmek: għalhekk neħħi minn fuqek il-
ħwejjeġ taż-żina tiegħek, biex inkun naf
x'nagħmillek.
6 U wlied Iżrael qalgħu minn fuqhom
il-ħwejjeġ taż-żina, mill-muntanja Horeb
'il quddiem.
7 U Mosè ħa t-tinda, u waqqafha barra
mill-kamp, bgħid mill-kamp, u semmieha
t-Tinda tal-laqgħa. U ġara, illi kull min
kien ifittex il-Mulej, kien joħroġ lejn it-
tinda tal-laqgħa, li kienet barra l-kamp.
8 U ġara, malli Mosè kien joħroġ biex
jidħol fit-tinda, illi n-nies kollha kienu
jqumu, u jieqfu kulħadd f'bieb it-tinda
tiegħu, u jħarsu wara Mosè, sakemm jid-
ħol fit-tinda.
9 U ġara, malli Mosè kien jidħol fit-
tinda, illi l-kolonna tas-sħab kienet tinżel,
u toqgħod f'bieb it-tinda, u l-Mulej kien
ikellem lil Mosè.
10 U l-poplu kollu kien jara l-kolonna
tas-sħab toqgħod f'bieb it-tinda: u l-poplu
kollu kien iqum u jqim, kulħadd f'bieb it-
tinda tiegħu.
11 U l-Mulej kien ikellem lil Mosè
wiċċ imb'wiċċ, bħalma wieħed ikellem lil
ħabibu. U kien jarġa' lura lejn il-kamp:
iżda l-qaddej tiegħu Ġożwè, bin Nun,
raġel żagħżugħ, ma kienx jitlaq mit-
tinda.
12 U Mosè qal lill-Mulej: Ara, inti
tgħidli: Mexxi 'l dawn in-nies, u int ma
għarraftnix 'il min sa tibgħat miegħi.
Imma int għidt: Nafek b'ismek, u sibt int
ukoll ħniena quddiemi.
13 Għalhekk issa nitolbok, jekk jien
sibt ħniena quddiemek, urini t-triq tiegħek,
biex nagħrfek, u nsib ħniena quddiemek:
u qis li dal-poplu hu niesek.
14 U qal: Wiċċi jiġi miegħek, u nserr-
ħek.
15 U qallu: Jekk wiċċek ma jiġix mie-
għi, ittellagħniex minn hawn.
16 Għax fejn jintgħaraf issa li jien u
l-poplu tiegħek sibna ħniena quddiemek?
mhux billi timxi magħna? B'hekk nin-
għażlu, jien u l-poplu tiegħek, mill-popli
kollha fuq wiċċ l-art.
17 U qal il-Mulej lil Mosè: Nagħmel
dan ukoll li inti għidt: għax int sibt ħniena
quddiemi, u nafek b'ismek.
18 U Mosè qal: Nitolbok, urini l-
glorja tiegħek!

19 U l-Mulej wieġbu: Jien ngħaddi t-
tajjeb tiegħi kollu minn quddiemek, u
nsejjaħ isem il-Mulej quddiemek; u
nħenn għal min inħenn, u nitħassar 'il min
nitħassar.
20 U raġa' qal: Ma tistax tara wiċċi:
għax ebda bniedem ma jista' jarani, u
jibqa' ħaj.
21 U qal il-Mulej: Ara, hawn post
ħdejja, u int toqgħod hemm fuq il-blata:
22 U jiġri, hi u għaddejja l-glorja tiegħi,
illi nqiegħdek fil-qasma tal-blata, u
ngħattik b'idi, fil-waqt li nkun għaddej:
23 U mbagħad inneħħi idi, u tara
dahri: iżda wiċċi ma jista' jarah ħadd.

34 U l-Mulej qal lil Mosè: Aqta'
żewġ twavel bħal ta' l-ewwel: u jien
nikteb fuq dawn it-twavel il-kliem li kien
fuq it-twavel ta' l-ewwel, li int kissirt.
2 U kun imħejji għada filgħodu, u
itla' filgħodu fuq il-muntanja Sinaj, u
oqgħodli hemm fuq ras il-muntanja.
3 U ħadd ma jitla' miegħek, u tħalli lil
ħadd jidher fuq il-muntanja kollha; lan-
qas tħalli l-imrieħel u l-baqar jirgħaw qud-
diem il-muntanja.
4 U qata' żewġ twavel bħal ta' l-ewwel;
u Mosè qam kmieni filgħodu, u tala' fuq
il-muntanja Sinaj, bħal ma ordnalu l-
Mulej, u ħa f'idu ż-żewġ twavel.
5 U l-Mulej niżel fis-sħaba, u waqaf
miegħu hemm, u sejjaħ isem il-Mulej.
6 U l-Mulej għadda minn quddiemu, u
għajjat: Il-Mulej! Il-Mulej! Alla li jagħder
u jħenn, idum biex jagħdab, u kbir fit-
tjieba u s-sewwa,
7 Jarfa' t-tjieba sa l-elf nisel; jaħfer il-
ħażen, il-ħtija u d-dnub; imma ma jħallix
lill-ħatja mhux ikkastigati, iżur il-ħażen
tal-missirjiet fl-ulied u f'ulied l-ulied, sat-
tielet u r-raba' nisel.
8 U Mosè għaġġel, u baxxa rasu lejn
l-art, u ta qima.
9 U qal: Jekk issa sibt ħniena quddiem-
ek, o Sidi, nitolbok ħa jiġi Sidi f'nofs-
na, għalkemm huma poplu ta' rashom
iebsa; u aħfer il-ħażen tagħna u d-dnub
tagħna, u ħudna b'wirtek.
10 U l-Mulej qal: Ara, jien sa nagħmel
għaqda: quddiem il-poplu kollu tiegħek,
jien nagħmel egħġubijiet, li bħalhom qatt
ma saru fuq l-art kollha, u lanqas fl-ebda
ġens: u l-poplu kollu li int qiegħed f'nofsu
jara egħmil il-Mulej: għax hi ħaġa tal-
biża' li sa nagħmel miegħek.
11 Ħares tajjeb dak li ser nikkmandak
illum: ara, sa nkeċċi minn quddiemek l-
Amurrin, u l-Kangħanin, u l-Ħittin, u l-
Pereżin, u l-Ħiwwin, u l-Ġebusin.
12 Ara li ma tagħmilx għaqda man-
nies li jgħammru fl-art fejn sejjer, li ma
tkunx ta' xkiel f'nofsok:
13 Iżda int iġġarraf l-altari tagħhom,
tfarrak il-plijieri mqaddsa tagħhom, u
taqta' l-Axerim tagħhom:
14 Għax int m'għandikx tqim ebda
alla ieħor: għax il-Mulej, il-Mulej li
jismu Għajjur, hu Alla għajjur:
15 Li ma tagħmilx għaqda man-nies li
jgħammru f'dik l-art: li meta jiżnu wara
l-allat tagħhom, u jagħmlu sagrifiċċji lill-
allat tagħhom, ma jistednikx xi wieħed
minnhom, biex tiekol mis-sagrifiċċju tagħ-
hom.
16 U la tiħux mill-bniet tagħhom għas-
subjien tiegħek, biex meta jiżnu l-bniet
tagħhom wara l-allat tagħhom, ma jġiegħ-
lux jiżnu lis-subjien tiegħek ukoll wara l-
allat tagħhom.
17 Allat bit-tidwib la tagħmilx.
18 Ħares għid l-ażżmi. Għal sebat
ijiem tiekol ħobż ażżmu, bħal ma ikkman-
dajtek, fiż-żmien tax-xahar t'Abib: għax
fix-xahar t'Abib int ħriġt mill-Eġittu.
19 Kulma jitwieled l-ewwel, tiegħi; u
tiegħi wkoll kull ferħ raġel ta' l-ewwel ta'
l-imrieħel tiegħek, baqra jew ħaruf.
20 Imma l-ewwel ferħ ta' ħmar tifdih
b'ħaruf: u jekk ma tifdihx, tiksirlu għon-
qu. L-ewwel li jitwieled f'uliedek tifdih.
U ħadd ma jidher quddiemi idu f'idu.
21 Sitt ijiem taħdem, iżda fis-seba' jum
tistrieħ: imqar fi żmien il-ħrit u fi żmien
il-ħsad tistrieħ ukoll.
22 U tħares għid il-ġimgħat, l-ewwel
frott tal-ħasda tal-qamħ, u għid il-ġabra
fi ħruġ is-sena.
23 Tliet darbiet fis-sena l-irġiel kollha
tiegħek għandhom jidhru quddiem is-Sid,
il-Mulej, Alla ta' Iżrael.
24 Għax jien inkeċċi l-ġnus minn qud-
diemek, u nkabbar truf artek, u ħadd ma
jixtieq artek, meta titla' biex tidher qud-
diem il-Mulej, Alla tiegħek, tliet darbiet
fis-sena.
25 La toffrix demm is-sagrifiċċju tiegħi
b'ħobż meħmur; lanqas is-sagrifiċċju tal-
festa tal-għid ma jibqa' sa filgħodu.
26 L-ewwel frott t'artek iġġibu f'dar il-
Mulej Alla tiegħek. La ssajjarx gidi f'ħalib
ommu.
27 U l-Mulej qal lil Mosè: Ikteb dawn
il-kelmiet: għax fuq dawn il-kelmiet, jien
għamilt għaqda miegħek u ma' Iżrael.
28 U Mosè dam hemm mal-Mulej erb-
għin jum u erbgħin lejl; ma kielx ħobż,
lanqas xorob ilma. U kiteb fuq it-
twavel il-kliem tal-għaqda, il-għaxar
kelmiet.
29 U ġara, meta Mosè niżel mill-mun-
tanja Sinaj, biż-żewġ twavel tax-xhieda
fidu, hu u nieżel mill-muntanja ma kienx
jaf li l-ġilda ta' wiċċu kienet tiddi huwa u
jitkellem mal-Mulej.
30 U malli Arun u l-ulied kollha ta'
Iżrael raw 'il Mosè, ara, il-ġilda ta' wiċċu
kienet tiddi; u beżgħu jersqu lejh.
31 U Mosè sejħilhom; u Arun u l-kbarat

kollha tal-miġemgħa resqu lejh; u Mosè
kellimhom.
32 Imbagħad resqu wlied Iżrael kollha:
u ordnalhom jagħmlu kulma qallu l-
Mulej fuq il-muntanja Sinaj.
33 Malli Mosè temm jitkellem magħ-
hom, qiegħed velu fuq wiċċu.
34 Iżda meta Mosè kien jidħol quddiem
il-Mulej biex jitkellem miegħu, kien ineħħi
l-velu, sakemm joħroġ. U kien joħroġ, u
jgħid lil ulied Iżrael dak il kien ikkmandat.
35 U wlied Iżrael kienu jħarsu lejn
wiċċ Mosè, għax wiċċ Mosè kien jiddi:
u Mosè kien jarġa' jqiegħed il-velu fuq
wiċċu, sakemm jidħol jitkellem mal-Mulej.

35 Ġama' mbagħad Mosè il-miġemgħa
kollha ta' wlied Iżrael, u qalilhom:
Dawn huma l-ħwejjeġ li l-Mulej ordna biex
tagħmluhom.
2 Sitt ijiem tagħmel ix-xogħol, imma
s-seba' jum ikun għalikom jum imqaddes,
Sibt ta' mistrieħ kbir f'ġieh il-Mulej; kull
min jaħdem fih, jieħu l-mewt.
3 La tkebbsux nar fl-agħmajjar tagħ-
kom nhar ta' Sibt.
4 U tkellem Mosè mal-miġemgħa koll-
ha ta' wlied Iżrael, billi qal: Dan hu li
ordna l-Mulej:
5 Ħudu, milli għandkom, offerta lill-
Mulej: kull min irid jagħti minn qalbu,
ħa jġib offerta lill-Mulej: deheb, fidda, u
bronż.
6 Vjola, aħmar dagħmieni, skarlat,
għażel fin, u xagħar tal-mogħoż.
7 U ġlud tal-kbiex miżbugħin ħomor,
u ġlud tat-taħax, u għawwied tal-gażżi.
8 U żejt għall-imsiebaħ, u ħwawar għaż-
żejt tad-dhin, u għall-inċens li jfuħ.
9 U ħaġar ta' l-oniċi, u ħaġar għat-
twaħħil għall-efod, u għas-sidra.
10 U dawk kollha ta' moħħhom tajjeb
fostkom, ħa jiġu, u jagħmlu kulma ordna
l-Mulej:
11 It-tabernaklu, it-tinda tiegħu, u
l-għata tiegħu, il-ħoloq tiegħu, it-twavel
tiegħu, it-traversi tiegħu, il-kolonni tiegħu,
u l-bażijiet tiegħu,
12 L-arka, u l-bsaten tagħha, mal-
għatu tagħha, u l-velu tal-għata,
13 Il-mejda, u l-bsaten tagħha, u l-
ħwejjeġ tagħha kollha, u l-ħobż tal-
Preżenza.
14 Il-gandelabru għad-dawl, u l-bċej-
jeċ tiegħu, u l-imsiebaħ tiegħu, biż-żejt
għall-imsiebaħ.
15 U l-altar ta' l-inċens, u l-bsaten
tiegħu, u ż-żejt tad-dhin, u l-inċens li
jfuħ, u l-purtiera għall-bieb fid-dħul tat-
tabernaklu.
16 L-altar ta' l-offerti maħruqa, bil-
grada tiegħu tal-bronż, il-bsaten tiegħu, u
l-bċejjeċ tiegħu kollha, il-lenbija u l-bażi
tagħha.
17 Il-purtieri tal-bitħa, il-kolonni tagħ-
ha, u l-bażijiet tagħhom, u l-għamad
għall-bieb tal-bitħa,
18 L-utied tat-tabernaklu, l-utied tal-
bitħa, u l-ħbula tagħhom,
19 L-ilbies għaċ-ċerimonji, biex jagħ-
mel is-servizz fil-maqdes, l-ilbies imqaddes
ta' Arun, il-qassis, u l-ilbies ta' wliedu, biex
jaqdu ta' qassissin.
20 U l-miġemgħa kollha ta' wlied
Iżrael ħarġet minn quddiem Mosè.
21 U ġie, kull min qalbu kienet tiġbdu;
u kull min l-ispirtu tiegħu kien iqanqlu: u
ġiebu l-offerta tal-Mulej għas-servizz tat-
tinda tal-laqgħa, u għas-servizz tagħha
kollu, u għall-ilbies imqaddes.
22 U ġew sew irġiel u sew nisa, dawk
kollha li qalbhom kienet trid, u ġiebu labar,
u msielet, u ċrieket, u ħnienaq, kull ħaġa
tad-deheb: u kull wieħed li offra, offra
offerta tad-deheb lill-Mulej.
23 U kull wieħed, li sab li kellu l-vjola,
u l-aħmar dagħmieni, u l-iskarlat, u
għażel fin, u x-xagħar tal-mogħoż, u
ġlud ħomor tal-kbiex, u ġlud tat-taħax,
ġiebhom.
24 U kull min offra offerta ta' fidda, u
tal-bronż, ġieb l-offerta lill-Mulej; u kull
wieħed, li kellu l-għawwied tal-gażżi għal
xi servizz li kien jinħtieġ, ġiebu.
25 U n-nisa kollha li kellhom il-ħila,
għażlu b'idejhom, u ġiebu l-għażil li
kienu għażlu, sew vjola, u sew aħmar
dagħmieni, u skarlat, u għażel fin.
26 U n-nisa kollha, li moħħhom kien
jagħtihom għas-sengħa, għażlu x-xagħar
tal-mogħoż.
27 U l-kbarat ġiebu l-ħaġar ta' l-
oniċi, u l-ħaġar għat-twaħħil fl-efod, u
fis-sidra;
28 U l-ħwawar u ż-żejt għall-imsiebaħ,
u għaż-żejt tad-dhin, u għall-inċens li
jfuħ.
29 Ulied Iżrael ġiebu offerta bil-qalb
lill-Mulej, kull raġel u mara, li qalbhom
kienet tagħtihom biex jagħtu għal kull
xogħol, li l-Mulej kien wissa biex isir
b'id Mosè.
30 U Mosè qal lil ulied Iżrael: Ara, il-
Mulej sejjaħ b'ismu 'l Besalel, bin Uri,
bin Ħur, tat-tribù ta' Ġuda;
31 U mlieħ bl-isirtu t'Alla, b'ħila,
b'dehen, u b'għerf f'kull xogħol;
32 U biex ifassal tifsil ta' xogħol,
biex jaħdem fid-deheb, u fil-fidda, u fil-
bronż,
33 U biex jaqta' l-ħaġar għat-twaħħil,
u jonqox il-għawwied, u jagħmel kull
xogħol tas-sengħa.
34 U taħ ukoll id-don li jgħallem, sew
lilu u kemm lil Oħoljab, bin Aħisamak,
mit-tribù ta' Dan.
35 Lilhom imliehom bid-dehen, biex
jaħdmu kull xogħol ta' naqqâx, ta' disin-
jatur, u ta' tarrâż fil-vjola, fl-aħmar dagħ-

mieni, fl-iskarlat, u fil-għażel fin: u ta'
nissieġ; u biex jaħdmu kull xogħol, u
jagħmlu kull xogħol ta' l-arti.

36 Għalhekk Besalel u Oħoljab, u kull
raġel ta' moħħu tajjeb, li fihom il-
Mulej ta għerf u dehen biex jagħrfu jaħ-
dmu kull xogħol għas-servizz tas-santwar-
ju, kulma ordna l-Mulej.
2 U Mosè sejjaħ lil Besalel u lil Oħol-
jab, u 'l kull raġel ta' moħħu tajjeb, li
f'moħħu 'l Mulej kien tah għerf; kull
wieħed li kienet tiġbdu qalbu biex jersaq
għax-xogħol, biex jaħdmu:
3 U ħadu minn quddiem Mosè l-offerti
kollha, li wlied Iżrael kienu ġiebu għax-
xogħol tas-servizz tas-santwarju, biex
jagħmluhom. U baqgħu jġibu offerti minn
qalbhom kull filgħodu.
4 U l-imgħallmin kollha, li kienu
jaħdmu x-xogħol kollu tas-santwarju,
ġew ilkoll minn fuq ix-xogħol li kienu
jagħmlu;
5 U kellmu 'l Mosè, qalulu: In-nies
qegħdin iġibu wisq aktar milli jinħtieġ
għas-servizz tax-xogħol, li l-Mulej ordna
li għandu jsir.
6 U Mosè ta ordni, u ġiegħlu li din l-
ordni tkun magħrufa fil-kamp kollu, billi
qal: Ħalli l-ebda raġel jew mara ma jagħ-
mlu xogħol iżjed għall-offerta tas-sant-
warju. Għalhekk in-nies kienu miż-
mumin milli jġibu iżjed.
7 Għax dak li taw kien biżżejjed għax-
xogħol kollu biex jagħmluh, wisq aktar
milli kien hemm bżonn.
8 U kull raġel tas-sengħa fosthom, li
kien jaħdem fix-xogħol tat-tabernaklu,
għamel għaxar purtieri ta' għażel fin mi-
brum, u vjola, u aħmar dagħmieni, u
skarlat: bil-kerubin, xogħol ta' l-insiġ,
Besalel għamilhom.
9 It-tul ta' purtiera waħda kien tmienja
u għoxrin driegħ, u l-wisa' ta' purtiera
waħda erba' dirgħajn: il-purtieri kollha
kienu qjies wieħed.
10 U għaqqad il-ħames purtieri, waħda
ma' l-oħra: u l-ħames purtieri l-oħra għaq-
qadhom ukoll, waħda ma' l-oħra.
11 U għamel għolielaq tal-vjola f'tarf il-
purtiera li kienet barranett fl-ewwel
tgħaqqida: hekk ukoll għamel f'tarf il-
purtiera li kienet barranett, fit-tieni
tgħaqqida.
12 Ħamsin għollieqa għamel f'purtiera
waħda, u ħamsin għollieqa għamel f'tarf
il-purtiera li kienet fit-tieni tgħaqqida: l-
għolielaq kienu jżommu purtiera waħda
ma' l-oħra.
13 U għamel ħamsin ħolqa tad-deheb,
u għaqqad il-purtieri waħda ma' l-oħra
bil-ħoloq: u hekk sar it-tabernaklu ħaġa
waħda.
14 U għamel purtieri tax-xagħar tal-
mogħoż għat-tinda fuq it-tabernaklu:
ħdax il-purtiera għamel b'kollox.
15 It-tul ta' purtiera waħda kien tletin
driegħ, u erba' dirgħajn kien il-wisa' ta'
purtiera waħda: il-ħdax-il purtiera kienu
ta' qjies wieħed.
16 U għaqqad ħames purtieri għalihom,
u sitt purtieri għalihom.
17 U għamel ħamsin għollieqa fit-tarf
tal-purtiera li kienet barranett fl-ewwel
tgħaqqida; u ħamsin għollieqa għamel
fit-tarf tal-purtiera li kienet barranett
fit-tieni tgħaqqida.
18 U għamel ħamsin ħolqa tal-bronż
biex igħaqqad it-tinda, biex tkun ħaġa
waħda.
19 U għamel għata għat-tinda tal-ġlud
tal-kbiex, miżbugħin ħomor, u għata tal-
ġlud tat-taħax, minfuq.
20 U għamel twavel għat-tabernaklu
tal-għawwied tal-gażżi, weqfin.
21 It-tul ta' tavla waħda kien għaxar
dirgħajn; u l-wisa' ta' tavla driegħ u nofs.
22 F'kull tavla kien hemm żewġ min-
ċotti, li jidħlu wieħed fl-ieħor; għamel
hekk it-twavel kollha tat-tabernaklu.
23 U għamel twavel għat-tabernaklu;
għoxrin tavla lejn nofsinhar, in-naħa
t'isfel:
24 U erbgħin bażi tal-fidda għamel taħt
il-għoxrin tavla; żewġ bażi taħt tavla
waħda għall-minċotti tagħha, u żewġ bażi
taħt tavla oħra għall-minċotti tagħha.
25 U għat-tieni ġenb tat-tabernaklu, li
qiegħed in-naħa ta' fuq, għamel għoxrin
tavla,
26 U l-erbgħin bażi tal-fidda tagħhom;
żewġ bażijiet taħt tavla waħda, u żewġ
bażijiet taħt tavla oħra.
27 U għal wara t-tabernaklu, in-naħa
tal-punent, għamel sitt twavel.
28 U għamel żewġ twavel għar-rkieni
tat-tabernaklu, fil-warrani.
29 U kienu mżewġin minn isfel, u
mżewġin ukoll sar-ras, sa l-ewwel ħolqa:
hekk għamlilhom lit-tnejn, fiż-żewġ ir-
kieni.
30 U kien hemm tminn twavel; u l-
bażijiet tagħhom kienu sittax-il bażi tal-
fidda, taħt kull tavla żewġ bażijiet.
31 U għamel traversi tal-għawwied
tal-gażżi; ħamsa għat-twavel ta' ġenb
wieħed tat-tabernaklu,
32 U ħames traversi għat-twavel tal-
ġenb l-ieħor tat-tabernaklu, u ħames
traversi għat-twavel tal-warrani tat-taber-
naklu, in-naħa tal-punent.
33 U għamel it-traversa tan-nofs tgħad-
di min-nofs it-twavel, minn tarf sa l-ieħor.
34 U kesa t-twavel bid-deheb, u
għamel il-ħoloq tagħhom tad-deheb,
bejtiet għat-traversi, u kesa t-traversi bid-
deheb.
35 U għamel velu tal-vjola, ta' l-aħmar
dagħmieni, u ta' l-iskarlat, u għażel fin mib-

rum; għamlu bil-kerubin, xogħol min-
suġ.
36 U għamillu erba' kolonni tal-għaw-
wied tal-gażżi, u ksiehom bid-deheb; u
l-ganġijiet tagħhom kienu tad-deheb; u
dewbilhom erba' bażijiet tal-fidda.
37 U għamel ukoll purtiera għal bieb
it-tinda, tal-vjola, ta' l-aħmar dagħmieni,
u ta' l-iskarlat, u għażel fin mibrum, xogħol
it-tarrâz.
38 U l-ħames kolonni tiegħu, bil-
ganġijiet tagħhom; u kesa rjushom u d-
dwawar tagħhom bid-deheb; imma l-
ħames bażijiet tagħhom kienu tal-bronż.

37 U Besalel għamel l-arka tal-għaw-
wied tal-gażżi: dirgħajn u nofs kien
tulha: u driegħ u nofs il-wisa' tagħha, u
driegħ u nofs il-għoli tagħha:
2 U ksieha b'deheb safi, minn ġewwa u
minn barra; u għamlilha kuruna tad-
deheb madwarha.
3 U dewbilha erba' ħolqiet tad-deheb,
għall-erba' saqajn tagħha: żewġ ħolqiet
fuq ġenb wieħed tagħha, u żewġ ħolqiet
fuq il-ġenb l-ieħor tagħha.
4 U għamel bsaten tal-għawwied tal-
gażżi, u ksiehom bid-deheb.
5 U daħħal il-bsaten fil-ħolqiet fil-ġnub
ta' l-arka, biex jerfgħu l-arka.
6 U għamel il-għatu tad-deheb safi:
dirgħajn u nofs kien it-tul tiegħu, u
driegħ u nofs il-wisa' tiegħu.
7 U għamel żewġ kerubin tad-deheb,
għamilhom maħdumin bil-martel, fiż-
żewġt itruf tal-għatu;
8 Kerub wieħed f'tarf minn din-naħa, u
kerub ieħor f'tarf ieħor minn dik in-naħa:
mill-għatu għamel il-kerubin fiż-żewġt
itruf tiegħu.
9 U l-kerubin kienu jifirxu ġwinħajhom
'il fuq, u kienu jgħattu bi ġwinħajhom il-
għatu, b'wiċċhom iħarsu wieħed lejn
l-ieħor; lejn il-għatu kienu jħarsu l-
kerubin.
10 U għamel il-mejda tal-għawwied tal-
gażżi: dirgħajn kien tulha; u driegħ il-
wisa' tagħha, u driegħ u nofs il-għoli
tagħha:
11 U ksieha b'deheb safi, u għamlilha
kuruna tad-deheb madwarha.
12 U għamlilha bordura għolja erbat
iswaba madwarha; u għamel kuruna tad-
deheb għall-bordura tagħha dawramejt.
13 U dewbilha erba' ħolqiet tad-deheb,
u qiegħed il-ħolqiet fuq l-erba' rkieni li
kienu fl-erba' saqajn tagħha.
14 Ħdejn il-bordura kienu l-ħolqiet,
il-bejtiet tal-bsaten biex jerfgħu l-mejda.
15 U għamel il-bsaten tal-għawwied tal-
gażżi, u ksiehom bid-deheb, biex jerfgħu
l-mejda.
16 U għamel il-bċejjeċ li kienu fuq il-
mejda: id-dixxijiet tagħha, l-imgħaref
tagħha, il-kalċijiet tagħha, il-ġarar tagħha,
li bihom isir it-tiswib, tad-deheb safi.
17 U għamel il-gandelabru tad-deheb
safi. Maħdum bil-martell għamel il-
gandelabru: is-sieq tiegħu, il-qasba tiegħu,
il-ġewż tiegħu, il-pumi tiegħu, u il-ward
tiegħu, kienu biċċa waħda minnu.
18 U sitt friegħi ħerġin minn ġenbejh;
tliet friegħi minn ġenb wieħed tal-gandela-
bru, u tliet friegħi mill-ġenb l-ieħor tal-
gandelabru.
19 Tliet ġewżiet bħal tal-lewż f'fergħa
waħda, b'pum u warda; u tliet ġewżiet
bħal tal-lewż f'fergħa oħra, b'pum u war-
da; u hekk is-sitt friegħi ħerġin mill-
gandelabru.
20 U fil-gandelabru kien hemm erba'
ġewżiet bħal tal-lewż, bil-pumi u l-
ward tagħhom.
21 U pum taħt żewġ friegħi, maħruġa
mill-gandelabru; u pum taħt żewġ friegħi
oħra, maħruġa minnu; u pum taħt iż-żewġ
friegħi l-oħra, maħruga minnu, skond is-
sitt friegħi ħerġin mill-gandelabru.
22 Il-pumi tagħhom u l-friegħi tagħhom
kienu biċċa waħda minnu: kollox ħaġa
waħda, xogħol ta' deheb safi maħdum bil-
martell.
23 U għamel is-seba' msiebaħ tal-
gandelabru; u l-imqassijiet tagħhom, u
l-bwieqi tagħhom, tad-deheb safi.
24 B'talent deheb safi għamel il-gande-
labru, u l-bċejjeċ kollha tiegħu.
25 U għamel l-artal ta' l-inċens tal-
għawwied tal-gażżi: it-tul tiegħu kien
driegħ; u l-wisa' tiegħu driegħ; kien
kwadru; u dirgħajn għoli; qrunu kienu
ħerġin minnu.
26 U ksieh bid-deheb safi, sew fuq
tiegħu, u sew ġenbejh ta' madwaru, u
qrunu: u għamillu wkoll kuruna tad-
deheb dawramejt.
27 U għamillu żewġ ħolqiet tad-deheb
taħt il-kuruna tiegħu, fuq iż-żewġ naħat
tiegħu, fuq iż-żewġt iġnub tiegħu, bħal
bejtiet għall-bsaten, biex jerfgħuh bi-
hom.
28 U għamel il-bsaten tal-għawwied
tal-gażżi, u ksiehom bid-deheb.
29 U għamel iż-żejt imqaddes tad-dhin,
u l-inċens safi ta' ħwawar ifuħu, xogħol il-
fewwieħ.

38 Għamel l-artal ta' l-offerti maħruqa,
tal-għawwied tal-gażżi: ħames dir-
għajn kien tulu, u ħames dirgħajn il-
wisa' tiegħu; kwadru; u tliet dirgħajn
għoli.
2 U għamillu l-qrun fl-erba' rkieni
tiegħu; qrunu kienu ħerġin minnu: u
ksieh bil-bronż.
3 U għamel il-bċejjeċ kollha ta' l-altar,
il-bramel tiegħu għar-rmied, u l-paletti
tiegħu, u l-ħwat tiegħu, u l-furkettuni tie-

għu, u l-imġamar tiegħu: dawn il-ħwejjeġ
kollha tiegħu għamilhom tal-bronż.
4 U għamel għall-altar grada tal-bronż
bħal xibka, taħt il-ħarrieġa tiegħu, 'l
isfel, sa nofs il-għoli tiegħu.
5 U dewweb erba' ħolqiet għall-erba'
truf tal-grada tal-bronż, biex ikunu bejtiet
għall-bsaten.
6 U għamel il-bsaten tal-għawwied tal-
gażżi, u ksiehom bil-bronż.
7 U daħħal il-bsaten fil-ħoloq ma'
ġenbejn l-altar, biex jerfgħuh bihom, u
għamel l-altar bit-twavel, vojt.
8 U għamel il-lenbija tal-bronż, u l-
bażi tagħha tal-bronż, bil-mirji tan-nisa
qaddejja li kienu jaqdu f'bieb it-tinda
tal-laqgħa.
9 U għamel il-bitħa: in-naħa ta' nofs-
inhar, 'l isfel, il-qlugħ tal-bitħa kienu
tal-għażel fin mibrum, mitt driegħ tul:
10 Għoxrin kienu l-kolonni tagħhom:
u għoxrin il-bażijiet tagħhom tal-bronż;
il-ganġijiet tal-kolonni u d-dwawar tagħ-
hom kienu tal-fidda.
11 U għan-naħa ta' fuq, il-qlugħ kienu
mitt driegħ; il-kolonni tagħhom kienu
għoxrin, u l-bażijiet tal-bronż tagħhom
għoxrin; il-ganġijiet tal-kolonni u d-
dwawar tagħhom tal-fidda.
12 U għan-naħa tal-punent kien hemm
qlugħ ta' ħamsin driegħ; il-kolonni
tagħhom għaxra, u l-bażijiet tagħhom
għaxra; il-ganġijiet tal-kolonni u d-dwawar
tagħhom tal-fidda.
13 U n-naħa tal-lvant, lejn il-lvant,
ħamsin driegħ.
14 Il-qlugħ ta' ġenb wieħed tal-bieb
kienu ħmistax-il driegħ; il-kolonni tagħ-
hom tlieta, u l-bażijiet tlieta.
15 U għall-ġenb l-ieħor tal-bieb tal-
bitħa, 'il hawn u 'l hemm, kien hemm
qlugħ ta' ħmistax-il driegħ, il-kolonni
tagħhom tlieta, u l-bażijiet tagħhom tlieta.
16 Il-qlugħ kollha tal-bitħa dawramejt
kienu tal-għażel fin mibrum.
17 U l-bażijiet tal-kolonni kienu tal-
bronż; il-ganġijiet tal-kolonni u d-dwawar
tagħhom tal-fidda; u l-kisi ta' rjushom,
tal-fidda; u l-kolonni kollha tal-bitħa
kienu bid-dwawar tal-fidda.
18 U l-purtiera għall-bieb tal-bitħa
kien xogħol it-tarrâż, tal-vjola, ta' l-
aħmar dagħmieni, ta' l-iskarlat, u tal-
għażel fin mibrum; u għoxrin driegħ kien
it-tul, u ħames dirgħajn għoli, fil-wisa',
daqs il-qlugħ tal-bitħa.
19 U l-kolonni tagħhom kienu erbgħa,
il-bażijiet tal-bronż tagħhom erbgħa; il-
ganġijiet tagħhom tal-fidda, u l-kisi ta'
rjushom u tad-dwawar tagħhom tal-
fidda.
20 U l-utied kollha tat-tabernaklu, u
tal-bitħa dawramejt, kienu tal-bronż.
21 Dan hu l-għadd tal-ħwejjeġ tat-
tabernaklu tax-xhieda, kif kienu magħdu-
din, bl-ordni ta' Mosè, għas-servizz tal-
Leviti, b'id Itamar, bin Arun il-qassis.
22 U Besalel bin Uri, bin Ħur, mit-
tribù ta' Ġuda, għamel kulma ordna
l-Mulej lil Mosè.
23 U miegħu kien hemm Oħoljab, bin
Aħisamak, mit-tribù ta' Dan, naqqâx, u
nissieġ, u tarrâż fil-vjola, u fl-aħmar dagħ-
mieni, u fl-iskarlat, u fl-għażel fin.
24 Id-deheb kollu li kien maħdum
fix-xogħol kollu tas-santwarju, imqar id-
deheb ta' l-offerti, kien disgħa u għoxrin
talent, u seba' mija u tletin xekel, skond
ix-xekel tas-santwarju.
25 U l-fidda ta' dawk li kienu magħdu-
din fil-miġemgħa kienet mitt talent, u elf u
seba' mija u ħamsa u sebgħin xekel, skond
ix-xekel tas-santwarju:
26 Bekah kull ras (jiġifieri, nofs xekel,
skond ix-xekel tas-santwarju), għal kull
min kien igħaddi biex ikun magħdud, minn
għoxrin sena 'l fuq, għal sitt mija u tlitt
elef u ħames mija u ħamsin raġel.
27 Minn din il-fidda, mitt talent kienu
għat-tidwib tal-bażijiet tas-santwarju, u
l-bażijiet tal-velu; mitt talent għal mitt
bażi, talent kull bażi.
28 U bl-elf seba' mija u ħamsa u sebgħin
xekel, għamel il-ganġijiet għall-kolonni, u
kisa rjushom, u għamlilhom dwawar.
29 U l-bronż ta' l-offerta kien sebgħin
talent, u elfejn u erba' mitt xekel.
30 U minnhom għamel il-bażijiet tal-
bieb tat-tinda tal-laqgħa, u l-altar tal-
bronż, u l-grada tiegħu tal-bronż, u l-
bċejjeċ kollha ta' l-altar.
31 U l-bażijiet tal-bitħa dawramejt, u l-
bażijiet ta' bieb il-bitħa, u l-utied kollha
tat-tabernaklu, u l-utied kollha tal-bitħa,
dawramejt.

39 U mill-vjola, u l-aħmar dagħmieni,
u l-iskarlat, għamlu lbies għaċ-
ċerimonji, biex iservu fil-maqdes, u
għamlu l-ilbies imqaddes għal Arun; kif
il-Mulej ordna lil Mosè.
2 U għamel l-efod tad-deheb, tal-
vjola, ta' l-aħmar dagħmieni, ta' l-
iskarlat, u tal-għażel fin mibrum.
3 U ħuma saħqu d-deheb fi pjanċi
rqaq, u qatgħuhom fi ħjut, biex jaħdmu-
hom mal-vjola, ma' l-aħmar dagħmieni,
u ma' l-iskarlat, u mal-għażel fin, xogħol
in-nissieġ.
4 U għamlulu spalletti, biex igħaqqdu-
hom flimkien: miż-żewġt itruf kien mgħaq-
qad l-efod.
5 U l-ħżiem artistiku ta' l-efod, li kien
fuqu, kien biċċa waħda minnu, u ta' l-
istess xogħol, tad-deheb, tal-vjola, ta' l-
aħmar dagħmieni, ta' l-iskarlat, u tal-
għażel fin mibrum; kif ordna l-Mulej lil
Mosè.
6 U ħadmu ħaġriet ta' l-oniċi, ingastati

fi dwawar tad-deheb, minquxin, kif jitnaqqxu s-siġilli, bl-ismijiet ta' wlied Iżrael.

7 U qiegħdhom fuq l-ispalletti ta' l-efod, biex ikunu b'tifkira għal ulied Iżrael: kif ordna l-Mulej lil Mosè.

8 U għamel is-sidra, xogħol in-nissieġ, u ta' l-istess xogħol ta' l-efod: tad-deheb, tal-vjola, ta' l-aħmar dagħmieni, ta' l-iskarlat, u tal-għażel fin mibrum.

9 Is-sidra kienet kwadra; u tnewha: xiber kien tulha, u xiber il-wisa' tagħha; mitnija.

10 U waħħlu fiha erba' sfuf ħaġar; l-ewwel saff, kien sardju, tupazju, u żmerald; dan kien l-ewwel saff.

11 U t-tieni saff: rubin, saffir u djamant.

12 U t-tielet saff: ġjaċint, âgata u ametist.

13 U r-raba' saff: krisôlitu, oniċi u djaspru: kienu mdawrin fi dwawar tad-deheb fit-twaħħil tagħhom.

14 U l-ħaġriet kienu skond l-ismijiet ta' wlied Iżrael: tnax, skond l-ismijiet tagħhom, imnaqqxin bħas-siġilli, kull wieħed b'ismu, skond it-tnax-il tribu.

15 U għamlu fuq is-sidra ktajjen fit-truf, maħdumin bħal ħbula, tad-deheb safi.

16 U għamlu żewġ dwawar tad-deheb, u żewġ ħolqiet tad-deheb; u qiegħdu ż-żewġ ħolqiet fiż-żewġ truf tas-sidra.

17 U għamlu ż-żewġ ħbula tad-deheb fiż-żewġ ħolqiet fit-truf tas-sidra.

18 U ż-żewġ truf taż-żewġ ktajjen, maħdumin bħal ħbula, rabtuhom maż-żewġ dwawar, u qegħduhom fuq l-ispalletti ta' l-efod, minn quddiem.

19 U għamlu żewġ ħolqiet tad-deheb, u qegħduhom fiż-żewġ truf tas-sidra, fuq il-keffa tagħha, li kienet ħdejn l-efod, 'il ġewwa.

20 U għamlu żewġ ħolqiet oħra tad-deheb, u qegħduhom fuq ġenbejn l-efod, minn isfel, in-naħa ta' quddiem, ħdejn ir-rabta tiegħu, fuq il-ħżiem artistiku ta' l-efod.

21 U rabtu s-sidra bil-ħolqiet tagħha mal-ħolqiet ta' l-efod, b'ħajt tal-vjola, biex toqgħod fuq il-ħżiem artistiku ta' l-efod, u ma titneħħiex is-sidra minn fuq l-efod, kif ordna l-Mulej lil Mosè.

22 U għamel ukoll il-libsa ta' l-efod, xogħol in-nissieġ, kollha vjola.

23 U kien hemm fetħa f'nofs il-libsa, bħal fetħa ta' ġlekk ta' l-azzar, bi tberfila madwar il-fetħa, biex ma titqattax.

24 U għamlu fi djul il-libsa rummien tal-vjola, aħmar dagħmieni, u skarlat, u għażel mibrum.

25 U għamlu ġlieġel tad-deheb safi, u qegħduhom bejn ir-rummien, fi djul il-libsa, bejn ir-rummien dawramejt.

26 Ġolġol u rummiena: ġolġol u rummiena: fi djul il-libsa, madwarha, biex jaqdi l-ministeru tiegħu; kif ordna l-Mulej lil Mosè.

27 U għamlu l-ilbiesi tal-għażel fin minsuġ għal Arun, u għal uliedu,

28 U t-turbant tal-għażel fin, u ż-żina tat-turbant tal-għażel fin, u qliezet qsar tal-għażel fin mibrum.

29 U ħżiem tal-għażel fin mibrum, tal-vjola, ta' l-aħmar dagħmieni, u ta' l-iskarlat, xogħol it-tarrâż; kif ordna l-Mulej lil Mosè.

30 U għamlu l-biċċa rqieqa tal-kuruna mqaddsa ta' deheb safi, u kitbu fuqha, b'kitba minquxa bħal ta' siġill: QODOS LILL-MULEJ.

31 U rabtu magħha ħajta vjola, biex jorbtuha fuq it-turbant; kif il-Mulej ordna lil Mosè.

32 Hekk ix-xogħol kollu tat-tabernaklu u tat-tinda tal-laqgħa tlesta; u wlied Iżrael għamlu kollox kif il-Mulej ordna lil Mosè, hekk għamlu.

33 U ġiebu t-tabernaklu għand Mosè, it-tinda, u l-bċejjeċ kollha tiegħu, il-ħoloq tiegħu, it-twavel tiegħu, it-traversi tiegħu, il-kolonni tiegħu, u l-bażijiet tiegħu,

34 U l-għata ta' ġlud il-kbiex miżbugħin ħomor; u l-velu tal-għamad,

35 L-arka tax-xhieda, u l-bsaten tagħha, u l-għatu,

36 Il-mejda, u l-bċejjeċ tagħha kollha, u l-ħobż tal-Preżenza.

37 Il-gandelabru tad-deheb safi, bl-imsiebaħ tiegħu, imqegħdin f'lokhom, u l-bċejjeċ kollha tiegħu, u ż-żejt ta' l-imsiebaħ,

38 U l-altar tad-deheb, u ż-żejt tad-dhin, u l-inċens tal-fwieħa, u l-purtiera ta' bieb it-tinda,

39 U l-altar tal-bronż, u l-grada tiegħu tal-bronż, il-bsaten tiegħu, u l-bċejjeċ tiegħu kollha, il-lenbija u l-bażi tagħha,

40 Il-purtieri tal-bitħa, il-kolonni tagħha, u l-bażijiet tagħha, u l-għamad għal bieb il-bitħa, il-ħbula tagħha, l-utied tagħha, u l-bċejjeċ kollha għas-servizz tat-tabernaklu, għat-tinda tal-laqgħa,

41 L-ilbies għaċ-ċerimonji għall-qadi tal-ministeru fil-maqdes, u l-ilbies imqaddes għal Arun il-qassis, u l-ilbies ta' wliedu, biex jaqdu ta' qassisin.

42 Ulied Iżrael għamlu x-xogħol kollu, kif il-Mulej ordna lil Mosè.

43 U Mosè ra x-xogħol kollu; u ara, għamluh kif ordna l-Mulej; hekk għamluh: u berikhom Mosè.

**40** U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Fl-ewwel jum ta' l-ewwel xahar
inti twaqqaf it-tabernaklu tat-tinda tal-laqgħa.

3 U tqiegħed fih l-arka tax-xhieda, u tgħatti l-arka bil-velu.

4 U ddaħħal il-mejda, u tqiegħed
f'lokhom il-ħwejjeġ li għandhom joqogħdu
fuqha; u ddaħħal il-gandelabru, u tixgħel
l-imsiebaħ tiegħu.
5 U tqiegħed l-altar tad-deheb għall-
inċens quddiem l-arka tax-xhieda, u
tqiegħed il-purtiera f'bieb it-tabernaklu.
6 U tqiegħed l-altar ta' l-offerti maħruqa
quddiem il-bieb tat-tabernaklu tat-tinda
tal-laqgħa.
7 U tqiegħed il-lenbija bejn it-tinda tal-
laqgħa u l-altar, u titfa' l-ilma ġo fiha.
8 U tagħmel il-bitħa madwar, u dden-
del il-purtiera ta' bieb il-bitħa.
9 U tieħu ż-żejt tad-dhin, u tidlek it-
tabernaklu, u kulma fih, u tikkonsagra
lilu, u l-bċejjeċ tiegħu kollha: u jkun im-
qaddes.
10 U tidlek l-altar ta' l-offerti maħruqa,
u l-għodod kollha tiegħu, u tikkonsagra
l-altar: u jsir altar wisq imqaddes.
11 U tidlek il-lenbija u l-bażi tagħha,
u tqaddisha.
12 U ġġib lil Arun u lil uliedu fil-bieb
tat-tinda tal-laqgħa, u taħsilhom bl-ilma.
13 U tlibbes lil Arun il-ħwejjeġ im-
qaddsa, u tidilku, u tikkonsagrah, biex
ikunli qassis.
14 U ġġib lil uliedu, u tlibbishom it-
tonôk:
15 U tidlikom, kif tkun dlikt lil mis-
sierhom, biex ikunuli qassisin: għax id-
dlik tagħhom tabilħaqq ikun saċerdozju
għal dejjem minn nisel għal nisel tagħhom.
16 Hekk għamel Mosè: kif ordna l-
Mulej, hekk għamel.
17 U ġara fl-ewwel xahar tat-tieni sena,
fl-ewwel jum tax-xahar, illi twaqqaf it-
tabernaklu.
18 U Mosè waqqaf it-tabernaklu, u
wara li qiegħed il-bażijiet tiegħu, qiegħed
fuqhom it-twavel, u daħħal it-traversi
tiegħu, u waqqaf il-kolonni tiegħu.
19 U firex it-tinda fuq it-tabernaklu, u
qiegħed il-għata tat-tinda minn fuqu; kif
il-Mulej ordna lil Mosè.
20 U ħa u qiegħed ix-xhieda fl-arka; u
qiegħed il-bsaten fl-arka, u qiegħed il-
għatu fuq l-arka, minn fuq:
21 U daħħal l-arka fit-tabernaklu, u
qiegħed il-velu tal-għamad, u satar l-
arka tax-xhieda; kif il-Mulej ordna lil Mosè.
22 U qiegħed il-mejda fit-tinda tal-
laqgħa, in-naħa tat-tabernaklu 'l fuq, 'il
barra mill-velu.
23 U qiegħed il-ħobż sewwa fuqha
quddiem il-Mulej; kif il-Mulej ordna lil
Mosè.
24 U qiegħed il-gandelabru fit-tinda tal-
laqgħa, biswit il-mejda, mal-ġenb tat-
tabernaklu, in-naħa ta' nofsinhar.
25 U xegħel l-imsiebaħ quddiem il-
Mulej; kif il-Mulej ordna lil Mosè.
26 U qiegħed l-altar tad-deheb fit-
tinda tal-laqgħa quddiem il-velu:
27 U ħaraq fuqu inċens ifuħ; kif il-
Mulej ordna lil Mosè.
28 U dendel il-purtiera fil-bieb tat-
tabernaklu.
29 U qiegħed l-altar ta' l-offerti maħru-
qa fi dħul it-tabernaklu tat-tinda tat-
laqgħa, u offra fuqu offerti maħru-
qa, u offerti tal-qamħ, bħal ma ordna l-
Mulej lil Mosè.
30 U qiegħed il-lenbija bejn it-tinda tal-
laqgħa u l-altar, u tafa' l-ilma ġo fiha
għall-ħasil.
31 U Mosè, u Arun, u wliedu, ħaslu
bih idejhom u riġlejhom:
32 Xħin kienu jidħlu fit-tinda tal-
laqgħa, u xħin jersqu lejn l-altar, kienu
jinħaslu, kif ordna l-Mulej lil Mosè.
33 U Mosè waqqaf il-bitħa madwar it-
tabernaklu u l-altar, u dendel il-purtiera
ta' bieb il-bitħa. U hekk temm Mosè x-
xogħol.
34 Imbagħad sħaba għattiet it-tinda
tal-laqgħa, u l-glorja tal-Mulej imliet it-
tabernaklu.
35 U ma kienx jista' Mosè jidħol fit-
tinda tal-laqgħa, għax is-sħaba qagħdet
fuqha, u l-glorja tal-Mulej imliet it-
tabernaklu.
36 U meta s-sħaba kienet titla' minn
fuq it-tabernaklu, ulied Iżrael kienu jitil-
qu; dan kien jiġri fil-mixi tagħhom
kollu.
37 Iżda jekk ma kenitx titla' s-sħaba,
huma ma kinux jitilqu sa dak in-nhar li
kienet titla'.
38 Għax is-sħaba tal-Mulej kienet fuq
it-tabernaklu bi nhar, u nar kien ikun
hemm fuqha bil-lejl, quddiem id-dar koll-
ha ta' Iżrael, fil-mixi tagħhom kollu.

# It-Tielet Ktieb Ta' Mosè, Il-Levitku

1 U l-Mulej sejjaħ lil Mosè, kellmu mit-tinda tal-laqgħa, u qallu:

2 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom: Meta xi ħadd minnkom iġib offerta lill-Mulej, jekk din tkun tal-bhejjem, agħmlu l-offerta tagħkom mill-baqar jew min-ngħaġ.

3 Jekk l-offerta tiegħu tkun sagrifiċċju maħruq ta' baqra, ħa jagħtiha raġel, u bla difett: jagħtiha minn jeddu f'bieb it-tinda tal-laqgħa, quddiem il-Mulej.

4 U jqiegħed idu fuq ras l-offerta tal-ħruq, u din tkunlu milqugħa biex tgħattilu dnubu.

5 U joqtol il-għoġol quddiem il-Mulej: u l-qassisin, ulied Arun, iġibu d-demm, u jxerrdu d-demm dawramejt fuq l-altar, li hemm ħdejn dħul it-tinda tal-laqgħa.

6 U jisloħ l-offerta maħruqa, u jqattagħha fil-qtiegħi tagħha.

7 U wlied Arun, il-qassis, jagħtu n-nar fuq l-altar, u jqiegħdu l-ħatab sewwa fuq in-nar:

8 U wlied Arun, il-qassisin, iqiegħdu sewwa t-taqtigħat, ir-ras u x-xaħam, fuq il-ħatab ta' fuq in-nar, li qiegħed fuq l-altar:

9 Iżda jaħsel bl-ilma ġewwenih u saqajh: u l-qassis jaħraq kollox fuq l-altar, biex ikun sagrifiċċju maħruq, offerta magħmula bin-nar, ta' rieħa tfuħ lill-Mulej.

10 U jekk l-offerta tiegħu tkun ta' l-imrieħel, tan-ngħaġ jew tal-mogħoż, għal sagrifiċċju maħruq, jagħtiha raġel, bla difett.

11 U joqtolha n-naħa tat-tramuntana ta' l-altar, quddiem il-Mulej: u l-qassisin, ulied Arun, iroxxu demmha fuq l-altar, madwaru.

12 U jqattagħha fit-taqtigħat tagħha, mar-ras u max-xaħam tagħha: u l-qassis iqegħidhom sewwa fuq il-ħatab ta' fuq in-nar, fuq l-altar.

13 Iżda hu jaħsel il-ġewwieni u s-saqajn bl-ilma: u l-qassis joffri kollox, u jaħarqu fuq l-altar: hu sagrifiċċju maħruq, offerta magħmulha bin-nar, ta' rieħa tfuħ lill-Mulej.

14 U jekk is-sagrifiċċju maħruq għall-offerta tiegħu lill-Mulej ikun ta' tjur, joffri gamiem, jew frieħ tal-ħamiem.

15 U l-qassis joffriha fuq l-altar, u jilwilha rasha, u jaħraqha fuq l-altar; u jagħsar demmha fuq ħajt l-altar:

16 U jneħħilha ħawslitha ma' rixha, u jitfagħhom ħdejn l-altar, in-naħa tal-lvant, fil-post tar-rmied:

17 U jiksrilha ġwinħajha, mingħajr ma jaqsamha fi tnejn: u l-qassis jaħraqha fuq l-altar, fuq il-ħatab ta' fuq in-nar: hu sagrifiċċju maħruq, offerta magħmulha bin-nar, ta' rieħa tfuħ lill-Mulej.

2 U meta xi ħadd irid jagħmel offerta tal-qamħ lill-Mulej, l-offerta tiegħu tkun tas-smid; u jsawwab fuqha ż-żejt, u jqiegħed fuqha l-inċens.

2 U jġibha lil ulied Arun, il-qassisin: u jaqbad minnha mimli idu smid, u ż-żejt minnha, ma' l-inċens kollu; u l-qassis jaħarqu b'tifkira fuq l-altar, biex tkun offerta magħmula bin-nar, ta' rieħa tfuħ lill-Mulej:

3 U l-bqija mill-offerta tal-qamħ tkun għal Arun u għal uliedu: hi ħaġa wisq qaddisa fost l-offerti lill-Mulej magħmulin bin-nar.

4 U jekk iġġib għotja ta' offerta tal-qamħ, maħbuża fil-kenur, tkun tas-smid magħmul ftajjar ażżmi, imraxxin biż-żejt, jew ftajjar irqaq ażżmi midlukin biż-żejt.

5 U jekk l-għotja tiegħek tkun offerta tal-qamħ maħbuża fit-taġen, tkun tas-smid bla ħmira, imraxxa biż-żejt.

6 Aqsamha biċċiet, u sawwab iż-żejt fuqha: offerta tal-qamħ hi.

7 U jekk il-għotja tiegħek tkun offerta tal-qamħ misjura fil-borma, tkun magħmula tas-smid biż-żejt.

8 L-offerta tal-qamħ magħmula minn dawn il-ħwejjeġ iġġibha lill-Mulej: u xħin tnewwilha lill-qassis, iressaqha fuq l-altar.

9 U l-qassis jieħu mill-offerta tal-qamħ it-tifkira tagħha, u jaħraqha fuq l-altar: hi offerta magħmula bin-nar, ta' rieħa tfuħ lill-Mulej.

10 U dak li jibqa' mill-offerta tal-qamħ ikun għal Arun, u għal uliedu: hi ħaġa wisq qaddisa fost l-offerti lill-Mulej magħmulin bin-nar.

11 L-ebda offerta tal-qamħ, li toffru lill-Mulej, m'għandha tkun magħmula bil-ħmira: għax l-ebda ħmira m'għandha tkun maħruqa, u lanqas għasel, f'offerta lill-Mulej magħmula bin-nar.

12 B'għotja ta' l-ewwel frott, intom tistgħu toffruhom lill-Mulej: iżda ma jinħarqux fuq l-altar b'rieħa tfuħ.

13 U kull offerta tal-qamħ li toffri,

tmellaħha bil-melħ; u lanqas tħalli l-
melħ tal-għaqda t'Alla tiegħek jonqos
mill-offerta tiegħek tal-qamħ: ma' l-
offerti kollha tiegħek toffri l-melħ.
14 U jekk toffri offerta tal-qamħ ta'
l-ewwel frott tiegħek lill-Mulej, offri għall-
offerta ta' l-ewwel frott tiegħek żbul ġdid
mixwi bin-nar, qamħ imherreż minn żbul
mimlija.
15 U ssawwab iż-żejt fuqha, u tqiegħed
fuqha l-inċens: offerta tal-qamħ hi.
16 U jaħraq il-qassis it-tifkira tagħha,
li tkun meħuda mill-qamħ imherreż
tagħha, u miż-żejt tagħha, ma' l-inċens
kollu tagħha: hi offerta magħmula bin-
nar lill-Mulej.

3 U jekk l-għotja tiegħu hi sagrifiċċju
tas-sliem, jekk mill-baqar irid jagħ-
milha; sew jekk tkun raġel kemm jekk
tkun mara, joffriha bla difett, quddiem il-
Mulej.
2 U jqiegħed idu fuq ras l-offerta
tiegħu, u joqtolha f'bieb it-tinda tal-
laqgħa: u wlied Arun, il-qassisin, ixerrdu
d-demm fuq l-altar, dawramejt.
3 U joffri mis-sagrifiċċju ta' l-offerta
tas-sliem, offerta magħmula bin-nar lill-
Mulej; ix-xaħam li jiksi l-ġewwieni, u
x-xaħam kollu ta' mal-ġewwieni,
4 U ż-żewġ kilwiet, u x-xaħam ta'
fuqhom, li hemm mal-ġenbejn, u t-tebqa
tal-fwied, li jaqlagħha minn ħdejn il-
kliewi.
5 U wlied Arun jaħarqu dan kollu fuq
l-altar, fuq is-sagrifiċċju maħruq, ta' fuq il-
ħatab, li jkun hemm fuq in-nar: hi offerta
magħmula bin-nar, ta' rieħa tfuħ lill-
Mulej.
6 U jekk il-għotja tiegħu għal sagrifiċċju
tas-sliem lill-Mulej tkun tan-nagħaġ; joffriha
mara jew raġel, bla difett.
7 Jekk joffri ħaruf b'offerta tiegħu,
joffrih quddiem il-Mulej.
8 U jqiegħed idu fuq ras l-offerta
tiegħu, u joqtolha quddiem it-tinda tal-
laqgħa; u wlied Arun ixerrdu demmha
fuq l-altar, dawramejt.
9 U joffri mis-sagrifiċċju tas-sliem,
offerta magħmula bin-nar lill-Mulej:
xaħamha, id-denb sħiħ, li jaqta' minn
ħdejn is-sinsla; u x-xaħam li jiksi l-
ġewwieni, u x-xaħam kollu ta' mal-
ġewwieni.
10 U ż-żewġ kilwiet, u x-xaħam ta'
fuqhom, ta' mal-ġenbejn, u t-tebqa tal-
fwied, li jaqtagħha minn ħdejn il-kliewi.
11 U l-qassis jaħraqhom fuq l-altar,
bħala ikel, offerta magħmula bin-nar lill-
Mulej.
12 Jekk mogħża hi l-offerta tiegħu,
joffriha quddiem il-Mulej.
13 U jqiegħed idu fuq rasha, u joqtolha
quddiem it-tinda tal-laqgħa: u wlied
Arun ixerrdu demmha fuq l-altar, daw-
ramejt.
14 U minnha joffri l-offerta tiegħu;
offerta magħmula bin-nar lill-Mulej;
ix-xaħam li jiksi l-ġewwieni, u x-xaħam
kollu ta' mal-ġewwieni,
15 U ż-żewġ kilwiet, u x-xaħam ta'
mal-ġenbejn, u t-tebqa tal-fwied, li
jaqlagħha minn ħdejn il-kliewi.
16 U l-qassis jaħraqhom fuq l-altar
bħala ikel, offerta magħmula bin-nar ta'
rieħa tfuħ: ix-xaħam kollu lill-Mulej.
17 Dan ikun statut għal dejjem, għal
nisilkom kollha, fl-agħmajjar kollha tagħ-
kom kollha, li ma tiklux l-ebda xaħam u
l-ebda demm.

4 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Meta jidneb xi ħadd kontra xi wieħed
mill-kmandamenti tal-Mulej, billi jagħmel
xi ħaġa li m'għandux jagħmilha;
3 Jekk inhu l-qassis il-midluk li jidneb,
u b'hekk iġib ħtija fuq in-nies, ħa joffri
għal dnubu, li għamel, għoġol bla difett
lill-Mulej bħala sagrifiċċju għad-dnub.
4 U jġib il-għoġol f'bieb it-tinda tal-
laqgħa, quddiem il-Mulej; u jqiegħed idu
fuq ras il-għoġol, u joqtol il-għoġol
quddiem il-Mulej.
5 U l-qassis il-midluk jieħu minn demm
il-għoġol, u jġibu fit-tinda tal-laqgħa:
6 U l-qassis ibill sebgħu fid-demm, u
jroxx bid-demm seba' darbiet quddiem
il-Mulej, quddiem il-velu tas-santwarju.
7 U l-qassis iqiegħed ftit demm fuq
qrun l-altar ta' l-inċens tal-fwieħa qud-
diem il-Mulej, fit-tinda tal-laqgħa; u
jxerred id-demm kollu tal-għoġol f'saqajn
l-altar ta' l-offerti maħruqa, li hemm fil-
bieb tat-tinda tal-laqgħa.
8 U x-xaħam kollu tal-għoġol tas-
sagrifiċċju għad-dnub ineħħih minnu; ix-
xaħam li jiksi l-ġewwieni, u x-xaħam
kollu ta' mal-ġewwieni.
9 U ż-żewġ kilwiet, u x-xaħam ta'
fuqhom, ta' mal-ġenbejn, u t-tebqa tal-
fwied, li jaqlagħha minn ħdejn il-kliewi,
10 Bħal ma kienet imneħħija mill-
għoġol tas-sagrifiċċju tas-sliem: u l-qassis
jaħraqhom fuq l-altar ta' l-offerti maħruqa.
11 U l-ġild tal-għoġol, u laħmu kollu,
ma' rasu, u ma' saqajh, u ġewwenih, u
ħmieġu,
12 Il-għoġol kollu, joħorġu barra mill-
kamp, f'post nadif, fejn jintrema r-rmied,
u jaħarqu fuq il-ħatab bin-nar: jaħarqu
fejn jintrema r-rmied.
13 U jekk il-miġemgħa kollha ta'
Iżrael tidneb, b'nuqqas ta' ħsieb, u dan
ma jkunx magħruf mill-miġemgħa, u
jkunu għamlu xi ħaġa kontra xi kmanda-
ment tal-Mulej, dwar dawk il-ħwejjeġ li
m'għandhomx isiru, u saru hekk ħatjin;

14 Meta d-dnub, li jkunu għamlu,
ikun magħruf, il-miġemgħa toffri għoġol
għad-dnub, u ġġibu quddiem it-tinda
tal-laqgħa.
15 U x-xjuħ kollha tal-miġemgħa
jqiegħdu jdejhom fuq ras il-għoġol, qud-
diem il-Mulej: u l-għoġol jinqatel qud-
diem il-Mulej.
16 U l-qassis il-midluk iġib ftit minn
demm il-għoġol fit-tinda tal-laqgħa:
17 U l-qassis ibill sebgħu fid-demm, u
jroxxu seba' darbiet quddiem il-Mulej,
quddiem il-velu.
18 U jqiegħed ftit demm fuq qrun
l-altar, li hemm quddiem il-Mulej, fit-
tinda tal-laqgħa, u jxerred id-demm
kollu f'saqajn l-altar ta' l-offerti maħruqa,
li hemm fil-bieb tat-tinda tal-laqgħa.
19 U xaħmu kollu jneħħih minnu, u
jaħarqu fuq l-altar.
20 U jagħmel mill-għoġol bħal ma
għamel mill-għoġol offrut għad-dnub;
hekk jagħmel minnu: u l-qassis jagħmel
offerta għalihom biex igħattilhom dnub-
hom, u dnubhom jinħafrilhom.
21 U joħroġ il-għoġol barra mill-kamp,
u jaħarqu bħal ma ħaraq l-ewwel għoġol:
sagrifiċċju għad-dnub għall-miġemgħa hu.
22 Meta jidneb wieħed mill-kapijiet, u
jagħmel xi ħaġa b'nuqqas ta' ħsieb
kontra xi kmandament tal-Mulej Alla
tiegħu, dwar dawk il-ħwejjeġ li m'għand-
homx isiru, u jsir ħati;
23 Jew jekk dnubu, li jkun għamel, ikun
magħruf minnu; iġib b'offerta tiegħu,
bodbod, raġel minn fost il-mogħoż, bla
difett:
24 U jqiegħed idu fuq ras il-bodbod,
u joqtlu fejn jinqatlu l-offerti maħruqa,
quddiem il-Mulej: sagrifiċċju għad-dnub
hu.
25 U l-qassis jieħu ftit demm mis-
sagrifiċċju għad-dnub b'sebgħu, u jqiegħdu
fuq qrun l-altar ta' l-offerti maħruqa, u
jxerred id-demm tal-bodbod f'saqajn l-
altar ta' l-offerti maħruqa.
26 U x-xaħam kollu jaħarqu fuq l-
altar, bħax-xaħam tas-sagrifiċċju ta' l-
offerti tas-sliem: u l-qassis jagħmillu
offerta biex igħattilu dnubu, u dnubu
jinħafirlu.
27 U jekk xi ħadd mill-poplu jidneb,
b'nuqqas ta' ħsieb, billi jagħmel xi
ħaġa kontra xi wieħed mill-kmandamenti
tal-Mulej, dwar dawk il-ħwejjeġ li
m'għandhomx isiru, u jsir ħati;
28 Jew jekk dnubu, li jkun għamel,
ikun magħruf minnu, ħa jġib b'offerta
tiegħu mogħża, mara, minn fost il-
mogħoż, bla difett, għad-dnub li jkun
għamel.
29 U jqiegħed idu fuq ras is-sagri-
fiċċju għad-dnub u joqtol is-sagrifiċċju
għad-dnub fil-post ta' l-offerti maħruqa.
30 U l-qassis jieħu ftit minn demmha
b'sebgħu, u jqiegħdu fuq qrun l-altar
ta' l-offerti maħruqa, u demmha kollu
jxerrdu f'saqajn l-altar.
31 U jneħħi xaħamha kollu, bħal ma
jitneħħa mis-sagrifiċċju tas-sliem; u l-
qassis jaħarqu fuq l-altar, b'rieħa tfuħ lill-
Mulej: u l-qassis jagħmillu offerta biex
igħattilu dnubu, u dnubu jinħafirlu.
32 U jekk iġib ħaruf bħala s-sagrifiċċju
tiegħu għad-dnub, iġibu mara, bla difett.
33 U jqiegħed idu fuq ras is-sagrifiċċju
għad-dnub, u joqtolha bħala sagrifiċċju
għad-dnub fil-post fejn joqtlu l-offerti
maħruqa.
34 U l-qassis jieħu ftit minn demm is-
sagrifiċċju għad-dnub b'sebgħu, u jqiegħdu
fuq qrun l-altar ta' l-offerta tal-ħruq, u
d-demm kollu tagħha jxerrdu f'saqajn
l-altar.
35 U jneħħi xaħamha kollu, bħal ma
jitneħħa x-xaħam tal-ħaruf mis-sagrifiċċju
tas-sliem; u l-qassis jaħarqu fuq l-altar,
skond l-offerti magħmulin bin-nar lill-
Mulej: u l-qassis jagħmillu offerta biex
igħattilu dnubu, u dnubu jinħafirlu.

5 Jekk wieħed, wara li jkun imsejjaħ
biex jaħlef, bħala xiehed, fuq xi
ħaġa li ra u jaf, u ma jgħidhiex, jidneb, u
jarfa' l-ħtija ta' l-egħmil ħażin tiegħu.
2 Jew jekk wieħed imiss xi ħaġa
mniġġsa, il-ġisem mejjet ta' dbiba mniġġsa,
jew il-ġisem mejjet ta' bhima mniġġsa,
jew il-ġisem mejjet ta' ħlieqa li titkaxkar
imniġġsa, u ma jintebaħx; hu wkoll
jitniġġes, u jsir ħati.
3 Jew jekk imiss xi nġiesa tal-bniedem,
tkun xi tkun l-inġiesa li biha l-bniedem
tniġġes, u ma jintebaħx, malli jkun jaf,
isir ħati.
4 Jekk wieħed jaħlef, igħid bla ma
jaħsibha b'xofftejh li jrid jagħmel id-deni,
jew li jrid jagħmel il-ġid, f'kull ħaġa li
jista' wieħed jaħlef bla ma jaħsibha, u ma
jintebaħx b'dan; meta jkun jaf, isir ħati
ta' waħda minn dawn il-ħwejjeġ.
5 Meta wieħed għalhekk isir ħati ta'
waħda minn dawn il-ħwejjeġ, jistqarr
id-dnub li jkun għamel:
6 U jġib lill-Mulej bħala sagrifiċċju
għall-ħtija tiegħu, għad-dnub li dineb,
mara mill-merħla, nagħġa jew mogħża
bħala sagrifiċċju għad-dnub; u l-qassis
jagħmillu offerta biex igħattilu dnubu.
7 Iżda jekk ma jistax iġib nagħġa jew
mogħża, iġib għall-ħtija tiegħu li għamel,
żewġ gamimiet, jew żewġ frieħ ta'
ħamiem, lill-Mulej; waħda sagrifiċċju
għad-dnub, u l-oħra offerta maħruqa.
8 U jġibhom lill-qassis, u joffri l-
ewwel waħda għad-dnub, jilwilha rasha
minn ħdejn għonqha, mingħajr ma jaqtagħ-
ha:
9 U jroxx minn demm is-sagrifiċċju

għad-dnub ma' ħajt l-altar; u l-bqija tad-demm jingħasar f'saqajn l-altar: offerta għad-dnub hi.

10 U l-ieħor jagħmlu offerta tal-ħruq, kif għandu jsir: u hekk il-qassis jagħmillu offerta biex igħattilu dnubu, u dnubu jinħafirlu.

11 Iżda jekk ma jkunx jista' jġib żewġ gamimiet, jew żewġ frieħ tal-ħamiem, dak li dineb iġib bħala offerta il-għaxra waħda ta' efa smid bħala sagrifiċċju għad-dnub; ma jitfax żejt fuqu, lanqas inċens: għax offerta għad-dnub hi.

12 U jnewwilha *lill*-qassis, u *l*-qassis jaqbad minnha mimli idu, b'tifkira tagħha, u jaħraqha fuq l-altar, skond l-offerti magħmulin bin-nar lill-Mulej: offerta għad-dnub hi.

13 U l-qassis jagħmillu offerta biex igħattilu dnubu, għad-dnub li jkun għamel f'xi waħda minn dawn il-ħwejjeġ, u jinħafirlu: u l-bqija jkun tal-qassis, bħala offerta tal-qamħ.

14 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:

15 Jekk wieħed jagħmel xi ħtija, u jidneb b'nuqqas ta' ħsieb, fil-ħwejjeġ imqaddsa tal-Mulej; iġib għall-ħtija tiegħu lill-Mulej kibx bla difett mill-merħla, li jiswa kemm-il xekel tal-fidda taħseb int, skond ix-xekel tas-santwarju, bħala sagrifiċċju għall-ħtija tiegħu:

16 U jħallas id-deni li għamel lill-maqdes, u jżid miegħu l-ħames waħda, u jagħtiha lill-qassis: u l-qassis jagħmillu offerta bil-kibx tas-sagrifiċċju għall-ħtija, biex igħattilu dnubu, u dnubu jinħafirlu.

17 U jekk wieħed jidneb, u jagħmel xi waħda minn dawk il-ħwejjeġ li ordna l-Mulej li ma jsirux, u ma ntebaħx, ikun ħati, u jarfa' l-kastig tiegħu.

18 U jġib kibx bla difett mill-merħla, li jiswa kemm taħseb int, bħala sagrifiċċju għall-ħtija tiegħu, lill-qassis: u l-qassis jagħmillu offerta biex igħattilu dnubu, għall-ħtija li għamel b'nuqqas ta' ħsieb, bla ma ntebaħ, u dnubu jinħafirlu.

19 Sagrifiċċju għall-ħtija hu: tabilħaqq hu ħati quddiem il-Mulej.

6 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:

2 Jekk wieħed jidneb, u jonqos lill-Mulej billi jigdeb lil għajru fuq ħaġa merfugħa għandu, jew mirhuna, jew ħaġa meħuda bid-dnewwa, jew iqarraq b'għajru;

3 Jew isib ħaġa mitlufa, u jigdeb fuqha, jew jaħlef bil-gideb; u f'kull ħaġa oħra bħal dawn, li jista' jagħmel bniedem bid-dnub:

4 Għalhekk, mela, meta wieħed ikun dineb, u sar ħati, irodd il-ħaġa li ħa bid-dnewwa, jew il-ħaġa li ħa b'qerq, jew li kienet mogħtija lilu biex iżommha, jew il-ħaġa mitlufa li sab,

5 Jew kull ħaġa li ħalef għaliha bil-gideb; iroddha kollha kemm hi, u jżid magħha l-ħames waħda, u jagħtiha lil sidha, f'jum is-sagrifiċċju għall-ħtija tiegħu.

6 U jġib is-sagrifiċċju għall-ħtija tiegħu lill-Mulej, kibx bla defett mill-merħla, li jiswa kemm taħseb int, bħala sagrifiċċju għall-ħtija, lill-qassis.

7 U l-qassis jagħmillu offerta biex igħattilu dnubu quddiem il-Mulej: u jinħafirlu kulma għamel, u li sar ħati bih.

8 U kellem il-Mulej lil Mosè, billi qallu:

9 Agħti din l-ordni lil Arun u lil uliedu, għidilhom: Din hi l-liġi ta' l-offerta tal-ħruq: l-offerta tal-ħruq tkun fuq il-ħuġġieġa fuq l-altar il-lejl kollu sas-sebħ; u n-nar ta' l-altar jibqa' mqabbad fuqu.

10 U l-qassis jilbes il-libsa tiegħu tal-għażel, u l-qalziet qasir tal-għażel għal-laħam, u jarfa' r-rmied ta' l-offerta maħruqa bin-nar fuq l-altar, u jqiegħdu ma' ġenb l-altar.

11 Imbagħad jinża' ħwejġu, u jilbes ilbies ieħor, u joħroġ l-irmied barra mill-kamp, f'post nadif.

12 In-nar ta' fuq l-altar jibqa' mqabbad fuqu; ma jintefiex: u l-qassis jaħraq ħatab fuqu kull filgħodu, u jqiegħed sew l-offerta maħruqa fuqu; u jaħraq fuqu x-xaħam tas-sagrifiċċju tas-sliem.

13 U n-nar jibqa' mqabbad dejjem: ma jintefa qatt.

14 Din hi l-liġi ta' l-offerta tal-qamħ: joffruha wlied Arun quddiem il-Mulej, quddiem l-altar.

15 U l-qassis jieħu qabda minnha, smid ta' l-offerta tal-qamħ u taż-żejt tagħha, u l-inċens kollu ta' fuq l-offerta tal-qamħ, u jaħarqu fuq l-altar, rieħa tfuħ, bħala tifkira tagħha, lill-Mulej.

16 U dak li jibqa' minnha Arun u wliedu jikluh: jittiekel bla ħmira fil-lok imqaddes; fil-bitħa tat-tinda tal-laqgħa jikluh.

17 Ma tinħemhiex bil-ħmira. Jien tajthielhom b'sehemhom mill-offerti tiegħi magħmulin bin-nar; hi wisq qaddisa, bħas-sagrifiċċju għad-dnub, u bħas-sagrifiċċju għall-ħtija.

18 Kull raġel f'ulied Arun jista' jiekol minnha. Tkun bħala statut għal dejjem, għal kull nisel tagħkom, mill-offerti tal-Mulej, magħmulin bin-nar: kull min imisshom jitqaddes.

19 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:

20 Din hi l-offerta ta' Arun u ta' wliedu, li joffru lill-Mulej, fil-jum tal-konsagrazzjoni tiegħu: il-għaxar waħda ta' efa smid, bħala offerta tal-qamħ għal dejjem, nofsha filgħodu, u nofsha filgħaxija.

21 Fit-taġen biż-żejt tħejjijha, u ġġibha mibxuxa: u l-biċċiet moħmija ta' l-

offerta tal-qamħ toffrihom b'riħa tfuħ
lill-Mulej.
22 Jagħmilha l-qassis ikkunsagrat ta'
warajh fost uliedu: hi statut għal dejjem
għall-Mulej; tinħaraq kollha kemm hi.
23 Għax kull offerta tal-qamħ ta'
qassis tinħaraq kollha: u ma tittikilx.
24 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
25 Kellem lil Arun u lil uliedu, għidil-
hom: Din hi l-liġi tas-sagrifiċċju għad-
dnub: Fejn tinqatel il-vittma tal-ħruq,
tinqatel il-vittma għad-dnub quddiem il-
Mulej: ħaġa qaddisa wisq hi.
26 Il-qassis li joffriha għad-dnub ji-
kolha: fil-lok imqaddes tittiekel, fil-
bitħa tat-tinda tal-laqgħa.
27 Kulma jmiss ma' laħamha jitqaddes:
u jekk joqtor demm minnha fuq il-
ħwejjeġ, taħsel fejn qotor fuqu f'lok
imqaddes.
28 Il-borma tal-fuħħar, li kienet imsajra
fiha, titkisser: u jekk kienet imsajra
f'borma tal-bronż, tingħarek, u titlaħlaħ
bl-ilma.
29 Kull raġel fost il-qassisin jista'
jiekol minnha: hi ħaġa wisq qaddisa.
30 U l-ebda vittma għad-dnub, li
jġibu minn demmha fit-tinda tal-laqgħa,
biex issir tpattija għad-dnubiet fil-maqdes,
ma tittiekel: tinħaraq fin-nar.

7 Issa din hi l-liġi tas-sagrifiċċju għall-
ħtija: hi ħaġa wisq qaddisa.
2 Fil-post fejn joqtlu l-vittma tal-
ħruq joqtlu l-vittma tal-ħtija: u jxerrdu
demmha fuq l-altar, dawramejt.
3 U joffri minnha xaħamha kollu: id-
denb, u x-xaħam li jiksi l-ġewwieni,
4 U ż-żewġ kilwiet, u x-xaħam ta'
fuqhom ta' mal-ġenbejn, u t-tebqa tal-
fwied, li jaqlagħha flimkien mal-kliewi.
5 U l-qassis jaħraqhom fuq l-altar
bħala offerta magħmula bin-nar lill-
Mulej: sagrifiċċju għall-ħtija hi.
6 Kull raġel mill-qassisin jiekol
minnha: tittiekel f'lok imqaddes: ħaġa
qaddisa wisq hi.
7 Bħalma hu s-sagrifiċċju għall-ħtija,
hekk hu s-sagrifiċċju għad-dnub: hemm
liġi waħda għalihom: il-qassis li jagħmel
offerta biex igħatti d-dnubiet biha, jeħod-
ha.
8 U l-qassis li jkun offra l-offerta tal-
ħruq ta' xi ħadd, il-ġild ta' l-offerta, li
jkun offra, ikun tiegħu, tal-qassis.
9 U kull offerta tal-qamħ maħbuża fil-
kenur, jew msajra fil-borma, jew fit-
taġen, tkun tal-qassis li offrieha.
10 U kull offerta tal-qamħ, miblula
biż-żejt, jew niexfa tkun ta' wlied Arun
kollha, wieħed daqs l-ieħor.
11 U din hi l-liġi tas-sagrifiċċju ta'
l-offerti tas-sliem, li wieħed joffri lill-
Mulej.
12 Jekk għal radd il-ħajr joffriha,
joffri mas-sagrifiċċju ta' radd il-ħajr
ftajjar ażżmi miblulin biż-żejt, u ftajjar
irqaq ażżmi midlukin biż-żejt, u ftajjar
miblulin biż-żejt, tas-smid.
13 Barra l-ftajjar, joffri għall-offerta
tiegħu ħobż meħmur mas-sagrifiċċju
tiegħu tas-sliem ta' radd il-ħajr.
14 U minnhom joffri waħda minn kull
għotja, bħala offerta merfugħa lill-Mulej,
u tkun tal-qassis li xerred id-demm tas-
sagrifiċċju tas-sliem.
15 U l-laħam tas-sagrifiċċju ta' l-
offerta tiegħu, tas-sliem għall-radd il-ħajr,
jittiekel dak in-nhar stess ta' l-offerta
tiegħu; ma jħalli xejn minnu sa filgħodu.
16 Iżda jekk is-sagrifiċċju ta' l-offerta
tiegħu jkun wegħda, jew offerta minn
rajh, jieklu dak in-nhar stess li joffri s-
sagrifiċċju tiegħu: u l-għada dak li
jibqa' wkoll jittiekel:
17 Iżda dak li jifdal mil-laħam tas-
sagrifiċċju fit-tielet jum, jinħaraq bin-nar.
18 U jekk jittiekel xi laħam mis-
sagrifiċċju tiegħu tas-sliem fit-tielet jum,
ma jkunx milqugħ min offrieh, u lanqas
ikun magħdud lilu: tkun ħaġa mistkerrha,
u min jiekol minnha jarfa' l-ħażen tiegħu.
19 U l-laħam li jmiss ma xi ħaġa
mniġġsa ma jittikilx; jinħaraq bin-nar:
mil-laħam, jista' jiekol kull min hu
safi.
20 Iżda min jiekol mil-laħam tas-
sagrifiċċju tas-sliem tal-Mulej, u jkollu xi
nġiesa fuqu, jinqata' minn ma' niesu.
21 U meta wieħed imiss xi ħaġa
mniġġsa, bħalma hi nġiesa tal-bniedem,
jew xi bhima mniġġsa, jew xi ħaġa
moqżieża, u jiekol mil-laħam tas-sagri-
fiċċju tas-sliem tal-Mulej, jinqata' minn
ma' niesu.
22 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
23 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
L-ebda xaħam ta' gendus, ta' nagħġa,
jew ta' mogħża, ma tieklu.
24 U x-xaħam ta' bhima mejta, u
x-xaħam ta' bhima maħtufa mid-dbejjeb,
tistgħu tagħmlu bih li tinħtieġu: iżda ma
tikluhx.
25 Kull min jiekol mix-xaħam ta'
bhima, li minnha n-nies joffru offerta
magħmula bin-nar lill-Mulej, dak li
jiekol minnu, jinqata' minn ma' niesu.
26 U l-ebda demm ma tieklu, kemm
tat-tjur, u kemm tal-bhejjem, kull fejn
tgħammru.
27 Kull min jiekol minn xi demm, ikun
ta' xiex ikun, ikun maqtugħ minn niesu.
28 U l-Mulej kellem lil Mosè, qal:
29 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Min joffri s-sagrifiċċju tiegħu tas-sliem lill-
Mulej, iġib lill-Mulej il-għotja tiegħu mis-
sagrifiċċju tiegħu tas-sliem.
30 Iġib f'idejh stess l-offerti tal-Mulej
magħmulin bin-nar; ix-xaħam mas-sidra

jġib, biex is-sidra jxejjirha tixjira bħala
offerta quddiem il-Mulej.
31 U l-qassis jaħraq ix-xaħam fuq
l-altar: iżda s-sidra tkun għal Arun u
għal uliedu.
32 U s-sieq il-leminija tagħtuha lill-
qassis, bħala offerta merfugħa, mis-
sagrifiċċji tagħkom tas-sliem.
33 Dak li fost ulied Arun joffri d-
demm tas-sagrifiċċji tas-sliem, u x-
xaħam, ikollu s-sieq il-leminija b'sehmu.
34 Għax is-sidra tat-tixjir, u s-sieq ta'
l-offerta merfugħa, jien ħadthom minn
għand ulied Iżrael minn fuq is-sagrifiċċji
tagħhom tas-sliem, u tajthom lil Arun il-
qassis, u lil uliedu, b'liġi għal dejjem,
mingħand ulied Iżrael.
35 Dan hu s-sehem ikkonsagrat lil
Arun, u ikkonsagrat lil uliedu mill-
offerti magħmulin bin-nar lill-Mulej,
minn dak in-nhar li fih ikunu ippreżentati
biex ikunu qassisin tal-Mulej;
36 Bħalma ordna l-Mulej lil ulied Iżrael,
biex jagħtuhom nhar il-konsagrazzjoni
tagħhom, b'liġi għal dejjem, għal kull
nisel tagħhom.
37 Din hi l-liġi ta' l-offerta tal-ħruq, ta'
l-offerta tal-qamħ, tas-sagrifiċċju għad-
dnub, u tas-sagrifiċċju għall-ħtija, u tal-
konsagrazzjoni, u tas-sagrifiċċju tas-
sliem.
38 Bħal ma ordna l-Mulej lil Mosè, fuq
il-muntanja Sinaj, meta ordna lil ulied
Iżrael, biex jagħtu l-għotjiet tagħhom
lill-Mulej, fid-deżert ta' Sinaj.

8 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Ħu lil Arun u lil uliedu miegħu, u
l-ilbiesi, u żejt id-dhin, u l-gendus tas-
sagrifiċċju għad-dnub, u żewġ kbiex, u
qoffa tal-ħobż ażżmu;
3 U iġma' l-miġemgħa kollha f'bieb
it-tinda tal-laqgħa.
4 U Mosè għamel bħal ma ordnalu
l-Mulej; u nġemgħet il-miġemgħa kollha
f'bieb it-tinda tal-laqgħa.
5 U qal Mosè lill-miġemgħa: Dan hu
li ordna l-Mulej biex nagħmlu.
6 U ressaq Mosè lil Arun u lil uliedu, u
ħasilhom bl-ilma.
7 U qegħidlu fuqu t-tônka, u ħażżmu
bil-ħżiem, u libbsu l-mantar, u qegħidlu
fuqu l-efod, u rabtu bil-ħżiem artistiku
ta' l-efod, u xeddulu.
8 U qegħidlu fuqu s-sidra: u fuq is-
sidra qiegħed ukoll l-Urim u t-Tummim.
9 U qegħidlu f'rasu t-turbant; u fuqu,
in-naħa ta' quddiem, qiegħed il-biċċa
rqiqa tad-deheb, il-kuruna mqaddsa;
bħal ma ordna Mosè.
10 U Mosè ħa ż-żejt tad-dlik, u dilek
it-tabernaklu, u kulma kien hemm fih, u
qaddsu.
11 U raxx minnu fuq l-altar seba'
darbiet, u dilek l-altar u l-għodod tiegħu
kollha, u l-lenbija u l-bażi tagħha, biex
iqaddishom.
12 U sawwab miż-żejt tad-dlik fuq
ras Arun, u dilku, biex iqaddsu.
13 U ressaq Mosè lil ulied Arun, u
libbishom it-tônka, u ħażżimhom bil-
ħżiem, u xeddilhom it-trabant, bħal ma
ordna l-Mulej lil Mosè.
14 U ressaq il-gendus tas-sagrifiċċju
għad-dnub: u Arun u wliedu qiegħdu
idejhom fuq ras il-gendus tas-sagrifiċċju
għad-dnub.
15 U qatluh: u Mosè ħa d-demm, u
minnu qiegħed b'sebgħu fuq l-altar
dawramejt, u saffa l-altar, u xerred id-
demm f'saqajn l-altar, u qaddsu, biex
fuqu jagħmel offerta biex ineħħi d-dnub.
16 U ħa x-xaħam kollu ta' mal-
ġewwieni, u t-tebqa tal-fwied, u ż-żewġ
kilwiet, u x-xaħam tagħhom, u Mosè
ħarqu fuq l-altar.
17 U l-gendus, u l-ġild tiegħu, il-
laħam tiegħu, u l-ħmieġ tiegħu, ħaraqhom
fin-nar barra mill-kamp; bħal ma ordna
l-Mulej lil Mosè.
18 U ressaq il-kibx għall-offerta tan-
nar: u Arun u wliedu qiegħdu idejhom
fuq ras il-kibx.
19 U qatlu; u Mosè xerred id-demm
fuq l-altar dawramejt.
20 U qatta' l-kibx bċejjeċ; u Mosè
ħaraq r-ras, u l-bċejjeċ, u x-xaħam.
21 U l-ġewwieni u s-saqajn ħasilhom
bl-ilma, u Mosè ħaraq il-kibx kollu fuq
l-altar: kienet offerta tal-ħruq ta' riħa
tfuħ, sagrifiċċju magħmul bin-nar lill-
Mulej; bħal ma ordna l-Mulej lil Mosè.
22 U ressaq it-tieni kibx, il-kibx tal-
konsagrazzjoni: u Arun u wliedu qiegħdu
idejhom fuq ras il-kibx.
23 U qatlu; u Mosè ħa demmu, u
qiegħdu fuq id-dendula ta' widnet Arun
il-leminija, u fuq is-saba' l-kbir ta' idu
l-leminija, u fuq is-saba' l-kbir ta' riġlu
l-lemini.
24 U ressaq lil ulied Arun, u qegħdilhom
ftit demm fuq id-dendula ta' widinthom
il-leminija, u fuq is-saba' l-kbir ta' idhom
il-leminija, u fuq is-saba' l-kbir ta'
riġilhom il-lemini: u Mosè xerred il-bqija
tad-demm fuq l-altar, madwaru.
25 U ħa x-xaħam, u d-denb, u x-xaħam
kollu ta' mal-ġewwieni, u t-tebqa tal-
fwied, u ż-żewġ kilwiet, u xaħamhom, u
l-koxxa l-leminija:
26 U mill-qoffa tal-ħobż ażżmu, ta'
quddiem il-Mulej, ħa ftira ażżma, u
ftira oħra tal-ħobż biż-żejt, u oħra
rqiqa, u qegħidhom fuq ix-xaħam, u fuq
is-sieq il-leminija:
27 U qiegħed kollox fuq idejn Arun,
u fuq idejn uliedu, u xejjirhom tixjira
quddiem il-Mulej.
28 U Mosè ħadhom minn fuq idejhom,

u ħaraqhom fuq l-altar, fuq l-offerta
tal-ħruq: kien sagrifiċċju ta' konsagraz-
zjoni, ta' riħa tfuħ: sagrifiċċju magħmul
bin-nar lill-Mulej.
29 U Mosè ħa s-sidra tal-kibx, u
xejjirha tixjira quddiem il-Mulej: mill-
kibx tal-konsagrazzjoni dan hu sehem
Mosè; bħalma l-Mulej ordna lil Mosè.
30 Ħa wkoll Mosè ftit żejt tad-dhin, u
ftit demm li kien fuq l-altar, u raxxu fuq
Arun, u fuq ilbiesu, u fuq uliedu, u fuq
ilbies uliedu wkoll; u hekk qaddes lil
Arun, u lbiesu, u lil uliedu, u lbies uliedu
miegħu.
31 U Mosè qal lil Arun u lil uliedu:
Sajru l-laħam ħdejn bieb it-tinda tal-
laqgħa, u hemm kuluh bil-ħobż li hemm
fil-qoffa tal-konsagrazzjoni, bħal ma ord-
najt jien, billi għidt: Arun u wliedu
jikluh.
32 U dak li jifdal mill-laħam u mill-
ħobż, aħarquh fin-nar.
33 U minn bieb it-tinda tal-laqgħa
toħorġux għal sebat ijiem, sa ma jintemmu
jiem il-konsagrazzjoni tagħkom: għax il-
konsagrazzjoni tagħkom iddum sebat
ijiem.
34 Bħal ma sar illum, hekk il-Mulej
ordna li jibqa' jsir, biex tpattu għal dnubiet-
kom.
35 Għalhekk toqogħdu f'bieb it-tinda
tal-laqgħa, bi nhar u bil-lejl, għal sebat
ijiem, u tħarsu dak li l-Mulej ordnalkom
biex tħarsu, li ma tmutux: għax hekk jien
kont ordnat.
36 U Arun u wliedu għamlu l-ħwejjeġ
kollha li l-Mulej ordna b'id Mosè.

9 U ġara, fit-tminn jum, illi Mosè
sejjaħ lil Arun u lil uliedu, u x-xjuħ
ta' Iżrael;
2 U qal lil Arun: Ħu għoġol għas-
sagrifiċċju għad-dnub, u kibx għall-
offerta tal-ħruq, bla difett, u offrihom
quddiem il-Mulej.
3 U lil ulied Iżrael kellem, għidilhom:
Ħudu bodbod għall-offerta tad-dnub:
u għoġol u ħaruf ta' sena, bla difett,
għall-offerta tal-ħruq.
4 U gendus, u kibx, għas-sagrifiċċju
tas-sliem, biex tissagrifikahom quddiem
il-Mulej; u offerta tal-qamħ miblula fiż-
żejt: għax illum jidhrilkom il-Mulej.
5 U ġiebu kulma ordna Mosè quddiem
it-tinda tal-laqgħa: u resqet il-miġemgħa
kollha, u waqfet quddiem il-Mulej.
6 U Mosè qal: Dan hu li ordna l-
Mulej biex tagħmlu: u l-glorja tal-Mulej
tidhrilkom.
7 U Mosè qal lil Arun: Ersaq lejn l-
altar, u offri s-sagrifiċċju tiegħek għad-
dnub, u l-offerta tiegħek tal-ħruq, u agħmel
offerta għalik biex tgħatti dnubek, u
dnub il-poplu: imbagħad offri l-offerta
tal-poplu, u agħmel offerta biex tgħatti
dnubhom; bħal ma ordna l-Mulej.
8 U Arun resaq lejn l-altar, u qatel
il-għoġol ta' l-offerta tad-dnub, li kienet
għalih.
9 U wlied Arun newlulu d-demm: u
bell sebgħu fid-demm, u qiegħdu fuq qrun
l-altar, u l-bqija xerrdu f'saqajn l-altar.
10 Iżda x-xaħam, u l-kliewi, u t-tebqa
tal-fwied tal-vittma għad-dnub, ħaraqhom
fuq l-altar; bħal ma ordna l-Mulej lil
Mosè.
11 U l-laħam u l-ġild ħaraqhom fin-nar
barra mill-kamp.
12 U qatel imbagħad l-offerta tal-
ħruq; u wlied Arun newlulu d-demm, u
xerrdu fuq l-altar, dawramejt.
13 U newlulu l-offerta maħruqa, bil-
biċċiet tagħha, u r-ras: u ħaraqhom fuq
l-altar.
14 U ħasel il-ġewwieni u s-saqajn,
u ħaraqhom fuq l-offerta maħruqa, fuq
l-altar.
15 U ġieb l-offerta tal-poplu, u ħa l-
bodbod, li kien is-sagrifiċċju għad-dnub
tal-poplu, u qatlu, u offrieh għad-dnub,
bħal ta' l-ewwel.
16 U ġieb l-offerta tal-ħruq, u offrieha
kif għandu jsir.
17 U ressaq l-offerta tal-qamħ, u mela
idejh minnha, u ħaraqha fuq l-altar, barra
mill-offerta maħruqa ta' filgħodu.
18 Imbagħad qatel ukoll il-gendus,
u l-kibx, bħala sagrifiċċju tas-sliem, li kien
għall-poplu: u wlied Arun newlulu d-
demm, li xerrdu fuq l-altar, dawramejt,
19 U x-xaħam tal-gendus, u tal-kibx,
id-denb, u x-xaħam li jiksi l-ġewwieni, u
l-kliewi, u t-tebqa tal-fwied:
20 U qiegħdu x-xaħam fuq is-sidriet,
u ħaraq ix-xaħam fuq l-altar:
21 U s-sidriet u s-sieq il-leminija
xejjirhom Arun tixjira quddiem il-Mulej;
bħal ma ordna Mosè.
22 U Arun rafa' idu lejn il-poplu, u
berikhom, u niżel wara li offra s-sagri-
fiċċju għad-dnub, u l-offerta tal-ħruq, u
s-sagrifiċċju tas-sliem.
23 U Mosè u Arun daħlu fit-tinda tal-
laqgħa, u mbagħad ħarġu, u bierku l-
poplu: u l-glorja tal-Mulej dehret lill-
poplu kollu.
24 U ħareġ nar minn quddiem il-
Mulej, u ħaraq fuq l-altar l-offerta tal-
ħruq u x-xaħam: li xhin rah il-poplu kollu,
għajjat, u nxteħet għal wiċċu.

10 U Nadab u Abihu, ulied Arun,
ħadu ċensier kull wieħed, u qiegħdu
fihom in-nar, u tefgħu l-inċens fihom, u
offrew nar mhux imqaddes quddiem il-
Mulej, li ma kienx ordnalhom.
2 U ħareġ nar minn quddiem il-Mulej,
u ħaraqhom, u mietu quddiem il-Mulej.

3 Imbagħad Mosè qal lil Arun: Dan
hu li qal il-Mulej: Nitqaddes f'dawk li
jersqu lejja, u quddiem il-poplu kollu
inkun igglorifikat. U siket Arun.
4 U Mosè sejjaħ lil Misaël, u 'l Elsafan
ulied Għużżijel, iz-ziju ta' Arun, u
qalilhom: Ersqu, ħudu 'l ħutkom minn
quddiem is-santwarju, barra mill-kamp.
5 Għalhekk resqu, u ħaduhom bit-
tonôk tagħhom barra mill-kamp; bħal ma
ordna Mosè.
6 U Mosè qal lil Arun, u lil Elgħażar, u
lil Itamar, uliedu: La tħabblux xagħar
raskom, u la tqattgħux ħwejjiġkom; li ma
tmutux, u l-għadab tal-Mulej jaqa' fuq il-
poplu kollu: iżda ħallu lil ħutkom, id-dar
kollha ta' Iżrael, jibku għall-ħruq li l-
Mulej kebbes.
7 U toħorġux minn bieb it-tinda tal-
laqgħa, li ma tmutux: għax żejt id-dhin
tal-Mulej għadu fuqkom. U għamlu kif
qal Mosè.
8 U il-Mulej kellem lil Arun, qallu:
9 La tixrobx inbid u xorb qawwi, la
int u lanqas uliedek, meta tidħlu fit-tinda
tal-laqgħa, li ma tmutux: dan ikun statut
għal dejjem għal kull nisel tagħkom;
10 U biex tistgħu tagħżlu bejn l-
imqaddes u dak li mhux imqaddes, u
bejn l-imniġġes u s-safi;
11 U tgħallmu lil ulied Iżrael l-istatuti
kollha li l-Mulej taħom b'id Mosè.
12 U Mosè kellem lil Arun, u lil
Elgħażar, u lil Itamar, uliedu li baqgħu:
Ħudu l-offerta tal-qamħ li baqa' mill-
offerti tal-Mulej magħmulin bin-nar, u
kuluha bla ħmira ħdejn l-altar: għax
ħaġa wisq qaddisa hi:
13 U kuluha fil-lok imqaddes, għax
bil-jedd tmiss lilek, u lil uliedek, mis-
sagrifiċċji kollha tal-Mulej magħmulin
bin-nar: għax hekk jien ordnat.
14 U s-sidra tat-tixjir, u s-sieq ta'
l-offerta tar-rfigħ, tiklukom ukoll f'post
nadif; int, u s-subjien tiegħek, u l-bniet
tiegħek miegħek: għax bil-jedd imissu
lilek, u lil uliedek. Huma mogħtijin mis-
sagrifiċċji tas-sliem ta' wlied Iżrael.
15 Is-sieq ta' l-irfigħ, u s-sidra tat-
tixjir, ma' l-offerti magħmulin bin-nar
tax-xaħam, iġibuhom għat-tixjira qud-
diem il-Mulej; u jkunu tiegħek u ta'
wliedek miegħek, bi statut għal dejjem;
bħal ma ordna l-Mulej.
16 U Mosè fittex sewwa l-bodbod tas-
sagrifiċċju għad-dnub, u, ara, sabu
maħruq: u għadab għal Elgħażar, u għal
Itamar, ulied Arun, li kien baqagħlu
ħajjin, u qalilhom:
17 Għaliex ma kiltux is-sagrifiċċju għad-
dnub fil-post imqaddes? Hu ħaġa wisq
qaddisa, u Alla tahulkom biex jarfa' l-
ħażen tal-miġemgħa, u tagħmlu offerta
għalihom biex tgħattu dnubhom quddiem
il-Mulej.
18 Ara, demm il-vittma ma nġibx fil-
post imqaddes: intom tassew kien imiss-
kom kiltuha fil-post imqaddes, bħal ma
ordnajt jien.
19 U Arun qal lil Mosè: Ara, illum
offrew is-sagrifiċċju tagħhom għad-dnub,
u l-offerta tagħhom tal-ħruq quddiem il-
Mulej; u ħwejjeġ bħal dawn ġrawli: u
kieku llum kilt il-vittma għad-dnub,
kien dan ikun milqugħ quddiem il-
Mulej?
20 U malli sama' dan, Mosè kien
sodisfatt.

11 U l-Mulej kellem lil Mosè u lil
Arun, qalilhom:
2 Kellmu lil ulied Iżrael, għidulhom:
Dawn huma l-bhejjem li tistgħu tieklu
mill-bhejjem kollha ta' fuq l-art.
3 Kull bhima bid-dwiefer, u bid-difer
maqsum, u tixtarr, fost il-bhejjem,
tistgħu tikluha.
4 Biss dawn ma tiklux minn dawk li
jixtarru, jew difrejhom maqsumin: bħall-
ġemel, għax jixtarr, iżda m'għandux
difrejh maqsumin; hu mniġġes għalikom.
5 Il-fenek tax-xagħri; għax jixtarr,
iżda m'għandux difrejh maqsumin: hu
mniġġes għalikom.
6 Il-liebru, għax jixtarr, iżda m'għan-
dux difrejh maqsumin; hu mniġġes
għalikom.
7 Il-ħanżir, għalkemm għandu difrejh
maqsumin, u għandu d-difer, ma jixtarrx;
hu mniġġes għalikom.
8 Minn laħamhom la tiklux, u ġisim-
hom mejjet la tmissuhx; huma mniġġsin
għalikom.
9 Dawn tistgħu tieklu minn dawk
kollha li jgħixu fl-ilma: kulma għandu
l-ġwienaħ u l-qxur fl-ilma, fl-ibħra, fix-
xmajjar, tistgħu tikluhom.
10 U kulma hu bla ġwienaħ u bla
qxur fl-ibħra, u fix-xmajjar, u minn kull
ħlieqa li titħarrek fl-ilmijiet, u minn kull
ħlieqa ħajja li hemm fl-ilmijiet, hu qżież
għalikom:
11 Ikunu qżież għalikom ukoll; minn
laħamhom la tiklux, u ġisimhom mejjet
stkerrhuh.
12 Kulma hu bla ġwienaħ u bla qxur
fl-ilmijiet, hu qżież għalikom.
13 U dawn huma li jkunu mistkerrha
minnkom fost it-tjur; la tikluhomx, għax
huma moqżieża: l-ajkla, il-bugħadam, u
l-kuċċarda,
14 U l-astur, u kull ġens ta' bież;
15 U kull ġens ta' ċawlun;
16 U n-nagħma, u l-kokka, u l-
gawwija, u s-seqer ta' kull ġens;
17 U l-barbaġann, u l-margun, u omm
is-subjien;
18 U ż-żinna, u l-qwaq, u t-tiġieġa tal-
baħar;

19 U l-laqlaq, u kull ġens ta' russett, u
d-daqquqa tal-pinnaċċ, u l-farfett il-
lejl.
20 Kull insett li jtir, u jimxi fuq erba'
saqajn, ikun għalikom moqżież.
21 Biss dawn tistgħu tieklu mill-
insetti kollha li jtiru, u jimxu fuq erba'
saqajn, dawk li 'l fuq minn riġlejhom
għandhom żewġ saqajn, biex jaqbżu
bihom fuq l-art.
22 Minnhom dawn tistgħu tieklu: l-
arbe ta' kull ġens, is-solgħam ta' kull
ġens, il-ħargol ta' kull ġens, u l-ħagab
ta' kull ġens.
23 Iżda l-insetti l-oħra kollha li jtiru,
li għandhom erba' saqajn, ħa jkunu
moqżieża għalikom.
24 Minn dawn titniġġsu: min imiss
ġisimhom mejjet, ikun imniġġes sa
filgħaxija.
25 U kull min jarfa' l-ġisem mejjet ta'
xi wieħed minnhom, jaħsel ħwejġu, u
jkun imniġġes sa filgħaxija.
26 Il-ġisem mejjet ta' kull bhima li
għandha d-dwiefer, iżda mhux maqsumin,
u ma tixtarrx, hu għalikom imniġġes:
kull min imissu jkun imniġġes.
27 U kulma jimxi fuq qiegħ riġlejh,
fost il-bhejjem kollha li jimxu fuq erba'
riġlejn, hu mniġġes għalikom: kull min
imiss ġismu mejjet ikun imniġġes sa
filgħaxija.
28 U min jarfa' ġisimhom mejjet
jaħsel ħwejġu, u jkun immniġġes sa fil-
għaxija: huma mniġġsin għalikom.
29 Dawn ukoll ikunu mniġġsin għal-
ikom fost il-ħlejjaq li jitkaxkru fuq l-art;
il-ballotra, il-far, u kull ġens ta' grem-
xul;
30 U l-ġurdien, u l-kamaljonti, u l-
wiżgħa, u x-xaħmet l-art, u t-talpa.
31 Dawn huma mniġġsin għalikom,
fost kulma jitkaxkar: kull min imisshom,
meta huma mejtin, ikun imniġġes sa
filgħaxija.
32 U kull min jaqa' fuqu xi wieħed
minnhom mejjet, ikun imniġġes; kemm
jekk tkun xi ħaġa tal-għuda, jew ħwejjeġ,
jew ġild, jew saqqu, jew kull xorta ta'
għodda oħra, li jsir ix-xogħol biha,
għandha titqiegħed fl-ilma, u tkun
imniġġsa sa filgħaxija; u tindaf.
33 U kull ħaġa tal-fuħħar, li fiha jaqa'
xi wieħed minnhom, titkisser, għax kulma
hu ġo fiha jitniġġes.
34 Mill-ikel kollu li jista' jittiekel, dak
li fuqu jaqa' ilma bħal dan ikun imniġġes:
u kull xorb li jinxtorob, ġo fiex ikun,
jitniġġes.
35 U kull ħaġa li fuqha taqa' xi biċċa
minn ġisimhom mejjet, tkun imniġġsa;
sew jekk ikun forn, u kemm jekk ikun
fuglar għall-borom, jitfarrku: għax huma
mniġġsin, u mniġġsin ikunu għalikom.
36 Madankollu l-egħjun u l-bjar, li
ġo fihom hemm ħafna ilma, jibqgħu
safjin: iżda min imiss il-ġisem mejjet
tagħhom jitniġġes.
37 U jekk taqa' xi biċċa mill-ġisem
mejjet tagħhom fuq xi żerriegħa li se
tinżara', tibqa' safja.
38 Iżda jekk tixxarrab bl-ilma ż-żer-
riegħa, u xi biċċa minn ġisimhom mejjet
taqa' fuqha, tkun imniġġsa għalikom.
39 U jekk xi bhima, li minnha tistgħu
tieklu, tmut; min imiss ġisimha mejjet
ikun imniġġes sa filgħaxija.
40 U min jiekol minn ġisimha mejjet
jaħsel ħwejġu, u jkun imniġġes sa filgħa-
xija: u min ukoll jarfa' l-ġisem mejjet
tagħha jaħsel ħwejġu, u jkun imniġġes sa
filgħaxija.
41 U kull ħlieqa li titkaxkar fuq l-art
hi qżież: la tikluhiex.
42 Kulma jimxi għal żaqqu, u kulma
jimxi fuq erba' saqajn, jew kulma għandu
iżjed minn erba' saqajn fost il-ħlejjaq li
jitkaxkru fuq l-art, m'għandkomx tik-
luhom: għax huma moqżieża.
43 La tqażżux lilkom infuskom bl-
ebda ħlieqa li titkaxkar, u la titniġġsux
bihom, għax issiru mniġġsin bihom.
44 Għax jien il-Mulej Alla tagħkom:
għalhekk għandkom titqaddsu, u tkunu
qaddisin; għax jien qaddis: lanqas
għandkom tniġġsu lilkom infuskom bl-
ebda ħlieqa li titkaxkar fuq l-art.
45 Għax jiena l-Mulej li tellajtkom
mill-Eġittu, biex inkun Alla tagħkom:
u tkunu għalhekk qaddisin, għax jien
qaddis.
46 Din hi l-liġi fuq il-bhejjem, u fuq
it-tjur, u fuq kull ħlieqa ħajja li żżiġġ
fl-ilmijiet, u fuq kull ħlieqa li titkaxkar
fuq l-art:
47 Biex tagħżlu bejn l-imniġġes u s-
safi, u bejn il-bhejjem ta' l-ikel, u dawk
li ma jistgħux jittieklu.

12 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Mara, meta taħbel, u tiled tifel, tkun
imniġġsa sebat ijiem, daqs kemm meta
tkun f'xaharha.
3 It-tminn jum, it-tifel ikun ċirconċiż
fil-laħam tal-prepuzju tiegħu.
4 U hi ddum tlieta u tletin jum oħra
tindaf minn demmha; ma tmiss l-ebda
ħaġa mqaddsa, u lanqas tidħol fis-
santwarju, sakemm jintemmu jiem it-
tindif tagħha.
5 Jekk tiled tifla, tkun imniġġsa għal
ġimagħtejn, daqs kemm meta tkun
f'xaharha, u ddum sitta u sittin jum oħra
tindaf minn demmha.
6 Meta jgħaddu jiem it-tindif tagħha,
għal tifel, jew għal tifla, iġġib ħaruf ta'
dik is-sena bħala offerta maħruqa, u ferħ
ta' ħamiema, jew gamiema, bħala sagri-

ficċju għad-dnub, f'bieb it-tinda tal-
laqgħa, lill-qassis:
7 Li joffriha quddiem il-Mulej; u
jagħmel offerta biex igħattilha dnubha; u
tkun imnaddfa minn sabb demmha.
Din hi l-liġi għal mara li tiled tifel jew
tifla.
8 Ujekk ma tkunx tista' ġġib ħaruf,
tieħu żewġ gamimiet, jew żewġ frieħ tal-
ħamiem; wieħed għall-offerta tal-ħruq, u
l-ieħor għas-sagrifiċċju għad-dnub; u
l-qassis jagħmlilha offerta biex igħattilha
dnubha, u tindaf.

13 U l-Mulej kellem lil Mosè u lil
Arun, qalilhom:
2 Meta bniedem ikollu fil-ġilda ta'
ġismu xi qxur, jew bużżieqa, jew tebgħa
bajda, li donnha sintomu ta' ġerħa tal-
ġdiem fil-ġilda ta' ġismu, jeħduh għand
Arun, il-qassis, jew għand xi wieħed minn
uliedu, il-qassisin.
3 U l-qassis jara l-ġerħa fil-ġilda tal-
ġisem: u jekk ix-xagħar fil-ġerħa bjad, u
l-ġerħa tidher aktar imgħawra mill-ġilda
ta' ġismu, tkun ġerħa tal-ġdiem: u l-
qassis li jarah, iqisu b'imniġġes.
4 Iżda jekk tkun bajda t-tebgħa fil-
ġilda ta' ġismu, u ma tidhirx imgħawra
aktar mill-ġilda, u x-xagħar tagħha ma
bjadx, il-qassis jagħlaq lill-miġruħ għal
sebat ijiem.
5 U jarġa' jarah il-qassis fis-seba' jum:
u, ara, jekk il-ġerħa tidhirlu li waqfet, u
ma nfexxitx fil-ġilda, il-qassis jagħlqu
sebat ijiem oħra:
6 U jarġa' jarah il-qassis fis-seba jum:
u, ara, jekk lewn il-ġerħa ntefa, u l-ġerħa
ma nfexxitx fil-ġilda, il-qassis iqisu
b'nadif: kienet bużżieqa: jaħsel ħwejġu, u
jkun nadif.
7 Iżda jekk il-bużżieqa tinfexx iżjed
fil-ġilda, wara li jkun rah il-qassis, biex
igħaddih b'nadif, jidher darba oħra
quddiem il-qassis:
8 U jekk il-qassis jara li l-bużżieqa
nfexxet fil-ġilda, il-qassis imbagħad igħadd-
ih b'imniġġes: ġdiem hu.
9 Meta wieħed ikollu ġerħa tal-ġdiem,
jeħduh għand il-qassis;
10 U l-qassis jarah: u, ara, jekk il-
qoxra tkun bajda fil-ġilda, u x-xagħar
tagħha bjad, u jkun hemm ħajta laħam
ħaj fil-qoxra;
11 Ikun ġdiem, ilu ż-żmien fil-ġilda
ta' ġismu, u l-qassis igħaddih b'imniġġes,
u ma jagħlqux: għax hu mniġġes.
12 Iżda jekk jinfirex il-ġdiem fil-ġilda, u
l-ġdiem jiksi l-ġilda kollha ta' dak li
għandu l-ġerħa minn rasu sa saqajh,
kulfejn jista' jara l-qassis;
13 Il-qassis, wara li jkun rah, u ra li
l-ġdiem kesa ġismu kollu, igħaddi b'nadif
l-imġiddem: kollu sar abjad: nadif hu.
14 Iżda malli jidher fih laħam ħaj, ikun
imniġġes.
15 U l-qassis jara l-laħam il-ħaj, u
igħaddih b'imniġġes: għax il-laħam il-ħaj
hu mniġġes: ġdiem hu.
16 Iżda jekk igħib il-laħam il-ħaj, u
jsir abjad, imur għand il-qassis.
17 U l-qassis jarah: u, ara, jekk il-
ġdiem bjad; imbagħad il-qassis igħaddih
b'nadif lil dak li għandu l-ġdiem: nadif hu.
18 Jekk ikun hemm fil-ġilda tal-ġisem
ta' xi ħadd demla, u jfiq minnha,
19 U mbagħad issirlu f'lok id-demla
qoxra bajda, jew tebgħa bajda, ftit u
xejn ħamranija, ħa juriha lill-qassis;
20 U jekk, meta jaraha l-qassis, ara,
tidher aktar l-isfel mill-ġilda, u xagħarha
bjad; il-qassis igħaddih b'imniġġes: ġerħa
tal-ġdiem hi, imfaqqsa mid-demla.
21 Iżda jekk il-qassis jaraha, u, ara, ma
jkunx hemm xagħar abjad fiha, u mhix
aktar l-isfel mill-ġilda, imma lewnha
tefa; il-qassis jagħlqu sebat ijiem:
22 U jekk it-tebgħa tinfexx aktar fil-
ġilda, il-qassis imbagħad igħaddih b'
imniġġes: ġdiem hu.
23 Iżda jekk tibqa' t-tebgħa f'lokha, u
ma tinfexx, tkun biss marka tad-demla;
u l-qassis igħaddih b'nadif.
24 Jew jekk wieħed ikollu fil-ġilda ta'
ġismu kiwja bin-nar, u fuq il-kiwja ssir
tebgħa bajda, ftit u xejn ħamranija, jew
bajda;
25 Jaraha mbagħad il-qassis: u jekk
jara li x-xagħar fit-tebgħa bjad, u tidher
aktar l-isfel mill-ġilda; hi ġdiem imfaqqas
fil-kiwja: għalhekk il-qassis igħaddih
b'imniġġes: hi ġerħa tal-ġdiem.
26 Iżda jekk jaraha l-qassis, u jara li
m'hemmx xagħar abjad fit-tebgħa, u mhix
aktar l-isfel mill-ġilda, u lewnha tefa;
jagħlqu l-qassis sebat ijiem:
27 U l-qassis jarġa' jarah fis-seba' jum:
u jekk tkun infexxet aktar fil-ġilda,
imbagħad iqisu l-qassis b'imniġġes: ġerħa
tal-ġdiem hi.
28 U jekk tibqa' f'lokha t-tebgħa l-
bajda, u ma nfexxitx fil-ġilda, imma hi
ftit u xejn sewda; hi nefħa tal-kiwja, u
l-qassis igħaddih b'nadif: għax sinjal tal-
kiwja hi.
29 Jekk raġel, jew mara, ikollhom
ġerħa fir-ras, jew fid-daqna;
30 Il-qassis imbagħad jara l-ġerħa: u,
ara, jekk tidher aktar l-isfel mill-ġilda; u
jkun fiha xagħar isfar irqiq; igħaddih il-
qassis b'imniġġes: hi marda tal-falza,
ġdiem tar-ras, jew tad-daqna.
31 U jekk il-qassis jara l-ġerħa tal-
falza, u, ara, hi ma tkunx aktar 'l isfel
mill-ġilda, u ma fihiex xagħar iswed, hu
mbagħad jagħlaq lil dak li għandu l-ġerħa
tal-falza sebat ijiem.
32 U fis-seba' jum, il-qassis jara il-
ġerħa: u jekk jara li l-marda tal-falza ma

nfexxitt, u ma fihiex xagħar isfar, u l-falza
ma tidhirx aktar 'l isfel mill-ġilda;
33 Jitqarweż dak li għandu l-falza, iżda
fejn għandu l-falza ma jqarwżux, u
jagħlqu l-qassis sebat ijiem oħra:
34 U fis-seba jum, jara l-qassis il-
falza: u, ara, jekk il-falza ma nfexxitx
fil-ġilda, u lanqas tidher 'l isfel mill-
ġilda, igħaddih il-qassis b'nadif: u jaħsel
ħwejġu, u jkun nadif.
35 Iżda jekk il-falza tinfexx wisq fil-
ġilda, wara li jkun għadda b'nadif;
36 Jarah imbagħad il-qassis: u, ara,
jekk il-falza tinfexx fil-ġilda, il-qassis ma
jfittixx xagħar isfar: hu mniġġes.
37 Iżda jekk il-falza tidher li waqfet, u
tala' fiha x-xagħar iswed; il-falza tkun
fieqet; u hu jkun nadif: il-qassis igħaddih
imfejjaq.
38 Jekk raġel, jew mara, ikollhom fil-
ġilda ta' ġisimhom tbajja, imqar tbajja
bojod.
39 Jarahom il-qassis: u, ara, jekk it-
tbajja bojod fil-ġilda ta' ġisimhom ikunu
mitfija; ikunu ħżież imfaqqsin fil-ġilda:
huma jkunu ndaf.
40 U raġel li jaqagħlu x-xagħar ta'
rasu, ikun qargħi; iżda nadif.
41 U dak li xagħru waqagħlu min-naħa
ta' ġbinu, ikun fartas minn quddiem: iżda
jkun nadif.
42 U jekk ikollu fil-qorriegħa, jew fi
ġbinu, ġerħa bajda ħamranija; hi ġdiem
imfaqqas fil-qorriegħa, jew fi ġbinu.
43 Imbagħad jarah il-qassis: u, ara,
jekk il-qoxra tal-ġerħa tkun bajda ħam-
ranija fil-qorriegħa, jew fi ġbinu, bħal ma
jidher il-ġdiem fil-ġilda tal-ġisem,
44 Ikun raġel imġiddem, imniġġes hu: u
l-qassis igħaddih għalkollox imniġġes; il-
ġdiem tiegħu jkun f'rasu.
45 U l-imġiddem, li għandu l-ġerħa,
għandu jkollu lbiesu mqattgħin, u rasu
mikxufa, u jitgħatta sa xofftu ta' fuq, u
jgħajjat: Imniġġes! Imniġġes!
46 Iż-żmien kollu li l-ġdiem ikun fuqu,
il-marid ikun miżmum b'imniġġes: igħam-
mar waħdu; barra mill-kamp tkun l-
agħmara tiegħu.
47 L-ilbies ukoll li jkun fih il-mard
tal-ġdiem, kemm jekk ikun ilbies tas-suf;
u kemm jekk ikun ilbies tal-għażel;
48 Kemm jekk ikun fil-medd, jew fit-
togħma; tal-għażel jew tas-suf; kemm fil-
ġild, u kemm f'xi ħaġa tal-ġild;
49 U jekk il-biċċa marida tkun ħad-
ranija, jew ħamranija fl-ilbies, jew fil-
ġild, jew fil-medd, jew fit-togħma, jew
f'xi ħaġa oħra tal-ġild, il-mard ikun tal-
ġdiem, u għandu juriha lill-qassis:
50 U wara li l-qassis ikun raha,
jagħlaq il-biċċa marida sebat ijiem.
51 U jarġa' jaraha fis-seba' jum: u
jekk il-mard ikun infexx fl-ilbies, jew
fil-medd, jew fit-togħma, jew fil-ġild, jew
f'kulma jista' jsir mill-ġild; ikun ġdiem
jagħmel il-ħsara: imniġġsa hi l-biċċa
marida.
52 U jaħraq dak l-ilbies, il-medd u t-
togħma, kemm tas-suf, kemm tal-għażel,
kemm ukoll kull ħaġa tal-ġild li jkun fiha
l-mard: għax hu ġdiem jagħmel il-ħsara:
għandu jinħaraq fin-nar.
53 Imma jekk jara l-qassis, u jsib li l-
mard fl-ilbies ma nfexx, la fil-medd u
lanqas fit-togħma, jew f'xi ħaġa tal-ġild;
54 Jordna li jaħslu l-biċċa li fiha l-
mard, u jagħlaqha sebat ijiem oħra:
55 U l-qassis jara l-ġerħa, wara li jkunu
ħasluha: u, ara, jekk il-ġerħa ma biddlitx
lewnha, u ma nfexxitx, tkun ħaġa im-
niġġsa: int taħraqha fin-nar; għax hi
mherrija, mis-sewwa u mill-maqlub.
56 Imma jekk il-qassis jara u jsib li
lewn il-biċċa marida tefa, wara li jkunu
ħasluha; iqattagħha mill-ilbies, jew mill-
ġild, jew mill-medd, jew mit-togħma:
57 U jekk jibqa' jidher il-mard fl-ilbies,
sew fil-medd u sew fit-togħma, jew f'xi
ħaġa tal-ġild, il-mard ikun faqqas: int
għandek taħraq fin-nar il-biċċa marida.
58 U l-ilbies, jew il-medd, jew it-
togħma, jew kull ħaġa tal-ġild, int taħsil-
hom, u jmur minnhom il-mard, jinħaslu
darba oħra, u jindafu.
59 Din hi l-liġi ta' mard il-ġdiem tal-
lbies tas-suf jew tal-għażel, tal-medd jew
tat-togħma, jew ta' kull ħaġa tal-ġlud, biex
tgħaddihom ta' ndaf, jew tgħaddihom ta'
mniġġsin.

14 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Din hi l-liġi għall-imġiddem, fil-
jum li fih jissaffa. Iġibuh għand il-qassis:
3 U l-qassis joħroġ barra mill-kamp; u
l-qassis jarah, u, ara, jekk il-ġerħa tal-
ġdiem fieqet fl-imġiddem;
4 Jordna l-qassis biex iġibu għal min ser
jissaffa żewġ agħsafar ħajjin, u safjin, u
njam taċ-ċedru, biċċa ta' l-iskarlat, u
żuf:
5 U l-qassis jordna biex joqtlu wieħed
mill-agħsafar f'xi ħaġa tal-fuħħar fuq ilma
ġieri:
6 U jieħu l-għasfur il-ħaj, u l-injam
taċ-ċedru, u l-biċċa ta' l-iskarlat, u ż-żuf, u
jbillhom mal-għasfur ħaj fid-demm tal-
għasfur il-maqtul, fuq l-ilma ġieri:
7 U jroxx seba' darbiet 'il min sa
jissaffa mill-ġdiem, u jgħaddih b'nadif, u
jitlaq il-għasfur il-ħaj fir-raba'.
8 Imbagħad jaħsel ħwejġu dak li sa
jissaffa, u jqarweż xagħru kollu, u
jinħasel bl-ilma, biex jissaffa: imbagħad
jidħol fil-kamp, u joqgħod sebat ijiem
barra mill-għarix tiegħu.
9 Iżda fis-seba' jum iqarweż xagħru
kollu, ix-xagħar ta' rasu, il-leħja, u
ħuġbejn għajnejh, xagħru kollu jqarweż: u

jaħsel ħwejġu, u jaħsel ukoll ġismu fl-ilma,
u jissaffa.
10 U fit-tminn jum, jieħu żewġ ħrief,
bla difett, u ħarufa ta' l-ewwel sena, bla
difett, u tliet egħxur smid, bħala offerta
tal-qamħ, mibxuxin biż-żejt, u log żejt.
11 U l-qassis li jnaddfu, iqegħidhom,
mar-raġel li ser jissaffa, quddiem il-Mulej,
fi dħul it-tinda tal-laqgħa:
12 U l-qassis jieħu wieħed mill-ħrief,
u joffrih bħala s-sagrifiċċju għall-ħtija, u
log taż-żejt, u jxejjirhom tixjira quddiem
il-Mulej:
13 U joqtol il-ħaruf fejn joqtol is-
sagrifiċċju għad-dnub u l-offerta maħruqa,
fil-post imqaddes: għax bħalma hu tal-
qassis is-sagrifiċċju għad-dnub, hekk hu
wkoll is-sagrifiċċju għall-ħtija: hu ħaġa
wisq qaddisa:
14 U l-qassis jieħu ftit mid-demm tas-
sagrifiċċju għall-ħtija, u l-qassis iqiegħdu
fuq id-dendula tal-widna l-leminija ta'
min ser jissaffa, u fuq is-saba' l-kbir ta'
idu l-leminija, u fuq is-saba' l-kbir ta'
riġlu l-lemini:
15 Il-qassis imbagħad jieħu ftit mil-
log taż-żejt, u jsawbu fuq idu x-xellugija:
16 U l-qassis ibill sebgħu ta' idu l-
leminija fiż-żejt ta' idu x-xellugija, u
jroxx iż-żejt b'sebgħu seba' darbiet qud-
diem il-Mulej:
17 U miż-żejt li jibqa' f'idu, iqiegħed
il-qassis fuq id-dendula tal-widna l-
leminija ta' min ser jissaffa, u fuq sebgħu
l-kbir ta' idu l-leminija, u fuq sebgħu
l-kbir ta' riġlu l-lemini, fuq id-demm tas-
sagrifiċċju għall-ħtija:
18 U l-bqija taż-żejt ta' ġo id il-qassis,
il-qassis isawbu fuq ras ta' min ser jis-
saffa: u l-qassis jagħmillu offerta biex
igħattilu dnubu quddiem il-Mulej.
19 U l-qassis joffri s-sagrifiċċju għad-
dnub, u jagħmel offerta biex igħatti dnub
min ser jitnaddaf mill-inġiesa; u wara
joqtol l-offerta tal-ħruq:
20 U l-qassis joffri l-offerta tal-ħruq,
u l-offerta tal-qamħ fuq l-altar, u l-
qassis jagħmillu offerta biex igħattilu
dnubu, u jkun safi.
21 Jekk inhu fqir, u ma jistax iwassal
daqshekk; jieħu ħaruf bħala sagrifiċċju
għall-ħtija għat-tixjira, biex igħamel offerta
ħalli jgħatti dnubu, u jieħu wkoll mill-
għaxra waħda smid mibxux biż-żejt bħala
offerta tal-qamħ, u log żejt;
22 U żewġ gamimiet, jew żewġ frieħ
tal-ħamiem, daqs li jista' jagħti; waħda
sagrifiċċju għad-dnub, u l-oħra offerta tal-
ħruq.
23 U jġibhom fit-tminn jum għas-safi
tiegħu lill-qassis, fid-dħul tat-tinda tal-
laqgħa, quddiem il-Mulej.
24 U l-qassis jieħu l-ħaruf tas-sagri-
fiċċju għall-ħtija, u l-log taż-żejt, u l-qassis
ixejjirhom tixjira quddiem il-Mulej:
25 U joqtol il-ħaruf tas-sagrifiċċju
għall-ħtija, u l-qassis jieħu ftit minn demm
is-sagrifiċċju għall-ħtija, u jqiegħdu fuq id-
dendula tal-widna l-leminija ta' min ser
jissaffa, u fuq sebgħu l-kbir ta' idu l-
leminija, u fuq sebgħu l-kbir ta' riġlu l-
lemini:
26 U l-qassis isawwab ftit żejt f'idu x-
xellugija:
27 U l-qassis iroxx b'sebgħu l-lemini
ftit miż-żejt ta' idu x-xellugija seba'
darbiet quddiem il-Mulej:
28 U miż-żejt ta' ġo idu l-qassis
iqiegħed fuq id-dendula tal-widna l-
leminija ta' min ser jissaffa, u fuq is-
saba' l-kbir ta' idu l-leminija, u fuq
sebgħu l-kbir ta' riġlu l-lemini, fuq il-post
fejn jitqiegħed id-demm tas-sagrifiċċju
għall-ħtija.
29 U l-bqija taż-żejt ta' ġo id il-qassis,
isawbu fuq ras min ser jissaffa, biex
jagħmillu offerta ħalli jgħattilu dnubu
quddiem il-Mulej.
30 U joffri waħda mill-gamimiet, jew
mill-frieħ tal-ħamiem, skond kemm jista'
jagħti;
31 Jagħti daqs kemm jista': waħda
għas-sagrifiċċju għad-dnub, u l-oħra għall-
offerta tal-ħruq, ma' l-offerta tal-qamħ:
u l-qassis jagħmel offerta biex igħatti
dnub dak li ser jissaffa quddiem il-Mulej.
32 Din hi l-liġi ta' min hu marid bil-
ġdiem, li ma jistax jagħti daqs kemm
għandu jagħti għas-safi tiegħu.
33 U il-Mulej kellem lil Mosè u lil
Arun, qalilhom:
34 Meta tidħlu f'art Kangħan, li jien
sa nagħtikom biex tkun tagħkom, u
nibgħat mard tal-ġdiem f'xi dar ta' l-art
tagħkom;
35 Imur min id-dar hi tiegħu għand il-
qassis, igħidlu: Jidhirli li hemm bħal mard
tal-ġdiem fid-dar:
36 Imbagħad il-qassis jordna biex ibattlu
d-dar, qabel ma jmur jara l-ġdiem, biex
ma jitniġġisx kulma hemm fid-dar,
imbagħad il-qassis imur jara d-dar:
37 U jara l-mard, u, ara, jekk il-mard
ikun fil-ħitan tad-dar bħal ħofor, ħadranin
jew ħamranin, li donnhom imħaffrin fil-
ħajt;
38 Il-qassis joħroġ barra mid-dar, fil-
bieb tad-dar, u jagħlaq id-dar sebat ijiem:
39 Jarġa' jiġi l-qassis fis-seba' jum biex
jaraha; u, ara, jekk il-mard infirex mal-
ħitan tad-dar;
40 Il-qassis jordna biex jaqalgħu l-
ġebel li fih il-mard, u jitfgħuh barra mill-
belt, f'post imniġġes:
41 U jġegħilhom joborxu d-dar minn
ġewwa dawramejt, u jitfgħu t-trab tal-
brix barra mill-belt, f'post imniġġes:
42 U jieħdu ġebel ieħor, u jdaħħluh
f'lok il-ġebel l-ieħor; u jieħu tajn ieħor,
u jkaħħal id-dar.

43 Jekk jarġa' jiġi l-mard, u joħroġ fid-
dar, wara li jkun qala' l-ġebel, u wara li
jkun barax id-dar, u wara li jkun
kaħħalha;
44 Il-qassis jiġi jara, u, ara, jekk il-
mard infexx fid-dar, ikun ġdiem li jherri
fid-dar: hi tkun imniġġsa.
45 U jġarraf id-dar, il-ġebel, u l-
għawwied u t-tajn kollu tagħha, u
joħroġhom barra mill-belt, f'post imniġġ-
es.
46 Kull min jidħol id-dar, kemm iddum
magħluqa, jitniġġes sa filgħaxija.
47 U min jorqod fid-dar jaħsel ħwejġu;
u min jiekol fid-dar jaħsel ħwejġu.
48 Jekk jiġi l-qassis, u jaraha, u, ara,
il-mard ma nfexx fid-dar, wara li kienet
imkaħħla, igħaddiha b'safja, għax fieqet
mill-mard.
49 U jieħu biex isaffi d-dar żewġ
agħsafar, u l-injam taċ-ċedru, u l-biċċa ta'
l-iskarlat, u żuf:
50 U joqtol wieħed mill-agħsafar f'xi
ħaġa tal-fuħħar fuq l-ilma ġieri:
51 U jieħu l-injam taċ-ċedru, u ż-żuf, u
biċċa ta' l-iskarlat, u l-għasfur il-ħaj, u
jbillhom fid-demm tal-għasfur maqtul, u
fl-ilma ġieri, u jroxx fuq id-dar seba'
darbiet:
52 U jsaffi d-dar bid-demm tal-għasfur,
u bl-ilma ġieri, u bl-għasfur il-ħaj, u
bl-injam taċ-ċedru, biż-żuf, u bil-biċċa ta'
l-iskarlat:
53 Iżda l-għasfur il-ħaj jitilqu barra
mill-belt, fir-raba', u jagħmel offerta biex
igħatti dnub id-dar: u ssir nadifa.
54 Din hi l-liġi għal kull mard tal-
ġdiem, u tal-falza,
55 Għall-ġdiem tal-ħwejjeġ, u tad-
djar,
56 Għall-qxur, bżieżaq u tbajja bojod:
57 Biex tgħallem meta ħaġa hi mniġġsa,
u meta safja: din hi l-liġi tal-ġdiem.

15 U l-Mulej kellem lil Mosè u lil Arun,
qalilhom:
2 Kellmu lil ulied Iżrael, għidulhom:
Meta raġel ikollu sabb minn ġismu,
minħabba s-sabb tiegħu jkun imniġġes.
3 U dan ikun it-tinġis tiegħu f'sabbu:
sewwa jekk ġismu jarmi s-sabb, u sewwa
jekk ġismu jżomm is-sabb, hu t-tinġis
tiegħu.
4 Kull friex, li jimtedd fuqu dak li
għandu s-sabb, hu mniġġes: u kull ħaġa li
joqgħod fuqha tkun imniġġsa.
5 U kull min imisslu friexu, jaħsel
ħwejġu, u jinħasel bl-ilma, u jkun imniġġes
sa filgħaxija.
6 U kull min joqgħod bil-qiegħda fuq
xi ħaġa li fuqha qagħad min għandu s-
sabb, jaħsel ħwejġu, u jinħasel fl-ilma, u
jkun imniġġes sa filgħaxija.
7 U kull min imiss ġisem dak li għandu
s-sabb jaħsel ħwejġu, u jinħasel fl-ilma, u
jkun imniġġes sa filgħaxija.
8 Jekk jibżaq il-marid bis-sabb fuq
min hu nadif, dan ukoll jaħsel ħwejġu, u
jinħasel fl-ilma, u jkun imniġġes sa
filgħaxija.
9 Kull sarġ, li jirkeb fuqu l-marid bis-
sabb, jitniġġes.
10 Kull min imiss xi ħaġa li kienet
taħtu, jitniġġes sa filgħaxija: u min jarfa'
xi ħaġa minn dawk il-ħwejjeġ, jaħsel
ħwejġu, u jinħasel fl-ilma, u jkun imniġġes
sa filgħaxija.
11 U kull min imissu l-marid bis-sabb,
u ma jkunx ħasel idejh qabel bl-ilma,
jaħsel ħwejġu, u jinħasel fl-ilma, u jkun
imniġġes sa filgħaxija.
12 U kull ħaġa tal-fuħħar, li jmissha
l-marid bis-sabb, għandha titkisser: u
kull ħaġa ta' l-injam tinħasel bl-ilma.
13 U meta dak li għandu s-sabb ifiq
mis-sabb, igħodd sebat ijiem għas-safi
tiegħu, u jaħsel ħwejġu, u jaħsel ġismu
fl-ilma ġieri, u jissaffa.
14 U fit-tminn jum jieħu miegħu żewġ
gamimiet, jew żewġ frieħ tal-ħamiem, u
jmur quddiem il-Mulej fil-bieb tat-tinda
tal-laqgħa, u jagħtihom lill-qassis.
15 U l-qassis joffrihom, wieħed sagri-
fiċċju għad-dnub, u l-ieħor offerta tal-
ħruq; u l-qassis jagħmillu offerta biex
igħattilu dnubu quddiem il-Mulej min-
ħabba s-sabb tiegħu.
16 Meta wieħed ikollu tixrid tal-liba,
jaħsel fl-ilma ġismu kollu, u jkun imniġġes
sa filgħaxija.
17 U kull biċċa lbies, u kull biċċa ġild,
li tixxerred fuqha l-liba, tinħasel fl-ilma,
u tkun imniġġsa sa filgħaxija.
18 Il-mara wkoll, li jersaq lejha raġel
b'tixrid il-liba jinħaslu t-tnejn fl-ilma,
u jkunu mniġġsin sa fil-għaxija.
19 U jekk mara jkollha s-sabb, u s-sabb
tagħha f'ġisimha jkun demm, iddum sebat
ijiem f'xaharha: u kull min imissha
jitniġġes sa filgħaxija.
20 Fuq kulma timtedd kemm iddum
f'xaharha jkun imniġġes: kull ħaġa wkoll
li toqgħod fuqha tkun imniġġsa.
21 Kull min imiss friexha, jaħsel
ħwejġu, u jinħasel fl-ilma, u jkun imniġġes
sa filgħaxija.
22 U min imiss xi ħaġa li toqgħod
fuqha, jaħsel ħwejġu, u jinħasel fl-ilma, u
jkun imniġġes sa filgħaxija.
23 U jekk fuq il-friex, jew fejn tkun
bil-qiegħda hi, ikun hemm xi ħaġa, xhin
imissha, jitniġġes sa filgħaxija.
24 U jekk wieħed jimtedd magħha, u
jieħu l-inġiesa ta' xaharha, jibqa' mniġġes
sebat ijiem; u kull friex li jimtedd fuqu,
ikun imniġġes.
25 U jekk mara jkollha sabb id-demm
għal ħafna jiem, barra minn xaharha, jew
idum is-sabb aktar minn żmienu; kemm

idum is-sabb iddum hi mniġġsa, bħal fi żmien l-inġiesa ta' xaharha: tkun imniġġsa.

26 Kull friex li timtedd fuqu, kemm idum is-sabb tagħha, ikun għaliha bħal friex ta' żmien xaharha: u kulma toqgħod fuqu, ikun imniġġes, bħal fi żmien xaharha.

27 U kull min imiss dawk il-ħwejjeġ, ikun imniġġes, u jaħsel ħwejġu, u jinħasel fl-ilma, u jdum imniġġes sa filgħaxija.

28 Iżda jekk hi tindaf mis-sabb tagħha, tgħodd sebat ijiem, u wara dan tkun safja.

29 U fit-tminn jum tieħu żewġ gamimiet, jew żewġ frieħ tal-ħamiem, u ġġibhom lill-qassis, f'bieb it-tinda tal-laqgħa.

30 U l-qassis joffri wieħed bħala sagrifiċċju għad-dnub, u l-ieħor bħala offerta maħruqa; u l-qassis jagħmel offerta għaliha biex igħattilha dnubha quddiem il-Mulej minħabba s-sabb ta' l-inġiesa tagħha.

31 Hekk intom iżżommu 'l ulied Iżrael mifrudin mill-inġiesa tagħhom; li ma jmutux fl-inġiesa tagħhom, meta jniġġsu t-tabernaklu tiegħi li hemm f'nofshom.

32 Din hi l-liġi għal min għandu s-sabb, u għal min għandu tixrid tal-liba, li jitniġġes bihom;

33 U għall-mara marida b'xaharha, u għal min għandu s-sabb, sewwa raġel u sewwa mara, u għal min jersaq lejn mara mniġġsa.

16 Il-Mulej kellem lil Mosè wara l-mewt taż-żewġ ulied ta' Arun, li mietu xħin kienu joffru quddiem il-Mulej;

2 U l-Mulej qal lil Mosè: Għid lil Arun ħuk, li ma jidħolx f'kull waqt fil-lok imqaddes, il-ġewwa mill-velu, quddiem il-għatu, li hemm fuq l-arka; li ma jmutx: għax jien nidher fi sħaba fuq il-għatu.

3 Hekk għandu jidħol Arun fil-lok imqaddes: b'għoġol għas-sagrifiċċju għad-dnub, u kibx għall-offerta tal-ħruq.

4 Jilbes it-tônka mqaddsa tal-għażel, u qliezet qsar tal-għażel fuq il-laħam, u jitħażżem bi ħżiem tal-għażel, u jxidd turbant tal-għażel: dawn huma lbies imqaddes: imbagħad jaħsel ġismu fl-ilma, u jilbishom.

5 U jieħu mingħand il-ġemgħa ta' wlied Iżrael żewġ bdabad għal sagrifiċċju għad-dnub, u kibx għall-offerta tal-ħruq.

6 U Arun joffri l-għoġol tiegħu tas-sagrifiċċju għad-dnub, li hu għalih, u jagħmel offerta għalih innifsu biex igħatti dnubu, u għal daru.

7 U jieħu ż-żewġ bdabad, u jqegħidhom quddiem il-Mulej fil-bieb tat-tinda tal-laqgħa.

8 U Arun jitfa' x-xorti fuq iż-żewġ bdabad; xorti waħda għall-Mulej, u l-oħra għal Għażażel.

9 U Arun iġib il-bodbod li fuqu waqgħet ix-xorti tal-Mulej, u joffrih bħala sagrifiċċju għad-dnub.

10 Iżda l-bodbod, li tala' bix-xorti għal Għażażel, ikun ippreżentat ħaj quddiem il-Mulej, biex jagħmel fuqu offerta bħala tpattija għad-dnub, u biex jibagħtu għand Għażażel fid-deżert.

11 Arun iġib il-għoġol tas-saġrifiċċju għad-dnub, li hu għalih, u jagħmel offerta għalih innifsu biex igħatti dnubu, u għal daru, u joqtol il-għoġol tas-sagrifiċċju għad-dnub, li hu għalih.

12 U jieħu ċensier mimli bil-ġamar minn fuq l-altar quddiem il-Mulej, u żewġ ħafniet inċens tal-fwieħa midquq, u jdaħħalhom ġewwa mill-velu.

13 U jitfa' l-inċens fin-nar quddiem il-Mulej, biex is-sħab ta' l-inċens igħatti l-għatu ta' fuq ix-xhieda, li ma jmutx:

14 U jieħu ftit mid-demm tal-għoġol, u jroxx b'sebgħu fuq wiċċ il-għatu, in-naħa tal-lvant; u quddiem il-għatu wkoll iroxx seba' darbiet ftit demm b'sebgħu.

15 Imbagħad joqtol il-bodbod tas-sagrifiċċju għad-dnub, li hu għall-poplu, u jieħu demmu ġewwa mill-velu, u jagħmel bih bħal ma għamel b'demm il-għoġol, u jroxxu fuq il-għatu, u quddiem il-għatu:

16 U jagħmel offerta għal-lok imqaddes biex igħattilu dnubu, minħabba l-inġies ta' wlied Iżrael, u minħabba l-ħtijiet tagħhom fi dnubiethom kollha: u hekk jagħmel lit-tinda tal-laqgħa, li qiegħda magħhom qalb l-inġies tagħhom.

17 U ħadd m'għandu jkun hemm fit-tinda tal-laqgħa xħin jidħol biex jagħmel offerta bħala tpattija għad-dnub fil-lok imqaddes, sakemm joħroġ. Jagħmel offerta għalih biex igħatti dnubu, u għal daru, u għal miġemgħa kollha ta' Iżrael.

18 U joħroġ lejn l-altar, li hemm quddiem il-Mulej, u jagħmel offerta għall-artal biex igħattilu dnubu; jieħu ftit minn demm il-għoġol, u minn demm il-bodbod, u jqiegħdu fuq qrun l-altar dawramejt.

19 U jroxx ftit mid-demm fuqu b'sebgħu seba' darbiet, u jsaffih, u jqaddsu mill-inġies ta' wlied Iżrael.

20 U wara li jkun qala' maħfra għal-lok imqaddes, u għat-tinda tal-laqgħa, u għall-altar, iġib il-bodbod ħaj:

21 U Arun iqiegħed idejh it-tnejn fuq ras il-bodbod ħaj, u jistqarr fuqu l-ħażen kollu ta' wlied Iżrael, u l-ħtijiet kollha tagħhom, fi dnubiethom kollha, billi jqegħidhom fuq ras il-bodbod, u jitilqu ma' raġel magħżul għalhekk fid-deżert:

22 U l-bodbod jieħu fuqu ħtijiethom kollha f'art imwarrba: u r-raġel jitlaq il-bodbod fid-deżert.

23 U Arun jidħol fit-tinda tal-laqgħa, u jinża' l-ħwejjeġ tal-għażel, li libes xħin daħal fil-lok imqaddes, u jħallihom hemm:

24 U jaħsel ġismu fl-ilma fil-lok
imqaddes, u jilbes ħwejġu, u joħroġ, u
joffri l-offerta tiegħu tal-ħruq, u l-offerta
tal-poplu tal-ħruq, u jagħmel offerta
għalih innifsu biex igħatti dnubietu, u
għall-poplu.
25 U jaħraq ix-xaħam tas-sagrifiċċju
għad-dnub fuq l-altar.
26 U dak li jkun bagħat il-bodbod
għand Għażażel, jaħsel ħwejġu, u jinħasel
kollu kemm hu fl-ilma, u wara jidħol
fil-kamp.
27 U l-għoġol għas-sagrifiċċju għad-
dnub, u l-bodbod għas-sagrifiċċju għad-
dnub, li demmhom ħaduh fil-lok im-
qaddes biex jitgħattew id-dnubiet, joħor-
ġuhom barra mill-kamp; u jaħarqu fin-
nar il-ġlud, il-laħam, u l-ħmieġ tagħhom.
28 Min jaħraqhom jaħsel ħwejġu, u
ġismu fl-ilma, imbagħad wara jidħol
fil-kamp.
29 Ikun dan ta' statut għalikom għal
dejjem: fis-seba' xahar, fil-għaxra tax-
xahar, għandkom tgħakksu lilkom
infuskom, u ma tagħmlu l-ebda xogħol,
u la n-nies tal-pajjiż, u lanqas il-għorba
li jgħammru f'nofskom:
30 Għax dak in-nhar il-qassis jagħmel
offerta għalikom biex igħatti dnubietkom,
u jsaffikom, biex tkunu ndaf mid-dnubiet
kollha tagħkom quddiem il-Mulej.
31 Ikun Sibt ta' mistrieħ għalikom, u
tgħakksu lilkom infuskom, bi statut
għal dejjem.
32 U l-qassis, li jkun midluk, u ikkon-
sagrat, biex jagħmilha ta' qassis flok
missieru, jagħmel offerta bħala tpattija
għad-dnub, u jilbes il-ħwejjeġ tal-għażel,
il-ħwejjeġ imqaddsa:
33 U jagħmel offerta biex jitgħatta
d-dnub għas-santwarju mqaddes, u għat-
tinda tal-laqgħa, u għall-altar, u għall-
qassisin, u għan-nies kollha tal-miġemgħa.
34 U dan ikun għalikom statut għal
dejjem, li tagħmlu offerta biex tgħattu
d-dnubiet kollha ta' wlied Iżrael, darba
fis-sena. U għamlu bħal ma ordna l-
Mulej lil Mosè.

17 Il-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Kellem lil Arun, u lil uliedu, u lil
ulied kollha ta' Iżrael, u għidilhom: Dan
hu li ordna l-Mulej:
3 Kull wieħed minn dar Iżrael, li
joqtol gendus, jew ħaruf, jew mogħża,
ġewwa l-kamp, jew joqtolha barra l-
kamp,
4 U ma jġibhiex f'bieb it-tinda tal-
laqgħa, biex joffri offerta lill-Mulej
quddiem it-tabernaklu tal-Mulej, ikun
magħdud ħati tad-demm; għax xerred id-
demm; u dak ir-raġel ikun maqtugħ minn
fost niesu:
5 Għalhekk ulied Iżrael iġibu s-
sagrifiċċji tagħhom, li joffru fir-raba', u
jġibuhom lill-Mulej, f'bieb it-tinda tal-
laqgħa, għand il-qassis, u joffruhom
bħala sagrifiċċju tas-sliem lill-Mulej.
6 U l-qassis ixerred id-demm fuq l-
altar tal-Mulej fil-bieb tat-tinda tal-laqgħa,
u jaħraq ix-xaħam b'rieħa tfuħ lill-
Mulej.
7 U ma joffrux iżjed is-sagrifiċċji
tagħhom lix-xjaten, li magħhom jiżnu.
Dan ikun statut għal dejjem għalihom,
għal kull nisel tagħhom.
8 U tgħidilhom: Kull wieħed minn dar
Iżrael, jew mill-għorba li jgħammru
fostkom, li joffri offerta, tal-ħruq jew
sagrifiċċju,
9 U ma jġibhiex fil-bieb tat-tinda tal-
laqgħa, biex joffriha lill-Mulej, jinqata'
dak ir-raġel minn niesu.
10 U kull wieħed minn dar Iżrael, jew
mill-għorba li jgħammru magħkom, li
jiekol xi demm; indawwar wiċċi kontra
min ikun kiel id-demm, u neqirdu minn
fost niesu.
11 Għax il-ħajja tal-laħam hi fid-demm:
u jien tajtulkom fuq l-altar biex tagħmlu
offerta ħa tgħattu dnubkom għalikom
infuskom; għax hu d-demm, li hu l-ħajja, li
jgħatti d-dnub.
12 Għalhekk jien għidt lil ulied Iżrael:
Ħadd minnkom ma jiekol id-demm,
lanqas l-għarib li hemm fostkom ma
għandu jiekol id-demm.
13 U kull wieħed minn ulied Iżrael,
jew mill-għorba li jgħammru fostkom,
li jonsob u jaqbad xi dbiba jew tajra li
jistgħu jittieklu; ixerred demmhom, u
jgħattih bit-trab.
14 Għax il-ħajja ta' kull laħam hu
d-demm: f'demmu hemm il-ħajja; għal-
hekk jien għidt lil ulied Iżrael: La tiklux
id-demm ta' l-ebda laħam: għax id-demm
hu l-ħajja ta' kull laħam; kull min jiekol
minnu jinqata'.
15 U kull min jiekol minn xi bhima li
mietet weħidha, jew imqattgħa minn xi
dbiba, sewwa jekk ikun mill-pajjiż,
sewwa jekk ikun għarib, jaħsel ħwejġu, u
jinħasel fl-ilma, u jdum imniġġes sa
filgħaxija: u mbagħad jindaf.
16 Iżda jekk ma jaħsilhomx, u lanqas
jaħsel ġismu, iġib fuqu l-ħtija tiegħu.

18 Il-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Jien il-Mulej Alla tagħkom.
3 Egħmil bħal ta' l-art ta' l-Eġittu, li
għammartu fiha, la tagħmlux: u egħmil
bħal ta' l-art ta' Kangħan, li sa neħodkom
fiha, la tagħmlux: lanqas timxu fuq il-
kostumi tagħhom.
4 Agħmlu l-ordinanzi tiegħi, u ħarsu
l-istatuti tiegħi biex timxu fihom. Jiena
l-Mulej Alla tagħkom.

5 Ħarsu għalhekk l-istatuti tiegħi, u
l-ordinanzi tiegħi: li jekk wieħed jagħmil-
hom, igħix bihom. Jien il-Mulej.
6 Ħadd ma jersaq lejn l-ebda waħda
minn dawk li tiġi minnu, biex jikxef
l-għera tagħha. Jien il-Mulej.
7 Il-għera ta' missierek, jew il-għera
ta' ommok, la tikxifx: ommok hi; la
tikxifx il-għera tagħha.
8 Il-għera ta' mart missierek la tikxifx:
hi l-għera ta'missierek.
9 Il-għera ta' oħtok, bint missierek, jew
bint ommok, sewwa jekk imwielda d-dar,
u sewwa jekk imwielda barra, il-għera
tagħhom la tikxifhiex.
10 Il-għera ta' bint ibnek, jew ta' bint
bintek, il-għera tagħhom la tikxifhiex:
il-għera tagħhom hi l-għera tiegħek
stess.
11 Il-għera ta' bint mart missierek,
imwielda lil missierek, la tikxifhiex: oħtok
hi.
12 Il-għera ta' oħt missierek la tikxif-
hiex: qaribet missierek hi.
13 Il-għera ta' oħt ommok la tikxifhiex:
qaribet ommok hi.
14 Il-għera ta' ħu missierek la tikxif-
hiex, la tersaqx lejn martu: zitek hi.
15 Il-għera ta' kenntek la tikxifhiex:
mart bintek hi; la tikxifx il-għera tagħha.
16 Il-għera ta' mart ħuk la tikxifhiex:
għeret ħuk hi.
17 Il-għera ta' mara u bintha la tikxif-
hiex, u la tiħux il-bint binha, jew bint
bintha, biex tikxef l-għera tagħha: qraba
tagħha huma: hi ħaġa faħxija.
18 Tiħux b'mara l-oħt martek, biex
tqajjem il-għejra, biex tikxef il-għera
tagħha ma' ta' l-oħra, kemm iddum
ħajja martek.
19 Lejn mara, kemm iddum fl-inġiesa
ta' xaharha, la tersaqx, biex tikxef il-
għera tagħha.
20 Ma' mart għajrek la timteddx biex
titkasbar magħha.
21 Minn nislek tħallix min igħaddi
minn ġon-nar għal Molok, lanqas tkasbar
isem Alla tiegħek. Jien il-Mulej.
22 Ma raġel la timteddx, bħal ma'
mara: hi ħaġa moqżieża.
23 Ma' l-ebda bhima la timteddx, biex
titkasbar magħha: u lanqas mara ma
toqgħod quddiem bhima biex titħallat
magħha: hi ħaġa faħxija.
24 La titkasbrux bl-ebda ħaġa minn
dawn, għax bihom tkasbru l-ġnus li sa
nkeċċi minn quddiemkom.
25 Għax l-art tkasbret, u jien nikkas-
tigaha għall-ħażen tagħha: l-art beżqet lil
min kien igħammar fiha.
26 Għalhekk intom ħarsu l-istatuti u
l-ordinanzi tiegħi, u la tagħmlu xejn minn
dan il-qżież kollu, kemm dak li twieled
f'artkom, u kemm l-għarib li qiegħed
fostkom.
27 (Għax dawn il-qżiżijiet kollha
għamlu n-nies ta' l-art ta' qabilkom, u
l-art imkasbra;)
28 Biex l-art ma tibżaqkomx, xħin
tkasbruha, bħal ma beżqet il-ġnus ta'
qabilkom.
29 Għax kull min jagħmel xi ħaġa minn
dawn il-qżiżijiet kollha, dawk kollha li
jagħmluhom ikunu maqtugħin minn qalb
nieshom.
30 Ħarsu mela l-ordnijiet tiegħi, biex ma
tagħmlux xi waħda minn dawn id-
drawwiet moqżieza, li saru qabilkom, u
ma titqasbrux bihom. Jien il-Mulej Alla
tagħkom.

19 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Kellem lill-miġemgħa kollha ta'
Iżrael, għidilhom: Għandkom tkunu
qaddisin: għax jien, il-Mulej Alla tagħ-
kom, qaddis.
3 Kull wieħed għandu jweġġaħ lil
ommu, u lil missieru, u jħares is-sibtijiet
tiegħi. Jiena l-Mulej Alla tagħkom.
4 Iddurux lejn l-idoli, u la tagħmlux
għalikom allat bit-tidwib. Jiena l-Mulej
Alla tagħkom.
5 U jekk toffru lill-Mulej sagrifiċċju
tas-sliem, offruh biex tkunu milqugħin.
6 Tikluh dak inhar stess li toffruh, u
l-għada: u jekk jifdal xi ħaġa minnu
sat-tielet jum, jinħaraq fin-nar.
7 U jekk jittiekel fit-tielet jum, ikun
ħżien: ma jkunx milqugħ.
8 Għalhekk kull min jiekol minnu
jitgħabba bi dnubu, għax ikun kasbar
ħaġa mqaddsa tal-Mulej: u dak il-
bniedem jinqata' minn fost niesu.
9 U meta taħsdu l-ħasda tar-raba'
tagħkom, la taħsdux sa l-irkejjen tal-
għalqa, u li jaqa' mill-ħsad la tlaqqtux.
10 U la tlaqqatx id-dwieli tiegħek, u
lanqas tiġbor l-egħnieqed li jaqgħu;
ħallihom lill-fqir u lill-għarib. Jiena l-
Mulej Alla tiegħek.
11 La tisirqux, la tqarrqux, la tigdbux
wieħed lil ieħor.
12 U la taħilfux b'ismi fil-ġideb, u
lanqas tkasbar isem Alla tiegħek. Jiena
l-Mulej.
13 La tgħakkisx lil għajrek, u la
tisirqux: il-ħlas ta' min tħaddem ma
jibqax għandek il-lejl kollu sal-għada.
14 La tisħitx lit-trux, u quddiem il-
agħma tqegħidx tfixkil, iżda ibża' minn
Alla tiegħek. Jiena l-Mulej.
15 La tqarrqux fil-ħaqq: la tħarisx
lejn wiċċ il-fqir, u lanqas tweġġaħ wiċċ
il-kbir: iżda fis-sewwa għandek tagħmel
ħaqq lil għajrek.
16 La tmurx 'il hawn u 'l hemm
tqasqas qalb niesek: la tixhidx bi ħsara
ta' demm għajrek. Jiena l-Mulej.
17 La tobgħodx lil ħuk f'qalbek: iżda

widdeb lil għajrek, u la titgħabbiex bid-
dnub minħabba fih.
18 La tagħmilx vendetti, u la tbejjitx
f'qalbek lil ulied niesek, iżda ħobb lil
għajrek bħalek in-nifsek. Jiena l-Mulej.
19 Ħarsu l-istatuti tiegħi. La tħallix
il-bhejjem tiegħek jitħalltu ma' bhejjem ta'
ġens ieħor: il-għalqa tiegħek la tiżragħhiex
b'żerriegħa mħallta, u lanqas tilbes ilbies
fuqek magħmul b'ħajt tal-għażel u tas-
suf.
20 U kull raġel li jkollu x'jaqsam ma'
mara lsira, mgħarrsa lil raġel ieħor, imma
mhix mifdija għal kollox, u lanqas
meħlusa, tkun ikkastigata; iżda ma
jtuhomx il-mewt, għax ma kenitx meħ-
lusa.
21 U jġib is-sagrifiċċju tiegħu għall-
ħtija lill-Mulej, fil-bieb tat-tinda tal-
laqgħa, kibx bħala sagrifiċċju tal-ħtija.
22 U l-qassis jagħmillu offerta biex
igħattilu dnubu bil-kibx tas-sagrifiċċju
għall-ħtija quddiem il-Mulej għad-dnub li
għamel: u d-dnub li għamel jinħafirlu.
23 U meta tidħlu fl-art, u tkunu
ħawwiltu kull siġra ta' l-ikel, tqisu l-
frott tagħhom bħala mhux biċ-ċirkon-
ċiżjoni: għal tliet snin ikunilkom bħala
mhux biċ-ċirkonċiżjoni: la tiklux minnu.
24 Imma fir-raba' sena l-frott kollu tas-
siġar ikun imqaddes biex tagħtu ġieħ
bih lill-Mulej.
25 U fil-ħames sena tieklu l-frott
tagħhom, biex tiżdidilkom il-ġabra tiegħu.
Jiena l-Mulej.
26 Tieklu xejn bid-demm: la tagħmlux
teħbir, u lanqas sħarijiet.
27 La taqtgħux dawra x-xagħar ta'
raskom, u la tħassrux truf leħjitkom.
28 Tagħmlux taqtigħ f'ġisimkom għall-
mejtin, u lanqas tagħmlu tpinġija fuq
ġisimkom. Jiena l-Mulej.
29 La tħassarx lil bintek, billi twaq-
qagħha fiż-żena; biex l-art ma tiżnix, u
l-art timtela bil-waħx.
30 Ħarsu s-sibtijiet tiegħi, u weġġħu
s-santwarju tiegħi. Jiena l-Mulej.
31 La ddurux lejn dawk li jsejħu l-
ispirti, u lanqas tfittxu lis-saħħara, biex
titniġġsu bihom. Jiena l-Mulej Alla
tagħkom.
32 Quddiem dawk li xagħarhom bjad
tqum, u tweġġah wiċċ ix-xiħ, u tibża'
minn Alla tiegħek. Jiena l-Mulej.
33 U jekk igħammar wieħed għarib
f'artkom, la taħqruhx.
34 Iżda l-għarib li jgħammar magħkom
ikun għalikom bħal wieħed imwieled
fostkom, u tħobbu bħalek innifsek, għax
għorba kontu intom fl-art ta' l-Eġittu.
Jiena l-Mulej Alla tagħkom.
35 La tqarrqux fil-ħaqq tagħkom, fil-
qjies, fl-użin, jew fil-kejl.
36 Għandu jkollkom miżien sewwa,
użin sewwa, efa sewwa, u hin sewwa.
Jiena l-Mulej Alla tagħkom, li ħriġtkom
mill-art ta' l-Eġittu.
37 Għalhekk ħarsu l-istatuti tiegħi
kollha, u l-ordinanzi tiegħi kollha, u
agħmluhom. Jiena l-Mulej.

20 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Għid ukoll lil ulied Iżrael: Kull
min fost ulied Iżrael, jew fost il-għorba
li jgħammru f'Iżrael, li jagħti lil xi ħadd
minn nislu lil Molok; sgur jagħtuh il-
mewt: il-poplu ta' artu jħaġġruh bil-ġebel.
3 U ndwwar wiċċi kontra dak il-
bniedem, u naqtgħu minn fost in-nies
tiegħu; talli jkun ta minn nislu lil Molok,
biex iniġġes is-santwarju tiegħi, u jkasbar
l-isem imqaddes tiegħi.
4 U jekk in-nies ta' artu jagħlqu
għajnejhom fuq dak ir-raġel meta jkun ta
minn nislu lil Molok, u ma joqtluhx:
5 Indawwar wiċċi kontra dak ir-
raġel, u kontra l-familja tiegħu, u naqta'
minn fost niesu lilu ma' dawk kollha li
marru warajh jiżnu wara Molok.
6 U min imur għand dawk li jsejħu
l-ispirti, u għand dawk li jeħbru, biex jiżni
warajhom, indawwar ukoll wiċċi kontra
dak il-bniedem, u naqtgħu minn qalb
niesu.
7 Għalhekk qaddsu lilkom infuskom, u
kunu qaddisin: għax jien il-Mulej, Alla
tagħkom.
8 U tħarsu l-istatuti tiegħi, u tagħm-
luhom. Jiena l-Mulej li nqaddiskom.
9 Għax kull min jisħet lil missieru jew
lil ommu jagħtuh il-mewt: seħet lil
missieru jew lil ommu; demmu jkun
fuqu.
10 Jekk wieħed jikkommetti adulterju
ma' mart raġel ieħor, jekk jikkommetti
adulterju ma' mart għajru, lill-adulteru u
lill-adultera jagħtuhom il-mewt lit-tnejn.
11 U min jimtedd mal-mara ta'
missieru, ikun kixef il-għera ta' missieru:
lit-tnejn jagħtuhom il-mewt: demmhom
ikun fuqhom.
12 U jekk wieħed jimtedd ma' ken-
ntu, lit-tnejn jagħtuhom il-mewt: għamlu
ħaġa faħxija; demmhom ikun fuqhom.
13 Raġel li jagħmel ma' ieħor, bħal ma'
mara, ikunu t-tnejn għamlu ħaġa moqżie-
ża: jagħtuhom il-mewt; demmhom ikun
fuqhom.
14 Jekk raġel jiżżewweġ ma' mara u
ma' ommha, ikun għajb: fin-nar ikunu
maħruqin, kemm hu, u kemm huma; biex
ma jkunx hemm għajb fostkom.
15 U jekk wieħed jimtedd ma' bhima,
jagħtuh il-mewt: u toqtlu lill-bhima.
16 U jekk mara tersaq lejn xi bhima, u
jkollha x'taqsam magħha, toqtol int il-
mara, u l-bhima: jagħtuhom il-mewt;
demmhom ikun fuqhom.
17 Jekk wieħed jieħu lil oħtu, bint

missieru, jew bint ommu, u jara l-għera
tagħha, u hi tara l-għera tiegħu, ikun
għajb; u jinqatgħu t-tnejn minn quddiem
għajnejn nieshom: kixef għeret oħtu,
fuqu jġib il-ħtija tiegħu.
18 Jekk raġel jimtedd ma' mara li ma
tiflaħx, u jikxef il-għera tagħha, ikun
kixfilha sabbha, u hi kixfitlu sabb dem-
mha: għalhekk it-tnejn jinqatgħu minn
qalb nieshom.
19 Lanqas il-għera ta' oħt ommok, jew
ta' oħt missierek, ma għandek tikxef:
ikun kixef il-għera ta' qrabatu: iġibu t-
tnejn fuqhom il-ħtija tagħhom.
20 U jekk wieħed jimtedd ma' mart
zijuh, ikun kixef il-għera ta' zijuh: it-
tnejn iġibu fuqhom dnubhom; bla tfal
imutu.
21 U jekk raġel jieħu mart ħuh, hi
ħaġa ta' għajb: kixef għeret ħuh; ikunu
bla wlied.
22 Ħarsu mela l-istatuti tiegħi kollha,
u l-ordinanzi tiegħi kollha, u agħmluhom:
biex l-art, fejn se neħodkom tgħammru
fiha, ma tibżaqkomx.
23 U la timxux fuq id-drawwiet tal-
ġnus, li ser inkeċċi minn quddiemkom:
għax huma għamlu dawn il-ħwejjeġ
kollha, u għalhekk jien stmerrejthom.
24 Iżda jien lilkom għidtilkom: Intom
tirtu l-art tagħhom, u jien nagħtihielkom
biex tirtuha, art tnixxi ħalib u għasel:
Jien il-Mulej Alla tagħkom, li għażiltkom
minn popli oħra.
25 Għalhekk intom tagħżlu bejn il-
bhejjem safjin u l-imniġġsin, u bejn it-tajr
imniġġes u s-safi: u tniġġsux ruħkom bl-
ebda bhima, jew tajra, jew bl-ebda ħlieqa
ħajja li titkaxkar fuq l-art, li jien għażilt-
ilkom bħala mniġġsin.
26 U tkunuli qaddisin: għax qaddis
jiena l-Mulej, u fridtkom minn popli
oħra, biex tkunu tiegħi.
27 Raġel jew mara, li jsejħu l-ispirti,
jew jeħbru, għandhom ikunu maqtulin:
jitħaġġru bil-ġebel: demmhom ikun fuq-
hom.

**21** U l-Mulej qal lil Mosè: Kellem
lill-qassisin, ulied Arun, għidil-
hom: Ħadd ma jitniġġes għal wieħed mejjet
fost niesu:
2 Ħlief għal qaribu, mill-eqreb tiegħu,
jiġifieri, għal ommu, u għal missieru,
għal ibnu, u għal bintu, u għal ħuh.
3 U għal oħtu xebba, qariba tiegħu, li
għad ma kellhiex raġel; għaliha jista'
jitniġġes.
4 Iżda hu m'għandux, bħala kap fost
il-poplu tiegħu, jitniġġes, u jwaqqa'
ġieħu.
5 Ma jagħmlux qargħa f'rashom, u
lanqas jaqtgħu truf il-baffi tagħhom, u
f'ġisimhom ma jagħmlux taqtigħ.
6 Qaddisin għandhom ikunu lil Alla
tagħhom, u ma jkasbrux isem Alla tagħ-
hom: għax huma joffru offerti magħmulin
bin-nar lill-Mulej, u l-ħobż t'Alla tagħ-
hom: għalhekk ikunu qaddisin.
7 Ma jiħdux b'marthom mara żienja,
jew imħassra; lanqas jieħdu mara mitluqa
minn żewġha: għax imqaddes il-qassis lil
Alla tiegħu.
8 Għalhekk għandek tqaddsu; għax hu
joffri ħobż Alla tiegħek: qaddis ikun
għalik: għax jiena l-Mulej, li nqaddiskom,
qaddis.
9 U bint qassis, li titkasbar biż-żena,
tkasbar lil missierha: għandha tinħaraq
fin-nar.
10 U l-qassis il-kbir fost ħutu, li fuq
rasu ssawwab żejt id-dhin, u li hu ikkon-
sagrat biex jilbes l-ilbies imqaddes, ma
għandux jikxef rasu, u lanqas iqatta'
ħwejġu;
11 U ma jidħol lejn l-ebda ġisem
mejjet; lanqas jitniġġes minħabba mis-
sieru, jew minħabba ommu.
12 La joħroġ mis-santwarju, u lanqas
ikasbar is-santwarju t'Alla tiegħu; għax
il-konsagrazzjoni taż-żejt tad-dhin t'Alla
tiegħu qiegħda fuqu. Jiena l-Mulej.
13 U jieħu xebba b'martu.
14 Armla, jew mara iddivorzjata, jew
imħassra, jew żienja, minn dawn ma
jiħux: iżda jieħu xebba b'martu mill-poplu
tiegħu.
15 Ma jiddisunurax lil nislu qalb il-
poplu tiegħu: għax jiena l-Mulej li nqad-
dsu.
16 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
17 Kellem lil Arun, għidlu: Min fost
uliedek, f'kull nisel tagħhom, għandu xi
difett, ħa ma jersaqx joffri l-ħobż t'Alla
tiegħu.
18 Għax l-ebda raġel, li għandu xi
difett, ma jista' jersaq: min hu agħma, jew
zopp, jew li għandu mnieħru mfattar, jew
driegħ twil wisq,
19 Jew raġel bi ksur f'riġlu, jew bi
ksur fi driegħu,
20 Jew ħodbi, jew nanu, jew għajnu
bil-bjada, jew bl-ekżema, jew bil-ħakk,
jew b'ħaswejh imgħaffġin;
21 Kull min ikollu xi difett, minn nisel
Arun il-qassis, ma jersaqx joffri l-offerti
tal-Mulej magħmulin bin-nar: għandu
difett; ma jersaqx joffri l-ħobż t'Alla
tiegħu.
22 Jista' jiekol il-ħobż t'Alla tiegħu, sew
mill-aktar ħwejjeġ imqaddsa, u sew mill-
ħwejjeġ imqaddsa.
23 Biss ma jgħaddix il-ġewwa mill-
velu, u ma jersaqx lejn l-altar, għax
għandu difett; u hekk ma jkasbarx is-
santwarji tiegħi: għax jiena l-Mulej
inqaddishom.
24 U Mosè qal dan lil Arun, u lil
uliedu, u lil ulied kollha ta' Iżrael.

22 Il-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Għid lil Arun u lil uliedu, biex
joqogħdu lura mill-ħwejjeġ imqaddsa
ta' wlied Iżrael, u li ma jkasbrux l-isem
imqaddes tiegħi f'dawk il-ħwejjeġ li
jqaddsuli. Jiena l-Mulej.
3 Għidilhom: Kull wieħed minn ulied-
kom, f'kull nisel kollu tagħkom, li jersaq
lejn il-ħwejjeġ l-imqaddsa, li wlied Iżrael
iqaddsu lill-Mulej, u jkollu xi nġiesa fuqu,
dak il-bniedem jinqata' minn quddiemi.
Jiena l-Mulej.
4 Ħadd minn nisel Arun, li jkollu
l-ġdiem, jew is-sabb, ma jista' jiekol mill-
ħwejjeġ l-imqaddsa, sakemm jindaf. U
jekk wieħed imiss xi ħaġa mniġġsa b'xi
mejjet, jew min għandu tixrid il-liba;
5 Jew min imiss xi ħlieqa li titkaxkar, li
biha jista' jitniġġes, jew bniedem li minnu
jista' jieħu xi nġiesa, tkun li tkun l-
inġiesa li għandu.
6 Il-bniedem li jmiss xi ħaġa bħal dawn
ikun imniġġes sa filgħaxija, u ma jikolx
mill-ħwejjeġ l-imqaddsa, jekk ma jaħsilx
ġismu bl-ilma.
7 U xħin tgħib ix-xemx, jissaffa, u
wara jiekol mill-ħwejjeġ l-imqaddsa; għax
iklu.
8 Bhima li tmut waħidha, jew titqatta'
minn xi dbiba, ma jikolx minnha; biex ma
jitniġġisx biha. Jiena l-Mulej.
9 Għalhekk iħarsu dak li ordnajt jien, li
ma jitgħabbewx bid-dnub tagħhom, u
jmutu talli kasbru l-ħwejjeġ imqaddsa.
Jiena l-Mulej li nqaddishom.
10 L-ebda barrani ma jiekol mill-
ħwejjeġ imqaddsa: wieħed li joqgħod
ma' qassis, jew ħaddiem mikri, ma
jiklux mill-ħwejjeġ imqaddsa.
11 Iżda jekk il-qassis jixtri bniedem bi
flusu, dan jista' jiekol minnu, u l-imweldin
f'daru jistgħu jieklu minn ħobżu.
12 Jekk bint il-qassis tkun ukoll
miżżewġa barrani, ma tistax tiekol minn
offerta ta' ħwejjeġ imqaddsa.
13 Iżda jekk bint il-qassis tkun armla,
jew iddivorzjata, u m'għandhiex tfal, u
reġgħet lura f'dar missierha, bħal fi
xbubitha, tiekol minn ħobż missierha:
iżda l-ebda barrani ma jiekol minnu.
14 U jekk wieħed jiekol xi ħaġa
mqaddsa minħabba nuqqas ta' ħsieb,
iqiegħed il-ħames waħda iżjed magħha, u
jroddha mal-ħaġa mqaddsa lill-qassis.
15 U l-qassisin ma jqasbrux il-ħwejjeġ
imqaddsa ta' wlied Iżrael, li joffru lill-
Mulej:
16 U hekk igħabbuhom bi dnub li jrid
jitħallas talli kielu l-ikel tagħhom imqad-
des. Jiena l-Mulej li nqaddishom.
17 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
18 Kellem lil Arun, u lil uliedu, u lil
ulied Iżrael kollha, għidilhom: Meta xi
wieħed minn dar Iżrael, jew mill-għorba
li hemm f'Iżrael, irid jagħmel offerta,
b'wegħda jew minn rajh, milli jagħmlu
lill-Mulej bil-ħruq;
19 Biex tingħoġbu, qisu li toffru raġel
bla difett, mill-baqar, jew minn ngħaġ, jew
mill-mogħoż.
20 Iżda lil dak li jkollu xi difett, la
toffruhx: għax ma jkunilkomx mogħġub.
21 U min joffri sagrifiċċju tas-sliem lill-
Mulej, biex itemm xi wegħda tiegħu, jew
xi wegħda minn rajh, tkun mill-baqar,
jew minn ngħaġ, bla difett, biex tingħoġob;
l-ebda difett ma għandu jkun hemm fiha,
22 Bhejjem għomja, imferċħin, neqsin,
imdennijin bl-ekżema, u bil-ħakk, la
toffruhomx lill-Mulej, u taħarqux minn-
hom fuq l-altar lill-Mulej.
23 Gendus jew ħaruf, li għandhom xi
ħaġa żejda, jew nieqsa fihom, tista'
tagħtihom minn rajk bħala offerta; iżda
b'wegħda ma jingħoġbux.
24 Bhima b'ħaswejja mgħattnin, jew
misħuqin, jew imkissrin, jew maqtugħin,
la toffruhiex lill-Mulej; u lanqas tagħmlu
offerti minn dan f'artkom.
25 Lanqas minn id il-barrani m'għand-
kom tieħdu minn dawn biex toffruhom
bħala ikel lil Alla tagħkom; għax huma
mħassrin, u hemm id-difetti fihom: ma
tingħoġbux.
26 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
27 Malli għoġol, ħaruf jew gidi,
jitwieled, jibqa' sebat ijiem taħt ommu:
mit-tminn jum 'il hemm ikun milqugħ
b'offerta tal-ħruq lill-Mulej.
28 Baqra jew nagħġa, lilha u lill-ferħ
tagħha, toqtluhomx f'jum wieħed.
29 U meta toffru sagrifiċċju ta' radd
il-ħajr lill-Mulej, offruh li tingħoġbu.
30 Dak in-nhar kuluh, tħallux minnu
sal-għada. Jiena l-Mulej.
31 Għalhekk ħarsu l-kmandamenti tie-
għi, u għamluhom. Jiena l-Mulej.
32 Tkasbrux l-isem imqaddes tiegħi;
iżda jien inkun imqaddes f'nofs ulied
Iżrael. Jiena l-Mulej li nqaddiskom,
33 Li ħriġtkom mill-art ta' l-Eġittu,
biex inkun Alla tagħkom. Jiena l-Mulej.

23 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Il-għidien tal-Mulej, li intom tneduhom
bħala laqgħat imqaddsa, dawn huma,
l-għidien tiegħi.
3 Sitt ijiem taħdem ix-xogħol: iżda s-
seba' jum ikun Sibt, serħ għal kollox,
u ikun hemm laqgħa mqaddsa: l-ebda
xogħol ma tagħmlu fih: hu Sibt il-Mulej,
kull fejn tkunu tgħammru.
4 Dawn huma l-għidien tal-Mulej,
laqgħat imqaddsa, li tneduhom f'waqt-
hom.
5 L-ewwel xahar, l-erbatax tax-xahar,
waqt il-għabex tal-għaxija, hu għid il-
Mulej.

6 U l-ħmistax ta' l-istess xahar ikun
għid l-ażżmi, f'ġieħ il-Mulej: sebat
ijiem tieklu ħobż ażżmu.
7 L-ewwel jum ikollkom laqgħa mqad-
dsa: l-ebda xogħol tal-ħaddiema ma
tagħmlu.
8 Iżda toffru offerta magħmula bin-
nar lill-Mulej għal sebat ijiem: fis-seba'
jum ikollkom laqgħa mqaddsa: l-ebda
xogħol tal-ħaddiema ma tagħmlu.
9 Il-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
10 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Meta tidħlu fl-art li sa nagħtikom u
taħsdu l-ħasda, iġġibu qatta ta' l-ewwel
frott tal-ħasda tagħkom, lill-qassis:
11 U jxejjer il-qatta quddiem il-Mulej
għalikom, biex togħġbuh: il-għada tas-
Sibt ixejjirha l-qassis.
12 U dak in-nhar li xxejru l-qatta
tagħkom, toffru ħaruf bla difett ta' dik is-
sena, bħala offerta tal-ħruq lill-Mulej.
13 U l-offerta tal-qamħ tiegħu tkun
żewġ egħxur dqiq mibxux biż-żejt,
offerta magħmula bin-nar lill-Mulej b'riħa
tfuħ: u l-offerta tax-xorb tkun irbigħa
ta' hin inbid.
14 Ħobż, u qamħ ingaljat, u żbul
aħdar, ma tiklux sa dak in-nhar, sa meta
ġġibu l-offerta lil Alla tagħkom: dan ikun
statut għal dejjem għal kull nisel tagħkom,
kull fejn tkunu tgħammru.
15 Mill-għada tas-Sibt, minn meta
tkunu ġibtu l-qatta tat-tixjira, tgħoddu
seba' ġimgħat sħaħ:
16 Sal-għada tas-seba' Sibt, tgħoddu
hekk ħamsin jum, imbagħad toffru lill-
Mulej offerta ġdida tal-qamħ.
17 Iġġibu mill-agħmajjar tagħkom żewġ
ħobżiet għat-tixjir, ikunu ta' żewġ egħxur
ta' efa dqiq, maħbużin bil-ħmira, bħala
l-ewwel frott lill-Mulej.
18 U toffru mal-ħobż seba' ħrief bla
difett ta' dik is-sena, u għoġol, u żewġ
kbiex: ikunu offerta maħruqa lill-
Mulej, bl-offerta tal-qamħ tagħhom, u
bit-tiswib tagħhom; offerta magħmula
bin-nar, riħa tfuħ lill-Mulej.
19 Imbagħad tissagrifikaw bodbod
bħala sagrifiċċju għad-dnub, u żewġ kbiex,
frieħ ta' sena, bħala sagrifiċċju tas-sliem.
20 U l-qassis ixejjirhom mal-ħobż ta'
l-ewwel frott, bħala offerta tat-tixjir,
quddiem il-Mulej, maż-żewġ kbiex:
ikunu mqaddsin lill-Mulej għall-qassis.
21 U tniedu dak in-nhar, biex ikollkom
laqgħa mqaddsa: u l-ebda xogħol tal-
ħaddiema ma tagħmlu dak in-nhar: ikun
statut għal dejjem, kull fejn tkunu tgħam-
mru, għal kull nisel tagħkom.
22 U meta taħsdu l-ħsad tar-raba'
tagħkom, la tibqax taħsad sa l-irkejjen
tal-għalqa tiegħek meta taħsad, u tlaqqatx
iż-żbul li jaqa' mill-ħsad tiegħek: ħallihom
lill-fqir, u lill-għarib. Jiena l-Mulej Alla
tagħkom.
23 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
24 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Fis-seba' xahar, fl-ewwel jum tax-xahar,
ikollkom serħ kbir, sejħa b'daqq it-
trombi, laqgħa mqaddsa.
25 L-ebda xogħol tal-ħaddiema ma
tagħmlu fih, u toffru offerta maħruqa lill-
Mulej.
26 Il-Mulej kellem ukoll lil Mosè,
qallu:
27 Fil-għaxra wkoll ta' dan is-seba'
xahar ikun hemm jum li fih issir offerta
biex jitgħattew id-dnubiet: ikollkom laqgħa
mqaddsa; u tumiljaw lilkom infuskom, u
toffru offerta maħruqa lill-Mulej.
28 L-ebda xogħol ma tagħmlu dak
in-nhar: għax hu jum li fih issir offerta
biex jitgħattew id-dnubiet; offerta biex jit-
għattew dnubietkom quddiem il-Mulej
Alla tagħkom.
29 Għax kull bniedem li ma jumiljax
ruħu dak in-nhar, jinqata' minn ma'
niesu.
30 U kull bniedem li jagħmel xi xogħol
dak in-nhar, neqirdu minn qalb il-poplu
tiegħu.
31 La tagħmlu l-ebda xogħol: dan ikun
statut għal dejjem għal kull nisel tagħkom,
kull fejn tkunu tgħammru.
32 Ikun għalikom sibt ta' mistrieħ, u
tumiljaw lilkom infuskom: fid-disgħa tax-
xahar fil-għaxija, minn għaxija sa għaxija,
tieħdu s-serħ tagħkom.
33 U l-Mulej raġa' kellem lil Mosè,
qallu:
34 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Fil-ħmistax ta' dan is-seba' xahar, ikun
għid l-egħrejjex, għal sebat ijiem f'ġieħ
il-Mulej.
35 L-ewwel jum ikun hemm laqgħa
mqaddsa: l-ebda xogħol tal-ħaddiema ma
tagħmlu fih.
36 Għal sebat ijiem toffru offerta
magħmula bin-nar lill-Mulej. Fit-tmin
jum ikollkom laqgħa mqaddsa; u toffru
offerta magħmula bin-nar lill-Mulej:
hi laqgħa kbira, u ma tagħmlu l-ebda
xogħol tal-ħaddiema.
37 Dawn huma għidien il-Mulej, li
fihom tniedu laqgħat imqaddsa, biex
toffru offerti magħmula bin-nar lill-
Mulej, offerti tal-ħruq, u offerti tal-
qamħ, sagrifiċċji, u tiswib, kull ħaġa
fil-jum tagħha:
38 Barra mis-sibtijiet tal-Mulej, u barra
mill-għotjiet tagħkom, u barra mill-
wegħdiet tagħkom, u barra mill-offerti li
tagħtu minn rajkom lill-Mulej.
39 Fil-ħmistax tas-seba' xahar ukoll,
meta tiġimgħu għallet l-art tagħmlu għid
lill-Mulej, għal sebat ijiem: fl-ewwel jum
serħ għalkollox, u fit-tminn jum serħ ukoll
għalkollox.
40 U tieħdu l-ewwel jum frott ta' siġar
sbieħ, friegħi tat-tamar, friegħi ta' siġar

imwerrqa, u żafżaf tal-wied; u tifirħu
quddiem il-Mulej, Alla tagħkom, sebat
ijiem.
41 U tħarsuh għid f'ġieh il-Mulej, sebat
ijiem fis-sena. Dan ikun statut għal dejjem
għal ta' warajkom: tagħmluh fis-seba'
xahar.
42 Fl-egħrejjex tgħammru għal sebat
ijiem; kull min hu minn ġidd Iżrael
għandu jgħammar fl-egħrejjex:
43 Biex ta' warajkom ikunu jafu li
fl-egħrejjex tajthom igħammru lil ulied
Iżrael, meta ħriġthom mill-art ta' l-
Eġittu. Jiena l-Mulej Alla tagħkom.
44 U Mosè nieda għidien il-Mulej lil
ulied Iżrael.

24 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Ordna lil ulied Iżrael biex iġibulek
żejt taż-żebbuġ safi, misħuq għax-xgħil,
biex tixgħel l-imsiebaħ dejjem.
3 'Il barra mill-velu ta' quddiem ix-
xhieda, fit-tinda tal-laqgħa, iħejjih Arun
minn filgħaxija sa filgħodu quddiem il-
Mulej, dejjem: statut għal dejjem għal
kull nisel tagħkom.
4 Fuq il-gandelabru dad-deheb safi,
iqiegħed l-imsiebaħ, quddiem il-Mulej
kuljum.
5 Ħu wkoll dqiq, u aħbeż tnax-il
ftira: żewġ egħxur dqiq ikun hemm f'kull
ftira.
6 U qegħidhom f'żewġt isfuf, sitta
f'kull saff, fuq il-mejda s-safja, quddiem
il-Mulej.
7 U qiegħed fuq kull saff inċens safi;
biex ikun għall-ħobż bħal tifkira, offerta
magħmula bin-nar lill-Mulej.
8 Kull nhar ta' Sibt iħejji l-ħobż
quddiem il-Mulej, dejjem: hi għaqda li
wlied Iżrael iħarsu dejjem.
9 Il-ħobż ikun ta' Arun u ta' wliedu; u
jikluh f'lok imqaddes: għax dan ikun
ħaġa l-aktar għażiża għalih, sehem mill-
offerti lill-Mulej, magħmulin bin-nar. Dan
ikun statut għal dejjem.
10 U bin mara Iżraelija, li missieru
kien Eġizzjan, ħareġ f'nofs ulied Iżrael:
u bin il-mara Iżraelija, u raġel minn
Iżrael, iġġieldu fil-kamp;
11 U bin l-Iżraelija dagħa b'isem il-
Mulej, u seħtu. U ġibuh għand Mosè:
(isem ommu kien Selomit, bint Dibri,
mit-tribù ta' Dan:)
12 U ħallewh fil-għassa, sakemm juri-
hom xi jgħid il-Mulej.
13 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
14 Oħorġuh barra mill-kamp lil dak
id-dagħaj; u ħalli dawk kollha li semgħuh
iqiegħdu jdejhom fuq rasu, u l-miġemgħa
kollha tħaġġru.
15 U int kellem lil ulied kollha ta'
Iżrael, għidilhom: Kull min jisħet lil
Alla tiegħu, jitgħabba bi dnubu.
16 U min jidgħi b'isem il-Mulej, jagħtuh
il-mewt, u tħaġġru l-miġemgħa kollha:
kemm il-barrani, kemm il-pajżan, talli
jidgħu b'isem il-Mulej, jagħtuh il-mewt.
17 Min jaħbat bniedem għall-mewt,
jagħtuh il-mewt.
18 U min joqtol bhima, iroddha;
bhima b'bhima.
19 U min jagħmel xi għajb lil għajru;
bħal ma għamel hekk jagħmlulu;
20 Ksur bi ksur, għajn b'għajn, sinna
b'sinna: bħal ma għamel għajb lil raġel
ieħor, hekk jerġgħu jagħmlu lilu.
21 U min joqtol bhima, iħallasha: u
min joqtol bniedem, joqtluh.
22 Liġi waħda għandu jkollkom, sewwa
għall-għarib, u sewwa għall-pajżan: għax
jien il-Mulej Alla tagħkom.
23 U Mosè kellem lil ulied Iżrael, biex
joħorġu d-dagħaj barra mill-kamp, u
jħaġġruh. U wlied Iżrael għamlu kif il-
Mulej ordna lil Mosè.

25 Il-Mulej kellem lil Mosè fuq il-
muntanja Sinai, billi qallu.
2 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Meta tiġu fl-art li sa nagħtikom, l-art
tistrieħ is-serħan tagħha f'ġieh il-Mulej.
3 Sitt snin tiżra l-għalqa tiegħek, u sitt
snin tiżbor id-dwieli tiegħek, u tiġbor il-
frott tagħhom;
4 Imma s-seba' sena l-art ikollha
mistrieħ minn kollox: mistrieħ f'ġieh il-
Mulej: int la tiżra' l-għalqa tiegħek, u
lanqas tiżbor id-dwieli tiegħek.
5 Dak li jinbet waħdu mill-ħsad
tiegħek la taħsdux, u lanqas taqta' l-
egħneb tad-dwieli mhumiex miżburin:
għax hi sena ta' mistrieħ għalkollox
għall-art.
6 Iżda dak li tagħti l-art fis-sena tal-
mistrieħ ikun ta' ikel għalikom; għalik,
għall-qaddej, u għall-qaddejja tiegħek,
u għall-ħaddiem mikri tiegħek, u għall-
għarib li qiegħed miegħek,
7 U għall-bhejjem tiegħek, u għad-
dbejjeb li hemm fl-art tiegħek, ħa jkun ta'
jkel dak kollu li tagħti l-art.
8 U tgħodd għalik seba' ġimgħat ta'
snin, seba' snin għal seba' darbiet; u ż-
żmien kollu tas-seba' ġimgħat ta' snin
ikunlek disgħa u erbgħin sena.
9 Fis-seba' xahar, fl-għaxra tax-xahar,
tmur iddoqq it-tromba tal-ġublew: f'jum
l-offerta biex jitgħattew id-dnubiet, issem-
mgħu daqq it-tromba ma' l-art tagħkom
kollha.
10 U tqaddsu s-sena l-ħamsin, u
tniedu ħelsien fl-art għal kull min igħam-
mar fiha: ikun ġublew għalikom; u jarġa'
kull wieħed minnkom għal li kellu, u kull
wieħed minnkom għal mal-familja tiegħu.
11 Ġublew tkunilkom is-sena l-ħamsin:
la tiżirgħu, u la taħsdu dak li tnibbet l-art,

u lanqas taqtgħu l-egħneb tad-dwieli, jekk
id-dwieli ma jkunux miżbura.
12 Għax hu l-ġublew; ikun imqaddes
għalikom: intom tieklu minn għallet ir-
raba'.
13 F'dis-sena tal-ġublew, kulħadd
jarġa' għal li kellu.
14 U jekk tbigħ xi ħaġa lil għajrek, jew
tixtri xi ħaġa minn id għajrek, la tagħfsux
wieħed lil ieħor:
15 Skond għadd is-snin li għaddew
wara l-ġublew, tixtri minn għand għajrek;
u skond is-snin tal-għalejjel, ibigħlek hu:
16 Skond ma jkun kbir il-għadd tas-
snin, int iżżid fil-ħlas; u skond ma jkunu
neqsin is-snin, inti tnaqqas fil-ħlas: għax
skond il-għadd tal-għalejjel, ikun qiegħed
ibigħlek.
17 Għalhekk la tagħfsux wieħed lil
ieħor; iżda ibża' minn Alla tiegħek;
għax jiena l-Mulej Alla tagħkom.
18 Agħmlu għalhekk l-istatuti tiegħi,
u ħarsu l-ordinanzi tiegħi, u agħmluhom;
u tgħammru fl-art bla biża'.
19 U l-art tagħti l-frott tagħha, u intom
tieklu għax-xaba', u tgħammru fiha bla
biża'.
20 U jekk tgħidu: X'nieklu fis-seba'
sena? ara, aħna la niżirgħu, u la niġbru l-
għalejjel tagħna:
21 Imbagħad jien nibgħatilkom il-
barka tiegħi fis-sitt sena, u tagħmlilkom
għalla għal tliet snin.
22 U tiżirgħu fit-tminn sena, u tibqgħu
tieklu mill-għalla l-qadima sad-disa' sena;
sa tasal għallietha, tieklu mill-qadima.
23 L-art ma tinbiegħx għal dejjem:
għax tiegħi l-art; u intom għorba u
barranin miegħi.
24 Imma fl-art kollha li tkun tagħkom,
tħallu lill-art il-jedd tal-fidwa.
25 Jekk ħuk jiftaqar, u jbigħ xi biċċa
mir-raba' tiegħu, u jiġi xi qarib tiegħu
biex jifdiha, jista' jifdi dak li biegħ ħuh.
26 U jekk ir-raġel m'għandu l-ħadd
b'min jifdiha, imma għandu kemm tiswa
l-fidwa;
27 Ħa jgħodd kemm snin għaddew
mill-bejgħ, u jrodd il-bqija lil min biegħlu;
u jarġa' għal li kellu.
28 U jekk ma jkollux x'iroddlu, tibqa'
l-biċċa art mibjugħa f'idejn dak li xtraha
sas-sena tal-ġublew: u fil-ġublew toħroġ
meħlusa, u jarġa jeħodha dak li kienet
tiegħu.
29 U jekk wieħed ibigħ dar fejn
igħammar f'belt bis-swar, jista' jifdiha fi
żmien sena wara li jkun biegħha; sena
jdum jedd il-fidwa.
30 U jekk ma tinfediex qabel tintemm
sena sħiħa, tibqa' d-dar ta' ġol-belt bis-
swar għal dejjem għax-xerrej, u għal ta'
warajh: ma toħroġx minn idejhom fil-
ġublew.
31 Imma d-djar tar-rħula li m'għand-
homx swar madwarhom, qisuhom bħar-
raba': jistgħu jinfdew, u fil-ġublew
joħorġu meħlusin.
32 Iżda fil-bliet tal-Leviti, id-djar li
jkollhom hemm, il-Leviti għandhom
dejjem il-jedd li jifduhom kull meta
jridu.
33 U jekk wieħed jixtri mingħand il-
Leviti, id-dar mibjugħa, mal-belt fejn
tinsab, toħroġ meħlusa fis-sena tal-
ġublew: għax id-djar tal-bliet tal-Leviti
huma kulma għandhom f'nofs ulied
Iżrael.
34 Iżda ir-raba' ta' madwar il-bliet
tagħhom ma jistax jinbiegħ; għax tagħhom
hu għal dejjem.
35 U jekk jiftaqar ħuk, u jiddejjen
minn għandek; inti għandek tgħinu: iva,
għalkemm ikun għarib, jew barrani: biex
igħix miegħek.
36 La tiħux minn għandu mgħax,
lanqas qliegħ żejjed: iżda ibża' minn Alla
tiegħek; ħalli ħuk igħix miegħek.
37 La tagħtihx flusek bl-imgħax, lanqas
iddejnu l-ikel tiegħek għall-qliegħ żejjed.
38 Jiena l-Mulej Alla tagħkom, li
ħriġtkom mill-art ta' l-Eġittu, biex
nagħtikom art Kangħan, u biex inkun
Alla tagħkom.
39 U jekk ħuk li jgħammar miegħek
jiftaqar, u jinbiegħ lilek, la tħaddmux
xogħol bħala lsir:
40 Iżda jkun miegħek bħal ħaddiem
imħallas, jew bħal wieħed li qiegħed
miegħek, u jaħdimlek sas-sena tal-ġublew:
41 Imbagħad jitlaq minn għandek,
sewwa' hu u sewwa wliedu miegħu, u
jarġa' jmur għand il-familja tiegħu, u
jarġa' jmur fir-raba' ta' missirijietu.
42 Għax huma l-qaddejja tiegħi, li
ħriġthom mill-art ta' l-Eġittu: huma
m'għandhomx jinbiegħu bħal lsiera.
43 Int m'għandikx taħkmu bl-aħrax;
iżda ibża' minn Alla tiegħek.
44 Kemm il-qaddejja rġiel, u kemm il-
qaddejja nisa, li jkollok, ikunu minn
għand il-ġnus ta' madwarkom; minn
għandhom tixtru l-qaddejja rġiel, u l-
qaddejja nisa.
45 Minn ulied il-barranin ukoll li
jgħammru fostkom u mill-familji tagħhom
li qegħdin magħkom, u li twieldu f'art-
kom, tistgħu tixtru, u jkunu tagħkom.
46 U teħduhom b'wirt lil uliedkom
warajkom, biex jirtuhom bħala tagħhom;
u jkunu l-ilsiera tagħkom għal dejjem:
iżda fuq ħutkom, ulied Iżrael, la taħkmux
wieħed fuq l-ieħor bl-aħrax.
47 U jekk jistagħna għarib jew barrani
li jkun miegħek, u ħuk li jgħammar
miegħu jiftaqar, u jinbiegħ lill-barrani jew
lill-għarib li jkun miegħek, jew lil xi
ħadd minn tal-familja tal-barrani:
48 Wara li jinbiegħ, ikollu l-jedd għall-
fidwa; xi ħadd minn ħutu jista' jifdih:

49 Jew zijuh, jew bin zijuh, jista'
jifdih; jew xi ħadd mill-qraba tiegħu, mill-
familja tiegħu, jista' jifdih; jista' jinfeda
hu, jekk isib kif.
50 Għalhekk igħodd ma' min xtrah
mis-sena li nbiegħ lilu sas-sena tal-
ġublew: u l-ħlas tal-bejgħ tiegħu jkun
skond is-snin: ikun għalih bħal jiem ta'
ħaddiem imħallas.
51 U jekk ikun għad baqa' ħafna snin,
fuqhom jarġa' jħallas il-ħlas tal-fidwa
tiegħu, mill-flus li jkun mixtri bihom.
52 U jekk ftit snin ikun baqa' sas-sena
tal-ġublew, igħoddhom miegħu, u fuqhom
jarġa' jagħtih il-ħlas tal-fidwa tiegħu.
53 U bħal ħaddiem mikri minn sena
għal sena jkun miegħu: u l-ieħor ma
jaħkmux bl-aħrax taħt għajnejk.
54 U jekk ma jinfediex f'dawn is-snin,
joħroġ ħieles fis-sena tal-ġublew, kemm
hu, u kemm uliedu miegħu.
55 Għax ulied Iżrael huma l-qaddejja
tiegħi; huma l-qaddejja tiegħi li jien
ħriġthom mill-art ta' l-Eġittu. Jiena l-
Mulej, Alla tagħkom.

26 La tagħmlux għalikom idoli, u
lanqas twaqqfu għalikom xbihat
imnaqqxa, u lanqas statwi, u tagħmlu
l-ebda xbieha tal-ġebel f'artkom, biex
tqimuha: għax jiena l-Mulej, Alla tagħ-
kom.
2 Ħarsu s-sibtijiet tiegħi, u weġġħu s-
santwarju tiegħi. Jiena l-Mulej.
3 Jekk timxu fl-istatuti tiegħi, u
tħarsu l-kmandamenti tiegħi, u tagħmlu-
hom;
4 Jien nagħtikom ix-xita fi żmienha, u
l-art tagħti għallietha, u s-siġar tar-raba'
jagħtu frotthom.
5 U d-dris tagħkom jilħaq ġbir il-
egħneb; u jilħaq ġbir l-egħneb iż-żriegħ:
u tieklu ħobżkom bix-xaba', u tgħammru
f'artkom bla biża'.
6 U nagħti s-sliem fl-art, u torqdu, u
ħadd ma jbeżżagħkom: u neqred id-
dbejjeb ħorox mill-art, u l-ebda sejf ma
jgħaddi mill-art tagħkom.
7 U tagħmlu għal wara l-egħdewwa
tagħkom, u jaqgħu quddiemkom bis-sejf.
8 U ħamsa minnkom jiġru wara mija, u
mija minnkom iħarrbu għaxart elef: u
l-egħdewwa tagħkom jaqgħu bis-sejf.
9 Għax jien indur lejkom, u nkab-
barkom, u nkattarkom, u nżomm il-
għaqda tiegħi magħkom.
10 U tieklu l-qadim li ilu merfugħ, u
l-qadim tarmuh biex jagħmel wisa' lill-
ġdid.
11 U nqiegħed agħmarti fostkom: u
ruħi ma tistmellkomx.
12 U nimxi wkoll fostkom, u nkun
Alla tagħkom, u intom tkunu l-poplu
tiegħi.
13 Jiena l-Mulej, Alla tagħkom, li
ħriġtkom mill-art ta' l-Eġittu, biex ma
tkunux l-ilsiera tagħhom; u jien kissirt
il-qjud tal-madmad tagħkom, u mexxejt-
kom b'raskom merfugħa.
14 Iżda jekk ma tisimgħux minni, u
ma tagħmlux dawn il-kmandamenti
kollha;
15 U jekk tmaqdru l-istatuti tiegħi, jew
jekk ruħkom tistmell l-ordinanzi tiegħi,
biex ma tagħmlux il-kmandamenti tiegħi
kollha, iżda tiksru l-għaqda tiegħi:
16 Jien ukoll hekk nagħmlilkom; u
nibagħtilkom biża', mard irqiq u deni, li
jifnu l-għajnejn, u jġibu swied il-qalb: u
tiżirgħu għalxejn iż-żriegħ tagħkom, għax
jikluh l-egħdewwa tagħkom.
17 U ndur għalikom, u tintrebħu mill-
egħdewwa tagħkom: dawk li jobogħ-
dukom jaħkmukom; u taħarbu bla ħadd
ma jkun ġej warajkom.
18 U jekk b'dan kollu ma tisimgħux
minni, inżid nikkastigakom seba' darbiet
aktar għal dnubietkom.
19 U nkisser il-kburija tas-setgħa tagħ-
kom; u nagħmel is-sema tagħkom bħal
ħadid, u artkom bħal bronż:
20 U l-qawwa tagħkom tisfa fix-xejn:
għax l-art ma tagħtix għallitha, u lanqas
is-siġar ta' l-art ma jagħtu l-frott tagħhom.
21 U jekk imbagħad timxu kontra
tiegħi, u ma tisimgħux minni; inżid seba'
darbiet iżjed kastigi fuqkom skond
dnubietkom.
22 U nibgħat ukoll id-dbejjeb tar-raba'
fostkom, li jisirqulkom lil uliedkom, u
jeqirdu l-bhejjem tagħkom, u lilkom
jagħmlukom ftit nies; u hekk waħxin
isiru t-triqat tagħkom.
23 U jekk b'dan kollu ma tkunux
tridu tikkorreġu ruħkom biex terġgħu
dduru lejja, imma tibqgħu twebbsu
raskom miegħi;
24 Jiena wkoll inwebbes rasi magħkom,
u nikkastigakom ukoll seba' darbiet
aktar għal dnubietkom.
25 U fuqkom ukoll inġib sejf, li
jitħallas tal-għaqda tiegħi miksura: u
meta tinġemgħu fi bliekom, nibgħat
il-pesta ġo nofskom; u tingħataw f'idejn
l-egħdewwa.
26 U meta nkissrilkom ir-rifda ta'
ħobżkom, għaxar nisa jaħbżu ħobżkom
f'kenur wieħed, u jerġgħu jroddulkom
ħobżkom bl-użin: u tieklu, iżda ma
tixbgħux.
27 U jekk b'dan kollu ma tisimgħux
minni, iżda twebbsu raskom miegħi;
28 Jien nimxi magħkom bil-qilla min-
naħa l-oħra; u jien, iva, jien, nikkasti-
gakom seba' darbiet iżjed għal dnubiet-
kom.
29 U tieklu laħam is-subjien tagħkom, u
laħam il-bniet tagħkom tieklu.
30 U nġarraf l-imqades tal-għoljiet

taghkom, u nkisser ix-xbihat taghkom, u l-iġsma mejtin taghkom nitfaghhom fuq il-fdal ta' l-idoli taghkom, u ruhi tistmellkom.

31 Herba naghmel blietkom, u tharbit naghmel is-santwarji taghkom, u ma nxommx ir-rwejjah ifuhu taghkom.

32 Herba naghmel artkom: u jistaghġbu biha l-eghdewwa taghkom li jghammru fiha.

33 Lilkom inxerred qalb il-ġnus, u nislet is-sejf ghal warajkom: herba tibqa' artkom, u blietkom tharbit.

34 Tifrah imbaghad l-art bis-sibtijiet taghha, kemm iddum il-herba, u kemm iddumu intom f'art l-eghdewwa taghkom; imbaghad tistrieh l-art, u tgawdi s-sibtijiet taghha.

35 Kemm iddum il-herba, tistrieh; ghax ma strihitx fis-sibtijiet taghkom, meta kontu tghammru fiha.

36 U fuq dawk li jibqghu hajjin minnkom, nibghat nuqqas ta' hila f'qalbhom f'art l-eghdewwa taghhom; u jharrabhom hoss ta' werqa mharrka; u jaharbu, bhal ma jaharbu s-sejf; u jaqghu bla hadd ma jkun ġej warajhom.

37 U jaqghu wiehed fuq l-iehor, bhal quddiem is-sejf, bla hadd ma jkun ġej warajhom: u ma jkollkomx hila tieqfu quddiem l-eghdewwa taghkom.

38 U tinqerdu qalb il-ġnus, u tiblaghkom art l-eghdewwa taghkom.

39 U dawk li jibqghu minnkom jinfnew minhabba l-hażen taghhom f'art il-ghadu taghkom; u minhabba wkoll dnubiet missirijiethom jinfnew maghhom.

40 Iżda jekk jistqarru l-hażen taghhom, u hażen missirijiethom fid-dnubiet li ghamlu kontra tieghi, u talli webbsu wkoll rashom mieghi;

41 Hekk li jien kelli wkoll inwebbes rasi maghhom, u hadthom f'art l-eghdewwa taghhom; jekk imbaghad il-qalb iebsa taghhom tumilja ruhha, u jilqghu l-kastig tal-hażen taghhom:

42 Jien niftakar fil-ghaqda tieghi ma' Ġakobb, u fil-ghaqda tieghi wkoll ma' Iżakk, u niftakar ukoll fil-ghaqda tieghi ma' Abraham; u fl-art ukoll niftakar.

43 U l-art ukoll tkun mitluqa minnhom, u tgawdi is-sibtijiet taghha, meta tkun herba minghajrhom: u jilqghu l-kastig ghall-hażen taghhom, talli żebilhu l-ordinanzi tieghi, u talli ruhhom stmellet l-istatuti tieghi.

44 U madankollu, lanqas meta jkunu f'art il-ghadu taghhom ma nbarrihom, jew nistmellhom, biex neqridhom ghal kollox, u nikser il-ghaqda tieghi maghhom: ghax jien il-Mulej, Alla taghhom.

45 Iżda niftakrilhom fil-ghaqda ma' l-antenati taghhom, li jien hriġt mill-Eġittu, taht ghajnejn il-ġnus, biex inkun Alla taghhom. Jiena l-Mulej.

46 Dawn huma l-istatuti, u l-ordinanzi, u l-liġijiet, li l-Mulej ghamel bejnu u bejn ulied Iżrael, fuq il-muntanja Sinaj, permezz ta' Mosè.

27 Il-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Kellem lil ulied Iżrael, ghidilhom:
Meta wiehed joffri b'weghda xi persuni lill-Mulej, dawn il-persuni jappartienu lill-Mulej skond l-istima li taghmel int maghhom.

3 L-istima tieghek ta' raġel mill-ghoxrin sena sas-sittin sena tkun ta' hamsin xekel tal-fidda, skond ix-xekel tas-santwarju.

4 Jekk inhi mara, l-istima tieghek tkun tletin xekel.

5 Minn hamsa sa ghoxrin sena, l-istima tieghek tkun ghal raġel ghoxrin xekel, u ghal mara ghaxra.

6 Minn xahar sa hames snin, l-istima tieghek tkun ghal raġel hames xwiekel tal-fidda, u ghal mara l-istima tieghek tkun tliet xwiekel tal-fidda.

7 U mis-sittin sena 'l fuq, l-istima tieghek tkun ghal raġel hmistax-il xekel, u ghal mara ghaxar xwiekel.

8 Iżda jekk wiehed ikun ifqar mill-istima tieghek, juri ruhu mbaghad quddiem il-qassis, u l-qassis ighid kemm jiswa; skond ma jista' dak li ghamel il-weghda, il-qassis ighid kemm jiswa.

9 Jekk tkun bhima, li tista' tkun offruta lill-Mulej, kull bhima offruta lill-Mulej tkun imqaddsa.

10 Ma jistax jibdilha, u lanqas jaghtiha haġa b'ohra, tajba ghall-hażina, jew hażina ghat-tajba; u jekk jibdel bhima ma' ohra, ikunu mqaddsin il-wahda u l-ohra.

11 Jekk tkun bhima mniġġsa, li ma tistax tinghata b'offerta lill-Mulej, iġib il-bhima quddiem il-qassis:

12 U l-qassis ighid kemm tiswa, tajba jew hażina: u daqs kemm ighid il-qassis, daqshekk tkun tiswa.

13 Iżda jekk qatt jixtieq jifdiha, iżid ma l-istima tieghek il-hames wahda taghha.

14 Meta wiehed iqaddes daru, biex tkun qaddisa lill-Mulej, il-qassis jistmaha, tajba jew hażina: kif jistmaha l-qassis, daqshekk tkun tiswa.

15 Jekk min qaddisha jkun irid jifdi daru, iżid il-hamsa wahda ma' flus li jidhirlek li tiswa, u tkun tieghu.

16 U jekk wiehed iqaddes lill-Mulej xi parti mill-ghalqa milli jkun wiret, l-istima tieghek tkun skond iż-żerriegha taghha: homer ta' żerriegha tax-xghir ikun jiswa hamsin xekel tal-fidda.

17 Jekk mis-sena tal-ġublew qaddes il-ghalqa tieghu, skond l-istima tieghek, jibqa' l-hlas kif inhu.

18 Iżda jekk wara l-ġublew qaddisha, igħoddlu l-qassis il-flus skond is-snin li baqa' sas-sena tal-ġublew, u jnaqqashom mill-istima tiegħek.

19 U jekk min qaddes il-għalqa qatt jixtieq jifdiha, iżid il-ħamsa waħda tal-flus ta' l-istima tiegħek magħha, u tibqa' tiegħu.

20 U jekk il-għalqa ma jifdihiex, jew biegħ il-għalqa lil ħaddieħor, ma tinfedhiex iżjed.

21 Iżda l-għalqa, meta toħroġ ħielsa fil-ġublew, tkun imqaddsa lill-Mulej, bħala għalqa iddedikata lilu, u ssir tal-qassis.

22 U jekk wieħed iqaddes lill-Mulej għalqa li hu xtara, li mhix mill-egħlieqi tiegħu;

23 Igħoddlu l-qassis is-somma ta' l-istima tiegħek, sas-sena tal-ġublew: u jagħti dak in-nhar stess is-somma li inti stmajtha, bħala ħaġa mqaddsa lill-Mulej.

24 Fis-sena tal-ġublew tarġa' l-għalqa tmur għand dak li xtraha mingħandu, għand sidha li kienet tiegħu.

25 U kull stima tiegħek tkun skond ix-xekel tas-santwarju: għoxrin gera jkun ix-xekel.

26 Iżda ħadd ma jista' jqaddes l-ewwel ferħ tal-bhejjem, billi bħala l-imwieled l-ewwel hu tal-Mulej: kemm jekk ikun tal-baqar, u kemm jekk ikun tan-nagħaġ, tal-Mulej hu.

27 U jekk tkun bhima mniġġsa, jifdiha skond l-istima tiegħek, u jżid magħha mill-ħamsa waħda tagħha: jew jekk ma tinfedhiex, tinbiegħ skond l-istima tiegħek.

28 Iżda l-ebda ħaġa iddedikata, li wieħed jista' jqaddes lill-Mulej, minn kulma għandu, sew bniedem u sew bhima, jew għalqa li tkun ħwejġu, ma tista' tinbiegħ jew tinfeda; kull ħaġa iddedikata hi wisq qaddisa lill-Mulej.

29 L-ebda bniedem iddedikat biex ikun meqrud għalkollox minn fost il-bnedmin, ma jista' jinfeda; għandhom jagħtuh il-mewt.

30 U l-egħxur kollu tar-raba', sew taż-żerriegħa ta' l-art, u sew tal-frott tas-siġar, huma tal-Mulej: imqaddsin huma lill-Mulej.

31 U jekk wieħed irid jifdi xi biċċa mill-egħxur tiegħu, iżid il-ħamsa waħda magħhom.

32 L-egħxur tal-baqar, u ta' l-imrieħel, u ta' kull ħaġa li tgħaddi minn taħt il-għasluġ, il-għâxar ikun imqaddes lill-Mulej.

33 Ma jfittixx jekk hux tajjeb jew ħażin, u ma jibdlux: u jekk jibdlu, sew il-wieħed, u sew l-ieħor il-mibdul, ikunu mqaddsin; ma jistgħux jinfdew.

34 Dawn huma l-kmandamenti, li l-Mulej ta lil Mosè għal ulied Iżrael fuq il-muntanja Sinaj.

# Ir-Raba' Ktieb Ta' Mosè, In-Numri

1 U l-Mulej kellem lil Mosè fid-deżert tas-Sinaj, fit-tinda tal-laqgħa, l-ewwel jum tat-tieni xahar, fit-tieni sena, wara li ħarġu mill-Eġittu, u qallu:

2 Għoddu l-miġemgħa kollha ta' wlied Iżrael, skond il-familji tagħhom, u dar missirijiethom, u għoddu b'isimhom skond dar missirijiethom, u għoddu b' isimhom ir-rġiel kollha, ras, ras;

3 Minn għoxrin sena 'l fuq, dawk kollha li huma tajbin għall-gwerra f'Iżrael: għodduhom, int, u Arun, tajfa, tajfa.

4 U magħkom ikun hemm wieħed minn kull tribù, il-kap ta' dar missirijietu.

5 U dawn huma l-ismijiet ta' l-irġiel li jieqfu magħkom: mit-tribù ta' Ruben; Elisur, bin Sedewr.

6 Minn Simgħon; Salamjel, bin Surisaddaj.

7 Minn Ġuda; Naħasson, bin Għamminadab.

8 Minn Issakar; Netanjel, bin Soħar.

9 Minn Żebulun; Elijab, bin Ħelon.

10 Minn ulied Ġużepp: minn Efrajm; Elisama', bin Għammiħud: minn Manasse; Gamaljel, bin Pedaħsur.

11 Minn Benjamin; Abidan, bin Gidegħoni.

12 Minn Dan; Aħigħeżer, bin Għammisaddaj.

13 Minn Aser; Pagħijel, bin Għokran.

14 Minn Gad; Eljasaf, bin Dugħwel;

15 Minn Naftali; Aħira, bin Għenan.

16 Dawn kienu l-magħżulin tal-miġemgħa, mexxejja tat-tribujiet ta' missirijiethom, kapijiet ta' l-eluf ta' Iżrael.

17 U Mosè u Arun ħadu dawn ir-rġiel li huma msemmijin b'isimhom:

18 U ġemgħu l-miġemgħa kollha fl-ewwel jum tat-tieni xahar, u kienu miktuba skond il-familji tagħhom u skond djar missirijiethom, u skond għadd ismijiethom, minn għoxrin sena 'l fuq.
19 Bħal ma ordnalu l-Mulej, hekk għaddhom Mosè fid-deżert tas-Sinaj.
20 Kienu miktuba wlied Ruben, il-kbir ta' Iżrael, skond il-familji tagħhom, skond djar missirijiethom, magħduda ras, ras, b'isem kull raġel, minn għoxrin sena 'l fuq, dawk kollha li kienu tajbin għall-gwerra.
21 L-irġiel tat-tribù ta' Ruben, li kienu magħduda, kienu sitta u erbgħin elf u ħames mija.
22 Kienu miktuba wlied Simgħon, skond il-familji tagħhom, skond djar missirijiethom, magħduda ras, ras, b'isem kull raġel minn għoxrin sena 'l fuq, dawk kollha li kienu tajbin għall-gwerra.
23 L-irġiel tat-tribù ta' Simgħon, li kienu magħduda, kienu disgħa u ħamsin elf u tliet mija.
24 Kienu miktuba wlied Gad, skond il-familji tagħhom, skond djar missiri-jiethom, magħduda ras, ras, b'isem kull raġel minn għoxrin sena 'l fuq, dawk kollha li kienu tajbin għall-gwerra.
25 L-irġiel tat-tribù ta' Gad, li kienu magħduda, kienu ħamsa u erbgħin elf u sitt mija u ħamsin.
26 Kienu miktuba wlied Ġuda, skond il-familji tagħhom, skond djar missirijiet-hom, magħduda ras, ras, b'isem kull raġel minn għoxrin sena 'l fuq, dawk kollha li kienu tajbin għall-gwerra.
27 L-irġiel tat-tribù ta' Ġuda, li kienu magħduda, kienu erbgħa u sebgħin elf u sitt mija.
28 Kienu miktuba wlied Issakar, skond il-familji tagħhom, skond djar missirijiet-hom, magħduda ras, ras, b'isem kull raġel minn għoxrin sena 'l fuq, dawk kollha li kienu tajbin għall-gwerra.
29 L-irġiel tat-tribù ta' Issakar, li kienu magħduda, kienu erbgħa u ħamsin elf u erba' mija.
30 Kienu miktuba wlied Żebulun, skond il-familji tagħhom, skond djar missirijiethom, magħduda ras, ras, b'isem kull raġel minn għoxrin sena 'l fuq, dawk kollha li kienu tajbin għall-gwerra.
31 L-irġiel tat-tribù ta' Żebulun, li kienu magħduda, kienu sebgħa u ħamsin elf u erba' mija.
32 Kienu miktuba minn fost ulied Ġużepp, ulied Efrajm, skond il-familji tagħhom, skond djar missirijiethom, magħduda b'isem kull raġel, ras, ras, minn għoxrin sena 'l fuq, dawk kollha li kienu tajbin għall-gwerra.
33 L-irġiel tat-tribù ta' Efrajm, li kienu magħduda, kienu erbgħin elf u ħames mija.
34 Kienu miktuba wlied Manasse, skond il-familji tagħhom, skond djar missirijiethom, magħduda b'isem kull raġel, ras, ras, minn għoxrin sena 'l fuq, dawk kollha li kienu tajbin għall-gwerra.
35 L-irġiel tat-tribù ta' Manasse, li kienu magħduda, kienu tnejn u tletin elf u mitejn.
36 Kienu miktuba wlied Benjamin, skond il-familji tagħhom, skond djar missirijiethom, ras, ras, b'isem kull raġel, dawk kollha li kienu tajbin għall-gwerra.
37 L-irġiel tat-tribù ta' Benjamin, li kienu magħduda, kienu ħamsa u tletin elf u erba' mija.
38 Kienu miktuba wlied Dan, skond il-familji tagħhom, skond djar missirijiet-hom, magħduda ras, ras, b'isem kull raġel, minn għoxrin sena 'l fuq, dawk kollha li kienu tajbin għall-gwerra.
39 L-irġiel tat-tribù ta' Dan, li kienu magħduda, kienu tnejn u sittin elf u seba' mija.
40 Kienu miktuba wlied Aser, skond il-familji tagħhom, skond djar missirijiet-hom, magħduda ras, ras, b'isem kull raġel, minn għoxrin sena 'l fuq, dawk kollha li kienu tajbin għall-gwerra.
41 L-irġiel tat-tribù ta' Aser, li kienu magħduda, kienu erbgħin elf u ħames mija.
42 Kienu miktuba wlied Naftali, skond il-familji tagħhom, skond djar missirijiet-hom, magħduda ras, ras, b'isem kull raġel, minn għoxrin sena 'l fuq, dawk kollha li kienu tajbin għall-gwerra.
43 L-irġiel tat-tribù ta' Naftali, li kienu magħduda, kienu tlieta u ħamsin elf u erba' mija.
44 Dawn kienu n-nies magħduda, li Mosè u Arun għaddew, u t-tnax-il mexxej ta' Iżrael: wieħed għal kull dar.
45 Hekk kienu dawk kollha minn ulied Iżrael, li kienu magħduda, skond djar missirijiethom, minn għoxrin sena 'l fuq, dawk kollha li kienu tajbin għall-gwerra.
46 Dawk kollha li kienu magħduda kienu sitt mija u tlitt elef u ħames mija u ħamsin ruħ.
47 Iżda l-Leviti, skond tribù missirijiet-hom, ma kinux magħduda magħhom.
48 Għax il-Mulej kien kellem lil Mosè, billi qallu:
49 Biss it-tribù ta' Levi la tqisux, u la tgħoddux ma' ulied Iżrael.
50 Iżda int ħalli l-Leviti jieħdu ħsieb it-tabernaklu tax-xhieda, u ħsieb il-għodod kollha tiegħu, u ħsieb kulma għandu: huma jerfgħu t-tabernaklu, u l-għodod tiegħu kollha; u jaqduh, u jwaqqfu t-tined madwar it-tabernaklu.
51 U meta jridu jmexxu t-tabernaklu, il-Leviti jħottuh: u meta jkunu sa jwaqq-

fuh, iqajmnh il-Leviti: u l-barrani li
jersaq, jagħtuh il-mewt.
52 U wlied Iżrael iwaqqfu t-tined
tagħhom, kulħadd fil-kamp tiegħu, kul-
ħadd ħdejn il-bandiera tiegħu, eżerċtu,
eżerċtu.
53 U l-Leviti jwaqqfu t-tined madwar
it-tabernaklu tax-xhieda, biex ma jkunx
hemm għadab fuq il-miġemgħa ta' wlied
Iżrael: u l-Leviti jagħmlu l-għassa mat-
tabernaklu tax-xhieda.
54 U wlied Iżrael għamlu kollox kif
ordna l-Mulej lil Mosè: hekk għamlu.

2 Il-Mulej kellem lil Mosè u lil Arun,
qalilhom:
2 Ulied Iżrael iwaqqfu l-kamp, kulħadd
mal-bandiera tiegħu, u taħt il-għelm ta'
djar missirijietu: iwaqqfu l-kampijiet
quddiem it-tinda tal-laqgħa, minn kull
naħa.
3 In-naħa tal-lvant, lejn tlugħ ix-xemx,
dawk tal-bandiera tal-kamp ta' Ġuda,
iwaqqfu l-kamp tagħhom, tajfa, tajfa: u
Naħasson, bin Għamminadab, ikun il-
mexxej ta' wlied Ġuda.
4 U l-eżerċtu tiegħu, skond kif kien
magħdud, kien erbgħa u sebgħin elf u sitt
mija.
5 U dawk li jwaqqfu l-kamp ħdejh,
ikunu tat-tribù ta' Issakar: u Netanjel,
bin Sugħar, ikun il-mexxej ta' wlied
Issakar.
6 U l-eżerċtu tiegħu, skond kif kien
magħdud, kien erbgħa u ħamsin elf u
erba' mija.
7 Imbagħad it-tribù ta' Żebulun: u
Elijab, bin Ħelon, ikun il-mexxej ta'
wlied Żebulun.
8 U l-eżerċtu tiegħu, skond kif kien
magħdud, kien sebgħa u ħamsin elf u
erba' mija.
9 Dawk kollha li kienu magħduda fil-
kamp ta' Ġuda kienu mija u sitta u
tmenin elf u erba' mija, imqassmin tajfa,
tajfa. Huma jimxu l-ewwel.
10 In-naħa ta' nofsinhar ikun hemm
il-bandiera tal-kamp ta' Ruben, tajfa,
tajfa: u l-mexxej ta' wlied Ruben ikun
Elisur, bin Sedewr.
11 U l-eżerċtu tiegħu skond kif kien
magħdud, kien sitta u erbgħin elf u
ħames mija.
12 U dawk li jwaqqfu l-kamp ħdejh,
ikunu tat-tribù ta' Simgħon: u l-mexxej
ta' wlied Simgħon ikun Salamjel, bin
Surisaddaj.
13 U l-eżerċtu tiegħu, skond kif kien
magħdud, kien disgħa u ħamsin elf u tliet
mija.
14 Imbagħad it-tribù ta' Gad: u l-
mexxej ta' wlied Gad ikun Eljasaf, bin
Regħwel.
15 U l-eżerċtu tiegħu, skond kif kien
magħdud, kien ħamsa u erbgħin elf u sitt
mija u ħamsin.
16 Dawk kollha li kienu magħduda fil-
kamp ta' Ruben kienu mija u wieħed
ħamsin elf u erba' mija u ħamsin, imqass-
min tajfa, tajfa, u jimxu t-tieni.
17 Imbagħad it-tinda tal-laqgħa timxi
mal-kamp tal-Leviti f'nofs il-kampijiet
l-oħra: kif ikunu mqassmin fil-kamp, hekk
għandhom jimxu, kulħadd f'postu, taħt
il-bandiera tiegħu.
18 Fuq in-naħa tal-punent ikun hemm
il-bandiera tal-kamp ta' Efrajm, tajfa,
tajfa: u l-mexxej ta' wlied Efrajm ikun
Elisama, bin Għammiħud.
19 U l-eżerċtu tiegħu, skond kif kien
magħdud, kien erbgħin elf u ħames mija.
20 U ħdejh ikun hemm it-tribù ta'
Manasse: u l-mexxej ta' wlied Manasse,
ikun Gamaljel, bin Pedaħsur.
21 U l-eżerċtu tiegħu, skond kif kien
magħdud, kien tnejn u tletin elf u mitejn.
22 Imbagħad it-tribù ta' Benjamin: u
l-mexxej ta' wlied Benjamin, ikun Abidan
bin Gidegħoni.
23 U l-eżerċtu tiegħu, skond kif kien
magħdud, kien ħamsa u tletin elf u erba'
mija.
24 Dawk kollha li kienu magħduda fil-
kamp ta' Efrajm kienu mija u tmint elef
u mija, imqassmin tajfa, tajfa, u jimxu t-
tielet.
25 Lejn it-tramuntana jkun hemm il-
bandiera tal-kamp ta' Dan, tajfa, tajfa:
il-mexxej ta' wlied Dan ikun Aħigħeżer,
bin Għammisaddaj.
26 U l-eżerċtu tiegħu, skond kif kien
magħdud, kien tnejn u sittin elf u seba'
mija.
27 U dawk li jwaqqfu l-kamp ħdejh,
ikunu mit-tribù ta' Aser: u l-mexxej ta'
wlied Aser, ikun Pagħijel, bin Għokran.
28 U l-eżerċtu tiegħu skond kif kien
magħdud, kien wieħed u erbgħin elf u
ħames mija.
29 Imbagħad it-tribù ta' Naftali: u
l-mexxej ta' wlied Naftali, ikun Aħira, bin
Għenan.
30 U l-eżerċtu tiegħu, skond kif kien
magħdud, kien tlieta u ħamsin elf u erba'
mija.
31 Dawk kollha li kienu magħduda fil-
kamp ta' Dan kienu mija u sebgħa u
ħamsin elf u sitt mija. Jimxu l-aħħar taħt
il-bandiera tagħhom.
32 Dawn huma wlied Iżrael li kienu
magħduda skond djar missirijiethom:
dawk kollha li kienu magħduda mill-
kampijiet, eżerċtu, eżerċtu, kienu sitt mija
u tlitt elef u ħames mija u ħamsin ruħ;
33 Iżda l-Leviti ma kinux magħduda
fost ulied Iżrael; bħal ma ordna l-Mulej lil
Mosè.
34 U wlied Iżrael għamlu skond kulma
l-Mulej ordna lil Mosè: hekk waqqfu

l-kampijiet skond il-bandieri tagħhom, u
hekk kienu jimxu, kulħadd skond il-
familja tiegħu, u skond dar missirijietu.

3 Dawn ukoll huma nisel Mosè u Arun
fil-jum li l-Mulej kellem lil Mosè fuq
il-muntanja Sinaj.
2 U dawn huma ismijiet ulied Arun;
Nadab, il-kbir, Abihu u Elgħażar, u
Itamar.
3 Dawn huma ismijiet ulied Arun, il-
qassisin li kienu midlukin, u ikkonsagrati
biex jaqdu ta' qassisin.
4 U Nadab u Abihu mietu quddiem il-
Mulej, huma u joffru nar barrani quddiem
il-Mulej, fid-deżert tas-Sinaj, u ma kell-
homx tfal: u Elgħażar u Itamar kienu
jaqdu ta' qassisin taħt għajnejn Arun
missierhom.
5 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
6 Ressaq it-tribù ta' Levi, u qiegħdu
ma' Arun il-qassis, biex igħinuh.
7 U jieħdu ħsieb ta' kulma jinħtieġ
għalih, u ħsieb ta' kulma jinħtieġ għall-
miġemgħa kollha quddiem it-tinda tal-
laqgħa, fis-servizz li għandu jsir fit-taber-
naklu.
8 U jieħdu ħsieb il-bċejjeċ kollha tat-
tinda tal-laqgħa, u kulma jinħtieġ għal
ulied Iżrael, fis-servizz li għandu jsir fit-
tabernaklu.
9 U tagħti l-Leviti lil Arun u lil uliedu:
mogħtijin kollha lilu minn fost ulied
Iżrael.
10 U lil Arun u lil uliedu, tagħtihom
jaqdu ta' qassisin; u l-barrani li jersaq
lejhom ikun maqtul.
11 U l-Mulej raġa' kellem lil Mosè,
qallu:
12 U jien, ara, ħadt il-Leviti minn fost
ulied Iżrael, flok l-ulied kollha ta' l-ewwel,
li jitwieldu l-ewwel minn ulied Iżrael:
għalhekk għalija jkunu l-Leviti.
13 Għax tiegħi hu kulma jitwieled l-
ewwel; għax dak in-nhar li qtilt l-ulied
kollha ta' l-ewwel fl-Eġittu, qaddist
għalija kulma jitwieled l-ewwel f'Iżrael,
kemm tal-bniedem, u kemm tal-bhima:
tiegħi jkunu: jiena l-Mulej.
14 U l-Mulej kellem lil Mosè fid-deżert
tas-Sinaj, qallu:
15 Għodd ulied Levi, skond djar
missirijiethom, u l-familji tagħhom;
tgħodd ir-rġiel kollha minn xahar 'il fuq.
16 U Mosè għaddhom, skond l-ordni
tal-Mulej, kif ordnalu jagħmel.
17 Dawn huma wlied Levi, skond
isimhom: Gerson, Keħat u Merari.
18 U dawn ismijiet ulied Gerson, skond
il-familji tagħhom: Libni, u Simgħi.
19 U wlied Keħat, skond il-familji
tagħhom: Għamram, u Ishar, Ħebron, u
Għużżijel.
20 U wlied Merari, skond il-familji
tagħhom: Maħli u Musi. Dawn huma l-
familji ta' Levi, skond djar missirijiethom.
21 Minn Gerson ġejja l-familja tal-
Libnin, u l-familja tas-Simgħin: dawn
huma l-familji tal-Gersonin.
22 U dawk li kienu magħduda minn-
hom, skond il-għadd ta' l-irġiel kollha,
minn xahar 'il fuq, kienu sebat elef u
ħames mija.
23 Il-familji tal-Gersonin kellhom il-
kamp wara t-tabernaklu, in-naħa tal-
punent.
24 U l-mexxej tad-djar ta' missirijiet
il-Gersonin kien Eljasaf, bin Lajel.
25 U wlied Gerson, fit-tinda tal-
laqgħa, kellhom ħsieb it-tabernaklu, u t-
tinda, u l-għata tiegħu, u l-għamad għall-
bieb it-tinda tal-laqgħa.
26 U l-qlugħ tal-bitħa, u l-għamad ta'
bieb il-bitħa, ta' madwar it-tabernaklu, u
madwar l-altar, u l-ħbula tagħhom kollha,
għas-servizz kollu tat-tabernaklu.
27 Minn Keħat ġejja l-familja tal-
Għamramin, u l-familja ta' l-Isharin, u
tal-Ħebronin, u tal-Għużżijelin: dawn
huma l-familji tal-Keħatin.
28 B'għadd ir-rġiel kollha, minn xahar
'il fuq, intelgħu tmint elef u sitt mija, li
kellhom ħsieb is-santwarju.
29 Il-familji ta' wlied Keħat iwaqqfu
l-kamp ma' ġenb it-tabernaklu, lejn
nofsinhar.
30 U l-mexxej ta' dar il-missirijiet tal-
familji tal-Keħatin kien Elisafan, bin
Għużżijel.
31 U fi ħsiebhom kienet l-arka, u l-
mejda, u l-gandelabru, u l-altari, u l-
bċejjeċ tas-santwarju li bihom isir is-
servizz, u l-għamad, u kulma jinħtieġ
għalih.
32 U Elgħażar, bin Arun il-qassis, kien
il-kbir tal-mexxejja ta' Levi, u kien fuq
dawk kollha li kellhom ħsieb is-santwarju.
33 Minn Merari ġejja l-familja tal-
Maħlin, u l-familja tal-Musin: dawn
huma l-familji ta' Merari.
34 U dawk li minnhom kienu magħ-
duda, skond il-għadd ta' l-irġiel kollha,
minn xahar 'il fuq, kienu sitt elef u mitejn.
35 U l-mexxej ta' dar il-missirijiet tal-
familji ta' Merari kien Surjel, bin Abiħajl:
dawn ikollhom il-kamp ma' ġenb it-
tabernaklu, in-naħa tat-tramuntana.
36 U fi ħsieb ulied Merari kienu
afdati t-twavel tat-tabernaklu, u t-
traversi tiegħu, u l-kolonni tiegħu, u l-
bażijiet tagħhom, u l-għodod kollha
tagħhom, u dak kollu li kien jinħtieġ
għalihom.
37 U l-kolonni tal-bitħa dawramejt, u
l-bażijiet tagħhom, u l-utied tagħhom, u
l-ħbula tagħhom.
38 Iżda dawk li jwaqqfu l-kamp
tagħhom quddiem it-tabernaklu, in-naħa
tal-lvant, quddiem it-tinda tal-laqgħa, in-

naħa ta' tlugħ ix-xemx, ikunu Mosè, u
Arun, u wliedu, u jieħdu ħsieb is-sant-
warju, u ħsieb ulied Iżrael; u l-barrani li
jersaq 'il hemm jagħtuh il-mewt.
39 U l-għadd kollu tal-Leviti, li
għadduhom Mosè u Arun, kif qal il-
Mulej, familja, familja, il-għadd tar-
rġiel kollha minn xahar 'il fuq, kien
tnejn u għoxrin elf.
40 U l-Mulej qal lil Mosè: Għodd ir-
rġiel kollha ta' wlied Iżrael, l-imweldin
l-ewwel, minn xahar 'il fuq, u ħu għadd
ismijiethom.
41 U tieħu l-Leviti għalija (jiena l-
Mulej) flok l-ewwel imweldin kollha ta'
wlied Iżrael, u l-bhejjem tal-Leviti flok
l-ewwel imweldin tal-bhejjem ta' wlied
Iżrael.
42 U Mosè għadd kif ordnalu l-Mulej,
l-imweldin kollha l-ewwel ta' wlied
Iżrael.
43 U r-rġiel kollha mweldin l-ewwel,
li kienu magħdudin b'isimhom, minn
xahar 'il fuq, kienu tnejn u għoxrin elf
u mitejn u tlieta u sebgħin.
44 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
45 Ħu l-Leviti flok l-ewwel imweldin
kollha ta' wlied Iżrael, u l-bhejjem tal-
Leviti flok il-bhejjem tagħhom; u jkunu
tiegħi l-Leviti: jiena l-Mulej.
46 U b'fidwa tal-mitejn u tlieta u
sebgħin wild ta' l-ewwel minn ulied
Iżrael, li jibqgħu żejda fuq għadd il-
Leviti;
47 Tieħu ħames xwiekel kull ras; skond
ix-xekel tas-santwarju teħodhom: (ix-
xekel għoxrin gera):
48 U tagħti l-flus, li bihom sa jinfdew
dawk li baqgħu żejda, lil Arun.
49 U Mosè ħa l-flus tal-fidwa minn
għand dawk li kienu żejda fuq dawk li
kienu mifdijin mill-Leviti:
50 Mingħand l-imweldin l-ewwel ta'
wlied Iżrael Mosè ħa l-flus, elf u tliet
mija u ħamsa u sittin xekel, skond ix-
xekel tas-santwarju.
51 U Mosè ta flus il-fidwa lil Arun u
lil uliedu, skond l-ordni tal-Mulej, kif
ordna l-Mulej lil Mosè.

4 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Għodd ulied Keħat minn qalb ulied
Levi, skond il-familji tagħhom, u djar
missirijiethom,
3 Mit-tletin sena 'l fuq sa ħamsin sena,
dawk kollha li jidħlu fis-servizz, biex
jagħmlu xi xogħol fit-tinda tal-laqgħa.
4 Dan ikun is-servizz ta' wlied Keħat,
fit-tinda tal-laqgħa, fil-ħwejjeġ l-aktar
qaddisa:
5 Meta l-kamp ikun sa jitlaq, jidħol
Arun u wliedu, u jniżżlu l-velu tal-għamad,
u jgħattu bih l-arka tax-xhieda;
6 U jqiegħdu fuq l-arka għata tal-ġild
tat-taħax, u jifirxu minn fuq biċċa drapp
kollha vjola, u jdaħħlu l-bsaten fl-arka.
7 U fuq il-mejda tal-ħobż tal-Preżenza
ta' quddiem il-Mulej, jifirxu biċċa drapp
vjola, u jqiegħdu fuqha d-dixxijiet, u
l-imgħaref, u l-bwieqi tas-sagrifiċċju, u l-
ġarar tat-tiswib: u fuqha ikun hemm il-
ħobż dejjem.
8 U jifirxu fuqhom biċċa drapp ta'
l-iskarlat, u jgħattuha b'għata tal-ġild
tat-taħax, u jdaħħlu l-bsaten fiha.
9 U jieħdu biċċa drapp vjola, u jgħattu
l-gandelabru tad-dawl, l-imsiebaħ tiegħu,
u l-imqassijiet tiegħu, u l-bwieqi tiegħu, u
l-għodod kollha taż-żejt, li jinħtiġulu:
10 U jqiegħdu l-gandelabru u l-bċejjeċ
kollha tiegħu ġo għata tal-ġild tat-taħax,
u jgħabbuh fuq il-bsaten li jġorru bihom.
11 U fuq l-altar tad-deheb ukoll jifirxu
biċċa drapp vjola, u jgħattuh b'għata
tal-ġild tat-taħax, u jdaħħlu l-bsaten tiegħu
fih.
12 U jieħdu l-ħwejjeġ kollha li jinħtieġu
għas-servizz fis-santwarju, u jqegħduhom
f'biċċa drapp vjola, u jgħattuhom b'ġild
tat-taħax, u jgħabbuhom fuq il-bsaten li
jġorru bihom.
13 U jneħħu l-irmied mill-artal, u
jifirxu fuqu biċċa drapp ħamra.
14 U jqiegħdu fuqu l-bċejjeċ kollha
tiegħu, li jinqdew bihom fuqu, iċ-ċensieri,
l-imqassijiet, il-paletti, il-bwieqi, il-għodod
kollha ta' l-altar; u jifirxu fuqu għata
tal-ġild tat-taħax, u jqiegħdu l-bsaten
tiegħu.
15 U meta Arun u wliedu jtemmu
jgħattu s-santwarju, u l-ħwejjeġ kollha
tas-santwarju, hu u sa jimxi l-kamp,
jiġu wlied Keħat jerfugħhom, biex ma
jmissux il-ħwejjeġ imqaddsa, u jmutu.
Dan hu li għandhom jagħmlu wlied Keħat
fit-tinda tal-laqgħa.
16 U xogħol Elgħażar, bin Arun il-
qassis, ikun iż-żejt tax-xgħil, l-inċens
tal-fwieħa, l-offerta ta' kuljum tal-qamħ,
u ż-żejt tad-dhin: jieħu ħsieb tat-
tabernaklu kollu, u kulma fih, fis-
santwarju, u l-ħwejjeġ tiegħu.
17 U l-Mulej kellem lil Mosè u lil
Arun, qalilhom:
18 La taqtgħux it-tribù tal-familji tal-
Keħatin minn nofs il-Leviti:
19 Iżda dan agħmlulhom, biex jibqgħu
ħajjin, u ma jmutux, meta jersqu lejn
il-ħwejjeġ l-aktar qaddisa: jidħlu Arun
u wliedu, u jagħtuhom lil kull wieħed is-
servizz tiegħu, u dak li għandu jieħu
ħsieb.
20 Iżda ma jidħlux biex jaraw meta
jitgħattew il-ħwejjeġ imqaddsa, lanqas
għal waqt wieħed, li ma jmutux.
21 U l-Mulej kellem lil Mosè, billi qal:
22 Għodd ukoll lil ulied Gerson, skond
djar missirijiethom, u skond il-familji
tagħhom;

23 Mit-tletin sena 'l fuq sal-ħamsin
tgħoddhom; lil dawk kollha li jistgħu
jidħlu għas-servizz biex jagħmlu xi
xogħol fit-tinda tal-laqgħa.
24 Dan hu s-servizz tal-familji tal-
Gersonin, biex jaqdu, u jerfgħu.
25 U jerfgħu l-purtieri tat-tabernaklu,
u t-tinda tal-laqgħa, il-għata tagħha, u
l-għata tal-ġild tat-taħax ta' minn fuq,
u l-għamad għall-bieb tat-tinda tal-
laqgħa.
26 U l-qlugħ tal-bitħa, u l-għamad fi
dħul il-bieb tal-bitħa, li hemm madwar it-
tabernaklu, u l-artal, u l-ħbula, u l-
bċejjeċ kollha għas-servizz tagħhom, u
kulma magħmul għalihom: hekk jaqdu.
27 Kif igħid Arun u wliedu, isir is-
servizz kollu tal-Gersonin, f'dak kollu li
għandhom jerfgħu, u f'dak kollu li
għandhom jagħmlu: u intom tagħtuhom
x'għandhom jieħdu ħsieb jerfgħu.
28 Dan hu s-servizz tal-familji ta' wlied
il-Gersonin fit-tinda tal-laqgħa: u ħsieb-
hom jieħu Itamar, bin Arun il-qassis.
29 Ulied Merari, ukoll tgħoddhom
skond il-familji tagħhom, u dar missiri-
jiethom.
30 Mit-tletin sena 'l fuq sal-ħamsin
sena tgħodd dawk kollha li jidħlu fis-
servizz, u jagħmlu xi xogħol fit-tinda tal-
laqgħa.
31 U dan hu li għandhom jieħdu ħsieb
jerfgħu, skond is-servizz tagħhom kollu
fit-tinda tal-laqgħa: it-twavel tat-taber-
naklu, u t-traversi tiegħu, u l-kolonni
tiegħu, u l-bażijiet tiegħu.
32 U l-kolonni tal-bitħa dawramejt, u
l-bażijiet tagħhom, u l-utied tagħhom, u
l-ħbula tagħhom, u l-bċejjeċ kollha
tagħhom, u s-servizz kollu li jinħtieġu: u
tgħoddilhom b'isimhom il-bċejjeċ li tagħ-
tihom jerfgħu.
33 Dan hu s-servizz tal-familji ta' wlied
Merari, skond is-servizz kollu tagħhom,
fit-tinda tal-laqgħa, taħt id Itamar, bin
Arun il-qassis.
34 U Mosè u Arun u l-mexxejja tal-
miġemgħa għaddew lil ulied il-Keħatin,
skond il-familji tagħhom, u dar missir-
ijiethom,
35 Mit-tletin sena 'l fuq sal-ħamsin
sena, kull wieħed li jidħol fis-servizz,
għax-xogħol fit-tinda tal-laqgħa:
36 U dawk li kienu magħdudin fost-
hom, skond il-familji tagħhom, kienu
elfejn seba' mija u ħamsin.
37 Dawn huma li kienu magħdudin
fost il-familji tal-Keħatin, dawk kollha li
jistgħu jagħmlu servizz fit-tinda tal-
laqgħa, li għaddhom Mosè u Arun, skond
l-ordni li l-Mulej ta permezz ta' Mosè.
38 U dawk li kienu magħdudin fost
ulied Gerson, skond il-familji tagħhom, u
dar missirijiethom,
39 Mit-tletin sena 'l fuq sal-ħamsin
sena, kull wieħed li jidħol fis-servizz,
għax-xogħol fit-tinda tal-laqgħa;
40 Dawk li kienu magħdudin, skond
il-familji tagħhom, u dar missirijiethom,
kienu elfejn u sitt mija u tletin.
41 Dawn huma li kienu magħdudin
fost il-familji ta' wlied Gerson, ta' dawk
kollha li jistgħu jagħmlu servizz fit-tinda
tal-laqgħa, li għaddhom Mosè u Arun,
kif ordna l-Mulej.
42 U dawk li kienu magħdudin fost
il-familji ta' wlied Merari, skond il-
familji tagħhom, u dar missirijiethom;
43 Mit-tletin sena 'l fuq sal-ħamsin
sena, kull wieħed li jidħol fis-servizz,
għax-xogħol fit-tinda tal-laqgħa;
44 Dawk li kienu magħdudin, skond
il-familji tagħhom, kienu tlitt elef u
mitejn.
45 Dawn huma li kienu magħdudin fost
il-familji ta' wlied Merari, li għaddhom
Mosè u Arun, kif qal il-Mulej lil Mosè.
46 Dawk kollha li kienu magħdudin
fost il-Leviti, li għaddhom Mosè u Arun
u l-mexxejja ta' Iżrael, skond il-familji
tagħhom, u skond dar missirijiethom,
47 Mit-tletin sena 'l fuq sal-ħamsin
sena, kull wieħed li ġie biex jagħmel is-
servizz tal-ministeru, u x-xogħol ta'
l-irfigħ fit-tinda tal-laqgħa,
48 Dawk kollha li kienu magħdudin
kienu tmint elef ħames mija u tmenin.
49 Kif qal il-Mulej, huma kienu
magħdudin b'id Mosè, kull wieħed skond
is-servizz tiegħu, u skond l-irfigħ tiegħu:
hekk kienu magħdudin minnu, kif il-
Mulej ordna lil Mosè.

5 Il-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Ordna lil ulied Iżrael biex joħorġu
barra mill-kamp lil kull imġiddem, u kull
min għandu s-sabb, u kull min hu mniġġes
b'xi mejjet:
3 Kemm raġel, u kemm mara, oħor-
ġuhom barra mill-kamp; biex ma jniġġsux
il-kampijiet tagħhom, li f'nofshom ngħam-
mar jien.
4 U hekk għamlu wlied Iżrael, u
ħarġuhom barra mill-kamp: bħal ma qal
il-Mulej lil Mosè, hekk għamlu wlied
Iżrael.
5 U kellem il-Mulej lil Mosè, qallu:
6 Kellem lil ulied Iżrael: Meta raġel
jew mara jagħmlu xi dnub li jagħmlu l-
bnedmin, billi jonqsu lejn il-Mulej, u dik
il-persuna ssir ħatja;
7 Jistqarru d-dnub tagħhom li jkunu
għamlu: u jħallas id-deni kollu li jkun
għamel, u jżid miegħu l-ħames waħda, u
jagħtih lil min ikun għamel hu l-ħsara.
8 Iżda jekk dar-raġel ma jkollu l-ebda
qarib biex iħallsuh tal-ħsara, ħalli ħlas
il-ħsara jmur għall-Mulej, u jkun tal-
qassis, barra minn kibx il-maħfra, li

bih jagħmillu offerta biex igħattilu dnu-
bu.
9 U kull offerta tal-ħwejjeġ imqaddsa
ta' wlied Iżrael, li jġibu lill-qassis, tkun
tiegħu.
10 Għalhekk il-ħwejjeġ imqaddsa,
ikunu ta' min ikunu, huma tal-qassis;
kulma wieħed jagħti lill-qassis, ikun tal-
qassis.
11 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
12 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Jekk mara ta' wieħed ma tkunx fi triq
sewwa, u naqsitu,
13 U raġel ikollu x'jaqsam magħha, u
dan baqa' moħbi minn għajnejn żewġha, u
ma tinqabadx, u tniġġset, u m'hemmx
xhud kontra tagħha, għax ma nqabditx
fil-fatt;
14 Jekk l-ispirtu ta' l-għejra jidħol
f'żewġha, u hu jgħir għal martu, li tkun
imniġġsa; jew ukoll, jekk l-ispirtu ta'
l-għejra jidħol fih, u jgħir għal martu, bla
ma tkun imniġġsa;
15 Iġib dan ir-raġel lil martu għand il-
qassis, u jieħu għaliha offerta, li tkun ta'
għaxra waħda ta' efa dqiq tax-xgħir; ma
jsawwabx żejt fuqha, u ma jferrixx fuqha
inċens: għax offerta ta' l-għejra hi,
offerta tat-tifkira, li tfakkar ħtija.
16 U l-qassis iressaq lil dik il-mara, u
jqegħidha quddiem il-Mulej:
17 U l-qassis jieħu ftit ilma mqaddes
f'xi ħaġa tal-fuħħar, u jieħu wkoll ftit
trab mill-qiegħa tat-tabernaklu, u jitfgħu
fl-ilma:
18 U jqiegħed il-qassis il-mara qud-
diem il-Mulej, u jikxfilha rasha, u jqiegħed
f'idha l-offerta tat-tifkira, li hi l-offerta
ta' l-għejra: u l-qassis ikollu f'idu l-ilma
morr li jġib is-saħta:
19 U jħallef il-qassis il-mara, u
jgħidilha: Jekk ħadd ma mtedd miegħek,
u jekk ma qbadtx triq ħażina, u ma tniġ-
ġistx ma' raġel ieħor minflok żewġek, ħa
tkun ħielsa minn dan l-ilma morr li
jġiblek is-saħta:
20 Iżda jekk qbadt triq ħażina ma'
ieħor minflok żewġek, u int imniġġsa, u
mtedd miegħek raġel ieħor li mhux
żewġek:
21 Il-qassis iħallef imbagħad il-mara
b'ħalfa tas-saħta, u jgħidilha: Jagħmlek
il-Mulej saħta u ħalfa f'nofs niesek, billi
jwaqqagħlek koxxtok,u jneffaħlek żaqqek;
22 U jidħol dan l-ilma tas-saħta fil-
ġewwieni tiegħek, biex ineffaħlek żaqqek,
u jwaqqagħlek koxxtok: u tgħid il-mara:
Amen, amen.
23 U l-qassis jikteb dan is-sħit fi ktieb,
u jħassru fl-ilma morr:
24 U jagħti lill-mara tixrob l-ilma
morr li jġib is-saħta: u l-ilma morr tas-
saħta jidħol fil-ġewwieni tagħha, u jsir
morr.
25 Imbagħad il-qassis jieħu minn id il-
mara l-offerta ta' l-għejra, u jxejjirha
quddiem il-Mulej, u joffriha fuq l-altar:
26 U jaħfen il-qassis mill-offerta t-
tifkira tagħha, u jaħraqha fuq l-altar:
wara jisqi lill-mara l-ilma.
27 U wara li jkun taha tixrob l-ilma,
jiġri li, jekk tkun tniġġset, u naqset lejn
żewġha, jidħol fiha l-ilma tas-saħta
bl-imrar tiegħu kollu, u tintefaħ żaqqha,
u taqa' koxxitha: u l-mara ssir saħta qalb
niesha.
28 Iżda jekk il-mara ma tkunx imniġġ-
sa, iżda safja, ma jiġrilha xejn, u jibqa'
jkollha t-tfal.
29 Din hi l-liġi tal-għejra, meta mara
titbiegħed minn żewġha, u titniġġes;
30 Jew meta l-ispirtu ta' l-għejra jidħol
f'raġel, u jgħir għal martu, u jqiegħed
lil martu quddiem il-Mulej, u l-qassis
jagħmlilha kulma tgħid dil-liġi.
31 Imbagħad ir-raġel ikun ħieles mill-
ħtija, u l-mara ġġib fuqha l-ħtija tagħha.

6 U l-Mulej raġa' kellem lil Mosè, qallu:
2 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Meta xi ħadd, raġel jew mara, jintgħażel
b'wegħda, wegħda ta' Nażir, biex jid-
dedika ruħu lill-Mulej:
3 Jinqata' mill-inbid u mix-xorb qawwi,
u ma jixrobx ħall ta' l-inbid, jew ħall tax-
xorb, u lanqas jixrob l-ebda għasir ta'
l-egħneb, jew jiekol egħneb ġdid jew
niexef.
4 Kemm idum bil-wegħda tiegħu li
jgħix ta' Nażir, ma jiekol xejn milli jsir
mid-dielja, ibda miż-żerriegħa sal-qxur.
5 Kemm iddum il-wegħda tiegħu li
jgħix ta' Nażir, l-ebda mus ma jgħaddi
fuq rasu: sa tmiem iż-żmien, li għalih
intgħażel għall-Mulej, ikun imqaddes, u
jħalli jikber dliel ix-xagħar ta' rasu.
6 Kemm idum magħżul għall-Mulej,
ma jersaq lejn l-ebda mejjet.
7 U la jitniġġes għal missieru, u la għal
ommu, u la għal ħuh, jew għal oħtu, meta
jmutu: għax għandu fuq rasu l-konsag-
razzjoni t'Alla tiegħu.
8 Kemm iddum il-wegħda tiegħu li
jgħix ta' Nażir, ikun imqaddes għall-
Mulej.
9 U jekk xi ħadd imut ħdejh għal
għarrieda, u b'hekk iniġġes rasu l-ikkon-
sagrata, iqarweż rasu f'jum it-tisfija
tiegħu: fis-seba' jum iqarwiżha.
10 U fit-tmin jum iġib lill-qassis żewġ
gamimiet, jew żewġ frieħ tal-ħamiem,
f'bieb it-tinda tal-laqgħa:
11 U l-qassis joffri waħda bħala sagri-
fiċċju għad-dnub, u l-oħra bħala offerta
tal-ħruq, u hekk jagħmillu offerta biex
igħattilu dnubu, minħabba l-mejjet, u
jarġa' jikkonsagra dak in-nhar stess
rasu.
12 U jiddedika lill-Mulej iż-żmien

tal-wegħda tiegħu li jgħix ta' Nażir, u jġib
ħaruf ta' dik is-sena għas-sagrifiċċju tal-
ħtija: iżda l-jiem ta' qabel jintilfu, għax il-
wegħda li jgħix ta' Nażir tniġġset.
13 Din hi l-liġi tan-Nażir, meta jintem-
mu l-jiem tal-wegħda tiegħu li jgħix
ta' Nażir: iġibuh fil-bieb tat-tinda tal-
laqgħa:
14 U joffri l-offerta tiegħu lill-Mulej:
ħaruf ta' dik is-sena, bla difett, għall-
ħruq, u ħarufa ta' dik is-sena, bla difett,
għas-sagrifiċċju għad-dnub, u kibx bla
difett għas-sagrifiċċju tas-sliem.
15 U qoffa ħobż bla ħmira, ftajjar
tad-dqiq miblulin fiż-żejt, u ftajjar irqaq
midlukin biż-żejt, bl-offerta tal-qamħ
tagħhom, u t-tiswib tagħhom.
16 U l-qassis iġibhom quddiem il-
Mulej, u joffri s-sagrifiċċju tiegħu għad-
dnub, u l-offerta tiegħu tal-ħruq:
17 U joffri l-kibx bħala sagrifiċċju
tas-sliem lill-Mulej, mal-qoffa tal-ħobż
bla ħmira: il-qassis joffri wkoll l-offerta
tiegħu tal-qamħ, u t-tiswib tiegħu.
18 Imbagħad in-Nażir iqarweż ħdejn
it-tinda tal-laqgħa r-ras ikkonsagrata
tiegħu, u jieħu x-xagħar ikkonsagrat
tiegħu, u jitfgħu fin-nar ta' taħt is-
sagrifiċċju tas-sliem.
19 U l-qassis jieħu l-ispalla misjura tal-
kibx, u ftira bla ħmira mill-qoffa, u
waħda rqiqa oħra bla ħmira, u jqegħidhom
fuq idejn in-Nażir, wara li jkun qarweż
ix-xagħar ikkonsagrat tiegħu.
20 U l-qassis ixejjirhom tixjira qud-
diem il-Mulej: din hi ħaġa mqadd-
sa, li tmiss lill-qassis, kif ukoll is-sidra
tat-tixjira, u s-sieq tar-rfigħ: u wara dan
in-Nażir ikun jista' jixrob inbid.
21 Din hi l-liġi tan-Nażir li jagħmel
wegħda. L-offerta tiegħu lill-Mulej tkun
skond il-wegħda tiegħu bħala Nażir,
barra milli jista' jagħti iżjed; bħal ma
wiegħed, hekk jagħmel, skond il-liġi li
jgħix ta' Nażir.
22 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
23 Kellem lil Arun u lil uliedu, għidil-
hom: Hekk tbierku lil ulied Iżrael,
għidulhom:
24 Ibierkek il-Mulej, u jħarsek:
25 Jiddi l-Mulej dawl wiċċu fuqek, u
jħenn għalik.
26 Jarfa' l-Mulej wiċċu fuqek, u
jagħtik is-sliem.
27 U jqiegħdu ismi fuq ulied Iżrael; u
jien inberikhom.

7 U ġara, dak in-nhar li Mosè temm
iwaqqaf it-tabernaklu, u dilku, u
qaddsu, lilu u l-bċejjeċ tiegħu kollha, u
dilek u qaddes ukoll l-altar u l-bċejjeċ
tiegħu kollha;
2 Illi l-mexxejja ta' Iżrael, kapijiet ta'
djar il-missirijiet, li kienu l-mexxejja tat-
tribujiet, u li kienu fuq il-għadd tal-poplu,
taw offerta.
3 U ġiebu l-offerta tagħhom quddiem
il-Mulej, sitt imriekeb imgħottija, u
tnax-il gendus; mirkeb għal kull żewġ
mexxejja, u gendus għal kull wieħed: u
ġibuhom quddiem it-tabernaklu.
4 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
5 Ħudhom minn għandhom, biex ikunu
mħaddmin fis-servizz tat-tinda tal-laqgħa;
u agħtihom lil-Leviti, lil kull wieħed skond
ix-xogħol tiegħu.
6 U Mosè ħa l-imriekeb u l-gniedes, u
tahom lil-Leviti.
7 Żewġ imriekeb u erba' gniedes ta lil
ulied Gerson; skond ix-xogħol tagħhom:
8 U erba' mriekeb u tminn gniedes
tahom lil ulied Merari, skond ix-xogħol
tagħhom, taħt id Itamar, bin Arun il-
qassis.
9 Iżda lil ulied Keħat ma tahom xejn:
għax is-servizz tagħhom tas-santwarju
kien li jerfgħu fuq spallejhom.
10 Barra minn dan, il-mexxejja taw
offerti għad-dedika ta' l-artal, dak in-nhar
li kien midluk: taw il-għotja tagħhom
quddiem l-artal.
11 U l-Mulej qal lil Mosè: Jagħtu l-
offerti tagħhom, kull mexxej fil-jum li
jmissu, għad-dedika ta' l-artal.
12 U dak li ta l-offerta tiegħu l-ewwel
jum, kien Naħasson, bin Għamminadab,
mit-tribù ta' Ġuda:
13 U l-offerta tiegħu kienet dixx tal-
fidda, jiżen mija u tletin xekel, u bieqja
tal-fidda ta' sebgħin xekel, skond ix-xekel
tas-santwarju; it-tnejn kienu mimlijin bis-
smid, miblul fiż-żejt għall-offerta tal-
qamħ:
14 Tigan tad-deheb ta' għaxar xwiekel,
mimli bl-inċens:
15 Għoġol, kibx, ħaruf ta' dik is-sena,
għall-offerta tal-ħruq:
16 Bodbod għas-sagrifiċċju għad-dnub:
17 U għas-sagrifiċċju tas-sliem, żewġ
gniedes, ħames kbiex, ħames bdabad, u
ħames ħrief ta' dik is-sena: din kienet l-
offerta ta' Naħasson, bin Għamminadab.
18 It-tieni jum, Netanjel bin Sugħar,
mexxej ta' Issakar, ġieb l-offerta tiegħu:
19 Offra għall-offerta tiegħu dixx tal-
fidda, li kien jiżen mija u tletin xekel, u
bieqja tal-fidda ta' sebgħin xekel, skond
ix-xekel tas-santwarju, it-tnejn mimlijin
bis-smid, miblul fiż-żejt, għall-offerta tal-
qamħ.
20 U tigan tad-deheb ta' għaxar
xwiekel, mimli bl-inċens:
21 U għoġol, kibx, ħaruf ta' dik is-sena,
għall-offerta tal-ħruq:
22 Bodbod għall-offerta tad-dnub:
23 U għas-sagrifiċċju tas-sliem, żewġ
gniedes, ħames kbiex, ħames bdabad, u
ħames ħrief ta' dik is-sena: din kienet l-
offerta ta' Netanjel, bin Sugħar.

24 It-tielet jum, Elijab bin Ħelon, il-
mexxej ta' bin Żebulun, ġieb l-offerta
tiegħu:
25 Kienet l-offerta tiegħu dixx tal-
fidda, jiżen mija u tletin xekel, u bieqja
tal-fidda ta' sebgħin xekel, skond ix-xekel
tas-santwarju, it-tnejn mimlijin bis-smid,
miblul fiż-żejt għall-offerta tal-qamħ.
26 Tigan tad-deheb ta' għaxar xwiekel,
mimli bl-inċens:
27 Għoġol, kibx, ħaruf ta' dik is-sena,
għall-offerta tal-ħruq:
28 Bodbod għas-sagrifiċċju għad-dnub:
29 U għas-sagrifiċċju ta' l-offerti tas-
sliem, żewġ gniedes, ħames kbiex, ħames
bdabad, ħames ħrief ta' dik is-sena: din
kienet l-offerta ta' Elijab, bin Ħelon.
30 Ir-raba' jum, Elisur bin Sedewr, il-
mexxej ta' ulied Ruben, ġieb l-offerta
tiegħu:
31 Kienet l-offerta tiegħu dixx tal-
fidda, jiżen mija u tletin xekel, u bieqja
tal-fidda ta' sebgħin xekel, skond ix-xekel
tas-santwarju, it-tnejn mimlijin bis-smid
miblul fiż-żejt għall-offerta tal-qamħ.
32 Tigan tad-deheb ta' għaxar xwiekel,
mimli bl-inċens:
33 Għoġol, kibx, ħaruf ta' dik is-sena,
għall-offerta tal-ħruq:
34 Bodbod għas-sagrifiċċju għad-dnub:
35 U għas-sagrifiċċju tas-sliem, żewġ
gniedes, ħames kbiex, ħames bdabad, u
ħames ħrief ta' dik is-sena: din kienet l-
offerta ta' Elisur, bin Sedewr.
36 Il-ħames jum, Salamjel, bin Surisad-
daj, il-mexxej ta' wlied Simgħon, ġieb
l-offerta tiegħu:
37 Kienet l-offerta tiegħu, dixx tal-
fidda jiżen mija u tletin xekel, u bieqja
tal-fidda ta' sebgħin xekel, skond ix-xekel
tas-santwarju, it-tnejn mimlijin bis-smid,
miblul fiż-żejt, għall-offerta tal-qamħ:
38 Tigan tad-deheb ta' għaxar xwiekel,
mimli bl-inċens:
39 Għoġol, kibx, ħaruf ta' dik is-sena,
għall-offerta tal-ħruq:
40 Bodbod għas-sagrifiċċju għad-dnub:
41 U għas-sagrifiċċju tas-sliem, żewġ
gniedes, ħames kbiex, ħames bdabad, u
ħames ħrief ta' dik is-sena: din kienet
l-offerta ta' Salamjel bin Surisaddaj.
42 Is-sitt jum, Eljasaf bin Dugħwel, il-
mexxej ta' wlied Gad, ġieb l-offerta
tiegħu:
43 Kienet l-offerta tiegħu, dixx tal-
fidda, jiżen mija u tletin xekel, u bieqja
tal-fidda ta' sebgħin xekel, skond ix-xekel
tas-santwarju; it-tnejn mimlijin bis-smid,
miblul fiż-żejt, għall-offerta tal-qamħ:
44 Tigan tad-deheb ta' għaxar xwiekel,
mimli bl-inċens:
45 Għoġol, kibx, ħaruf ta' dik is-sena,
għall-offerta tal-ħruq:
46 Bodbod għas-sagrifiċċju għad-dnub:
47 U għas-sagrifiċċju tas-sliem, żewġ
gniedes, ħames kbiex, ħames bdabad, u
ħames ħrief ta' dik is-sena: din kienet l-
offerta ta' Eljasaf bin Dugħwel.
48 Is-seba' jum, Elisama bin Għam-
miħud, il-mexxej ta' wlied Efrajm, ġieb
l-offerta tiegħu:
49 Kienet l-offerta tiegħu, dixx tal-
fidda, jiżen mija u tletin xekel, u bieqja
tal-fidda ta' sebgħin xekel, skond ix-xekel
tas-santwarju; it-tnejn mimlijin bis-smid,
miblul fiż-żejt, għall-offerta tal-qamħ:
50 Tigan tad-deheb ta' għaxar xwie-
kel, mimli bl-inċens:
51 Għoġol, kibx, ħaruf ta' dik is-sena,
għall-offerta tal-ħruq:
52 Bodbod għas-sagrifiċċju għad-dnub:
53 U għas-sagrifiċċju tas-sliem, żewġ
gniedes, ħames kbiex, ħames bdabad, u
ħames ħrief ta' dik is-sena: din kienet l-
offerta ta' Elisama bin Għammiħud:
54 It-tminn jum, offra Gamaljel bin
Pedaħsur, mexxej ta' wlied Manasse:
55 Kienet l-offerta tiegħu, dixx tal-
fidda, jiżen mija u tletin xekel, u bieqja
tal-fidda ta' sebgħin xekel, skond ix-xekel
tas-santwarju; it-tnejn mimlijin bis-smid,
miblul fiż-żejt, għall-offerta tal-qamħ:
56 Tigan tad-deheb ta' għaxar xwiekel,
mimli bl-inċens:
57 Għoġol, kibx, ħaruf ta' dik is-sena,
għall-offerta tal-ħruq:
58 Bodbod għas-sagrifiċċju għad-dnub:
59 U għas-sagrifiċċju tas-sliem, żewġ
gniedes, ħames kbiex, ħames bdabad, u
ħames ħrief ta' dik is-sena: din kienet l-
offerta ta' Gamaljel bin Pedaħsur.
60 Id-disa jum, Abidan bin Gidegħoni,
mexxej ta' wlied Benjamin, ġieb l-offerta
tiegħu:
61 Kienet l-offerta tiegħu, dixx tal-
fidda, jiżen mija u tletin xekel, u bieqja
tal-fidda ta' sebgħin xekel, skond ix-xekel
tas-santwarju, it-tnejn mimlijin bis-smid,
miblul biż-żejt, għall-offerta tal-qamħ:
62 Tigan tad-deheb ta' għaxar xwiekel,
mimli bl-inċens:
63 Għoġol, kibx, ħaruf ta' dik is-sena,
għall-offerta tal-ħruq:
64 Bodbod għas-sagrifiċċju għad-dnub:
65 U għas-sagrifiċċju tas-sliem, żewġ
gniedes, ħames kbiex, ħames bdabad,
u ħames ħrief ta' dik is-sena: din kienet
l-offerta ta' Abidan, bin Gidegħoni.
66 Il-għaxar jum, Aħigħeżer, bin
Għammisaddaj, mexxej ta' wlied Dan,
ġieb l-offerta tiegħu:
67 Kienet l-offerta tiegħu, dixx tal-
fidda, jiżen mija u tletin xekel, u bieqja
tal-fidda ta' sebgħin xekel, skond ix-xekel
tas-santwarju, it-tnejn mimlijin bis-smid,
miblul biż-żejt, għall-offerta tal-qamħ:
68 Tigan tad-deheb ta' għaxar xwiekel,
mimli bl-inċens:
69 Għoġol, kibx, ħaruf ta' dik is-
sena, għall-offerta tal-ħruq:

70 Bodbod għas-sagrifiċċju għad-dnub:
71 U għas-sagrifiċċju tas-sliem, żewġ
gniedes, ħames kbiex, ħames bdabad, u
ħames ħrief ta' dik is-sena: din kienet l-
offerta ta' Aħigħeżer bin Għammisaddaj.
72 Il-ħdax-il jum, Pagħijel bin Għok-
ran, mexxej ta' wlied Aser, ġieb l-offerta
tiegħu:
73 Kienet l-offerta tiegħu, dixx tal-
fidda, jiżen mija u tletin xekel, u bieqja
tal-fidda ta' sebgħin xekel, skond ix-
xekel tas-santwarju, it-tnejn mimlijin bis-
smid, miblul fiż-żejt, għall-offerta tal-
qamħ:
74 Tigan tad-deheb ta' għaxar xwiekel,
mimli bl-inċens:
75 Għoġol, kibx, ħaruf ta' dik is-sena,
għall-offerta tal-ħruq:
76 Bodbod għas-sagrifiċċju għad-dnub:
77 U għas-sagrifiċċju tas-sliem, żewġ
gniedes, ħames kbiex, ħames bdabad, u
ħames ħrief ta' dik is-sena: din kinet l-
offerta ta' Pagħijel bin Għokran.
78 It-tnax-il jum, Aħira bin Għenan,
mexxej ta' wlied Naftali, ġieb l-offerta
tiegħu:
79 Kienet l-offerta tiegħu, dixx tal-
fidda jiżen mija u tletin xekel, u bieqja
tal-fidda ta' sebgħin xekel, skond ix-xekel
tas-santwarju, it-tnejn mimlijin bis-smid,
miblul fiż-żejt, għall-offerta tal-qamħ:
80 Tigan tad-deheb ta' għaxar xwiekel,
mimli bl-inċens:
81 Għoġol, kibx, ħaruf ta' dik is-sena,
għall-offerta tal-ħruq:
82 Bodbod għas-sagrifiċċju għad-dnub:
83 U għas-sagrifiċċju tas-sliem, żewġ
gniedes, ħames kbiex, ħames bdabad, u
ħames ħrief ta' dik is-sena: din kienet l-
offerta ta' Aħira bin Għenan.
84 Dawn mela kienu l-offerti għad-
dedika ta' l-altar, mill-mexxejja ta' Iżrael,
dak in-nhar li kien midluk: tnax-il dixx
tal-fidda, tnax-il bieqja tal-fidda, tnax-il
tigan tad-deheb:
85 Kull dixx tal-fidda kien jiżen mija u
tletin xekel, kull bieqja sebgħin: dawn
il-bċejjeċ kollha tal-fidda kienu jiżnu
elfejn u erba' mitt xekel, skond ix-xekel
tas-santwarju:
86 Tnax kienu t-twaġen tad-deheb,
mimlijin bl-inċens, ta' għaxar xwiekel il-
wieħed, skond ix-xekel tas-santwarju:
id-deheb kollu tat-twaġen kien mija u
għoxrin xekel.
87 Il-gniedes kollha għall-offerta tal-
ħruq kienu tnax-il għoġol, tnax-il kibx,
tnax-il ħaruf ta' l-ewwel sena, bl-offerta
tal-qamħ tagħhom: il-bdabad għas-sagri-
fiċċju għad-dnub kienu tnax.
88 U l-gniedes kollha għas-sagrifiċċju
tas-sliem kienu erbgħa u għoxrin għoġol,
sittin kibx, sittin bodbod, sittin ħaruf
ta' l-ewwel sena. Dawn kienu l-offerti
għad-dedika ta' l-altar, meta kien midluk.
89 U meta Mosè kien jidħol fit-tinda
tal-laqgħa biex jitkellem mal-Mulej, kien
jisma' l-leħen li kien ikellmu, minn fuq
il-għatu ta' fuq l-arka tax-xhieda, minn
bejn iż-żewġ kerubin: u l-Mulej kien
ikellmu.

8 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Kellem lil Arun u għidlu: Meta
ttalla' l-imsiebaħ, qis li s-seba' msiebaħ
ikunu jiddu għal quddiem il-gandelabru.
3 U hekk għamel Arun: talla' l-
imsiebaħ għal quddiem il-gandelabru
bħal ma ordna l-Mulej lil Mosè.
4 U x-xogħol tal-gandelabru kien hekk:
kien kollu tad-deheb, maħdum bil-
martell, sewwa s-sieq, u sewwa l-ward
kienu maħdumin bil-martell: skond il-
mudell li l-Mulej wera lil Mosè, hekk Mosè
għamel il-gandelabru.
5 U l-Mulej raġa' kellem lil Mosè,
qallu:
6 Ħu l-Leviti minn qalb ulied Iżrael, u
naddafhom.
7 U hekk għandek tagħmlilhom biex
tnaddafhom: roxx ilma tat-tisfija fuqhom,
u jgħaddu minn fuq ġisimhom kollu l-mus
tal-leħja, u jaħslu ħwejjiġhom, u jindafu.
8 Imbagħad ħa jieħdu għoġol bl-offerta
tiegħu tal-qamħ, smid mibxux biż-żejt;
u tieħu għoġol ieħor għas-sagrifiċċju għad-
dnub.
9 U tressaq il-Leviti quddiem it-tinda
tal-laqgħa: u tiġma' l-miġemgħa kollha ta'
wlied Iżrael:
10 U tressaq il-Leviti quddiem il-Mulej:
u wlied Iżrael iqiegħdu jdejhom fuq il-
Leviti.
11 U Arun jippreżenta lil-Leviti qud-
diem il-Mulej, bħala offerta tat-tixjir
minn ulied Iżrael biex jagħmlu s-servizz
tal-Mulej.
12 U jqiegħdu l-Leviti jdejhom fuq ras
l-għoġiela: imbagħad offri wieħed minn-
hom bħala sagrifiċċju għad-dnub, u l-
ieħor bħala offerta tal-ħruq, lill-Mulej,
biex tagħmel offerta għal-Leviti ħalli
jitgħattew dnubiethom.
13 U tqiegħed il-Leviti quddiem Arun,
u quddiem uliedu, u tippreżentahom bħala
offerta tat-tixjir lill-Mulej.
14 U hekk tagħżel il-Leviti minn nofs
ulied Iżrael; u l-Leviti jkunu tiegħi.
15 U wara dan, jidħlu l-Leviti għas-
servizz tat-tinda tal-laqgħa: u tnaddaf-
hom, u tippreżentahom bħala offerta tat-
tixjir.
16 Għax huma kollha mogħtijin lili
minn fost ulied Iżrael; jien ħadthom
għalija bi bdil ma' kull wild ta' l-ewwel,
kull ewwel wild ta' wlied Iżrael.
17 Għax kull wild ta' l-ewwel fost ulied
Iżrael hu tiegħi, kemm tal-bniedem, u
kemm tal-bhejjem: dak in-nhar li qtilt

l-ulied kollha ta' l-ewwel fl-art ta' l-
Eġittu, qaddisthom għalija.
18 U ħadt il-Leviti bi bdil ma' l-ulied
kollha ta' wlied Iżrael.
19 U tajt il-Leviti bħala għotja lil
Arun u lil uliedu minn qalb ulied Iżrael,
biex jagħmlu s-servizz ta' wlied Iżrael fit-
tinda tal-laqgħa, u biex jagħmlu offerta ħa
jgħattu d-dnubiet ta' wlied Iżrael, u hekk
l-ebda deni ma jiġri lil ulied Iżrael meta
jersqu lejn is-santwarju.
20 U Mosè, u Arun, u l-miġemgħa
kollha ta' wlied Iżrael, hekk għamlu lil-
Leviti: skond kulma l-Mulej ordna lil
Mosè fuq il-Leviti, hekk għamlulhom
ulied Iżrael.
21 U l-Leviti kienu msoffijin mid-dnub,
u ħaslu ħwejjiġhom; u ippreżentahom
Arun bħala offerta tat-tixjir quddiem il-
Mulej; u Arun għamel offerta għalihom
biex igħattilhom dnubhom u jnaddafhom.
22 U wara dan, daħlu l-Leviti biex
jagħmlu s-servizz tagħhom tat-tinda tal-
laqgħa, quddiem Arun, u quddiem uliedu.
Bħal ma ordna l-Mulej lil Mosè għal-
Leviti, hekk għamlulhom.
23 U kellem il-Mulej lil Mosè, qallu:
24 Dan hu li għandu x'jaqsam mal-
Leviti: minn ħamsa u għoxrin sena 'l
fuq, jidħlu biex jagħmlu s-servizz tat-
tinda tal-laqgħa:
25 U mal-ħamsin sena joħorġu mis-
servizz tagħha, u ma jaħdmux aktar:
26 Imma jgħinu lil ħuthom fit-tinda
tal-laqgħa, biex jagħmlu l-għassa, iżda
xogħol ma jaħdmux. Hekk għandek
tagħmel lil-Leviti fix-xogħol tagħhom.

9 U l-Mulej kellem lil Mosè fid-deżert
tas-Sinaj, l-ewwel xahar, tat-tieni sena,
wara li ħarġu mill-art ta' l-Eġittu, billi
qallu:
2 Ħalli jagħmlu wlied Iżrael il-għid
f'waqtu.
3 Fl-erbatax ta' dax-xahar, fil-għabex
tal-għaxija, tagħmluh f'waqtu: skond l-
istatuti kollha tiegħu, u skond l-ordinanzi
kollha tiegħu, tagħmluh.
4 U Mosè qal lil ulied Iżrael, li għand-
hom jagħmlu l-għid.
5 U għamlu l-għid fl-erbatax ta' l-ewwel
xahar, fil-għabex tal-għaxija, fid-deżert
tas-Sinaj: skond kulma ordna l-Mulej lil
Mosè, hekk għamlu wlied Iżrael.
6 U kien hemm xi rġiel, li kienu
mniġġsin minħabba ġisem mejjet ta'
bniedem, u ma setgħux jagħmlu l-għid dak
in-nhar: u resqu quddiem Mosè, u qud-
diem Arun, dak in-nhar:
7 U dawk l-irġiel qalulu: Aħna
mniġġsin b'ġisem mejjet ta' bniedem:
għaliex għandna nkunu mċaħħdin li ma
nippreżentawx l-offerta tal-Mulej f'waqt-
ha, fost ulied Iżrael?
8 U Mosè qalilhom: Stennew, ħa nkun
naf x'igħid il-Mulej għalikom.
9 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
10 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Jekk wieħed minnkom jew minn ta'
warajkom, ikun imniġġes minħabba wie-
ħed mejjet, jew ikun f'safra bgħida,
għandu jagħmel il-għid lill-Mulej.
11 Fl-erbatax tat-tieni xahar, fil-għabex
tal-għaxija, jagħmluh; u jikluh bil-ħobż
bla ħmira, u bil-ħaxix morr.
12 Ma jħallu xejn minnu sal-għada
filgħodu, u lanqas ikissru xi għadma
minnu: skond l-istatuti kollha tal-għid
jagħmluh:
13 Iżda r-raġel li jkun safi, u ma
jkunx f'xi safra, u jibqa' ma jagħmilx il-
għid, ikun maqtugħ minn fost niesu: għax
ma ippreżentax l-offerta tal-Mulej f'
waqtha; dak ir-raġel iġib fuqu dnubu.
14 U jekk għarib ikun igħammar
fostkom, u jrid jagħmel il-għid lill-Mulej;
skond l-istatut u skond l-ordinanza tal-
għid, jagħmlu: għandu jkollkom statut
wieħed, kemm għall-għarib, u kemm għal
min twieled fil-pajjiż.
15 U dak in-nhar li twaqqaf it-
tabernaklu, għattiet is-sħaba lit-tabernaklu,
jiġifieri, it-tinda tax-xhieda: u filgħaxija
kienet tkun fuq it-tabernaklu, donnha nar,
sa filgħodu.
16 U kienet dejjem hekk: bi nhar is-
sħaba tgħattiha, u bil-lejl tidher bħan-
nar.
17 U malli s-sħaba kienet titla' minn
fuq it-tinda, ulied Iżrael kienu jitilqulha
jimxu: u fejn kienet tieqaf, hemm kienu
wlied Iżrael iwaqqfu l-kampijiet tagħhom.
18 Bl-ordni tal-Mulej kienu jimxu
wlied Iżrael, u bl-ordni tal-Mulej kienu
jwaqqfu l-kampijiet tagħhom: kemm
kienet iddum qiegħda s-sħaba fuq it-
tabernaklu, kienu jibqgħu fil-kamp.
19 U meta s-sħaba kienet iddum żmien
twil fuq it-tabernaklu, ulied Iżrael kienu
jħarsu l-ordni tal-Mulej, u ma kinux
jimxu.
20 U hekk kien jiġri, meta s-sħaba
kienet iddum ftit jiem fuq it-tabernaklu:
skond l-ordni tal-Mulej kienu jibqgħu fil-
kampijiet tagħhom, u skond l-ordni tal-
Mulej kienu jimxu.
21 U hekk kien jiġri, meta s-sħaba
kienet iddum minn filgħaxija sa filgħodu;
u malli kienet titla' s-sħaba filgħodu,
kienu jitilqu: sew jekk kien ikun bi nhar,
u sew jekk kien ikun bil-lejl li s-sħaba
kienet tintrefa', kienu jitilqu.
22 U jekk tiddawwar is-sħaba jumejn,
jew xahar, jew sena, fuq it-tabernaklu,
qiegħda fuqu, ulied Iżrael kienu jibqgħu
fil-kampijiet tagħhom, u ma kinux
jitilqu: iżda meta kienet tintrafa', kienu
jimxu.
23 Bl-ordni tal-Mulej kienu jibqgħu fil-

kampijiet, u bl-ordni tal-Mulej kienu
jimxu: kienu jharsu l-kelma tal-Mulej,
skond l-ordni mogħtija mill-Mulej
permezz ta' Mosè.

10 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Agħmel għalik żewġ trombi
tal-fidda, minn biċċa sħiħa tagħmilhom:
biex iddoqqhom meta ssejjaħ il-ġemgħa,
u meta terfgħu l-kamp.
3 U meta jdoqquhom it-tnejn, il-
miġemgħa kollha tinġama' ħdejk, f'bieb
it-tinda tal-laqgħa.
4 U jekk idoqqu tromba waħda biss,
jinġemgħu ħdejk il-mexxejja, il-kapijiet ta'
l-eluf ta' Iżrael.
5 Meta ddoqqu żarżira, jerfgħu l-
kampijiet dawk li hemm in-naħa tal-
lvant.
6 Meta ddoqqu żarżira t-tieni darba,
jerfgħu l-kampijiet dawk li hemm in-
naħa ta' nofsinhar: biex titilqu ddoqqu
biż-żarżir.
7 Meta tkunu sa tiġimgħu l-miġemgħa,
iddoqqu, iżda bla żarżir.
8 Ulied Arun, il-qassisin, idoqqu t-
trombi; u jkunu għalikom ta' statut
għal dejjem għal kull nisel tagħkom.
9 U jekk tmorru għall-gwerra, fl-art
tagħkom, kontra l-għadu li jagħmel
għalikom, iżżarżru t-trombi, u tkunu
mfakkrin quddiem il-Mulej Alla tagħkom,
u meħlusin mill-egħdewwa tagħkom.
10 Fil-jiem ukoll tal-ferħ tagħkom,
u fil-għidien tagħkom, u fl-ewwel tax-xhur
tagħkom iddoqqu t-trombi tagħkom
intom u toffru l-offerti tagħkom tal-ħruq,
u s-sagrifiċċji tagħkom tas-sliem; biex
ikunulkom ta' tifkira quddiem Alla
tagħkom: jiena l-Mulej, Alla tagħkom.
11 U ġara, fit-tieni sena, fit-tieni xahar,
fil-għoxrin tax-xahar, illi rtefgħet is-sħaba
minn fuq it-tabernaklu tax-xhieda.
12 U wlied Iżrael telqu għall-mixi
tagħhom mid-deżert tas-Sinaj; u waqfet is-
sħaba fid-deżert ta' Faran.
13 U telqu l-ewwel darba, skond l-
ordni tal-Mulej mogħtija permezz ta'
Mosè.
14 Fl-ewwel post imxiet l-ewwel il-
bandiera tal-kamp ta' wlied Ġuda, skond
it-tajfiet tagħhom: u fuq l-eżerċtu ta'
wlied Ġuda kien Naħasson bin Għam-
minadab.
15 U fuq l-eżerċtu tat-tribù ta' wlied
Issakar, kien Netanjel bin Sugħar.
16 U fuq l-eżerċtu tat-tribù ta' wlied
Żebulun, kien Elijab bin Ħelon.
17 U nħatt it-tabernaklu; u telqu wlied
Gerson u wlied Merari, jerfgħu t-taber-
naklu.
18 U telqet il-bandiera tal-kamp ta'
Ruben, skond it-tajfiet tagħhom: u fuq
l-eżerċtu tagħhom kien Elisur, bin Sedewr.
19 U fuq l-eżerċtu tat-tribù ta' wlied
Simgħon, kien Salamjel bin Surisaddaj.
20 U fuq l-eżerċtu tat-tribù ta' wlied
Gad, kien Eljasaf, bin Dugħwel.
21 Imbagħad imxew il-Keħatin, jerfgħu
l-ħwejjeġ imqaddsa: u l-oħrajn waqqfu
t-tabernaklu qabel ma dawn waslu.
22 U telqet il-bandiera tal-kamp ta'
wlied Efrajm, skond it-tajfiet tagħhom;
u fuq l-eżerċtu tagħhom kien Elisama bin
Għammiħud.
23 U fuq l-eżerċtu tat-tribù ta' wlied
Manasse, kien Gamaljel bin Pedaħsur.
24 U fuq l-eżerċtu tat-tribù ta' wlied
Benjamin kien Abidan bin Gidegħoni.
25 Imbagħad imxiet il-bandiera tal-
kamp ta' wlied Dan, skond it-tajfiet
tagħhom, wara l-kampijiet kollha: u fuq
l-eżerċtu kien Aħigħeżer bin Għammisad-
daj.
26 U fuq l-eżerċtu tat-tribù ta' wlied
Aser, kien Pagħijel bin Għokran.
27 U fuq l-eżerċtu tat-tribù ta' wlied
Naftali, kien Aħira bin Għenan.
28 Hekk imxew ulied Iżrael, skond it-
tajfiet tagħhom, meta telqu.
29 U qal Mosè lil Ħobab bin Regħwel,
il-Midjani, ħatnu: Telqin aħna biex
immorru fil-post li qal il-Mulej: Nati-
hulkom; ejja magħna, u nagħmlulek
il-ġid: għax ġid wiegħed il-Mulej għal Iżrael.
30 U qallu: Ma niġix; iżda lejn arti,
u lejn niesi, immur.
31 U Mosè qal: La tħalliniex, għax inti
taf fejn għandna nwaqqfu l-kamp fid-
deżert, u tkunilna flok għajnejn.
32 U jiġri, jekk tiġi magħna, iva, jiġri,
li mill-ġid li jagħtina l-Mulej, nagħtuk
sehem.
33 U telqu mela mill-muntanja tal-
Mulej, u għamlu tlitt ijiem mixi: u l-
arka tal-għaqda tal-Mulej imxiet qud-
diemhom it-tlitt ijiem triq, biex tfittxilhom
post fejn jistrieħu.
34 U s-sħaba tal-Mulej kienet fuqhom
bi nhar, meta kienu jitilqu mill-kamp.
35 U ġara, meta kienet titlaq l-arka,
illi Mosè kien igħid: Qum, o Mulej, ħa
jixterdu l-egħdewwa tiegħek; u ħa jaħarbu
dawk li jobogħduk minn quddiemek,
36 U meta tieqaf, kien igħid: Arġa' ejja,
o Mulej, qalb l-eluf ta' l-eluf ta' Iżrael.

11 U meta beda l-poplu jgemgem, il-
Mulej sogħobbih: u sama' l-Mulej,
u xegħel bil-qilla; u n-nar tal-Mulej qabad
fosthom, u ħaraq lil dawk li kienu fit-
tarf tal-kamp.
2 U l-poplu għajjat lil Mosè; u Mosè
talab lill-Mulej, u n-nar intefa.
3 U semma dak il-post Tabgħera:
għax in-nar tal-Mulej inxtegħel fosthom.
4 U t-taħlita ta' nies li kien hemm
fosthom kellha leblieba għall-ikel: u

wlied Iżrael bdew jibku wkoll, u qalu:
Min jitmagħna l-laħam?
5 Niftakru fil-ħut, li konna nieklu fl-
Eġittu b'xejn; fil-ħjar, fil-bettieħ, fil-
kurrat, fil-basal, u fit-tewm:
6 U issa ruħna niexfa: m'hawn xejn,
ħlief dil-manna, quddiem għajnejna.
7 Kienet il-manna bħaż-żerriegħa tal-
kożbor, u lewnha lewn il-bdellju.
8 U l-poplu kien jixtered, u jiġborha, u
jitħanha fl-imtieħen, jew iherriżha fil-
mehrież, u jsajjarha fil-borma, u jagħmel
ftajjar minnha: u t-togħma tagħha kienet
bħat-togħma taż-żejt frisk.
9 U meta kienet taqa' n-nida fuq il-
kamp bil-lejl, kienet taqa' fuqha l-manna.
10 Imbagħad Mosè sama' l-poplu
jitbekka, fil-familji kollha, kulħadd f'bieb
it-tinda tiegħu: u għadab il-Mulej xegħel
b'qilla kbira; u Mosè għela wkoll.
11 U Mosè qal lill-Mulej: Għaliex
għallejt il-qaddej tiegħek? U għaliex
jien ma sibtx ħniena quddiemek, biex
għabbejtni bit-tagħbija ta' dal-poplu
kollu?
12 Ewwilla ġibt jien f'ġufi dal-poplu
kollu? Ewwilla jien ulidthom, biex
tgħidli: Erfagħhom fi ħdanek, bħal ma
tarfa' l-imraddgħa t-tarbija, sa l-art li
ħlift tagħtiha lil missirijiethom?
13 Mnejn sa nġib jien il-laħam, biex
nagħti dawn in-nies kollha? Għax qegħdin
jibku quddiemi, u jgħiduli: Agħtina l-
laħam, ħa nieklu.
14 Ma niflaħx jien waħdi għal dawn
in-nies kollha, għax tqal iż-żejjed għalija.
15 U jekk trid timxi miegħi hekk,
oqtolni, nitolbok, jekk sibt ħniena
quddiemek, biex ma narax il-għali tiegħi.
16 U l-Mulej qal lil Mosè: Iġmagħli
sebgħin raġel fost ix-xjuħ ta' Iżrael, li inti
taf li huma xjuħ, u nies tal-ħakma: u
teħodhom miegħek fit-tinda tal-laqgħa,
biex jieqfu hemm miegħek.
17 U jien ninżel, u nitkellem miegħek
hemm: u nieħu mill-ispirtu li għandek
fuqek, u nqiegħdu fuqhom; u jerfgħu
miegħek it-tagħbija tan-nies, u ma'
terfagħhomx int waħdek.
18 U int għid lill-poplu: Tqaddsu għal
għada, u tieklu l-laħam: għax bkejtu
f'widnejn il-Mulej, billi għidtu: Min
jagħtina l-laħam biex nieklu? Għalina
kien aħjar fl-Eġittu: għalhekk il-Mulej
jagħtikom il-laħam, u intom tieklu.
19 Mhux għal jum wieħed tieklu,
lanqas għal jumejn, lanqas għal ħamest
ijiem, jew għal għaxart ijiem, jew għal
għoxrin jum;
20 Iżda għal xahar sħiħ, sa kemm
joħroġ minn imnifsejkom, u titqażżuh:
għax intom ċħadtu l-Mulej li qiegħed
f'nofskom, u bkejtu f'wiċċu, billi għidtu:
Il-għala ħriġna mill-Eġittu?
21 U Mosè qal: Il-poplu, li jien qiegħed
f'nofsu, fih sitt mitt elf raġel mexxej; u int
għidt: Nagħtihom laħam x'jieklu, biex
jieklu għal xahar sħiħ.
22 Sa jinqatlulhom ewwilla n-ngħaġ u
l-baqar, biex ikollhom biżżejjed? Jew
sa jinġabar il-ħut kollu tal-baħar għali-
hom, biex ixebbagħhom?
23 U l-Mulej qal lil Mosè: Ewwilla
qsaret id il-Mulej? Issa tara jekk dak li
għidt jien jiġrilek jew le.
24 U Mosè ħareġ, u qal lin-nies x'qallu
l-Mulej, u ġama' s-sebgħin raġel fost
ix-xjuħ tal-poplu, u qegħidhom madwar
it-tinda.
25 U niżel il-Mulej fi sħaba, u kellmu,
u ħadlu mill-ispirtu li kellu fuqu, u tah
lis-sebgħin xiħ: u ġara, illi malli l-ispirtu
qagħad fuqhom, bdew iħabbru; iżda ma
reġgħux għamlu hekk.
26 Iżda kien baqa' żewġt irġiel fil-
kamp, wieħed jismu Eldad, u l-ieħor
jismu Medad: u l-ispirtu qagħad fuqhom;
u dawn kienu mill-miktubin, imma ma
marrux fit-tinda: u ħabbru fil-kamp.
27 U mar jiġri wieħed żagħżugħ, u qal
lil Mosè: Eldad u Medad qegħdin
iħabbru fil-kamp.
28 U Ġożwè, bin Nun, qaddej ta'
Mosè, wieħed miż-żgħażagħ tiegħu, wie-
ġeb u qal: Sidi Mosè, waqqafhom.
29 U Mosè qallu: Jaqaw tgħir għalija?
Jalla l-poplu kollu tal-Mulej ikun profeti,
u l-Mulej iqiegħed l-ispirtu tiegħu fuq-
hom!
30 U Mosè nġabar fil-kamp, hu, u x-
xjuħ ta' Iżrael.
31 U qam riħ mingħand il-Mulej, li
saq is-summien min-naħa tal-baħar, u
ħalliehom jaqgħu fuq il-kamp, fuq medda
ta' jum mixi 'l hawn, u fuq medda ta' jum
mixi 'l hemm, madwar il-kamp, u għoli
ta' dirgħajn minn fuq wiċċ l-art.
32 U l-poplu qagħad dak in-nhar kollu,
u l-lejl kollu, u l-għada kollu, jiġma' s-
summien: min ġama' l-anqas, ġama'
għaxar ħomriet: u firxuhom għalihom
madwar il-kamp kollu.
33 U xħin il-laħam kien għadu bejn
snienhom, qabel ma kien mimgħud,
xegħlet qillet il-Mulej għall-poplu, u l-
Mulej darbu b'qirda kbira.
34 U semmew isem dak il-post Qibrot-
Hattawa: għax hemm kienu midfunin in-
nies li kienu rgħiba.
35 U l-poplu telaq minn Qibrot-Hat-
tawa għal Ħaserot; u waqaf Ħaserot.

12 U Mirjam u Arun qalu fuq Mosè
minħabba l-mara Etjopjana li kien
iżżewweġ: għax hu kien iżżewweġ mara
Etjopjana.
2 U qalu: Jaqaw il-Mulej tkellem
b'Mosè biss? Ma tkellimx bina wkoll?
U l-Mulej sama' b'dan.

3 (Issa dak r-raġel Mosè kien ġwejjed ħafna, iżjed minn kemm kien hemm nies fuq wiċċ l-art.)

4 U l-Mulej qal minnufih lil Mosè, lil Arun, u lil Mirjam. Oħorġu intom it-tlieta lejn it-tinda tal-laqgħa. U ħarġu huma t-tlieta.

5 U l-Mulej niżel fil-kolonna tas-sħab, u qagħad fil-bieb tat-tinda, u sejjaħ lil Arun u lil Mirjam: u t-tnejn resqu.

6 U qal: Isimgħu kliemi: Jekk ikun hemm profeta fostkom, jiena, il-Mulej, nuri lili nnifsi lilu f'xi dehra, u nkellmu fil-ħolm.

7 Iżda mhux hekk mal-qaddej tiegħi Mosè; hu fdat bid-dar tiegħi kollha.

8 Wiċċ imb'wiċċ inkellmu, u bid-dieher, u mhux bi kliem tqil; u lejn suret il-Mulej iħares: għaliex, mela, ma bżajtux tgħidu fuq il-qaddej tiegħi Mosè?

9 U xegħlet qillet il-Mulej għalihom: u l-Mulej telaq.

10 U s-sħaba telqet minn fuq it-tinda; u, ara, Mirjam kienet imġiddma, bajda bħas-silġ: u Arun dar lejn Mirjam, u, ara, hi kienet imġiddma.

11 U Arun qal lil Mosè: Jaħasra, sidi, nitolbok, la tħallix fuqna d-dnub, li aħna għamilna fi bluha, u li bih dnibna.

12 La tħallihiex issir bħal wieħed mejjet, li malli joħroġ minn ġuf ommu, ikollu nofs ġismu mikul.

13 U Mosè għajjat lill-Mulej, qallu: Nitolbok, o Alla, fejjaqha issa.

14 U l-Mulej qal lil Mosè: Kieku missierha besqilha f'wiċċa, ma kenitx tibqa' mirgħuxa sebat ijiem? Ħa tibqa' magħluqa sebat ijiem barra mill-kamp, u wara ħa tarġa' tkun milqugħa.

15 U Mirjam ingħalqet sebat ijiem barra mill-kamp: u l-poplu ma mexiex sakemm reġgħet daħlet Mirjam.

16 U wara l-poplu telaq minn Ħaserot, u waqqaf il-kamp fid-deżert ta' Faran.

13 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:

2 Ibgħat xi rġiel, biex jitkixxfu l-art ta' Kangħan, li jien sa nagħti lil ulied Iżrael: raġel minn kull tribù ta' missirijiethom tibgħat, u kollha kbarat fosthom.

3 U Mosè bagħathom mid-deżert ta' Faran, kif qal il-Mulej: dawn l-irġiel kollha kienu kapijiet ta' wlied Iżrael.

4 U dawn huma ismijiethom: mit-tribù ta' Ruben, Sammugħa, bin Żakkur.

5 Mit-tribù ta' Simgħon, Safat, bin Ħuri.

6 Mit-tribù ta' Ġuda, Kaleb, bin Ġefunne.

7 Mit-tribù ta' Issakar, Igal, bin Ġużepp.

8 Mit-tribù ta' Efrajm, Hosegħa bin Nun.

9 Mit-tribù ta' Benjamin, Palti, bin Rafu.

10 Mit-tribù ta' Żebulun, Gaddjel, bin Sodi.

11 Mit-tribù ta' Ġużepp (jiġifieri mit-tribù ta' Manasse), Gaddi, bin Susi.

12 Mit-tribù ta' Dan, Għammijel, bin Gemalli.

13 Mit-tribù ta' Aser, Setur bin Mikiel.

14 Mit-tribù ta' Naftali, Naħbi, bin Vofsi.

15 Mit-tribù ta' Gad, Gwel, bin Maki.

16 Dawn huma l-ismijiet ta' l-irġiel li bagħat Mosè jitkixxfu l-art. U Mosè semma lil Hosegħa, bin Nun, Ġożwè.

17 U Mosè bagħathom jitkixxfu l-art ta' Kangħan, u qalilhom: Itilgħu minn hawn, lejn in-nofsinhar, imbagħad itilgħu l-muntanja.

18 Araw l-art, kif inhi; u n-nies li jgħammru fiha; humiex qawwijin jew dgħajfin, humiex ftit jew wisq;

19 Kif inhi l-art li jgħammru fiha, hix tajba jew ħażina; liema huma l-bliet li jgħammru fihom, humiex għall-beraħ jew bis-swar;

20 U x'inhi l-art, għammiela jew ħawlija, fihiex siġar, jew le. Agħmlu l-ħila, u ġibu mill-frott ta' l-art. Issa ż-żmien kien ta' l-egħneb bikri.

21 U telgħu, u tkixxfu l-art mid-deżert ta' Żin sa Reħob, fid-daħla ta' Ħamat.

22 U telgħu min-naħa tan-nofsinhar, u waslu sa Ħebron, fejn kien hemm Aħiman, Sesaj u Talmaj, ulied Għanaq. (Issa Ħebron kienet mibnija seba' snin qabel Sogħan ta' l-Eġittu.)

23 U waslu wied Eskol, u qatgħu minn hemm żarġuna b'għanqud egħneb, u refgħuh bejn tnejn fuq għasluġ; u ġiebu r-rummien, u t-tin.

24 Dak il-post semmewh wied Eskol, minħabba l-għanqud li qatgħu minn hemm ulied Iżrael.

25 U reġgħu ġew min tkixxif l-art wara erbgħin jum.

26 U marru, u daħlu għand Mosè, u għand Arun, u l-miġemgħa kollha ta' wlied Iżrael, fid-deżert ta' Faran, f'Kades; u tawhom l-aħbar, lilhom u lill-miġemgħa kollha, u wrewhom il-frott ta' l-art.

27 U tħaddtu, u qalu lil Mosè: Morna fl-art fejn bgħattna, u tassew tnixxi ħalib u għasel, u dan hu l-frott tagħha.

28 Iżda n-nies li jgħammru fiha huma qawwijin, u l-bliet bis-swar, u kbar ħafna: u rajna wkoll hemm ulied Għanaq.

29 Għamaleq jgħammar fl-art fin-naħa tan-nofsinhar: u l-Ħittin, u l-Ġebusin, u l-Amurrin igħammru fuq il-muntanji; u l-Kangħanin igħammru f'xatt il-baħar, ma' tul il-Ġurdan.

30 U Kaleb sikket in-nies quddiem Mosè, u qal: Ħa nitilgħu issa, u neħduha; għax nifilħu għaliha.

31 Iżda r-rġiel li marru miegħu qalu:
Ma nistgħux nitilgħu għal dawk in-nies;
għax huma aktar b'saħħithom minna.
32 U ħarġu xniegħa ħażina ma' wlied
Iżrael fuq l-art li kienu tkixxfu, billi qalu:
L-art, li għaddejna minnha biex nitkixxfu-
ha, tiekol lil min igħammar fiha; u n-nies
kollha li rajna fiha huma nies twal.
33 U hemm rajna l-iġganti, ulied
Għanaq, li huma mnisslin mill-iġganti: u
f'għajnejna konna bħal ġradijiet, u hekk
kien donna f'għajnejhom.

**14** U l-miġemgħa kollha refgħet leħin-
ha, u bdiet tgħajjat; u l-poplu beka
dak il-lejl.
2 U wlied Iżrael kollha gemgmu għal
Mosè u għal Arun: u l-miġemgħa kollha
qalulhom: Mhux li mitna fl-art ta' l-
Eġittu! mhux li mitna f'dan id-deżert!
3 U għala jrid il-Mulej jeħodna f'din
l-art, biex immutu aħna bis-sejf, u n-nisa
tagħna, u t-tfal tagħna jsiru priża tal-
għadu? Mhux aħjar għalina li nerġgħu
lejn l-Eġittu?
4 U qalu wieħed lill-ieħor: Ħa nagħmlu
mexxej, u nerġgħu mmorru l-Eġittu.
5 Imbagħad Mosè u Arun waqgħu
wiċċhom fl-art quddiem il-miġemgħa koll-
ha ta' wlied Iżrael.
6 U Ġożwè bin Nun, u Kaleb bin
Ġefunne, li kienu minn dawk li marru jit-
kixxfu l-art, ċarrtu ħwejjiġhom:
7 U kellmu lill-miġemgħa kollha ta'
wlied Iżrael, billi qalulhom: L-art li
morna fiha, biex nitkixxfuha, hi art tajba
wisq.
8 Jekk il-Mulej ikun irid igħinna, jeħod-
na f'dik l-art u jagħtihielna; art hi li
tnixxi l-ħalib u l-għasel.
9 Biss la tixxewxu kontra l-Mulej, u
lanqas tibżgħu minn nies ta' dik l-art,
għax huma għalina bħal ħobż: ħilithom
iżżul minn fuqhom, u l-Mulej magħna: la
tibżgħux minnhom.
10 Iżda l-miġemgħa kollha qalet biex
iħaġġruhom. U l-glorja tal-Mulej dehret
fit-tinda tal-laqgħa lil ulied kollha ta'
Iżrael.
11 U l-Mulej qal lil Mosè: Sakemm sa
jibqgħu jmegħruni dawn in-nies? Sakemm
ma jridux jemmnu fija, bl-egħġubijiet
kollha li għamilt fosthom?
12 Nidrobhom bil-pesta, u neqridhom,
u lilek nagħmlek ġens akbar u aqwa minn-
hom.
13 U Mosè qal lill-Mulej: Imbagħad
jisimgħu b'dan l-Eġizzjani, (għax int ħriġt
minn ġo nofshom lil dan il-poplu b'ħiltek;)
14 U jgħidu lil min igħammar din l-art:
għax huma semgħu li int, o Mulej,
qiegħed qalb dawn in-nies; li int, Mulej,
tidher wicc imb'wiċċ; u li s-sħaba tiegħek
qiegħda fuqhom, u li int miexi quddiem-
hom, bi nhar f'kolonna ta' sħab, u bil-lejl
f'kolonna tan-nar.
15 Issa, jekk int toqtol lil dawn in-nies
kollha bħal bniedem wieħed, igħidu l-ġnus,
li jkunu semgħu bi ħbarek:
16 Għax il-Mulej ma satax jieħu lil
dawn in-nies fl-art li ħalef li jagħtihom,
qatilhom fid-deżert.
17 U issa, nitolbok, ħalli l-ħila ta' Sidi
turi l-qawwa tagħha, bħal ma għidt inti:
18 Il-Mulej idum biex jagħdab, u kbir
fil-ħniena; jaħfer il-ħażen u d-dnub; iżda
ma jħallix mhux ikkastigat lill-ħati; iżda
jikkastiga ħażen il-missirijiet fuq l-ulied,
sat-tielet u sar-raba' nisel.
19 Aħfer, nitolbok, il-ħażen ta' dal-
poplu, skond il-kobor tal-ħniena tiegħek,
bħal ma ħfirtlu mill-Eġittu s'issa.
20 U qal il-Mulej: Ħfirt skond kelmtek:
21 Iżda daqs kemm hu minnu li jiena
ħaj, l-art kollha timtela bil-glorja tal-
Mulej.
22 Għax dawk kollha li raw il-glorja
tiegħi, u l-mirakli tiegħi, li jien għamilt
fl-Eġittu u fid-deżert, u li s'issa ġarrbuni
għaxar darbiet, u ma semgħux kliemi;
23 Sgur li ma jarawx l-art li ħlift lil
missirijiethom, u lanqas dawk li megħruni
ma jarawha:
24 Iżda l-qaddej tiegħi Kaleb, għax
kellu spirtu ieħor miegħu, u mexa sewwa
warajja, lilu ndaħħal fl-art li mar fiha;
u jiritha nislu.
25 (Issa l-Għamalqin u l-Kangħanin
kienu jgħammru fil-wied.) Għada duru, u
idħlu fid-deżert, mat-triq tal-baħar l-
Aħmar.
26 U kellem il-Mulej lil Mosè u lil
Arun, qalilhom:
27 Sa meta ndum inġerraħ dil-miġem-
għa ħażina, li tgemgem għalija? Smajt
it-tgemgim ta' wlied Iżrael, li qegħdin
igħidu fuqi.
28 Għidilhom: Daqs kemm jiena ħaj,
igħid il-Mulej, kif għidtu f'widnejja, hekk
nagħmlilkom.
29 F'dan id-deżert jaqgħu l-iġsma
tagħkom; dawk kollha li kienu magħ-
dudin fostkom, skond il-għadd kollu
tagħkom minn għoxrin sena 'l fuq, li gem-
gmu għalija.
30 Tabilħaqq intom ma tidħlux fl-art li
jien, b'idi merfugħa, ħlift li nagħtikom
tgħammru fiha, ħlief Kaleb bin Ġefunne,
u Ġożwè, bin Nun.
31 Iżda t-trabi tagħkom, li intom għidtu
li sa jsiru priża ta' ħaddieħor, indaħħal-
hom, u jagħrfu l-art li intom ma ridtux
tafu biha.
32 Iżda intom, l-iġsma tagħkom jaqgħu
fid-deżert.
33 U wliedkom jibqgħu jiġġerrew fid-
deżert erbgħin sena, u jħallsu l-ħtija tan-
nuqqas tal-fidi tagħkom, sa kemm
jintemmu l-iġsma tagħkom fid-deżert.

34 U kemm-il jum dommtu titkixxfu
l-art, jiġifieri erbgħin jum, daqs hekk snin,
sena għal kull jum, iġġibu fuqkom il-
ħtijiet tagħkom, iva, erbgħin sena, u in-
tom tagħrfu għaliex jien ksirt il-wegħda
tiegħi.
35 Jien, il-Mulej, tkellimt: Sgur li hekk
nagħmel lil dil-miġemgħa ħażina, li nġem-
għet għalija: jinfnew f'dan id-deżert, u
hemm imutu.
36 U l-irġiel, li kien bagħat Mosè jit-
kixxfu l-art, u li reġgħu ġew, u xewxu
l-miġemgħa kollha għalih, billi ħarġu
xniegħa ħażina fuq l-art,
37 Dawn ir-rġiel, li ħarġu x-xniegħa
ħażina fuq l-art, mietu midrubin quddiem
il-Mulej.
38 Iżda Ġożwè bin Nun, u Kaleb, bin
Ġefunne, baqgħu ħajjin mir-rġiel li marru
jitkixxfu l-art.
39 U Mosè qal dal-kliem lil ulied Iżrael
kollha: u l-poplu beka ħafna.
40 U qamu kmieni filgħodu, u telgħu
fuq ras il-muntanja, u qalu: Ara, hawn
aħna; nitilgħu lejn il-post li wiegħed il-
Mulej: għax aħna dnibna.
41 U Mosè qal: Għaliex issa tiksru l-
ordni tal-Mulej, meta dan ma jiswiel-
komx?
42 La titilgħux, għax il-Mulej m'għadux
f'nofskom; li ma tkunux imħarbtin mill-
egħdewwa tagħkom.
43 Għax l-Għamalqin u l-Kangħanin
hemm huma quddiemkom, u intom
taqgħu taħt is-sejf: intom żoltu minn wara
l-Mulej, għalhekk il-Mulej ma għadux
magħkom.
44 Iżda huma waħħlu f'rashom li
jitilgħu fuq ras il-muntanja: iżda l-arka
tal-għaqda tal-Mulej, u Mosè, ma tħarkux
minn ġol-kamp.
45 Imbagħad niżlu l-Għamalqin, u
l-Kangħanin li kienu jgħammru fuq dik
il-muntanja, u darbuhom, u kissruhom sa
Ħorma.

15 U l-Mulej kellem lil Mosè,
qallu:
2 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Meta tidħlu fl-art li sa tgħammru fiha, li
jien sa nagħtikom,
3 Agħmlu offerta bin-nar lill-Mulej,
offerta tal-ħruq, jew sagrifiċċju ieħor,
b'wegħda, jew minn rajkom, jew fil-
għidien tagħkom, biex toffru riħa tfuħ, bil-
baqar, jew bin-ngħaġ.
4 Imbagħad dak li joffri l-offerta tiegħu
lill-Mulej, iġib offerta tal-qamħ ta' għaxra
waħda ta' efa smid mibxux bi rbigħa ta'
hin żejt:
5 U ġġib ukoll irbigħa ta' hin inbid,
għall-offerta tat-tiswib, ma' l-offerta tal-
ħruq, jew sagrifiċċju, għal kull ħaruf.
6 Jew jekk għall-kibx, tagħmel għall-
offerta tal-qamħ żewġ egħxur smid, mib-
xuxa bit-tielet waħda ta' hin żejt.
7 U għall-offerta tat-tiswib, toffri t-
tielet waħda ta' hin inbid, riħa tfuħ
lill-Mulej.
8 U meta thejji għoġol għall-offerta
tal-ħruq, jew għall-sagrifiċċju, b'wegħda,
jew b'sagrifiċċju tas-sliem lill-Mulej:
9 Wieħed għandu jġib mal-għoġol
offerta tal-qamħ ta' tliet egħxur smid mib-
xux b'nofs hin żejt.
10 U għall-offerta tat-tiswib, offri nofs
hin inbid, bħala offerta tal-ħruq, riħa
tfuħ lill-Mulej.
11 Agħmel hekk għall kull għoġol, jew
għal kull kibx, jew għal kull ħaruf, jew
għal kull gidi.
12 Skond il-għadd tal-bhejjem li tis-
sagrifikaw, hekk għandkom tagħmlu għal
kull waħda minnhom.
13 Kull min hu mill-pajjiż għandu
jagħmel hekk dawn il-ħwejjeġ meta joffri
offerta tal-ħruq, b'riħa tfuħ lill-Mulej.
14 U jekk għarib igħammar magħkom,
jew xi ħadd ieħor ikun fostkom ma' tul
iż-żminijiet, u jixtieq joffri offerta tal-ħruq,
b'riħa tfuħ lill-Mulej, kif tagħmlu intom,
jagħmel hu.
15 Ħa jkun hemm statut wieħed għall-
miġemgħa kollha, għalikom u għall-għarib
li jgħammar magħkom. Ħa jkun dan
statut għal dejjem għal kull nisel tagħkom.
Quddiem il-Mulej, il-għarib ikun bħalkom;
16 Liġi waħda, u ordinanza waħda,
ikun hemm għalikom, u għall-għarib li
jgħammar magħkom.
17 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
18 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Meta tidħlu fl-art li jien sa neħodkom
fiha,
19 Jiġri, meta tieklu mill-ħobż ta' l-art,
illi terfgħu offerta lill-Mulej.
20 Minn ewl il-għaġin tagħkom terfgħu
ftira bħala offerta; bħala offerta mill-
andar, hekk terfgħuha.
21 Minn ewl il-għaġin tagħkom terfgħu
refgħa lill-Mulej, f'kull nisel tagħkom.
22 U jekk tonqsu, b'nuqqas ta' ħsieb,
milli tħarsu dawn il-kmandamenti kollha,
li l-Mulej qal lil Mosè,
23 Kulma ikkmandakom il-Mulej per-
mezz ta' Mosè, mindu ta dawn il-kmanda-
menti 'l hawn, sa kull nisel tagħkom,
24 Jiġri, jekk il-miġemgħa tkun naqset
b'nuqqas ta' ħsieb, illi l-miġemgħa kollha
toffri għoġol b'offerta tal-ħruq, bħala riħa
tfuħ lill-Mulej, ma' l-offerta tal-qamħ u
mat-tiswib tiegħu, kif għandu jsir, u bod-
bod b'sagrifiċċju għad-dnub.
25 U l-qassis jagħmel offerta biex jit-
għattew dnubiet il-miġemgħa kollha ta'
wlied Iżrael, u jkollhom il-maħfra; għax
nuqqas ta' ħsieb kien: u huma ġiebu l-
offerta tagħhom, offerta magħmula bin-
nar lill-Mulej, u s-sagrifiċċju tagħhom

għad-dnub quddiem il-Mulej, għan-
nuqqas ta' ħsieb tagħhom.
26 U jkollhom il-maħfra l-miġemgħa
kollha ta' wlied Iżrael, u l-għarib li
jgħammar fosthom; għax kien nuqqas ta'
ħsieb għan-nies kollha.
27 U jekk wieħed jidneb b'nuqqas ta'
ħsieb, jagħti mogħża ta' dik is-sena bħala
sagrifiċċju għad-dnub.
28 U l-qassis jagħmel offerta quddiem
il-Mulej biex jitgħatta d-dnub ta' dak li
jkun dineb b'nuqqas ta' ħsieb: meta
jagħmel il-qassis din l-offerta biex jitgħatta
d-dnub ta' min dineb b'nuqqas ta' ħsieb,
dnubu jinħafirlu.
29 Liġi waħda għandu jkollkom għal
dak li jidneb b'nuqqas ta' ħsieb, sewwa
għal min hu mwieled fost ulied Iżrael, u
sewwa għall-għarib li jgħammar fosthom.
30 Iżda jekk xi ħadd, sewwa mill-pajjiż,
u sewwa jekk ikun għarib, jagħmel xi ħaġa
b'idu merfugħa, ikun żeblaħ lill-Mulej; u
jinqata' minn qalb niesu.
31 Għax ikun maqdar kelmet il-Mulej,
u kiser il-kmandament tiegħu; għalhekk
jinqata' għalkollox dak li jkun: il-ħtija
tiegħu tkun fuqu.
32 U wlied Iżrael, huma u kienu fid-
deżert, sabu wieħed ilaqqat il-ħatab nhar
ta' Sibt.
33 U dawk li sabuh ilaqqat il-ħatab
ressquh quddiem Mosè u Arun, u qud-
diem il-miġemgħa kollha.
34 U qegħduh fil-għassa, għax ma
kienx inqata' x'għandhom jagħmlu minnu.
35 U l-Mulej qal lil Mosè: Għandu
jingħata l-mewt dak ir-raġel: tħaġġru
l-miġemgħa kollha barra mill-kamp.
36 U l-miġemgħa kollha ħarġitu barra
mill-kamp, u ħaġġruh; u miet, bħal ma
ordna l-Mulej lil Mosè.
37 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
38 Kellem lil ulied Iżrael, u għidilhom,
biex igħamlu l-ġmiemen f'rokon il-mantar
tagħhom, min-nisel għal nisel, u jorbtu
l-ġummiena ta' kull rokna b'qafla kaħla.
39 U dawn il-ġmiemen ikunulkom li
malli tarawhom tiftakru fil-kmandamenti
kollha tal-Mulej, u tagħmluhom; u ma
tintilfux wara qalbkom, u wara għajnej-
kom, li warajhom jiġbdukom għaż-żena:
40 Biex tiftakru, u tagħmlu l-kmanda-
menti kollha tiegħi, u tkunu mqaddsin lil
Alla tagħkom.
41 Jiena l-Mulej, Alla tagħkom, li
ħriġtkom mill-art ta' l-Eġittu, biex inkun
Alla tagħkom. Jiena l-Mulej, Alla tagħ-
kom.

16 Issa Koraħ, bin Ishar, bin Keħat,
bin Levi, u Datan u Abiram, ulied
Elijab, u On, bin Pelet, ulied Ruben, ħadu
oħrajn magħhom,
2 U qamu għal Mosè, ma' oħrajn minn
ulied Iżrael, mitejn u ħamsin mexxej tal-
ġemgħa, li kienu jissejħu għal-laqgħat,
nies imsemmijin:
3 U nġemgħu dawn kontra Mosè, u
kontra Arun, u qalulhom: Biżżejjed
għalikom, għax il-ġemgħa kollha huma
qaddisin, kull wieħed minnhom, u
f'nofshom qiegħed il-Mulej: kif tirtefgħu
intom fuq il-ġemgħa tal-Mulej?
4 U malli sama' dan, Mosè ntafa' għal
wiċċu fl-art:
5 U kellem lil Koraħ, u lil dawk kollha
li kienu miegħu, billi qalilhom: Għada
l-Mulej juri min huma tiegħu, u min hu
l-qaddis; u jqarrbu lejh: lil min ħatar
iressqu lejh.
6 Agħmlu dan: Hudu ċ-ċensieri, int,
Koraħ, u dawk kollha li huma miegħek;
7 U għada qiegħdu fihom in-nar, u
itfgħu fuqu l-inċens, quddiem il-Mulej;
u jiġri, illi dak ir-raġel li jaħtar il-Mulej,
ikun qaddis: Biżżejjed hekk, ja wlied Levi!
8 U Mosè qal lil Koraħ: Isimgħuni,
nitlobkom, ja wlied Levi:
9 Jidhrilkom li hi ħaġa żgħira għalikom,
li Alla ta' Iżrael firidkom mill-miġemgħa
ta' Iżrael, biex iressaqkom lejh, biex
taqdu s-servizz tat-tabernaklu tal-Mulej,
u toqogħdu quddiem il-miġemgħa biex
taqduha?
10 U għax ressaq lejh lilek, u lil ħutek
kollha, ulied Levi miegħek, issa tridu
wkoll is-saċerdozju?
11 Għalfejn sewwa inti, u sewwa dawk
li hemm miegħek, inġmajtu kontra l-
Mulej? U x'inhu qatt Arun biex tgem-
gmu kontra tiegħu?
12 U Mosè bagħat isejjaħ lil Datan u
lil Abiram, ulied Elijab: u dawn qalulu:
Ma niġux:
13 Jaqaw ħaġa żgħira li tallajtna minn
art tnixxi l-ħalib u l-għasel, biex toqtolna
fid-deżert, imma trid ukoll tagħmilha ta'
sid fuqna?
14 U int lilna lanqas ħadtna f'art tnixxi
l-ħalib u l-għasel, jew tajtna qasam raba'
jew dwieli, li jkun tagħna: trid ewwilla
taqla' għajnejn dawn ir-rġiel? Le, ma
niġux.
15 U Mosè għadab ħafna, u qal lill-
Mulej: La tħarisx lejn l-offerta tagħhom:
lanqas ħmar wieħed ma ħadt jien minn
għandhom, u deni ma għamilt lil ħadd
minnhom.
16 Imbagħad Mosè qal lil Koraħ: Qis
li int u dawk kollha li hemm miegħek
tkunu quddiem il-Mulej, int, u huma u
Arun, għada:
17 Hudu kull wieħed iċ-ċensier tiegħu,
u qiegħdu fihom l-inċens, u ressqu qud-
diem il-Mulej, kulħadd iċ-ċensier tiegħu,
mitejn u ħamsin ċensier; int ukoll, u Arun,
kulħadd iċ-ċensier tiegħu.
18 U ħadu kull wieħed iċ-ċensier tiegħu,
u qiegħdu fihom in-nar, u tefgħu fuqu

l-inċens, u qagħdu fil-bieb tat-tinda tal-
laqgħa ma' Mosè u Arun.
19 U Koraħ ġama' kontra tagħhom il-
miġemgħa kollha f'bieb it-tinda tal-laq-
għa: u l-glorja tal-Mulej dehret lill-
miġemgħa kollha.
20 U l-Mulej kellem lil Mosè u lil Arun,
qalilhom:
21 Infirdu minn bejn dil-miġemgħa,
biex inkun nista' neqridhom f'daqqa.
22 U waqgħu għal wiċċhom, u qalu:
O Alla, Alla ta' l-ispirti tal-ħajjin kollha,
wieħed biss dineb, u inti tagħdab għall-
miġemgħa kollha?
23 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
24 Kellem lill-miġemgħa, għidilhom:
Warrbu minn ma' dwar it-tinda ta' Koraħ,
Datan, u Abiram.
25 U Mosè qam u mar għand Datan u
Abiram; u x-xjuħ ta' Iżrael marru warajh.
26 U kellem lill-miġemgħa, qalilhom:
Warrbu, nitlobkom, minn ħdejn it-tined
ta' dawn in-nies ħżiena, u la tmissu xejn
minn tagħhom, li ma tinbarmux fid-dnu-
biet kollha tagħhom.
27 U twarrbu minn madwar it-tined ta'
Koraħ, Datan, u Abiram: u ħarġu Datan
u Abiram, bil-wieqfa fil-bieb tat-tined
tagħhom, flimkien man-nisa tagħhom,
ma' wliedhom, u mat-trabi tagħhom.
28 U Mosè qal: Minn dan tkunu tafu
li bagħatni l-Mulej biex nagħmel dawn
l-egħmejjel kollha; għax jien ma għamilt-
homx minn moħħi.
29 Jekk dawn l-irġiel imutu bħal ma
jmutu l-bnedmin kollha, u dak li jiġri
lil kulħadd, jiġri lilhom; mhux il-Mulej
li bagħatni.
30 Imma jekk il-Mulej jagħmel xi ħaġa
ġdida, u l-art tiftaħ fommha, u tiblagħ-
hom, lilhom u kulma għandhom, u jinżlu
ħajjin fis-saltna ta' l-imwiet, tkunu tafu li
dawn in-nies megħru l-Mulej.
31 U ġara, malli temm jitkellem dawn
l-kelmiet kollha, illi l-art ta' taħthom
ixxaqqet:
32 U l-art fetħet fommha, u belgħet
lilhom, u lil djarhom, u lin-nies kollha ta'
Koraħ, u ġidhom kollu.
33 U niżlu, huma u kulma għandhom,
ħajjin fis-saltna ta' l-imwiet, u ntebqet l-art
fuqhom: u nqerdu minn qalb il-miġemgħa.
34 U l-Iżraelin kollha, li kienu madwar-
hom, ħarbu għall-agħjat tagħhom: għax
qalu: Li l-art ma tiblax lilna wkoll.
35 U ħareġ nar mingħand il-Mulej, u
ħaraq il-mitejn u ħamsin raġel li kienu
offrew l-inċens.
36 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
37 Għid lil Elgħażar, bin Arun, il-
qassis, biex jarfa' l-inċensieri minn ġol-
ħruq, u jitfa' n-nar 'il hemm; għax huma
mqaddsin.
38 U ċ-ċensieri ta' dawk li dinbu b'deni
tagħhom infushom stess, agħmluhom
pjanċi bil-martell biex jiksu l-artal: għax
huma kienu ippreżentati quddiem il-Mulej,
u għalhekk tqaddsu: u jkunu ta' għelm
lil ulied Iżrael.
39 U Elgħażar il-qassis ħa ċ-ċensieri
tal-bronż, li kienu offrew bihom dawk li
nħarqu; u għamilhom pjanċi bil-martell
għall-kisi ta' l-artal:
40 Biex ikunu tifkira għal ulied Iżrael,
ħalli l-ebda barrani, li mhux minn nisel
Arun, ma jersaq biex joffri l-inċens qud-
diem il-Mulej; u ma jiġrilux bħal Koraħ,
u dawk li kienu miegħu: bħal ma kien qal
il-Mulej permezz ta' Mosè.
41 Iżda l-għada l-miġemgħa kollha ta'
wlied Iżrael gemgmet għal Mosè u għal
Arun, billi qalu: Intom qtiltu n-nies tal-
Mulej.
42 U ġara, hi u tinġabar il-miġemgħa
għal Mosè u għal Arun, illi n-nies ħarsu
lejn it-tinda tal-laqgħa: u, ara, is-sħaba
kienet tgħatti t-tinda, u dehret il-glorja
tal-Mulej.
43 U Mosè u Arun ġew quddiem it-
tinda tal-laqgħa.
44 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
45 Warrbu minn ġo nofs dil-miġemgħa,
u jien neqridha f'daqqa. U huma waqgħu
għal wiċċhom ma' l-art.
46 U Mosè qal lil Arun: Ħu ċensier, u
qiegħed fih in-nar mill-artal, u itfa'
l-inċens, u mur għaġġel lejn il-miġemgħa,
u agħmel offerta biex tgħattilhom dnub-
hom: għax ħarġet il-qilla minn quddiem
il-Mulej; il-qerda bdiet.
47 U Arun ħa ċensier, bħal ma qallu
Mosè, u ġera f'nofs il-miġemgħa; u, ara,
il-qerda kienet bdiet fost in-nies: u tafa'
l-inċens, u għamel offerta biex igħattilhom
dnubhom.
48 U qagħad bejn il-mejtin u l-ħajjin;
u waqfet il-qerda.
49 Issa dawk li mietu f'dik il-qerda
kienu erbatax-il-elf u seba' mija, barra
minn dawk li mietu minħabba Koraħ.
50 U Arun raġa' mar għand Mosè
f'bieb it-tinda tal-laqgħa: u waqfet il-qerda.

17 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Kellem lil ulied Iżrael, u ħu minn
għandhom ħatar, wieħed għal kull dar
missirijiethom, jiġifieri tnax-il ħatar, wie-
ħed mingħand il-mexxej ta' kull dar,
u ikteb isem kull wieħed fuq il-ħatar
tiegħu.
3 U isem Arun tiktbu fuq ħatar Levi:
għax ħatar wieħed ikun hemm għal kull
kap ta' dar missirijiethom.
4 U tqegħidhom fit-tinda tal-laqgħa
quddiem ix-xhieda, fejn niltaqa' magħkom.
5 U jiġri, illi l-ħatar ta' min naħtar iraħ-
ħas: u nsikket minn madwari t-tgemgim
ta' wlied Iżrael, li qegħdin igemgmu
fuqkom.

6 U Mosè tkellem ma' wlied Iżrael, u
l-mexxejja tagħhom kollha tawh ħatar
kull wieħed, kull mexxej ħatar, skond
djar missirijiethom: tnax-il ħatar. U l-
ħatar ta' Arun kien fost l-oħtra tagħhom.
7 U Mosè qiegħed l-oħtra quddiem
il-Mulej, fit-tinda tax-xhieda.
8 U ġara, illi l-għada Mosè daħal fit-
tinda tax-xhieda; u, ara, il-ħatar ta' Arun
għad-dar ta' Levi kien raħħas, u ħareġ
il-ġewż, u fetaħ iż-żahar, u sajjar il-lewż.
9 U Mosè ħareġ l-oħtra kollha lil ulied
Iżrael kollha minn quddiem il-Mulej: u
rawhom, u kulħadd ħa l-ħatar tiegħu.
10 U l-Mulej qal lil Mosè: Arġa' ġib
il-ħatar ta' Arun quddiem ix-xhieda, biex
jinżamm b'għelm għax-xewwiexa; u int
twaqqaf it-tgemgim tagħhom minn qud-
diemi, li ma jmutux.
11 U Mosè hekk għamel: kif ikkman-
dah il-Mulej, hekk għamel.
12 U wlied Iżrael qalu lil Mosè: Ara,
aħna sa mmutu, inqridna; ilkoll inqridna!
13 Kull min jersaq, kull min jersaq lejn
it-tabernaklu tal-Mulej, imut: għandna
aħna nintemmu lkoll?

18 U l-Mulej qal lil Arun: Int, u
wliedek, u dar missierek miegħek
terfgħu d-dnubiet magħmulin fis-sant-
warju: int u wliedek miegħek terfgħu
dnubiet is-saċerdozju tagħkom.
2 U 'l ħutek ukoll tat-tribù ta' Levi, it-
tribù ta' missierek, ġibhom miegħek, ħalli
jingħaqdu miegħek, u jaqduk: iżda int u
wliedek miegħek taqdu quddiem it-tinda
tax-xhieda.
3 U jaqdu lilek, u jaqdu lit-tinda kollha:
biss ma jersqux lejn il-ħwejjeġ tas-sant-
warju, u lejn l-altar, li ma jmutux huma u
intom ukoll.
4 U jingħaqdu miegħek, u jieħdu ħsieb
it-tinda tal-laqgħa, għas-servizz kollu tat-
tinda: u l-ebda barrani ma jersaq lejkom.
5 U tieħdu ħsieb is-santwarju, u ħsieb
l-altar: u ma jkunx hemm iżjed tagħdib
fuq ulied Iżrael.
6 U jien, ara, ħadt lil ħutkom, il-Leviti,
minn fost ulied Iżrael: mogħtijin lilkom,
bħala mogħtijin lill-Mulej, biex jagħmlu
s-servizz tat-tinda tal-laqgħa.
7 Għalhekk int, flimkien ma' wliedek,
tilħqu dmir is-saċerdozju tagħkom f'kulma
jmiss l-altar, u 'l ġewwa mill-velu; u
tagħmlu s-servizz tagħkom. Tajtkom is-
saċerdozju tagħkom bħala għotja: u
l-barrani li jersaq, jagħtuh il-mewt.
8 U l-Mulej kellem lil Arun: Ara, issa,
jien tajtek ukoll tieħu ħsieb l-offerti mer-
fugħin lili, il-ħwejjeġ imqaddsa kollha ta'
wlied Iżrael; lilek nagħtihom minħabba
dlik is-saċerdozju tiegħek, u lil uliedek,
b'liġi għal dejjem.
9 Dan ikun tiegħek mill-ħwejjeġ l-aktar
qaddisa, li ma kinux maħruqin: kull offer-
ta tagħhom, kull offerta tagħhom tal-
qamħ, u kull sagrifiċċju tagħhom għad-
dnub, u kull sagrifiċċju tagħhom għall-
ħtija, li huma jrodduli, ikunu tiegħek, u ta'
wliedek, bħala ħaġa l-aktar qaddisa.
10 Tikluhom f'post l-aktar qaddis;
jieklu minnhom l-irġiel kollha; ħaġa
qaddisa għalik.
11 Dan ukoll ikun tiegħek: l-għotjiet
kollha li wlied Iżrael jippreżentaw għall-
irfigħ, u l-offerti tagħhom kollha tat-
tixjir, jien nagħtihom lilek, u lis-subjien u
lill-bniet tiegħek miegħek, b'liġi għal
dejjem. Kull min ikun safi f'darek jista'
jiekol minnhom.
12 L-aħjar taż-żejt, u l-aħjar ta' l-inbid,
u tat-tgħam, l-ewwel frott li joffru lill-
Mulej, lilek nagħtihom.
13 L-ewwel frott misjur ta' kulma
hemm f'arthom, li jġibu lill-Mulej, ikun
tiegħek; kull min hu safi f'darek, jista'
jiekol minnu.
14 Kull ħaġa iddedikata lil Alla f'Iżrael
tkun tiegħek.
15 Kulma jiftaħ il-ġuf, sewwa tal
bniedem u sewwa tal-bhima, li joffru lill-
Mulej, ikun tiegħek: biss l-ewwel wild
tal-bniedem inti tifdih; u l-ewwel wild
tal-bhejjem imniġġsa, tifdihom ukoll.
16 U dawk li sa jkunu mifdijin, tifdi-
hom mindu jkollhom xahar, skond l-
istima tiegħek, għall-prezz ta' ħames
xwiekel tal-fidda, skond ix-xekel tas-
santwarju, li hu ta' għoxrin gera.
17 Iżda l-ewwel wild tal-baqar, jew
l-ewwel wild tan-ngħaġ, jew l-ewwel tal-
mogħoż, int ma tifdihx; huma mqaddsin:
demmhom ixxerrdu fuq l-altar, u xaħam-
hom taħarqu fin-nar, b'riħa tfuħ lill-Mulej.
18 U laħamhom ikun tiegħek, bħas-
sider tat-tixjir, u s-sieq il-leminija.
19 L-offerti kollha tal-għotjiet im-
qaddsa, li wlied Iżrael joffru lill-Mulej,
tajthom lilek, lis-subjien tiegħek, u lill-
bniet tiegħek miegħek b'liġi għal dejjem:
rabta li ma titħassarx, dejjemija, quddiem
il-Mulej, miegħek u ma' nislek ukoll.
20 U l-Mulej qal lil Arun: F'arthom
ma jkollokx wirt, u lanqas sehem ma
jkollok fosthom: jiena sehmek u wirtek
f'nofs ulied Iżrael.
21 U, ara, jien tajt lil ulied Levi, b'wirt,
l-egħxur kollha ta' Iżrael, tas-servizz li
huma jagħmlu, is-servizz tat-tinda tal-
laqgħa.
22 Lanqas għandhom jersqu iżjed lejn
it-tinda tal-laqgħa wlied Iżrael, li ma
jidinbux u jmutu.
23 Iżda l-Leviti jagħmlu s-servizz tat-
tinda tal-laqgħa, u jerfgħu l-ħażen tagħ-
hom: liġi għal dejjem minn nisel għal nisel
tagħkom; u f'nofs ulied Iżrael ma
jkollhomx wirt.
24 Iżda l-egħxur ta' wlied Iżrael, li

joffru bħala offerta merfugħa lill-Mulej,
tajthom b'wirt lil-Leviti: għalhekk għidt-
ilhom: Fost ulied Iżrael ma jkollhomx
wirt.
25 U kellem il-Mulej lil Mosè, billi
qallu:
26 Kellem hekk lil-Leviti u għidilhom:
Meta tieħdu mingħand ulied Iżrael l-
egħxur, li jien tajtkom tieħdu minn
għandhom b'wirtkom, erfgħu minnhom
refgħa lill-Mulej, egħxur ta' l-egħxur.
27 U din l-offerta merfugħa tagħkom
tingħaddilkom bħal qamħ ġej mill-andar,
u bħall-għasir ġej mill-magħsar.
28 Hekk toffru intom ukoll offerta
merfugħa lill-Mulej mill-egħxur kollha
tagħkom, li tieħdu mingħand ulied
Iżrael; u tagħtu minnhom l-offerta mer-
fugħa tal-Mulej lil Arun, il-qassis.
29 Minn kulma jingħatalkom, toffru
kull offerta merfugħa lill-Mulej; mill-
aħjar kollu tiegħu, toffru l-biċċa tat-
taqdis.
30 Għalhekk tgħidilhom: Meta toffru
l-aħjar minnu, jingħadd lil-Leviti bħal
ġabra ta' l-andar, u bħal ġabra tal-
magħsar.
31 U tikluh kullimkien, intom u nies-
kom: għax hu ħlaskom għas-servizz tagħ-
kom fit-tinda tal-laqgħa.
32 B'hekk ma terfgħu l-ebda dnub,
meta tagħtu l-aħjar tagħhom: lanqas
tkasbru l-ħwejjeġ imqaddsa ta' wlied
Iżrael, u ma tmutux.

19 U l-Mulej kellem lil Mosè, u lil
Arun, qalilhom:
2 Dan hu l-istatut tal-liġi li ta l-Mulej,
billi qal: Għid lil ulied Iżrael, biex iġibulek
baqra ħamra, sħiħa, bla ebda difett, u li
fuqha ma tqiegħed l-ebda madmad:
3 U tagħtuha lil Elgħażar, il-qassis, u
joħrogħa barra mill-kamp, u wieħed joq-
tolha quddiemu:
4 U Elgħażar il-qassis ibill sebgħu
f'demmha, u jroxxu lejn in-naħa ta' qud-
diem tat-tinda tal-laqgħa seba' darbiet.
5 Imbagħad wieħed jaħraq il-baqra
quddiemu; ġildha, laħamha, u demmha,
mal-ħmieġ tagħha, jaħraqhom.
6 U jieħu l-qassis biċċa ċedru, u żuf, u
skarlat, u jitfagħhom ġol-ħruq tal-baqra.
7 Imbagħad il-qassis jaħsel ħwejġu, u
jaħsel ġismu fl-ilma; u wara li jidħol fil-
kamp, il-qassis jibqa' mniġġes sa filgħa-
xija.
8 U min jaħraqha jaħsel ħwejġu fl-ilma,
u jaħsel ġismu fl-ilma, u jkun imniġġes sa
filgħaxija.
9 U raġel nadif jiġma' r-rmied tal-
baqra, u jqiegħdu barra mill-kamp f'post
nadif, u l-miġemgħa ta' wlied Iżrael
iżżommu bħala ilma biex ineħħi l-inġiesa:
sagrifiċċju għad-dnub hu.
10 U dak li jkun ġama' rmied il-baqra
jaħsel ħwejġu, u jkun imniġġes sa filgħa-
xija: u dan ikun għal ulied Iżrael, u għall-
għarib li jgħammar fosthom, liġi għal
dejjem.
11 Min imiss ġisem mejjet ta' xi
bniedem ikun imniġġes sebat ijiem.
12 Jissaffa b'dak l-ilma t-tielet jum, u
fis-seba' jum ikun nadif: iżda jekk ma
jissaffiex fit-tielet jum, ma jkunx nadif
fis-seba' jum.
13 Min imiss xi mejjet, il-ġisem ta'
bniedem mejjet, u ma jissaffiex, iniġġes
it-tabernaklu tal-Mulej; u tinqata' dik il-
persuna minn ma' Iżrael: għax l-ilma ta'
l-inġiesa ma ssawwabx fuqu, ikun
imniġġes, u tibqa' l-inġiesa tiegħu fuqu.
14 Din hi l-liġi, meta jmut bniedem
f'tinda, dawk kollha li jidħlu fit-tinda, u
kulma hemm fit-tinda, jitniġġes sebat
ijiem.
15 U kull ħaġa miftuħa, li ma għand-
hiex għatu marbut fuqha, hi mniġġsa.
16 U kull min imiss fil-beraħ tar-raba'
xi ħadd maqtul bis-sejf, jew xi mejjet, jew
għadam ta' bniedem, jew qabar, ikun
imniġġes sebat ijiem.
17 U jieħdu għall-imniġġes ftit irmied
mill-ħriq tal-vittma maħruqa għad-dnub,
u jitfgħu fuqu ilma ġieri ġo xi ħaġa tal-
fuħħar.
18 U wieħed safi jieħu biċċa żuf, u
jbillha fl-ilma, u jroxx fuq it-tinda, u fuq
l-agħmara kollha, u fuq in-nies li jkunu
hemm, u fuq min mess il-għadam, jew
il-maqtul, jew il-mejjet, jew il-qabar:
19 U s-safi jroxx fuq l-imniġġes it-
tielet jum u s-seba' jum: u jsaffih is-seba'
jum mill-inġiesa, u jaħsel ħwejġu, u jin-
ħasel fl-ilma, u filgħaxija jkun safi.
20 Iżda l-bniedem imniġġes, li ma
jissaffiex, jinqata' minn qalb il-miġemgħa,
għax niġġes is-santwarju tal-Mulej: l-ilma
ta' l-inġiesa ma ssawwabx fuqu; hu
mniġġes.
21 Ikun għalihom liġi għal dejjem. U
min iroxx l-ilma ta' l-inġiesa, jaħsel
ħwejġu; u min imiss l-ilma ta' l-inġiesa,
ikun imniġġes sa filgħaxija.
22 U kulma jmiss l-imniġġes, jitniġġes;
u min imissu jkun imniġġes sa filgħaxija.

20 Imbagħad ġew ulied Iżrael, il-
miġemgħa kollha, fid-deżert ta' Żin,
fl-ewwel xahar: u l-poplu waqaf f'Kades;
u Mirjam mietet hemm, u kienet midfuna
hemm.
2 U ma kienx hemm ilma għall-
miġemgħa: u nġemgħu kontra Mosè, u
kontra Arun.
3 U l-poplu ħadha ma' Mosè, qalulu:
Mhux li mitna meta mietu ħutna quddiem
il-Mulej!
4 U għaliex ġibtu l-miġemgħa tal-

Mulej f'dan id-deżert, biex immutu hawn
aħna u l-bhejjem tagħna?
5 U għalfejn tallajtuna mill-Eġittu, biex
iġġibuna f'dan il-post ikrah? Mhux art
għaż-żrigħ, għat-tin, għad-dwieli jew għar-
rummien; lanqas ma fih ilma x'tixrob.
6 U Mosè u Arun marru minn quddiem
il-ġemgħa lejn il-bieb tat-tinda tal-laqgħa,
u waqgħu għal wiċċhom fl-art: u dehritil
hom il-glorja tal-Mulej.
7 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
8 Ħu l-ħatar, u iġma l-miġemgħa, int,
u Arun ħuk, u kellmu lill-blata quddiem
għajnejhom; u hi tagħti l-ilma tagħha, u
toħroġilhom l-ilma mill-blata: u tisqi
lill-miġemgħa u lill-bhejjem tagħhom.
9 U Mosè ħa l-ħatar minn quddiem
il-Mulej, bħal ma ordnalu.
10 U Mosè u Arun ġemgħu l-miġem-
għa quddiem il-blata, u Mosè qalilhom:
Isimgħu issa, ja xewwiexa; għandna aħna
noħorġulkom l-ilma minn dil-blata?
11 U Mosè rafa' idu, u ħabat il-blata
bil-ħatar tiegħu darbtejn: u beda jgelgel
ilma bil-kotra, u xorbot il-miġemgħa, u
l-bhejjem ukoll.
12 U l-Mulej qal lil Mosè u lil Arun:
Talli ma emmintux fija biex turu l-qdusija
tiegħi quddiem ulied Iżrael, intom ma
ddaħħlux dil-miġemgha fl-art li jien tajt-
hom.
13 Dan hu l-ilma ta' Meriba; fejn
ħaduha wlied Iżrael mal-Mulej, u wera
hu fihom il-qdusija tiegħu.
14 U Mosè bagħat messaġġiera minn
Kades lis-sultan ta' Edom, igħidulu:
Hekk qal ħuk Iżrael: Inti taf il-hemm
kollu li ltqajna miegħu:
15 Kif missirijietna niżlu l-Eġittu, u
aħna għammarna l-Eġittu żmien twil, u
ħaqruna l-Eġizzjani, lilna u lil missiri-
jietna:
16 U meta għajjatna lill-Mulej, sama'
leħinna, u bagħat anġlu, u ħariġna mill-
Eġittu: u, ara, hawn aħna f'Kades, belt
f'tarf l-art tiegħek.
17 Ħallina ngħaddu, nitolbok, minn
artek: ma ngħaddux mill-egħlieqi, jew
minn ġod-dwieli, lanqas nixorbu l-ilma
tal-bjar: fit-triq ewlenija nimxu, ma nil-
wux mal-lemin u lanqas max-xellug, sa
kemm naqsmu l-art tiegħek.
18 U qallu Edom: Ma tgħaddix minn
arti, inkella noħroġ għalik bis-sejf.
19 U wlied Iżrael qalulu: Nitilgħu mit-
triq ewlenija: u jekk mill-ilma tiegħek
nixorbu, jien jew il-merħla tiegħi, inħall-
sek għalih: ingħaddi bir-riġel biss, u ma
nagħmilx ħsara.
20 U Edom qallu: Ma tgħaddix, U
ħareġ għalih b'kotra ta' nies, u b'id
qawwija.
21 U Edom ma riedx iħalli lil Iżrael
igħaddi mill-art tiegħu: għalhekk lewa
Iżrael il-bogħod minnu.
22 U wlied Iżrael, u l-ġemgħa kollha,
telqu minn Kades, u waslu fil-muntanja ta'
Ħor.
23 U l-Mulej kellem lil Mosè u lil Arun
fil-muntanja ta' Ħor, f'tarf l-art ta'
Edom, billi qal:
24 Arun sa jinġabar ma' niesu: għax
mhux sa jidħol fl-art li jien tajt lil ulied
Iżrael, għax intom ixxewwixtu kontra
kliemi ħdejn l-ilma ta' Meriba.
25 Ħu 'l Arun u 'l Elgħażar ibnu, u
tellagħhom fuq il-muntanja ta' Ħor:
26 U nażża' lil Arun minn ħwejġu, u
libbishom lil Elgħażar ibnu, u Arun jinġa-
bar ma' niesu, u jmut hemm.
27 U Mosè għamel bħal ma ordnalu l-
Mulej: u telgħu fuq il-muntanja ta' Ħor
quddiem il-miġemgħa kollha.
28 U Mosè nażża' lil Arun minn ħwejġu
u libbishom lil Elgħażar ibnu; u Arun
miet hemm fuq il-quċċata tal-muntanja:
u Mosè u Elgħażar niżlu minn fuq il-
muntanja.
29 U meta l-miġemgħa kollha rat li
Arun miet, dar Iżrael kollha bkiet lil Arun
għal tletin jum.

21 U meta l-Kangħani, is-sultan
Għarad, li kien igħammar fin-
nofsinhar, sama' li Iżrael kien ġej mit-triq
ta' l-ispjuni; tqabad magħhom, u ħa
x'uħud minnhom priġunieri.
2 U Iżrael għamel wegħda lill-Mulej, u
qal: Jekk tagħtini dawn in-nies f'idejja,
neqred għalkollox il-bliet tagħhom.
3 U l-Mulej sama' kliem Iżrael, u
rħielu f'idejh il-Kangħanin; u qered lil-
hom u lill-bliet tagħhom: u semmew lil dak
il-post Ħorma.
4 U telqu mill-muntanja ta' Ħor, mat-
triq tal-baħar l-Aħmar, biex iduru ma'
l-art ta' Edom: u l-poplu ddejjaq wisq
bit-triq.
5 U l-poplu beda jgħid fuq Alla, u fuq
Mosè: Għalfejn tallajtuna mill-Eġittu,
biex immutu fid-deżert? Hawn m'hawnx
ħobż, u lanqas ilma; u ruħna mxabba'
minn dan l-ikel ħafif.
6 U l-Mulej bagħat sriep ħamjin fost
il-poplu, u gidmu lill-poplu; u ħafna
mietu min-nies ta' Iżrael.
7 Għalhekk il-poplu ġie għand Mosè,
u qalulu: Dnibna, għax tkellimna fuq il-
Mulej, u fuqek; itlob lill-Mulej, biex
iwarrab minn fuqna s-sriep. U Mosè talab
għall-poplu.
8 U l-Mulej qal lil Mosè: Agħmel serp
ħami, u qiegħdu fuq qasba: u jiġri, illi kull
min ikun migdum, u jħares lejh, jibqa'
ħaj.
9 U Mosè għamel serp tal-bronż, u
qiegħdu fuq qasba, u ġara, illi meta xi
ħadd kien jigdmu xi serp, kien iħares lejn
is-serp tal-bronż, u jfiq.

10 U wlied Iżrael telqu, u waqqfu l-
kamp f'Obot.
11 U rħewlha minn Obot, u waqqfu
l-kamp f'Għijje-Għabarim, fid-deżert ta'
quddiem Mowab, in-naħa ta' tlugħ ix-
xemx.
12 Reġgħu telqu minn hemm, u
waqqfu l-kamp f'Wied Żared.
13 Telqu wkoll minn hemm, u waqqfu
l-kamp in-naħa l-oħra ta' l-Arnon, li hu
fid-deżert, ħiereġ mill-art ta' l-Amurrin;
għax l-Arnon hu tarf Mowab, bejn
Mowab u l-Amurrin.
14 Għalhekk igħidu fi ktieb il-gwerer
tal-Mulej: Waħeb f'Sufa, u fil-widien ta'
l-Arnon,
15 U x-xaqliba tal-widien li tinfirex lejn
għamart Għar, u tilħaq sa truf Mowab.
16 U minn hemm marru Bir: dan hu
l-bir li qal il-Mulej lil Mosè fuqu: Iġma'
n-nies, u nagħtihom l-ilma.
17 Imbagħad Iżrael għanna din il-
għanja: Fawwar, ja bir, għannulu!
18 Il-bir, li l-mexxejja ħaffru; li l-kbarat
tal-poplu fetħu, bix-xettru u bl-oħtra
tagħhom. U mid-deżert marru Mattana.
19 U minn Mattana, marru Naħaljel:
u minn Naħaljel, Bamot:
20 U minn Bamot, marru l-wied li
hemm fir-raba' ta' Mowab, f'ras il-Pisga,
li tħares lejn Ġesimon.
21 U Iżrael bagħat messaġġiera lil
Siħon, sultan ta' l-Amurrin, igħidulu:
22 Ħa ngħaddi mill-art tiegħek: ma
ndurux fir-raba', jew fid-dwieli; ma nixor-
bux l-ilma tal-bjar: iżda nimxu mat-triq
ewlenija, sakemm naqbżu truf artek.
23 U Siħon ma riedx iħalli lil Iżrael
igħaddi minn artu: imma Siħon ġama'
n-nies tiegħu kollha, u ħareġ għall-Iżrael
fid-deżert: u wasal Ġaħas, u ħabat għal
Iżrael.
24 U Iżrael ħarbtu b'xifer is-sejf, u ħa
l-art tiegħu minn Arnon sa Ġabbok, sa
l-art ta' wlied Għammon: għax truf l-art
ta' wlied Għammon kienu qawwijin.
25 U Iżrael ħa dawk il-bliet kollha: u
Iżrael għammar fil-bliet kollha ta' l-
Amurrin, f'Ħesebon, u fil-bliet ta' taħtha.
26 Għax Ħesebon kienet il-belt ta'
Siħon sultan ta' l-Amurrin, li kien ħabat
għas-sultan ta' Mowab, ta' qablu, u ħadlu
minn idejh l-art kollha tiegħu sa l-Arnon.
27 Għalhekk dawk li jqabblu jgħidu:
Ejjew Ħesebon, ħa tinbena l-belt ta' Siħon,
u tkun imħejjija:
28 Għax nar ħareġ minn Ħesebon, ilsien
nar mill-belt ta' Siħon; u kiel lil Għar ta'
Mowab, u s-sidien tal-għoljiet ta' l-
Arnon.
29 Ħażin għalik, ja Mowab! Intliftu,
ja nies ta' Kamos! Reħa lil uliedu maħru-
bin, u ta l-bniet tiegħu bħala lsiera lil
Siħon, sultan ta' l-Amurrin.
30 Iżda aħna tfajna l-vleġeġ tagħna
fuqhom; Ħesebon saret ħerba sa Dibon, u
ħarbatniehom sa Nofa, in-nar wasal sa
Medeba.
31 U hekk Iżrael qagħad fl-art ta'
l-Amurrin.
32 U Mosè bagħat jitkixxef Ġagħżer, u
ħadu l-irħula tagħha, u bagħtu 'l barra
lill-Amurrin, li kienu hemm.
33 U daru, u telgħu għat-triq ta' Basan:
u Għog, sultan ta' Basan, ħareġ għalihom,
hu, u n-nies kollha tiegħu, biex jiġġieled
magħhom f'Edrej.
34 U l-Mulej qal lil Mosè: La tibżax
minnu: għax f'idejk irħejt lilu u lin-nies
tiegħu kollha, u l-art tiegħu; u tagħmillu
bħal ma għamilt lil Siħon, sultan ta'
l-Amurrin li kien igħix f'Ħesebon.
35 U ħabtu għalih, u għal uliedu, u għall-
poplu tiegħu kollu, sakemm ma baqagħlu
l-ebda wieħed ħaj: u ħadu l-art tiegħu.

22 U wlied Iżrael telqu, u waqqfu l-
kamp fil-witjiet ta' Mowab, in-naħa
l-oħra tal-Ġurdan, quddiem Ġerko.
2 U Balaq, bin Sifor, sama' b'kulma
għamel Iżrael lill-Amurrin,
3 U Mowab beża' ħafna mill-poplu,
għax kien ta' kotra: u Mowab kien
imwerwer minn ulied Iżrael.
4 U Mowab qal lix-xjuħ ta' Midjan:
Issa dil-kotra tibla' l-inħawi kollha tagħna,
bħal ma jibla' gendus il-ħaxix tar-raba';
U Balaq, bin Sifor, kien sultan ta' Mowab
dak iż-żmien.
5 Għalhekk bagħat messaġġiera għand
Balgħam, bin Beghor, f'Petor, li qiegħda
fuq ix-xmara, fl-art ta' wlied niesu,
isejħulu, u jgħidulu: Ara, hawn poplu li
ħareġ mill-Eġittu: ara, dal-poplu kesa
wiċċ l-art, u qiegħed biswiti.
6 Ejja issa, nitolbok, isħitli 'l dal-poplu;
għax hu wisq qawwi għalija: għandu
mnejn jirnexxilna nitfgħuh barra mill-art,
għax jien naf li min tbierku int, ikun
imbierek, u min tisħtu int, ikun misħut.
7 U x-xjuħ ta' Mowab, u x-xjuħ ta'
Midjan, marru bi ħlas is-saħta f'idejhom;
u waslu għand Balgħam, u qalulu kliem
Balaq.
8 U qalilhom: Oqogħdu l-lejl hawn, u
nweġibkom kif ikellimni l-Mulej: u
l-mexxejja ta' Mowab qagħdu ma'
Balgħam.
9 U Alla ġie għand Balgħam, u qal:
Min huma dawn ir-rġiel li hawn miegħek?
10 U Balgħam qal lil Alla: Balaq, bin
Sifor, sultan ta' Mowab, bagħathomli,
u qalli:
11 Ara, hawn poplu li ħareġ mill-
Eġittu, li kesa wiċċ l-art: ejja issa, isħituli;
għandi mnejn jirnexxili nkeċċih.
12 U Alla qal lil Balgħam: La tmurx
magħhom; la tisħitx lill-poplu: għax huma
mberkin.

13 U Balgħam qam filgħodu, u qal lill-
mexxejja ta' Balaq: Morru lejn artkom;
għax il-Mulej ma jridx iħallini niġi
magħkom.
14 U l-mexxejja ta' Mowab qamu, u
marru għand Balaq, u qalu: Balgħam ma
jridx jiġi magħna.
15 U Balaq raġa' bagħat mexxejja
oħra, aktar u ogħla minn ta' l-ewwel.
16 U ġew għand Balgħam, u qalulu:
Hekk qal Balaq bin Sifor: Tħalli xejn,
nitolbok, iżommok li tiġi għandi:
17 Għax jien nimliek b'ġieh kbir, u
kulma tgħidli nagħmlu: ejja, nitolbok,
isħitli lil dal-poplu.
18 U Balgħam wieġeb u qal lill-
qaddejja ta' Balaq: Jekk jagħtini Balaq
mimli daru fidda u deheb, ma nistax
nikser il-kelma tal-Mulej Alla tiegħi, biex
nagħmel anqas jew aktar.
19 Għalhekk issa, nitolbok, oqogħdu
hawn intom ukoll il-lejla, biex inkun naf
xi jgħidli iżjed il-Mulej.
20 U Alla ġie għand Balgħam bil-lejl, u
qallu: La dawn ir-rġiel ġew biex isejħulek,
qum, u mur magħhom; iżda l-kelma li
ngħidek jien, dik għamel.
21 U Balgħam qam filgħodu, u xedd
il-ħmara tiegħu, u mar mal-mexxejja ta'
Mowab.
22 U għadab Alla xegħel għalih talli
mar: u l-anġlu tal-Mulej qagħadlu fit-triq
bħala avversarju kontra tiegħu. Issa
Balgħam kien riekeb il-ħmara tiegħu, u
ż-żewġ qaddejja tiegħu kienu miegħu.
23 U l-ħmara rat l-anġlu tal-Mulej
wieqaf fit-triq, b'sejfu mislut f'idu: u
lwiet il-ħmara mit-triq, u marret fir-raba':
u Balgħam sawwat il-ħmara, biex iġibha
fit-triq.
24 Iżda l-anġlu tal-Mulej qagħad
f'mogħdija qalb id-dwieli, b'ħajt minn
hawn, u b'ħajt minn hemm.
25 U malli l-ħmara rat l-anġlu tal-
Mulej, irtasset mal-ħajt, u rasset riġel
Balgħam mal-ħajt: u raġa' beda jsaww-
atha.
26 U l-anġlu għadda iżjed il-quddiem,
u qagħad f'post dejjaq, fejn ma kienx
hemm triq fejn tilwi, u la lejn il-lemin, u
lanqas lejn ix-xellug.
27 U malli l-ħmara rat l-anġlu tal-
Mulej, waqgħet fl-art taħt Balgħam: u
għadab Balgħam xegħel għaliha, u sawwat
il-ħmara bil-ħatar.
28 U l-Mulej fetaħ ħalq il-ħmara, u
qalet lil Balgħam: X'għamiltlek, biex
sawwattni s'issa diġà tliet darbiet?
29 U Balgħam qal lill-ħmara: Għax
għamiltni ħaġa tad-daħk: nixtieq li kelli
sejf f'idi, għax kieku kont noqtlok
issa.
30 U l-ħmara qalet lil Balgħam:
M'iniex jien il-ħmara tiegħek, li fuqha inti
dejjem irkibt sa llum mindu kont tiegħek?
Għandi jien il-għada li nagħmillek hekk?
U wieġeb: Le.
31 Imbagħad il-Mulej fetaħ għajnejn
Balgħam, u ra l-anġlu tal-Mulej wieqaf
fit-triq, bis-sejf tiegħu mislut f'idu: u
baxxa rasu, u nxteħet għal wiċċu.
32 U l-anġlu tal-Mulej qallu: Għaliex
sawwat il-ħmara tiegħek s'issa tliet dar-
biet? Ara, jien ħriġt biex nilqgħek, għax
triqtek ħażina quddiemi:
33 U ratni l-ħmara, u lwiet minn qud-
diemi dawn it-tliet darbiet: li ma lwietx
minn quddiemi, kieku sgur s'issa qtiltek,
u lilha ħallejtha ħajja.
34 U Balgħam qal lill-anġlu tal-Mulej:
Dnibt; għax ma kontx naf li int kont
wieqaf fit-triq kontra tiegħi: għalhekk issa,
jekk ma jogħġbokx, narġa' lura.
35 U l-anġlu tal-Mulej qal lil Balgħam:
Mur ma' dawn ir-rġiel: biss il-kliem li
ngħidlek, għandek titkellem. U hekk
Balgħam mar mal-mexxejja ta' Balaq.
36 U malli Balaq sama' li Balgħam ġej,
mar jiltaqa' miegħu f'belt ta' Mowab, li
qiegħda fi truf Arnon, fl-aħħar tat-truf.
37 U Balaq qal lil Balgħam: Ma bagħttx
jien malajr insejjaħlek? Għaliex ma
ġejtlix? Ma nistax tassew nagħtik kull
ġieh?
38 U Balgħam qal lil Balaq: Hawn jien;
ġejt għandek: nista' issa b'xi mod ngħid
xi ħaġa? Il-kliem li Alla jqegħidli f'fommi,
lilhom ngħid.
39 U Balgħam mar ma' Balaq, u waslu
Kirjat-Ħusot.
40 U Balaq offra gniedes u ngħaġ, u
bagħat lil Balgħam, u lill-mexxejja li kienu
miegħu.
41 U ġara l-għada, li Balaq ħa lil
Balgħam, u tellgħu fuq il-għoljiet ta'
Bagħal; biex minn hemm jara tarf il-kamp
ta' Iżrael.

23 U Balgħam, qal lil Balaq: Ibnili
hawn seba' artali, u hejjili hawn
seba' għoġiela u seba' kbiex.
2 U Balaq għamel kif qal Balgħam; u
Balaq u Balgħam offrew fuq kull altar
għoġol u kibx.
3 U Balgħam qal lil Balaq: Oqgħod
ħdejn l-offerta maħruqa tiegħek, u jien
immur: għandu mnejn il-Mulej jiġi jiltaqa'
miegħi: u kulma jurini, ngħidulek. U
tala' f'post għoli.
4 U Alla ltaqa' ma' Balgħam: u qallu:
hejjejt seba' altari, u offrejt fuq kull altar
għoġol u kibx.
5 U l-Mulej qiegħed il-kliem f'fomm
Balgħam, u qal: Arġa' mur għand Balaq,
u għidlu hekk.
6 U raġa' mar għandu, u, ara, hu kien
wieqaf ħdejn is-sagrifiċċju tiegħu tal-ħruq,
hu, u l-mexxejja kollha ta' Mowab.
7 U Balgħam lissen l-oraklu tiegħu, u

qal: Balaq ġiebni minn Aram, is-sultan ta' Mowab, mill-muntanji tal-lvant, u qalli: Ejja ishitli 'l Ġakobb! Ejja, idgħi lil Iżrael!
8 Kif nisħet, lil min ma seħtux Alla? Jew kif nidgħi, lil min ma dagħalux il-Mulej?
9 Għax minn fuq ras il-blat narah, u minn fuq il-għoljiet inħares lejh: ara, il-poplu jgħammar waħdu, u mal-ġnus mhux magħdud.
10 Min jista' jgħodd it-trab ta' Ġakobb, u jgħodd ir-raba' waħda minn Iżrael? Ħallini mmut il-mewta tat-tajbin, u ħa jkun l-aħħar tiegħi bħal tagħhom!
11 U Balaq qal lil Balgħam: X'għamiltli? Jien ħadtek biex tisħet l-egħdewwa tiegħi, u, ara, int ma għamiltx ħlief berikthom.
12 U l-ieħor wieġeb u qal: M'għandix inqis li nitkellem dak li l-Mulej qiegħed f'fommi?
13 U Balaq qallu: Ejja miegħi, nitolbok, f'post ieħor, minn fejn tista' tarahom: int tara biss tarf minnhom, u ma tarahomx kollha: u ishithomli minn hemm.
14 U ġiebu fil-għalqa ta' Sofim, fuq ras il-Pisga, u bena seba' altari, u offra għoġol u kibx fuq kull altar.
15 U Bagħlam qal lil Balaq: Oqgħod hawn ħdejn l-offerta maħruqa tiegħek, waqt li jien nintaqa' mal-Mulej hemm.
16 U l-Mulej iltaqa' ma' Balgħam, u qegħidlu l-kliem f'fommu, u qallu: Arġa' mur għand Balaq, u hekk għidlu:
17 U xħin Balgħam ġie għandu, ara, hu kien wieqaf ħdejn l-offerta tiegħu tal-ħruq u l-mexxejja ta' Mowab miegħu. U Balaq qallu: X'qal il-Mulej?
18 U Balgħam lissen l-oraklu tiegħu, u qal: Qum, Balaq, u isma'; agħtini widen, o bin Sifor!
19 Mhux raġel Alla, biex jigdeb; jew bin il-bniedem, biex jindem: jaqaw igħid, u ma jagħmilx? jew iwiegħed, u ma jżommx kelmtu?
20 Ara, biex inbierek jien ħadt l-ordni: bierek hu, u jien ma nistax inraġġa' lura l-barka.
21 Hu ma jilmaħx ħażen f'Ġakobb, u lanqas ra għawl f'Iżrael: il-Mulej, Alla tiegħu, miegħu; u l-għajta ta' sultan hi fosthom.
22 Alla ħariġhom mill-Eġittu; hu għalihom bħal qrun ta' gendus salvaġġ.
23 Tassew, mhemmx seħer f'Ġakobb, lanqas hemm xi teħbir f'Iżrael: f'waqtu, jingħad lil Ġakobb, u lil Iżrael: X'għamel Alla!
24 Ara, il-poplu jqum bħal ljunissa, u jirtafa' bħal ljun: ma jimteddx qabel ma jkun kiel il-priża tiegħu, u jkun xorob demm il-maqtulin.
25 U Balaq qal lil Balgħam: La tisħtuhom xejn, u la tbirkuhom xejn.
26 Iżda Balgħam wieġeb, u qal lil Balaq: Ma għidtlikx, li kulma jgħid il-Mulej, lilu nagħmel?
27 U Balaq qal lil Balgħam: Ejja, nitolbok, nieħdok f'post ieħor; għandu mnejn jogħġbu lil Alla li tisħithomli minn hemm.
28 U Balaq ħa lil Balgħam fuq il-quċċata ta' Pegħor, li tħares lejn Ġesimon.
29 U Balgħam qal lil Balaq: Ibnili hawn seba' altari, u hejjili hawn seba' għoġiela, u seba' kbiex.
30 U Balaq għamel kif qallu Balgħam, u offra għoġol u kibx fuq kull artal.

24 U meta Balgħam ra li kien jogħġob lill-Mulej ibierek lil Iżrael, ma marx, bħal drabijiet oħra, ifittex is-sħarijiet, imma dawwar wiċċu lejn id-deżert.
2 U Balgħam rafa' għajnejh, u ra 'l Iżrael igħammar fit-tined tiegħu skond it-tribujiet tiegħu; u l-ispirtu t'Alla ġie fuqu.
3 U lissen l-oraklu tiegħu, u qal: Hekk igħid Balgħam, bin Begħor: hekk igħid il-bniedem li għandu għajnejh miftuħa:
4 Hekk igħid min jisma' kliem Alla; li jara l-viżjoni ta' Dak li jista' kollox; li jaqa' u jinfetħulu għajnejh.
5 Kemm huma sbieħ it-tined tiegħek, o Ġakobb, u l-agħmajjar tiegħek, o Iżrael!
6 Bħal widien jinfirxu, bħal ġonna ħdejn xi xmara, bħal sabbara li l-Mulej ħawwilha, bħal ċedri ħdejn l-ilmijiet.
7 Ifur l-ilma mis-satal tiegħu, u nislu jkun f'kotra ta' ilmijiet, u s-sultan tiegħu jogħla aktar minn Agag, u tintrafa' s-saltna tiegħu.
8 Alla li ħarġu mill-Eġittu jagħtih il-qawwa ta' gendus salvaġġ: jibla' l-ġnus egħdewwa tiegħu, u jfarrak għadamhom, u bil-vleġeġ tiegħu jinfidhom.
9 Jibrek, jimtedd bħal ljun, u bħal ljunissa; min iqajmu? Imbierek kull min ibierkek: u misħut min jisħtek!
10 U għadab Balaq xegħel għal Balgħam, u Balaq ħabbat idejh, u qal lil Balgħam: Sejjaħtlek biex tisħet lill-egħdewwa tiegħi, u, ara, int berikthom għal tliet darbiet.
11 Għalhekk issa aħrab lejn artek: jien kont ħsibt li nimliek b'ġieħ kbir; iżda, ara, il-Mulej żammek lura minn dal-ġieħ.
12 U Balgħam wieġeb lil Balak: Ma għidtilhomx jien lill-messaġġiera tiegħek li inti bgħattli,
13 Li jekk jagħtini Balaq mimli daru fidda u deheb, jien ma mmurx kontra l-ordni tal-Mulej, biex nagħmel minn rajja tajjeb jew ħażin; iżda dak li jgħidli l-Mulej, jien ngħid?
14 U issa, ara, jien sejjer lejn niesi: ejja, mela, u ngħidlek x'għad jagħmel dal-poplu lill-poplu tiegħek fiż-żmien li ġej.

15 U lissen l-oraklu tiegħu, u qal: Hekk
igħid Balgħam, bin Begħor: hekk igħid
il-bniedem li għajnejh miftuħa:
16 Hekk igħid min jisma' kliem Alla;
li jagħraf il-għerf ta' l-aktar Għoli; li jara
l-viżjoni ta' Dak li jista' kollox; li jaqa' u
jinfetħulu għajnejh.
17 Narah, imma mhux issa: inħares
lejh, imma mhux qrib: titla' Kewkba
minn Ġakobb, u jqum Xettru minn
Iżrael, u jkisser ġnub Mowab, u jeqred
l-ulied kollha ta' Set.
18 U Edom ikun wirtu, u Segħir ukoll
ikun wirt l-egħdewwa tiegħu; u Iżrael
jagħmel egħmil ta' ħila.
19 Minn Ġakobb jiġi wieħed isaltan, u
jeqred dak li jkun fadal mill-belt.
20 U xħin ra lil Għamaleq, baqa'
jlissen l-oraklu tiegħu, u qal: L-ewwel fil-
ġnus hu Għamaleq; iżda tmiemu jkun li
jinqered għal dejjem.
21 Imbagħad ra l-Kenin, u lissen l-
oraklu tiegħu, u qal: Qawwija agħmartek,
u int tqiegħed fil-blat il-bejta tiegħek.
22 Madankollu l-Keni jsir ħerba, sa-
kemm Assur jieħdok fil-jasar.
23 U raġa' lissen l-oraklu tiegħu, u qal:
Jaħasra, min ikun ħaj meta Alla jagħmel
dan!
24 U jiġu ġfien minn naħa tal-Kittim,
u jgħakksu lil Assur, u jgħakksu lil
Għeber, u hu wkoll jintemm għal dejjem.
25 U Balgħam qam, u telaq, u raġa'
lura lejn artu: u Balaq ukoll mar għal
triqtu.

25 U Iżrael għammar f'Settim, u
l-poplu beda jiżni mal-bniet ta'
Mowab.
2 U huma kienu jistiednu l-poplu għas-
sagrifiċċji ta' l-allat tagħhom: u l-poplu
kien jiekol, u jagħti qima lill-allat tagħ-
hom.
3 U Iżrael ingħaqad ma' Bagħal-
Pegħor u għadab il-Mulej xegħel għal
Iżrael.
4 U l-Mulej qal lil Mosè: Ħu l-mexxejja
kollha tal-poplu, u għallaqhom quddiem
il-Mulej f'wiċċ ix-xemx, biex qillet il-
Mulej tarġa' lura minn Iżrael;
5 U Mosè qal lill-imħallfin ta' Iżrael:
Oqtlu kull wieħed lil dawk li minn niesu
ngħaqdu ma' Bagħal-Pegħor.
6 U ara, wieħed minn ulied Iżrael ġie
u ġieb lil ħutu waħda Midjanija taħt
għajnejn Mosè, u taħt għajnejn il-miġem-
għa ta' wlied Iżrael, li kienu jibku f'bieb
it-tinda tal-laqgħa.
7 U malli Fineħas, bin Elgħażar, bin
Arun il-qassis, ra dan, qam minn qalb
il-miġemgħa, u qabad lanza f'idu;
8 U daħal wara dak ir-raġel ta' Iżrael
fit-tinda, u nifidhom it-tnejn, ir-raġel ta'
Iżrael, u l-mara f'żaqqha. U hekk waqfet
il-qerda minn qalb ulied Iżrael.
9 U dawk li mietu fil-qerda kienu
erbgħa u għoxrin elf.
10 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
11 Fineħas, bin Elgħażar, bin Arun
il-qassis, raġġa' lura qillti minn ulied
Iżrael, billi kien għajjur għal ġiehi fost-
hom; u hekk ma qridtx lil ulied Iżrael
fil-għejra tiegħi.
12 Għalhekk għid: Ara, jien nagħtih
il-għaqda tiegħi tas-sliem:
13 U tkun għalih, u għal nislu warajh,
għaqda ta' saċerdozju għal dejjem; għax
kien għajjur għal Alla tiegħu, u għamel
tpattija għal ulied Iżrael.
14 Issa isem ir-raġel Iżraelita, li kien
maqtul mal-mara Midjanija, kien Żimri,
bin Salu, mexxej ta' familja mit-tribù ta'
Simgħon.
15 U isem il-mara Midjanija l-maqtula
kien Kożbi, bint Sur; hu kien mexxej ta'
poplu, u ta' waħda mid-djar ta' Midjan.
16 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
17 Agħmel gwerra lil Midjanin, u
oqtolhom:
18 Għax huma għamlulkom gwerra
bil-qerq tagħhom, fil-biċċa ta' Pegħor, u
fil-biċċa ta' Kożbi, bint il-mexxej ta'
Midjan, oħthom, li kienet maqtula f'jum
il-qerda, ħtija ta' Pegħor.

26 U ġara wara l-qerda, illi l-Mulej
kellem lil Mosè, u lil Elgħażar bin
Arun il-qassis, billi qal:
2 Għoddu l-miġemgħa kollha ta' wlied
Iżrael, mill-għoxrin sena 'l fuq, skond dar
missirijiethom, dawk kollha li huma tajbin
għall-gwerra f'Iżrael.
3 U Mosè u Elgħażar il-qassis tkellmu
magħhom fil-witjiet ta' Mowab, ħdejn
il-Ġurdan, biswit Ġerko, billi qallu:
4 Għoddu l-poplu, mill-għoxrin 'l fuq;
bħalma 'l Mulej wissa lil Mosè u lil ulied
Iżrael, li ħarġu mill-Eġittu.
5 Ruben, il-kbir ta' Iżrael: ulied Ruben;
Ħanok, li minnu ħarġet il-familja tal-
Ħanokin: minn Pallu, il-familja tal-
Palluwin:
6 Minn Ħesron, il-familja tal-Ħes-
ronin: minn Karmi, il-familja tal-Karmin;
7 Dawn huma l-familji tar-Rubenin:
u dawk li ngħaddu minnhom kienu tlieta
u erbgħin elf, seba' mija u tletin.
8 Ulied Pallu, Elijab.
9 Ulied Elijab: Nemwel, u Datan, u
Abiram. Dan hu dak Datan u dak Abiram,
li kienu maħturin mill-miġemgħa, li qamu
għal Mosè, u għal Arun, mal-ġemgħa ta'
Koraħ, meta ħaduha mal-Mulej.
10 U l-art fetħet ħalqha, u belgħet
lilhom u 'l Koraħ, u mietet dik il-ġemgħa
meta ħaraq in-nar il-mitejn u ħamsin
raġel: u servew ta' eżempju.
11 Iżda wlied Koraħ ma mitux.
12 Ulied Simgħon skond il-familji

tagħhom: minn Nemwel, il-familja tan-
Nemwelin: minn Ġamin, il-familja tal-
Ġaminin: minn Ġakin, il-familja tal-
Ġakinin:
13 Minn Żeraħ, il-familja taż-Żeraħin;
minn Sawl, il-familja tas-Sawlin.
14 Dawn huma l-familji ġejjin minn
Simgħon; tnejn u għoxrin elf u mitejn.
15 Ulied Gad, skond il-familji tagħ-
hom: minn Sefon, il-familja tas-Sefonin:
minn Ħaġġi, il-familja tal-Ħaġġin: minn
Suni, il-familja tas-Sunin:
16 Minn Ożni, il-familja ta' l-Ożnin:
minn Għeri, il-familja tal-Għerin:
17 Minn Arod, il-familja ta' l-Arodin:
minn Areli, il-familja ta' l-Arelin.
18 Dawn huma l-familji ta' wlied Gad,
skond dawk li kienu magħdudin minn-
hom, erbgħin elf u ħames mitt raġel.
19 Ulied Ġuda kienu Għer u Onan:
u Għer u Onan mietu f'art Kangħan.
20 U wlied Ġuda skond il-familji
tagħhom kienu: minn Sela, il-familja tas-
Selanin: minn Fares, il-familja tal-Faresin:
minn Żeraħ, il-familja taż-Żeraħin.
21 U wlied Fares kienu: Minn Ħesron,
il-familja tal-Ħesronin: minn Ħamul, il-
familja tal-Ħamulin.
22 Dawn huma l-familji ta' Ġuda,
skond dawk li kienu magħdudin minnhom,
sitta u sebgħin elf u ħames mitt raġel.
23 Minn ulied Issakar skond il-familji
tagħhom: minn Tola, il-familja tat-
Tolagħin: minn Puwa, il-familja tal-
Puwin:
24 Minn Ġasub, il-familja tal-Ġasubin:
minn Simron, il-familja tas-Simronin.
25 Dawn huma l-familji ta' Issakar,
skond dawk li kienu magħdudin minn-
hom, erbgħa u sittin elf u tliet mija.
26 Ulied Żebulun, skond il-familji
tagħhom: minn Sered, il-familja tas-
Seredin: minn Elon, il-familja ta' l-Elonin:
minn Ġaħlel, il-familja tal-Ġaħlenin.
27 Dawn huma l-familji ta' Żebulun.
skond dawk li kienu magħdudin minn-
hom, sittin elf u ħames mitt raġel.
28 Ulied Ġużepp, skond il-familji tagħ-
hom, kienu Manasse u Efrajm.
29 Minn ulied Manasse: min Makir,
il-familja tal-Makirin. U Makir wiled il-
Gilgħad, u minn Gilgħad ġejja il-familja
tal-Gilgħadin.
30 Dawn huma wlied Gilgħad: minn
Ġeżer, il-familja tal-Ġeżerin: minn Ħeleq,
il-familja tal-Ħeleqin:
31 Minn Asrijel, il-familja ta' l-Asri-
jelin: minn Sikem, il-familja tas-Sikemin:
32 Min Semida, tas-Semidagħin: minn
Ħefer, il-familja tal-Ħeferin.
33 U Selofeħad bin Ħefer ma kellux
tfal subjien, imma bniet, u kien jisimhom
il-bniet ta' Selofeħad: Maħla, Nogħa,
Ħogla, Milka, u Tirsa.
34 Dawn huma l-familji ta' Manasse, u
dawk li kienu magħdudin minnhom kienu
tnejn u ħamsin elf u seba' mitt raġel.
35 Dawn huma wlied Efrajm, skond
il-familja tagħhom: minn Sutelaħ, il-
familja tas-Sutelħin: minn Beker, il-familja
tal-Bekrin: minn Taħan, il-familja tat-
Taħanin.
36 Dawn huma wlied Sutelaħ: minn
Għeran, il-familja tal-Għeranin.
37 Dawn huma l-familji ta' wlied
Efrajm, skond dawk li kienu magħdudin
minnhom, tnejn u tletin elf u ħames mitt
raġel. Dawn huma wlied Ġużepp, skond
il-familji tagħhom.
38 Ulied Benjamin, skond il-familji
tagħhom: minn Bela', il-familja tal-
Belgħin: minn Asbel, il-familja ta' l-
Asbelin: minn Aħiram, il-familja ta'
l-Aħiramin.
39 Minn Sufam, il-familja tas-Sufamin:
minn Ħufam, il-familja tal-Ħufamin.
40 U kienu wlied Bela': Ard u Nagħ-
man: minn Ard, il-familja ta' l-Ardin: u
minn Nagħman, il-familja tan-Nagħmin.
41 Dawn huma wlied Benjamin, skond
il-familji tagħhom: u dawk li kienu magħ-
dudin minnhom kienu jgħoddu ħamsa u
erbgħin elf u sitt mitt raġel.
42 Dawn huma wlied Dan, skond il-
familji tagħhom: minn Suħam, il-familja
tas-Suħamin. Dawn huma l-familji ta'
Dan, skond il-familji tagħhom.
43 Il-familji kollha tas-Suħamin skond
dawk li kienu magħdudin minnhom,
kienu erbgħa u sittin elf u erba' mitt
raġel.
44 Ulied Aser, skond il-familji tagħ-
hom: minn Ġimna, il-familja tal-Ġimnin:
minn Ġesswi, il-familja tal-Ġesswin: minn
Berigħa, il-familja tal-Berigħin.
45 Minn ulied Berigħa: minn Ħeber,
il-familja tal-Ħebrin: minn Malkijel, il-
familja tal-Malkijelin.
46 U bint Aser kien jisimha Sara.
47 Dawn huma l-familji ta' wlied Aser,
skond dawk li kienu magħdudin minn-
hom: u jgħoddu tlieta u ħamsin elf u erba'
mitt raġel.
48 Ulied Naftali, skond il-familji tagħ-
hom: Minn Ġaħsel il-familja tal-Ġaħselin:
minn Guni, il-familja tal-Gunin:
49 Minn Ġeser, il-familja tal-Ġesrin:
minn Sillem, il-familja tas-Sillemin.
50 Dawn huma l-familji ta' Naftali,
skond il-familji tagħhom: u dawk li
ngħaddu minnhom kienu ħamsa u erbgħin
elf u erba' mitt raġel.
51 Dawn huma wlied Iżrael, li kienu
magħdudin: sitt mitt elf u wieħed u seba'
mija u tletin.
52 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
53 Lil dawn tqassam l-art, b'wirt,
skond għadd ismijiethom.
54 Lil min hu ta' għadd kbir, agħtih
wirt kbir: u lil min hu żgħir, wirt żgħir:

lil kulħadd jingħata wirt skond il-magħ-
dudin tiegħu.
55 Madankollu, l-art tinqasam bix-
xorti: skond ismijiet it-tribujiet ta' missiri-
jiethom, jirtuha.
56 Bix-xorti taqsmu wirt l-art bejn il-
kbir u ż-żgħir.
57 U dawn huma l-Leviti magħdudin
skond il-familji tagħhom: minn Gerson,
il-familja tal-Gersonin; minn Kehat, il-
familja tal-Keħatin: minn Merari, il-
familja tal-Merarin.
58 Dawn huma l-familji tal-Leviti: il-
familja tal-Lebnin, il-familja tal-Hebronin,
il-familja tal-Maħlin, il-familja tal-Musin,
il-familja tal-Koraħin. U Keħat wiled lil
Għamram.
59 U isem mart Għamram kien Ġoke-
bed, bint Levi, u twelditlu fl-Eġittu; u
wildet lil Għamram, lil Arun, u lil Mosè,
u lil Mirjam oħthom.
60 Lil Arun twieldu Nadab, Abihu,
Elgħażar, u Itamar.
61 U Nadab u Abihu mietu, huma u
joffru nar barrani quddiem il-Mulej.
62 U dawk li kienu magħdudin minn-
hom kienu tlieta u għoxrin elf, kollha rġiel
minn xahar 'il fuq: għax ma kinux magħ-
dudin qalb ulied Iżrael, għax ma kien
mogħti lilhom l-ebda wirt fost ulied
Iżrael.
63 Dan hu għadd ulied Iżrael, li kienu
magħdudin minn Mosè u Elgħazar il-
qassis fil-witjiet ta' Mowab, ħdejn
il-Ġurdan, biswit Ġerko.
64 Iżda fost dawn ma kien hemm ħadd
mill-magħdudin ta' Mosè u Arun il-qassis,
li kienu għaddu lil ulied Iżrael fid-deżert
ta' Sinaj.
65 Għax il-Mulej kien qal għalihom:
Sgur li jmutu fid-deżert. U ma baqa' ħadd
minnhom, ħlief Kaleb, bin Ġefunne, u
Ġożwè, bin Nun.

27 Imbagħad resqu l-bniet ta' Selofe-
ħad, bin Ħefer, bin Gilgħad, bin
Makir, bin Manasse, mill-familji ta'
Manasse, bin Ġużepp, li kien jisimhom:
Maħla, Nogħa, Ħogla, Milka u Tirsa.
2 U qagħadu quddiem Mosè, u
quddiem Elgħażar il-qassis, u quddiem
il-mexxejja u l-miġemgħa kollha, fil-bieb
tat-tinda tal-laqgħa, igħidu:
3 Miet missierna fix-xagħri, iżda ma
kienx mal-ġemgħa ta' dawk li nġemgħu
kontra l-Mulej, fil-ġemgħa ta' Koraħ; iżda
miet fi dnubu, u ma kellux subjien.
4 Għaliex isem missierna għandu jitneħ-
ħa minn fost il-familja tiegħu, la ma
kellu ebda tifel? Agħtina, mela, biċċa art
tagħna qalb ħut missierna.
5 U Mosè ġieb il-biċċa tagħhom qud-
diem il-Mulej.
6 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
7 Sewwa qalu l-bniet ta' Selofeħad:
Iva, int tagħtihom biċċa art b'wirt qalb
ħut missierhom; u tgħaddi wirt missier-
hom lilhom.
8 U tkellem lil ulied Iżrael, tgħidilhom:
Jekk raġel imut, u ma jkollux subjien,
intom tgħaddu l-wirt tiegħu lil bintu.
9 U jekk ma jkollux bniet, tagħtu l-wirt
tiegħu lil ħutu.
10 U jekk ma jkollux ħutu, tagħtu
l-wirt tiegħu lil ħut missieru.
11 U jekk missieru ma jkollux ħutu,
tagħtu l-wirt tiegħu lill-eqreb wieħed li
jiġi minnu, mill-familja tiegħu, u jirtu hu.
Hu dan ikun għal ulied Iżrael statut u
ordinanza bħal ma ordna l-Mulej lil
Mosè.
12 U l-Mulej qal lil Mosè: Itla' fuq il-
muntanja ta' Għabarim, u ħares lejn l-art
li jien tajt lil ulied Iżrael.
13 U malli tkun rajtha, tingabar ma'
niesek int ukoll, bħal ma nġabar Arun
ħuk.
14 Għax intom ixxewwixtu kontra
kelmti fid-deżert ta' Żin, meta qamet il-
miġemgħa, u ma wrejtux il-qdusija tiegħi
fl-ilma quddiem għajnejhom: dan hu l-
ilma ta' Meriba f'Kades, fid-deżert ta'
Żin.
15 U Mosè kellem lill-Mulej, qallu:
16 Ħalli l-Mulej, Alla ta' l-ispirti tal-
ħajjin kollha, iqiegħed raġel fuq il miġem-
għa,
17 Li jista' joħroġ quddiemhom, u li
jista' jidħol quddiemhom, li joħroġhom u
jdaħħalhom; biex il-miġemgħa tal-Mulej
ma tkunx bħal merħla li m'għandhiex raj.
18 U l-Mulej qal lil Mosè: Ħu 'l Ġożwè
bin Nun, raġel li fih hemm l-ispirtu, u
qiegħed idek fuqu;
19 U qiegħdu quddiem Elgħażar il-
qassis, u quddiem il-miġemgħa kollha; u
agħtih l-ordnijiet tiegħek quddiem għajnej-
hom.
20 U agħti lilu mill-awtorità tiegħek,
biex jisimgħu minnu il-miġemgħa kollha
ta' Iżrael.
21 U joqgħod quddiem Elgħażar il-
qassis, li jistaqsilu quddiem il-Mulej xi
jgħid l-Urim: u għall-kelma tiegħu
joħorġu, u għall-kelma tiegħu jidħlu, kemm
hu u kemm l-ulied kollha ta' Iżrael, u
l-miġemgħa kollha miegħu.
22 U Mosè għamel bħal ma ordnalu
l-Mulej: u ħa lil Ġożwè, u qiegħdu qud-
diem Elgħażar il-qassis, u quddiem il-
miġemgħa kollha:
23 U qiegħed idejh fuqu, u taħ il-
ħakma, bħal ma ordna l-Mulej permezz
ta' Mosè.

28 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Ordna lil ulied Iżrael, u għidil-
hom: Qisu li tagħtuni, f'waqthom, l-offerta

tiegħi, u l-ikel li għandu jinħaraq għalija
b'riħa ħelwa.
3 U tgħidilhom: Din hi l-offerta
magħmula bin-nar li intom toffru lill-
Mulej: żewġ ħrief ta' l-ewwel sena, bla
difett, kuljum, bħala offerta maħruqa għal
dejjem.
4 Ħaruf wieħed toffruh filgħodu; u
l-ħaruf l-ieħor toffruh fil-għabex tal-
għaxija.
5 U l-għaxra waħda ta' efa smid, bħala
offerta tal-qamħ, mibxuxa bi rbigħa ta'
żejt misħuq.
6 Hi offerta maħruqa ta' dejjem, li
kienet offruta fuq il-muntanja Sinaj,
b'riħa tfuħ, sagrifiċċju magħmul bin-nar
lill-Mulej.
7 U t-tiswib tagħha jkun rbigħa ta' hin
għal kull ħaruf: fil-post imqaddes inti
ssawwab it-tiswib ta' l-inbid safi lill-Mulej.
8 U l-ħaruf l-ieħor toffrih fil-għabex tal-
għaxija: bħall-offerta tal-qamħ ta' fil-
għodu, u bħat-tiswib tiegħu, toffrih:
sagrifiċċju magħmul bin-nar, b'riħa tfuħ
lill-Mulej.
9 U nhar ta' Sibt, żewġ ħrief ta' l-ewwel
sena bla difett, u żewġ egħxur smid bħala
offerta tal-qamħ, miblul biż-żejt, u
t-tiswib tiegħu:
10 Din hi l-offerta tal-ħruq, għal kull
nhar ta' Sibt, barra mill-offerta maħruqa
ta' kuljum, u t-tiswib tagħha.
11 U fl-ewwel tax-xhur tagħkom, toffru
offerta maħruqa lill-Mulej: żewġ għoġiela,
u kibx, seba' ħrief ta' l-ewwel sena bla
difett.
12 U tliet egħxur smid, għall-offerta tal-
qamħ, miblul biż-żejt, għal kull għoġol;
u żewġ egħxur smid, għall-offerta tal-
qamħ, miblul biż-żejt, għal kull kibx;
13 U għaxra waħda smid, miblul biż-
żejt, għall-offerta tal-qamħ, għal kull
ħaruf; offerta tal-ħruq, b'riħa tfuħ,
sagrifiċċju magħmul bin-nar lill-Mulej.
14 U t-tiswib tagħhom ikun nofs hin
inbid għal kull għoġol, u t-tielet waħda ta'
hin għall-kibx, u r-raba' waħda ta' hin
għall-ħaruf: din hi l-offerta maħruqa ta'
kull xahar ma' tul xhur is-sena.
15 U bodbod għas-sagrifiċċju għad-
dnub lill-Mulej ikun offrut, barra mill-
offerta tal-ħruq ta' kuljum u t-tiswib
tagħha.
16 U fl-erbatax ta' l-ewwel xahar, ikun
il-għid tal-Mulej.
17 U l-ħmistax ta' dax-xahar ikun għid,
għal sebat ijiem jittiekel ħobż bla ħmira.
18 L-ewwel jum ikun laqgħa mqaddsa;
la tagħmlu l-ebda xogħol ta' ħaddiema
dak in-nhar.
19 Iżda toffru sagrifiċċju magħmul bin-
nar bħala offerta tal-ħruq lill-Mulej; żewġ
għoġiela, kibx, u seba' ħrief ta' sena: u
jkunulkom bla difett.
20 U l-offerta tagħhom tal-qamħ tkun
tas-smid miblul biż-żejt: tliet egħxur għal
kull għoġol; żewġ egħxur għal kull kibx;
21 U għaxra waħda għal kull ħaruf,
għas-seba' ħrief:
22 U bodbod għall-offerta tad-dnub,
bħala offerta biex jitgħattew dnubietkom.
23 U dawn toffruhom barra l-offerta
maħruqa ta' filgħodu, li hi offerta maħruqa
ta' kuljum.
24 Offru dawn il-ħwejjeġ kuljum, f'kull
wieħed mis-sebat ijiem; ikel is-sagrifiċċju
magħmul bin-nar, b'riħa tfuħ għall-Mulej:
offruh barra l-offerta maħruqa ta' kuljum,
u t-tiswib tagħha.
25 U fis-seba' jum ikollkom laqgħa
mqaddsa; u ma tagħmlu l-ebda xogħol ta'
ħaddiema.
26 F'jum l-ewwel frott, meta ġġibu
offerta ġdida tal-qamħ lill-Mulej, f'għid
il-ġmiegħ, ikollkom laqgħa mqaddsa; u
ma tagħmlu l-ebda xogħol ta' ħaddiema.
27 Iżda toffru offerta tal-ħruq, ta' riħa
tfuħ lill-Mulej: żewġ għoġiela, kibx, u
seba' ħrief ta' l-ewwel sena;
28 U l-offerta tagħhom tal-qamħ, smid
miblul biż-żejt, tliet egħxur għal kull
għoġol, u żewġ egħxur għal kull kibx,
29 Għaxra waħda għal kull wieħed
mis-seba' ħrief;
30 U bodbod, biex tagħmlu offerta ħa
tgħattu dnubietkom.
31 Toffruhom barra mill-offerta maħ-
ruqa ta' kuljum, u l-offerta tal-qamħ
tagħha, u t-tiswib tagħhom: qisu li
ikunulkom bla difett.

29 U fis-seba' xahar, fl-ewwel jum tax-
xahar, ikollkom laqgħa mqaddsa;
u l-ebda xogħol ta' ħaddiema ma tagħmlu:
ikun jum ta' daqq it-trombi għalikom.
2 U intom toffru offerta tal-ħruq,
b'riħa tfuħ lill-Mulej; għoġol, kibx, u seba'
ħrief ta' l-ewwel sena, bla difett.
3 U l-offerta tal-qamħ tagħhom tkun
tas-smid, miblul biż-żejt, tliet egħxur
għall-għoġol, u żewġ egħxur għall-kibx,
4 U għaxra waħda għal kull wieħed
mis-seba' ħrief:
5 U bodbod għas-sagrifiċċju għad-
dnub, biex tagħmlu offerta ħa tgħattu
dnubiethom.
6 Barra mill-offerta tal-ħruq ta' kull
xahar, u l-offerta tal-qamħ tagħha, u
l-offerta tal-ħruq ta' kuljum, u l-offerta
tal-qamħ tagħha, u t-tiswib tagħhom,
skond l-ordinanza tagħhom, b'riħa tfuħ,
sagrifiċċju magħmul bin-nar lill-Mulej.
7 U jkollkom fil-għaxra tas-seba' xahar
laqgħa mqaddsa; u tgħakksu lilkom
infuskom: l-ebda xogħol ma tagħmlu dak
in-nhar.
8 Iżda toffru offerta maħruqa lill-Mulej,
b'riħa tfuħ; għoġol, kibx, u seba' ħrief ta'
l-ewwel sena, u qisu li jkunu bla difett.

9 U l-offerta tal-qamħ tagħhom tkun
tas-smid, miblul biż-żejt; tliet egħxur
għall-għoġol, żewġ egħxur għall-kibx,
10 U għaxra waħda għal kull wieħed
mis-seba' ħrief:
11 U bodbod għas-sagrifiċċju għad-
dnub; barra mis-sagrifiċċju għall-maħfra
tad-dnubiet, u l-offerta tal-ħruq ta' kuljum,
u l-offerta tal-qamħ tagħha, u t-tiswib tagħ-
hom.
12 U fil-ħmistax tas-seba' xahar ikoll-
kom laqgħa mqaddsa; u intom ma
tagħmlu l-ebda xogħol ta' ħaddiema, u
tagħmlu għid f'ġieħ il-Mulej għal sebat
ijiem:
13 U toffru offerta tal-ħruq, sagrifiċċju
magħmul bin-nar, b'riħa tfuħ lill-Mulej;
tlittax il-għoġol, żewġ kbiex, u erbatax-il
ħaruf ta' l-ewwel sena, bla difett:
14 U l-offerta tal-qamħ tagħhom tkun
tas-smid, miblul biż-żejt, tliet egħxur għal
kull wieħed mit-tlittax-il għoġol, żewġ
egħxur għal kull wieħed miż-żewġ kbiex,
15 U għaxra waħda għal kull wieħed
mill-erbatax-il ħaruf:
16 U bodbod għas-sagrifiċċju għad-
dnub; barra mill-offerta tal-ħruq ta'
kuljum, u l-offerta tal-qamħ, u t-tiswib
tiegħu.
17 U t-tieni jum, toffru tnax-il għoġol,
żewġ kbiex, u erbatax-il ħaruf ta' l-ewwel
sena, bla difett.
18 U l-offerta tal-qamħ tagħhom, u
t-tiswib tagħhom għall-għoġiela, għall-
kbiex, u għall-ħrief, tkun skond il-għadd
tagħhom, u skond ir-reguli stabbiliti.
19 U bodbod għas-sagrifiċċju għad-
dnub; barra mill-offerta tal-ħruq ta' kul-
jum, u l-offerta tal-qamħ tiegħu, u t-tiswib
tagħhom.
20 U fit-tielet jum, ħdax-il għoġol, żewġ
kbiex, u erbatax-il ħaruf ta' l-ewwel sena,
bla difett;
21 U l-offerta tal-qamħ tagħhom, u
t-tiswib tagħhom għall-għoġiela, għall-
kbiex u għall-ħrief, ikunu skond il-għadd
tagħhom, u skond ir-reguli stabbiliti.
22 U bodbod għas-sagrifiċċju għad-
dnub; barra offerta maħruqa ta' kuljum, u
l-offerta tal-qamħ tiegħu, u t-tiswib tiegħu.
23 U fir-raba' jum għaxar għoġiela,
żewġ kbiex, u erbatax-il ħaruf ta' l-ewwel
sena, bla difett:
24 Bl-offerta tal-qamħ tagħhom, u t-
tiswib tagħhom għall-għoġiela, għall-
kbiex, u għall-ħrief, ikunu skond il-għadd
tagħhom, u skond ir-reguli stabbiliti.
25 U bodbod għas-sagrifiċċju għad-
dnub; barra mill-offerta tal-ħruq ta'
kuljum, u l-offerta tal-qamħ tiegħu, u t-
tiswib tiegħu.
26 Fil-ħames jum toffru disa' għoġiela,
żewġ kbiex, u erbatax-il ħaruf ta' sena,
bla difett:
27 U l-offerta tal-qamħ tagħhom, u
t-tiswib tagħhom għall-għoġiela, għall-
kbiex u għall-ħrief, ikunu skond il-għadd
tagħhom, u skond ir-reguli stabbiliti.
28 U bodbod għas-sagrifiċċju għad-
dnub; barra l-offerta tal-ħruq ta' kuljum, u
l-offerta tal-qamħ tiegħu, u t-tiswib
tiegħu.
29 U fis-sitt jum, tmien għoġiela, żewġ
kbiex, u erbatax-il ħaruf ta' sena, bla
difett:
30 U l-offerta tal-qamħ tagħhom, u
t-tiswib tagħhom għall-għoġiela, għall-
kbiex u għall-ħrief, tkun skond il-għadd
tagħhom, u skond ir-reguli stabbiliti.
31 U bodbod għas-sagrifiċċju għad-
dnub: barra mill-offerta tal-ħruq ta'
kuljum, u l-offerta tal-qamħ tiegħu, u
t-tiswib tiegħu.
32 U fis-seba' jum, seba' għoġiela,
żewġ kbiex, u erbatax-il ħaruf ta' l-ewwel
sena, bla difett:
33 U l-offerta tal-qamħ tagħhom u
t-tiswib tagħhom għall-għoġiela, għall-
kbiex u għall-ħrief, ikunu skond il-għadd
tagħhom, u skond ir-reguli stabbiliti.
34 U bodbod għas-sagrifiċċju għad-
dnub; barra mill-offerta tal-ħruq ta'
kuljum, u l-offerta tal-qamħ tiegħu, u
t-tiswib tiegħu.
35 It-tmien jum ikollkom laqgħa mqad-
dsa: l-ebda xogħol ta' ħaddiema ma
tagħmlu dak in-nhar:
36 Iżda toffru offerta tal-ħruq, sagri-
fiċċju magħmul bin-nar, b'riħa tfuħ lill-
Mulej: għoġol, kibx, seba' ħrief ta'
l-ewwel sena, bla difett.
37 L-offerta tal-qamħ tagħhom, u
t-tiswib tagħhom għall-għoġol, għall-kibx,
u għall-ħrief, ikunu skond il-għadd
tagħhom, u skond ir-reguli stabbiliti.
38 U bodbod għas-sagrifiċċju għad-
dnub: barra l-offerta tal-ħruq ta' kuljum,
u l-offerta tal-qamħ tiegħu, u t-tiswib
tiegħu.
39 Dawn il-ħwejjeġ tagħmlu fl-għidien
tagħkom lill-Mulej, barra mill-wegħdiet
tagħkom, u barra milli tagħtu minn
rajkom, għall-offerti maħruqin tagħkom,
u għall-offerti tagħkom tal-qamħ, u għat-
tiswib tagħkom, u għas-sagrifiċċji tagħ-
kom tas-sliem.
40 U Mosè kellem lil ulied Iżrael,
skond kulma ordnalu il-Mulej.

**30** U Mosè kellem lill-kapijiet tat-
tribujiet ta' wlied Iżrael, qalilhom:
Dan hu li ordna l-Mulej.
2 Jekk wieħed jagħmel wegħda lill-
Mulej, jew jaħlef li jorbot ruħu b'rabta;
m'għandux jonqos minn kelmtu: skond
kulma ħareġ minn fommu jagħmel.
3 Jekk mara wkoll tagħmel wegħda
lill-Mulej, u tintrabat b'rabta, meta
għadha xebba f'dar missierha;

4 U missierha jisma' bil-wegħda
tagħha, u bir-rabta li biha rabtet ruħha,
u missierha ma jgħidilha xejn, il-wegħdi
tagħha kollha jkunu jiswew, u l-irbit kollu
li bih rabtet ruħha, jiswa.
5 Iżda jekk missierha ma jħallihiex dak
in-nhar li jisma'; l-ebda waħda mill-
wegħdi tagħha, jew mir-rabtiet tagħha li
biha rabtet ruħha ma jiswew: u l-Mulej
jaħfrilha, għax missierha ma ħallihiex.
6 U jekk tiżżewweġ, wara li tkun
għamlet il-wegħda, jew ħarġet xi kelma
bla ħsieb minn xofftejha, li biha rabtet
ruħha;
7 U żewġha jisma' dan, u ma jgħidilha
xejn dak in-nhar li jisma': il-wegħdi tagħha
jiswew, u l-irbit li bih rabtet ruħha jiswa.
8 Iżda jekk żewġha ma jgħidilha xejn
dak in-nhar li jisma', iħassar il-wegħda li
għamlet, u dak li ħareġ minn xofftejha bla
ħsieb, li bih rabtet ruħha: u l-Mulej
jaħfrilha.
9 Imma kull wegħda ta' armla, u ta'
dik li hi iddivorzjata, li bihom rabtu
ruħhom, jiswew.
10 U jekk mara tagħmel wegħda f'dar
żewġha, jew torbot ruħha b'ħalfa;
11 U jisma' żewġha, u ma jgħidilha
xejn, u ma jħassrilha xejn; il-wegħdi
tagħha kollha jiswew, u l-irbit kollu li bih
rabtet ruħha, jiswa.
12 Iżda jekk żewġha jħassarhom dak
in-nhar li jisma' bihom; kulma ħareġ
minn xofftejha dwar il-wegħdi tagħha, jew
dwar ir-rabta ta' ruħha, ma jiswiex:
żewġha ħassarhom; u l-Mulej jaħfrilha.
13 Kull wegħda, u kull ħalfa biex
tgħakkes ruħha, żewġha jista' jwettaqha,
jew żewġha jista' jxejjinha.
14 Iżda jekk żewġha jibqa' sieket għal
kollox magħha minn jum għal ieħor;
imbagħad iwettaq il-wegħdi kollha tagħha,
jew l-irbit kollu tagħha, li għandha fuqha:
iwettaqhom, għax ma qal xejn dak in-nhar
li sama' bihom.
15 Iżda jekk iħassarhom wara li sama'
fuqhom; fuqu tkun il-ħtija tagħha.
16 Dawn huma l-istatuti, li l-Mulej ta
lill-Mosè, bejn raġel u martu, u bejn
missier u bintu, li tkun għadha xebba f'dar
missierha.

31 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Ħa jitħallsu wlied Iżrael minn fuq
il-Midjanin, u wara tinġabar ma' niesek.
3 U Mosè kellem lill-poplu, qallu:
Armaw xi rġiel minn fostkom għall-
gwerra, ħa jaħbtu għall-Midjanin, biex
jitħallas il-Mulej minn fuq Midjan.
4 Minn kull tribù elf, mit-tribujiet
kollha ta' Iżrael, tibgħatu għall-gwerra.
5 Għalhekk taw mill-eluf ta' Iżrael, elf
minn kull tribù; tnax-il elf raġel, armati
għall-gwerra.
6 U Mosè bagħathom elf minn kull
tribù għall-gwerra, huma u Fineħas, bin
Elgħażar, il-qassis, bil-għodod imqaddsa,
u bit-trombi li jżarżru f'idejh.
7 U tqabdu mal-Midjanin, bħal ma
ordna l-Mulej lil Mosè; u qatlu lill-irġiel
kollha.
8 U qatlu wkoll, mal-maqtulin, lis-
slaten ta' Midjan: Evi, Rekem, Sur, Ħur,
u Reba', ħames slaten ta' Midjan; u lil
Balgħam, bin Begħor, qatluh bis-sejf.
9 U wlied Iżrael ħadu maqbudin lin-
nisa Midjanin kollha, u liż-żgħar tagħhom,
u l-imrieħel tagħhom, u ħadu l-bhejjem
tagħhom kollha, u l-imrieħel tagħhom
kollha, u ġidhom kollu.
10 U l-bliet tagħhom kollha fejn kienu
jgħammru, u l-kampijiet tagħhom kollha,
ħarquhom bin-nar.
11 U ħadu kulma ħatfu, u l-priża
kollha, kemm nies, u kemm bhejjem.
12 U ġiebu għand Mosè, u għand
Elgħażar il-qassis, u għand il-miġemgħa
ta' wlied Iżrael, lin-nies maqbudin, u
l-priża, u dak li ħatfu, fil-kamp fil-witjiet
ta' Mowab, ħdejn il-Ġurdan, biswit Ġerko.
13 U Mosè, u Elgħażar il-qassis, u
l-mexxejja kollha tal-miġemgħa, ħarġu biex
jiltaqgħu magħhom barra mill-kamp.
14 U Mosè għadab għall-kmandanti ta'
l-eżerċti, għall-kaptani ta' l-eluf, u għall-
kaptani tal-mijiet, li ġew mit-taqbida.
15 U Mosè qalilhom: Ħallejtu ħajjin
in-nisa kollha?
16 Araw, huma kienu li fuq il-kliem ta'
Balgħam, ġibdu lil ulied Iżrael biex
jidinbu kontra l-Mulej fil-biċċa ta Pegħor,
u saret dik il-qerda fil-miġemgħa tal-
Mulej.
17 Għalhekk issa, oqtlu lit-tfal kollha
rġiel fost iż-żgħar tagħhom, u oqtlu kull
mara li kellha x'taqsam ma' raġel billi
mteddet miegħu.
18 Iżda t-tfal kollha nisa, li ma kell-
homx x'jaqsmu ma' raġel billi mteddu
miegħu, ħalluhom ħajjin għalikom.
19 U intom oqogħdu barra mill-kamp
sebat ijiem: kull min qatel lil xi ħadd, jew
mess xi mejjet, jissaffa hu, u l-priġunieri
tiegħu fit-tielet jum, u fis-seba' jum.
20 U saffu l-ilbies kollu tagħkom, u
dak kollu li hu magħmul mill-ġild, u kull
xogħol magħmul mix-xagħar tal-mogħoż,
u kull ħaġa ta' l-injam.
21 U Elgħażar il-qassis qal lill-gwer-
rieri li marru għat-taqbida: Din hi ordni
tal-liġi li l-Mulej ta lil Mosè:
22 Id-deheb, il-fidda, il-bronż, il-ħadid,
il-landa, u ċ-ċomb,
23 Kulma jiflaħ għan-nar, għadduh
min-nar, u jindaf: madankollu, jissaffa
wkoll bl-ilma ta' l-inġiesa: u dak li ma
jiflaħx għan-nar, għadduh mill-ilma.
24 U taħslu ħwejjiġkom fis-seba' jum,
u titnaddfu, u wara tidħlu fil-kamp.

25 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
26 Għodd l-priża kollha li nqabdet,
sew bnedmin u sew bhejjem, int, u
Elgħażar il-qassis, u l-kapijiet ta' djar
il-miġemgħa:
27 U taqsam bin-nofs il-priża; bejn
il-gwerrieri li ħarġu għat-taqbida, u bejn
il-miġemgħa kollha:
28 U tarfa' ħaraġ lill-Mulej mingħand
il-gwerrieri li ħarġu għat-taqbida: il-
wieħed fil-ħames mija, kemm min-nies, u
kemm mill-baqar, mill-ħmir, u min-ngħaġ:
29 Hudu dal-ħaraġ min-nofs tagħhom,
u agħtuh lil Elgħażar il-qassis, bħala
offerta merfugħa lill-Mulej.
30 U min-nofs ta' wlied Iżrael, tieħu
l-wieħed fil-ħamsin, min-nies, mill-baqar,
mill-ħmir, min-ngħaġ, u mill-bhejjem
kollha, u tagħtihom lil-Leviti, li jagħmlu
l-għassa tat-tabernaklu tal-Mulej.
31 U Mosè u Elgħażar il-qassis għamlu
bħalma ordna l-Mulej lil Mosè.
32 Issa l-priża, dak li kien baqa' milli
qabdu l-gwerrieri, kien sitt mija u ħamsa
u sebgħin elf ngħaġa,
33 Tnejn u sebgħin elf baqra,
34 Wieħed u sittin elf ħmar,
35 U tnejn u tletin elf mara li kienu
għadhom ma kellhomx x'jaqsmu ma'
raġel billi mteddu miegħu.
36 U n-nofs, li kien sehem dawn li
marru għall-gwerra, kien tliet mija u
sebgħa u tletin elf u ħames mitt ngħaġa:
37 U l-ħaraġ tal-Mulej min-ngħaġ kien
sitt mija u ħamsa u sebgħin.
38 U l-baqar kienu sitta u tletin elf; u
minnhom il-ħaraġ tal-Mulej kien tnejn u
sebgħin.
39 U l-ħmir kienu tletin elf u ħames
mija; li minnhom il-ħaraġ tal-Mulej kien
wieħed u sittin.
40 U n-nies kienu sittax-il elf; li
minnhom il-ħaraġ tal-Mulej kien tnejn u
tletin ruħ.
41 U Mosè ta l-ħaraġ, li kien l-offerta
merfugħa lill-Mulej, lil Elgħażar il-qassis,
bħal ma ordna l-Mulej lil Mosè.
42 U min-nofs ta' wlied Iżrael, li kien
qasmu Mosè minn sehem il-gwerrieri,
43 (Issa n-nofs tal-miġemgħa kien tliet
mija sebgħa u tletin elf u ħames mitt
ngħaġa,
44 U sitta u tletin elf baqra,
45 U tletin elf u ħames mitt ħmar,
46 U sittax-il elf bniedem;)
47 U Mosè ħa min-nofs ta' wlied
Iżrael, il-wieħed fil-ħamsin, sew min-nies
u sew mill-bhejjem, u tahom lil-Leviti, li
kienu jgħassu t-tabernaklu tal-Mulej;
bħal ma ordna l-Mulej lil Mosè.
48 Imbagħad resqu quddiem Mosè
l-kmandanti li kienu fuq l-eluf ta' l-
eżerċtu, il-kapijiet ta' l-eluf, u l-kapijiet
tal-mijiet:
49 U qalu lil Mosè: Il-qaddejja tiegħek
għaddew il-gwerrieri li huma taħt il-
kmand tagħna, u ma jonqos ħadd minna.
50 Għalhekk ġibna, bħala offerta lill-
Mulej, kull wieħed milli sab, ħwejjeġ
tad-deheb, ktajjen u brazzuletti, ċrieket,
pendenti, u kullani, biex nagħmlu għal
ruħna offerta ħa ngħattu dnubietna qud-
diem il-Mulej.
51 U Mosè u Elgħażar il-qassis ħadu
minn għandhom id-deheb, kollu ħwejjeġ
maħdumin.
52 U d-deheb kollu ta' l-offerta li
offrew lill-Mulej, mingħand il-kapijiet ta'
l-eluf, u l-kapijiet tal-mijiet, kien sittax-il
elf u seba' mija u ħamsin xekel.
53 Il-gwerrieri kellhom kull wieħed dak
li ħataf għalih.
54 U Mosè u Elgħażar ħadu d-deheb
mingħand il-kapijiet ta' l-eluf, u l-
kapijiet tal-mijiet, u daħħluh fit-tinda
tal-laqgħa, bħala tifkira lil ulied Iżrael,
quddiem il-Mulej.

32 Issa, ulied Ruben u wlied Gad kell-
hom kotra kbira ta' mrieħel: u
meta raw li l-art ta' Ġagħżer, u l-art ta'
Gilgħad, kienu art tajba għall-imrieħel;
2 Ulied Gad u wlied Ruben ġew u
kellmu lil Mosè, u lil Elgħażar il-qassis, u
lill-mexxejja tal-miġemgħa, billi qalu:
3 Għatarot, u Dibon, u Ġagħżer, u
Nimra, u Hesebon, u Elegħale, u Sebam,
u Nebo, u Begħon,
4 L-art li l-Mulej waqqa' quddiem il-
miġemgħa ta' Iżrael, hi art ta' l-imrieħel,
u l-qaddejja tiegħek għandhom l-imrieħel:
5 Għalhekk, qalu huma, jekk aħna
sibna ħniena quddiemek, ħalli din l-art
tingħata lill-qaddejja tiegħek, biex tkun
tagħhom, u la tgħaddiniex il-Ġurdan.
6 U Mosè wieġeb lil ulied Gad, u lil
ulied Ruben: Hutkom imorru għall-gwerra,
u intom toqogħdu hawn?
7 Il-għala taqtgħu qalb ulied Iżrael biex
ma jgħaddux għall-art li tahom il-Mulej?
8 Hekk għamlu missirijietkom, meta
bgħatthom minn Kades-Barnija biex jit-
kixxfu l-art.
9 Għax meta telgħu sa wied Eskol, raw
l-art, u qatgħu qalb ulied Iżrael, biex ma
jmorrux fl-art li tahom il-Mulej.
10 U għadab il-Mulej xegħel dak in-
nhar, u ħalef, billi qal:
11 Sgur li ħadd mill-irġiel li ħarġu
mill-Eġittu, minn għoxrin sena 'l fuq, ma
jara l-art li jien ħlift lil Abraham, lil Iżakk,
u lil Ġakobb; għax ma mxewx sewwa
warajja:
12 Barra minn Kaleb, bin Ġefunne, il-
Keneżi, u Ġożwè, bin Nun: għax imxew
tajjeb wara l-Mulej.
13 U għadab il-Mulej xegħel għal
Iżrael, u ħalliehom jiġġerrew fid-deżert
għal erbgħin sena, sama ntemm in-nisel

kollu, li kien għamel id-deni f'għajnejn il-
Mulej.
14 U, ara, intom qomtu flok missiri-
jietkom, nisel ta' nies ħatjin, biex iżżidu
aktar il-qilla tal-għadab tal-Mulej għal
Iżrael.
15 Għax jekk intom iżżulu minn
warajh, jibqa' jħallihom fid-deżert, u
tħarbtu lil dawn in-nies kollha.
16 U resqu lejh, u qalu: Nibnu hawn
imqawel għall-imrieħel tagħna, u bliet
għat-tfal tagħna:
17 Iżda aħna narmaw lilna nfusna
biex nimxu quddiem ulied Iżrael, sama
ndaħħluhom f'posthom: u t-tfal tagħna
jibqgħu jgħammru fil-bliet bis-swar, min-
ħabba n-nies li jgħammru f'dik l-art.
18 Aħna ma mmorrux lura fi djarna,
qabel ma jiksbu wlied Iżrael kull wieħed
minnhom wirtu.
19 Għax aħna ma jkolniex wirt magħ-
hom 'il hemm mill-Ġurdan, jew iżjed
il-quddiem, meta jmissna l-wirt tagħna 'l
hawn mill-Ġurdan, in-naħa tal-lvant.
20 U Mosè qalilhom: Jekk tagħmlu
dil-ħaġa, jekk tarmaw lilkom infuskom,
u timxu quddiem il-Mulej għall-gwerra,
21 U kull gwerrier tagħkom jaqsam
il-Ġurdan quddiem il-Mulej, sakemm
ikeċċi l-egħdewwa tiegħu minn quddiemu;
22 U l-art tinħakem quddiem il-Mulej;
imbagħad wara terġgħu lura, u tkunu bla
ħtija quddiem il-Mulej, u quddiem Iżrael;
u din l-art tkun tagħkom quddiem il-
Mulej.
23 Iżda jekk ma tagħmlux hekk, ara,
tidinbu kontra l-Mulej: u kunu afu li
dnubkom isibkom.
24 Ibnu bliet għat-tfal tagħkom, u
mqawel għall-imrieħel tagħkom; u agħmlu
dak li ħareġ minn fommkom.
25 U wlied Gad, u wlied Ruben, qalu
lil Mosè: Il-qaddejja tiegħek jagħmlu kif
ordna sidi.
26 It-tfal tagħna, in-nisa tagħna, l-
imrieħel tagħna, u l-bhejjem kollha tagħna,
joqogħdu hawn fil-bliet ta' Gilgħad:
27 Iżda l-qaddejja tiegħek igħaddu,
kull wieħed minnhom armat għall-gwerra,
quddiem il-Mulej għat-taqbida, bħal ma
qal sidi.
28 U Mosè ta ordnijiet għalihom lil
Elgħażar il-qassis, u lil Ġożwè bin Nun, u
lill-kapijiet ta' djar il-missirijiet tat-tribujiet
ta' wlied Iżrael.
29 U Mosè qalilhom: Jekk ulied Gad
u wlied Ruben, igħaddu magħkom il-
Ġurdan, kollha armati għat-taqbida,
quddiem il-Mulej, u l-art taqa' f'idejkom;
intom tagħtuhom l-art ta' Gilgħad biex
tkun tagħhom:
30 Iżda jekk huma ma jgħaddux magħ-
kom armati, ikollhom sehem f'nofskom
f'art Kangħan.
31 U wlied Gad u wlied Ruben wieġbu,
billi qalu: Bħal ma qal il-Mulej lill-
qaddejja tiegħek, hekk nagħmlu.
32 Aħna ngħaddu armati quddiem il-
Mulej għal art Kangħan, biex jibqa' l-wirt
tagħna 'l hawn mill-Ġurdan.
33 U Mosè ta lil ulied Gad, u lil ulied
Ruben, u lil nofs it-tribù ta' Manasse, bin
Ġużepp, is-saltna ta' Siħon, sultan ta'
l-Amurrin, u s-saltna ta' Għog, sultan ta'
Basan, l-art kollha bil-bliet tagħha, bl-
inħawi tal-bliet ta' l-art dawramejt.
34 U wlied Gad bnew: Dibon, Għata-
rot, Għaroer,
35 U Għatrot, Sofan, Ġagħżer, u
Ġogbegħa.
36 U Bet-Nimra, u Bet-Haran, bliet
bis-swar: u mqawel għall-imrieħel.
37 U wlied Ruben bnew Ħesebon,
Elegħale, u Kirjatajm,
38 U Nebo, u Bagħal-Megħon, (b'is-
mijiethom mibdulin) u Sibma: u taw
ismijiet oħra lill-bliet li bnew.
39 U wlied Makir, bin Manasse, marru
Gilgħad, u ħaduha, u keċċew lill-Amurrin
li kienu fiha.
40 U Mosè ta Gilgħad lil Makir, bin
Manasse, u qagħad fiha.
41 U Ġajir, bin Manasse, mar u ħa r-
rħula tagħhom, u semmiehom Ħawwat-
Ġajir.
42 U Nobaħ mar u ħa 'l Kenat, u l-
irħula tagħha, u semmieha Nobaħ, b'ismu.

33 Dan kien fejn waqfu wlied Iżrael, li
ħarġu mill-art ta' l-Eġittu, bl-eżerċti
tagħhom, taħt id Mosè u Arun.
2 U Mosè kiteb t-tluq tagħhom, skond
fejn waqfu, kif ordna l-Mulej: u dan
hu fejn waqfu skond kif telqu.
3 Telqu minn Ramesses fl-ewwel xahar,
fil-ħmistax ta' l-ewwel xahar; il-għada
tal-għid ulied Iżrael ħarġu b'id merfugħa
taħt għajnejn l-Eġizzjani kollha.
4 Għax l-Eġizzjani difnu l-imweldin
kollha ta' l-ewwel tagħhom, li l-Mulej
qatel fosthom: fuq l-allat tagħhom ukoll
il-Mulej għamel ħaqq.
5 U wlied Iżrael telqu minn Ramesses,
u waqqfu l-kampijiet tagħhom f'Sukkot.
6 U telqu minn Sukkot, u waqqfu
l-kampijiet f'Etam, li hi f'tarf id-deżert.
7 U telqu minn Etam, u reġgħu daru
lejn Pi-Ħaħirot, biswit Bagħal-Sefon: u
waqqfu l-kampijiet quddiem Migdol.
8 U telqu minn quddiem Pi-Ħaħirot,
u għaddew min-nofs il-baħar għad-deżert,
u għamlu tlitt ijiem mixi fid-deżert ta'
Etam, u waqqfu l-kamp f'Marah.
9 U telqu minn Marah, u waslu Elim:
u f'Elim kien hemm tnax-il għajn ta'
l-ilma, u sebgħin siġra tat-tamar, u waqqfu
l-kamp hemm.
10 U telqu minn Elim, u waqqfu l-kamp
ħdejn il-baħar l-Aħmar.

11 U telqu mill-baħar l-Aħmar, u
waqqfu l-kamp fid-deżert ta' Sin.
12 U telqu mid-deżert ta' Sin, u waqqfu
l-kamp f'Dofqa.
13 U telqu minn Dofqa, u waqqfu
l-kamp f'Alus.
14 U telqu minn Alus, u waqqfu l-kamp
f'Refidim, fejn ma kienx hemm ilma għall-
poplu x'jixrob.
15 U telqu minn Refidim, u waqqfu
l-kamp fid-deżert ta' Sinaj.
16 U telqu mid-deżert ta' Sinaj, u
waqqfu l-kamp f'Qibrot-Ħattawa.
17 U telqu minn Qibrot-Ħattawa, u
waqqfu l-kamp f'Ħaserot.
18 U telqu minn Ħaserot, u waqqfu
l-kamp f'Ritma.
19 U telqu minn Ritma, u waqqfu
l-kamp f'Rimmon-Perez.
20 U telqu minn Rimmon-Perez, u
waqqfu l-kamp f'Libna.
21 U telqu minn Libna, u waqqfu l-
kamp f'Rissa.
22 U telqu minn Rissa, u waqqfu l-
kamp f'Kehelata.
23 U telqu minn Kehelata, u waqqfu
l-kamp fil-muntanja ta' Safer.
24 U telqu mill-muntanja ta' Safer, u
waqqfu l-kamp f'Ħarada.
25 U telqu minn Ħarada, u waqqfu
l-kamp f'Makelot.
26 U telqu minn Makelot, u waqqfu
f'Taħat.
27 U telqu minn Taħat, u waqqfu l-
kamp f'Taraħ.
28 U telqu minn Taraħ, u waqqfu l-
kamp f'Mitka.
29 U telqu minn Mitka, u waqqfu l-
kamp f'Ħasmona.
30 U telqu minn Ħasmona, u waqqfu
l-kamp f'Moserot.
31 U telqu minn Moserot, u waqqfu
l-kamp f'Bene-Ġagħqan.
32 U telqu minn Bene-Ġagħqan, u
waqqfu l-kamp f'Ħor-Ħaggidgad.
33 U telqu minn Ħor-Ħaggidgad, u
waqqfu l-kamp f'Ġotbata.
34 U telqu minn Ġotbata, u waqqfu
l-kamp f'Għabrona.
35 U telqu minn Għabrona, u waqqfu
l-kamp f'Għesjon-Geber.
36 U telqu minn Għesjon-Geber, u
waqqfu l-kamp fid-deżert ta' Żin, li hu
Kades.
37 U telqu minn Kades, u waqqfu l-
kamp fil-muntanja ta' Ħor, f'tarf l-art ta'
Edom.
38 U Arun il-qassis tala' fuq il-muntanja
ta' Ħor, kif ordna l-Mulej, u miet hemm
fis-sena l-erbgħin, wara ħruġ ulied Iżrael
mill-art ta' l-Eġittu, fil-ħames xahar,
fl-ewwel tax-xahar.
39 Arun kellu mija tlieta u għoxrin sena
meta miet fuq il-muntanja ta' Ħor.
40 U s-sultan Għarad il-Kangħani, li
kien igħammar fin-nofsinhar ta' l-art ta'
Kangħan, sama' bil-wasla ta' wlied
Iżrael.
41 U telqu mill-muntanja ta' Ħor, u
waqqfu l-kamp f'Salmona.
42 U telqu minn Salmona, u waqqfu
l-kamp f'Punon.
43 U telqu minn Punon, u waqqfu l-
kamp f'Obot.
44 U telqu minn Obot, u waqqfu l-
kamp f'Għijje-Għabarim, fi truf Mowab.
45 U telqu minn Għejjim, u waqqfu
l-kamp f'Dibon-Gad.
46 U telqu minn Dibon-Gad, u waqqfu
l-kamp f'Għalmon-Diblatajm.
47 U telqu minn Għalmon-Diblatajm,
u waqqfu l-kamp fuq il-muntanji ta'
Għabarim quddiem Nebo.
48 U telqu mill-muntanji ta' Għabarim,
u waqqfu l-kamp fil-witjiet ta' Mowab,
ħdejn il-Ġurdan, biswit Ġerko.
49 U waqqfu l-kamp ħdejn il-Ġurdan,
minn Bet-Ġesimot, sa Abel-Sittim, fil-
witjiet ta' Mowab.
50 U l-Mulej kellem lil Mosè fil-witjiet
ta' Mowab, ħdejn il-Ġurdan, biswit
Ġerko, billi qal:
51 Kellem lil ulied Iżrael, u għidilhom:
Meta taqsmu l-Ġurdan għal art Kangħan;
52 Keċċu lil kull min igħammar fl-art
minn quddiemkom, u ġarrfu l-immaġnijiet
kollha tagħhom, u l-istatwi mdewbin
kollha tagħhom, u farrku l-imqades tal-
għoljiet kollha tagħhom.
53 U tieħdu l-art taħt idejkom, u
tgħammru fiha: għax lilkom tajtha biex
tkun tagħkom.
54 U taqsmu l-art bix-xorti bħala wirt
bejn il-familji tagħkom: lil waħda kbira,
tagħtuha biċċa kbira; u lil waħda żgħira,
tagħtuha biċċa żgħira: fejn ix-xorti taqa'
fuq wieħed, dik ikollu; skond it-tribujiet
ta' missirijietkom, tirtu.
55 Iżda jekk ma tkeċċux lil min
igħammar l-art minn quddiemhom; jiġri
li dawk li jibqgħu minnhom ikunulkom
bħala niggieża f'għajnejkom, u bħal xewk
f'ġenbejkom, u jħabbtukom fl-art li
tgħammru fiha.
56 Barra minn dan, jiġri illi nagħmel
lilkom, dak li ħsibt li nagħmel lilhom.

34 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
2 Agħti din l-ordni lil ulied Iżrael, u
għidilhom: Meta tidħlu f'art Kangħan;
(din hi l-art li sa tmisskom b'wirt: art
Kangħan bi trufha:)
3 Il-ġenb tan-naħa ta' nofsinhar
tagħkom ikun mid-deżert ta' Żin sa ħdejn
Edom, u truf in-naħa tan-nofsinhar
tagħkom ikunu minn tarf il-baħar mielaħ,
lejn il-lvant:
4 Imbagħad it-truf tagħkom jilwu min-
naħa tan-nofsinhar għat-telgħa ta' Għaq-

rabbin, u jgħaddu lejn Żin, u jaslu sa nofs-
inhar ta' Kades-Barnija, u jibqgħu sejrin
sa Ħażar-Addar, u jgħaddu lejn Għas-
mon:
5 U minn Għasmon iduru mal-wied ta'
l-Eġittu, sa jaslu sal-baħar.
6 Min-naħa tal-punent, ikollkom b'tarf
il-baħar il-kbir: dan ikunilkom tarf il-
punent.
7 U dan ikunilkom it-tarf tan-naħa
tat-tramuntana: mill-baħar il-kbir tiġbdu
għall-muntanja ta' Hor:
8 U mill-muntanja ta' Hor, tiġbdu
għad-daħla ta' Ħamat, u t-tarf jasal sa
Sedad:
9 U t-tarf jibqa' sejjer sa Żifron, u jasal
sa Ħasar-Għenan: dan ikun it-tarf tagħ-
kom tat-tramuntana.
10 U tiġbdu għal truf il-lvant tagħkom
linja minn Ħasar-Għenan sa Sefam:
11 U dat-tarf jinżel minn Sefam għal
Ribla, fuq in-naħa tal-lvant ta' Għajn; u
jibqa' nieżel, u jasal san-naħa tal-baħar
ta' Kinneret, mil-lvant.
12 U jinżel dat-tarf sal-Ġurdan, u jasal
sal-baħar il-mielaħ: din tkun l-art tagħ-
kom bi trufha minn kull naħa.
13 U Mosè ta din l-ordni lil ulied
Iżrael, billi qal: Din hi l-art li għandkom
taqsmuha bix-xorti, li l-Mulej qata' li
tingħata lid-disa' tribujiet, u lin-nofs tribù:
14 Għax it-tribù ta' wlied Ruben,
skond dar missirijiethom, u t-tribù ta'
wlied Gad, skond dar missirijiethom, ħadu
wirthom; u nofs it-tribù ta' Manasse ħadu
l-wirt tagħhom:
15 Iż-żewġ tribujiet, u n-nofs tribù,
ħadu sehemhom in-naħa l-oħra tal-Ġur-
dan, biswit Ġerko, in-naħa tal-lvant, lejn
tlugħ ix-xemx.
16 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
17 Dawn huma l-ismijiet tar-rġiel li
jaqsmulkom l-art: Elgħażar il-qassis, u
Ġożwè, bin Nun.
18 U tieħu mexxej minn kull tribù, biex
jaqsam l-art.
19 U dawn huma l-ismijiet ta' dawn ir-
rġiel: Mit-tribù ta' Ġuda, Kaleb, bin
Ġefunne:
20 U mit-tribù ta' wlied Simgħon,
Samwel, bin Għammiħud.
21 U mit-tribù ta' Benjamin, Elidad,
bin Kislon.
22 U l-mexxej mit-tribù ta' wlied Dan,
Buqqi, bin Ġogli.
23 Il-mexxej ta' Ġużepp, għat-tribù ta'
wlied Manasse, Ħannijel, bin Efod.
24 U l-mexxej tat-tribù ta' wlied
Efrajm, Kemuwel, bin Siftan.
25 U l-mexxej tat-tribù ta' wlied
Żebulun, Elisafan, bin Parnak.
26 U l-mexxej tat-tribù ta' wlied Issa-
kar. Paltjel, bin Għażżan.
27 U l-mexxej tat-tribù ta' wlied Aser,
Aħiħud, bin Selomi.
28 U l-mexxej tat-tribù ta' wlied
Naftali, Pedaħel bin Għammiħud.
29 Dawn huma dawk li l-Mulej ikkman-
da biex jaqsmu l-art bejn ulied Iżrael f'art
Kangħan.

35 U l-Mulej kellem lil Mosè, fil-
witjiet ta' Mowab, ħdejn il-Ġurdan,
biswit Ġerko, billi qallu:
2 Ordna lil ulied Iżrael, biex jagħtu minn
sehem wirthom bliet lil-Leviti biex
joqogħdu fihom; u tagħtu wkoll lil-Leviti
il-mergħat ta' madwar il-bliet.
3 U l-bliet jeħduhom biex igħammru
fihom; u l-mergħat tagħhom ikunu għall-
bhejjem tagħhom, u għall-ġid tagħhom,
u għall-annimali tagħhom kollha.
4 U l-mergħat tal-bliet, li tagħtu lil-
Leviti, minn swar il-belt 'il barra, ikunu
ta' elf driegħ dawramejt.
5 U tkejlu barra mill-belt, in-naħa tal-
lvant, elfejn driegħ; u n-naħa tan-nofs-
inhar, elfejn driegħ; u n-naħa tal-punent,
elfejn driegħ; u n-naħa tat-tramuntana,
elfejn driegħ; u l-belt tkun fin-nofs: dawn
ikunu għalihom il-mergħat ta' madwar il-
bliet.
6 U fost il-bliet li tagħtu lil-Leviti,
ikun hemm sitt bliet għar-rifuġju, li
intom tagħtu biex fihom jaħrab min joqtol:
u magħhom iżżidu tnejn u erbgħin belt
oħra.
7 Għalhekk il-bliet kollha li tagħtu
lil-Leviti jkunu tmienja u erbgħin belt:
bil-mergħat ta' madwarhom tagħtuhoml-
hom.
8 U l-bliet li tagħtu jkunu ta' wlied
Iżrael: mingħand min għandu ħafna,
tagħtu ħafna; iżda mingħand min għandu
ftit, tagħtu ftit: kulħadd jagħti mill-
bliet tiegħu lil-Leviti, skond is-sehem li
jiret.
9 U l-Mulej kellem lil Mosè, qallu:
10 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Meta taqsmu l-Ġurdan għal art Kangħan;
11 Tagħżlu għalikom bliet, li jkunu
għalikom bliet tar-rifuġju; biex jaħrab
fihom il-qattiel, li jkun qatel lil xi ħadd
bla ma ried.
12 U jkunulkom bliet li fihom wieħed
jaħrab minn min ikun irid jitħallas tad-
demm; biex il-qattiel ma jmutx qabel ma
jidher quddiem il-ġemgħa għall-ħaqq.
13 U minn dawn il-bliet li intom tagħ-
tu lil-Leviti, sitta minnhom ikunu bliet
tar-rifuġju għalikom.
14 Tagħtu tliet bliet fuq in-naħa l-oħra
tal-Ġurdan, u tliet bliet f'art Kangħan:
dawn ikunu bliet tar-rifuġju għalikom.
15 Dawn is-sitt bliet ikunu rifuġju,
kemm għal ulied Iżrael, u kemm għall-
għarib, u għall-barrani fostkom: biex kull
min joqtol bla ma jrid, jaħrab fihom.
16 Jekk darbu b'xi ħaġa tal-ħadid, u

miet, hu qattiel: u lill-qattiel għandhom
jagħtuh il-mewt.
17 U jekk darbu billi waddablu ġebla,
li biha jista' jmut, u miet, hu qattiel: u
lill-qattiel għandhom jagħtuh il-mewt.
18 U jekk darbu b'biċċa għuda li kellu
f'idu, li biha jista' jmut, u miet, hu qattiel:
u lill-qattiel għandhom jagħtuh il-mewt.
19 Dak li jrid jitħallas tad-demm joqtol
hu stess lill-qattiel: meta jiltaqa' miegħu,
joqtlu.
20 Iżda jekk b'mibegħda wieħed jolqot
ma' ieħor, jew hu u mistoħbi jitfagħlu xi
ħaġa, u jmut;
21 Jew jekk hu għadu tiegħu jidorbu
b'idejh, u jmut: lil dak li darbu għandhom
jagħtuh il-mewt; għax hu qattiel: dak li
jrid jitħallas tad-demm joqtol lill-qattiel
meta jiltaqa' miegħu.
22 Imma jekk laqtu bla ħsieb f'daqqa
bla ma kien għadu tiegħu, jew tefagħlu xi
ħaġa bla ma kien mistoħbi,
23 Jew xeħitlu xi ġebla, li biha raġel
jista' jmut, bla ma rah, u miet, u ma kienx
il-għadu tiegħu, u mingħajr ma fittex id-
deni tiegħu:
24 Tagħmel ħaqq imbagħad il-ġemgħa
bejn il-qattiel u bejn dak li jrid jitħallas
tad-demm, skond dawn il-liġijiet:
25 U l-ġemgħa teħles il-qattiel minn
id dak li jrid jitħallas tad-demm, u l-
ġemgħa treġġgħu lejn il-belt tar-rifuġju
tiegħu, li kien ħarab fiha: u jibqa' hemm
sa jmut il-qassis il-kbir, li kien midluk
biż-żejt imqaddes.
26 Iżda jekk il-qattiel xi darba joħroġ
minn tarf il-belt tar-rifuġju tiegħu, li ħarab
fiha;
27 U dak li jrid jitħallas tad-demm isibu
barra minn tarf il-belt tar-rifuġju tiegħu;
u dak li jrid jitħallas tad-demm joqtol
lill-qattiel, ma jkunx ħati tad-demm.
28 Għax fil-belt tar-rifuġju għandu
joqgħod il-qattiel sa meta jmut il-qassis
il-kbir: iżda wara li jmut il-qassis il-kbir,
il-qattiel jarġa' jmur fl-art tiegħu.
29 Ikunulkom dawn statut u ordinanza
għal kull nisel tagħkom kull fejn
tgħammru.
30 Kull min joqtol lil xi ħadd, il-qattiel
joqtluh fuq kliem ix-xhud: iżda xhud
wieħed ma jistax jixhed biex joqtluh.
31 Madankollu, intom ma tiħdux fidwa
għal ħajjet qattiel, li ħaqqu l-mewt, għax
għandhom jagħtuh il-mewt.
32 U lanqas tieħdu ħlas għal dak li
ħarab f'belt ir-rifuġju, biex jarġa' jmur
joqgħod f'artu, qabel mewt il-qassis.
33 Hekk intom ma tħammġux l-art li
intom fiha: għax id-demm iħammeġ l-art:
u l-art ma tindafx mid-demm li xxerred
fiha, ħlief bid-demm ta' min xerrdu.
34 La tniġġsux mela l-art li tgħammru
fiha, li ngħammar jien ukoll fiha: għax
jiena, il-Mulej, ngħammar fost ulied
Iżrael.

36 U l-kapijiet ta' djar il-missirijiet tal-
familja ta' wlied Gilgħad, bin Makir,
bin Manasse, ta' djar il-missirijiet ta'
wlied Ġużepp, resqu, u tkellmu quddiem
Mosè, u quddiem il-mexxejja, il-kapijiet
ta' djar il-missirijiet ta' wlied Iżrael;
2 U qalu: Il-Mulej ordna lil sidi biex
jagħti l-art b'wirt lil ulied Iżrael, bix-
xorti: u sidi kien ikkmandat mill-Mulej
biex jagħti wirt Selofeħad, ħuna, lill-bniet
tiegħu.
3 U jekk jiżżewġu lil xi wieħed minn
ulied it-tribujiet l-oħra ta' wlied Iżrael,
wirthom jitnaqqas minn wirt missirijietna,
u jiżdied ma wirt it-tribù li jkunu milqu-
għin fih: u hekk jonqos minn sehem
wirtna.
4 U meta wlied Iżrael ikollhom il-
ġublew, wirthom jiżdied ma wirt it-tribù
li jkunu milqugħin fih: u hekk wirthom
jonqos minn wirt it-tribù ta' missirijietna.
5 U Mosè ta din l-ordni lil ulied Iżrael
skond kelmet il-Mulej, billi qal: It-tribù
ta' wlied Ġużepp qalet sewwa.
6 Dan hu li ordna l-Mulej dwar il-bniet
ta' Selofeħad, billi qal: Ħa jiżżewġu lil
min jogħġobhom; biss jiżżewġu f'xi
tribù tal-familja ta' missirijiethom.
7 U hekk wirt ulied Iżrael ma jgħaddix
minn tribù għal tribù: għax kull wieħed
minn ulied Iżrael għandu jibqa' marbut
ma' wirt tribù missirijietu.
8 U kull tifla, li għandha xi wirt f'xi
tribù ta' wlied Iżrael, tiżżewweġ lil xi
wieħed tal-familja ta' tribù missierha, biex
ulied Iżrael jirtu kull wieħed wirt missi-
rijietu.
9 Lanqas igħaddi wirt minn tribù għal
tribù ieħor; iżda kull wieħed mit-tribujiet
ta' wlied Iżrael jibqa' marbut ma' wirtu.
10 Bħal ma ordna l-Mulej lil Mosè,
hekk għamlu l-bniet ta' Selofeħad:
11 Għax Maħla, Tirsa, u Ħogla, u
Nogħa, ulied Selofeħad, iżżewġu ma' wlied
ħut missirijiethom.
12 Iżżewġu għand il-familji ta' wlied
Manasse, bin Ġużepp, u baqa' wirthom
fit-tribù tal-familji ta' missierhom.
13 Dawn huma l-kmandamenti u l-
ordinanzi, li ta l-Mulej, permezz ta' Mosè,
lil ulied Iżrael, fil-witjiet ta' Mowab,
ħdejn il-Ġurdan, biswit Ġerko.

# Il-Ħames Ktieb Ta' Mosè, Id-Dewteronomju

1 Dan hu l-kliem li Mosè tkellem lil
Iżrael kollu, in-naħa l-oħra tal-Ġurdan,
fid-deżert, fil-Għaraba, biswit il-baħar l-
Aħmar, bejn Faran, Tofel, u Laban, u
Ħaserot, u Disaħab.
2 (Hemm ħdax-il jum mixi minn Ħoreb
mit-triq tal-muntanja Segħir, sa Kades-
Barnija).
3 U ġara, fis-sena l-erbgħin, fix-xahar il-
ħdax, fl-ewwel jum tax-xahar, illi Mosè
kellem lil ulied Iżrael, skond kulma ord-
nalu l-Mulej biex igħidilhom.
4 Wara li rebaħ lil Siħon, is-sultan ta'
l-Amurrin, li kien igħammar f'Ħesebon, u
Għog, sultan ta' Basan, li kien igħammar
f'Għastarot f'Edrej:
5 Fuq in-naħa l-oħra tal-Ġurdan, fl-art
ta' Mowab, Mosè beda jxandar din il-liġi,
billi qal:
6 Il-Mulej Alla tagħna kellimna
f'Ħoreb, qalilna: Qgħadtu biżżejjed f'din
il-muntanja:
7 Duru, ibqgħu sejrin, u morru fl-art
tal-għoljiet ta' l-Amurrin, u fl-idwar koll-
ha tagħhom fil-Għaraba, fl-art tal-għoljiet,
u fil-witja, u fin-nofsinhar, u f'xatt il-
baħar, fl-art tal-Kangħanin, u fil-Libanu,
sax-xmara l-kbira, ix-xmara Ewfrat.
8 Ara, jiena qegħidt l-art quddiemkom:
idħlu, u ħudu l-art li l-Mulej ħalef li
jagħti lil missirijietkom, Abraham, Iżakk,
u Ġakobb, lilhom u lil nisilhom warajhom.
9 U dak in-nhar kellimtkom, għidtil-
kom: Ma niflaħx narfa' t-tagħbija tagħ-
kom waħdi:
10 Il-Mulej, Alla tagħkom, kattarkom,
u, ara, illum intom bil-kotra daqs il-
kwiekeb tas-sema.
11 (Il-Mulej, Alla ta' missirijietkom,
jagħmilkom elf darba iżjed milli intom, u
jberikkom, bħal ma wegħidkom!)
12 Kif nista' narfa' waħdi t-tagħbija
tagħkom, u t-toqol tagħkom, u l-ġlied tagħ-
kom?
13 Agħżlu rġiel ta' għerf, u ta' dehen, u
magħrufin minn fost it-tribujiet tagħkom,
u nagħmilhom kapijiet fuqkom.
14 U weġibtuni, u għidtu: Tajjeb li
nagħmlu dak li għidt.
15 Għalhekk ħadt il-kapijiet tat-tri-
bujiet tagħkom, rġiel ta' għerf u magħru-
fin, u għamilthom kapijiet fuqkom, kapi-
jiet ta' l-eluf, u kapijiet tal-mijiet, u
kapijiet tal-ħamsinijiet, u kapijiet tal-
għaxriet, u uffiċjali għat-tribujiet tagħkom.
16 U jien tajt ordnijiet lill-imħallfin
tagħkom f'dak iż-żmien, billi għidtilhom:
Isimgħu t-tilwim li jkun hemm bejn
ħutkom, u agħmlu ħaqq sewwa bejn kull
bniedem u ħuh, jew l-għarib li jkun
miegħu.
17 Fil-ħaqq la tħarsux lejn l-uċuħ;
isimgħu sew iż-żgħir u sew il-kbir; la
tibżgħu minn l-ebda bniedem; għax il-
ħaqq hu t'Alla: u t-twegħir kbir għalikom
ġibuh lili, u jien nisimgħu.
18 U dak iż-żmien ordnajtilkom kulma
għandkom tagħmlu.
19 U wara li tlaqna minn Ħoreb,
għaddejna minn dak id-deżert kbir u
waħxi, li rajtu intom u għaddejjin mill-
art tal-għoljiet ta' l-Amurrin, bħal ma
ordnalna l-Mulej Alla; u wasalna Kades-
Barnija.
20 U għidtilkom: Intom wasaltu fl-art
tal-għoljiet ta' l-Amurrin, li l-Mulej Alla
tagħna sa jagħtina.
21 Ara, il-Mulej Alla tiegħek qiegħed
l-art quddiemek: itla', u ħudha, bħalma
l-Mulej, Alla ta' missirijietek, qallek, la
tibżax, u la titwerwirx.
22 Imbagħad intom ilkoll ġejtu ħdejja,
u għidtu: Ħa nibgħatu rġiel qabilna, biex
ifittxulna l-art, u jġibulna l-aħbar fuq liema
triq għandna nitilgħu, u f'liema bliet
għandna nidħlu.
23 U dak li qalu għoġobni ħafna: u
ħadt tnax-il raġel minnkom, wieħed minn
kull tribù.
24 U daru, u telgħu fuq il-għoljiet, u
waslu f'wied Eskol, u tkixxfu l-art.
25 Imbagħad ħadu xi frott ta' l-art
f'idejhom, u niżżluh għandna; u tawna
l-aħbar, u qalu: L-art, li l-Mulej Alla
tagħna sa jagħtina, tajba.
26 Madankollu, intom ma ridtux titil-
għu, iżda ħadtuha kontra l-ordni tal-
Mulej, Alla tagħkom:
27 U gemgimtu fit-tined tagħkom, u
għidtu: Għax il-Mulej jobgħodna, ħariġna
mill-art ta' l-Eġittu, biex jagħtina f'idejn
l-Amurrin, ħalli jeqridna.
28 Fejn sa nitilgħu? Ħutna qatgħulna
qalbna, qalulna: Akbar u itwal minna
huma n-nies; il-bliet huma kbar, u bis-
swar m'ogħla s-sema; u rajna wkoll hemm
ulied l-Għanakin.
29 Imbagħad għidtilkom: La titwer-
wrux, u lanqas tibżgħu minnhom.
30 Il-Mulej Alla tagħkom, li jimxi qud-
diemkom, jiġġieled hu stess għalikom,
bħal ma għamel għalikom fl-Eġittu qud-
diem għajnejkom;
31 U fid-deżert, fejn int rajt kif il-Mulej,

Alla tiegħek, refgħek, bħalma raġel jarfa'
lil ibnu, kulfejn mortu, sa wasaltu f'dan il-
post.
32 Madankollu, intom ma emmintux
bil-Mulej, Alla tagħkom,
33 Li jmur quddiemkom fit-triq tagħ-
kom biex ifittxilkom post fejn twaqqfu t-
tined, f'nar bil-lejl biex jurikom minn
liema triq għandkom tgħaddu; u fi
sħaba, bi nhar.
34 U l-Mulej sama' leħen kliemkom, u
għadab, u ħalef, billi qal:
35 Sgur li l-ebda wieħed minn dawn l-
irġiel, dan in-nisel ħażin, ma jara dik l-art
tajba, li jien ħlift li nagħti lil missirijietkom,
36 Ħlief Kaleb, bin Ġefunne; hu jaraha,
u lilu nagħti l-art li rifes fuqha, u lil uliedu,
għax hu mexa tassew wara l-Mulej.
37 Il-Mulej għadab ukoll għalija min-
ħabba fikom, qalli: Anqas int ma tidħol
fiha.
38 Iżda Ġozwè, bin Nun, li qiegħed
quddiemek, jidħol fiha: agħmillu l-ħila,
għax hu jwassal lil Iżrael biex jiritha.
39 Iżda ż-żgħar tagħkom, li intom għid-
tu li sa jkunu priża, u wliedkom, li llum
ma jagħrfux la l-ġid u lanqas id-deni, jid-
ħlu hemm; u nagħtiha lilhom, u tkun tagħ-
hom.
40 Iżda intom duru, u imxu lejn id-
deżert, mit-triq tal-baħar l-Aħmar.
41 Imbagħad intom weġibtu, u għid-
tuli: Dnibna kontra l-Mulej; nitilgħu, u
niġġieldu, skond kulma ordnalna l-Mulej,
Alla tagħna. U wara li kull wieħed minn-
kom tħażżem bl-armi, kontu mhejjijjin
biex titilgħu fuq il-għoljiet.
42 U qalli l-Mulej: Għidilhom: La
titilgħux, u lanqas tiġġieldu; għax jien
m'iniex fostkom; li ma tkunux megħlubin
quddiem l-egħdewwa tagħkom.
43 Hekk kellimtkom; imma intom ma
ridtux tisimgħu, iżda ħadtuha kontra l-
ordni tal-Mulej, u żżattattu, u tlajtu fuq
il-għoljiet.
44 U l-Amurrin, li kienu jgħammru
f'dik l-art tal-għoljiet, ħarġu għalikom,
u ġrew warajkom bħal ma jagħmel in-
naħal, u ħarbtukom minn Segħir sa
Ħorma.
45 U erġajtu lura, u bkejtu quddiem il-
Mulej; iżda l-Mulej ma riedx jisma' leħin-
kom, u lanqas jagħtikom widen.
46 U qgħadtu Kades bosta jiem; il-
jiem li għaddejtu hemm.

2 Imbagħad dorna, u tlaqna għad-
deżert mat-triq tal-baħar l-Aħmar,
bħal ma qalli l-Mulej: u dorna mal-munta-
nja ta' Segħir għal ħafna jiem.
2 U kellimni l-Mulej, qalli:
3 Dortu ma' dil-muntanja biżżejjed:
issa duru lejn it-tramuntana.
4 U ordna lin-nies, għidilhom: Intom
sa tgħaddu minn tarf art ħutkom, ulied
Għesaw, li jgħammru f'Segħir; u huma
jibżgħu minnkom: għalhekk għassu
tajjeb.
5 La taħbtux għalihom; għax ma
nagħtikom xejn minn arthom, le, lanqas
pass wieħed; għax jien tajt il-muntanja ta'
Segħir lil Għesaw, biex tkun tiegħu.
6 L-ikel tixtruh minn għandhom bil-
flus, biex tieklu; u tixtru wkoll l-ilma minn
għandhom bil-flus, biex tixorbu.
7 Għax il-Mulej, Alla tiegħek, bierkek
fl-egħmejjel kollha ta' jdejk: jaf il-mixi
tiegħek f'dan id-deżert kbir: dawn l-
erbgħin sena l-Mulej, Alla tiegħek, kien
miegħek; ma naqsek xejn.
8 U wara li għaddejna 'il hinn minn
ħutna, ulied Għesaw, li jgħammru f'Segħ-
ir, 'il hinn mit-triq tal-Għaraba, kif ukoll
minn Elat u Għesjon-Geber, dorna,
u għaddejna mit-triq tad-deżert ta'
Mowab.
9 U l-Mulej qalli: La taħbatx għal
Mowabin, u lanqas tagħmlilhom gwerra:
għax jien ma nagħtik xejn minn arthom
biex ikun tiegħek; billi jien tajt Għar lil
ulied Lot, bħala sehemhom.
10 L-Emin kienu jgħammru hemm żmien
ilu, poplu kbir, u ta' kotra, u twal, daqs
l-Għanakin.
11 Li kienu magħrufin bħala ġganti,
bħall-Għanakin; iżda l-Mowabin isejħul-
hom Emin.
12 Il-Ħorin ukoll kienu jgħammru
f'Segħir qabel; iżda wlied Għesaw keċċew-
hom, u qerduhom minn quddiemhom, u
għammru f'lokhom; bħal ma għamel
Iżrael għall-art li għandu, li l-Mulej tahom.
13 Issa qumu, għidt jien, u aqsmu wied
Żared. U aħna qsamna wied Żared.
14 Issa ż-żmien li ħadna biex niġu minn
Kades-Barnija, sama qsamna wied Żared,
tminja u tletin sena, sama ntemm in-
nisel kollu ta' l-irġiel tal-gwerra minn nofs
il-kamp, bħal ma ħalfilhom il-Mulej.
15 Għax tassew id il-Mulej kienet kon-
trihom, biex teqridhom minn nofs il-
kamp, sa ma ntemmu kollha.
16 U ġara, meta l-irġiel tal-gwerra fl-
aħħar ntemmu kollha u mietu minn fost
il-poplu,
17 Li l-Mulej kellimni, qalli:
18 Illum int se tgħaddi minn Għar, tarf
Mowab:
19 U meta tiġi biswit ulied Għammon,
la taħbatx għalihom, u lanqas tagħmlilhom
gwerra: għax ma nagħtik l-ebda art ta'
wlied Għammon biex tkun tiegħek, billi
jien tajtha lil ulied Lot, biex tkun tagħ-
hom.
20 (Dik l-art kienet diġà magħrufa
bħala art l-iġganti; ġganti kienu jgħam-
mru fiha żmien ilu; u l-Għammonin kienu
jsejħulhom Żamżummin.
21 Poplu kbir, u ta' kotra, u twal, daqs

l-Għanakin; iżda l-Mulej qeridhom quddiemhom; u keċċewhom minn hemm, u għammru minflokhom:
22 Bħal ma għamel lil ulied Għesaw, li jgħammru f'Segħir, meta qered il-Ħorin minn quddiemhom; u keċċewhom minn hemm, u għammru hemm minflokhom sa llum.
23 U l-Għawwin, li kienu jgħammru f'Ħażerim, sa Għażża, il-Kafturin, li ħarġu minn Kaftur, qerduhom u għammru minflokhom.)
24 Qumu, itilqu, u aqsmu wied Arnon: ara, jien tajtek f'idek Siħon l-Amurri, sultan ta' Ħesebon, u artu: ibda ħudha, u agħmillu gwerra.
25 Nibda minn dan il-jum nitfa' t-tregħid u l-biża' tiegħek fuq il-popli li huma taħt is-sema kollu, li malli jisimgħu b'aħbarek, jitriegħdu, u jkunu mdejqin minħabba fik.
26 U bgħatt messaġġiera mid-deżert ta' Kedemot lil Siħon, sultan ta' Ħesebon, bi kliem ta' sliem, billi għidtlu:
27 Ħallini ngħaddi minn artek: ngħaddi mit-triq ewlenija, u la nilwi mal-lemin, u lanqas max-xellug.
28 Tbegħli bil-flus l-ikel, biex niekol; agħtini bil-flus l-ilma, biex nixrob: biss ħallini ngħaddi b'riġlejja;
29 (Bħal ma għamlu miegħi wlied Għesaw, li jgħammru f'Segħir, u l-Mowabin, li jgħammru f'Għar;) sama naqsam il-Ġurdan fl-art li l-Mulej, Alla tagħna, sa jagħtina.
30 Iżda Siħon, sultan ta' Ħesebon, ma riedx iħallina ngħaddu minn artu: għax il-Mulej, Alla tiegħek, webbislu l-ispirtu tiegħu, u ħarraxlu qalbu, biex jagħtih f'idek, bħal ma jidher illum.
31 U l-Mulej qalli: Ara, bdejt nerħi lil Siħon u lil artu lilek: ibda r-rebħa, biex int tieħu l-art tiegħu.
32 Imbagħad Siħon ħareġ għalina, hu u n-nies tiegħu kollha, biex jitqabad f'Ġaħas.
33 U l-Mulej, Alla tagħna, tahulna f'idejna; u għelibnieh, lilu u lil uliedu, u lill-poplu tiegħu kollu.
34 U hekk ħadnielu blietu kollha dak iż-żmien, u qridna għalkollox l-irġiel, u n-nisa, u t-tfal ta' kull belt, u ma ħallejna lil ħadd ħaj.
35 Il-bhejjem tiegħu biss ħadna bi priża għalina, u dak li qbadna mill-bliet li ħadna.
36 Minn Għaroer, li qiegħda fix-xifer ta' wied Arnon, u mill-belt li qiegħda fil-wied, sa Gilgħad, ma kien hemm l-ebda belt li kienet qawwija wisq għalina; il-Mulej, Alla tagħna, telaq kollox f'idejna:
37 Biss int ma ersaqtx lejn art ulied Għammon, lanqas lejn l-ebda naħa ta' Ġabbok, u lanqas lejn il-bliet fl-art tal-għoljiet, u kulfejn il-Mulej, Alla tagħna, ma ridniex nattakkaw.

3 Imbagħad ilwejna, u tlajna mit-triq ta' Basan: u Għog, sultan ta' Basan, ħareġ għalina, hu u n-nies kollha tiegħu, biex jiġġieled f'Edrej.
2 U l-Mulej qalli: La tibżax minnu: għax nagħti lilu, u lin-nies kollha tiegħu, u artu, f'idek; u tagħmillu bħal ma għamilt lil Siħon, sultan ta' l-Amurrin, li kienu jgħammru f'Ħesebon.
3 U hekk il-Mulej, Alla tagħna, reħa f'idejna wkoll lil Għog, sultan ta' Basan, bin-nies kollha tiegħu: u tajnieh xebgħa sa ma baqagħlu lil ħadd ħaj.
4 U ħadna l-bliet tiegħu kollha dak iż-żmien, u ma kienx hemm belt waħda li ma ħadnihiex minn għandhom; sittin belt, l-art kollha t'Argob, is-saltna ta' Għog f'Basan.
5 Dawn il-bliet kollha kienu mdawrin bi swar għoljin, bi bwieb, u b'istaneg; barra minn ħafna bliet bla swar.
6 U qridniehom għalkollox, bħal ma għamilna lil Siħon, sultan ta' Ħesebon, billi qridna għalkollox lill-irġiel, u lin-nisa, u lit-tfal ta' kull belt.
7 Iżda ħadna bi priża għalina il-bhejjem kollha, u dak li qbadna fl-ibliet.
8 U ħadna dak iż-żmien minn id iż-żewġ slaten ta' l-Amurrin l-art li kienet in-naħa l-oħra tal-Ġurdan, minn wied Arnon sal-muntanja ta' Ħermon;
9 (Is-Sidonin isejħu lil Ħermon Sirjon; u l-Amurrin isejħulha Xenir;)
10 Il-bliet kollha tal-wita, u Gilgħad kollu, u Basan kollu, sa Saleka u Edrej, bliet tas-saltna ta' Għog f'Basan.
11 Għax Għog waħdu, sultan ta' Basan, kien baqa' mill-bqija ta' l-iġganti; ara, is-sodda tiegħu, sodda tal-ħadid, mhix f'Rabbat ta' wlied Għammon? Disa' dirgħajn kien it-tul tagħha, u erba' dirgħajn il-wisa' tagħha, bi driegħ ta' raġel.
12 U din l-art, li aħna ħadna dak iż-żmien, minn Għaroer, li qiegħda ħdejn wied Arnon, u nofs l-art tal-għoljiet ta' Gilgħad, u l-bliet tagħha, jien tajt lir-Rubenin, u lill-Gadin.
13 U l-bqija ta' Gilgħad, u Basan kollu, li kien is-saltna ta' Għog, jien tajt lin-nofs tribù ta' Manasse: l-art kollha t'Argob, ma' Basan kollu, kienu jsejħulha art l-iġganti.
14 U Ġajir, bin Manasse, ħa n-naħa kollha t'Argob sa truf il-Gesurin u il-Magħkatin; u semmieha għal ismu, Basan-Ħawwat-Ġajir, kif għadha sa llum.
15 U jien tajt Gilgħad lil Makir.
16 U lir-Rubenin u lill-Gadin tajthom minn Gilgħad sa wied Arnon, b'nofs il-wied bħala tarf; u sa wied Ġabbok, tarf l-art ta' wlied Għammon.
17 Il-Għaraba wkoll, bil-Ġurdan bħala tarf, minn Kinneret sal-baħar tal-wita, li hu l-baħar il-mielaħ, taħt Asdot-Pisga, lejn il-lvant.

18 U dak iż-żmien ikkmandajtkom,
għidtilkom: Il-Mulej, Alla tagħkom,
takom din l-art biex tkun tagħkom: l-
irġiel tagħkom ta' ħila kollha jaqsmu
armati quddiem ħutkom, ulied Iżrael.
19 Iżda n-nisa tagħkom, u t-tfal tagħ-
kom, u l-bhejjem tagħkom (għax naf li
għandkom ħafna bhejjem,) jibqgħu fil-
bliet tagħkom li tajtkom;
20 Sakemm il-Mulej jagħti mistrieħ
lil ħutkom, bħal ma ta lilkom, u huma
wkoll jieħdu l-art li l-Mulej, Alla tagħkom,
sa jagħtihom in-naħa l-oħra tal-Ġurdan:
u mbagħad terġgħu lura, kull raġel lejn
sehmu, li jiena tajtkom.
21 U jien ikkmandajt lil Ġożwè dak iż-
żmien, billi għidtlu: Għajnejk raw kulma
l-Mulej, Alla tagħkom, għamel lil dawn
iż-żewġ slaten: hekk jagħmel il-Mulej lis-
saltniet kollha li sa tgħaddi minnhom.
22 La tibżgħux minnhom: għax il-
Mulej, Alla tagħkom, jiġġieled għalikom.
23 U dak iż-żmien tlabt ukoll lill-Mulej,
billi għidt:
24 O Sidi, o Mulej, int bdejt turi lill-
qaddej tiegħek il-kobor tiegħek u l-qawwa
ta' idek: għax liema Alla hemm fis-sema
jew fl-art li jista' jagħmel egħmejjel bħal
tiegħek, u bħall-qawwa tiegħek?
25 Nitolbok, ħallini ngħaddi, u nara
l-art tajba li hemm in-naħa l-oħra tal-
Ġurdan, dik l-art sabiħa tal-għoljiet u
l-Libanu.
26 Iżda l-Mulej kien imgħaddab
għalija minħabba fikom, u ma riedx jis-
magħni: u qalli l-Mulej: Biżżejjed!
tgħidlix iżjed fuq dan.
27 Itla' fuq il-quċċata ta' Pisga, u itfa'
għajnejk lejn il-punent, u lejn it-tramun-
tana, u lejn nofsinhar, u lejn il-lvant, u
araha b'għajnejk: għax int ma taqsamx
dal-Ġurdan.
28 Iżda agħti l-ordnijiet tiegħek lil
Ġożwè, agħmillu l-ħila, u saħħu: għax hu
jaqsam quddiem dal-poplu, u jagħtihom
b'wirt l-art li tara.
29 U hekk bqajna fil-wied biswit Bet-
Pegħor.

4 U issa, o Iżrael, isma l-istatuti u l-
ordinanzi li jien qiegħed ngħallmek biex
tagħmilhom, ħalli tgħix, u tidħol, u tieħu
l-art li l-Mulej, Alla ta' missirijietkom,
qiegħed jagħtikom.
2 La żżidu xejn ma' dak li qiegħed
nikkmandakom, u la tnaqqsu xejn minnu,
biex tħarsu l-kmandamenti tal-Mulej,
Alla tagħkom, li jien sa nagħtikom.
3 Raw għajnejkom dak li għamel il-
Mulej fil-kas ta' Bagħal-Pegħor: għax
dawk kollha li mxew wara Bagħal-Pegħor,
il-Mulej, Alla tiegħek, qeridhom minn
fostkom.
4 Iżda intom li żammejtu sod mal-
Mulej, Alla tagħkom, għadkom kollkom
ħajjin illum.
5 Ara, jien għallimtkom statuti u
ordinanzi, bħal ma ikkmandani l-Mulej,
Alla tiegħi, biex tagħmlu hekk fl-art li
sejrin fiha biex teħduha.
6 Ħarsuhom u agħmluhom; għax dan
hu għerfkom u dehenkom quddiem il-
ġnus, li jisimgħu dawn l-istatuti kollha, u
jgħidu: Tassew, dal-ġens kbir hu poplu
għaref u ta' dehen.
7 Għax liema ġens hemm li hu hekk
kbir, li għandu lil Alla hekk qrib lejhom,
bħalma l-Mulej, Alla tagħna, hu f'kulma
nitolbuh?
8 U liema ġens hemm, li hu hekk kbir,
li għandu statuti u ordinanzi hekk tal-
ħaqq, bħal din il-liġi kollha, li jien qiegħed
inqiegħed quddiemkom illum?
9 Biss ħares lilek innifsek, u ħares lil
ruħek bir-reqqa kollha, li ma tinsiex il-
ħwejjeġ li għajnejk raw, u li ma jitilqux
minn qalbek il-jiem kollha ta' ħajtek: iżda
għallimhom lil uliedek, u lil ulied uliedek;
10 Ftakar fil-jum li fih inti qagħadt
quddiem il-Mulej, Alla tiegħek, f'Ħoreb,
meta qalli l-Mulej: Iġmagħli n-nies, u
nsemmagħhom kliemi, biex jitgħallmu
jibżgħu minni l-jiem kollha li jgħixu fuq
l-art, u biex igħallmu lil uliedhom.
11 U intom ersaqtu, u waqaftu għal
taħt il-muntanja; u l-muntanja ħeġġet
bin-nar sa qalb is-sema: dlam, sħab u
ċpar.
12 Imbagħad kellimkom il-Mulej minn
ġon-nar: smajtu l-ħoss tal-kliem, iżda ma
rajtu l-ebda sura: biss smajtu leħen.
13 U ħabbrilkom il-għaqda tiegħu, li
ikkmandakom biex tagħmlu; il-għaxar
kelmiet li kiteb fuq żewġ twavel tal-
ħaġar.
14 U l-Mulej ordnali dak iż-żmien biex
ngħallimkom statuti u ordinanzi, biex
tħarsuhom fl-art li fiha sejrin taqsmu biex
teħduha.
15 Ħarsu tajjeb mela lilkom infuskom;
għax intom ma rajtu l-ebda sura dak in-
nhar li kellimkom il-Mulej f'Ħoreb minn
ġo nofs in-nar:
16 Li ma titħassrux, u tagħmlu għali-
kom xi immaġini skolpita, jew xi sura ta'
xi idolu, jew ix-xbieha ta' xi raġel jew xi
mara,
17 Jew ix-xbieha ta' xi bhima li hemm
fuq l-art, jew ix-xbieha ta' xi tajra li ttir
fl-ajru,
18 Jew ix-xbieha ta' xi ħaġa li titkaxkar
fuq l-art, jew ix-xbieha ta' xi ħuta li hemm
fl-ilma taħt l-art:
19 U, ara, li ma tarfax għajnejk lejn
is-sema, u xħin tara x-xemx, u l-qamar, u
l-kwiekeb, u l-eżerċtu kollu tas-sema,
tinġibed lejhom biex tqimhom u taqdihom,
dawk li l-Mulej qassam lill-ġnus kollha
taħt is-sema kollu.

20 Iżda l-Mulej ħadkom, u ħariġkom
mill-forn tal-ħadid, mill-Eġittu, biex
issirulu tiegħu, bħalma intom illum.
21 Issa l-Mulej għadab għalija min-
ħabba fikom, u ħalef li ma naqsamx il-
Ġurdan, u li ma nidħolx f'dik l-art tajba,
li l-Mulej, Alla tiegħek, sa jagħtik b'wirt.
22 Iżda jien għandi mmut f'din l-art,
m'għandix naqsam il-Ġurdan: iżda intom
taqsmu, u tieħdu dik l-art tajba.
23 Ħarsu lilkom infuskom, li ma
tinsewx il-għaqda tal-Mulej, Alla tagħkom,
li għamel magħkom, u tagħmlu għalikom
xi immaġini skolpita, jew xi sura ta' xi
ħaġa, li l-Mulej, Alla tiegħek, ordnalek
biex ma tagħmilx.
24 Għax il-Mulej, Alla tiegħek, hu nar
qerriedi, Alla għajjur.
25 Meta jkollok l-ulied, u l-ulied ta' l-
ulied, u jkunu ilhom ħafna fuq l-art, u
titħassru, u tagħmlu xi immaġini skolpita,
jew is-sura ta' xi ħaġa, u tagħmlu l-ħażin
quddiem il-Mulej, Alla tagħkom, biex
tmasħnuh:
26 Insejjaħ lis-sema u l-art biex jixhdu
kontra tagħkom illum, biex intom tinqerdu
għalkollox malajr mill-art li għaliha sa
taqsmu l-Ġurdan biex teħduha; ma
ttawlux għomorkom fuqha, iżda tinqerdu
għalkollox.
27 U jxerridkom il-Mulej fost il-
ġnus, u jibqa' minnkom għadd żgħir fost
il-ġnus, fejn il-Mulej isuqkom.
28 U hemm taqdu allat, li jkunu xogħol
idejn il-bniedem, ta' l-injam u tal-ġebel,
li la jaraw, la jisimgħu, la jieklu, u lanqas
ixommu.
29 Iżda jekk minn hemm tfittex il-
Mulej, Alla tiegħek, int issibu, jekk tfittxu
b'qalbek kollha, u b'ruħek kollha.
30 Fid-dwejjaq tiegħek, meta jiġrulek
dawn il-ħwejjeġ kollha, imqar fl-aħħar
jiem, dur lejn il-Mulej, Alla tiegħek, u
isma' minn leħnu;
31 (Għax il-Mulej, Alla tiegħek, hu Alla
li jħenn;) ma jitilqikx u ma jeqirdikx, u
lanqas jinsa l-għaqda ta' missirijietek li
ħalfilhom;
32 Għalhekk, saqsi issa fuq iż-żminijiet
ta' dari, li kienu qablek, minn dak in-
nhar li Alla ħalaq il-bniedem fuq l-art, u
saqsi minn naħa waħda tas-sema sa n-naħa
l-oħra, jekk qattx ġrat xi ħaġa kbira
bħal din, jew qatt insteghmet xi ħaġa
bħalha?
33 Qatt kien hemm xi poplu li sama'
leħen il-Mulej jitkellem minn ġo nofs in-
nar, bħal ma smajt int, u baqa' ħaj?
34 Jew jekk qatt fittex Alla biex imur
jieħu għalih ġens minn ġo ġens ieħor, bit-
tiġrib, bl-egħliem, bl-egħġubijiet, u bil-
gwerra, u b'id qawwija, u b'id mimduda,
u b'biża' kbir, skond kulma l-Mulej, Alla
tagħkom, għamel għalikom fl-Eġittu qud-
diem għajnejkom?
35 Lilek kienu murijin dawn il-ħwejjeġ,
biex tkun taf li l-Mulej hu Alla: m'hemm
ħadd ieħor għajru.
36 Ġiegħlek tisma' mis-sema leħnu,
biex igħallmek: u fuq l-art ħalliek tara n-
nar kbir tiegħu; u int smajt kliemu minn
ġo nofs in-nar.
37 U għax ħabb lil missirijietek għażel
nisilhom warajhom, u ħarġek quddiem
għajnejh mill-Eġittu bil-qawwa kbira tie-
għu;
38 Biex ikeċċi minn quddiemek ġnus
akbar, u aktar qawwija minnek, biex idaħħ-
lek, u jagħtik arthom b'wirt, bħalma hi
llum.
39 Għalhekk kun af illum, u ġib
f'moħħok, li l-Mulej hu Alla fuq fis-sema,
u fl-art minn taħt; mhemm ħadd ħliefu.
40 Ħares mela l-istatuti tiegħu, u l-
kmandamenti tiegħu, li llum qiegħed
nagħtik, biex tajjeb ikun għalik, u għal
uliedek warajk, u biex ittawwal għomrok
fuq l-art, li l-Mulej, Alla tiegħek, jagħtik,
għal dejjem.
41 Imbagħad Mosè fired tlitt ibliet, fuq
in-naħa l-oħra tal-Ġurdan, lejn tlugħ ix-
xemx;
42 Biex il-qattiel, li jkun qatel bla ma
ried lil ġaru, u li ma kienx bagħdu fl-
imgħoddi, jaħrab hemm; u joqgħod
f'waħda minnhom, u jibqa' ħaj:
43 Dawn kienu, Beser fid-deżert, fl-art
watja, għar-Rubenin; u Ramot f'Gilgħad,
għall-Gadin; u Golan f'Basan, għall-
Manassin.
44 U din hi l-liġi li Mosè qiegħed qud-
diem ulied Iżrael:
45 Dawn huma x-xhidiet, u l-istatuti,
u l-ordinanzi, li Mosè qal lil ulied Iżrael,
wara li ħarġu mill-Eġittu,
46 Fuq in-naħa l-oħra tal-Ġurdan, fil-
wied biswit Bet-Pegħor, fl-art ta' Siħon,
sultan ta' l-Amurrin, li kien igħammar
f'Ħesebon, li Mosè u wlied Iżrael għelbuh
meta ħarġu mill-Eġittu:
47 U ħadu artu, u l-art ta' Għog, sultan
ta' Basan, iż-żewġ slaten ta' l-Amurrin, li
kienu fuq in-naħa l-oħra tal-Ġurdan, lejn
il-lvant;
48 Minn Għaroer, li qiegħda f'xifer
wied Arnon, sal-muntanja ta' Sijon (li
hi Ħermon),
49 Bil-Għaraba kollha fuq in-naħa l-
oħra tal-Ġurdan, lejn il-lvant, sal-baħar
tal-Għaraba għal taħt Pisga.

5 U Mosè sejjaħ lil Iżrael kollu, u
qalilhom: Isma', o Iżrael, l-istatuti u
l-ordinanzi li llum qiegħed ngħid f'wid-
nejkom, biex titgħallmuhom, u tħarsuhom,
u tagħmluhom.
2 Il-Mulej, Alla tagħna, rabat għaqda
magħna f'Ħoreb.
3 Il-Mulej ma rabatx din il-għaqda ma'

missirijietna, iżda magħna, li lkoll kemm aħna hawn għadna ħajjin.

4 Il-Mulej kellimkom wiċċ imb'wiċċ fuq il-muntanja minn ġon-nar.

5 (Jien kont qiegħed dak iż-żmien bejn il-Mulej u bejnkom, biex inħabbrilkom il-kelma t'Alla: għax intom bżajtu minn dak in-nar, u ma tlajtux fuq il-muntanja:) u qal:

6 Jien il-Mulej, Alla tiegħek, li ħriġtek mill-art ta' l-Eġittu, minn dar il-jasar.

7 Int ma jkollokx allat oħra għajri.

8 La tagħmilx għalik l-ebda immaġini skolpita, jew xi immaġini ta' xi ħaġa li hi fis-sema 'l fuq, jew fl-art minn taħt, jew fl-ilma ta' taħt l-art:

9 La tmilx quddiemhom, u la taqdihomx: għax jien, il-Mulej, Alla tiegħek, Alla għajjur, li nikkastiga l-ħażen tal-missirijiet fl-ulied, fit-tielet u fir-raba' nisel ta' dawk li jobogħduni,

10 U nagħmel ħniena sa l-elf nisel ma dawk li jħobbuni, u jħarsu l-kmandamenti tiegħi.

11 La ssemmix isem il-Mulej, Alla tiegħek, fil-batal: għax il-Mulej ma jżommx bla ħtija lil min isemmi ismu fil-batal.

12 Ħares jum is-Sibt biex tqaddsu, bħal ma ordnalek il-Mulej, Alla tiegħek.

13 Taħdem sitt ijiem, u tagħmel ix-xogħol kollu tiegħek.

14 Iżda s-seba' jum ikun mistrieħ f'ġieħ il-Mulej, Alla tiegħek: fih ma tagħmel l-ebda xogħol, int jew ibnek, jew bintek, jew il-qaddej tiegħek, jew il-qaddejja tiegħek, jew il-gendus tiegħek, jew il-ħmar tiegħek, jew xi bhima tiegħek, jew il-għarib li joqgħod miegħek; biex il-qaddej u l-qaddejja tiegħek jistrieħu bħalek.

15 U ftakar li int kont ilsir fl-art ta' l-Eġittu, u li l-Mulej, Alla tiegħek, ħarġek minn hemm b'id qawwija, u bi driegħ mimdud: għalhekk il-Mulej, Alla tiegħek, ordnalek biex tħares il-jum tas-Sibt.

16 Weġġaħ lil missierek u lil ommok, bħal ma ordnalek il-Mulej; biex jitwalu jiemek, u tkun hieni fl-art li l-Mulej Alla tiegħek sa jagħtik.

17 La toqtolx.

18 La tagħmilx adulterju.

19 La tisraqx.

20 La tixhidx xhieda qarrieqa kontra għajrek.

21 La tixtieqx mart għajrek. La tix-xennaqx għal dar għajrek, għall-għalqa tiegħu, għall-qaddej tiegħu, għall-qaddejja tiegħu, għall-gendus tiegħu, għall-ħmar tiegħu, jew għal xi ħaġa oħra li hi ta' għajrek.

22 Dal-kliem qal il-Mulej lill-ġemgħa tagħkom kollha fuq il-muntanja minn ġon-nar, u s-sħab, u ċ-ċpar, b'leħen qawwi: u ma żiedx iżjed. U kitibhom fuq żewġ twavel tal-ġebel, u tahomli.

23 U ġara, xħin smajtu l-leħen minn ġo nofs id-dalma (għax il-muntanja kienet tħaġġeġ bin-nar,) illi ersaqtu lejja, il-kapijiet kollha tat-tribujiet tagħkom, u x-xjuħ tagħkom;

24 U għidtu: Ara, il-Mulej, Alla tagħna, uriena l-glorja u l-kobor tiegħu, u smajna leħnu minn ġon-nar: rajna llum li Alla jitkellem mal-bniedem, u li hu ħaj.

25 Issa, mela, għala għandna mmutu? Għax dan-nar kbir jaħraqna: jekk nisimgħu iżjed leħen il-Mulej, Alla tagħna, immutu.

26 Għax min hu fost il-maħluqin kollha, li sama' leħen Alla l-ħaj jitkellem minn ġon-nar, bħal ma smajna aħna, u baqa' ħaj?

27 Ersaq inti, u isma' kulma l-Mulej, Alla tagħna, igħid: imbagħad għidilna kulma l-Mulej, Alla tagħna, igħidlek; u nisimgħuh, u nagħmluh.

28 U l-Mulej sama' leħen kliemkom, meta kellimtuni; u l-Mulej qalli: Smajt leħen il-kliem li dal-poplu qallek: kulma qalu tajjeb.

29 O li kieku kellhom qalb bħal din fihom, biex jibżgħu minni, u jħarsu l-kmandamenti kollha tiegħi dejjem, biex ikunu hienja, huma, u wliedhom, għal dejjem!

30 Morru, għidulhom: Erġgħu idħlu fit-tined tagħkom.

31 Iżda int, oqgħod ħdejja, u ngħidlek il-kmandamenti kollha, u l-istatuti, u l-ordinanzi, li int għandek tgħallimhom, biex jagħmluhom fl-art li sa nagħtihom biex tkun tagħhom.

32 Qisu, mela, li tagħmlu kif ikkmandakom il-Mulej, Alla tagħkom: la tilwu lejn il-lemin jew lejn ix-xellug.

33 Imxu, mela, fit-triq kollha li l-Mulej, Alla tagħkom, ikkmandakom, biex tgħixu, u tkunu hienja, u ttawlu l-jiem tagħkom fl-art li sa tieħdu.

6 Issa dawn huma l-kmandamenti, u l-istatuti, u l-ordinanzi li ordnali l-Mulej, Alla tagħkom, biex ngħallimkom, ħa tagħmluhom fl-art li intom sejrin fiha biex teħduha;

2 Biex tibża' mill-Mulej, Alla tiegħek, u tħares l-istatuti u l-kmandamenti kollha tiegħu, li jien qiegħed nordnalek, int, u ibnek, u bin ibnek il-jiem kollha ta' ħajtek; biex jiemek jitwalu.

3 Isma', mela, o Iżrael, u qis li tagħmilhom; biex tkun hieni, u toktru qatigħ, bħal ma wegħdek il-Mulej, Alla ta' missirijietek, fl-art li tnixxi l-ħalib u l-għasel.

4 Isma', o Iżrael: Il-Mulej, Alla tagħna, hu Mulej wieħed!

5 U int tħobb il-Mulej, Alla tiegħek, b'qalbek kollha, u b'ruħek kollha, u bil-qawwa tiegħek kollha.

6 U dawn il-kelmiet, li jien qiegħed nordnalek illum, ikunu f'qalbek:

7 U tgħallimhom tajjeb lil uliedek, u
titkellem fuqhom xħin tkun qiegħed
f'darek, u int u miexi fit-triq, u xħin
timtedd, u xħin tqum.
8 U torbothom bħala għelm fuq idek,
u jkunu bħala filatterija bejn għajnejk.
9 U tiktibhom fuq ġenbejn il-bwieb ta'
darek, u fuq bwiebek.
10 U meta l-Mulej, Alla tiegħek, idaħħ-
lek fl-art li ħalef lil missirijietek, lil
Abraham, lil Iżakk, u lil Ġakobb, biex
jagħtik bliet kbar u sbieħ, li ma bnejthomx
int,
11 U djar mimlijin b'kull ġid, li ma
mlejthomx int, u bjar imħaffra, li ma
ħaffirthomx int, u egħlieqi tad-dwieli, u
siġar taż-żebbuġ, li ma ħawwilthomx int,
meta tkun kilt u xbajt;
12 Ara mbagħad li ma tinsiex il-
Mulej, li ħarġek mill-art ta' l-Eġittu, minn
dar il-jasar.
13 Ibża' mill-Mulej, Alla tiegħek, u
aqdih, u aħlef b'ismu.
14 La tmorrux wara allat oħra, wara l-
allat tal-ġnus ta' madwarkom;
15 (Għax il-Mulej, Alla tiegħek, hu
Alla għajjur fostkom) li għadab il-Mulej,
Alla tiegħek, ma jixgħelx għalik, u jeqir-
dek minn fuq wiċċ l-art.
16 La ġġarbux il-Mulej Alla tagħkom,
bħal ma ġarrabtuh f'Massah.
17 Ħarsu sewwa l-kmandamenti tal-
Mulej, Alla tagħkom, u x-xhidiet tiegħu,
u l-istatuti tiegħu, li tagħkom.
18 U agħmel dak li hu sewwa u tajjeb
f'għajnejn il-Mulej; biex tkun hieni, u
tidħol u tieħu l-art tajba, li l-Mulej ħalef
li jagħti lil missirijietek,
19 Wara li jkun keċċa 'l barra l-egħ-
dewwa tiegħek kollha minn quddiemek,
bħal ma wiegħed il-Mulej.
20 U meta jsaqsik ibnek fiż-żmien li
ġej, billi jgħidlek: X'ifissru x-xhidiet, u l-
istatuti, u l-ordinanzi, li l-Mulej, Alla
tagħna, tagħkom?
21 Imbagħad tgħid lil ibnek: Aħna
konna l-ilsiera ta' Fargħun fl-Eġittu; u
l-Mulej ħariġna mill-Eġittu b'id qaw-
wija:
22 U l-Mulej għamel egħliem u egħġu-
bijiet, kbar u qalila, taħt għajnejna, kontra
l-Eġittu, kontra Fargħun, u kontra daru
kollha:
23 U ħariġna minn hemm, biex
idaħħalna, u jagħtina l-art li ħalef lil
missirijietna.
24 U l-Mulej ikkmandana li nagħmlu
dawn l-istatuti kollha, u li nibżgħu mill-
Mulej, Alla tagħna, għall-ġid tagħna
dejjem, biex iżommna ħajjin, bħal ma
għamel sa llum.
25 U dan ikun ta' ħaqq għalina, jekk
inqisu nħarsu dawn il-kmandamenti
kollha quddiem il-Mulej, Alla tagħna,
bħal ma ordnalna.

7 Meta l-Mulej, Alla tiegħek, ikun daħħ-
lek fl-art li fiha sejjer biex tkun
tiegħek, u jkun warrab minn quddiemek
ħafna ġnus, il-Ħittin, u l-Girgasin, u
l-Amurrin, u l-Kangħanin, u l-Pereżin,
u l-Ħiwwin, u l-Ġebusin, seba' ġnus akbar
u aqwa minnek;
2 U meta l-Mulej, Alla tiegħek, jerħi-
hom f'idejk u int tkun għelibthom, int
teqridhom għalkollox, u ma tagħmel l-
ebda ftehim magħhom, u lanqas turihom
ħniena:
3 U lanqas titħallat magħhom: lil bin-
tek la tagħtihiex lil ibnu, u lanqas tieħu lil
bintu għal ibnek.
4 Għax iwarrbu lil ibnek minn warajja,
biex jaqdu allat oħra: hekk qillet il-
Mulej tixgħel għalikom, u jeqirdek f'daq-
qa.
5 Iżda hekk għandkom timxu magħ-
hom; iġġarrfu l-altari tagħhom, u tkissru
l-plieri mqaddsa tagħhom, u taqtgħu l-
Axerim tagħhom, u taħarqu l-immaġnijiet
skolpiti tagħhom fin-nar.
6 Għax int poplu mqaddes lill-Mulej,
Alla tiegħek: il-Mulej, Alla tiegħek,
għażlek biex tkun poplu maħtur għalih,
fost il-popli kollha li huma fuq wiċċ l-art.
7 Il-Mulej ma ħabbkomx, u lanqas
għażilkom għax kontu aktar fil-għadd
minn xi poplu ieħor: intom kontu l-
iżgħar fost il-popli:
8 Iżda għax il-Mulej ħabbkom, u
għax ried iżomm il-ħalfa li ħalef lil mis-
sirijietkom, il-Mulej ħariġkom b'id qawwi-
ja, u ħariġkom minn dar il-jasar, minn id
Fargħun, sultan ta' l-Eġittu.
9 Kun af, mela, li l-Mulej, Alla tiegħek,
huwa Alla; Alla ta' kelmtu, li jżomm il-
għaqda tiegħu, u t-tjieba tiegħu, sa l-elf
nisel, ma' dawk li jħobbuh, u jħarsu l-
kmandamenti tiegħu.
10 U jrodd minnufih lil min jobogħdu,
dak li jisthoqqlu, billi jeqirdu; ma jitlifx
żmien ma' min jobogħdu, iżda minnufih
iroddlu.
11 Għalhekk ħares il-kmandamenti, u
l-istatuti, u l-ordinanzi li qiegħed nagħtik
illum, biex tagħmilhom.
12 Għalhekk jiġri, jekk tisma' minn
dawn l-ordinanzi, u tħarishom u tagħmil-
hom, illi l-Mulej, Alla tiegħek, iħares il-
għaqda tiegħu miegħek, u t-tjieba li
ħalef lil missirijietek:
13 U jħobbok, u jbierkek, u jkattrek:
ibierek ukoll frott ġufek, u frott artek, il-
qamħ u l-inbid tiegħek, u ż-żejt tiegħek, u
l-frieħ tal-baqar tiegħek, u tan-ngħaġ tie-
għek, fl-art li ħalef lil missirijietek li
jagħtik.
14 Tkun imbierek fuq il-popli kollha:
ma jkunx hemm raġel jew mara ħawlin
fostkom, jew fost il-bhejjem tagħkom.
15 U l-Mulej ineħħi kull mard minnek,
u ma jġib l-ebda marda kerha fuqek minn

dawk ta' l-Eġittu, li int tafhom; iżda
jġibhom fuq dawk kollha li jobogħduk.
16 U teqred il-popli kollha li l-Mulej,
Alla tiegħek, jagħtik f'idejk: għajnek ma
jkollha l-ebda ħniena minnhom: lanqas
taqdi lil allat tagħhom; għax dan ikun
nassa għalik.
17 Jekk tgħid f'qalbek: Dawn il-ġnus
akbar minni; kif nista' nkeċċihom?
18 La tibżax minnhom: iżda ftakar
tajjeb x'għamel il-Mulej, Alla tiegħek, lil
Fargħun, u lil Eġittu kollu;
19 It-tiġrib kbir li għajnejk raw, u
l-egħliem, u l-egħġubijiet, u l-id qawwija,
u l-id mimduda, li biha l-Mulej, Alla
tiegħek, ħarġek: hekk jagħmel il-Mulej,
Alla tiegħek, lill-popli kollha li tibża'
minnhom.
20 Barra minn dan, jibgħat il-Mulej,
Alla tiegħek, żnażen fosthom, sakemm
dawk li jibqgħu, u jinħbew minnek, jin-
qerdu.
21 La titbażżax minn quddiemhom:
għax il-Mulej, Alla tiegħek, hu fostkom,
Alla kbir, u tal-biża'.
22 U l-Mulej, Alla tiegħek, ikeċċi minn
quddiemek ftit ftit dawk il-ġnus: int
m'għandikx teqridhom f'daqqa, li d-dbej-
jeb tar-raba' ma jikbrux aktar minnek.
23 Iżda l-Mulej Alla tiegħek jagħti-
homlok f'idejk, u jeqridhom b'qerda
kbira, sa jinqerdu.
24 U jagħti f'idejk is-slaten tagħhom,
u teqred isimhom minn taħt is-sema: ħadd
ma jkollu l-ħila jieqaf quddiemek, sa
teqridhom.
25 Aħraq l-immaġnijiet skolpiti tagħ-
hom fin-nar: la tixtieqx il-fidda jew id-
deheb li għandhom fuqhom; u lanqas
teħodhom għalik, li ma tinqabadx
bihom: għax din ħaġa li jistkerrahha l-
Mulej, Alla tiegħek.
26 U ddaħħalx f'darek ħaġa ta' min
jistkerrahha, għax tkun misħut bħalha:
iżda għandek titqażżiżha u tistkerrahha
kemm tiflaħ; għax ħaġa misħuta hi.

8 Il-kmandamenti kollha li qiegħed
nagħtikom illum, qisu li tħarsuhom,
biex tgħixu, u toktru, u tidħlu, u tieħdu
l-art li l-Mulej ħalef li jagħti lil missirijiet-
kom.
2 U tiftakar fit-triq kollha li l-Mulej,
Alla tiegħek, mexxiek dawn l-erbgħin sena
fid-deżert, biex igħakksek, u jġarrbek,
biex ikun jaf x'hemm f'qalbek, jekk tħarisx
il-kmandamenti tiegħu, jew le.
3 U għakksek, u ġewħek, u temgħek il-
manna, li biha la int ma kont taf biha, u
lanqas kienu jafu biha missirijietek; biex
iġiegħlek tkun taf li l-bniedem ma jgħix
bil-ħobż biss, iżda b'kull kelma li toħroġ
minn fomm il-Mulej igħix il-bniedem.
4 Ħwejġek ma qdimux fuqek, u
lanqas intefħitlek sieqek, dawn l-erbgħin
sena.
5 Għandek ukoll tagħraf f'qalbek, illi,
bħalma raġel iwiddeb lil ibnu, hekk il-
Mulej, Alla tiegħek, iwiddeb lilek.
6 Għalhekk ħares il-kmandamenti tal-
Mulej, Alla tiegħek, biex timxi fi triqatu,
u tibża' minnu.
7 Għax il-Mulej Alla tiegħek sa jdaħħ-
lek f'art tajba, art ta' widien ta' ilma, ta'
egħjun, ta' gliegel li jferrgħu fil-widien,
u fil-għoljiet;
8 Art tal-qamħ, u x-xgħir, tad-dwieli, u
tat-tin, u tar-rummien; art taż-żejt taż-
żebbuġ, u tal-għasel;
9 Art li fiha ma tikolx il-ħobż bil-
għaks; xejn ma jkun jonqsok fiha; art li
l-ġebel tagħha ħadid, u li mill-għoljiet
tagħha tista' tħaffer biex taqla' r-ram.
10 Wara li tkun kilt u xbajt, bierek lill-
Mulej, Alla tiegħek, għall-art tajba li tak.
11 Ara li ma tinsiex il-Mulej, Alla
tiegħek, billi ma tħarisx il-kmandamenti
tiegħu, u l-ordinanzi tiegħu, u l-istatuti
tiegħu, li jiena illum qiegħed nagħtik;
12 Li wara li tkun kilt u xbajt, u tkun
bnejt djar sbieħ, u għammart fihom;
13 U l-baqar u l-imrieħel tiegħek ikunu
tkattru, u l-fidda u d-deheb tiegħek ikunu
żdiedu, u kulma għandek ikun tkattar;
14 Qalbek ma tintrefax, u tinsa l-Mulej,
Alla tiegħek, li ħarġek mill-art ta' l-
Eġittu, mid-dar tal-jasar;
15 U li mexxiek f'dak id-deżert kbir u
tal-biża', li fih kien hemm sriep ħamjin,
u egħkiereb, u art niexfa bla ilma; li
ħariġlek l-ilma mill-blat taż-żniet;
16 Li temgħek fid-deżert bil-manna, li
missirijietek ma kinux jafu biha, biex
igħakksek, u jġarrbek, biex imbgħad fl-
aħħar jagħmillek il-ġid;
17 U int tgħid f'qalbek: Ħilti, u l-
qawwa ta' idi tawni dal-ġid.
18 Iżda ftakar fil-Mulej, Alla tiegħek:
għax hu li jagħtik il-qawwa biex ikollok
il-ġid, u jwettaq il-għaqda tiegħu li
ħalef lil missirijietek, bħalma hi llum.
19 U jiġri, jekk qatt tinsa l-Mulej, Alla
tiegħek, u timxi wara allat oħra, u taqdi-
hom, u tagħtihom qima, illi niddikjara
llum solennement illi sgur tintemmu.
20 Bħall-ġnus li l-Mulej jeqred qud-
diemkom, hekk tinqerdu; għax ma ridtux
tisimgħu minn leħen il-Mulej, Alla tagħ-
kom.

9 Isma', o Iżrael! Int ser taqsam il-
Ġurdan illum, biex tidħol tieħu ġnus
akbar u aqwa minnek, bliet kbar bi swar
m'ogħla s-sema.
2 Nies kbar u twal, ulied l-Għanakin,
li int taf, u li fuqhom smajt min igħid:
Min qatt jista' jieqaf quddiem ulied
Għanak?

3 Ifhem, għalhekk, illum, li l-Mulej, Alla
tiegħek, hu dak li jimxi quddiemek; bħal
nar li jaħraq; hu jeqridhom u jwaqqagħ-
hom quddiem wiċċek: int tkeċċihom u
malajr teqridhom, bħal ma qallek il-Mulej.
4 La tgħidx f'qalbek, wara li l-Mulej
ikun keċċiehom minn quddiemek: Min-
ħabba s-sewwa tiegħi l-Mulej daħħalni
biex nieħu din l-art; għax ħtija tal-ħażen ta'
dawn il-ġnus, il-Mulej ikeċċihom minn
quddiemek.
5 Mhux minħabba s-sewwa tiegħek,
jew minħabba s-safa ta' qalbek, sejjer
tieħu arthom: iżda ħtija tal-ħażen ta'
dawn il-ġnus, li l-Mulej, Alla tiegħek, sa
jkeċċihom minn quddiemek, u biex iwet-
taq il-kelma li l-Mulej ħalef lil missirijietek,
lil Abraham, lil Iżakk, u lil Ġakobb.
6 Kun af, mela, li l-Mulej, Alla tiegħek,
mhux sa jagħtik din l-art tajba biex tkun
tiegħek minħabba l-ħaqq tiegħek, għaliex
int poplu ta' rasu iebsa.
7 Ftakar, u la tinsiex, kif ġarrabt il-
Mulej, Alla tiegħek, biex jagħdab fid-
deżert: minn dak in-nhar li int tlaqt mill-
art ta' l-Eġittu, sa wasaltu f'dan il-post,
intom ħadtuha kontra l-Mulej.
8 Ġarrabtu wkoll il-Mulej biex jagħdab
f'Horeb, u l-Mulej hekk għadab għalikom,
li kien sejjer jeqridkom.
9 Meta tlajt fuq il-muntanja, biex nieħu
t-twavel tal-ġebel, it-twavel tal-għaqda li
l-Mulej għamel magħkom, jien domt fuq
il-muntanja erbgħin jum u erbgħin lejl, u
la kilt ħobż u lanqas xrobt ilma:
10 U l-Mulej tani żewġ twavel tal-ġebel,
miktubin b'saba' Alla; u fuqhom kien
hemm miktubin il-kelmiet kollha li l-
Mulej kien qalilkom, meta kellimkom fuq
il-muntanja minn ġon-nar, dak in-nhar
tal-laqgħa.
11 U ġara, fi tmiem l-erbgħin jum u l-
erbgħin lejl, illi l-Mulej tani ż-żewġ twavel
tal-ġebel, it-twavel tal-għaqda.
12 U l-Mulej qalli: Qum, inżel malajr
minn hawn; għax il-poplu tiegħek, li int
ħriġt mill-Eġittu, tħassar; malajr twarrbu
mit-triq li jien kont ikkmandajthom;
għamlu għalihom immaġini mdewba.
13 Qalli wkoll il-Mulej: Jien rajt lil
dal-poplu, u, ara, dal-poplu rasu iebsa:
14 Ħallini, ħa neqridhom, u nħassar
isimhom minn taħt is-sema; u nagħmel
minnek ġens aqwa u akbar minnhom.
15 Għalhekk jien dort u nżilt minn fuq
il-muntanja, u l-muntanja kienet tħaġġeġ
bin-nar: u ż-żewġ twavel tal-għaqda kienu
f'idejja t-tnejn.
16 U ħarist; u, ara, intom kontu dnibtu
kontra l-Mulej, Alla tagħkom, u għamiltu
għalikom għoġol imdewweb: żoltu malajr
mit-triq li l-Mulej kien ikkmandakom.
17 U ħadt iż-żewġ twavel, u rmejthom
minn idejja, u kissirthom quddiem għajnej-
kom.
18 U waqajt quddiem il-Mulej, bħal
ma kont għamilt qabel, għal erbgħin nhar
u erbgħin lejl: la kilt ħobż, u la xrobt ilma,
minħabba d-dnubiet kollha li dnibtu,
billi għamiltu dak li kien ħażin f'għajnejn
il-Mulej, biex tmasħnuh.
19 Għax jien bżajt mill-qilla u l-għadab
kbir, li bihom il-Mulej kien imgħaddab
għalikom biex jeqridkom. Iżda l-Mulej
semagħni dak iż-żmien ukoll.
20 U kien hekk imgħaddab il-Mulej
għal Arun, li ried jeqirdu: u jien tlabt
għal Arun ukoll dak iż-żmien.
21 U ħadt dnubkom, il-għoġol li kontu
għamiltu, u ħraqtu fin-nar, u għaffiġtu, u
għamiltu frak, sa ma sar qisu trab: u
rmejt it-trab tiegħu fil-wied li jinżel mill-
muntanja.
22 U f'Tabgħera, u f'Massah, u
f'Qibrot-Hattawa, għaddabtu l-Mulej.
23 U meta l-Mulej bagħatkom minn
Kades-Barnija, billi qalilkom: Itilgħu, u
ħudu l-art li tajtkom, intom ħadtuha
kontra l-ordni tal-Mulej, t'Alla tagħkom,
u ma emmintuhx, u lanqas smajtu minn
leħnu.
24 Intom ħadtuha kontra l-Mulej minn
dak in-nhar li sirt nafkom.
25 U għalhekk intfajt quddiem il-Mulej
erbgħin jum u erbgħin lejl, bħal ma ntfajt
l-ewwel darba; għax il-Mulej kien qal li
jeqridkom.
26 Tlabt għalhekk lill-Mulej, u għidt:
O Sidi, o Mulej, la teqridx lill-poplu
tiegħek, u l-wirt tiegħek, li int fdejthom
bil-kobor tiegħek, u li int ħriġthom mill-
Eġittu b'id qawwija.
27 Ftakar fil-qaddejja tiegħek, Abra-
ham, Iżakk, u Ġakobb; la tħarisx lejn ir-
ras iebsa ta' dal-poplu, u lanqas lejn il-
ħażen tagħhom, u lejn dnubhom:
28 Biex dik l-art li ħriġtna minnha ma
tgħidx: Billi l-Mulej ma kellux ħila jġibhom
fl-art li wegħidhom, u billi bagħadhom,
ħariġhom minn hawn biex joqtolhom fid-
deżert.
29 Iżda huma l-poplu tiegħek, wirtek,
li int ħriġthom bil-qawwa kbira tiegħek, u
b'idek mimduda.

**10** Dak iż-żmien il-Mulej qalli: Aqta'
żewġ twavel tal-ġebel bħal ta' l-
ewwel, u itla' ħdejja fuq il-muntanja, u
agħmel għalik arka ta' l-injam.
2 U nikteb fuq it-twavel il-kelmiet li
kienu fl-ewwel twavel, li int kissirt, u
tqegħidhom fl-arka.
3 U għamilt arka ta' l-injam tal-gażżi, u
qtajt żewġ twavel tal-ġebel bħal ta' l-
ewwel, u tlajt fuq il-muntanja, biż-żewġ
twavel f'idi.
4 U kiteb fuq it-twavel bħal ma kiteb
l-ewwel darba, il-għaxar kmandamenti, li
l-Mulej kien qalilkom fuq il-muntania

minn ġon-nar, dak in-nhar tal-laqgħa: u
l-Mulej tahomli.
5 U dort, u nżilt mill-muntanja, u
qegħidt it-twavel fl-arka li kont għamilt;
u hemm huma, bħal ma ordnali l-
Mulej.
6 U wlied Iżrael telqu minn Birot-Bene-
Għakan għal Mosera: hemm miet Arun, u
hemm kien midfun; u Elgħażar, ibnu,
għamilha ta' qassis floku.
7 Imxew minn hemm lejn Gudgoda; u
minn Gudgoda għal Gotbata, art ta'
mġari ta' ilma.
8 Dak iż-żmien il-Mulej fired it-tribù
ta' Levi, biex jarfa' l-arka tal-għaqda tal-
Mulej, u biex jidher quddiem il-Mulej
biex jaqdih, u biex ibierek f'ismu, bħalma
għamel sa llum.
9 Għalhekk Levi m'għandu l-ebda
sehem, u lanqas wirt ma' ħutu: wirtu hu
l-Mulej, bħal ma qallu l-Mulej, Alla
tiegħek.
10 U qgħadt fuq il-muntanja, bħall-
ewwel darba, erbgħin jum u erbgħin
lejl; u l-Mulej semagħni din id-darba
wkoll: il-Mulej ma riedx jeqridni.
11 U l-Mulej qalli: Qum, mur imxi
quddiem il-poplu tiegħek, biex jidħlu u
jieħdu l-art li jien ħlift lil missirijiethom li
nagħtihom.
12 U issa, Iżrael, x'irid il-Mulej, Alla
tiegħek, minnek, ħlief li tibża' mill-Mulej,
Alla tiegħek, biex timxi fit-triqat kollha
tiegħu, u tħobbu, u taqdi l-Mulej, li
hu Alla tiegħek, b'qalbek kollha, u b'ru-
ħek kollha,
13 U tħares il-kmandamenti tal-Mulej,
u l-istatuti tiegħu, li llum qiegħed nagħtik
għall-ġid tiegħek?
14 Ara, is-sema, u s-sema tas-smewwiet,
huma tal-Mulej, Alla tiegħek, u l-art ukoll,
b'kulma fiha;
15 Madankollu, il-Mulej inġibed biss
għal missirijietek, u ħabbhom; u għażel
nisilhom warajhom, intom fuq il-popli
kollha, bħal ma hu llum.
16 Agħmlu, mela, ċirkonċiżjoni f'qalb-
kom, u la tibqgħux iżjed raskom iebsa.
17 Għax il-Mulej, Alla tagħkom, hu
Alla ta' l-allat, Sid is-sidien, Alla l-kbir, u
l-qawwi, u tal-biża', li ma jħarisx lejn wiċċ
il-bniedem, u lanqas jieħu tixħim:
18 Li jagħmel ħaqq lill-iltim u lill-
armla, li jħobb lill-għarib, billi jagħtih ikel
u lbies.
19 Ħobbu, mela, lill-għarib: għax intom
ukoll kontu għorba fl-art ta' l-Eġittu.
20 Ibża' mill-Mulej, Alla tiegħek; lilu
aqdi, u miegħu tirtabat, u b'ismu aħlef.
21 Hu l-foħrija tiegħek, u hu Alla tie-
għek, li għamel għalik dawn il-ħwejjeġ
kbar u tal-biża', li għajnejk raw.
22 Missirijietek niżlu l-Eġittu sebgħin
bniedem; u issa l-Mulej għamlek numerus
daqs il-kwiekeb tas-sema.

11 Għalhekk ħobb il-Mulej, Alla
tiegħek, u ħares kuljum dak li jridek
tħares; l-istatuti tiegħu, u l-ordinanzi
tiegħu, u l-kmandamenti tiegħu.
2 U kun af illum (għax jien ma nitkel-
limx ma' wliedek li ma jafux, u li ma rawx
it-twiddib tal-Mulej, t'Alla tagħkom) il-
kobor tiegħu, idu l-qawwija, u idu l-
mimduda,
3 U l-egħliem tiegħu, u l-egħmejjel
tiegħu, li għamel f'nofs l-Eġittu fuq Far-
għun, sultan ta' l-Eġittu, u lil artu kollha;
4 U x'għamel lill-eżerċtu ta' l-Eġittu,
liż-żwiemel tagħhom, u lill-imriekeb tagħ-
hom; kif għamel l-ilma tal-baħar l-Aħmar
meta tala' għalihom huma u ġejjin waraj-
kom, u l-Mulej qeridhom għalkollox.
5 U x'għamlilkom fid-deżert, sama
ġejtu f'dan il-post;
6 U x'għamel lil Datan u lil Abiram,
ulied Elijab, bin Ruben: kif l-art fetħet
ħalqha, u belgħet lilhom, u lil djarhom, u
lit-tined tagħhom, u lil kull ħaġa ħajja li
kellhom, u lit-tined tagħhom, u lil kull
ħaġa ħajja li kellhom maġenbhom, f'nofs
Iżrael kollu:
7 Iżda għajnejkom raw l-egħmejjel il-
kbar kollha li għamel il-Mulej.
8 Għalhekk ħarsu l-kmandamenti koll-
ha li qiegħed nagħtikom illum, biex tissaħ-
ħu, u tidħlu tieħdu l-art li intom sejrin
biex teħduha;
9 Biex ittawlu l-jiem tagħkom fuq l-art,
li ħalef il-Mulej lil missirijietkom li
jagħtihom, lilhom u lil nisilhom: art
tnixxi l-ħalib u l-għasel.
10 Għax l-art, li fiha ser tidħol biex
teħodha mhix bħall-art ta' l-Eġittu, minn
fejn ħriġtu, u fejn kont tiżra' ż-żerriegħa
tiegħek, u ssaqqiha b'riġlek, bħala ġnien
tal-ħxejjex.
11 Iżda l-art, li fiha sejrin biex teħduha,
hi art ta' għoljiet u ta' widien, li tixrob
l-ilma tax-xita li tiġi mis-sema:
12 Art li l-Mulej, Alla tiegħek, jieħu
ħsiebha: għajnejn il-Mulej, Alla tiegħek,
huma dejjem fuqha, mill-bidu tas-sena sa
l-aħħar tas-sena.
13 U jiġri, jekk tisimgħu tajjeb mill-
kmandamenti tiegħi, li qiegħed nagħtikom
illum, li tħobbu l-Mulej, Alla tagħkom,
u taqduh b'qalbkom kollha, u b'ruħkom
kollha,
14 Illi nagħtikom ix-xita għall-art
tagħkom fi żmienha sewwa, ix-xita bikrija,
u x-xita waħħarija, biex tiġbor il-qamħ
tiegħek, u l-inbid tiegħek il-ġdid, u ż-żejt
tiegħek.
15 U nnibbet il-ħaxix fl-egħlieqi tiegħek,
għall-bhejjem tiegħek, biex tiekol u tixba'.
16 Ħarsu lilkom infuskom, biex qalb-
kom ma titqarraqx, u dduru, u taqdu allat
oħra, u tqimuhom;
17 U mbagħad jixgħel għadab il-Mulej
għalikom, u jagħlaq is-sema, biex ma

jkunx hemm xita, u l-art ma taghtix il-
prodotti taghha; u tintemmu malajr
mill-art tajba li l-Mulej jaghtikom.
18 Ghalhekk dahhlu dawn il-kelmiet
tieghi f'qalbkom, u f'ruhkom, u orbtu-
hom bhala ghelm fuq idkom, biex ikunul-
kom bhala filatterija bejn ghajnejkom.
19 U tghallimhom lil uliedek, u tithad-
det fuqhom xhin tkun bil-qieghda d-dar,
u int u miexi fit-triq, u xhin timtedd, u
xhin tqum.
20 U tiktibhom fuq ġenbejn bieb darek,
u fuq il-bwieb tieghek:
21 Biex joktru jiemkom u jiem ulied-
kom, fl-art li l-Mulej halef lil missirijiet-
kom li jaghtihom, daqs kemm huma jiem
is-sema fuq l-art.
22 Ghax jekk tharsu bir-reqqa kollha
dawn il-kmandamenti kollha, li jien
qieghed naghtikom, biex taghmluhom, li
thobbu l-Mulej, Alla taghkom, u timxu
fit-triqat tieghu kollha, u tinghaqdu
mieghu;
23 Ikeċċi mbaghad il-Mulej dawn il-
ġnus kollha minn quddiemkom, u ikoll-
kom taht idejkom ġnus akbar u aqwa
minnkom.
24 Kulfejn jirfsu qiegh riġlejkom, ikun
taghkom: mid-deżert sal-Libanu; mix-
xmara, ix-xmara Ewfrat, sal-bahar tal-
punent, ikunu truf artkom.
25 Hadd ma jkun jista' jieqaf quddiem-
kom: ghax il-Mulej, Alla taghkom, jitfa'
l-biża' u t-twerwir taghkom fuq l-art
kollha li fuqha tirfsu, bhal ma qalilkom.
26 Ara, illum sa nqieghed quddiem-
kom barka u sahta;
27 Barka, jekk tisimghu mill-kmanda-
menti tal-Mulej, Alla taghkom, li qieghed
naghtikom illum:
28 Sahta, jekk ma tisimghux mill-
kmandamenti tal-Mulej, Alla taghkom,
u twarrbu mit-triq li llum qieghed nikk-
mandakom, biex tmorru wara allat ohra,
li ma kontux tafuhom.
29 U jiġri, meta l-Mulej, Alla tieghek,
idahhlek fl-art li fiha sejjer biex tehodha,
illi taghti l-barka tieghek fuq il-muntanja
ta' Geriżim, u s-sahta fuq il-muntanja
ta' Ghebal.
30 Mhumiex dawn il-muntanji 'l hemm
mill-Ġurdan, mat-triq ta' ghajb ix-xemx,
fl-art tal-Kanghanin, li jghammru fil-wita,
biswit Gilgal, hdejn il-ballut ta' Mori?
31 Ghax intom sejrin taqsmu l-Ġurdan
biex tidhlu tiehdu l-art li l-Mulej, Alla
taghkom, jaghtikom, u tehduha, u tgham-
mru fiha.
32 Qisu li tharsu l-istatuti u l-ordinanzi
tieghi kollha li qieghed quddiemkom
illum.

**12** Dawn huma l-istatuti u l-ordinanzi
li intom tqisu li taghmlu fl-art li l-
Mulej, Alla ta' missirijietek, jaghtik biex
tkun tieghek, il-jiem kollha li tghixu fuq
l-art.
2 Teqirdu ghalkollox il-postijiet, li
fihom il-ġnus li sa jaqghu taht idejkom
qdew lill-allat taghhom, fuq il-muntanji
gholjin, u fuq il-gholjiet, u taht kull siġra
hadra:
3 U ġġarrfu l-altari taghhom, u tkissru
l-pilastri mqaddsa taghhom, u taharqu l-
Axerim taghhom bin-nar; u tqaċċtu
l-immaġnijiet skolpiti ta' l-allat taghhom,
u teqirdu jsimhom minn dak il-post.
4 La taghmlux hekk lill-Mulej, Alla
taghkom;
5 Iżda tfittxu l-Mulej fil-post li jaghżel
il-Mulej, Alla taghkom, fost it-tribujiet
kollha taghkom, biex iqieghed ismu fih,
u jaghmlu l-aghmara tieghu: hemm
ghandek tmur.
6 U hemm iġġibu l-offerti mahruqin
taghkom, u s-sagrifiċċji taghkom, u l-
eghxur taghkom, u l-ghotjiet ta' idejkom,
u l-weghdiet taghkom, u l-weghdiet li
taghmlu minn rajkom, u l-ewwel imweldin
tal-baqar u tan-nghaġ taghkom:
7 U hemm tieklu quddiem il-Mulej, li
hu Alla taghkom, u tifirhu, intom u
djarkom, b'kulma tiehdu f'idejkom biex
taghmlu, u li bih il-Mulej, Alla taghkom,
berikkom.
8 La taghmlu xejn minn dak kollu li
qeghdin naghmlu llum, kulhadd jaghmel
kif jidhirlu li hu tajjeb;
9 Ghax s'issa ghadkom ma wasaltux
fil-mistrieh u fil-wirt, li l-Mulej, Alla tagh-
kom, qieghed jaghtikom.
10 Iżda meta taqsmu l-Ġurdan, u
tghammru fl-art li l-Mulej, Alla taghkom,
jaghtikom biex tirtuha, u meta jaghtikom
il-mistrieh mill-eghdewwa kollha taghkom
madwarkom, u b'hekk tghammru raskom
mistrieha;
11 Imbaghad ikun hemm post, li l-
Mulej, Alla taghkom, ikun ghażel, biex
fih ighammar ismu; hemm iġġibu kulma
nordnalkom; l-offerti mahruqin taghkom,
u s-sagrifiċċji taghkom, l-eghxur taghkom,
u l-ghotjiet ta' idejkom, u l-weghdiet
maghżulin taghkom, li intom weghidtu
lill-Mulej:
12 U tifirhu quddiem il-Mulej, Alla
taghkom, intom, u s-subjien taghkom, u
l-bniet taghkom, u l-qaddejja rġiel, u l-
qaddejja nisa taghkom, u l-Levita li jkun
'il ġewwa minn bwiebek; ghax dan la
ghandu sehem u lanqas wirt mieghek.
13 Ara li ma toffrix l-offerti mahruqin
tieghek f'kull post li tara:
14 Iżda fil-post li l-Mulej ikun ghażel
f'wiehed mit-tribujiet tieghek: hemm toffri
l-offerti mahruqin tieghek, u hemm
taghmel kulma nikkmandak.
15 Madankollu, tista' toqtol u tiekol
laham 'il ġewwa minn bwiebek kollha,

minn kulma ruħek tixtieq, skond il-barka
li l-Mulej, Alla tiegħek, ikun tak: l-imniġ-
ġes u s-safi jistgħu jieklu minnu, bħal ma
jieklu mill-għażżiela u miċ-ċerv.
16 Biss la tiklux id-demm; iżda ssawbuh
fl-art bħall-ilma.
17 Int ma tistax tiekol 'il ġewwa minn
bwiebek l-egħxur tal-qamħ tiegħek, jew
ta' l-inbid tiegħek ġdid, jew taż-żejt tiegħek,
jew l-imweldin l-ewwel tal-baqar u n-
ngħaġ tiegħek, lanqas mill-wegħdiet li
twiegħed, lanqas l-offerti tiegħek mogħti-
jin minn rajk, jew il-għotjiet ta' idek:
18 Iżda tikolhom quddiem il-Mulej, li
hu Alla tiegħek, fil-post li l-Mulej, Alla
tiegħek, ikun għażel, int, u ibnek, u bintek,
u l-qaddej tiegħek, u l-qaddejja tiegħek, u
l-Levita li hemm 'il gewwa minn bwiebek:
u tifraħ quddiem il-Mulej, li hu Alla
tiegħek, b'dak kollu li tieħu f'idejk biex
tagħmel.
19 Ara li ma tinsiex il-Levita sama
ddum ħaj fuq l-art.
20 Meta l-Mulej ikabbar truf artek,
bħal ma wegħdek, u tgħid: Niekol il-
laħam, għaliex ruħek tixtieq tiekol il-
laħam; kul il-laħam minn kulma ruħek
tixtieq.
21 Jekk il-post li l-Mulej, Alla tiegħek,
għażel biex fih iqiegħed ismu jkun wisq il-
bogħod minnek, oqtol mill-baqar tiegħek,
u min-ngħaġ tiegħek, li l-Mulej ikun tak,
bħal ma ordnajtlek, u tiekol 'il ġewwa
minn bwiebek minn kulma tixtieq ruħek.
22 Bħal ma jittieklu l-għażżiela u ċ-ċerv,
hekk tiekol minnhom: sew l-imniġġes u
sew is-safi jistgħu jieklu minnhom.
23 Biss kun sgur li ma tikolx id-demm:
għax id-demm hu l-ħajja; u int ma tistax
tiekol il-ħajja mal-laħam.
24 Int ma tiklux: sawbu fuq l-art bħall-
ilma.
25 Ma tiklux, biex tkun hieni, int, u
wliedek warajk, meta tagħmel dak li hu
sewwa f'għajnejn il-Mulej.
26 Biss il-ħwejjeġ imqaddsa li għandek
u l-wegħdiet tiegħek, teħodhom u tmur fil-
post li jkun għażel il-Mulej:
27 U toffri l-offerti maħruqin tiegħek,
il-laħam u d-demm, fuq l-altar tal-Mulej,
li hu Alla tiegħek: u d-demm tas-sagrifiċċji
l-oħra tiegħek jixxerred fuq l-altar tal-
Mulej, li hu Alla tiegħek, u tiekol il-
laħam.
28 Ħares u isma' dawn il-ħwejjeġ
kollha li qiegħed nordnalek, biex tkun
hieni int u wliedek warajk għal dejjem,
meta tkun għamilt dak li hu tajjeb u sew-
wa f'għajnejn il-Mulej, li hu Alla tiegħek.
29 Meta l-Mulej, Alla tiegħek, jaqta'
barra minn quddiemek il-ġnus, fejn sejjer
biex teħodhom, u teħodhom, u tgħammar
f'arthom;
30 Qis li ma tidħolx fin-nassa billi
tmur warajhom, wara li jkunu nqerdu minn
quddiemek; u ma ssaqsi xejn fuq l-allat
tagħhom, billi tgħid: Kif kienu dawn il-
ġnus jaqdu lill-allat tagħhom? Jien ukoll
nagħmel l-istess.
31 La tagħmilx hekk lill-Mulej, lil Alla
tiegħek: għax kull ħaġa mistkerrha mill-
Mulej, li hu jobogħdha, għamlu dawn lill-
allat tagħhom; għax ukoll lis-subjien u
lill-bniet tagħhom ħarqu fin-nar b'ġieh
lill-allat tagħhom.
32 Kulma nikkmandakom, qisu li
tagħmluh: la żżid xejn miegħu, u lanqas
tnaqqaslu.

13 Meta jqum fostkom xi profeta, jew
xi ħalliem il-ħolm, u jagħmel
quddiemek xi għelm jew xi miraklu,
2 U l-għelm u l-miraklu, li fuqhom kell-
mek, isiru, billi qal: Ħa mmorru wara
allat oħra, (li ma kontx tafhom,) u ħa naq-
duhom:
3 La tismax il-kliem ta' dak il-profeta,
jew ta' dak il-ħalliem il-ħolm: għax il-
Mulej, Alla tagħkom, ikun ġarrabkom,
biex ikun jaf jekk tħobbux il-Mulej, Alla
tagħkom, b'qalbkom kollha, u b'ruħkom
kollha.
4 Imxu wara l-Mulej, Alla tagħkom, u
ibżgħu minnu, u ħarsu l-kmandamenti
tiegħu, u jsimgħu minn leħnu, u aqduh,
u żommu tajjeb miegħu.
5 U dak il-profeta, jew dak il-ħalliem
il-ħolm, jagħtuh il-mewt: għax ikun tkel-
lem biex idawwarkom mill-Mulej, minn
Alla tagħkom, li ħariġkom mill-art ta'
l-Eġittu, u fdiekom mid-dar tal-jasar, biex
iwarrbek mit-triq li l-Mulej, Alla tiegħek,
ordnalek biex timxi fiha. Hekk twarrab
minn nofsok il-ħażen.
6 Jekk ħuk, bin ommok, jew ibnek, jew
bintek, jew mart ħdanek, jew ħabibek, li
hu bħal ruħek stess, iħajrek bil-moħbi,
billi jgħidlek: Ħa mmorru naqdu allat
oħra: allat li la int u lanqas missirijietek
qatt ma kontu tafu bihom,
7 Allat tal-popli li huma madwarkom,
ħdejk jew bgħid minnek, minn tarf sa
tarf ta' l-art;
8 La taqbilx miegħu, u lanqas tisma'
minnu; għajnek m'għandhiex ikollha
ħniena minnu; m'għandikx taħmlu, u
lanqas tistru:
9 Iżda għandek toqtlu: idek għandha
tkun l-ewwel fuqu biex toqtlu, u mbagħad
id il-poplu.
10 U tħaġġru bil-ġebel, ħalli jmut; għax
ikun fittex biex iwarrbek mill-Mulej,
Alla tiegħek, li ħarġek mill-art ta' l-
Eġittu, mill-art tal-jasar.
11 U jisma' Iżrael kollu, u jibża', u ma
jagħmel qatt ħaġa ħażina bħal din iżjed
fostkom.
12 Jekk tisma' lil xi ħadd igħid f'xi
waħda mill-bliet tiegħek, li l-Mulej, Alla

tiegħek, li sa jagħtik biex tgħammar
fiha,
13 Li xi rġiel, ulied Beligħar, ħarġu
minn ġo nofsok, u ħajru n-nies li jgħam-
mru f'belthom, billi qalulhom: Ħa
mmorru naqdu allat oħra, li ma kontux
tafu;
14 Tistaqsi, u tfittex, u tgħarbel bir-
reqqa; u, ara, jekk hu tassew, li hu minnu,
li ħaġa mistmerra bħal din saret ġo nofsok;
15 Int għandek tabilħaqq toqtol b'xifer
is-sejf lil kull min igħammar f'dik il-belt,
u teqridha għalkollox, u kulma fiha, u l-
bhejjem tagħha b'xifer is-sejf.
16 U tiġma' kulma taħtaf minnha f'tokk
il-misraħ tagħha, u taħraq bin-nar il-belt
u kull ħaġa li taħtaf minnha bħala offerta
maħruqa lill-Mulej, li hu Alla tiegħek: u
ssir gods ħerba għal dejjem; u ma tarġax
tinbena.
17 U xejn m'għandu jaqbad ma' idek
minn dik il-ħaġa misħuta: biex il-Mulej
idur mill-qilla ta' għadbu, u jħenn għalik,
u jitħassrek, u jkattrek, bħal ma ħalef li
jagħmel lil missirijietek;
18 Jekk tisma' minn leħen il-Mulej,
t'Alla tiegħek, billi tħares il-kmandamenti
kollha tiegħu li llum qiegħed nagħtik, u
tagħmel dak li hu sewwa f'għajnejn il-
Mulej, li hu Alla tiegħek.

14 Intom ulied il-Mulej, li hu Alla
tagħkom: la tqattgħux ġisimkom,
u lanqas tqaxxru x-xagħar ta' bejn
għajnejkom minħabba wieħed mejjet.
2 Għax inti poplu mqaddes lill-Mulej,
lil Alla tiegħek, u l-Mulej ħatrek biex tkun
poplu għalih biss, fuq il-ġnus kollha li
huma fuq wiċċ l-art.
3 La tiekol l-ebda ħaġa mistkerrha.
4 Dawn huma l-bhejjem li minnhom
tistgħu tieklu: il-gendus, in-nagħġa, u
l-mogħża.
5 Iċ-ċerv, il-għażżiela, il-jaħmur, il-
mogħża salvaġġa, id-dixon, it-tô u ż-żemer.
6 U kull bhima bid-dwiefer, bid-difer
maqsum fi tnejn u tixtarr, fost il-bhejjem,
tistgħu tikluha.
7 Biss, dawn ma tiklux minn dawk li
jixtarru, jew min dawk ta' difrejhom
maqsumin: il-ġemel, il-liebru, u l-fenek;
għax jixtarru, iżda m'għandhomx difrej-
hom maqsumin; għalhekk huma mniġġsin
għalikom.
8 U l-ħanżir, għaliex għandu difrejh
maqsuma, iżda ma jixtarrx, hu mniġġes
għalikom: la tiklux laħamhom, u lanqas
tmissu ġisimhom mejjet.
9 Dawn tistgħu tieklu minn dawk koll-
ha li jgħixu fl-ilma: dawk kollha li għand-
hom il-ġwienaħ u l-qxur tistgħu tikluhom.
10 U minn dawk kollha li m'għand-
homx ġwienaħ u qxur la tiklux; huma
mniġġsin għalikom.
11 Mill-agħsafar safjin kollha tistgħu
tieklu.
12 Iżda dawn huma dawk li ma tistgħux
tieklu minnhom: l-ajkla, il-bugħadam, u
l-kuċċarda,
13 U l-astur, u kull ġens ta' bież.
14 U ċ-ċawlun ta' kull ġens.
15 U n-nagħma, u l-kokka, u l-gawwija,
u s-seqer ta' kull ġens.
16 U l-barbaġann, u omm is-sibjien, u
ż-żinna.
17 U l-qwaq, u t-tiġieġa tal-baħar, u
l-margun,
18 U l-laqlaq, u kull ġens ta' russett, u
d-daqquqa tal-pinnaċċ, u l-farfett il-lejl.
19 U kull dudu li jtir hu mniġġes għali-
kom: m'għandux jittiekel.
20 Iżda mit-tjur safi kollu tistgħu tieklu.
21 La tieklu xejn li jmut waħdu: tista'
tagħtih lill-għarib li hemm 'il ġewwa minn
bwiebek, biex jieklu; jew tbiegħu lil xi
barrani: għax int poplu mqaddes lill-
Mulej, Alla tiegħek. La ssajjarx gidi f'
ħalib ommu.
22 Għaxxar il-ġabra kollha tal-miżergħa
tiegħek, kulma tagħti l-għalqa tiegħek
minn sena għal sena.
23 U tiekol quddiem il-Mulej, Alla
tiegħek, fil-post li jkun għażel biex iqiegħed
ismu fih, il-għaxar tat-tgħam tiegħek, ta'
l-inbid tiegħek il-ġdid, u taż-żejt tiegħek, u
l-imweldin l-ewwel tal-baqar tiegħek u tan-
ngħaġ tiegħek; biex titgħallem tibża' mill-
Mulej, Alla tiegħek, dejjem.
24 U jekk it-triq tkun wisq twila għalik,
li ma tkunx tiflaħ iġġorr hemm l-egħxur
tiegħek; jew jekk il-post, li l-Mulej, Alla
tiegħek, ikun għażel biex iqiegħed ismu
fih, ikun wisq il-bogħod minnek, meta
l-Mulej, Alla tiegħek, ikun bierkek:
25 Ibdlu fi flus, u sorr il-flus f'idek,
u mur fil-post li l-Mulej, Alla tiegħek, ikun
għażel:
26 U int tonfoq dawk il-flus f'kulma
ruħek tixtieq: fi gniedes, jew f'ngħaġ, jew
f'inbid, jew f'xorb qawwi, jew f'kulma
ruħek tixtieq: u tiekol hemm quddiem il-
Mulej, Alla tiegħek, u tifraħ int u darek.
27 U l-Levita, li jkun 'il ġewwa minn
bwiebek: la tinsiehx, għax hu la għandu
sehem u lanqas wirt miegħek.
28 Wara kull tliet snin, oħroġ il-għaxra
waħda kollha tal-ġabra tiegħek ta' dik
is-sena, u qiegħdhom 'il ġewwa minn
bwiebek:
29 U l-Levita, (għax m'għandux la
sehem u lanqas wirt miegħek,) u l-għarib,
u l-iltim, u l-armla, li huma 'l ġewwa minn
bwiebek jiġu, u jieklu, u jixbgħu; biex
il-Mulej, Alla tiegħek, ibierkek fix-xogħol
kollu ta' idejk li tagħmel.

15 Fi tmiem kull seba' sena taħfer
id-djun.

2 U hekk tkun il-maħfra tad-djun: kull
min ikollu jieħu jaħfer dak li silef lil
għajru: ma jitolbux mingħand għajru, u
mingħand ħuh, għax hi l-maħfra tal-
Mulej.
3 Mingħand għarib tista' titolbu dak
li sliftu; iżda idek għandha taħfer lil ħuk
dak li hu tiegħek;
4 Madankollu, fostkom ma jkunx
hemm min hu fil-bżonn, għax il-Mulej
tabilħaqq ibierkek fl-art li l-Mulej, Alla
tiegħek, jagħtik bħala wirt biex tkun
tiegħek:
5 Jekk tassew tisma' minn leħen il-
Mulej, li hu Alla tiegħek, u tqis li tagħmel
dawn il-kmandamenti kollha, li qiegħed
nagħtik illum;
6 Il-Mulej, Alla tiegħek, ibierkek, bħal
ma wiegħdek: u int tislef lil ħafna ġnus,
iżda int ma tissellifx; u int issaltan fuq
ħafna ġnus, iżda huma ma jsaltnux fuqek.
7 Jekk hemm raġel fqir miegħek,
wieħed minn ħutek, 'il ġewwa minn
bwiebek f'artek, li l-Mulej, Alla tiegħek,
qiegħed jagħtik, m'għandikx twebbes qal-
bek, u lanqas tagħlaq idek ma' ħuk il-fqir:
8 Iżda għandek tiftaħ idek beraħ mie-
għu, u tisilfu biżżejjed għall-bżonn tiegħu,
f'kulma jonqsu.
9 Ara, li ma jkunx hemm xi ħsieb
ħażin f'qalbek, li jgħidlek: Is-seba' sena,
is-sena tal-maħfra tad-djun, waslet! u
għajnek tkun bla ħniena ma' ħuk il-fqir,
u ma tagħtih xejn; għax hu jgħajjat lill-
Mulej kontrik, u jkollok dnub.
10 La tonqosx li tagħtih, u qalbek ma
tagħlix meta tagħtih: għax għal dan il-
Mulej, Alla tiegħek, ibierkek f'kulma
tagħmel, u fuq kulma tmidd idek.
11 Għax il-fqar ma jonqsu qatt mill-art:
għalhekk nagħtik dal-kmandament: Iftaħ
idek beraħ ma' ħuk il-fqir, u ma' dak li hu
fil-bżonn f'artek.
12 U jekk wieħed minn ħutek, Lhudi,
jew Lhudija, jinbiegħ lilek, u jaqdik sitt
snin; itilqu ħieles fis-seba' sena.
13 U meta titilqu, tħallihx imur b'idu
f'idu:
14 Agħtih b'qalbek kollha mill-merħla
tiegħek, u mill-andar tiegħek, u mill-
magħsar tiegħek: minn dak li l-Mulej
Alla tiegħek bierkek bih, agħtih.
15 U ftakar li kont ilsir fl-art ta' l-Eġit-
tu, u l-Mulej, Alla tiegħek, fdiek: għal-
hekk inwissik dan illum.
16 Jekk hu jasal biex igħidlek: Ma
rridx nitilqek; għax iħobb lilek u lil darek,
u għax qiegħed tajjeb miegħek;
17 Hu mbagħad xifa, u taqqablu wid-
intu mal-bieb, u jkun il-qaddej tiegħek
għal dejjem. U lill-qaddejja tiegħek ukoll
tagħmel l-istess ħaġa.
18 Ma tkunx ħaġa iebsa għalik, meta
titilqu ħieles minnek; għax swielek darb-
tejn daqs ħaddiem mikri, billi qdiek sitt
snin: u l-Mulej Alla tiegħek ibierkek f'kul-
ma tagħmel.
19 Kull ferħ raġel ta' l-ewwel li jitwieled
fil-baqar u fin-ngħaġ u l-mogħoż tiegħek,
tqaddsu lill-Mulej Alla tiegħek: tagħmel
l-ebda xogħol bl-ewwel imwieled tal-
baqra tiegħek, lanqas iġġiżż l-ewwel ferħ
tan-nagħġa tiegħek.
20 Kulu quddiem il-Mulej, Alla tiegħek,
kull sena, fil-post li l-Mulej jagħżel, int
u l-familja tiegħek.
21 U jekk ikun hemm xi difett fl-anni-
mal; jekk ikun zopp, jew agħma, jew xi
difett ikrah ieħor, la tissagrifikahx lill-
Mulej, Alla tiegħek.
22 Tieklu 'l ġewwa minn bwiebek; dak
li hu mniġġes u dak li hu safi jieklu minnu
l-istess, bħal ma jieklu mill-għażżiela u
miċ-ċerva.
23 Biss la tikolx demmu; sawbu fl-art
bħall-ilma.

16 Ħares ix-xahar ta' Abib, u agħmel
il-għid lill-Mulej, Alla tiegħek: għax
fix-xahar ta' Abib, il-Mulej, Alla tiegħek,
ħarġek bil-lejl mill-Eġittu.
2 Għalhekk issagrifika, fil-għid tal-
Mulej, Alla tiegħek, ngħaġ u baqar, fil-
post fejn il-Mulej Alla tiegħek jagħżel
biex iqiegħed ismu fih.
3 La tikolx ħobż meħmur ma' dawn l-
offerti; sebat ijiem tiekol ħobż bla ħmira
miegħu, ħobż in-niket; għax int ħriġt mill-
art ta' l-Eġittu bil-għaġla: biex tiftakar
fil-jum meta ħriġt mill-art ta' l-Eġittu, il-
jiem kollha ta' ħajtek.
4 Ma għandhiex tidher ħmira għandek
fil-medda kollha t'artek għal sebat ijiem, u
m'għandux jibqa' sa filgħodu mil-laħam li
tkun is-sagrifikajt filgħaxija, fl-ewwel jum.
5 Ma tistax tissagrifika il-għid fl-ebda
waħda mill-bliet li l-Mulej, Alla tiegħek, sa
jagħtik:
6 Iżda fil-post li l-Mulej Alla tiegħek
jagħżel biex iqiegħed ismu fih, hemm tis-
sagrifika l-għid filgħaxija, xħin tkun nież-
la x-xemx, fiż-żmien li fih ħriġt mill-Eġittu.
7 U tixwih u tieklu fil-post li l-Mulej
Alla tiegħek jagħżel: u tarġa lura filgħodu,
u tmur lejn it-tined tiegħek.
8 Sitt ijiem tiekol ħobż bla ħmira: u
fis-seba' jum ikun hemm laqgħa mqaddsa
f'ġieh il-Mulej, Alla tiegħek: la tagħmel l-
ebda xogħol dak in-nhar.
9 Seba' ġimgħat tgħodd għalik: tibda
tgħodd minn dak il-ħin li tqiegħed il-
minġell mal-qamħ.
10 U tagħmel għid il-ġimgħat f'ġieh
il-Mulej, Alla tiegħek, billi tagħti għotja
minn rajk milli tista' tagħti idek, skond ma
jkun bierkek il-Mulej, Alla tiegħek.
11 U tifraħ quddiem il-Mulej, Alla
tiegħek, int, u ibnek, u bintek, u l-qaddej
tiegħek, u l-qaddejja tiegħek, u l-Levita li

hemm 'il ġewwa minn bwiebek, u l-għarib,
u l-iltim, u l-armla, li hemm fostkom,
fil-post li l-Mulej, Alla tiegħek, għażel,
biex iqiegħed ismu fih.
12 U tiftakar li int kont ilsir fl-Eġittu:
u tħares u tagħmel dawn il-liġijiet.
13 Tagħmel għid l-egħrejjex għal sebat
ijiem, wara li tkun ġbart il-prodott ta'
l-andar u l-magħsar tiegħek.
14 U tifraħ fil-għid tiegħek, int, u ibnek,
u bintek, u l-qaddej tiegħek, u l-qaddejja
tiegħek, u l-Levita, u l-għarib, u l-iltim,
u l-armla, li huma 'l ġewwa minn bwiebek.
15 Għal sebat ijiem iddum tagħmel
il-għid tal-Mulej, Alla tiegħek, fil-post li
l-Mulej ikun għażel; għax il-Mulej, Alla
tiegħek, ibierkek fil-ġabra tiegħek kollha,
u fix-xogħol kollu ta' idejk, u tkun kollok
hieni.
16 Tliet darbiet fis-sena l-irġiel kollha
tiegħek jidhru quddiem il-Mulej, Alla
tiegħek, fil-post li jkun għażel; f'għid l-
ażżmi, f'għid il-ġimgħat, u f'għid l-
egħrejjex; u ma jidhrux quddiem il-Mulej
b'idhom f'idhom:
17 Kull raġel jagħti daqs kemm jista',
skond il-barka li l-Mulej, Alla tiegħek,
ikun tak.
18 Imħallfin u uffiċjali tagħmel fil-bliet
tiegħek kollha, li l-Mulej, Alla tiegħek, sa
jagħtik, skond it-tribujiet tiegħek: u
jagħmlu ħaqq mill-poplu b'ħaqq sewwa.
19 La tgħawwiġx il-ħaqq: la tħarisx lejn
l-uċuh; la tiħux għotjiet: għax l-għotjiet
jagħmu għajnejn il-għorrief, u jgħawġu
kliem in-nies sewwa.
20 Mas-sewwa, wara s-sewwa biss imxi,
u tgħix, u tiret l-art li l-Mulej, Alla
tiegħek, sa jagħtik.
21 La tħawwel l-ebda siġra bħala Axera
ħdejn l-altar tal-Mulej, Alla tiegħek, li
tagħmel għalik.
22 Lanqas twaqqaf għalik l-ebda immaġini li l-Mulej, Alla tiegħek, jobgħodha.

17 La tissagrifikax lill-Mulej, Alla
tiegħek, gendus jew nagħġa, li
fihom xi difett, jew xi ħaġa ħażina: għax
din ħaġa mistkerrha mill-Mulej, Alla
tiegħek.
2 Jekk jinstab fostok, f'xi waħda mill-
bliet tiegħek, li l-Mulej, Alla tiegħek, sa
jagħtik, xi raġel jew mara, li jagħmlu dak
li hu ħażin quddiem il-Mulej, Alla tiegħek,
billi jiksru l-għaqda tiegħu,
3 U marru, u qdew allat oħra, u
qimuhom, jew ix-xemx jew il-qamar, jew
l-eżerċtu kollu tas-sema, ħaġa li jien ma
ordnajtx;
4 U jekk igħidulek dan, u tisma' bih,
u tistħarreġ bir-reqqa; ara, jekk dan hu
tassew, u li tabilħaqq ġrat dil-ħaġa mistmerra f'Iżrael:
5 Iġġib dak ir-raġel jew dik il-mara, li
għamlu dik il-ħaġa ħażina, fi bwieb
beltek, u tħaġġarhom bil-ġebel, sa jmutu.
6 B'fomm ta' żewġ xhud, jew tliet xhud,
dak li jistħoqqlu l-mewt, ikun maqtul;
iżda b'fomm ta' xiehed wieħed ma jtuhx il-
mewt.
7 Id ix-xhud tirtafa' l-ewwel fuqu biex
toqtlu, u mbagħad id il-poplu. Hekk
tneħħi l-ħażen minn fostok.
8 Jekk ikun hemm kawża iebsa għalik
biex tagħmel ħaqq, bejn qtil u qtil, bejn
kawża u kawża, bejn ħbit u ħbit, u kawżi
oħra ta' ġlied 'il ġewwa minn bwiebek;
tqum u titla' fil-post li l-Mulej, Alla tiegħ-
ek, ikun għażel.
9 U tmur għand il-qassisin il-Leviti,
għand l-imħallef li jkun dak iż-żmien, u
tistaqsihom; u huma jgħidulek x'jgħid il-
ħaqq.
10 U tagħmel skond ma jgħidulek fil-
post li l-Mulej ikun għażel; u tqis li tagħ-
mel skond dak kollu li jkunu għallmuk.
11 Skond il-liġi li jkunu għallmuk, u
skond il-ħaqq li jgħidulek, għandek tagħ-
mel: la titwarrabx minn dak li jkunu għall-
muk, la lejn il-lemin, u lanqas lejn ix-xel-
lug.
12 U r-raġel li jagħmilha ta' rasu, u ma
jismax mill-qassis li jkun hemm biex
jaqdi l-Mulej, Alla tiegħek, jew mill-
imħallef, ikun maqtul: u twarrab il-
ħażen minn Iżrael.
13 U l-poplu kollu jisma', u jibża', u
ma jagħmilhiex iżjed ta' rasu.
14 Meta tkun dħalt fl-art li l-Mulej,
Alla tiegħek, sa jagħtik, u teħodha, u
tgħammar fiha, u tgħid: Ħa nagħmel sul-
tan fuqi, bħal ġnus l-oħra kollha li hawn
madwari;
15 Int tagħmel sultan fuqek lil dak li
l-Mulej, Alla tiegħek, ikun għażel: wieħed
minn fost ħutek tagħmel sultan fuqek:
tagħmilx barrani fuqek, li mhux ħuk.
16 Iżda m'għandux ikollu għadd kbir
ta' żwiemel għalih, u lanqas jarġa' jieħu
lura l-poplu lejn l-Eġittu, biex ikattar iż-
żwiemel; għax il-Mulej qalilkom: La
tmorru qatt lura f'dik it-triq;
17 Lanqas għandu jkollu ħafna nisa
għalih, biex qalbu ma ddurx: u fidda u
deheb ma jkollux bil-bosta għalih.
18 U meta joqgħod fuq it-tron tas-
tas-saltna tiegħu, jikteb kopja għalih ta'
din il-liġi fi ktieb, minn fuq dik li hemm
għand il-qassisin il-Leviti:
19 U jżomm il-ktieb għandu, u jaqrah
il-jiem kollha ta' ħajtu: biex jitgħallem
jibża' mill-Mulej, Alla tiegħu, billi
jħares il-kliem kollu ta' dil-liġi, u ta' dawn
l-istatuti, u jagħmilhom:
20 Biex qalbu ma tintrafax fuq ħutu, u
ma jitwarrabx mill-kmandamenti, la
lejn il-lemin u lanqas lejn ix-xellug; biex
itawwal jiemu fis-saltna tiegħu, hu, u
wliedu, f'nofs Iżrael.

**18** Il-qassisin il-Leviti, u t-tribù kollha ta' Levi, la jkollhom sehem u lanqas wirt ma' Iżrael: jieklu mill-offerti tal-Mulej magħmulin bin-nar, u mill-wirt tiegħu.

2 Għalhekk ma jkollhom l-ebda wirt fost ħuthom: il-Mulej wirthom, bħal ma qalilhom.

3 U dan ikun dritt il-qassisin mingħand il-poplu, mingħand dawk li joffru xi sagrifiċċju, sew jekk ikun gendus u sew jekk tkun nagħġa; u jagħtu lill-qassis l-ispalla, ix-xedqajn, u l-kirxa.

4 U tagħtih ukoll l-ewwel frott tat-tgħam tiegħek, u ta' l-inbid tiegħek il-ġdid, u taż-żejt tiegħek, u l-ewwel tal-ġeżża tan-ngħaġ tiegħek.

5 Għax il-Mulej, Alla tiegħek, għażlu minn fost it-tribujiet tiegħek kollha, biex jaqdi f'isem il-Mulej, hu u wliedu għal dejjem.

6 U jekk xi Levita jiġi minn xi waħda mill-bliet tiegħek, minn xi naħa ta' Iżrael kollu, fejn jgħammar, u jiġi bix-xewqa kollha ta' qalbu fil-post li l-Mulej ikun għażel,

7 Jaqdi f'isem il-Mulej, Alla tiegħu, bħal ma jagħmlu ħutu l-Leviti kollha, li qegħdin hemm quddiem il-Mulej.

8 Sehem daqs sehem jieklu, barra minn dak li jaqilgħu mill-bejgħ ta' ġid missierhom.

9 Meta tkun dħalt fl-art li l-Mulej, Alla tiegħek, sa jagħtik, la titgħallimx tagħmel dawk il-ħwejjeġ ta' min jistkerrahhom ta' dawk il-ġnus.

10 M'għandu jkun hemm ħadd fostok li jgħaddi lil ibnu jew lil bintu min-nar bħala offerta, jew wieħed li jobsor, jew li jagħmel il-magħmul, jew jeħber it-teħbir, jew saħħar.

11 Jew wieħed li jgħajjen, jew jikkonsulta l-ispirti, jew jaqra l-fortuna, jew wieħed li jitħaddet ma' l-erwieħ tal-mejtin.

12 Għax dawk kollha li jagħmlu dawn il-ħwejjeġ jistmellhom il-Mulej: u minħabba dawn il-ħwejjeġ koroh, il-Mulej, Alla tiegħek, sa jkeċċihom 'il barra minn quddiemek.

13 Kun bla ħtija quddiem il-Mulej, Alla tiegħek.

14 Għax dawn il-ġnus, li arthom sa tieħu taħt idejk, jisimgħu minn dawk li jagħmlu l-magħmul, u minn dawk li jobsru: iżda l-Mulej, Alla tiegħek, lilek ma jħallikx tagħmel hekk.

15 Il-Mulej, Alla tiegħek, iqajjimlek Profeta bħali, minn fostok, minn ħutek: isimgħu lilu.

16 Dan skond dak kollu li inti xtaqt mill-Mulej, Alla tiegħek, f'Horeb, f'nhar il-laqgħa, billi għidt: Tħallinix narġa' nisma' leħen il-Mulej, Alla tiegħi, lanqas tħallini nara iżjed dan in-nar kbir, li ma mmutx.

17 U l-Mulej qalli: Sewwa tkellmu.

18 Inqajmilhom Profeta minn fost ħuthom, bħalek, u nqiegħed kliemi f'fommu; u jgħidilhom dak kollu li nordnalu.

19 U jiġri, li kull min ma jismax kliemi, li hu jitkellem f'ismi, jien nitolbu kont ta' dan.

20 Iżda l-profeta, li bi preżunzjoni jitkellem kliem f'ismi, u li jien ma ordnajtlux jitkellem, jew jitkellem f'isem allat oħra, dak il-profeta għandu jmut.

21 U jekk tgħid f'qalbek: Kif inkunu nafu l-kelma li l-Mulej ma qalhiex?

22 Meta profeta jitkellem f'isem il-Mulej, u l-ħaġa ma ssirx, u ma tiġrix, dik tkun il-ħaġa li l-Mulej ma qalhiex; il-profeta jkun qalha bi preżunzjoni: la tibżax minnu.

**19** Meta l-Mulej, Alla tiegħek, ikun qata' barra l-ġnus, li arthom il-Mulej, Alla tiegħek, sa jagħtik, u int tidħol flokhom, u tgħammar fi bliethom, u fi djarhom;

2 Twarrab tlitt ibliet għalik, f'nofs artek, li l-Mulej, Alla tiegħek, sa jagħtik biex tkun tiegħek.

3 Hejji t-toroq, u aqsam il-medda ta' l-art, li l-Mulej, Alla tiegħek, sa jagħtik biex tiritha, fi tliet partijiet, biex kull min joqtol jaħrab f'dawk il-bliet.

4 U dan ikun il-każ tal-qattiel, li jaħrab fihom, biex jibqa' ħaj: kull min joqtol lil għajru mhux għax ikun irid, u bla ma kien jobogħdu fl-imgħoddi;

5 Bħal meta wieħed imur fil-masġar biex jaqta' l-ħatab ma' sieħbu, u idu xxejjer il-mannara biex jaqta' s-siġra, u ras il-mannara toħroġ mill-manku, u tolqot lil sieħbu, hekk li jmut; dan jaħrab f'waħda minn dawn il-bliet, u jibqa' ħaj;

6 Li ma jmurx dak li jrid jitħallas tad-demm, xħin qalbu tkun għadha tbaqbaq, jilħqu, għax it-triq twila, u joqtlu; għalkemm ma kenitx tistħoqqlu l-mewt, għax ma kienx jobogħdu fl-imgħoddi.

7 Għalhekk nagħtik din l-ordini, u ngħidlek: Warrab tlitt ibliet għalik.

8 U jekk il-Mulej, Alla tiegħek, iwassa' truf artek, bħal ma ħalef lil missirijietek, u jagħtik l-art kollha, li wiegħed li jagħti lil missirijietek;

9 Jekk tqis li tħares dawn il-kmandamenti kollha biex tagħmilhom, li llum qiegħed nagħtik, li tħobb il-Mulej Alla tiegħek, u timxi dejjem fi triqatu; int iżżid tlitt ibliet oħra għalik, barra dawn it-tlieta:

10 Biex id-demm bla ħtija ma jixxerridx f'artek, li l-Mulej, Alla tiegħek, sa jagħtik b'wirt, u int ma jkollokx fuqek il-ħtija tad-demm.

11 Iżda jekk wieħed jobogħod lil ġaru, igħassislu fil-moħbi, u jħebb għalih,

u jidorbu għall-mewt, u joqtlu, u jaħrab
f'waħda minn dawn il-bliet:
12 Ix-xjuħ ta' beltu mbagħad jibagħtu
għalih, u jġibuh minn hemm, u jagħtuh
f'id dak li jrid jitħallas tad-demm, biex
joqtlu.
13 Għajnek m'għandhiex ikollha ħniena
minnu, iżda għandek tneħħi l-ħtija ta'
demm mhux ħati minn fuq Iżrael, biex
ikollok ir-riżq.
14 La tħarrikx is-slajjen ta' art għajrek,
li n-nies ta' qablek qiegħdu fil-wirt li sa
jkollok fl-art li l-Mulej, Alla tiegħek, sa
jagħtik biex tkun tiegħek.
15 Xiehed wieħed mhux biżżejjed biex
jixhed kontra xi bniedem fuq xi ħtija, jew
fuq xi dnub, li jkun għamel: b'fomm żewġ
xhud, jew b'fomm tliet xhud, il-ħaġa tkun
maqtugħa.
16 Jekk xiehed falz iqum għal xi ħadd
biex jixhed fuqu xi nuqqas;
17 Iż-żewġ irġiel, li bejniethom tkun il-
ġlieda, joqogħdu quddiem il-Mulej, qud-
diem il-qassisin u l-imħallfin, li jkunu f'dak
iż-żmien;
18 U l-imħallfin ifittxu tajjeb: u, ara,
jekk ix-xiehed ikun xiehed giddieb, u
xehed bil-gideb fuq ħuh;
19 Tagħmlulu bħal ma ħaseb li jagħmel
hu lil ħuh: hekk teqred il-ħażen minn ġo
nofsok.
20 U dawk li jibqgħu, jisimgħu, u jib-
żgħu, u ma jżidux iżjed jagħmlu ħaġa
ħażina bħal din ġo nofsok.
21 Għajnek m'għandhiex ikollha ħnie-
na: ħajja b'ħajja, għajn b'għajn, sinna
b'sinna, id b'id, riġel b'riġel.

20 Meta tmur titqabad kontra l-
egħdewwa tiegħek, u tara żwiemel, u
mriekeb, u nies aktar minnek, la tibżax
minnhom: għax il-Mulej, Alla tiegħek, li
tellgħek mill-art ta' l-Eġittu, ikun mie-
għek.
2 U jiġri, xħin tkunu wasaltu għat-
taqbida, li l-qassis jersaq u jkellem il-
poplu,
3 U jgħidilhom: Isma', o Iżrael, intom
illum sejrin għat-taqbida kontra l-egħdew-
wa tagħkom: la tħallux qalbkom tiddgħaj-
jef, la tibżgħux, u la tirtegħdux, u la tit-
kexkxux quddiemhom,
4 Għax hu l-Mulej, Alla tagħkom, li
jiġi magħkom, biex jitqabad għalikom
kontra l-egħdewwa tagħkom, biex ireb-
baħkom.
5 U l-uffiċjali jkellmu lill-poplu, billi
jgħidulu: Liema hu dak ir-raġel li bena
dar ġdida, u ma żanżanhiex? Ħa jmur lura
lejn daru, li ma jmutx fit-taqbida, u raġel
ieħor iżanżanha.
6 U liema hu dak ir-raġel li ħawwel
għalqa dwieli, u għadu ma bediex jiekol
minnhom? Ħa jmur ukoll lura lejn daru, li
ma jmutx fit-taqbida, u raġel ieħor jiekol
minnhom.
7 U liema hu dak ir-raġel li tgħarras
mara, u ma ħadhiex? Ħa jmur lura lejn
daru, li ma jmutx fit-taqbida, u raġel
ieħor jeħodha.
8 U l-uffiċjali jibqgħu jkellmu lill-
poplu, u jgħidulu: Liema hu dak ir-raġel
li qiegħed jibża' u jaqta' qalbu? Ħa jmur
lura lejn daru, li qalb ħutu ma tiddgħajjifx
ukoll bħal qalbu.
9 U jiġri, meta l-uffiċjali jtemmu jkellmu
l-poplu, illi huma jagħmlu l-kapijiet ta'
l-eżerċti biex imexxu l-poplu.
10 Xħin toqrob lejn belt biex tiġġil-
dilha, offrilha s-sliem.
11 U jiġri, jekk tagħtik tweġiba ta'
sliem, u tiftaħlek, illi l-poplu kollu li jkun
hemm fiha jkunulek taħt il-ħaraġ ilsiera.
12 U jekk ma tkunx trid tilqa' s-sliem
tiegħek, u tagħmillek gwerra, assedjaha.
13 U meta l-Mulej, Alla tiegħek, ikun
tahielek f'idejk, toqtol l-irġiel kollha tagħ-
ha b'xifer is-sejf:
14 Iżda n-nisa, u t-tfal, u l-bhejjem, u
kulma hu fil-belt, u kulma taħtaf fiha,
ikun priża għalik; u tiekol minn dak li
taħtaf mill-egħdewwa tiegħek, li l-Mulej,
Alla tiegħek, ikun tak.
15 Hekk tagħmel lill-bliet kollha li
huma ħafna bgħid minnek, u li mhumiex
mill-bliet ta' dawn il-ġnus.
16 Iżda fil-bliet ta' dawn in-nies, li l-
Mulej qiegħed jagħtik b'wirt, ma tħalli
xejn ħaj milli jieħu n-nifs:
17 Iżda teqridhom għalkollox: lill-
Ħittin, lill-Amurrin, lill-Kangħanin, lill-
Periżin, u l-Ħiwwin, u l-Ġebusin; bħal ma
ordnalek il-Mulej, Alla tiegħek:
18 Biex ma jgħallmukomx tagħmlu l-
ħwejjeġ mistkerrha kollha tagħhom, li
għamlu lill-allat tagħhom; u hekk tidinbu
kontra l-Mulej, Alla tagħkom.
19 Meta tassedja belt għal żmien twil,
biex tagħmel gwerra kontra tagħha u
teħodha, la teqridx is-siġar tagħha billi
tagħtihom bil-mannara: għax tista' tiekol
minnhom, u la taqtagħhomx (għax is-
siġra tal-għalqa hi l-ħajja tal-bniedem) biex
tużahom fl-assedju:
20 Biss dawk is-siġar li inti taf li
mhumiex siġar ta' l-ikel tista' teqridhom
u taqtagħhom; u tagħmel bihom dak li
għandek bżonn għall-assedju tal-belt li
tagħmillek gwerra, sakemm taqa'.

21 Jekk wieħed jinsab maqtul, mixħut
fir-raba', fl-art li l-Mulej, Alla
tiegħek, jagħtik biex tkun tiegħek, u ma
jkunx magħruf minn qatlu:
2 Joħorġu x-xjuħ u l-imħallfin tiegħek,
u jkejlu kemm hemm bogħod mill-bliet li
huma madwar il-maqtul:
3 U jiġri, illi x-xjuħ tal-belt li hi l-eqreb

tar-raġel il-maqtul, jieħdu għoġla, li ma
kenitx imħaddma, u li ma ġibditx fil-
madmad;
4 U x-xjuħ ta' dik il-belt iniżżlu l-għoġ-
la f'wied bl-ilma ġieri, f'post li ma jinħa-
dimx u ma jinżarax, u jiksru għonq il-
għoġla hemm fil-wied:
5 U l-qassisin, ulied Levi, jersqu; għax
lilhom il-Mulej, Alla tiegħek, ħatar biex
jaqduh, u biex ibierku f'isem il-Mulej; u
bil-kelma tagħhom jinqata' kull ġlied u
kull kas ta' drib.
6 U x-xjuħ kollha ta' dik il-belt, li
hi l-eqreb mill-maqtul, jaħslu idejhom
fuq l-għoġla li kisrulha għonqha fil-wied:
7 U jwieġbu, u jgħidu: Idejna ma
xerrdux dan id-demm, u lanqas għajnejna
ma rawh.
8 Aħfer, o Mulej, lill-poplu tiegħek
Iżrael, li int fdejt, u la tqegħidx il-ħtija ta'
demm innoċenti f'nofs il-poplu tiegħek
Iżrael. U l-ħtija tad-demm tinħafrilhom.
9 U hekk tneħħi l-ħtija ta' demm in-
noċenti minn ġo nofsok, meta tagħmel dak
li hu sewwa f'għajnejn il-Mulej.
10 Meta tmur għall-gwerra kontra l-
egħdewwa tiegħek, u l-Mulej, Alla tiegħek,
ikun tahomlok f'idejk, u int tkun ħadthom
fil-jasar,
11 U tara fost l-irsiera mara sabiħa, u
tixtieqha, biex tkun martek;
12 Iġġibha f'darek; u hi tqaxxar rasha,
u taqta' dufrejha;
13 U tneħħi wkoll minn fuqha l-ħwej-
jeġ tal-jasar, u tibqa' f'darek, u tibki lil
missierha u lil ommha xahar sħiħ: u wara
dan tista' tidħol għandha, u tkun żewġha,
u hi tkun martek.
14 U jiġri, jekk ma togħġbokx, illi
tħalliha tmur fejn hi tixtieq; iżda int ma
tistax bl-ebda mod tbigħha għall-flus, u
ma tjassarhiex, għax int umiljajtha.
15 Jekk wieħed ikollu żewġ nisa, waħda
maħbuba, u l-oħra mibgħuda, u jildulu
tfal, sew il-maħbuba u sew il-mibgħuda;
u l-ewwel tifel imwieled ikun tal-mibgħu-
da:
16 Jiġri, meta jqassam kulma għandu
lil uliedu, illi ma jistax jagħraf bħala ibnu
ta' l-ewwel lil bin il-maħbuba qabel bin
il-mibgħuda, li hu tassew l-imwieled l-
ewwel.
17 Iżda għandu jagħraf lil bin il-
mibgħuda bħala l-imwieled l-ewwel, billi
jagħtih żewġ ishma minn dak kollu li
għandu: għax hu l-bidu ta' saħħtu; id-dritt
tal-primaġenitura hu tiegħu.
18 Jekk wieħed ikollu tifel rasu iebsa
u xewwiexi, li ma jismax kliem missieru,
jew kliem ommu; u għalkemm iwiddbuh,
ma jismax minnhom:
19 Jaqbduh missieru u ommu, u joħor-
ġuh għand ix-xjuħ tal-belt tiegħu, fil-bieb
fejn igħammar,
20 U jgħidu lix-xjuħ tal-belt: Dan binna
rasu iebsa u xewwiexi, ma jismax kliemna;
żaqqieq u sakranazz.
21 U l-irġiel kollha tal-belt tiegħu
jħaġġruh bil-ġebel sa jmut: hekk tneħħi
l-ħażen minn nofsok; u Iżrael kollu jisma',
u jibża'.
22 U jekk wieħed jagħmel dnub li
jistħoqqlu l-mewt, u jagħtuh il-mewt, u
tgħallqu ma' siġra;
23 Ġismu ma jibqax il-lejl kollu fuq is-
siġra, iżda int għandek tidfnu dak in-nhar;
(għax l-imgħallaq hu misħut minn Alla;)
biex artek, li l-Mulej, Alla tiegħek, sa
jagħtik b'wirt, ma titniġġisx.

22 Jekk tara l-gendus jew in-nagħġa ta'
ħuk mitlufin, la tinħebiex minnhom:
int għandek tabilħaqq iġġibhom lura
għand ħuk.
2 U jekk ħuk ma jkunx qrib tiegħek,
jew jekk ma tafux, ħu l-gendus jew in-
nagħġa f'darek, u jibqgħu miegħek
sakemm ħuk ifittixhom, u tarġa' trodd-
homlu.
3 L-istess tagħmel mal-ħmar tiegħu; u
l-istess tagħmel ma' ħwejġu; u ma' kull
ħaġa mitlufa ta' ħuk, li jkun tilef, u li int
sibt, tagħmel l-istess: int m'għandikx
tinħeba.
4 Int m'għandikx tara l-ħmar jew il-
gendus ta' ħuk jaqgħu fit-triq u tinħeba
minnhom: tabilħaqq int għandek tgħinu
jarġa' jerfagħhom.
5 Il-mara m'għandhiex tilbes dak li hu
tar-raġel, u lanqas ir-raġel m'għandu jilbes
il-ħwejjeġ ta' mara: għax dawk kollha li
jagħmlu hekk huma mistkerrha mill-
Mulej, Alla tiegħek.
6 Jekk tiltaqa' ma' xi bejta ta' għasfur
fit-triq, sew fuq siġra u sew fuq l-art, kemm
jekk ikunu frieħ, u kemm jekk ikunu
bajd, u l-għammiela tkun fuq il-frieħ, jew
fuq il-bajd, int m'għandikx tieħu l-għam-
miela mal-frieħ:
7 Iżda għandek tħalli l-għammiela tmur,
u tieħu l-frieħ għalik, biex tajjeb ikun
għalik, u ttawwal jiemek.
8 Meta tibni dar ġdida, agħmel ċint
mal-bejt tiegħek, biex ma ġġibx demm fuq
darek, jekk xi ħadd jaqa' minn fuqu.
9 La tiżrax il-għalqa tad-dwieli tiegħek
b'żewġ kwalitajiet ta' żrieragħ: li l-frott
taż-żerriegħa tiegħek li tkun żrajt, u l-frott
tal-għalqa tad-dwieli tiegħek, ma jit-
niġġsux.
10 La taħratx b'gendus u bi ħmar flim-
kien.
11 La tilbisx libsa ta' drapp imħallat
bis-suf u bil-għażel flimkien.
12 U tagħmel ġmiemem fl-erba' truf
tal-libsa tiegħek, li biha titgħatta.
13 Jekk wieħed jiżżewweġ mara, u
jidħol fejnha, u mbagħad jibda jobgħodha,
14 U jsib fuqiex igħid kontra tagħha, u

jġib isem ikrah fuqha, u jgħid: Hadt dil-
mara, u meta ersaqt lejha, sibt li mhix xeb-
ba:
15 Missier it-tifla u ommha imbagħad
jieħdu u jġibu s-sinjali tax-xbubija tat-
tifla lix-xjuħ fil-bieb tal-belt:
16 U missier it-tifla jgħid lix-xjuħ: Tajt
lil binti lil dar-raġel b'martu, u bagħadha;
17 U, ara, sab fuqiex igħid kontra tagħ-
ha, billi qal: Ma sibtx lil bintek xebba;
iżda, ara, dawn huma s-sinjali tax-xbubija
ta' binti. U jifirxu l-liżar quddiem ix-
xjuħ tal-belt.
18 U x-xjuħ ta' dik il-belt jieħdu lil dak
ir-raġel, u jsawtuh,
19 U jwaħħluh mitt xekel tal-fidda, u
jagħtuhom lil missier it-tifla, għax ġieb
isem ikrah fuq xebba ta' Iżrael: u tibqa'
martu; ma jistax ikeċċiha ħajtu kollha.
20 Iżda jekk il-ħaġa hi tassew, u s-sin-
jali tax-xbubija tat-tifla ma jinstabux:
21 Joħorġu dik it-tifla f'bieb missierha,
u l-irġiel tal-belt tagħha jħaġġruha bil-
ġebel għall-mewt: għax għamlet att ta'
bluha f'Iżrael, billi żniet f'dar missierha:
hekk tneħħi l-ħażen minn fostkom.
22 Jekk raġel jinstab mimdud ma'
mara miżżewġa, it-tnejn ituhom il-mewt,
sew ir-raġel li kien mimdud mal-mara, u
sew il-mara: hekk tneħħi l-ħażen minn
Iżrael.
23 Meta tifla li tkun għadha xebba tit-
għarras raġel, u raġel ieħor isibha l-belt,
u jimtedd magħha;
24 Oħorġuhom it-tnejn f'bieb dik il-
belt, u ħaġġruhom bil-ġebel għall-mewt;
it-tifla, għax ma għajtitx meta kienet il-
belt; u r-raġel għax tellef ġieħ mart għajru:
hekk tneħħi l-ħażen minn fostkom.
25 Iżda jekk ir-raġel isib fir-raba'
t-tifla l-imgħarrsa, u r-raġel jaqbadha u
jimtedd magħha; ir-raġel biss li mtedd
magħha jkun maqtul:
26 Iżda lit-tifla ma tagħmlilha xejn;
mhemmx dnub fit-tifla li jistħoqqlu l-
mewt: għax dan qisu bħal meta raġel
jagħmel għal għajru, u joqtlu:
27 Għax sabha fir-raba', u t-tifla l-im-
għarrsa għajtet, u ma kien hemm ħadd
min jeħlisha.
28 Jekk raġel isib tifla li hi xebba, u
li mhix imgħarrsa, u jaqbadha, u jimtedd
magħha, u jinqabdu;
29 Ir-raġel li mtedd magħha jagħti lil
missier it-tifla ħamsin xekel tal-fidda, u
ssir martu: għax telfilha ġieħha, ma jistax
ikeċċiha għomru kollu.
30 Ħadd m'għandu jieħu mart missieru,
u lanqas jikxef tarf friex missieru.

23 Raġel b'ħaswejh mgħattnin, jew
b'ġismu maqtugħ, ma jidħolx fil-
miġemgħa tal-Mulej.
2 Bagħal ma jidħolx fil-miġemgħa tal-
Mulej: sa l-għaxar nisel tiegħu ħadd minn
tiegħu ma jidħol fil-miġemgħa tal-
Mulej.
3 L-Għammonin, u l-Mowabin ma
jidħlux fil-miġemgħa tal-Mulej; sa l-għaxar
nisel tagħhom ma jidħlux fil-miġemgħa
tal-Mulej għal dejjem.
4 Għax ma ltaqgħux magħkom bil-
ħobż u l-ilma fit-triq, meta ħriġtu mill-
Eġittu; u għax krew kontrikom lil Bal-
għam, bin Begħor, minn Petor tal-Mesopo-
tamja, biex jisħtek.
5 Madankollu l-Mulej, Alla tiegħek, ma
riedx jisma' lil Balgħam; iżda l-Mulej, Alla
tiegħek, bidillek is-saħta f'barka, għax
il-Mulej, Alla tiegħek, iħobbok.
6 La tfittixx, f'għomrok kollu, is-
sliem u l-ġid tagħhom, għal dejjem.
7 La tistmellx wieħed minn Edom; għax
dan ħuk: la tistmellx wieħed Eġizzjan:
għax int kont għarib f'artu.
8 L-ulied tat-tielet nisel, imwelldin
minnhom, jistgħu jidħlu fil-miġemgħa tal-
Mulej.
9 Meta l-eżerċtu joħroġ kontra l-egħ-
dewwa tiegħek, ħares lilek innifsek minn
kull ħaġa ħażina.
10 Jekk ikun hemm xi ħadd fik, li ma
jkunx safi minħabba xi ħaġa li tiġrilu bil-
lejl, għandu joħroġ barra mill-kamp, u
ma jidħolx ġol-kamp:
11 U meta jasal filgħaxija, jinħasel bl-
ilma: u meta tinżel ix-xemx, jarġa' jid-
ħol.
12 Għandu jkollok ukoll post barra l-
kamp: u toħroġ fih meta jinħtieġlek.
13 U fost il-għodda tiegħek għandu
ikollok pala; li biha, meta tħammeġ
barra, tħaffer, u taqleb u tgħatti dak li
joħroġ minnek.
14 Għax il-Mulej Alla tiegħek jimxi
f'nofs il-kamp tiegħek, biex jeħilsek, u
jerħi f'idejk l-egħdewwa tiegħek quddie-
mek: għalhekk il-kamp tiegħek għandu
jkun imqaddes; biex il-Mulej ma jara
xejn li mhux xieraq fik, u jarġa' lura
minnek.
15 Int m'għandikx tagħti lura lil sidu
l-ilsir li jaħrab mingħand sidu għal
għandek.
16 Iżda jibqa' miegħek, f'artek, fil-post
li jkun għażel, f'waħda minn blietek, fejn
jogħġbu; int m'għandikx taħqru.
17 M'għandu jkun hemm l-ebda mara
żienja mill-bniet ta' Iżrael, u lanqas l-ebda
raġel żieni mis-subjien ta' Iżrael.
18 Int m'għandikx iġġib il-ħlas ta'
mara żienja, u lanqas il-qliegħ ta' kelb, fid-
dar tal-Mulej, Alla tiegħek, għall-ebda
wegħda: għax dawn it-tnejn huma ħaġa
mistkerrha mill-Mulej, Alla tiegħek.
19 La tiħux imgħax mingħand ħuk; la
mgħax fuq il-flus, la mgħax fuq l-ikel, la
mgħax ta' l-ebda ħaġa mislufa bl-imgħax:
20 Lil wieħed barrani tista' tisilfu b'im-

għax; iżda lil ħuk ma tistax tisilfu b'im-
għax: biex il-Mulej, Alla tiegħek, ibierkek
f'kulma tmidd idejk, fl-art li fiha sejjer
biex teħodha.
21 Meta tagħmel wegħda lill-Mulej,
Alla tiegħek, m'għandikx titnikker biex
troddha: għax il-Mulej, Alla tiegħek, jit-
lobha tabilħaqq minn għandek; u tkun
dunb fik.
22 Iżda jekk iżżomm li ma tagħmilx
wegħda, ma jkunx hemm dnub fik.
23 Dak li joħroġ minn xofftejk għandek
iżżommu, u tagħmlu; bħalma minn rajk
wegħidt lill-Mulej, Alla tiegħek, u bħal
ma ħareġ minn fommok.
24 Meta tidħol fil-għalqa tad-dwieli ta'
għajrek, tista' tiekol egħneb sa tixba' u
kemm trid; iżda ma tistax titfa' minnu
fil-ħorġ tiegħek.
25 Meta tidħol fiż-żara' ta' għajrek,
tista' taqta' s-sbul b'idek; iżda ma tistax
tmidd il-minġell fuq iż-żara' ta' għajrek.

24 Meta raġel jieħu mara, u jiżżew-
wiġha, u jiġri, wara li jkun ħadha,
li ma togħġbux, għax isib xi ħaġa kerha
fiha, ħa jiktbilha l-karta tad-divorzju, u
jagħtihiela f'idha, u jibgħatha 'l barra
minn daru.
2 U wara li tkun telqet mid-dar, tista'
tmur u tkun il-mara ta' raġel ieħor.
3 U jekk l-aħħar raġel jobgħodha, u
jiktbilha l-karta tad-divorzju, u jagħtihiel-
ha f'idha, u jibgħatha 'l barra minn daru;
jew jekk l-aħħar raġel, li ħadha biex tkun
martu, imut;
4 L-ewwel raġel tagħha, li keċċieha,
ma jistax jarġa' jeħodha biex tkun martu,
wara li kienet imniġġsa; għax din ħaġa
mistkerrha quddiem il-Mulej: u int
m'għandikx iġġib id-dnub fuq l'art, li l-
Mulej, Alla tiegħek, sa jagħtik b'wirt.
5 Meta raġel ikun għadu kif iżżewweġ,
ma jmurx għall-gwerra, u lanqas ikun im-
qabbad jagħmel xi xogħol ieħor: iżda joq-
għod ħieles id-dar, għal sena, u jferraħ il-
mara li jkun ħa.
6 Ħadd m'għandu jieħu b'rahan il-
ġebla ta' taħt jew il-ġebla ta' fuq tal-
mitħna: għax ikun qiegħed jieħu ħajja
ta' bniedem b'rahan.
7 Jekk wieħed jinqabad jisraq wieħed
minn ħutu minn ulied Iżrael, u jagħmlu l-
ilsir tiegħu, jew ibigħu; dak il-ħalliel
jagħtuh il-mewt; u hekk tneħħi l-ħażen
minn ġo nofsok.
8 Meta jkollkom ġerħa tal-ġdiem qisu
li tħarsu u tagħmlu bir-reqqa, dak kollu
li l-qassisin il-Leviti jgħallmukom: bħal
ma ordnajtilkom jien, hekk tqisu li
tagħmlu.
9 Ftakar x'għamel il-Mulej, Alla tiegħ-
ek, lil Miriam fit-triq, wara li kontu
ħriġtu mill-Eġittu.
10 Meta tislef xi ħaġa lil għajrek, la
tmurx f'daru biex iġġib ir-rahan tiegħu.
11 Tibqa' barra, u r-raġel li tisilfu jġib-
lek ir-rahan barra.
12 U jekk ir-raġel ikun fqir, la torqodx
bir-rahan tiegħu:
13 Ma' għajb ix-xemx, int għandek
troddlu r-rahan tiegħu, biex jorqod bil-
libsa tiegħu, u jbierkek: u dan ikunlek
ħaqq għalik quddiem il-Mulej, Alla
tiegħek.
14 M'għandikx taħqar qaddej mikri li
hu fqir, u fil-bżonn; sew jekk ikun wieħed
minn ħutek, jew mill-għorba li huma
f'artek 'il ġewwa minn bwiebek:
15 Agħtih ħlasu dak in-nhar stess li
jkun ħadem, qabel ma tinżel ix-xemx,
għax hu fqir, u qalbu tistenna ħlasu: li ma
jgħajjatx lill-Mulej kontra tiegħek, u
jkunlek dnub.
16 Il-missirijiet ma jiħdux il-mewt
għall-ulied, u lanqas l-ulied ma jieħdu
l-mewt għall-missirijiet: kulħadd imut għal
dnubu.
17 Int m'għandikx tħassar dak li
ħaqqu l-għarib, u l-iltim, u lanqas tieħu
bħala rahan il-libsa ta' mara armla:
18 Iżda tiftakar li kont ilsir fl-Eġittu, u
l-Mulej fdiek minn hemm: għalhekk
qiegħed nordnalek biex tagħmel dil-
ħaġa.
19 Meta taħsad iż-żara' tiegħek fil-
għalqa tiegħek, u tinsa qatta fil-għalqa, la
tarġax tmur biex iġġibha: tibqa' għall-
għarib, għall-iltim, u għall-armla: biex
il-Mulej, Alla tiegħek, ibierkek fix-xogħol
kollu ta' jdejk.
20 Meta tfarfar is-siġra tiegħek taż-
żebbuġ, la tarġax tfarfar il-friegħi: ħa
jkunu għall-għarib, għall-iltim, u għall-
armla.
21 Meta tiġbor l-egħneb tal-għalqa
tad-dwieli tiegħek, la tarġax iddurha
t-tieni darba: ħa jkun għall-għarib, għall-
iltim, u għall-armla dak li jibqa'.
22 U ftakar li int kont ilsir fl-art ta'
l-Eġittu: għalhekk nordnalek biex tagħmel
dil-ħaġa.

25 Jekk ikun hemm ġlieda bejn x'uħud,
u jiġu għall-ħaqq, l-imħallfin li
jagħmlu ħaqq minnhom jeħilsu lil min hu
bla ħtija, u jikkundannaw lill-ħati.
2 U jiġri, jekk il-ħati jkun ħaqqu s-swat,
illi l-imħallef iġiegħlu jimtedd, u jkun
imsawwat quddiemu, skond il-ħtija
tiegħu, b'għadd ta' daqqiet.
3 Erbgħin daqqa jista' jagħtih, iżda
mhux iżjed; li ma jmurx jibqa' jagħtih
iżjed daqqiet minn dawn, u ħuk ikun
avvilut quddiemek.
4 La ssarramx il-gendus meta jkun
jidres il-qamħ.
5 Jekk l-aħwa jgħammru flimkien, u

wieħed minnhom imut, u ma jkollux tfal,
mart il-mejjet ma tiżżewwiġx barra mill-
familja ma' wieħed barrani: ħu żewġha
jidħol għandha, u jeħodha b'martu, u
jagħmel dmiru magħha bħala ħaten.
6 U jiġri, illi l-ewwel tifel li tiled jieħu
jsem żewġha l-mejjet, ħu żewġha, biex
ismu ma jmutx minn Iżrael.
7 U jekk ir-raġel ma jkunx irid jieħu
lil mart ħuh, mart ħuh ħa titla' fil-bieb
għand ix-xjuħ, u tgħid: Ħu żewġi ma
jridx iqajjem isem lil ħuh f'Iżrael: ma jridx
jagħmel dmiru miegħi ta' ħaten.
8 Imbagħad ix-xjuħ tal-belt tiegħu
jsejħulu, u jkellmuh: u jekk jibqa' ma
jridx, u jgħid: Ma rridx neħodha;
9 Mart ħuh tersaq lejh quddiem ix-xjuħ,
u taqlagħlu l-qorq minn riġlu, u tobżoqlu
f'wiċċu, u tgħid: Hekk jagħmlulu lil dak
ir-raġel li ma jkabbarx dar ħuh.
10 U jissejjaħ ismu f'Iżrael: Dar il-
Ħafi.
11 Jekk żewġ irġiel jiġġieldu bejniet-
hom, wieħed ma' l-ieħor, u mart wieħed
minnhom tersaq biex teħles lil żewġha
minn id dak li jkun isawtu, u tmidd idha,
u taqbdu mis-sigrieti tiegħu:
12 Aqtagħlha idha; għajnek m'għand-
hiex ikollha ħniena minnha.
13 M'għandux ikollok fix-xkora tiegħek
użin u wżin: wieħed kbir u l-ieħor żgħir.
14 M'għandux ikollok f'darek kejl u
kejl: wieħed kbir u l-ieħor żgħir.
15 Iżda għandu jkollok użin sħiħ u
sewwa, u kejl sħiħ u sewwa: biex jiemek
jitwalu fl-art li l-Mulej, Alla tiegħek, sa
jagħtik.
16 Għax dawk kollha li jagħmlu
ħwejjeġ bħal dawn, u kull min ma jagħmilx
is-sewwa, huma mistkerrha mill-Mulej,
Alla tiegħek.
17 Ftakar x'għamillek Għamaleq fit-
triq, intom u ħerġin mill-Eġittu;
18 Kif iltaqa' miegħek fit-triq, u ħabat
għalik minn wara, għal dawk li kienu
għajjenin mexjin warajk, u int kont
għajjien u mifni, u ma bażax minn Alla.
19 Għalhekk, meta l-Mulej, Alla
tiegħek, iserrħek mill-egħdewwa tiegħek
kollha ta' madwarek, fl-art li l-Mulej, Alla
tiegħek, sa jagħtik b'wirt biex tkun
tiegħek, ħassar it-tifkira ta' Għamaleq
minn taħt is-sema; la tinsihiex.

26 Imbagħad jiġri, meta tidħol fl-art li
l-Mulej, Alla tiegħek, sa jagħtik
b'wirt, u teħodha, u tgħammar fiha;
2 Illi tieħu ftit mill-ewwel frott kollu
ta' l-art, li int tikseb minn artek, li l-Mulej,
Alla tiegħek, sa jagħtik, u tqiegħdu
f'qoffa, u tmur fil-post li l-Mulej, Alla
tiegħek, jagħżel biex iqiegħed ismu fih.
3 U tmur għand il-qassis li jkun f'dawk
il-jiem, u tgħidlu: Nistqarr illum lill-Mulej,
Alla tiegħek, li ġejt fl-art li l-Mulej ħalef
lil missirijietna li jagħtina.
4 U l-qassis jieħu l-qoffa minn idek, u
jqiegħdha quddiem l-altar tal-Mulej, Alla
tiegħek.
5 U titkellem u tgħid quddiem il-Mulej,
Alla tiegħek: Sirjan li kien wasal biex
jinqered kien missieri, u niżel l-Eġittu, u
għiex hemm bħala għarib ma' ftit nies, u
hemm sar ġens, kbir, qawwi, u ta' għadd
kbir:
6 U l-Eġizzjani mxew ħażin magħna, u
ħaqruna, u tefgħu fuqna jasar iebes:
7 U meta għajjatna lill-Mulej, Alla ta'
missirijietna, il-Mulej sama' leħinna, u
ħares lejn it-tgħakkis tagħna, u x-xogħol
tagħna, u l-moħqrija tagħna:
8 U l-Mulej ħariġna mill-Eġittu b'id
qawwija, u bi driegħ mimdud, u b'biża'
kbir, u b'egħliem, u b'egħġubijiet:
9 U ġiebna f'dal-post, u tana din l-art,
art li tnixxi ħalib u għasel.
10 U issa, ara, jien ġibt l-ewwel frott
ta' l-art, li int, o Mulej, tajtni. U tqiegħdu
quddiem il-Mulej, Alla tiegħek, u tagħti
qima quddiem il-Mulej, Alla tiegħek:
11 U tifraħ b'kull ħaġa tajba li l-Mulej,
Alla tiegħek, ta lilek, u lil darek, int, u
l-Levita, u l-għarib li hemm f'nofsok.
12 Meta tkun temmejt tħallas l-egħxur
kollha ta' dak li tatek l-art fit-tielet sena,
li hi s-sena ta' l-egħxur, u tajtha lil-Levita,
lill-għarib, lill-iltim, u lill-armla, biex
jikluhom 'il ġewwa minn bwiebek, u
jixbgħu;
13 Tgħid quddiem il-Mulej, Alla
tiegħek: Neħħejt is-sehem imqaddes minn
dari, u tajtu wkoll lil-Levita, u lill-għarib,
u lill-iltim, u lill-armla, skond l-ordnijiet
tiegħek kollha li tajtni: ma ksirtx il-
kmandamenti tiegħek, u lanqas insejthom:
14 Ma kiltx minnu fil-vistu tiegħi, u
xejn ma ħadd minnu meta jiena kont
imniġġes, u lanqas ma tajt xejn minnu
għall-mejtin: iżda jien smajt minn leħen
il-Mulej, Alla tiegħi; u għamilt bħal kulma
ordnajtli.
15 Ħares lejna mill-agħmara mqaddsa
tiegħek, mis-sema, u bierek il-poplu
tiegħek, Iżrael, u l-art li tajtna, bħal ma
ħlift lil missirijietna, art tnixxi ħalib u
għasel.
16 Illum il-Mulej, Alla tiegħek, qiegħed
jordnalek biex tagħmel dawn l-istatuti u l-
ordinanzi: għalhekk ħarishom, u agħmil-
hom, b'qalbek kollha, u b'ruħek kollha.
17 Illum int stqarrejt li l-Mulej hu Alla
tiegħek, u li timxi fit-triqat tiegħu, u tħares
l-istatuti tiegħu, u l-kmandamenti tiegħu,
u l-ordinanzi tiegħu, u li tisma' minn
leħnu:
18 U l-Mulej stqarr illum li int il-poplu
maħtur tiegħu, bħal ma wiegħdek, u li int
għandek tħares il-kmandamenti tiegħu
kollha;

19 U li jgħollik fuq il-ġnus kollha li
għamel, għall-fohrija, isem, u ġieh; u tkun
int poplu mqaddes lill-Mulej, Alla tiegħek,
bħal ma qal.

27 U Mosè max-xjuħ ta' Iżrael ordna
lill-poplu, billi qallu: Ħares il-
kmandamenti kollha li llum qiegħed
nagħtikom.
2 U jiġri, dak in-nhar li tgħaddu l-
Ġurdan, biex tidħlu fl-art li l-Mulej, Alla
tiegħek, sa jagħtik, illi twaqqaf ġebliet
kbar, u tkaħħalhom bil-ġir:
3 U tikteb fuqhom il-kliem kollu ta'
dil-liġi, meta tkun għaddejt, biex tkun
tista' tidħol fl-art li l-Mulej, Alla tiegħek,
sa jagħtik, art tnixxi ħalib u għasel; bħal
ma wiegħdek il-Mulej, Alla ta' missiri-
jietek.
4 Għalhekk, mela, meta tkunu għad-
dejtu l-Ġurdan, waqqfu dawn il-ġebliet,
bħal ma qiegħed nordnalkom illum, fuq
il-muntanja Għebal, u kaħħalhom bil-
ġir.
5 U tibni hemm ukoll altar lill-Mulej,
li hu Alla tiegħek; altar tal-ġebel: la
taħdimx fuqu b'għodda tal-ħadid.
6 Tibni l-altar tal-Mulej, t'Alla tiegħek,
b'ġebel sħiħ: u toffri fuqu offerti maħruqin
lill-Mulej, lil Alla tiegħek:
7 U toffri sagrifiċċji tas-sliem, u tiekol
hemm, u tifraħ quddiem il-Mulej, Alla
tiegħek.
8 U tikteb ċar ħafna fuq dawk il-ġebliet
il-kliem kollu ta' dil-liġi.
9 U Mosè u l-qassisin il-Leviti kellmu
lill-Iżrael kollu, qalulu: Iskot, u isma',
o Iżrael; illum int sirt il-poplu tal-Mulej,
Alla tiegħek.
10 Għalhekk għandek tisma' minn
leħen il-Mulej, t'Alla tiegħek, u tagħmel
il-kmandamenti u l-istatuti tiegħu, li sa
nagħtik illum.
11 U Mosè ordna lill-poplu dak in-nhar
stess, qallu:
12 Dawn jieqfu fuq il-muntanja ta'
Ġeriżim biex ibierku l-poplu meta
tgħaddu l-Ġurdan: Simgħon, u Levi, u
Ġuda, u Issakar, u Ġużepp, u Benjamin:
13 U dawn jieqfu fuq il-muntanja ta'
Għebal biex jisħtu: Ruben, Gad, u Aser,
u Żebulun, Dan, u Naftali:
14 U jitkellmu l-Leviti, u jgħidu lill-
irġiel kollha ta' Iżrael b'leħen għoli:
15 Misħut ir-raġel li jagħmel xi im-
maġini skolpita jew imdewba, ħaġa
mistkerrha mill-Mulej, xogħol idejn ir-
raġel tas-sengħa, u jqegħidha fil-moħbi! U
l-poplu kollu jwieġeb u jgħid: Amen.
16 Misħut min ma jweġġahx lil
missieru jew lil ommu! U jgħid l-poplu
kollu! Amen.
17 Misħut min iħarrek s-slajjen ta'
għajru! U jgħid il-poplu kollu: Amen.
18 Misħut min joħroġ lill-agħma barra
mit-triq! U jgħid il-poplu kollu: Amen.
19 Misħut min igħawweġ il-ħaqq li
jistħoqq lil wieħed għarib, lill-iltim, u lill-
armla! U l-poplu kollu jgħid: Amen.
20 Misħut min jimtedd ma' mart
missieru, għax jikxef tarf friex missieru!
U l-poplu kollu jgħid: Amen.
21 Misħut min jimtedd ma' xi bhima.
U jgħid il-poplu kollu: Amen.
22 Misħut min jimtedd m'oħtu, bint
missieru, jew bint ommu! U jgħid il-poplu
kollu: Amen.
23 Misħut min jimtedd ma' ħmietu! U
jgħid il-poplu kollu: Amen.
24 Misħut min jidrob lil għajru bil-
moħbi! U jgħid il-poplu kollu: Amen.
25 Misħut min jieħu għotja biex joqtol
bniedem bla ħtija! U jgħid il-poplu kollu:
Amen.
26 Misħut min ma jżommx il-kelmiet
kollha ta' dil-liġi billi jagħmilhom! U
jgħid il-poplu kollu: Amen.

28 U jiġri, jekk tisma' bir-reqqa leħen
il-Mulej, Alla tiegħek, u tħares u
tagħmel il-kmandamenti tiegħu li qiegħed
nagħtik illum, illi l-Mulej, Alla tiegħek,
igħollik fuq il-ġnus kollha ta' l-art:
2 U jiġu dawn il-barkiet kollha fuqek,
u jilħquk, jekk tisma' leħen il-Mulej, Alla
tiegħek.
3 Imbierek tkun fil-belt; u mbierek tkun
fir-raba'.
4 Imbierek ikun frott ġufek, u frott
artek, u frott il-bhejjem tiegħek, il-frieħ
tal-baqar tiegħek, u l-frieħ tan-ngħaġ
tiegħek.
5 Imbierka l-qoffa tal-ħobż tiegħek, u
l-magħġna tiegħek.
6 Imbierek tkun meta tidħol, u mbierek
tkun meta toħroġ.
7 Il-Mulej iħarbat quddiemek l-egħ-
dewwa tiegħek li jqumu għalik: jiġu
għalik minn triq waħda, u jaħarbu minn
quddiemek minn seba' triqat.
8 Il-Mulej jordna li l-barka tkun fuqek
fil-matmuriet tiegħek, u f'kulma tmidd
idejk għalih; u jbierkek fl-art li l-Mulej,
Alla tiegħek, sa jagħtik.
9 Il-Mulej iżommok bħala poplu qaddis
għalih, bħal ma ħaliflek, jekk tħares il-
kmandamenti tal-Mulej, Alla tiegħek, u
timxi fi triqatu.
10 U l-popli kollha ta' l-art jaraw li int
tissemma b'isem il-Mulej; u jibżgħu
minnek.
11 U l-Mulej ikattrek fil-ġid, fil-frott
ta' ġufek; fil-frott tal-bhejjem tiegħek, u
fil-frott tar-raba' tiegħek, fl-art li l-Mulej
ħalef lil missirijietek li jagħtiha lilek.
12 Jiftaħ għalik il-Mulej il-maħżen
tiegħu t-tajjeb; is-sema biex jagħti x-xita
lil artek fi żmienha, u biex ibierek ix-

xogħol kollu ta' idejk: u int tislef lil ħafna
ġnus, iżda int ma tissellifx.
13 U jagħmlek il-Mulej ir-ras, u mhux
id-denb; u tkun biss minn fuq, u mhux
minn taħt; jekk tisma' mill-kmandamenti
tal-Mulej, t'Alla tiegħek, li qiegħed
nagħtik illum, biex tħarishom u tagħmil-
hom:
14 U ma tilwix minn xi kliem li qiegħed
nikkmandak illum, la lejn il-lemin, u
lanqas lejn ix-xellug, billi tmur wara allat
oħra biex taqdihom.
15 U jiġri, jekk ma tismax minn leħen
il-Mulej, Alla tiegħek, li tħares u tagħmel
il-kmandamenti tiegħu kollha, u l-istatuti
tiegħu, li llum qiegħed nagħtik, illi dawn
is-saħtiet kollha jiġu fuqek, u jilħquk.
16 Misħut tkun fil-belt, u misħut tkun
fir-raba'.
17 Misħuta tkun il-qoffa tal-ħobż
tiegħek, u l-magħġna tiegħek.
18 Misħut ikun il-frott ta' ġufek, u
l-frott ta' artek, il-frieħ tal-baqar tiegħek,
u tan-ngħaġ tiegħek.
19 Misħut tkun meta tidħol, u misħut
tkun meta toħroġ.
20 Jibgħat fuqek il-Mulej saħta, taħwid,
u tehdid, u fuq kull ħaġa li tmidd idejk
fuqha biex tagħmilha, sakemm tinqered,
u tintemm fis; minħabba l-ħażen ta'
egħmilek, għax int tlaqtni.
21 Il-Mulej iqabbad il-pesta fik sakemm
jifnik minn fuq l-art li sejjer fiha biex
teħodha.
22 Il-Mulej jolqtok bil-mard irqiq, bid-
deni, bil-ħmewwa, bil-ħriq, bis-sejf, bir-
riħ jaħraq, u bil-mell; u dawn jippersegwi-
tawk sa jeqirduk.
23 U s-sema li hu fuq rasek ikun tal-
bronż, u l-art ta' taħtek tal-ħadid.
24 Jagħmel il-Mulej għabra u trab ix-
xita ta' artek: mis-sema tinżel fuqek sa
teqirdek.
25 Iħarbtek il-Mulej quddiem l-egħ-
dewwa tiegħek: tmur għalihom minn
triq waħda, u taħrab minn quddiemhom
minn seba' triqat: u tkun eżempju ta'
waħx għas-saltniet kollha ta' l-art.
26 U ġismek mejjet ikun ikel għat-tajr
kollu ta' l-ajru, għall-bhejjem ta' l-art, u
ħadd ma jnaffarhom.
27 Il-Mulej jolqtok bid-dbiebaħ ta'
l-Eġittu, bil-murliti, bil-ġarab, u bil-ħakk,
li minnhom ma tkunx tista' tfieq.
28 Il-Mulej jolqtok bil-ġenn, bin-
nuqqas ta' dawl, u bit-tħewdin tal-moħħ.
29 U tteftef mal-ħajt f'nofs-in-nhar
bħal ma jteftef il-agħma fid-dlam, u ma
jkollokx riżq fi triqatek: u tkun biss
maħqur u misruq għal dejjem, u ħadd ma
jeħilsek.
30 Titgħarras mara, u raġel ieħor
jimtedd magħha: tibni dar, u ma tgħam-
marx fiha: tħawwel għalqa dwieli, u ma
tiġborx l-egħneb tagħha.
31 Il-gendus tiegħek jinqatel quddiem
għajnejk, u ma tikolx minnu: il-ħmar
jisirquhulek minn quddiem wiċċek, u ma
jrodduhulikx: jingħataw in-ngħaġ tiegħek
lill-egħdewwa tiegħek, u ma jkollok lil
ħadd min jeħlishomlok.
32 Is-subjien u l-bniet tiegħek jingħa-
taw lill-poplu ieħor, u għajnejk jarawhom,
u jgħajjew jixxenqu għalihom il-jum kollu:
u ma jkollok l-ebda saħħa f'idek.
33 Frott artek, u x-xogħol kollu
tiegħek, jieklu ġens ieħor li int ma tafux;
u tkun dejjem maħqur u mgħaffeġ:
34 U tiġġennen bid-dehra ta' dak li tara
b'għajnejk.
35 Il-Mulej jidorbok f'irkubbtejk, u
f'saqajk, b'demla qalila, li ma tistax
titfejjaq, minn qiegħ riġlek sal-qorriegħa
ta' rasek.
36 Il-Mulej iġib lilek, u lis-sultan
tiegħek, li tqiegħed fuqek, għand ġens li
la int u lanqas missirijietek ma kontu tafu;
u hemm taqdi allat oħra, għawwied u
ġebel.
37 U ssir il-għaġeb, il-qlajja, u d-
daħk tan-nies, fost il-ġnus fejn jieħdok
il-Mulej.
38 Iġġib ħafna żerriegħa fil-għalqa, iżda
ftit tiġbor minnha; għax il-ġradijiet
jikluha.
39 Tħawwel egħlieqi tad-dwieli, u
tiżborhom, iżda la tixrob inbid, u lanqas
tiġbor egħneb; għax id-dud jikolhom.
40 Siġar taż-żebbuġ ikollok f'artek
kollha, iżda biż-żejt ma tindilikx; għax is-
siġar tiegħek iwaqqgħu l-frott tagħhom;
41 Ikollok subjien u bniet, iżda ma
tgawdihomx; għax imorru fil-jasar.
42 Il-ġradijiet jieklu s-siġar u l-frott
kollu t'artek.
43 L-għarib li hemm fostok jitla' fuqek
wisq fil-għoli; u int titbaxxa dejjem 'l
isfel.
44 Hu jisilfek, iżda int ma tisilfux: hu
jkun ir-ras, u int id-denb.
45 Dawn is-saħtiet kollha jiġu fuqek, u
jiġu warajk, u jilħquk, sa jeqirduk; għax
int ma smajtx leħen il-Mulej, t'Alla
tiegħek, biex tħares il-kmandamenti u
l-istatuti li tak:
46 Huma jkunu fuqek bħala għelm u
bħala għaġeb, u fuq nislek għal dejjem.
47 Għax ma qdejtx il-Mulej, Alla
tiegħek, bil-ferħ u bil-qalb, fil-kotra ta'
kollox.
48 Għalhekk taqdi l-egħdewwa tiegħek
li l-Mulej jibgħat kontra tiegħek, fost il-
ġuħ, u l-għatx, u l-egħra, u l-bżonn ta'
kull ħaġa: u hu jqiegħed madmad tal-
ħadid fuq għonqok, sakemm jeqirduk.
49 Ġens mill-bogħod iġib il-Mulej
kontra tiegħek, minn tarf l-art, ħafif daqs
kemm ittir ajkla; ġens li lsienu ma tif-
himx;
50 Ġens ta' wiċċu sfiq, li ma jħarisx

lejn il-persuna tax-xjuħ, u lanqas ikollu
ħniena maż-żgħar:
51 U jiekol il-frott tal-bhejjem tiegħek,
u l-frott t'artek, sa tinqered: u ma
jħallilikx la qamħ, la nbid, la żejt, jew il-
frieħ tal-baqar tiegħek, jew l-imrieħel
tan-ngħaġ tiegħek, sakemm jeqirdek.
52 U jassedjak fil-bliet kollha tiegħek,
sakemm is-swar għoljin u qawwijin
tiegħek, li fihom inti serraħt moħħok,
fl-art kollha tiegħek, jaqgħu: u jassedjak
fil-bliet kollha tiegħek f'artek kollha, li
l-Mulej, Alla tiegħek, tak.
53 U tiekol frott ġufek, il-laħam tas-
subjien u tal-bniet tiegħek, li l-Mulej, Alla
tiegħek, tak, fl-assedju, u fid-dwejjaq, li
bihom l-egħdewwa tiegħek jaħqruk:
54 Il-għajn ta' l-aktar raġel imfissed u
delikat fostkom tkun kiefra ma' ħuh, ma'
mart ħdanu, u mal-bqija ta' wliedu li jkun
baqagħlu.
55 U ma jagħti lil ħadd minnhom mil-
laħam ta' wliedu li minnhom jiekol: għax
xejn ma jkun baqagħlu fl-assedju, u
fid-dwejjaq li bihom l-egħdewwa tiegħek
jaħqruk fil-bliet kollha tiegħek.
56 Il-għajn ta' l-aktar mara mfissda u
delikata fostkom, li tibża' tqiegħed qiegħ
saqajja fuq l-art minħabba fid-delikatezza
u l-fsied, tkun kiefra ma' żewġ ħdanha, ma'
binha, u ma' bintha,
57 U mal-bxima li toħroġ minn bejn
riġlejha, u ma' wliedha li tiled: għax
tikolhom bil-moħbi fin-nuqqas ta' ħwejjeġ
oħra, fl-assedju u fid-dwejjaq, li bihom
l-egħdewwa tiegħek jaħqruk fi blietek
kollha.
58 Jekk int ma tqisx li tagħmel il-kliem
kollu ta' dil-liġi, miktubin f'dan il-ktieb,
biex tibża' minn dan l-isem imweġġaħ
u tal-biża', IL-MULEJ, ALLA
TIEGĦEK;
59 Imbagħad il-Mulej jibgħat daqqiet
tal-għaġeb fuqek u fuq nislek, kbar u li
jdumu, u mardijiet koroħ u ta' tul.
60 U jarġa' jġib fuqek il-mardijiet
kollha ta' l-Eġittu, li minnhom kont tibża';
u jaqbdu fik.
61 U kull marda, u kull qerda, li
mhumiex miktubin fil-ktieb ta' dil-liġi,
iġibhom fuqek, sa tinqered.
62 U tibqgħu ftit nies, fejn qabel kontu
daqs il-kwiekeb tas-sema bil-kotra, għaliex
ma smajtx leħen il-Mulej, Alla tiegħek.
63 U jiġri, illi bħalma l-Mulej kien
jifraħ biex jagħmlilkom il-ġid u jkattar-
kom; hekk il-Mulej jifraħ biex jeqridhom,
u jġibkom fix-xejn; u titqaċċtu mill-art li
sejjer fiha biex teħodha.
64 U l-Mulej ixerrdek fost il-popli
kollha, minn tarf sa tarf ta' l-art; u hemm
taqdi allat oħra, ta' l-injam u tal-ħaġar, li
la int u lanqas missirijietek ma kienu jafu.
65 U fost dawk il-ġnus ma ssibx
mistrieħ, u lanqas qiegħ riġlek ma jsib
serħan: iżda l-Mulej hemm jagħtik qalb
imriegħda, u nuqqas ta' dawl f'għajnejk,
u disperazzjoni tar-ruħ.
66 U ħajtek tkun imdendla bejn
ħaltejn quddiemek; u int tkun fil-biża' lejl
u nhar, u ma tkunx sgur minn ħajtek:
67 Tgħid filgħodu: Li kien filgħaxija!
U filgħaxija tgħid: Li kien filgħodu!
minħabba l-biża' ta' qalbek li bih tkun
imwerwer, u bid-dehra li jaraw għajnejk.
68 U jarġa' jieħdok il-Mulej l-Eġittu
bl-iġfna, mit-triq li jiena għidtlek: Ma
tarġax taraha iżjed! U hemm tinbiegħu
lill-egħdewwa tagħkom bħala lsiera rġiel
u nisa, u ma jkun hemm ħadd min jixtri-
kom.

29 Dawn huma l-kelmiet tal-għaqda, li
l-Mulej ordna lil Mosè biex jagħmel
ma' wlied Iżrael fl-art ta' Mowab, barra
mill-għaqda li għamel magħhom f'Ħoreb.
2 U Mosè sejjaħ lil Iżrael kollu, u
qalilhom: Rajtu kulma l-Mulej għamel
quddiem għajnejkom fl-art ta' l-Eġittu
lil Fargħun, u lill-qaddejja tiegħu kollha,
u lil artu kollha;
3 It-tiġrib kbir li raw għajnejk, dawk
l-egħliem u dawk il-mirakli l-kbar:
4 Iżda l-Mulej ma tagħkomx qalb biex
tagħraf, u għajnejn biex jaraw, u widnejn
biex jisimgħu, sa llum.
5 U mexxejtkom erbgħin sena fid-
deżert: ħwejjiġkom ma qdimux fuqkom,
u l-qorq tiegħek ma qdiemx f'riġlejk.
6 Ħobż ma kiltux, u lanqas xrobtu nbid
jew xorb qawwi; biex tagħrfu li jien
il-Mulej, Alla tagħkom.
7 U meta ġejtu f'dal-post, Siħon, sultan
ta' Ħesebon, u Għog, sultan ta' Basan,
ħarġu għalina jitqabdu magħna, u aħna
għelibniehom.
8 U ħadna arthom, u tajnieha b'wirt
lir-Rubenin, u lill-Gadin, u lin-nofs tribù
ta' Manasse.
9 Ħarsu mela l-kelmiet ta' din il-
għaqda, u għamluhom, biex ikollkom ir-
riżq f'kulma tagħmlu.
10 Illum intom qegħdin ilkoll quddiem
il-Mulej, Alla tagħkom; il-kapijiet tat-
tribujiet tagħkom, ix-xjuħ tagħkom, u
l-uffiċjali tagħkom, u l-irġiel kollha ta'
Iżrael,
11 U ż-żgħar tagħkom, u n-nisa
tagħkom, u l-għarib li hemm fil-kamp
tiegħek, sa dak li jaqtagħlek il-ħatab, u
dak li jimlielek l-ilma:
12 Biex tidħol fil-għaqda tal-Mulej, li
hu Alla tiegħek, u fil-ħalfa tiegħu, li
l-Mulej, Alla tiegħek, sa jorbot miegħek
illum.
13 Biex iwettqek illum bħala poplu
għalih, u biex ikunlek Alla, bħal ma
qallek, u bħal ma ħalef lil missirijietek, lil
Abraham, lil Iżakk, u lil Ġakobb.

14 Mhux miegħek biss sa norbot din il-għaqda, u dil-ħalfa;

15 Iżda wkoll ma' min qiegħed hawn magħna llum quddiem il-Mulej, Alla tagħna, u wkoll ma' min mhux qiegħed hawn magħna llum:

16 (Għax intom tafu kif għammarna fl-art ta' l-Eġittu; u kif għaddejna min-nofs il-ġnus, li qsamtu minnhom;

17 U rajtu l-ħwejjeġ mistkerrha tagħhom, u l-idoli tagħhom ta' l-injam u tal-ġebel, u tal-fidda u tad-deheb, li kienu fosthom:)

18 Li ma jkunx hemm fostkom xi raġel, jew xi mara, jew xi familja, jew xi tribù, li qalbu ddur illum mill-Mulej, Alla tagħna, biex imur jaqdi l-allat ta' dawn il-ġnus; u li ma jkunx hemm fostkom għerq li fih is-semm u l-assenzju;

19 U jiġri, wara li jkun sama' l-kliem ta' dis-saħta, li jbierek lilu nnifsu f'qalbu, billi jgħid: Ikolli s-sliem, għalkemm nimxi fl-ebusija ta' qalbi biex neqred l-art msoqqija, u l-art għatxana:

20 Il-Mulej ma jaħfirlux; iżda mbagħad għadab il-Mulej u l-għira tiegħu jħeġġu għal dak ir-raġel, u s-saħtiet kollha miktubin f'dal-ktieb ikunu fuqu, u l-Mulej iħassar isem dar-raġel minn taħt is-sema.

21 U l-Mulej jifirdu minn fost it-tribujiet kollha ta' Iżrael biex jiġi fuqu l-għali; skond is-saħtiet kollha tal-għaqda li huma miktubin f'dan il-ktieb tal-liġi:

22 Biex in-nisel li għad irid jiġi, uliedkom li jiġu warajkom, u l-għarib li jiġi minn art bgħida, xħin jaraw il-ħsarat ta' dik l-art, u l-mardijiet li ġieb fuqha l-Mulej, igħidu:

23 L-art kollha tagħha kubrit, u melħ, u ħruq, u mhix miżrugħa, u ma tagħti xejn, u l-ebda ħaxix ma jikber fiha, bħall-waqa' ta' Sodoma u Gomorra, Adma u Seboghim, li l-Mulej ġarraf fil-għadab u l-qilla tiegħu.

24 U jgħidu l-ġnus kollha: Għaliex il-Mulej għamlilha hekk lil din l-art? Xi tfisser is-saħna ta' dan il-għadab hekk kbir?

25 U jwieġbuhom: Għax telqu l-għaqda tal-Mulej, Alla ta' missirijiethom, li rabat magħhom meta ħariġhom mill-art ta' l-Eġittu:

26 U marru jaqdu allat oħra, u nxteħtu quddiemhom; allat li ma kinux jafuhom, u li l-Mulej ma kienx tahom:

27 U għadab il-Mulej xegħel għal din l-art, biex iġib fuqha is-saħtiet kollha li huma miktubin f'dal-ktieb:

28 U l-Mulej qalagħhom minn arthom b'għadab, b'qilla, u b'saħna kbira, u tefagħhom f'art oħra, bħalma wieħed jista' jara llum.

29 Il-ħwejjeġ misturin huma tal-Mulej, t'Alla tagħna, iżda il-ħwejjeġ mikxufin huma tagħna u ta' wliedna, għal dejjem, biex nagħmlu l-kelmiet kollha ta' dil-liġi.

30 U jiġri, wara li dawn il-ħwejjeġ kollha jiġu fuqek, il-barka u s-saħta, li jien qegħidtlek quddiemek, u tiftakarhom fost il-ġnus kollha, fejn il-Mulej, Alla tiegħek, ikun tarrfek.

2 U tarġa' lura għand il-Mulej, Alla tiegħek, u tobdi leħnu, int u wliedek, b'qalbek kollha, u b'ruħek kollha, skond kulma qiegħed nikkmandak illum;

3 Illi mbagħad il-Mulej, Alla tiegħek, iġibek lura mill-jasar, u jkollu ħniena minnek, u jarġa' jiġimgħek minn fost il-ġnus kollha, li fosthom il-Mulej, Alla tiegħek, ikun xerrdek.

4 Jekk x'uħud mill-imtarrfin tiegħek ikunu fl-aħħar truf tas-sema, minn hemm il-Mulej, Alla tiegħek jiġbrok, u minn hemm iġibek:

5 U l-Mulej, Alla tiegħek, iġibek fl-art li missirijietek kellhom, u li int ikollok: u jagħmillek il-ġid, u jkattrek aktar minn missirijietek.

6 U l-Mulej, Alla tiegħek, jagħmillek ċirkonċiżjoni f'qalbek, u f'qalb nislek, biex tħobb il-Mulej, Alla tiegħek, b'qalbek kollha, u b'ruħek kollha, biex tgħix.

7 U l-Mulej, Alla tiegħek, iqiegħed dawn is-saħtiet kollha fuq l-egħdewwa tiegħek, u fuq dawk li jobogħduk, u jippersegwitawk.

8 U tarġa' lura, u tobdi leħen il-Mulej, u tagħmel il-kmandamenti tiegħu kollha, li llum qiegħed nagħtik.

9 U l-Mulej, Alla tiegħek, ifawrek b'kull ġid f'kull xogħol ta' idejk, fil-frott ta' ġufek, u fil-frott tal-bhejjem tiegħek, u fil-frott ta' artek: għax il-Mulej jarġa' jifraħ jagħmillek il-ġid, bħal ma feraħ jagħmel il-ġid lil missirijietek:

10 Jekk tobdi leħen il-Mulej, Alla tiegħek, u tħares il-kmandamenti u l-istatuti tiegħu, li huma miktubin f'dan il-ktieb tal-liġi, u jekk tarġa' lejn il-Mulej, Alla tiegħek, b'qalbek kollha, u b'ruħek kollha.

11 Għax dal-kmandament, li qiegħed nagħtik illum, mhux tqil għalik, u lanqas bgħid minnek.

12 Mhux fis-sema, biex tgħid: Min jitlagħlna fis-sema biex iġibulna, u jsemmagħhulna, ħa nagħmluh?

13 Lanqas hu 'l hemm mill-baħar, biex tgħid: Min jaqsam il-baħar għalina, u jġibulna, u jsemmagħhulna, ħa nagħmluh?

14 Iżda l-kelma hi wisq qrib lejk, f'ħalqek, u f'qalbek, biex tagħmilha.

15 Ara, illum jien qegħidtlek quddiemek il-ħajja u l-ġid, u l-mewt u d-deni;

16 Billi qiegħed nikkmandak illum biex tħobb il-Mulej, Alla tiegħek, biex timxi fi triqatu, u tħares il-kmandamenti tiegħu,

u l-istatuti tiegħu, u l-ordinanzi tiegħu,
biex tgħix u toktor: u l-Mulej, Alla
tiegħek, ibierkek fl-art li sejjer biex teħodha.
17 Iżda jekk qalbek iddur, u int ma
tismax, iżda tinġibed biex tqim allat oħra,
u taqdihom;
18 Jien ngħarrafkom illum li sgur
tintilfu, u li ma ttawlux jiemkom fl-art,
li inti sa taqsam il-Ġurdan, biex teħodha.
19 Insejjaħ is-sema u l-art biex jixhdu
kontra tagħkom, li jien qegħidt illum
quddiemkom il-ħajja u l-mewt, il-barka
u s-saħta: għalhekk agħżel il-ħajja, biex
sew int u sew nislek tgħixu:
20 Biex tħobb il-Mulej, Alla tiegħek, u
biex tisma' leħnu; u biex tingħaqad mie-
għu: għax hu ħajtek, u tul jiemek: biex
tgħix fl-art li l-Mulej ħalef lil missirijietek,
lil Abraham, lil Iżakk, u lil Ġakobb, li
jagħtihom.

# 31

U Mosè mar, u qal dawn il-kelmiet
lil Iżrael kollu:
2 U qalilhom: Għandi mija u għoxrin
sena llum; ma nistax iżjed noħroġ u
nidħol: qalli wkoll il-Mulej: Int ma
taqsamx dan il-Ġurdan.
3 Il-Mulej, Alla tiegħek, jaqsam qablek,
u jeqred dawn il-ġnus minn quddiemek, u
teħodhom taħt idejk: u Ġożwè jgħaddi
quddiemek, bħal ma qal il-Mulej:
4 U jagħmlilhom il-Mulej bħal ma
għamel lil Siħon u lil Għog, slaten ta'
l-Amurrin, u lil arthom, li qeridhom.
5 U l-Mulej jagħtihomlkom quddiem
wiċċkom, biex tagħmlu minnhom skond
l-ordnijiet kollha li jien tajtkom.
6 Żommu iebes, agħmlu l-kuraġġ, la
tibżgħux, u la titwerwrux quddiemhom:
għax il-Mulej, Alla tiegħek, hu dak li
jimxi miegħek; ma jħallikx u lanqas
jitilqek.
7 U Mosè sejjaħ lil Ġożwè, u qallu
quddiem Iżrael kollu: Żomm iebes, u
agħmel il-kuraġġ: għax int għandek tmur
ma' dal-poplu fl-art li l-Mulej ħalef lil
missirijiethom li jagħtihom; u int tagħti-
hielhom bħala wirt.
8 Hu l-Mulej li jmur quddiemek; ikun
miegħek, ma jħallikx u lanqas jitilqek: la
tibżax, la titwerwirx.
9 U Mosè kiteb dil-liġi, u taha lill-
qassisin ulied Levi, li kienu jerfgħu l-arka
tal-għaqda tal-Mulej, u lix-xjuħ kollha
ta' Iżrael.
10 U Mosè tahom din l-ordni, qalil-
hom: Fl-aħħar ta' kull seba' snin, fi
żmien is-sena tal-maħfra tad-djun, fil-għid
ta' l-egħrejjex,
11 Meta jiġi Iżrael kollu biex jidher
quddiem il-Mulej, Alla tiegħek, fil-post li
jagħżel, taqra din il-liġi quddiem Iżrael
kollu fejn jisimgħuha.
12 Iġma' l-poplu, irġiel, nisa, tfal, u
l-għarib tiegħek li jkun 'il ġewwa minn
bwiebek, biex jisimgħu, u jitgħallmu, u
jibżgħu mill-Mulej, Alla tagħkom, u jqisu
li jagħmlu l-kelmiet kollha ta' dil-liġi:
13 U biex uliedhom, li għadhom ma
jafu xejn, jisimgħu, u jitgħallmu jibżgħu
mill-Mulej, Alla tagħkom, sa ma ddumu
fl-art li għaliha sa taqsmu l-Ġurdan biex
teħduha.
14 U l-Mulej qal lil Mosè: Ara, qorbu
l-jiem li inti għandek tmut: sejjaħ lil
Ġożwè, u uru ruħkom fit-tinda tal-laqgħa,
biex nagħtih l-ordnijiet tiegħi. U Mosè u
Ġożwè marru, u wrew ruħhom fit-tinda
tal-laqgħa.
15 U l-Mulej deher fit-tinda f'kolonna
tas-sħab: u l-kolonna tas-sħab waqfet fuq
il-bieb tat-tinda tal-laqgħa.
16 U l-Mulej qal lil Mosè: Ara, int sa
torqod ma' missirijietek; u dal-poplu jqum,
u jmur jiżni ma' l-allat tal-barranin ta'
l-art, fejn sejrin biex ikunu fosthom, u
jitilquni, u jiksru l-għaqda li rbat magħ-
hom.
17 Imbagħad jixgħel għadbi għalihom
f'dak il-jum, u nitlaqhom, u naħbi wiċċi
minnhom, u jintemmu, u ħafna deni u
għali jiġu fuqhom; u għalhekk igħidu
f'dak il-jum: Mhux għax Alla tagħna
mhux fostna, li dawn il-ħsarat ġew
fuqna?
18 U jien sgur naħbi wiċċi f'dak il-jum
minħabba d-deni kollu li jkunu għamlu,
għax huma jduru lejn allat oħra.
19 Għalhekk iktbu issa din il-għanja
għalikom, u għallmuha lil ulied Iżrael:
qegħduha f'ħalqhom, biex din il-għanja
tkun ta' xhieda għalija kontra wlied
Iżrael.
20 Għax meta ndaħħalhom fl-art li ħlift
lil missirijiethom, li tnixxi ħalib u għasel;
u jkunu kielu u mtlew, u ħxienu; iduru
lejn allat oħra, u jaqduhom, u lili jid-
disprezzawni, u jiksru l-għaqda tiegħi.
21 U jiġri, meta ħafna ħsarat u taħbit
jiġu fuqhom, li din il-għanja tarfa' leħinha
kontra tagħhom bħala xhieda, għax ma
tintesiex minn fomm nisilhom: għax jien
naf x'inhu l-ħsieb li qiegħed jiġihom
f'moħħhom, imqar issa, qabel ma ndaħ-
ħalhom fl-art li ħlift.
22 Għalhekk Mosè kiteb din il-għanja
dak in-nhar stess, u għallimha lil ulied
Iżrael.
23 Imbagħad il-Mulej ta' l-ordnijiet
tiegħu lil Ġożwè, bin Nun, u qal: Żomm
iebes, u agħmel il-kuraġġ: għax int iddaħħal
lil ulied Iżrael fl-art li ħliftilhom: u jien
inkun miegħek.
24 U ġara, wara li Mosè temm jikteb
il-kliem kollu ta' dil-liġi fi ktieb,
25 Illi Mosè ta din l-ordni lil-Leviti, li
kienu jerfgħu l-arka tal-għaqda tal-Mulej,
billi qal:
26 Ħudu dal-ktieb tal-liġi, u qegħduh

ħdejn l-arka tal-għaqda tal-Mulej, Alla
tagħkom, biex ikun hemm bħala xhieda
kontra tiegħek;
27 Għax naf l-ispirtu xewwiexi tiegħek,
u r-ras iebsa tiegħek: ara, waqt li għadni
ħaj magħkom illum, intom ixxewwixtu
għall-Mulej; mela kemm aktar wara
mewti?
28 Iġimgħuli x-xjuħ kollha tat-tribujiet
tagħkom, u l-uffiċjali tagħkom, biex
ngħidilhom dawn il-kelmiet f'widnejhom,
u nsejjaħ is-sema u l-art bħala xhieda
kontrihom.
29 Għax naf li wara mewti titħassru
għalkollox, u titwarrbu mit-triq li jien
ikkmandajtkom; u deni jiġi fuqkom fiż-
żmien li ġej; għax għamiltu dak li hu
ħażin quddiem il-Mulej, u tgħaddbuh
b'egħmil idejkom.
30 U Mosè tkellem fejn tisimgħu
l-laqgħa kollha ta' Iżrael il-kelmiet ta' din
il-għanja, mill-bidu sat-tmiem.

32 Isimgħuni, o smewwiet, u jien
nitkellem; u ħa tisma' l-art kliem
fommi.
2 Ħa jinżel tagħlimi bħax-xita, u kliemi
joqtor bħan-nida, bħal irxixa fuq il-ħdura,
u bħal ħalba fuq il-ħaxix:
3 Għax jien inniedi isem il-Mulej: agħtu
ġieħ lil Alla tagħna.
4 Hu l-Blata; egħmilu perfett: għax
tal-ħaqq huma triqatu kollha: Alla ta'
kelmtu, u bla ħażen, ġust u rett hu.
5 Imxew ħażin miegħu: mhumiex uliedu
minħabba d-difett tagħhom; iżda huma
nisel maqlub u mħassar.
6 Hekk troddulu lill-Mulej, ja poplu
iblah u bla għaqal? Mhux hu missierek li
xtrak? Mhux hu li għamlek, u wettqek?
7 Ftakar f'jiem il-qedem, tħasseb fuq
is-snin ta' kull nisel: staqsi lil missierek,
u hu jurik; lix-xjuħ tiegħek, u jgħidulek.
8 Meta l-Għola qassam lill-ġnus il-wirt
tagħhom, meta fired lil ulied Adam,
għamel it-truf ta' l-artijiet tal-popli skond
il-għadd ta' wlied Iżrael.
9 Għax il-qasma tal-Mulej, hu l-poplu
tiegħu; u Ġakobb sehem il-wirt tiegħu.
10 Sabu f'art deżerta, u f'xagħri ta'
agħjat u waħx; dar bih u ħa ħsiebu, ħarsu
bħal mimmi ta' għajnejh.
11 Bħalma ajkla tqajjem il-bejta tagħha,
u fuq il-frieħ tagħha tittajjar, u tiftaħ
ġwinħajha, u teħodhom, u terfagħhom fuq
ġwinħajha:
12 Hekk il-Mulej waħdu mexxieh, u
ma kienx hemm miegħu alla barrani.
13 Rikkbu fuq għoljiet l-art, biex jiekol
il-prodott tar-raba', u tah jarda' l-għasel
mill-blat, u żejt minn żonqor samm;
14 Baqta tal-baqar, u ħalib tan-ngħaġ,
max-xaħam tal-ħrief, u ta' kbiex imweldin
Basan, u ta' wtiet; ma' l-aħjar dqiq tal-
qamħ; u nbid pur int kont tixrob, demm
l-egħneb.
15 Iżda Ġesrun tqawwa, u ta biż-żewġ;
int smint, ħxint, u rabbejt il-ħxuna;
imbagħad telaq 'l Alla li kien għamlu, u
stmerr il-Blata tal-ħelsien tiegħu.
16 Qanqlu l-għira tiegħu b'allat barra-
nin, bi qżiżijiet għaddbuh.
17 Għamlu sagrifiċċji lix-xjaten, mhux
lil Alla; lill-allat li ma kinux jafuhom, lill-
allat ġodda, li għadhom kif ġew, li
missierkom ma kinux jibżgħu minnhom.
18 Int ma ħadtx ħsieb il-Blata li wildit-
ek, u nsejt lil Alla li sawrek.
19 U xhin il-Mulej ra dan, stmellhom
talli s-subjien u l-bniet tiegħu għaddbuh.
20 U qal: Naħbi wiċċi minnhom, u
nara x'ikun tmiemhom: għax huma nisel
maqlub, ulied li fihom mhemmx fedeltà.
21 Qanqlu l-għira tiegħi b'dak li mhux
Alla; għaddbuni bil-frugħat tagħhom: u
jien inqanqal il-għira tagħhom b'dawk li
mhumiex poplu; ngħaddabhom b'ġens
iblah.
22 Għax nar inxtegħel f'għadbi, jaħraq
sa qiegħ is-saltna ta' l-imwiet, u jiekol l-art
bil-prodotti tagħha, u jaħraq sisien il-
muntanji.
23 Niġma' fuqhom ħsarat; naħli l-
vleġeġ tiegħi fuqhom.
24 Jinfnew bil-ġuħ, u jittieklu minn
sħana tikwi, u minn qirda qalila: nibgħat
ukoll njieb id-dbejjeb għalihom, b'semm
is-sriep tat-trab.
25 Is-sejf minn barra, u t-twerwir minn
ġewwa, jeqirdu sew liż-żagħżugħ, u sew
lix-xebba; sew lit-tarbija tal-ħalib, u sew
lir-raġel b'xagħru abjad.
26 Għidt jien: Inferrixhom fil-bogħod,
inħassar tifkirithom minn fost il-bned-
min:
27 Kieku jien ma bżajtx minn żeblih il-
għadu; li l-egħdewwa tagħhom jifhmu
ħażin, u jgħidu: Idna rebħet, u l-Mulej
m'għamilx dan kollu.
28 Għax huma ġens nieqes mill-għaqal,
u lanqas hemm fehma fihom.
29 O li kieku kienu bil-għaqal, kienu
jifhmu dan, u kienu jitħassbu fuq it-tmiem
tagħhom!
30 Kif jista' wieħed jiġri wara elf, u
tnejn iħarrbu għaxart elef, li ma kienx
għax il-Blata tagħhom bigħethom, u l-
Mulej telaqhom?
31 Għax il-blata tagħhom mhix bħal
Blata tagħna, u l-egħdewwa tagħna wkoll
ta' dan huma mħallfin.
32 Għax id-dielja tagħhom imnissla
mid-dielja ta' Sodoma, u r-raba' ta'
Gomorra: l-egħneb tagħhom, egħneb
invalenat; l-egħnieqed tagħhom imrar.
33 L-inbid tagħhom tosku tad-draguni,
u s-semm qalil tal-lifgħat.
34 Dan mhux maħżun għandi, u issi-
ġillat fit-teżori tiegħi?

35 Għalija l-vendetta, u t-tpattija, xħin
jogħtor riġilhom! Għax jum il-hemm tagħ-
hom qorob, u dak li mhejji għalihom,
qiegħed iħaffef.
36 Għax il-Mulej jagħmel ħaqq mill-
poplu tiegħu, u jkollu ħniena mill-qaddejja
tiegħu; xħin jara li saħħithom marret, u
li ma baqax aktar fosthom la lsir u lanqas
ħieles.
37 U jgħid: Fejn huma allathom, il-
blata tagħhom li fiha kienu jfittxu l-kenn,
38 L-allat li kienu jieklu x-xaħam tas-
sagrifiċċji tagħhom, u jixorbu l-inbid tat-
tiswib tagħhom? Ħa jqumu u jgħinukom,
ħa jkunu huma l-moħba tagħkom!
39 Araw issa li jien, iva jien, jien hu,
u m'hemmx alla ieħor għajri: jien immew-
wet, u nagħti l-ħajja; jien nidrob u
nfejjaq: u lanqas hemm ħadd li jista'
jeħles minn idi.
40 Għax narfa' idi lejn is-sema, u
ngħid: Jien ngħix għal dejjem.
41 Jekk insinn is-sejf ileħħ tiegħi, u
nieħu f'idi l-ħaqq, nitħallas mill-egħdewwa
tiegħi, u nrodd dak li ħaqqhom lil dawk
li jobogħduni.
42 Insakkar bid-demm il-vleġeġ tiegħi,
u sejfi jibla' l-laħam, bid-demm tal-
maqtulin u l-maqbudin, bir-rjus il-
mexxejja tal-għadu.
43 Ifirħu, o ġnus, mal-poplu tiegħu:
għax hu jitħallas tad-demm tal-qaddejja
tiegħu, u jagħmel vendetta mill-egħdewwa
tiegħu, u jkun ħanin ma' artu, u mal-poplu
tiegħu.
44 Imbagħad Mosè ġie u tkellem il-
kliem kollu ta' din il-għanja quddiem il-
poplu, hu, u Ħosegħa, bin Nun.
45 Malli Mosè temm jitkellem dawn
il-kelmiet kollha lill-Iżrael kollu,
46 Qalilhom: Orbtu qalbkom mal-
kelmiet kollha li bihom qiegħed inwissi-
kom illum biex tikkmandaw lil uliedkom
biex jieħdu ħsieb jagħmlu l-kelmiet kollha
ta' dil-liġi.
47 Għax din mhix kelma fiergħa għali-
kom; tassew, din hi ħajjietkom: u biha
ttawlu l-jiem tagħkom fuq l-art, li għaliha
sa taqsmu l-Ġurdan biex teħduha.
48 U l-Mulej kellem lil Mosè dak in-
nhar stess, qallu:
49 Itla' fuq dil-muntanja ta' Għabarim,
il-muntanja Nebo, li hi f'art Mowab,
biswit Ġerko; u ħares lejn art Kangħan,
li jien qiegħed nagħti lil ulied Iżrael biex
tkun tagħhom:
50 U mut fuq il-muntanja fejn tiela',
u nġabar mal-poplu tiegħek; bħal ma miet
ħuk Arun fuq il-muntanja Ħor, u nġabar
mal-poplu tiegħu:
51 Għaliex inqastu miegħi fost ulied
Iżrael ħdejn l-ilmijiet ta' Meriba-Kades,
fid-deżert ta' Żin; għaliex intom ma
wrejtux qdusiti fost ulied Iżrael.
52 Inti tara l-art quddiemek; iżda ma
tmurx hemm, fl-art li jien qiegħed nagħti
lil ulied Iżrael.

33 U din hi l-barka, li biha Mosè, il-
bniedem t'Alla, bierek lil ulied
Iżrael qabel mewtu.
2 U qal: Il-Mulej ġie minn Sinaj, u
deher fuqhom minn Segħir; u idda mill-
muntanja ta' Faran, u wasal minn fost
l-eluf imqaddsa: minn idu l-leminija kien
ħiereġ in-nar tal-liġi għalihom.
3 Iva, hu jħobb il-popli; iżda l-
qaddisin kollha tiegħu huma f'idejk: huma
joqogħdu f'riġlejk; kulħadd jieħu minn
kliemek.
4 Mosè tana liġi, wirt tal-ġemgħa ta'
Ġakobb.
5 U kien sultan f'Ġesrun, meta l-
kapijiet tal-poplu, u t-tribujiet ta' Iżrael
inġemgħu flimkien.
6 Ħa jgħix Ruben, u ma jmutx; u ħalli
n-nies tiegħu ma jkunux ftit.
7 U din hi l-barka ta' Ġuda: u qal:
Isma', o Mulej, leħen Ġuda, u wasslu
għand il-poplu tiegħu: idejh issieltu għal
dak li hu tiegħu; kun int għajnuna għalih
kontra l-egħdewwa tiegħu.
8 U għal Levi qal: Ħalli t-Tummin u
l-Urim tiegħek ikunu tar-raġel tajjeb
tiegħek, li int ġarrabtu f'Massah, u li
miegħu tqabadt ħdejn l-ilmijiet ta'
Meriba;
9 Li qal għal missieru u għal ommu:
Ma rajthomx; u ma għarafx lil ħutu, u
lanqas kien jaf lill-istess uliedu: għax il-
Leviti jżommu kelmtek, u jħarsu l-għaqda
tiegħek.
10 Huma jgħallmu lil Ġakobb l-
ordinanzi tiegħek, u lil Iżrael il-liġi
tiegħek: iqiegħdu l-inċens taħt imnifsejk,
u l-offerti tal-ħruq fuq l-altar tiegħek.
11 Bierek, Mulej, ġidu, u ilqa' xogħol
idejh: kisser ġenbejn dawk li jqumu għalih,
u ta' dawk li jobogħduh, biex ma jerġgħux
iqumu.
12 U għal Benjamin qal: Il-maħbub
tal-Mulej igħammar bla biża' ħdejh; u
l-Mulej jistru l-jum kollu, u jgħammar
bejn spallejh.
13 U għal Ġużepp qal: Imbierka mill-
Mulej tkun artu b'għotjiet l-aktar prezz-
jużi tas-sema, bin-nida, u bl-ilmijiet ta'
l-abbiss mifrux minn taħt,
14 U bil-frott l-aktar bnin li ssajjar
ix-xemx, u bil-ħwejjeġ l-aktar prezzjużi li
kull qamar inibbet,
15 U bl-aħjar prodotti tal-muntanji
tal-qedem, u bil-ħwejjeġ l-aktar prezzjużi
tal-għoljiet ta' dejjem.
16 U bil-ħwejjeġ l-aktar prezzjużi ta'
l-art u b'kulma fiha, u bil-favur ta' dak li
jgħammar fil-għolliq: ħa tinżel il-barka
fuq ras Ġużepp, u fuq il-qorriegħa ta' dak
li kien il-magħżul fost ħutu.

17 Il-glorja tiegħu hi bħall-ewwel ferħ
tal-gendus tiegħu, u qrunu bħall-qrun ta'
gendus salvaġġ: bihom jitfa' lura l-popli
kollha flimkien lejn truf l-art: hekk huma
l-eluf ta' l-eluf ta' Efrajm, u hekk huma
l-eluf ta' Manasse.
18 U qal għal Żebulun: Ifraħ o Żebu-
lun, fil-ħruġ tiegħek; u int, Issakar, fit-tined
tiegħek.
19 Għal fuq il-muntanja jsejħu l-popli:
hemm joffru sagrifiċċji tas-sewwa: għax
jerdgħu mill-għana kbir ta' l-ibħra, u
mit-teżori moħbijin fir-ramel.
20 U għal Gad qal: Imbierek min
iwassa' 'l Gad: hu jimtedd bħal ljun, u
jqatta' d-driegħ mar-ras.
21 Għażel l-ewwel sehem għalih, għax
hemm kien merfugħ sehem ta' mexxej: u
ġie mal-kbarat tal-poplu, u għamel il-ħaqq
tal-Mulej u d-degrieti tiegħu, flimkien ma'
Iżrael.
22 U għal Dan qal: Dan ferħ ta' ljun li
jaqbeż minn Basan.
23 U għal Naftali qal: O Naftali,
imxabba' bil-ħniena, u mimli bil-barka
tal-Mulej: ħu l-baħar u n-nofsinhar.
24 U għal Aser qal: Ħa jkun imbierek
Aser aktar mill-ulied l-oħra! ħa jkun
maħbub minn ħutu; u ħa jgħaddas riġlu
fiż-żejt!
25 Is-sokor tiegħek ikunu tal-ħadid u
tal-bronż; u daqs jiemek, tkun saħħtek.
26 Mhemm ħadd bħal Alla ta' Ġes-
run, li jirkeb is-smewwiet biex igħinek, u
fuq is-sħab fil-maestà tiegħu.
27 Alla ta' dejjem hu kennek, u taħtek
huma d-dirgħajn li ma jintemmu qatt: hu
jkeċċi l-għadu minn quddiemek, u jgħid:
Eqridhom.
28 Iżrael imbagħad igħammar bla biża'
waħdu: u tiġri għajn Ġakobb weħidha
f'art ta' qamħ u ta' nbid; u s-smewwiet
tiegħu wkoll joqtru n-nida.
29 Hieni int, o Iżrael: min hu bħalek,
o poplu meħlus mill-Mulej, li hu t-tarka
tal-għajnuna tiegħek, u s-sejf tar-rebħ
tiegħek! U l-egħdewwa tiegħek jiġu
jmellsulek, u int fuq il-għoljiet tagħhom
tirfes.

34 Mosè tala' mill-witjiet ta' Mowab
fuq il-muntanja ta' Nebo, fuq il-
quċċata ta' Pisga, li hi biswit Ġerko. U
l-Mulej urieh l-art kollha ta' Gilgħad, sa
Dan,
2 U Naftali kollha, u art Efrajm, u
Manasse, u l-art kollha ta' Ġuda, sal-
baħar tal-punent,
3 U n-nofsinhar, u l-wita tal-wied ta'
Ġerko, il-belt tas-siġar tal-palm, sa Sohar.
4 U l-Mulej qallu: Din hi l-art li jien
ħlift lil Abraham, u lil Iżakk, u lil Ġakobb,
billi għidt: Nagħtiha lil nislek: ħallejtek
taraha b'għajnejk, iżda int ma taqsamx
għal hemm.
5 U hekk Mosè, il-qaddej t'Alla, miet
f'art Mowab, skond il-kelma tal-Mulej.
6 U l-Mulej difnu f'wied, f'art Mowab,
biswit Bet-Pegħor: iżda ħadd ma jaf fejn
hu qabru sa llum.
7 U Mosè kellu mija u għoxrin sena
meta miet: id-dawl kien għadu ma naqsux,
u lanqas saħħtu ma kienet telqitu.
8 U bkew ulied Iżrael lil Mosè tletin
jum fil-witjiet ta' Mowab: u hekk għad-
dew jiem il-biki u l-vistu għal Mosè.
9 U Ġożwè, bin Nun, kien mimli bl-
ispirtu tal-għerf: għax Mosè kien qiegħed
idejh fuqu: u wlied Iżrael kienu jisimgħu
minnu, u għamlu dak li l-Mulej ikkmanda
lil Mosè.
10 U qatt ma qam iżjed profeta
f'Iżrael bħal Mosè, li l-Mulej kien jafu
wiċċ imb'wiċċ,
11 Ħadd ma kien bħalu f'dawk l-
egħliem u fl-egħġubijiet kollha li l-Mulej
bagħtu jagħmel fl-art ta' l-Eġittu kontra
Fargħun, kontra l-qaddejja tiegħu kollha,
u kontra l-art tiegħu kollha;
12 U lanqas ħadd ma kien bħalu f'dik
l-id qawwija, u f'dawk il-ħwejjeġ kollha
ta' biża' kbir, li Mosè għamel quddiem
għajnejn Iżrael kollu.

# Ktieb Ġożwè

1 Issa ġara, wara l-mewt ta' Mosè, il-
qaddej tal-Mulej, illi l-Mulej kellem
lil Ġożwè, bin Nun, il-ministru ta' Mosè,
billi qallu:
2 Mosè, il-qaddej tiegħi, miet; għal-
hekk, issa, qum, aqsam dal-Ġurdan, int u
dal-poplu kollu, biex tidħol fil-pajjiż li jien
qiegħed nagħti lil ulied Iżrael.
3 Kulfejn qiegħ reġlejkom jirfes, jien
nagħtihulkom, bħal ma għidt lil Mosè.
4 Mid-deżert, u mil-Libanu li tara 'l
hemm, imqar sax-xmara l-kbira, ix-
xmara Ewfrat, l-art kollha tal-Ħittin, sal
baħar il-kbir, lejn inżul ix-xemx, tkun
artkom.
5 Ħadd ma jkun jista' jieqaf quddiem-

ek jiem ħajtek kollha. Bħalma jien kont
ma' Mosè, hekk inkun miegħek: la
nħallik u lanqas nitilqek.
6 Agħmel il-ħila, u la tibżax: għax inti
tagħti lil dal-poplu l-art li jien ħlift lil
missirijiethom li nagħtihom.
7 Biss agħmel il-ħila, u la tibża' xejn,
biex tagħmel skond il-liġi kollha, li Mosè,
il-qaddej tiegħi, tak: la ddurx minnha lejn
il-lemin jew lejn ix-xellug, biex ikollok
ir-riżq kulfejn tmur.
8 Dal-ktieb tal-liġi ma jitbiegħed qatt
minn fommok, iżda aħseb fuqu nhar u
lejl, biex tagħmel skond kulma hemm
miktub fih; għax imbagħad inti tirnexxi
f'kulma tagħmel, u jkollok ir-riżq.
9 Ma ikkmandajtikx jien? Agħmel il-
ħila, u la tibżax! La titrigħedx u la
titwerwirx; għax il-Mulej, Alla tiegħek,
ikun miegħek kulfejn tmur.
10 Imbagħad Ġożwè ta din l-ordni lill-
uffiċjali tal-poplu, billi qal:
11 Għaddu minn nofs il-kamp, u
agħtu din l-ordni lill-poplu, għidulhom:
Hejju l-ikel għalikom, għaliex minn hawn
u tlitt ijiem oħra sa taqsmu dal-Ġurdan,
biex tmorru tirbħu l-art li l-Mulej, Alla
tagħkom, qiegħed jagħtikom, biex tkun
tagħkom.
12 U lir-Rubenin, u lill-Gadin, u lin-
nofs tribù ta' Manasse, Ġożwè qal:
13 Ftakru fl-ordni li Mosè, il-qaddej
tal-Mulej, takom, meta qalilkom: Il-
Mulej, Alla tagħkom, qiegħed jagħtikom
il-mistrieħ u din l-art.
14 In-nisa tagħkom, it-tfal tagħkom, u
l-bhejjem tagħkom, jibqgħu fl-art li Mosè
takom in-naħa l-oħra tal-Ġurdan; iżda
intom taqsmu armati quddiem ħutkom,
l-irġiel kollha ta' ħila fostkom, u tgħinu-
hom,
15 Sakemm il-Mulej jagħti lil ħutkom
mistrieħ, bħal ma jagħti lilkom; u huma
wkoll jieħdu l-art li l-Mulej, Alla tagħkom,
qiegħed jagħtikom. Imbagħad terġgħu
tmorru lura lejn artkom, li Mosè, qaddej
tal-Mulej, takom in-naħa l-oħra tal-
Ġurdan, lejn tlugħ ix-xemx.
16 U huma wieġbu lil Ġożwè, billi qalu:
Kulma ikkmandajtna, nagħmluh; u kul-
fejn tibgħatna mmorru.
17 Bħal ma smajna minn Mosè f'kollox,
hekk nisimgħu minnek; biss ħa jkun
miegħek il-Mulej, Alla tiegħek, bħal ma
kien ma' Mosè.
18 Kull min jeħodha kontra l-ordni
tiegħek, u ma jismax minn kliemek,
f'kulma tikkmandah, joqtluh; biss agħmel
il-ħila, u la tibżax.

2 Imbagħad Ġożwè, bin Nun, bagħat
żewġ irġiel bil-moħbi minn Sittim biex
jitkixxfu, u qalilhom: Morru, araw l-art,
l-aktar lil Ġerko. U dawn marru, u ġew
għand mara żienja, li kien jisimha Raħab,
u qagħdu hemm.
2 U lis-sultan ta' Ġerko qalulu: Ara,
xi rġiel minn fost ulied Iżrael ġew dal-lejl
biex jitkixxfu l-art kollha.
3 U s-sultan ta' Ġerko bagħat igħid lil
Raħab: Oħroġ l-irġiel li ġew għandek, li
daħlu f'darek, għax dawn ġew biex jitkixx-
fu l-art kollha.
4 Iżda l-mara kienet ħadet iż-żewġt
irġiel u ħbiethom, u qalet hekk: Iva,
l-irġiel ġew għandi, iżda jien ma kontx
naf minn fejn huma.
5 U ġara, xħin kien sar il-ħin biex
jagħlqu l-bieb, xħin dalam, illi l-irġiel
ħarġu; jien ma nafx fejn marru l-irġiel.
Morru malajr warajhom, għax tilħquhom.
6 Iżda hi kienet tellgħethom fuq il-bejt,
u ħbiethom taħt iz-zkuk tal-kittien, li
kienet irranġat fuq il-bejt.
7 U l-irġiel marru warajhom mat-triq
tal-Ġurdan sal-mogħdijiet; u hekk kif
dawk li marru warajhom ħarġu, għalqu
l-bieb.
8 Issa, qabel ma raqdu, hi telgħet
ħdejhom fuq il-bejt,
9 U qalet lill-irġiel: Jien naf li l-Mulej
takom l-art, u li l-biża' ta' jsimkom waqa'
fuqna, u li dawk kollha li jgħammru fil-
pajjiż tilfu l-ħila quddiemkom.
10 Għax aħna smajna kif il-Mulej
nixxef l-ilma tal-baħar l-Aħmar quddiem-
kom meta ħriġtu mill-Eġittu, u x'għamiltu
liż-żewġ slaten ta' l-Amurrin, li kienu
n-naħa l-oħra tal-Ġurdan, lil Siħon u lil
Għog, li intom qridtuhom għalkollox.
11 U malli smajna dan, qtajna qalbna,
u l-ebda ħila ma baqgħet f'ħadd iżjed
minħabba fikom: għax il-Mulej, Alla
tagħkom, hu Alla fis-sema minn fuq, u
fl-art minn taħt.
12 Għalhekk issa, nitlobkom, aħilfuli
bil-Mulej, la darba jien imxejt tajjeb
magħkom, li intom ukoll timxu tajjeb
ma' dar missieri, u agħtuni għelm tas-
sewwa:
13 U tħallu ħajjin lil missieri, u lil
ommi, lil ħuti s-subjien, u lil ħuti l-bniet,
ma' dawk kollha li jiġu minnhom u li
teħilsulna ħajjitna mill-mewt.
14 U l-irġiel wiġbuha: Lesti biex nagħtu
ħajjitna għalikom, jekk ma tikxfux ix-
xogħol tagħna; u meta l-Mulej jagħtina
l-art, aħna nimxu bil-ħniena u s-sewwa
magħkom.
15 Imbagħad niżżlithom b'ħabel mit-
tieqa, għax darha kienet mas-sur tal-belt,
u hi kienet toqgħod fuq is-sur.
16 U qaltilhom: Morru lejn il-għoljiet
li dawk li qegħdin ifittxukom ma jiltaq-
għux magħkom, u nħbew hemm għal tlitt
ijiem, sakemm jerġgħu lura dawk li
qegħdin ifittxukom: u wara tistgħu
tibqgħu sejrin.
17 U dawk l-irġiel qalulha: Aħna

nkunu maħlulin mill-ħalfa tiegħek li
ġegħiltna naħilfulek.
18 Ara, meta aħna nidħlu fl-art, orbot
dil-qafla ta' ħajt aħmar fit-tieqa li niżżiltna
minnha; u iġbor għandek lil missierek u
lil ommok, u lil ħutek, u l-familja kollha
ta' missierek.
19 U jekk xi ħadd minnhom joħroġ
minn bieb darek fit-triq, demmu jkun fuq
rasu, u aħna ma jkolniex ħtija: iżda kull
min ikun miegħek fid-dar demmu jkun fuq
rasna, jekk wieħed jarfa' idejh fuqu.
20 U jekk tgħid x'inhu xogħolna, aħna
nkunu meħlusin mill-ħalfa li ġegħiltna
naħilfu.
21 U qalet: Ikun kif qegħdin tgħidu!
Imbagħad bagħtithom, u huma telqu: u
rabtet il-qafla tal-ħajt aħmar fit-tieqa.
22 U telqu, u waslu fil-għoljiet, u
baqgħu tlitt ijiem, sakemm dawk li kienu
jfittxuhom reġgħu lura. Issa dawk li kienu
jfittxuhom fittxewhom ma' tul it-triq
kollha, iżda ma sabuhomx.
23 Imbagħad iż-żewġ irġiel reġgħu lura,
u niżlu mill-għoljiet, u qasmu l-Ġurdan,
u ġew għand Ġożwè, bin Nun, u qalulu
kulma ġralhom.
24 U qalu lil Ġożwè: Tabilħaqq, il-
Mulej tana l-art kollha f'idejna; u dawk
kollha li jgħammru fiha huma mwerwrin
quddiemna.

3 Imbagħad Ġożwè qam kmieni filgħo-
du; u hu u wlied Iżrael kollha telqu
minn Sittim, u waslu ħdejn il-Ġurdan, u
waqfu hemm qabel ma qasmuh.
2 U ġara, wara tlitt ijiem, illi l-uffiċjali
għaddew minn nofs il-kamp;
3 U taw din l-ordni lill-poplu: Xħin
taraw l-arka tal-għaqda tal-Mulej, li hu
Alla tagħkom, merfugħa mill-qassisin, il-
Leviti, intom titilqu minn postkom, u
tmorru warajha.
4 Iżda għandu jkun hemm bejnkom u
bejnha bogħod ta' madwar xi elfejn driegħ
tul. La tersqux lejha, biex taraw aħjar
it-triq li minnha għandkom tgħaddu: għax
intom ma għaddejtux minn din it-triq
qabel.
5 Imbagħad Ġożwè qal lill-poplu:
Tqaddsu: għax għada l-Mulej jagħmel
egħġubijiet fostkom.
6 U Ġożwè kellem lill-qassisin, qalil-
hom: Erfgħu l-arka tal-għaqda, u għaddu
quddiem il-poplu. Għalhekk refgħu l-arka
tal-għaqda, u mxew quddiem il-poplu.
7 U l-Mulej qal lil Ġożwè: Illum nibda
nkabbrek f'għajnejn Iżrael kollu biex
ikunu jafu li, bħal ma kont ma' Mosè,
hekk inkun miegħek.
8 U int agħti din l-ordni lill-qassisin li
qegħdin jerfgħu l-arka tal-għaqda, għidil-
hom: Xħin taslu f'xifer l-ilmijiet tal-
Ġurdan, ieqfu fil-Ġurdan.
9 Imbagħad Ġożwè qal lil ulied Iżrael:
Ersqu 'l hawn, u isimgħu kliem il-Mulej,
Alla tagħkom.
10 U Ġożwè qal: B'dan tagħrfu li Alla
l-ħaj hu fostkom, u li hu sgur ikeċċi minn
quddiemkom il-Kangħanin, il-Ħittin, il-
Ħiwwin, il-Pereżin, il-Girgasin, l-Amur-
rin, u l-Ġebusin.
11 Ara, l-arka tal-għaqda ta' Sid l-art
kollha taqsam quddiemkom fil-Ġurdan.
12 Issa, mela, ħudu tnax-il raġel mit-
tribujiet ta' Iżrael, wieħed minn kull
tribù.
13 U jiġri, hekk kif qigħan riġlejn il-
qassisin li jerfgħu l-arka tal-Mulej, Sid
l-art kollha, imissu l-ilmijiet tal-Ġurdan,
illi l-ilmijiet tal-Ġurdan jinqatgħu mill-
ilmijiet li neżlin l-isfel min-naħa ta' fuq;
u jieqfu f'gods wieħed.
14 U ġara, malli n-nies telqu mit-tined
tagħhom, biex jaqsmu l-Ġurdan mal-
qassisin li kienu jerfgħu l-arka tal-għaqda
quddiem il-poplu;
15 U malli dawk li kienu jġorru l-arka
waslu ħdejn il-Ġurdan, u riġlejn il-
qassisin li kienu jġorru l-arka niżlu f'xifer
l-ilma (għax il-Ġurdan jitla' fuq ix-xtut
tiegħu ż-żmien kollu tal-ħsad,)
16 Illi l-ilmijiet li kienu neżlin l-isfel
min-naħa ta' fuq waqfu, u qamu f'gods
wieħed, bgħid ħafna, ħdejn Adam, il-belt
li hi ħdejn Sartan; u l-ilmijiet li kienu
neżlin lejn il-baħar tal-Għaraba, il-baħar
mielaħ, inqatgħu għalkollox: u l-poplu
qasam biswit Ġerko.
17 U l-qassisin li kienu jerfgħu l-arka
tal-għaqda tal-Mulej waqfu fis-sod fuq
art niexfa, f'nofs il-Ġurdan, u Iżrael kollu
qasam fuq art niexfa, sakemm il-poplu
kollu temm jaqsam il-Ġurdan.

4 U ġara, malli l-poplu kollu qasam
il-Ġurdan, illi l-Mulej kellem lil
Ġożwè, qallu:
2 Ħudu għalikom tnax-il raġel mill-
poplu, raġel minn kull tribù,
3 U agħtuhom din l-ordni, għidulhom:
Erfgħu minn hawn, minn nofs il-Ġurdan,
mill-post fejn riġlejn il-qassisin waqfu fis-
sod, tnax-il ġebla, u ħuduhom magħkom
minn hawn mix-xmara, u ħalluhom fil-
post fejn sa tgħaddu l-lejl.
4 Imbagħad Ġożwè sejjaħ it-tnax-il
raġel, li kien għażel minn fost ulied Iżrael,
raġel minn kull tribù.
5 U Ġożwè qalilhom: Għaddu quddiem
l-arka tal-Mulej, Alla tagħkom, f'nofs
il-Ġurdan, u kull wieħed minnkom jieħu
ġebla fuq spaltu, skond il-għadd tat-tribu-
jiet ta' wlied Iżrael:
6 Biex dan ikun għelm fostkom, ħalli
meta wliedkom isaqsu lil missirijiethom
fiż-żmien li ġej: Xi tridu tgħidu b'dawn
il-ġebliet?

7 Intom imbagħad twiġbuhom: Għax l-ilmijiet tal-Ġurdan inqatgħu quddiem l-arka tal-għaqda tal-Mulej, hi u taqsam il-Ġurdan, l-ilmijiet tal-Ġurdan inqatgħu: u dawn il-ġebliet ikunu bħala tifkira lil ulied Iżrael għal dejjem.

8 U wlied Iżrael għamlu bħalma Ġożwè ordnalhom, u ħadu tnax-il ġebla minn nofs il-Ġurdan, bħal ma qal il-Mulej lil Ġożwè, skond il-għadd tat-tribujiet ta' wlied Iżrael, u ħaduhom magħhom fil-post fejn kellhom igħaddu l-lejl, u niżżluhom hemm.

9 U Ġożwè waqqaf tnax-il ġebla f'nofs il-Ġurdan, fil-post fejn riġlejn il-qassisin li refgħu l-arka tal-għaqda waqfu: u dawn għadhom hemm sa llum.

10 Għax il-qassisin li refgħu l-arka waqfu f'nofs il-Ġurdan, sakemm seħħ kulma ordna l-Mulej lil Ġożwè biex igħid lill-poplu, skond kulma Mosè ordna lil Ġożwè: u l-poplu għaġġel jaqsam.

11 U ġara, wara li l-poplu kollu kien għadda, illi l-arka tal-Mulej għaddiet, u l-qassisin, quddiem il-poplu.

12 U wlied Ruben, u wlied Gad, u nofs it-tribù ta' Manasse, qasmu armati quddiem ulied Iżrael, bħal ma qalilhom Mosè:

13 Madwar erbgħin elf, imħejjin b'kollox għall-gwerra, qasmu quddiem il-Mulej għat-taqbida. fil-witat tad-deżert ta' Ġerko.

14 Dak in-nhar il-Mulej kabbar lil Ġożwè f'għajnejn Iżrael kollu; u kienu jibżgħu minnu. bħal ma kienu jibżgħu minn Mosè, il-jiem kollha ta' ħajtu.

15 U l-Mulej kellem lil Ġożwè, billi qallu:

16 Ordna lill-qassisin li qegħdin jerfgħu l-arka tax-xhieda, biex jitilgħu mill-Ġurdan.

17 Ġożwè għalhekk ordna lill-qassisin, billi qalilhom: Itilgħu mill-Ġurdan.

18 U ġara, malli l-qassisin li kienu jerfgħu l-arka tal-għaqda tal-Mulej telgħu minn nofs il-Ġurdan, u qigħan riġlejn il-qassisin telgħu fuq l-art niexfa, illi l-ilmijiet tal-Ġurdan reġgħu marru fejn kienu, telgħu fuq ix-xtut kollha, bħal ma kienu jagħmlu qabel.

19 U l-poplu tala' mill-Ġurdan il-għaxra ta' l-ewwel xahar, u waqqfu l-kamp f'Gilgal, f'tarf in-naħa tal-lvant ta' Ġerko.

20 U dawk it-tnax-il-ġebla, li ħadu mill-Ġurdan, Ġożwè waqqafhom f'Gilgal.

21 U kellem lil ulied Iżrael, billi qalilhom: Meta wliedkom isaqsu lil missirijiethom fiż-żmien li ġej: X'ifissru dawn il-ġebliet?

22 Intom imbagħad tgħarrfu lil uliedkom, billi tgħidulhom: Iżrael qasam dal-Ġurdan fuq art niexfa.

23 Għax il-Mulej, Alla tagħkom, nixxef l-ilmijiet tal-Ġurdan minn quddiemkom, sakemm qsamtu, bħal ma għamel il-Mulej, Alla tagħkom, lill-baħar l-Aħmar, li hu nixxef minn quddiemna, sakemm qsamna:

24 Biex il-popli kollha ta' l-art ikunu jafu li id il-Mulej hi qawwija, u intom tibżgħu mill-Mulej, Alla tagħkom, il-jiem kollha.

5 U ġara, meta s-slaten kollha ta' l-Amurrin, li kienu n-naħa l-oħra tal-Ġurdan, lejn il-punent, u s-slaten kollha tal-Kangħanin, li kienu ħdejn il-baħar, semgħu li l-Mulej kien nixxef l-ilmijiet tal-Ġurdan minn quddiem ulied Iżrael, sakemm aħna għaddejna, li qalbhom diebet, u ma baqa' fihom ebda ħila, minħabba wlied Iżrael.

2 F'dak iż-żmien, il-Mulej qal lil Ġożwè: Agħmel għalik skieken taż-żnied jaqtgħu, u erġa' għamel darba oħra iċ-ċirċonċiżjoni lil ulied Iżrael.

3 U Ġożwè għamel għalih skieken taż-żnied jaqtgħu, u għamel iċ-ċirkonċiżjoni lil ulied Iżrael fuq il-għolja ta' Għaralot.

4 U din hi r-raġuni għaliex Ġożwè għamlilhom iċ-ċirkonċiżjoni: il-poplu kollu li ħareġ mill-Eġittu, l-irġiel, in-nies kollha tal-gwerra, kienu mietu fid-deżert, fit-triq, wara li ħarġu mill-Eġittu.

5 Issa l-poplu kollu li ħareġ kien ċirkonċiż: iżda l-poplu kollu li twieled fid-deżert, fit-triq, wara li ħareġ mill-Eġittu. ma kienx ċirkonċiż.

6 Għax ulied Iżrael damu jimxu erbgħin sena fid-deżert, sama n-nies kollha, ir-rġiel tal-gwerra, li ħarġu mill-Eġittu nqerdu, talli ma semgħux leħen il-Mulej: lilhom il-Mulej kien ħalfilhom li ma jurihomx l-art, li l-Mulej ħalef lil missirijiethom li jagħtina, art tnixxi ħalib u għasel.

7 U wliedhom, li hu talla' flokhom, Ġożwè għamlilhom iċ-ċirkonċiżjoni: għax ma kellhomx ċirkonċiżjoni, billi ma għamlulhomx ċirkonċiżjoni fit-triq.

8 U ġara, wara li għamlu ċ-ċirkonċiżjoni lill-poplu kollu, illi huma baqgħu f'posthom fil-kamp, sakemm fiequ.

9 U l-Mulej qal lil Ġożwè: Illum neħħejt min fuqkom għajb l-Eġittu. Għalhekk. dak il-post għadu msejjaħ sa llum Gilgal.

10 U wlied Iżrael waqqfu l-kamp f'Gilgal, u għamlu l-għid nhar l-erbatax tax-xahar, filgħaxija, fil-witat tad-deżert ta' Ġerko.

11 U l-għada tal-għid, dak in-nhar stess, kielu mill-prodotti ta' l-art: ħobż bla ħmira u qamħ mixwi.

12 U l-manna waqfet il-għada li kielu mill-prodotti ta' l-art; u wlied Iżrael ma kellhomx manna aktar; iżda kielu mill-prodotti ta' art Kangħan dik is-sena stess.

13 U ġara, xħin Ġożwè kien ħdejn Ġerko, illi rafa' għajnejh u ħares, u, ara,

kien hemm raġel wieqaf biswitu, b'sejfu
mislut f'idu: u Ġożwè resaq lejh, u qallu:
Int wieħed minna, jew wieħed mill-egħ-
dewwa tagħna?
14 U dak wieġeb: Le; iżda bħala kap
ta' l-eżerċtu tal-Mulej ġejt issa. U
Ġożwè waqa' għal wiċċu fl-art, u tah
qima, u qallu: Xi jgħid sidi lill-qaddej
tiegħu?
15 U l-kap ta' l-eżerċtu tal-Mulej
qal lil Ġożwè: Neħħi s-sandli minn
riġlejk, għax il-post fejn int qiegħed hu
qaddis. U Ġożwè għamel hekk.

6 Issa Ġerko kienet magħluqa tajjeb
minħabba wlied Iżrael: ħadd ma kien
joħroġ, u ħadd ma kien jidħol.
2 U l-Mulej qal lil Ġożwè: Ara, jien
irħejt lil Ġerko f'idek, u s-sultan tagħha,
u l-gwerrieri ta' ħila kbira tagħha.
3 U intom, l-irġiel kollha tal-gwerra,
idduru dawra mal-belt, darba, u tagħmlu
hekk għal sitt ijiem.
4 U seba' qassisin jieħdu quddiem
l-arka seba' trombi magħmulin mill-qrun
tal-kbiex: u fis-seba' jum iddawru l-belt
seba' darbiet, u l-qassisin idoqqu t-trombi.
5 U jiġri, malli jdoqqu fit-tul bil-qarn
tal-kibx, u meta tisimgħu d-daqq tat-
tromba, illi l-poplu kollu jgħajjat għajta
kbira; u s-sur tal-belt jaqa' f'postu, u
l-poplu jitla', kulħadd dritt quddiemu.
6 U Ġożwè, bin Nun, sejjaħ il-qassisin,
u qalilhom: Erfgħu l-arka tal-għaqda, u
ħalli seba' qassisin jieħdu seba' trombi
tal-qrun tal-kbiex quddiem l-arka tal-
Mulej.
7 U qal lill-poplu: Għaddu, u dawru
l-belt, u ħalli min hu armat igħaddi qud-
diem l-arka tal-Mulej.
8 U ġara, malli Ġożwè kellem il-poplu,
illi s-seba' qassisin li kienu jerfgħu
t-trombi tal-qrun tal-kbiex quddiem il-
Mulej għaddew 'il quddiem idoqqu t-
trombi: u l-arka tal-għaqda tal-Mulej
imxiet warajhom.
9 U l-irġiel armati għaddew quddiem
il-qassisin li kienu jdoqqu t-trombi, u
l-irġiel li kienu jimxu wara ġew wara
l-arka; huma u jimxu, il-qassisin kienu
jdoqqu t-trombi.
10 U Ġożwè kien ta ordni lill-poplu,
qallu: La tgħajtux, u lanqas tagħmlu
ebda ħoss b'leħinkom, u lanqas ebda
kelma ma toħroġ minn fommkom, sa dak
in-nhar li nqabbadkom tgħajtu; imbagħad
għajtu.
11 U hekk l-arka tal-Mulej daret mal-
belt dawra waħda, darba: u daħlu fil-
kamp, u hemm għaddew il-lejl.
12 U Ġożwè qam kmieni filgħodu, u
l-qassisin refgħu l-arka tal-Mulej.
13 U s-seba' qassisin li kellhom is-seba'
trombi tal-qrun tal-kbiex quddiem l-
arka tal-Mulej imxew 'il quddiem huma
u jdoqqu t-trombi: u l-irġiel armati mxew
quddiemhom; iżda l-irġiel ta' wara mxew
wara l-arka tal-Mulej, fil-waqt li l-qassisin
imxew huma u jdoqqu t-trombi.
14 U fit-tieni jum daru darba biss il-
belt, u reġgħu lura fil-kamp: hekk għamlu
għal sitt ijiem.
15 U ġara fis-seba' jum, illi qamu
kmieni xħin kien qiegħed jisbaħ, u daru
mal-belt, bħal ma kienu jagħmlu, seba'
darbiet: biss dak inhar daru mal-belt għal
seba' darbiet.
16 U ġara fis-seba' darba, xħin il-
qassisin daqqew it-trombi, illi Ġożwè qal
lill-poplu: Għajtu, għax il-Mulej takom
il-belt.
17 U l-belt, u kulma hemm fiha, tkun
mogħtija f'ġieħ il-Mulej għall-qirda:
Raħab biss iż-żienja tibqa' ħajja, hi u
dawk kollha li huma f'darha, talli ħbiet
il-messaġġieri li bgħatna.
18 U intom ħarsu ruħkom minn dawk
il-ħwejjeġ mogħtijin għall-qirda li ma
tixtiquhomx, u tieħdu xi ħaġa minn dak
li hu mogħti għall-qirda, u hekk tagħmlu
l-kamp ta' Iżrael mogħti għall-qirda, u
ġġibu l-għali fuqu.
19 Iżda l-fidda kollha, u d-deheb, u
l-oġġetti tal-bronż u tal-ħadid, huma
mqaddsin lill-Mulej: dawn imorru fit-
teżor tal-Mulej.
20 U l-poplu għajjat xħin il-qassisin
daqqew it-trombi: u ġara, xħin il-poplu
sama' d-daqq tat-tromba, u l-poplu
għajjat għajta kbira, li s-sur waqa' f'postu.
U l-poplu tala' l-belt, kulħadd dritt
quddiemu, u qabdu l-belt.
21 U qerdu għalkollox kulma kien
hemm fil-belt, sew ir-rġiel u sew nisa, tfal
u xjuħ, u gniedes, u ngħaġ, u ħmir, b'xifer
is-sejf.
22 Iżda Ġożwè qal liż-żewġt irġiel li
marru jitkixfu l-art: Idħlu fid-dar tal-
mara żienja, u oħorġu lilha, u kulma
għandha, bħal ma ħliftulha.
23 U ż-żgħażagħ li marru jitkixxfu l-art
daħlu, u ħarġu lil Raħab, u lil missierha,
u lil ommha, u lil ħutha, u kulma kellha;
u ħarġu l-familji kollha tagħha, u ħallew-
hom barra l-kamp ta' Iżrael.
24 U ħarqu l-belt bin-nar, b'kulma kien
fiha: ħadu biss il-fidda, u d-deheb, u l-
oġġetti tal-bronż u tal-ħadid, u qegħdu-
hom fit-teżor ta' dar il-Mulej.
25 U Ġożwè salva l-ħajja ta' Raħab,
il-mara żienja, u l-familja ta' dar missierha,
u kulma kellha; u baqgħet tgħammar
f'Iżrael sa llum għax kienet ħbiet il-
messaġġiera li Ġożwè bagħat jitkixxfu lil
Ġerko.
26 U Ġożwè mbagħad ħalef, billi qal:
Misħut ikun il-bniedem quddiem il-Mulej,
li jqum biex jibni dil-belt ta' Ġerko: bit-
telfa ta' ibnu l-kbir iqiegħed is-sisien

tagħha, u bit-telfa ta' ibnu ż-żgħir iwaqqaf
il-bwieb tagħha.
27 U hekk il-Mulej kien ma' Ġożwè; u
ħbaru xtered mal-pajjiż kollu.

7 Iżda wlied Iżrael kisru kelmithom
dwar il-ħwejjeġ mogħtijin għall-qirda:
għax Għakan, bin Karmi, bin Żabdi, bin
Żeraħ, minn tribù Ġuda, ħa xi ħaġa minn
dak li kien mogħti għall-qirda: u għadab
il-Mulej xegħel għal ulied Iżrael.
2 U Ġożwè bagħat xi rġiel minn Ġerko
lejn Għaj, li qiegħda ħdejn Bet-Awen, fuq
in-naħa tal-lvant ta' Betel, u qalilhom:
Itilgħu u tkixxfu l-pajjiż. U l-irġiel telgħu
u tkixxfu 'l Għaj.
3 U reġgħu marru lura għand Ġożwè, u
qalulu: Ħa ma jitlax il-poplu kollu; iżda
ħa jitilgħu xi elfejn jew tlitt elef raġel, biex
jeqirdu 'l Għaj; la tgħajjix il-poplu kollu
billi tibagħtu hemm, għax huma ftit.
4 Għalhekk telgħu hemm xi tlitt elef
raġel mill-poplu: u ħarbu minn quddiem
in-nies ta' Għaj.
5 U l-irġiel ta' Għaj qatlu xi sitta u
tletin minnhom: għax huma ġrew waraj-
hom minn quddiem il-bieb sa Sebarim, u
qatluhom huma u neżlin: għalhekk qalb
il-poplu ddewbet, u saret bħall-ilma.
6 U Ġożwè ċarrat ilbiesu, u waqa' fl-art
għal wiċċu quddiem l-arka tal-Mulej sa
filgħaxija, hu, u x-xjuħ ta' Iżrael, u xeħtu
t-trab fuq rashom.
7 U Ġożwè qal: Jaħasra, o Sidi Mulej,
għalfejn qatt għaddejt lil dal-poplu fuq
il-Ġurdan, biex tagħtina f'id l-Amurrin,
biex jeqirduna? Mhux li ikkuntentajna
ngħammru n-naħa l-oħra tal-Ġurdan!
8 O Mulej, xi ngħid jien wara li Iżrael
dawwar dahru quddiem l-egħdewwa tie-
għu!
9 Għax il-Kangħanin u dawk kollha li
jgħammru fil-pajjiż jisimgħu b'dan, u
jdawruna, u jeqirdu isimna mill-art: u
x'tagħmel int bil-kbir ismek?
10 U l-Mulej qal lil Ġożwè: Qum,
għaliex qiegħed mixħut hekk fuq wiċċek?
11 Iżrael dineb, u kisru wkoll il-għaqda
li jien ikkmandajthom biex iħarsu: għax
huma ħadu minn dak li kien mogħti għall-
qirda, u serqu wkoll, u qarrqu wkoll, u
qegħduh ukoll fost ħwejjiġhom.
12 Għalhekk ulied Iżrael ma setgħux
jieqfu quddiem l-egħdewwa tagħhom; iżda
dawru daharhom quddiem l-egħdewwa
tagħhom, għax saru ħaġa mogħtija għall-
qirda; lanqas inkun magħkom iżjed jekk
ma teqirdux minn fostkom dak li hu
mogħti għall-qirda.
13 Qum, qaddes il-poplu, u għid:
Qaddsu lilkom infuskom għal għada: għax
hekk qal il-Mulej, Alla ta' Iżrael: Hemm
ħwejjeġ mogħtija għall-qirda f'nofsok, o
Iżrael: int ma tistax tieqaf quddiem l-
egħdewwa tiegħek, sakemm twarrbu l-
ħaġa mogħtija għall-qirda minn nofskom.
14 Għalhekk filgħodu tinġemgħu tribù,
tribù: u jiġri, illi t-tribù li l-Mulej jaqbdu,
jersaq familja, familja; u l-familja li
jaqbadha l-Mulej, tersaq dar, dar; u d-dar
li jagħżel il-Mulej, tersaq raġel, raġel.
15 U jiġri, illi dak li jinqabad bil-
ħwejjeġ mogħtija għall-qirda, ikun maħruq
bin-nar, hu, u kulma għandu: għax hu
kiser il-għaqda tal-Mulej, u ġieb għajb fuq
Iżrael.
16 Għalhekk Ġożwè qam kmieni
filgħodu, u sejjaħ lil Iżrael tribù, tribù; u
nqabad it-tribù ta' Ġuda:
17 Imbagħad ressaq il-familji ta' Ġuda;
u nqabdet il-familja taż-Żeraħin, u sejjaħ
il-familja taż-Żeraħin, raġel, raġel; u
nqabad Żabdi:
18 U ressaq lil daru, raġel, raġel; u
Għakan, bin Karmi, bin Żabdi, bin
Żeraħ, mit-tribù ta' Ġuda, inqabad.
19 U Ġożwè qal lil Għakan: Ibni, agħti,
nitolbok, ġieħ lill-Mulej, Alla ta' Iżrael, u
agħtih foħrija; u għidli issa x'għamilt; la
taħbix minni.
20 U Għakan wieġeb lil Ġożwè, u
qallu: Tassew, jien dnibt kontra l-Mulej,
Alla ta' Iżrael, u dan hu kollu kulma
għamilt.
21 Xħin rajt fost il-ħwejjeġ maqbudin
mantar sabiħ ta' Singħar, u mitejn xekel
tal-fidda, u virga tad-deheb tiżen ħamsin
xekel, jien xtaqthom, u ħadthom; u, ara,
huma qegħdin moħbijin fl-art, f'nofs it-
tinda tiegħi, u l-fidda qiegħda taħthom.
22 Imbagħad Ġożwè bagħat xi messaġ-
ġiera, u huma ġrew lejn it-tinda; u, ara,
il-mantar kien moħbi fit-tinda tiegħu, u
l-fidda taħtu.
23 U ħaduhom minn ġot-tinda, u
ħaduhom lil Ġożwè, u lil ulied kollha ta'
Iżrael, u qegħduhom quddiem il-Mulej.
24 U Ġożwè, u Iżrael kollu miegħu,
qabdu lil Għakan, bin Żeraħ, u l-fidda, u
l-mantar, u l-virga tad-deheb, u lis-subjien
tiegħu, u lill-bniet tiegħu, u l-gniedes
tiegħu, u l-ħmir tiegħu, u n-ngħaġ tiegħu,
u t-tinda tiegħu, u kulma kellu: u ħadu-
hom f'wied Għakor.
25 U qal Ġożwè: Għaliex ħabbatna?
Il-Mulej iħabbtek illum. U Iżrael kollu
ħaġġruh bil-ġebel, u ħarquhom bin-
nar, wara li ħaġġruhom bil-ġebel.
26 U waqqfu fuqu borġ kbir ġebel li
għadu sa llum. U hekk il-Mulej dar mill-
qilla ta' għadbu. Għalhekk dak il-post
semmewh wied Għakor, sa llum.

8 U l-Mulej qal lil Ġożwè: La tibżax, u
la titwerwirx: Ħu miegħek il-gwerrier
kollha, u qum, u itla' Għaj: ara, jien irħejt
f'idejk is-sultan ta' Għaj, u l-poplu
tiegħu, u l-belt tiegħu, u l-art tiegħu:

2 U tagħmel lil Għaj u lis-sultan
tagħha bħal ma għamilt lil Ġerko, u lis-
sultan tagħha: biss tistgħu żżommu għali-
kom il-priża tagħha, u l-bhejjem tagħha:
qiegħed għassa moħbija għall-belt in-naħa
ta' warajha.
3 U Ġożwè qam, u l-gwerrieri kollha,
biex jitilgħu għal Għaj: u Ġożwè għażel
tletin elf raġel ta' ħila kbira, u bagħathom
bil-lejl.
4 U tahom din l-ordni, billi qalilhom:
Ara, oqogħdu moħbija tgħassu l-belt,
minn warajha: la titbegħdux wisq mill-
belt, iżda kunu lkoll imħejjijin:
5 U jien, u n-nies kollha li huma
miegħi nersqu lejn il-belt: u jiġri, xħin
joħorġu għalina, bħall-ewwel darba, illi
aħna naħarbu minn quddiemhom,
6 (Għax huma joħorġu għal warajna)
sakemm niġbduhom bogħod mill-belt;
għax huma jgħidu: Qegħdin jaħarbu minn
quddiemna, bħall-ewwel darba: għalhekk
naħarbu minn quddiemhom.
7 Imbagħad toħorġu mill-moħba, u
taqbdu l-belt: għax il-Mulej, Alla tagħ-
kom, jerħiha f'idejkom.
8 U jiġri, meta taqbdu l-belt, illi tatuha
n-nar: agħmlu bħal ma qal il-Mulej.
Araw, jien qiegħed nagħtikom din l-
ordni.
9 Għalhekk Ġożwè bagħathom: u
marru fil-moħba, u qagħdu bejn Betel u
Għaj, in-naħa tal-punent ta' Għaj: iżda
Ġożwè għadda dak il-lejl fost il-poplu.
10 U Ġożwè qam kmieni filgħodu, u
għadd il-poplu, u tala', hu x-xjuħ ta'
Iżrael, quddiem il-poplu ta' Għaj.
11 U l-gwerrieri kollha li kienu miegħu,
telgħu, u resqu, u waslu sa quddiem il-belt,
u waqqfu l-kamp fuq in-naħa tat-tramun-
tana ta' Għaj: u kien hemm wied bejnu u
bejn Għaj.
12 U Ġożwè ħa xi ħamest elef raġel, u
ħbiehom bejn Betel u Għaj, fuq in-naħa
tal-punent tal-belt.
13 U wara li qassmu l-poplu, l-eżerċtu
kollu li kien lejn it-tramuntana tal-belt, u
l-għases moħbijin lejn in-naħa tal-punent
tal-belt, Ġożwè għadda dak il-lejl f'nofs
il-wied.
14 U ġara, malli s-sultan ta' Għaj ra
dan, illi n-nies tal-belt għaġġlu qamu
kmieni, u ħarġu għat-taqbida kontra
Iżrael, hu, u l-poplu tiegħu kollu, f'ħin
waqtu, quddiem il-wita tad-deżert. Iżda
hu ma kienx jaf li kien hemm għassa
moħbija għalih wara l-belt.
15 U Ġożwè u Iżrael kollu għamlu ta'
bir-ruħhom mirbuħin quddiemhom, u
ħarbu mit-triq tad-deżert.
16 U n-nies kollha li kienu f'Għaj
kienu msejħa flimkien biex imorru għal
warajhom: u marru għal wara Ġożwè, u
tbiegħdu mill-belt.
17 U ma baqax raġel f'Għaj jew Betel,
li ma ħariġx għal wara Iżrael: u ħallew
il-belt miftuħa, u marru wara Iżrael.
18 U l-Mulej qal lil Ġożwè: Midd il-
lanza li għandek f'idek lejn Għaj; għax
jien nerħiha f'idek. U Ġożwè midd il-lanza
li kellu f'idu lejn il-belt.
19 U dawk li kienu moħbijin igħassu
qamu malajr minn posthom, u telqu jiġru
malli midd idu: u daħlu fil-belt, u qabduha
malli midd idu: u daħlu fil-belt, u qab-
duha, u għaġġlu jagħtu n-nar lill-belt.
20 U kif l-irġiel ta' Għaj daru waraj-
hom, u ħarsu, u raw id-duħħan tal-belt
tiela' lejn is-sema, ma kellhomx saħħa
jaħarbu 'l hawn jew 'il hinn, għax il-poplu
li kien qiegħed jaħrab lejn id-deżert dar
għal dawk li kienu ġejjin warajh.
21 U malli Ġożwè u Iżrael kollu raw li
dawk li kienu għassa fil-moħba qabdu
l-belt, u li d-duħħan tal-belt kien tiela';
reġgħu daru, u qatlu n-nies ta' Għaj.
22 U l-oħrajn ħarġu mill-belt għalihom;
u hekk huma nqabdu f'nofs Iżrael, x'uħud
fuq din in-naħa, u x'uħud fuq in-naħa
l-oħra: u qatluhom, u ma ħallew lil ħadd
jeħles jew jaħrab.
23 U lis-sultan ta' Għaj qabduh ħaj, u
ħaduh għand Ġożwè.
24 U ġara, wara li Iżrael qatel lil dawk
kollha li kienu jgħammru f'Għaj fir-raba',
fid-deżert, fejn ġrew warajhom, u wara li
waqgħu lkoll mejtin b'xifer is-sejf, sama
nqerdu, illi Iżrael kollu mar lura lejn
Għaj, u għaddewha mis-sejf.
25 U dawk kollha li waqgħu mejtin
dak in-nhar, sew irġiel u sew nisa, kienu
tnax-il elf, in-nies kollha ta' Għaj.
26 Għax Ġożwè ma reġġax idu lura,
li biha midd il-lanza, sakemm qered għal-
kollox lil dawk kollha li kienu jgħammru
f'Għaj.
27 Il-bhejjem bis u dak li qabdu mill-
belt Iżrael ħadu għalihom bħala priża,
skond l-ordni li l-Mulej kien ta lil
Ġożwè.
28 U Ġożwè ħaraq lil Għaj, u għamilha
borġ għal dejjem, ħerba sa llum.
29 U lis-sultan ta' Għaj dendlu ma'
siġra sa fil-għaxija; u hekk kif niżlet
ix-xemx, Ġożwè ordna li jniżżlu ġismu
mis-siġra, u jitfgħuh fid-daħla ta' bieb
il-belt, u waqqfu fuqu borġ kbir ġebel, li
għadu sa llum.
30 Imbagħad Ġożwè bena altar lill-
Mulej, Alla ta' Iżrael, fuq il-muntanja
ta' Għebal.
31 Bħalma Mosè, il-qaddej tal-Mulej,
kien ordna lil ulied Iżrael, kif inhu miktub
fi ktieb il-liġi ta' Mosè: altar ta' ġebel sħiħ,
li fuqu ebda bniedem ma rafa' xi għodda
tal-ħadid: u fuqu offrew offerti maħruqin
lill-Mulej, u issagrifikaw offerti tas-sliem.
32 U kiteb hemm fuq il-ġebel kopja
tal-liġi ta' Mosè, li kien kiteb quddiem
ulied Iżrael.

33 U Iżrael kollu, u x-xjuħ tagħhom, u
l-uffiċjali, u l-imħallfin tagħhom, qagħdu
bil-wieqfa ħdejn naħa u oħra ta' l-arka,
quddiem il-qassisin il-Leviti, li kienu
jerfgħu l-arka tal-għaqda tal-Mulej, kif
ukoll l-għorba, u n-nies ta' hemm; nofs-
hom ħdejn il-muntanja ta' Geriżim, u
nofshom ħdejn il-muntanja ta' Għebal;
bħalma Mosè, il-qaddej tal-Mulej, kien
ordna l-ewwel darba, biex ibierku l-poplu
ta' Iżrael.
34 Imbagħad Ġożwè qara l-kliem kollu
tal-liġi, il-barka u s-saħta, dak kollu li hu
miktub fi ktieb il-liġi.
35 Ma kienx hemm kelma minn kulma
Mosè kien ordna, li Ġożwè ma qrahiex
quddiem il-miġemgħa ta' Iżrael, man-nisa
u t-tfal, u l-barranin li kienu jgħixu fost-
hom.

9 U ġara, malli s-slaten kollha tan-naħa
l-oħra tal-Ġurdan, fl-art tal-għoljiet, u
fil-widien, u fuq ix-xatt kollu tal-baħar
il-kbir, sa quddiem il-Libanu, il-Ħittin,
l-Amurrin, il-Kangħanin, il-Pereżin, il-
Ġebusin, semgħu b'dan;
2 Illi ngħaqdu flimkien, biex jiġġieldu
lil Ġożwè u lil Iżrael, b'fehma waħda.
3 U meta dawk li kienu jgħammru
f'Gibgħon semgħu x'kien għamel Ġożwè
lil Ġerko u lil Għaj;
4 Ħadmu bil-ħżunija, u marru, u għam-
luha ta' ambaxxaturi, u ħadu ġwielaq
qodma fuq il-ħmir tagħhom, u ġlud ta' l-
inbid qodma, imqattgħin u marbutin;
5 U kellhom f'riġlejhom sandli qodma,
imsewwijin, u ħwejjeġ qodma fuqhom; u
l-ħobż kollu li kellhom kien niexef u
mfarrak.
6 U marru għand Ġożwè, fil-kamp ta'
Gilgal, u qalu lilu, u lill-irġiel ta' Iżrael:
Aħna ġejna minn art bgħida: għalhekk
issa orbtu għaqda magħna.
7 U l-irġiel ta' Iżrael qalu lil dawn il-
Ħiwwin: Għandu mnejn qegħdin tgħam-
mru magħna; u kif nistgħu norbtu għaqda
magħkom?
8 U qalu lil Ġożwè: Aħna l-qaddejja
tiegħek! U Ġożwè qalilhom: Min intom?
u mnejn ġejjin?
9 U qalulu: Il-qaddejja tiegħek ġew
minn art bgħida ħafna f'ġieħ isem il-
Mulej, Alla tiegħek: għax aħna smajna
b'aħbaru, u b'kulma għamel fl-Eġittu,
10 U kulma għamel liż-żewġ slaten ta'
l-Amurrin, li kienu n-naħa l-oħra tal-
Ġurdan, lil Siħon, sultan ta' Ħesebon, u
lil Għog, sultan ta' Basan, f'Għastarot.
11 Għalhekk ix-xjuħ tagħna, u dawk
kollha li jgħammru f'pajjiżna qalulna:
Ħudu l-ikel magħkom għall-vjaġġ, u
morru ltaqgħu magħhom, u għidulhom:
Aħna l-qaddejja tagħkom; għalhekk orbtu
għaqda magħna.
12 Dal-ħobż kien sħun meta ħadnieh
għall-ikel tagħna minn darna dak in-nhar
li tlaqna biex niġu għandkom; iżda issa,
ara, niexef u mfarrak:
13 U dawn il-ġlud ta' l-inbid, li mlejnie-
hom, kienu ġodda; u, ara, issa tqattgħu;
u dawn ħwejjiġna, u s-sandli tagħna
qdiemu minħabba l-vjaġġ twil.
14 U l-irġiel ta' Iżrael ħadu mill-ikel
tagħhom, u ma ħadux parir mingħand
il-Mulej.
15 U Ġożwè għamel paċi magħhom, u
rtabat b'għaqda magħhom, biex iħallihom
ħajjin: u l-mexxejja tal-miġemgħa ħalful-
hom.
16 U ġara, fi tmiem it-tlitt ijiem wara
li rabtu għaqda magħhom, illi semgħu li
kienu ġirien tagħhom, u li kienu jgħammru
fosthom.
17 U wlied Iżrael telqu, u waslu fi
bliethom fit-tielet jum. Issa l-bliet tagħhom
kienu Gibgħon, Kefira, Birot, u Kirjat-
Gagħrim.
18 U wlied Iżrael ma qatluhomx,
għaliex il-mexxejja tal-miġemgħa ħalful-
hom bil-Mulej, Alla ta' Iżrael. Iżda
l-miġemgħa kollha gergret għall-mexxej-
ja.
19 Iżda l-mexxejja kollha qalu lill-
miġemgħa kollha: Aħna ħlifnielhom bil-
Mulej, Alla ta' Iżrael: għalhekk aħna ma
nistgħux immissuhom.
20 Dan nagħmlulhom: inħalluhom
ħajjin, biex ma jaqax il-għadab tal-
Mulej fuqna, minħabba l-ħalfa li ħlifniel-
hom.
21 U l-mexxejja qalulhom: Ħa jibqgħu
ħajjin: iżda ħa jkunu jaqtgħu l-ħatab, u
jimlew l-ilma.
22 U Ġożwè sejħilhom, u kellimhom,
billi qalilhom: Għaliex qarraqtu bina,
għidtulna: Aħna bgħid ħafna minnkom;
u intom qegħdin tgħammru fostna?
23 Għalhekk issa intom misħutin, u
ħadd minnkom ma jkun meħlus milli jkun
ilsir, u jaqta' l-ħatab, u jimla l-ilma għad-
dar t'Alla tiegħi.
24 U wieġbu lil Ġożwè, u qalulu: Billi
ntqal b'ċertezza lill-qaddejja tiegħek li
l-Mulej, Alla tiegħek, ikkmanda lill-qaddej
tiegħu, Mosè, biex jagħtikom l-art kollha,
u teqirdu minn quddiemkom dawk kollha
li jgħammru f'din l-art, għalhekk aħna
bżajna wisq għal ħajjitna minħabba fikom,
u għamilna dil-ħaġa.
25 U issa, ara, aħna f'idejk: dak li
jidhirlek li hu tajjeb u xieraq li għandek
tagħmlilna, agħmlu.
26 U hekk għamlilhom; u ħelishom
minn id ulied Iżrael, biex dawn ma
joqtluhomx.
27 U dak in-nhar Ġożwè qabbadhom
jaqtgħu l-ħatab, u jimlew l-ilma għall-
miġemgħa, u għall-altar tal-Mulej, sa
llum, fil-post li jagħżel hu.

10 Issa ġara, meta Adoni-Sedek, sultan
ta' Ġerusalem, sama' kif Ġożwè
qabad Għaj, u li taha għall-qirda (bħal ma
kien għamel lil Ġerko u lis-sultan tagħha,
hekk għamel lil Għaj u lis-sultan tagħha)
u kif dawk li jgħammru f'Gibgħon għamlu
paċi ma' Iżrael, u baqgħu fosthom;
2 Illi beżgħu wisq, għaliex Gibgħon
kienet belt kbira, bħal waħda mill-bliet
tas-sultan, u għax kienet akbar minn
Għaj, u l-irġiel tagħha kollha kienu ta'
ħila.
3 Għalhekk Adoni-Sedek, sultan ta'
Ġerusalem, bagħat igħid lil Ħoham,
sultan ta' Ħebron, u lil Piram, sultan ta'
Ġarmut, u lil Ġafigħa, sultan ta' Lakis,
u lil Debir, sultan ta' Għeġlon;
4 Itilgħu għandi; u għinuni, biex
naħbtu għal Gibgħon, għax għamlet paċi
ma' Ġożwè, u ma' wlied Iżrael.
5 Għalhekk, il-ħames slaten ta' l-
Amurrin, is-sultan ta' Ġerusalem, is-sultan
ta' Ħebron, is-sultan ta' Ġarmut, u s-
sultan ta' Lakis, is-sultan ta' Għeglon,
ingħaqdu, u telgħu, huma u l-eżerċti
tagħhom kollha, u waqqfu l-kamp qud-
diem Gibgħon, u għamlulha gwerra.
6 U l-irġiel ta' Gibgħon bagħtu jgħidu
lil Ġożwè fil-kamp ta' Gilgal: La tabban-
dunax lill-qaddejja tiegħek; itla' għandna
malajr u eħlisna, u għina: għax is-slaten
kollha ta' l-Amurrin, li jgħammru fl-art
tal-għoljiet inġemgħu kontrina.
7 Għalhekk Ġożwè tala' minn Gilgal,
hu, u l-gwerrieri kollha miegħu, u l-irġiel
kollha ta' ħila.
8 U l-Mulej qal lil Ġożwè: La tibżax
minnhom: għax jien erħejthom f'idek;
ħadd minnhom ma jieqaf quddiemek.
9 U Ġożwè mar fuqhom għall-
għarrieda, billi mexa minn Gilgal il-lejl
kollu.
10 U l-Mulej ikkonfondiehom quddiem
Iżrael, u hu ġieb fuqhom telfa kbira
quddiem Gibgħon; u ġera warajhom mit-
triq li titla' għal Bet-Ħoron, u baqa'
jħarbathom sa Għażeka u Makkeda.
11 U ġara, huma u jaħarbu minn
quddiem Iżrael, u kienu neżlin Bet-Ħoron,
illi l-Mulej tafa' ħaġar kbir mis-sema fuq-
hom sa Għażeka, u mietu: kien hemm
aktar li mietu bil-ħaġar tas-silġ minn
dawk li qatlu wlied Iżrael bis-sejf.
12 Imbagħad Ġożwè kellem lill-Mulej,
dak in-nhar li fih il-Mulej reħa lill-
Amurrin f'idejn ulied Iżrael, u qal qud-
diem Iżrael: O xemx ieqaf fuq Gibgħon:
u int, qamar, fuq wied Ajjalon.
13 U x-xemx waqfet, u l-qamar baqa'
f'postu, sama l-poplu tħallas mill-
egħdewwa tiegħu. Mhux miktub dan fil-
ktieb ta' Ġasar? U hekk ix-xemx waqfet
f'nofs is-sema, u ma għaġġlitx tinżel
madwar jum sħiħ.
14 U ma kienx hemm jum bħal dan u
la qablu u la warajh, li l-Mulej sama' fih
kelma ta' bniedem: għax il-Mulej tqabad
għal Iżrael.
15 U Ġożwè raġa' lura, u Iżrael kollu
miegħu, lejn il-kamp ta' Gilgal.
16 Iżda dawk il-ħames slaten ħarbu, u
nħbew f'għar f'Makkeda.
17 U xi rġiel qalu lil Ġożwè: Il-ħames
slaten instabu moħbija f'għar f'Makkeda.
18 U Ġożwè qal: Gerbu ġebel kbir lejn
id-daħla tal-għar, u qiegħdu nies hemm
biex igħassulhom:
19 U intom la tiqfux, iżda morru wara
l-egħdewwa tagħkom, u aħbtu għalihom
minn wara; la tħalluhomx jidħlu fil-
bliet tagħhom: għax il-Mulej telaqhom
f'idejkom.
20 U ġara, wara li Ġożwè u wlied
Iżrael temmu joqtluhom b'taqtigħa kbira,
sa qerduhom għalkollox, illi dawk li
baqa' minnhom ħajjin daħlu fil-bliet bis-
swar,
21 U l-poplu kollu raġa' lura bis-sliem
lejn il-kamp għand Ġożwè f'Makkeda, bla
ma ħadd lissen kelma waħda kontra xi
wieħed minn ulied Iżrael.
22 Imbagħad qal Ġożwè: Iftħu d-daħla
tal-għar, u oħorġuli dawk il-ħames slaten
barra mill-għar.
23 U hekk għamlu, u ħarġulu dawk il-
ħames slaten mill-għar, is-sultan ta'
Ġerusalem, is-sultan ta' Ħebron, is-sultan
ta' Ġarmut, is-sultan ta' Lakis, u s-sultan
ta' Għeglon.
24 U ġara, malli ħarġu lil dawk is-slaten
lil Ġożwè, li Ġożwè sejjaħ lill-irġiel kollha
ta' Iżrael, u qal lill-kapijiet tal-gwerrieri,
li kienu marru miegħu: Ersqu, qiegħdu
riġlejkom fuq għonq dawn is-slaten. U
resqu, u qiegħdu riġlejhom fuq għonqhom.
25 U Ġożwè qalilhom: La tibżgħux, u
la titwerwrux, agħmlu l-ħila, u qawwu
qalbkom: għax hekk jagħmel il-Mulej lill-
egħdewwa tagħkom kollha li tiġġieldu
kontra tagħhom.
26 U mbagħad Ġożwè darabhom, u
qatilhom, u dendilhom ma' ħames siġriet:
u baqgħu mdendlin mas-siġar sa fil-
għaxija.
27 U ġara fil-ħin ta' nżul ix-xemx, illi
Ġożwè ordna li jniżżluhom minn fuq is-
siġar, u tefgħuhom fil-għar fejn kienu
staħbew, u qiegħdu ġebel kbir f'daħlet
il-għar, li għadu hemm sa llum.
28 U dak in-nhar Ġożwè ħa Makkeda,
u għaddieha minn taħt xifer is-sejf, u qered
għalkollox lis-sultan tagħha, lilhom, u lil
kull ruħ li kienet fiha; ma ħalla lil ħadd
ħaj: u għamel lis-sultan ta' Makkeda bħal
ma għamel lis-sultan ta' Ġerko.
29 Imbagħad Ġożwè għadda minn
Makkeda, b'Iżrael kollu miegħu, għal
Libna, u ħabat għaliha.
30 U l-Mulej reħa din ukoll mas-sultan
tagħha, f'id Iżrael, li għaddieha minn taħt

xifer is-sejf, lilha u lil kull ruħ fiha. Ma
ħalla lil ħadd ħaj fiha. Hekk għamel lis-
sultan tagħha, bħal ma għamel lis-sultan
ta' Ġerko.
31 U Ġożwè, u Iżrael kollu miegħu,
għadda minn Libna għal Lakis, u waqqfu
l-kamp quddiemha, u ħabtu għaliha.
32 U l-Mulej reħa Lakis f'idejn Iżrael,
u qabadha fit-tieni jum, u għadda lilha u
lil kull ruħ li kien hemm fiha minn taħt
xifer is-sejf, bħal kulma għamel lil Libna.
33 Imbagħad Horam, sultan ta' Geżer,
tala' jgħin lil Lakis, u Ġożwè għelbu, lilu
u lill-poplu tiegħu, sama ħallielu ebda
wieħed ħaj.
34 U Ġożwè, u Iżrael kollu miegħu,
għadda minn Lakis għal Għeglon, u
waqqfu l-kamp biswitha, u ħabtu għaliha.
35 U ħaduha dak in-nhar, u għaddewha
minn taħt xifer is-sejf; u qered għalkollox
dak in-nhar kull ruħ li kien hemm fiha
bħal kulma għamel lil Lakis.
36 Imbagħad Ġożwè, u Iżrael kollu
miegħu, telgħu miegħu minn Għeglon
għal Hebron, u ħabtu għaliha.
37 U ħaduha, u għaddew lilha, u lis-
sultan tagħha, u lill-bliet tagħha kollha,
u kull ruħ li kien hemm fiha, minn taħt
xifer is-sejf. Ma ħalla lil ħadd ħaj, kollox
bħal kulma għamel lil Għeglon. U qeridha
għalkollox, lilha u kull ruħ li kien hemm
fiha.
38 Imbagħad Ġożwè, u Iżrael kollu
miegħu, raġa' mar lura lejn Debir, u ħabat
għaliha.
39 U ħa lilha, u lis-sultan tagħha, u
l-bliet tagħha kollha; u għaddewhom
minn taħt xifer is-sejf, u qerdu għalkollox
kull ruħ li kien hemm fiha. Ma ħalla lil
ħadd ħaj. Bħal ma għamel lil Hebron,
hekk għamel lil Debir, u lis-sultan tagħha,
bħal ma għamel ukoll lil Libna, u lis-
sultan tagħha.
40 Hekk Ġożwè rebaħ l-art kollha,
l-art tal-għoljiet, il-medda tan-naħa t'isfel,
il-witja, ix-xaqlib, u s-slaten tagħhom
kollha. Ma ħalla lil ħadd ħaj, iżda qered
għalkollox lil kull min kien jieħu n-nifs,
bħalma l-Mulej, Alla ta' Iżrael, kien
ikkmanda.
41 U Ġożwè rebaħhom minn Kades-
Barnija sa Gaża, u l-art kollha ta' Gosen
sa Gibgħon.
42 U Ġożwè rebaħ dawn is-slaten
kollha u arthom f'darba waħda, għax
il-Mulej, Alla ta' Iżrael, kien jitqabad għal
Iżrael.
43 Imbagħad Ġożwè raġa' mar, u
Iżrael kollu miegħu, lejn il-kamp ta'
Gilgal.

11 Imbagħad ġara, hekk kif Ġabin,
sultan ta' Hasor, sama' dan kollu,
illi bagħat għal Ġobab, sultan ta' Madon,
u għas-sultan ta' Simron, u għas-sultan
ta' Aksaf.
2 U għas-slaten li kienu fit-tramuntana
ta' l-art tal-għoljiet, u fil-Għaraba, 'l isfel
minn Kinnerot, u fil-witja, u fuq il-
għoljiet ta' Dor, in-naħa tal-punent.
3 U għall-Kangħanin fuq in-naħa tal-
lvant u fuq in-naħa tal-punent, u l-
Amurrin, u l-Hittin, u l-Pereżin, u
l-Ġebusin ta' fuq il-muntanji, u l-Hiwwin,
taħt Hermon, f'art Misfe.
4 U ħarġu, huma u l-eżerċti kollha
tagħhom magħhom, poplu kbir daqs ir-
ramel li hemm fuq xatt il-baħar, b'ħafna
żwiemel u mriekeb.
5 U wara li dawn is-slaten kollha
ftiehmu li jiltaqgħu, ġew u waqqfu l-kamp
flimkien ħdejn l-ilmijiet ta' Merom, biex
jiġġieldu kontra Iżrael.
6 Imbagħad il-Mulej qal lil Ġożwè: La
tibżax minħabba fihom, għax għada bħal
dal-ħin jien nagħtihom kollha mejtin
quddiem Iżrael: int taqta' għarqbejn iż-
żwiemel tagħhom, u taħraq l-imriekeb
tagħhom fin-nar.
7 U hekk Ġożwè u l-gwerrieri kollha
miegħu ġew fuqhom għall-għarrieda ħdejn
l-ilmijiet ta' Merom; u attakkawhom.
8 U l-Mulej telaqhom f'id Iżrael, u
għelbuhon, u ġrew warajhom sa Sidon
il-kbira, u sa Misrefot-Majim, u sal-wied
ta' Misfe lejn il-lvant, u baqgħu jagħtu-
hom sama baqa' ħadd ħaj minnhom.
9 U Ġożwè għamilhom bħal ma qallu
l-Mulej: qata' għarqub iż-żwiemel tagħ-
hom, u ħarqilhom l-imriekeb tagħhom
fin-nar.
10 Imbagħad Ġożwè raġa' lura dik il-
ħabta, u rebaħ lil Hasor, u qatel lis-sultan
tagħha bis-sejf: għax Hasor qabel kienet
l-ewlenija ta' dawn is-saltniet kollha.
11 U qatlu lil kull ruħ li kien hemm fiha
b'xifer is-sejf, u qerduhom għalkollox:
ma kien baqa' ħadd min jieħu n-nifs: u
ħaraq Hasor bin-nar.
12 U Ġożwè qabad il-bliet kollha ta'
dawn is-slaten, u s-slaten tagħhom kollha,
u darabhom b'xifer is-sejf, u qeridhom
għalkollox; bħal ma kien ordna Mosè, il-
qaddej tal-Mulej.
13 Madankollu, Iżrael ma ħaraqx bliet
li kienu qegħdin fuq il-għoljiet tagħhom,
ħlief Hasor, li Ġożwè ħaraqha.
14 Iżda wlied Iżrael żammew għalihom
il-priża kollha ta' dawn il-bliet u l-bhejjem,
iżda n-nies kollha qatluhom b'xifer is-sejf
sakemm qerduhom, u ma ħallew xejn li
jieħu n-nifs.
15 Bħal ma kien ordna l-Mulej lil
Mosè, qaddej tiegħu, hekk Mosè ik-
kmanda lil Ġożwè, u hekk għamel Ġożwè;
xejn ma ħalla minn kulma kien ordna
l-Mulej lil Mosè.
16 Hekk Ġożwè ħa din l-art kollha:
l-art tal-għoljiet, u n-naħa tan-nofsinhar

kollu, u l-art kollha ta' Gosen, il-witja, u
l-Għaraba, u l-art tal-għoljiet ta' Iżrael,
u l-witja tagħha.
17 Mill-muntanja Ħalaq, li titla' lejn
Segħir, sa Bagħal-Gad, fil-wied tal-
Libanu, taħt il-muntanja Ħermon. U
qabad is-slaten tagħhom kollha, darab-
hom, u tahom il-mewt.
18 Ġożwè għamel gwerra għal żmien
twil ma' dawn is-slaten kollha.
19 Ma kienx hemm belt li għamlet paċi
ma' wlied Iżrael, ħlief il-Ħiwwin, li kienu
jgħammru f'Gibgħon, u l-oħrajn kollha
ħaduhom bi gwerra.
20 Għax kien mill-Mulej li jwebbsilhom
qalbhom, biex jitqabdu ma' Iżrael, biex
jeqridhom għalkollox, u ma jkunx hemm
ħniena għalihom, iżda jeqridhom, bħal
ma ikkmanda l-Mulej lil Mosè.
21 Imbagħad dik il-ħabta mar Ġożwè,
u qata' lill-Għanakin mill-muntanji, minn
Ħebron, minn Debir, minn Għanab, u
mill-muntanji kollha ta' Ġuda, u mill-
art tal-għoljiet kollha ta' Iżrael: Ġożwè
qeridhom għalkollox mal-bliet tagħhom.
22 Ma kien baqa' ħadd mill-Għanakin
f'art wlied Iżrael: f'Gaża biss, f'Gatt, u
f'Asdod, kien baqa' x'uħud minnhom.
23 U Ġożwè ħa l-art kollha, bħal
kulma l-Mulej kien qal lil Mosè, u Ġożwè
taha b'wirt lil Iżrael, tribù, tribù, skond
is-sehem li kull wieħed minnhom kien
imissu. U l-pajjiż strieħ mill-gwerra.

12 Issa dawn huma s-slaten ta' l-art li
wlied Iżrael rebħuhom, u ħadulhom
arthom in-naħa l-oħra tal-Ġurdan, lejn
tlugħ ix-xemx, minn wied Arnon sal-
muntanja Ħermon, bil-Għaraba kollha
tan-naħa tal-lvant:
2 Siħon, sultan ta' l-Amurrin, li
jgħammar f'Ħesebon; kien jaħkem minn
Għaroer, li hi fuq xifer wied Arnon, u
l-belt li hemm f'nofs il-wied, u minn nofs
Gilgħad, sa wied Ġabboq, truf art ulied
Għammon.
3 U mill-Għaraba sal-baħar ta' Kin-
nerot, lejn il-lvant, u sal-baħar tal-
Għaraba tad-deżert, u l-baħar il-mielaħ,
lejn il-lvant, fit-triq ta' Bet-Ġesimot, u
lejn nofsinhar, taħt ix-xaqlib ta' Pisga.
4 U s-saltna ta' Għog, sultan ta' Basan,
mill-bqija ta' l-iġganti, li kien joqgħod
f'Għastarot u f'Edrej,
5 U kien jaħkem fuq il-muntanja
Ħermon, u fuq Salka, u fuq Basan kollu,
sa tarf l-art tal-Gessurin, u tal-Magħka-
tin, u fuq nofs Gilgħad, f'tarf l-art ta'
Siħon, sultan ta' Ħesebon.
6 U Mosè, qaddej tal-Mulej, u wlied
Iżrael qatluhom; u Mosè, qaddej tal-
Mulej, ta arthom b'sehem lir-Rubenin,
lill-Gadin, u lil nofs tribù Manasse.
7 U dawn huma s-slaten ta' l-art li
rebaħ Ġożwè u wlied Iżrael, in-naħa
l-oħra tal-Ġurdan, lejn il-punent, minn
Bagħal-Gad, fil-wied tal-Libanu sal-mun-
tanja Ħalaq, li titla' lejn Segħir, u li Ġożwè
taha lit-tribujiet ta' Iżrael b'wirt, skond
it-taqsim tagħhom;
8 Fl-art tal-għoljiet, u fil-wita, u
fil-Għaraba, u fix-xaqlib, u fid-deżert, u
fil-medda tan-naħa t'isfel; il-Ħittin, l-
Amurrin, il-Kangħanin, il-Pereżin, il-
Ħiwwin, u l-Ġebusin:
9 Is-sultan ta' Ġerko, wieħed; is-sultan
ta' Għaj, ħdejn Betel, wieħed;
10 Is-sultan ta' Ġerusalem, wieħed;
is-sultan ta' Ħebron, wieħed;
11 Is-sultan ta' Ġarmut wieħed; is-
sultan ta' Lakis; wieħed;
12 Is-sultan ta' Għeglon, wieħed; is-
sultan ta' Geżer, wieħed;
13 Is-sultan ta' Debir, wieħed; is-sultan
ta' Geder, wieħed;
14 Is-sultan ta' Ħorma, wieħed; is-
sultan ta' Għarad, wieħed;
15 Is-sultan ta' Libna, wieħed; is-sultan
ta' Għadullam, wieħed;
16 Is-sultan ta' Makkeda, wieħed; is-
sultan ta' Betel, wieħed;
17 Is-sultan ta' Taffuħa, wieħed; is-
sultan ta' Ħefer, wieħed;
18 Is-sultan ta' Afek, wieħed; is-sultan
ta' Lasarun, wieħed;
19 Is-sultan ta' Madon, wieħed; is-
sultan ta' Ħasor, wieħed;
20 Is-sultan ta' Semron-Merun, wieħed;
is-sultan ta' Aksaf, wieħed;
21 Is-sultan ta' Tagħanak, wieħed; is-
sultan ta' Megiddo, wieħed;
22 Is-sultan ta' Kedes, wieħed; is-sultan
ta' Ġoknegħam fil-Karmel wieħed;
23 Is-sultan ta' Dor, fuq il-għoljiet ta'
Dor, wieħed; is-sultan ta' Gojjim f'Gilgal,
wieħed;
24 Is-sultan ta' Tirsa, wieħed; b'kollox
wieħed u tletin sultan.

13 Issa Ġożwè kien xjieħ u mdaħħa
fiż-żmien; u l-Mulej qallu: Int
xjeħt u dħalt fiż-żmien, u għad baqa' mill
art biċċa kbira ħafna x'tittieħed.
2 Din hi l-art li għad baqa': l-idwar
kollha tal-Filistin, u dawk tal-Gessurin
kollha,
3 Minn Siħor, li hi fil-lvant ta' l-Eġittu,
sa truf Ekron, fit-tramuntana, jingħadd
art tal-Kangħanin: il-ħames prinċpijiet tal-
Filistin; il-Gazzi, u l-Asdudi, l-Askaluni,
il-Gitti, l-Ekronin, u l-Għawwin ukoll:
4 Minn nofsinhar, l-art kollha tal-
Kangħanin, u Meara li hi tas-Sidonin, sa
Afek, sa truf l-Amurrin:
5 U l-art tal-Ġiblin, u l-Libanu kollu,
lejn tlugħ ix-xemx, minn Bagħal-Gad,
taħt il-muntanja Ħermon, sad-daħla ta'
Ħamat.

6 Dawk kollha li jgħammru fl-art tal-
għoljiet, mil-Libanu sa Misrefot-Majim,
u s-Sidonin kollha, jiena nkeċċihom minn
quddiem ulied Iżrael: biss int qassamha
lill-Iżraelin b'sehemhom, bħal ma ikkman-
dajtek.
7 Għalhekk issa qassam din l-art bħala
wirt bejn id-disa' tribujiet, u n-nofs tribù
ta' Manasse,
8 Li miegħu kienu ħadu sehemhom ir-
Rubenin u l-Gadin, li Mosè kien tahom
in-naħa l-oħra tal-Ġurdan, lejn il-lvant,
bħal ma tahom Mosè, qaddej tal-Mulej;
9 Minn Għaroer, li hi fuq xatt wied
Arnon, u l-belt li hemm f'nofs il-wied, u
l-wita kollha ta' Medeba, sa Dibon;
10 U l-bliet kollha ta' Siħon, sultan
ta' l-Amurrin, li saltan f'Ħesebon, sa truf
ulied Għammon;
11 U Gilgħad, u art il-Gessurin, u
l-Magħkatin, u l-muntanja Ħermon
kollha, u Basan kollu sa Salka;
12 Is-saltna kollha ta' Għog f'Basan,
li kien isaltan f'Għastarot u f'Edrej, (hu
biss kien baqa' mill-fdal ta' l-iġganti);
għax dawn rebaħhom Mosè, u keċċiehom.
13 Imma wlied Iżrael ma keċċewx lill-
Gessurin, u lanqas lill-Magħkatin; u l-
Gessurin u l-Magħkatin baqgħu jgħam-
mru f'nofs l-Iżraelin sa llum.
14 Biss lit-tribù ta' Levi ma tahx sehem;
is-sagrifiċċji lill-Mulej, Alla ta' Iżrael,
magħmulin bin-nar, huma sehemhom,
bħal ma qalilhom.
15 U Mosè ta lit-tribù ta' wlied Ruben
sehem, skond il-familji tagħhom.
16 U l-medda ta' l-art tagħhom kienet
minn Għaroer, li hi fuq xatt wied Arnon,
u l-belt li hemm f'nofs il-wied, u l-wita
kollha sa Medeba;
17 Ħesebon, u l-bliet tagħha kollha li
huma fil-wita; Dibon, Bamot-Bagħal, u
Bet-Bagħal-Megħon,
18 U Gaħas, u Kedemot, u Mefagħat,
19 U Kirjatajm, u Sibma, u Seret-
Saħar, fil-għolja tal-wied,
20 U Bet-Pegħor għal taħt ix-xaqlib ta'
Pisga, u Bet-Ġesimot,
21 U l-bliet kollha tal-wita, u s-saltna
kollha ta' Siħon, sultan ta' l-Amurrin, li
saltan f'Ħesebon, u li kien rebħu Mosè,
lilu u l-kbarat ta' Midjan, Evi, u Rekem,
u Sur, u Ħur, u Reba, prinċpijiet ta'
Siħon, li kienu jgħammru f'dik l-art.
22 U 'l Balgħam ukoll, bin Begħor,
is-saħħar, qatluh ulied Iżrael bis-sejf fost
dawk li kienu maqtulin minnhom.
23 U l-art tar-Rubenin kienet tasal
sal-Ġurdan. Din hi l-qasma ta' wlied
Ruben, skond il-familji tagħhom, il-bliet
u r-rħula tagħhom.
24 U Mosè ta qasma lit-tribù ta' Gad,
lil ulied Gad, skond il-familji tagħhom.
25 U l-art li messithom kienet Gagħżer,
u l-bliet kollha ta' Gilgħad, u nofs art
ulied Għammon, sa Għaroer, li hi
quddiem Rabba;
26 U minn Ħesebon sa Ramat-Misfi,
u Betunim; u minn Maħanajm sa tarf
Debir;
27 U fil-wied, Bet-Ħaram, u Bet-Nimra,
u Sukkot, u Safon, il-bqija tas-saltna ta'
Siħon, sultan ta' Ħesebon, il-Ġurdan
iġennibha sa tarf il-baħar ta' Kinneret,
in-naħa l-oħra tal-Ġurdan, fil-lvant.
28 Din hi l-qasma ta' wlied Gad skond
il-familji tagħhom, il-bliet u r-rħula
tagħhom.
29 U Mosè ta wkoll qasma lin-nofs
tribù ta' Manasse; u kienet għal nofs
tribù Manasse, skond il-familji tagħhom.
30 U l-medda ta' l-art tagħhom kienet
minn Maħanajm, Basan kollu, is-saltna
kollha ta' Għog, sultan ta' Basan, u r-
rħula kollha ta' Ġajir f'Basan: sittin
belt.
31 U nofs Gilgħad, u Għastarot, u
Edrej, bliet tas-saltna ta' Għog f'Basan
kienu għal ulied Makir, bin Manasse, lil
nofs ulied Makir, skond il-familji tagħhom.
32 Dawn huma l-artijiet li qassam
Mosè fil-witjiet ta' Mowab, in-naħa l-oħra
tal-Ġurdan, biswit Ġerko, fil-lvant.
33 Iżda lit-tribù ta' Levi, Mosè ma tah
l-ebda qasma: il-Mulej, Alla ta' Iżrael, hu
l-qasma tagħhom, bħal ma qalilhom.

14 Issa dawn huma l-artijiet li ħadu
b'wirt ulied Iżrael f'art Kangħan,
li Elgħażar, il-qassis, u Ġożwè, bin Nun,
u l-kapijiet tad-djar tat-tribujiet ta' wlied
Iżrael, qassmulhom b'wirt,
2 Bix-xorti qassmuhielhom, bħal ma
ordna l-Mulej b'id Mosè, lid-disa' tri-
bujiet, u n-nofs tribù.
3 Għax liż-żewġ tribujiet, u lin-nofs
tribù, Mosè kien tahom qasma n-naħa
l-oħra tal-Ġurdan: imma lil-Leviti ma
tahom l-ebda sehem f'nofshom.
4 Għax ulied Ġużepp kienu żewġ
tribujiet, Manasse u Efrajm: għalhekk ma
tawx sehem lil-Leviti fil-pajjiż, ħlief bliet
biex igħammru fihom, u mergħat madwar-
hom għall-bhejjem tagħhom, u l-proprjetà
tagħhom.
5 Bħal ma ikkmanda l-Mulej lil Mosè,
hekk għamlu wlied Iżrael, u qassmu l-art.
6 Imbagħad ulied Ġuda ġew għand
Ġożwè f'Gilgal: u Kaleb, bin Ġefunne,
il-Keneżi, qallu: Inti taf x'qal il-Mulej lil
Mosè, raġel t'Alla, minħabba fija u
minħabba fik f'Kades-Barnija.
7 Erbgħin sena kelli jien meta bagħat
Mosè, qaddej tal-Mulej, lili minn Kades-
Barnija biex nitkixxef l-art; u jien erġajt
wassaltlu aħbar bħal ma kelli f'qalbi.
8 Madankollu, ħuti li telgħu miegħi
qatgħu qalb il-poplu bil-biża', iżda jien
żammejt sħiħ wara l-Mulej, Alla tiegħi.

9 U Mosè ħalef dak in-nhar, billi qal:
Tabilħaqq, l-art li rifes fuqha riġlek tkun
tiegħek b'wirt, u ta' wliedek għal dejjem,
għax żammejt sħiħ wara l-Mulej, Alla
tiegħi.
10 U issa, ara, il-Mulej ħallieni ħaj,
bħal ma qal, dawn il-ħamsa u erbgħin
sena, mindu l-Mulej qal dil-kelma lil
Mosè, meta Iżrael kien jimxi fid-deżert; u
issa, ara, għandi ħamsa u tmenin sena
llum.
11 Illum għadni qawwi bħal meta
bagħatni Mosè: bħal ma kienet saħħti
dak iż-żmien, hekk għadha saħħti llum,
għall-gwerra, u għall-ħruġ u għad-dħul.
12 Issa, mela, agħtini din l-art tal-
għoljiet, li wegħidni l-Mulej dak in-nhar;
għax dak in-nhar int smajt li hemm l-
Għanakin, u li l-bliet kienu kbar u bis-
swar; jista' jkun li l-Mulej miegħi, u
nkeċċihom bħal ma qal il-Mulej.
13 U Ġożwè bierku, u ta Ħebron b'wirt
lil Kaleb, bin Ġefunne.
14 Għalhekk Ħebron saret il-wirt ta'
Kaleb, bin Ġefunne, il-Keneżi, sa llum,
talli żamm sħiħ wara l-Mulej, Alla ta'
Iżrael.
15 Ħebron qabel kien jisimha Kirjat-
Arba; għax Arba kien l-akbar raġel fost
l-Għanakin. U l-art strieħet mill-gwerra.

15 U x-xorti waqgħet għat-tribù ta'
wlied Ġuda, skond il-familji tagħ-
hom, lejn art Edom, fid-deżert ta' Żin,
in-naħa ta' nofsinhar, fit-tarf ta' nofsinhar.
2 U l-ġenb tan-naħa ta' nofsinhar kien
jibda minn tarf il-baħar il-mielaħ, mill-
ilsien li jdur l-isfel;
3 Imbagħad joħroġ lejn nofsinhar mat-
telgħa ta' Għakrabbim, u jgħaddi minn
Żin, u jitla' min-naħa t'isfel għal Kades-
Barnija, igħaddi minn Ħesron, u jitla'
lejn Adar, u jilwi lejn Karka:
4 Minn hemm igħaddi lejn Għasmon,
u jibqa' sejjer sa wied l-Eġittu, u jasal
l-aħħar tiegħu f'xifer il-baħar: dan
ikunilhom il-ġenb ta' nofsinhar.
5 U l-ġenb tal-lvant hu l-baħar il-
mielaħ sa fomm il-Ġurdan. U l-ġenb
tan-naħa tat-tramuntana jibda minn ilsien
il-baħar, f'fomm il-Ġurdan:
6 U jitla' Bet-Ħogla, igħaddi min-naħa
ta' fuq ta' Bet-Għaraba, u jitla' lejn il-
ħaġra ta' Bohan, bin Ruben:
7 Imbagħad jitla' Debir, minn wied
Għakor, jilwi lejn it-tramuntana ta'
Gilgal, quddiem it-telgħa ta' Adummim,
in-naħa ta' nofsinhar tal-wied: igħaddi
minn ħdejn l-ilmijiet ta' Għajn-Xemex, u
jasal sa Għajn-Rogel.
8 Imbagħad jitla' minn wied Ben-
Ħinnom, lejn ġenb il-Ġebusin, min-naħa
ta' nofsinhar, li hi Ġerusalem; minn hemm
jitla' fuq ras il-għolja li hi quddiem wied
Ħinnom, lejn it-punent, li hi f'tarf wied
l-iġganti, lejn it-tramuntana.
9 Imbagħad jilwi minn ras il-għolja,
lejn il-għajn ta' l-ilma ta' Neftuwa, u
jibqa' sejjer lejn il-bliet tal-muntanja
Għefron, jilwi lejn Bagħla, li hi Kirjat-
Ġagħrim:
10 U jdur minn Bagħla lejn il-punent,
lejn il-muntanja Segħir, igħaddi minn
ġenb il-muntanja Ġagħrim, fit-tramun-
tana, li hu Kesalon, u jinżel Bet-Xemex, u
jgħaddi minn Timnah;
11 Imbagħad joħroġ lejn ġenb Ek-
ron, fit-tramuntana, jilwi lejn Sikkeron,
igħaddi mill-multanja Bagħla, u jasal
Ġabnel; u l-aħħar ikun fil-baħar.
12 U l-ġenb tal-punent hu l-baħar il-
kbir. Dawn huma t-truf ta' art ulied
Ġuda, dawramejt, skond il-familji tagħ-
hom.
13 Lil Kaleb, bin Ġefunne, tah qasma
f'nofs ulied Ġuda, skond ma kien
ikkmanda l-Mulej lil Ġożwè, jiġifieri, il-
belt ta' Arba, missier Għanak, li hi
Ħebron.
14 U minn hemm Kaleb keċċa t-tliet
ulied Għanak; Sesaj, Aħiman, u Talmaj,
ulied Għanak.
15 U tala' minn hemm għal dawk li
jgħammru Debir: u Debir kien jisimha
qabel Kirjat-Sefer.
16 U Kaleb qal: Min jirbaħ Kirjat-
Sefer, u jeħodha, nagħtih lil Għaksa, binti,
b'martu.
17 U ħadha Għotnijel, bin Kenaż, ħu
Kaleb, u tah lil bintu Għaksa b'martu.
18 U ġara, meta ġiet biex toqgħod
miegħu, illi ġegħlitu jitlob mingħand
missierha għalqa: u niżlet minn fuq il-
ħmar tagħha; u Kaleb qalilha: Xi trid?
19 U hi qaltlu: Agħtini xi barka; għax
int tajtni art niexfa. Agħtini wkoll egħjun
ta' ilma. U taha l-egħjun ta' fuq, u
l-egħjun t'isfel.
20 Din hi l-qasma tat-tribù ta' wlied
Ġuda, skond il-familji tagħhom.
21 Issa l-bliet f'tarf it-tribù ta' wlied
Ġuda, lejn in-naħa ta' Edom, fin-naħa
t'isfel, kienu: Kabsêl, Għeder, u Ġagur.
22 U Kina, u Dimona, u Għadgħada,
23 U Kedes, u Ħasor, u Itnan,
24 U Żif, u Telem, u Begħalot,
25 U Ħasor-Ħadatta, u Kerjot-Ħesron,
li hi Ħasor,
26 U Amam, u Sema', u Molada,
27 U Ħasar-Gadda, u Ħesmon, u Bet-
Pelet,
28 U Ħasar-Suwal, u Bir-Saba', u
Biżjotja,
29 U Bagħla, u Għejjim, u Għesem,
30 U Eltolad, u Kesil, u Ħorma,
31 U Siklag, u Madmanna, u Sansanna,
32 U Lebawot, u Selħim, u Għajn, u
Rimmon: b'kollox disgħa u għoxrin belt,
bl-irħula tagħhom.

33 U fil-wied: Estawol, u Sorgħa, u
Asna,
34 U Żanoħa, u Għajn-Gannim, u
Taffuħa, u Għenam,
35 U Ġarmut, Għadullam, u Soko, u
Għażeka,
36 U Sagħrajim, u Għaditajm, u
Gedera, u Gederotajm; erbatax-il belt,
bir-rħula tagħhom.
37 U Senan, u Ħadasa, u Migdal-
Gad.
38 U Dilgħan, u Misfe, u Ġoqtel.
39 U Lakis, u Bosqat, u Għeglon,
40 U Kabbon, u Laħmam, u Kitlis,
41 U Gederot, u Bet-Dagon, u Nagħma,
u Makkeda; sittax-il belt bir-rħula tagħ-
hom:
42 U Libna, u Għeter, u Għasan,
43 U Iftaħ, u Asna, u Neżib,
44 U Kejla, u Akżib, u Maresa; disa'
bliet bir-rħula tagħhom.
45. U Ekron, bil-bliet tagħha, u r-rħula
tagħha:
46 U minn Ekron sal-baħar, kulma
hu ma' ġenb Asdod, bir-rħula tagħhom.
47 Asdod u l-bliet tagħha, u r-rħula
tagħha; Gaża bil-bliet tagħha, u r-rħula
tagħha, sa wied l-Eġittu, it-tarf hu l-baħar
il-kbir.
48 U fuq art il-għoljiet: Samir u Ġattir,
u Soko,
49 U Danna, u Kirjat-Sanna, li hi
Debir,
50 U Għanab, u Estemo, u Għanim,
51 U Gossen, u Ħolon, u Gilo; ħdax-il
belt bir-rħula tagħhom:
52 Arab, u Duma, u Esgħan,
53 U Ġanum, u Bet-Taffuwa, u Afeka,
54 U Ħumta, u Kirjat-Arba, li hi
Ħebron, u Sigħor; disat ibliet bir-rħula
tagħhom.
55 Magħon, Karmel, Żif, u Ġutta,
56 U Ġiżragħel, u Ġokdigħam, u
Żanoħa,
57 Kajjin, u Gibegħa, u Timnah;
għaxart ibliet bir-rħula tagħhom:
58 Ħalħul, Bet-Sur, u Gedor,
59 U Magħrat, u Bet-Għanot, u Elte-
kon: sitt ibliet u bir-rħula tagħhom:
60 Qirjat-Bagħal, li hi Qirjat-Ġagħrim,
u Rabba: żewġt ibliet bir-rħula tagħhom:
61 Fid-deżert, Bet-Għaraba, Middin, u
Sekaka,
62 U Nibsan, u belt il-Melħ, u Għajn-
Geddi; sitt ibliet bir-rħula tagħhom.
63 Iżda l-Ġebusin, li kienu jgħammru
f'Ġerusalem, ulied Ġuda ma setgħux
ikeċċuhom; u baqgħu jgħammru l-
Ġebusin ma' wlied Ġuda f'Ġerusalem sa
llum.

16 U messet ix-xorti lil ulied Ġużepp,
mill-Ġurdan ħdejn Ġerko, sa n-naħa
tal-lvant ta' l-ilma ta' Ġerko, titla' minn
Ġerko, għal fuq il-għolja, fid-deżert, lejn
Betel,
2 U toħroġ minn Betel lejn Luż, u
tgħaddi lejn truf art l-Arkin f'Għatarot.
3 U tinżel minn hemm lejn il-punent,
lejn art il-Ġafletin, sa truf Bet-Ħoron it-
taħtieni, u sa Ġeżer, u tasal sal-baħar.
4 U wlied Ġużepp, Manasse u Efrajm,
ħadu l-wirt tagħhom.
5 U tarf art ulied Efrajm, skond il-
familji tagħhom, kien dan: it-tarf tal-
qasma tagħhom, in-naħa tal-lvant, kien
Għatarot-Addar, sa Bet-Ħoron il-fuqqani.
6 U kien joħroġ lejn il-baħar; Mik-
metat kien fit-tramuntana; u jdur lejn
il-lvant lejn Tagħanat-Silo, u jibqa' sejjer
'l quddiem minnu, lejn il-lvant ta' Ġanu-
ħa;
7 Imbagħad kien jinżel minn Ġanuħa
lejn Għatarot, u lejn Nagħrat, u jilħaq il-
Ġerko, u jasal il-Ġurdan.
8 Minn Taffuħa jiġbed lejn il-punent,
sa wied Kana; u tmiemu jkun il-baħar.
Din hi l-qasma ta' wlied Efrajm, skond
il-familji tagħhom.
9 U l-bliet mifrudin għal ulied Efrajm
kienu f'nofs il-qasma ta' wlied Manasse,
il-bliet kollha bir-rħula tagħhom.
10 U l-Kangħanin li kienu jgħammru
Ġeżer ma keċċewhomx: iżda l-Kangħanin
baqgħu jgħammru f'nofs Efrajm sa llum,
imma kienu taħt il-ħaraġ.

17 U messet ukoll ix-xorti lit-tribù ta'
Manasse; għax hu kien il-kbir ta'
Ġużepp. Lil Makir, il-kbir ta' Manasse,
missier Gilgħad; billi hu kien gwerrier,
messu Gilgħad u Basan.
2 U x-xorti messet ukoll lil ulied l-oħra
ta' Manasse, skond il-familji tagħhom: lil
ulied Abigħeżer, u lil ulied Ħelek, u lil
ulied Asrijel, u lil ulied Sikem, u lil ulied
Ħefer, u lil ulied Semida: dawn huma l-
ulied irġiel ta' Manasse, bin Ġużepp,
skond il-familji tagħhom.
3 Iżda Selofeħad, bin Ħefer, bin Gil-
għad, bin Makir, bin Manasse, ma kellux
subjien, imma bniet biss: u dawn huma
l-ismijiet tal-bniet tiegħu: Maħla, u
Nogħa, Ħogla, Milka u Tirsa.
4 U dawn resqu quddiem Elgħażar, il-
qassis, u quddiem Ġożwè, bin Nun, u
quddiem il-kbarat, igħidu: Il-Mulej ik-
kmanda lil Mosè biex jagħtina qasma
f'nofs ħutna. U tahom skond ma ordna
l-Mulej, qasma f'nofs ħut missierhom.
5 U fuq Manasse waqgħu għaxart
ishma, barra minn art Gilgħad u Basan,
li kienu n-naħa l-oħra tal-Ġurdan,
6 Għax il-bniet ta' Manasse messithom
qasma f'nofs uliedu s-subjien: u fuq is-
subjien l-oħra ta' Manasse waqgħet art
Gilgħad.
7 It-tarf ta' wlied Manasse kien minn

Aser sa Mikmetat, fil-lvant ta' Sikem;
imbagħad kien jiġbed lejn il-lemin, lejn
dawk li jgħammru f'Għajn-Taffuħa.
8 Issa Manasse kellu art Taffuħa: iżda
Taffuħa f'tarf Manasse kienet ta' wlied
Efrajm;
9 Imbagħad it-tarf kien jinżel lejn
wied Kana, l-isfel mill-wied: dawn il-bliet
ta' Efrajm kienu f'nofs il-bliet ta'
Manasse, imbagħad tarf Manasse kien
fuq in-naħa tat-tramuntana tal-wied, u
t-tmiem tiegħu kien fil-baħar.
10 In-naħa t'isfel kienet ta' Efrajm, u
n-naħa ta' fuq ta' Manasse; u l-baħar kien
tarfhom; kienu jilħqu sa Aser mit-
tramuntana, u sa Issakar mil-lvant.
11 U Manasse kellu f'Issakar u f'Aser
Bet-San u l-irħula tagħha, u Iblam u
l-irħula tagħha, u n-nies li jgħammru
f'Dor u l-irħula tagħha, u n-nies li jgħam-
mru f'Għajn-Dor u l-irħula tagħha, u n-
nies li jgħammru f'Tagħnak u l-irħula
tagħha, u n-nies li jgħammru f'Megiddo
u l-irħula tagħha, it-tliet għoljiet.
12 Iżda wlied Manasse ma setgħux
ikeċċu n-nies li kienu jgħammru f'dawk
il-bliet; u l-Kangħanin riedu jibqgħu
jgħammru f'din l-art.
13 Iżda ġara, meta tqawwew ulied
Iżrael, illi ġiegħlu lill-Kangħanin iħallsu
l-ħaraġ imma ma keċċewhomx għalkol-
lox.
14 U wlied Ġużepp kellmu lil Ġożwè,
qalulu: Għaliex tajtni qasma waħda biss
bix-xorti u sehem wieħed? Jien poplu kbir
għax berikni s'issa l-Mulej.
15 U Ġożwè qalilhom: Jekk int poplu
kbir, itla' lejn il-masġar, u qatta' hemm
x'imkien għalik f'art il-Pereżin u f'art
l-iġganti, jekk inhi dejqa wisq għalik l-art
tal-għoljiet ta' Efrajm.
16 U wlied Ġużepp qalulu: Mhix
biżżejjed għalina l-art tal-għoljiet: u
l-Kangħanin kollha li jgħammru fl-art
tal-wied għandhom imriekeb tal-ħadid,
sew dawk li jgħammru f'Bet-San, u fl-
irħula tagħha, u sew dawk li jgħammru
fil-wied ta' Ġiżragħel.
17 U Ġożwè wieġeb lil dar Ġużepp, lil
Efrajm u lil Manasse, u qalilhom: Int
poplu kbir, u saħħa kbira int għandek: int
ma tmissikx xorti waħda:
18 Iżda int ikollok l-art tal-għoljiet.
Għax għalkemm hi masġar, inti tqattgħu,
u jkun tiegħek sat-truf l-aktar bgħida
tiegħu: għax inti tkeċċi l-Kangħanin għal-
kemm għandhom imriekeb tal-ħadid, u
huma qawwijin.

**18** U l-miġemgħa kollha ta' wlied
Iżrael iltaqgħet f'Silo, u waqqfu
t-tinda tal-laqgħa hemm. U l-art ġiet taħt
idejhom.
2 U kien għad baqa' fost ulied Iżrael
seba' tribujiet, li kienu għadhom ma
qassmux il-wirt tagħhom.
3 U Ġożwè qal lil ulied Iżrael: Kemm
sa ddumu titnikkru biex tmorru tieħdu
l-art li takom il-Mulej, Alla ta' missirijiet-
kom?
4 Agħżlu tlitt irġiel minn kull tribù: u
jien nibgħathom, u jmorru jduru dawra
l-art, u jħożżuha daqs il-qasmiet tagħhom,
u jerġgħu jiġu għandi.
5 U jqassmuha seba' qasmiet: Ġuda
jibqa' fejn hu, in-naħa ta' nofsinhar, u dar
Ġużepp tibqa' fejn hi, fit-tramuntana.
6 U intom ħożżu l-art f'seba' qasmiet,
u ġibuli kif qassamtuhom hawn, biex jien
nitfagħlkom ix-xorti hawn quddiem il-
Mulej, Alla tagħna.
7 Iżda l-Leviti ma għandhomx sehem
f'nofskom, għax is-saċerdozju tal-Mulej
sehemhom: u Gad, u Ruben, u nofs tribù
Manasse, ħadu sehemhom in-naħa l-oħra
tal-Ġurdan, fil-lvant, li Mosè, qaddej tal-
Mulej, tahom.
8 U l-irġiel qamu, u telqu: u Ġożwè
ta din l-ordni lil dawk li marru biex
iħożżu l-art, billi qalilhom: Morru, duru
l-art u ħożżuha, u erġgħu ejjew għandi,
biex jien nitfagħlkom ix-xorti quddiem
il-Mulej f'Silo.
9 U l-irġiel telqu, u daru l-art, u
ħażżewha belt belt fi ktieb, f'seba' qas-
miet, u reġgħu ġew għand Ġożwè fil-kamp
f'Silo.
10 U Ġożwè tefagħlhom ix-xorti f'Silo
quddiem il-Mulej, u Ġożwè qassam hemm
l-art lil ulied Iżrael, skond il-qasmiet
tagħhom.
11 U x-xorti tat-tribù ta' wlied Ben-
jamin telgħet skond il-familji tagħhom: u
l-qasma tax-xorti tagħhom kienet bejn
ulied Ġuda u bejn ulied Ġużepp.
12 U t-tarf ta' l-art tagħhom kien jibda
fit-tramuntana mill-Ġurdan: imbagħad
jitla' lejn ġenb Ġerko, lejn in-naħa tat-
tramuntana, u kien jitla' mill-art tal-
għoljiet lejn il-punent, u jispiċċa fid-deżert
ta' Bet-Awen.
13 Minn hemm it-tarf kien igħaddi lejn
Luż, minn ma' ġenb Luż, in-naħa ta' nofs-
inhar, li hi Betel; u kien jinżel Għatarot-
Adar, ħdejn il-għolja tan-naħa t'isfel
ta' Bet-Horon it-taħtieni.
14 Imbagħad jiġbed minn hemm, u jdur
lejn in-naħa tal-punent, l-isfel mill-għolja,
li hemm quddiem Bet-Horon, in-naħa ta'
nofsinhar, u jispiċċa f'Kirjat-Bagħal, li hi
Kirjat-Ġagħrim, belt ta' wlied Ġuda: dan
kien il-ġenb tal-punent.
15 U l-ġenb tan-naħa ta' nofsinhar
jibda minn tarf Kirjat-Ġagħrim, u jiġbed
lejn il-punent, lejn il-għajn ta' l-ilma ta'
Neftuwa.
16 Imbagħad jinżel lejn tarf il-għolja
ta' quddiem il-wied ta' bin Hinnom, fil-
wied ta' l-iġganti, fit-tramuntana; u jinżel

fil-wied ta' Ħinnom, lejn ġenb il-Ġebusin,
l-isfel, u jiġbed lejn Għajn-Rogel.
17 Imbagħad jilwi lejn it-tramuntana,
igħaddi minn Għajn-Xemex, u jiġbed lejn
Gelilot, li qiegħed quddiem it-telgħa
t'Adummim, u jinżel lejn il-ħaġra ta'
Bohan, bin Ruben.
18 U jgħaddi mill-ġenb ta' quddiem
l-Għaraba, fit-tramuntana, u jinżel fil-
Għaraba.
19 U jgħaddi mill-ġenb ta' fuq ta'
Bet-Ħogla, u jispiċċa fil-lsien tat-tra-
muntana tal-baħar il-mielaħ, fit-tarf
tan-nofsinhar tal-Ġurdan. Dan hu l-ġenb
tan-naħa ta' nofsinhar.
20 U l-Ġurdan kien it-tarf ta' l-art
tagħhom, in-naħa tal-lvant. Din kienet
il-qasma ta' wlied Benjamin bit-truf
tagħha dawramejt, skond il-familji
tagħhom.
21 Issa l-bliet tat-tribù ta' wlied Ben-
jamin, skond il-familji tagħhom kienu
Ġerko, Bet-Ħogla, u Għemeq-Kesis,
22 U Bet-Għaraba, u Semarajm, u
Betel,
23 U Għawwin, u Fara, u Għofra,
24 U Kefar-Għammoni, u Għofni, u
Gaba: tnax-il belt bl-irħula tagħhom.
25 Gibgħon, u Rama, u Birot,
26 U Misfe, u Kefira, u Mosa,
27 U Rekem, u Irfel, u Tarala,
28 U Sela, u Elef, u Ġebusi, li hi Ġeru-
salem, Gibgħat u Kirjat: erbatax-il belt
bl-irħula tagħhom. Din hi l-qasma ta'
wlied Benjamin, skond il-familji tagħ-
hom.

**19** U t-tieni xorti ħarġet għal Simgħon,
għat-tribù ta' wlied Simgħon, skond
il-familji tagħhom. Il-qasma tagħhom
kienet f'nofs il-qasma ta' wlied Ġuda.
2 U kellhom fil-qasma tagħhom Bir-
Saba', Xeba', u Molada,
3 U Ħasar-Suwal, u Bala, u Għesem,
4 U Eltolad, u Betul, u Ħorma,
5 U Siglag, u Bet-Markabot, u Ħasar-
Susa,
6 U Bet-Lebawot, u Saruħen; tlittax-il
belt u r-rħula tagħhom:
7 Għajn, Rimmon, u Għeter, u
Għasan; erbat ibliet u r-rħula tagħhom.
8 U r-rħula kollha madwar dawn il-
bliet sa Bagħlat-Bir li hi Rama fin-nofs-
inhar. Din kienet il-qasma ta' tribù wlied
Simgħon, skond il-familji tagħhom.
9 Minn sehem ulied Ġuda kienet il-
qasma ta' wlied Simgħon: għax il-qasma
ta' wlied Ġuda kienet kbira wisq għali-
hom; u wlied Simgħon ħadu qasma f'nofs
il-qasma tagħhom.
10 U t-tielet xorti telgħet għal ulied
Żebulun, skond il-familji tagħhom: u
l-medda ta' arthom kienet tasal sa Sarid:
11 Titla' lejn il-baħar lejn Margħala, u
tilħaq Dabbaset, u tasal sal-wied li hu
n-naħa tal-lvant ta' Ġoknegħam.
12 Imbagħad kienet id-dur minn Sarid
lejn il-lvant, lejn tlugħ ix-xemx, sa truf
Kislot-Tabor, tiġbed lejn Dabrat u titla'
Ġafigħa.
13 Minn hemm tgħaddi lejn il-lvant,
lejn tlugħ ix-xemx, sa Gatt-Ħefer, sa Għett-
Kasin, u tiġbed lejn Rimmon, u tilwi
lejn Negħa;
14 Iddur mat-tramuntana ta' Ħanna-
ton, u tmur fil-wied ta' Iftaħ-El:
15 U Kattat, u Naħalal, u Simron, u
Idla, u Betlehem: tnax-il belt bir-rħula
tagħhom.
16 Din hi l-qasma ta' wlied Żebulun,
skond il-familji tagħhom, dawn il-bliet
u r-rħula tagħhom.
17 Ħarġet ir-raba' xorti għal Issakar,
għal ulied Issakar, skond il-familji tagħ-
hom.
18 U t-tarf ta' l-art tagħhom kien lejn
Ġiżragħel, u Kesulot, u Sunem,
19 U Ħafarajim, u Sihon, u Anaħarat,
20 U Rabbit, u Kisjon, u Ebes,
21 U Remet, u Għajn-Gannim, u
Għajn-Ħadda, u Bet-Passes;
22 Imbagħad tarf arthom kien jilħaq
Tabor, u Saħażimma, u Bet-Xemex, u
jispiċċa fil-Ġurdan; sittax-il belt bir-rħula
tagħhom.
23 Din hi l-qasma ta' tribù wlied Issa-
kar, skond il-familji tagħhom: il-bliet u
r-rħula tagħhom.
24 U l-ħames xorti ħarġet għal tribù
wlied Aser, skond il-familji tagħhom.
25 U truf arthom kienu Ħelkat, u Ħali,
u Beten, u Aksaf,
26 U Alammalek, u Għamad, u Misal;
u jilħqu 'l Karmel, fil-punent, u Siħor-
Libnat.
27 U jduru għan-naħa ta' tlugħ ix-xemx
lejn Bet-Dagon, u jmissu ma' Żebulun, u
ma' wied Iftaħ-El fit-tramuntana ta'
Bet-Għemek u Negħijel, u jaslu Kabul fuq
ix-xellug.
28 U Ħebron, u Reħob, u Ħammon,
u Kana, sa Sidon il-kbira.
29 Imbagħad iduru lejn Rama, u lejn
il-belt bis-swar ta' Tir; jerġgħu lejn Ħosah,
u jispiċċaw fil-baħar min-naħa ta' Akżib.
30 Għumma wkoll, u Afek, u Reħob:
tnejn u għoxrin belt bir-rħula tagħhom.
31 Din hi l-qasma ta' tribù wlied Aser,
skond il-familji tagħhom, dawn il-bliet
bir-rħula tagħhom.
32 Is-sitt xorti ħarġet għal ulied Naftali,
għal ulied Naftali skond il-familji tagħ-
hom.
33 Truf arthom kienu minn Ħelef, mill-
balluta f'Sagħnannim, u Adami-Nekeb,
u Ġabnel, sa Lakkum, u jaslu sal-Ġurdan:
34 Imbagħad iduru lejn il-punent lejn
Ażnot-Tabor, u joħorġu minn hemm lejn
Ħukkok, u jilħqu Żebulun fin-nofsinhar,

u 'l Aser imissuh mill-punent, u 'l Ġuda
fuq il-Ġurdan lejn tlugħ ix-xemx.
35 U l-bliet bis-swar huma Siddim, Ser,
u Ħammat, u Rakkat, u Kinneret,
36 U Adama, u Rama, u Ħasor,
37 U Kedes, u Edrej, u Għajn-Ħasor,
38 U Iron, u Migdal-El, Ħorem, u
Bet-Għanat, u Bet-Xemex, dsatax-il belt
bir-rħula tagħhom.
39 Din hi l-qasma ta' tribù wlied
Naftali, skond il-familji tagħhom, il-bliet
u r-rħula tagħhom.
40 U s-seba' xorti messet lil tribù wlied
Dan, skond il-familji tagħhom.
41 U t-truf tal-qasma tagħhom kienu
Sorgħa, u Estawol, u Għir-Xemex,
42 U Sagħlabbin, u Ajjalon, u Itla,
43 U Elon, u Timnah, u Ekron,
44 U Elteke, u Gibbeton, u Bagħlat,
45 U Ġeħud, u Bene-Beraq, u Gatt-
Rimmon,
46 U Me-Ġarkon, u Rakkon, sax-xatt
ta' quddiem Ġafo.
47 U l-art ta' wlied Dan ma baqgħitx
għandhom: għalhekk ulied Dan telgħu u
ħabtu għal Lesem, u rebħuha, u darbuha
b'xifer is-sejf, u ħaduha, u għammru fiha,
u Lesem semmewha Dan, bħal isem Dan
missierhom.
48 Din hi l-qasma ta' tribù wlied Dan,
skond il-familji tagħhom: dawn il-bliet
bir-rħula tagħhom.
49 Meta temmu jaqsmu l-art bit-truf
ta' kull qasma, ulied Iżrael taw lil Ġożwè,
bin Nun, qasma f'nofshom.
50 Skond l-ordni tal-Mulej tawh il-belt
li talab, Timnat-Sera, f'art il-għoljiet ta'
Efrajm: u bena l-belt, u qagħad fiha.
51 Dawn huma l-qsami li qasmu bix-
xorti Elgħażar, il-qassis, u Ġożwè, bin
Nun, u l-kapijiet tad-djar tat-tribujiet ta'
wlied Iżrael f'Silo quddiem il-Mulej,
f'bieb it-tinda tal-laqgħa. Hekk temmu
l-qsim ta' l-art.

20 Il-Mulej kellem ukoll lil Ġożwè,
qallu:
2 Kellem lil ulied Iżrael, għidilhom:
Agħżlu għalikom bliet tar-rifuġju li
għidtilkom permezz ta' Mosè:
3 Biex il-qattiel li joqtol bniedem bla
ma ried, u bla ħsieb, jaħrab hemmhekk;
u jkunulkom rifuġju minn dak li jrid
jitħallas tad-demm.
4 Il-qattiel jaħrab lejn waħda minn
dawn il-bliet, u jieqaf fid-daħla ta' bieb
il-belt, u jgħid fejn jisimgħuh ix-xjuħ ta'
dik il-belt il-kas tiegħu, u huma jiġbruh
il-belt għandhom, u jagħtuh fejn joqgħod,
biex igħammar magħhom.
5 U jekk dak li jrid jitħallas tad-demm
jiġi warajh, huma ma jitilqux il-qattiel
f'idejh; għax bla ma ried qatel lil għajru,
u ma kienx jobogħdu minn qabel.
6 U joqgħod f'dik il-belt sakemm jidher
quddiem il-ġemgħa għall-ħaqq, sal-mewt
tal-qassis il-kbir li jkun hemm dak iż-
żmien: imbagħad il-qattiel jarġa' jmur
lejn beltu, u lejn daru, lejn il-belt li kien
ħarab minnha.
7 U għażlu 'l Kedes fil-Galilija, f'art
il-għoljiet ta' Naftali u Sikem f'art il-
għoljiet ta' Efrajm, u Kirjat-Arba, li hi
Ħebron, f'art il-għoljiet ta' Ġuda.
8 U fuq in-naħa l-oħra tal-Ġurdan,
fil-lvant ta' Ġerko, għażlu l-Beser fid-
deżert, fil-wita, minn tat-tribù ta' Ruben,
u Ramot f'Gilgħad mit-tribù ta' Gad, u
Golan f'Basan mit-tribù ta' Manasse.
9 Dawn kienu l-bliet mogħtijin lil ulied
Iżrael kollha u lill-għarib li jkun igħammar
f'nofshom, biex kull min joqtol bniedem
bla ma ried jista' jaħrab hemm, u ma
jmutx b'id min irid jitħallas tad-demm
qabel ma jidher quddiem il-ġemgħa.

21 Resqu mbagħad il-kapijiet ta' djar
il-missirijiet tal-Leviti lejn Elgħażar,
il-qassis, u lejn Ġożwè, bin Nun, u lejn
il-kapijiet ta' djar il-missirijiet tat-tri-
bujiet ta' wlied Iżrael:
2 U kellmuhom f'Silo, f'art Kangħan,
qalulhom: Il-Mulej ordna permezz ta'
Mosè biex tagħtuna bliet biex ngħammru
fihom, bil-mergħat tagħhom għall-bhejjem
tagħna.
3 U wlied Iżrael taw lil-Leviti mill-
qsami tagħhom, skond l-ordni tal-Mulej,
dawn il-bliet u l-mergħat tagħhom.
4 U x-xorti ħarġet għall-familji tal-
Keħatin: u wlied Arun, il-qassis, li kienu
Leviti, messhom bix-xorti tlittax il-belt
minn tribù Ġuda, u minn tribù Simgħon,
u minn tribù Benjamin.
5 U lill-bqija ta' wlied Keħat messhom
bix-xorti għaxart ibliet mill-familji ta'
tribù Efrajm, u minn tribù Dan, u minn
nofs tribù Manasse.
6 U lil ulied Gerson messhom bix-xorti
tlittax-il belt mill-familji ta' tribù Issakar,
u minn tribù Aser, u minn tribù Naftali, u
minn nofs tribù Manasse f'Basan.
7 Ulied Merari, skond il-familji tagħ-
hom, kellhom tnax-il belt minn tribù
Ruben, u minn tribù Gad, u minn tribù
Żebulun.
8 Issa wlied Iżrael taw bix-xorti lil-
Leviti dawn il-bliet bil-mergħat tagħhom,
bħal ma ordna l-Mulej permezz ta' Mosè.
9 U taw dawn il-bliet li huma hawn
imsemmijin b'isimhom minn tribù wlied
Ġuda, u minn tribù wlied Simgħon.
10 U li kienu għal ulied Arun, waħda
mill-familji tal-Keħatin, ta' wlied Levi,
għax lilhom ħarġet l-ewwel xorti.
11 U tawhom il-belt ta' Arba, missier
Għanak, li hi Ħebron, f'art il-għoljiet ta'
Ġuda, bil-mergħat tagħha madwarha.

12 Iżda r-raba' tal-belt u r-rħula tagħha,
tawhom lil Kaleb, bin Ġefunne, biex
ikunu tiegħu.
13 Hekk huma taw lil ulied Arun, il-
qassis, il-belt tar-rifuġju għal min joqtol,
Ħebron bil-mergħat tagħha; u Libna
bil-mergħat tagħha.
14 U Ġattir bil-mergħat tagħha, u
Estemuwa bil-mergħat tagħha,
15 U Ħolon bil-mergħat tagħha, u
Debir bil-mergħat tagħha,
16 U Għajn bil-mergħat tagħha, Ġutta
bil-mergħat tagħha, u Bet-Xemex bil-
mergħat tagħha; disat ibliet mingħand
dawn iż-żewġ tribujiet.
17 U minn tribù Benjamin, Gibgħon
bil-mergħat tagħha, u Geba bil-mergħat
tagħha,
18 Għanatot bil-mergħat tagħha, Għal-
mon bil-mergħat tagħha; erbat ibliet.
19 Il-bliet kollha ta' wlied Arun, il-
qassisin, kienu tlittax-il belt bil-mergħat
tagħhom.
20 U lill-familji ta' wlied Keħat, il-
Leviti, li kien baqa' minn ulied Keħat,
messewhom bix-xorti bliet minn tribù
Efrajm.
21 Tawhom Sikem, bil-mergħat tagħha,
f'art il-għoljiet ta' Efrajm, biex tkun belt
ir-rifuġju għal min joqtol: u Geżer bil-
mergħat tagħha,
22 U Kibsajim u l-mergħat tagħha,
Bet-Ħoron bil-mergħat tagħha; erbat
ilbiet.
23 U min tribù Dan, Elteke bil-mergħat
tagħha, Gibbeton u l-mergħat tagħha,
24 Ajjalon u l-mergħat tagħha, Gatt-
Rimmon bil-mergħat tagħha; erbat ibliet.
25 U minn nofs tribù Manasse,
Tagħanak bil-mergħat tagħha, u Gatt-
Rimmon u l-mergħat tagħha; żewġt
ibliet.
26 Il-bliet kollha kienu għaxra bil-
mergħat tagħhom għall-familji ta' wlied
Keħat li kien baqa'.
27 U lil ulied Gerson, waħda mill-
familji tal-Leviti, kienu mogħtijin: minn
nofs tribù Manasse, Golan f'Basan bil-
mergħat tagħha biex tkun belt ir-rifuġju
għal min joqtol; u Beghestera bil-mergħat
tagħha; żewġt ibliet.
28 U minn tribù Issakar, Kisjon u l-
mergħat tagħha, Dabrat u l-mergħat
tagħha,
29 Ġarmut bil-mergħat tagħha, Għajn-
Gannim bil-mergħat tagħha; erbat ibliet.
30 Minn tribù Aser, Misal bil-mergħat
tagħha, Għabdon bil-mergħat tagħha,
31 Ħelkat u l-mergħat tagħha, Reħob
u l-mergħat tagħha; erbat ibliet.
32 U minn tribù Naftali, taw Kedes
fil-Galilija, belt ir-rifuġju għal minn joqtol,
bil-mergħat tagħha, u Ħammot-Dor bil-
mergħat tagħha, u Kartan bil-mergħat
tagħha; tlitt ibliet.
33 Il-bliet kollha tal-Gersonin, skond
il-familji tagħhom, kienu tlittax il-belt bil-
mergħat tagħhom.
34 U lill-familji ta' wlied Merari, il-
bqija tal-Leviti, huma taw minn tribù
Żebulun, Ġokneghàm bil-mergħat tagħha,
u Karta bil-mergħat tagħha.
35 Dimna bil-mergħat tagħha, Naħalal
bil-mergħat tagħha; erbat ibliet.
36 U min tribù Ruben, taw Beser bil-
mergħat tagħha, u Ġaħaża bil-mergħat
tagħha,
37 Kedemot bil-mergħat tagħha, u
Mefagħat bil-mergħat tagħha; erbat ibliet.
38 U minn tribù Gad, taw Ramot
f'Gilgħad, belt ir-rifuġju għal min joqtol,
bil-mergħat tagħha, u Maħanajm bil-
mergħat tagħha,
39 Ħesebon bil-mergħat tagħha,
Ġagħżer bil-mergħat tagħha; erbat ibliet
b'kollox.
40 Dawn kollha kienu l-bliet ta' wlied
Merari, skond il-familji tagħhom, li kien
baqa' mill-familji tal-Leviti; u xortihom
kienet tnax-il belt.
41 Il-bliet kollha tal-Leviti, f'nofs
il-qsami ta' wlied Iżrael, kienu tmienja u
erbgħin belt bil-mergħat tagħhom.
42 Kull waħda minn dawn il-bliet
kellha l-mergħat tagħha ta' madwarha:
hekk kienu dawn il-bliet kollha.
43 U hekk il-Mulej ta lill-Iżrael l-art
kollha li kien ħalef lil missirijiethom li
jagħtihom: ħaduha u qagħdu fiha.
44 U l-Mulej tahom is-serħan minn
kullimkien, kollox bħal ma ħalef lil
missirijiethom, u ħadd mill-egħdewwa
tagħhom kollha ma waqaf quddiemhom;
il-Mulej erħilhom f'idhom l-egħdewwa
tagħhom kollha.
45 Ma baqa' xejn mill-wegħdi ta' ġid
li l-Mulej għamel lil dar Iżrael li ma seħħx;
kollox sar.

22 Imbagħad Ġożwè sejjaħ lir-
Rubenin, u lill-Gadin, u lil nofs
tribù Manasse,
2 U qalilhom: Intom ħaristu kulma
ikkmandakom Mosè, qaddej tal-Mulej; u
smajtu kliemi f'kulma wissejtkom.
3 Ma tlaqtux lil ħutkom daż-żmien twil
sa llum, iżda ħaristu bir-reqqa l-kmanda-
menti tal-Mulej, Alla tagħkom.
4 U issa l-Mulej, Alla tagħkom, serraħ
lil ħutkom, bħal ma wegħidhom: u għall-
hekk issa duru, u morru lejn it-tined
tagħkom, lejn l-art li hi tagħkom, li Mosè,
qaddej tal-Mulej, takom in-naħa l-oħra
tal-Ġurdan.
5 Biss qisu tajjeb li tagħmlu l-kmanda-
menti u l-liġi, li takom Mosè, qaddej tal-
Mulej, billi tħobbu l-Mulej, Alla tagħkom,
u timxu fi triqatu kollha, u tħarsu l-
kmandamenti tiegħu, u tintrabtu miegħu,

u taqduh b'qalbkom kollha, u b'ruħkom
kollha.
6 U Ġożwè berikhom, u bagħathom, u
telqu lejn it-tined tagħhom.
7 Issa lil nofs tribù Manasse, Mosè kien
tah qasma f'Basan, u lin-nofs l-ieħor
Ġożwè tah qasma ma' ħuthom in-naħa
l-oħra tal-Ġurdan, lejn il-punent. U xħin
Ġożwè bagħathom lejn it-tined tagħhom,
berikhom.
8 U qalilhom: Erġgħu morru lejn it-
tined tagħkom b'ġid kbir, b'ħafna mrieħel,
b'fidda, b'deheb, bi bronż, b'ħadid, u
b'kotra kbira ta' lbiesi: aqsmu l-priża ta'
l-egħdewwa tagħkom ma' ħutkom.
9 U wlied Ruben, u wlied Gad, u nofs
tribù Manasse reġgħu lura, u telqu minn
għand ulied Iżrael, minn Silo, li hi f'art
Kangħan, biex imorru lejn art Gilgħad,
lejn l-art li messithom, li ħaduha skond
l-ordni li ta l-Mulej permezz ta' Mosè.
10 U meta waslu fl-inħawi tal-Ġurdan,
li huma f'art Kangħan, ulied Ruben, u
wlied Gad, u nofs tribù Manasse bnew
hemm altar ħdejn il-Ġurdan, altar kbir
li jidher.
11 U wlied Iżrael semgħu min igħid:
Ara, ulied Ruben, u wlied Gad, u nofs
tribù Manasse, bnew altar quddiem art
Kangħan, fl-inħawi tal-Ġurdan, in-naħa
l-oħra ta' wlied Iżrael.
12 U malli wlied Iżrael semgħu dan,
il-miġemgħa kollha ta' wlied Iżrael
inġemgħet f'Silo biex jitilgħu jagħmlul-
hom gwerra.
13 U wlied Iżrael bagħtu lil ulied
Ruben, u lil ulied Gad, u lil nofs tribù
Manasse f'art Gilgħad, lil Fineħas, bin
Elgħażar, il-qassis,
14 U miegħu għaxar kbarat, wieħed
minn kull dar, għat-tribujiet kollha ta'
Iżrael; u kull wieħed minnhom kien
kap ta' dar missirijietu fost l-eluf ta'
Iżrael.
15 U ġew għand ulied Ruben, u għand
ulied Gad, u għand nofs tribù Manasse,
f'art Gilgħad, u kellmuhom, billi qalul-
hom:
16 Hekk tgħid il-miġemgħa kollha tal-
Mulej: X'ħażen hu dan li għamiltu lil Alla
ta' Iżrael, li warrabtu llum minn wara
l-Mulej, billi bnejtu altar għalikom, biex
tixxewxu llum għall-Mulej?
17 Ewwilla ħaġa żgħira għalina d-dnub
ta' Pegħor, li minnu għadna ma ssaffej-
niex sa llum, għalkemm waqgħet qirda
fuq il-miġemgħa tal-Mulej;
18 Biex intom terġgħu twarrbu llum
minn wara l-Mulej? U jiġri, jekk tixxewxu
llum għall-Mulej, għada jagħdab għall-
miġemgħa kollha ta' Iżrael.
19 Jekk inhi mniġġsa l-art li għandkom,
għaddu lejn l-art li hi tal-Mulej, li hemm
fiha t-tabernaklu tal-Mulej, u għammru
f'nofsna: iżda la tixxewxux għall-Mulej, u
lanqas għalina, billi tibnu għalikom altar
barra l-altar tal-Mulej, Alla tagħna.
20 Ewwilla Għakan, bin Żeraħ, ma
naqasx fil-ħwejjeġ mogħtijin għall-qirda,
u l-għadab waqa' fuq il-miġemgħa kollha
ta' Iżrael? U dak il-bniedem ma kienx
waħdu li miet għal ħtijietu.
21 Imbagħad ulied Ruben, u wlied
Gad, u nofs tribù Manasse wieġbu, u qalu
lill-kapijiet ta' l-eluf ta' Iżrael:
22 Dak li jista' kollox, Alla, il-Mulej,
Dak li jista' kollox, Alla, il-Mulej! Hu jaf,
u Iżrael għandu jkun jaf! Jekk inhu
b'tixwix, jew b'nuqqas lejn il-Mulej, (la
teħlisniex illum!)
23 Jekk bnejna għalina altar biex
inwarrbu minn wara l-Mulej; jew jekk
għamilna hekk biex noffru offerti maħru-
qin, jew offerti tal-qamħ, jew sagrifiċċji
tas-sliem fuqu, ħa jitħallas minna l-Mulej.
24 Iżda tabilħaqq aħna għamilna dan
għax bżajna li fiż-żmien li ġej uliedkom
igħidu lil uliedna: X'għandkom x'taqsmu
mal-Mulej, Alla ta' Iżrael?
25 Il-Mulej għamel il-Ġurdan firda
bejna u bejnkom, ja wlied Ruben, ja wlied
Gad, intom ma għandkom ebda sehem
fil-Mulej: u hekk iġagħlu wliedkom lil
uliedna li ma jibqgħux jibżgħu mill-Mulej.
26 Għalhekk għidna: Ħa nagħmlu
għalina u nibnu l-altar, mhux għall-offerti
maħruqin, jew għas-sagrifiċċju.
27 Iżda biex ikun xhieda bejnna u
bejnkom, u bejn nisilna warajna, li aħna
nqimu l-Mulej quddiem għajnejh bl-offerti
tagħna maħruqa, u bis-sagrifiċċji tagħna,
u bl-offerti tas-sliem tagħna, biex ulied-
kom ma jgħidux lil uliedna fiż-żmien li
ġej: M'għandkomx sehem fil-Mulej.
28 Għalhekk għidna: U jiġri wkoll,
jekk igħidu dan lilna jew lil nisilna fiż-
żmien li ġej, illi aħna ngħidulhom: Araw
il-għamla ta' l-altar t'Alla li għamlu
missirijietna, mhux għall-offerti maħruqa,
jew għas-sagrifiċċji, iżda bħala xhieda
bejnna u bejnkom.
29 Barra minna li nixxewxu għall-
Mulej, u li nwarrbu llum minn wara l-
Mulej, billi nibnu altar għall-offerti
maħruqa, għall-offerti tal-qamħ, jew għas-
sagrifiċċji, barra mill-altar tal-Mulej, Alla
tagħna, li hemm quddiem it-tabernaklu
tiegħu!
30 Meta Fineħas, il-qassis, u l-mexxejja
tal-miġemgħa u l-kapijiet tal-familji ta'
Iżrael li kienu miegħu, semgħu l-kliem li
wlied Ruben, u wlied Gad, u wlied Ma-
nasse tkellmu, għoġobhom.
31 U Fineħas, bin Elgħażar, il-qassis,
qal lil ulied Ruben, u lil ulied Gad, u lil
ulied Manasse: Illum nagħrfu li f'nofsna
hu l-Mulej, għax ma nqastux lill-Mulej bi
ħtija bħal din: issa intom ħlistu lil ulied
Iżrael minn id il-Mulej.
32 U Fineħas, bin Elgħażar, il-qassis,

u l-mexxejja, reġgħu lura mingħand
ulied Ruben u mingħand ulied Gad,
minn art Gilgħad, lejn art Kangħan,
għand ulied Iżrael, u tawhom l-aħbar.
33 U dil-ħaġa għoġbithom lil ulied
Iżrael; u wlied Iżrael bierku lil Alla, u ma
baqgħux igħidu li jridu jitilgħu biex jaħbtu
għalihom, u jeqirdu l-art li fiha kienu
jgħammru wlied Ruben u wlied Gad.
34 U wlied Ruben, u wlied Gad sem-
mew l-altar Għed, għaliex qalu: Hu xhieda
bejnietna li l-Mulej hu Alla.

23 U ġara, żmien twil wara li l-Mulej
serraħ lil Iżrael mill-egħdewwa
tagħhom kollha dawramejt, illi Ġożwè
kien xjieħ u mdaħħal fiż-żmien.
2 U Ġożwè sejjaħ lil Iżrael kollu, lix-
xjuħ tiegħu, lill-kapijiet tiegħu, lill-
imħallfin tiegħu, u lill-uffiċjali tal-poplu,
u qalilhom: Jiena xjieħt u dħalt fiż-żmien,
3 U intom rajtu kulma għamel il-Mulej,
Alla tagħkom, lil dawn il-ġnus kollha
mħabba fikom; għax il-Mulej, Alla tagħ-
kom, hu li tqabad għalikom.
4 Araw, jien qassamtilkom bix-xorti,
bħala wirt, skond it-tribujiet tagħkom,
dawk il-ġnus li baqa', u dawk kollha li jien
qridt, mill-Ġurdan sal-baħar il-kbir, in-
naħa ta' nżul ix-xemx.
5 U l-Mulej, Alla tagħkom, hu jaqlagħ-
hom minn quddiemkom, u jkeċċihom
minn quddiemkom; u intom tieħdu
arthom, bħalma l-Mulej, Alla tagħkom,
wegħidkom.
6 Għalhekk agħmlu ħila kbira biex
tħarsu u tagħmlu kulma hu miktub fil-
ktieb tal-liġi ta' Mosè, bla ma tilwu minnu
lejn il-lemin jew lejn ix-xellug;
7 Biex ma titħalltux ma' dawn il-ġnus
li għad baqa' fostkom: La ssemmux isem
allathom, la taħilfux bihom, la taqdu-
homx, u la tqimuhomx.
8 Ingħaqdu mal-Mulej, li hu Alla
tagħkom, bħal ma għamiltu sa llum.
9 Għax il-Mulej keċċa min quddiem-
kom ġnus kbar u qawwija; u ħadd ma
sata' jieqaf quddiemkom sa llum.
10 Wieħed minnkom jiġri wara elf, għax
il-Mulej, Alla tagħkom, hu li jitqabad
għalikom, bħal ma wegħidkom.
11 Ħarsu sewwa lilkom infuskom, li
tħobbu l-Mulej, Alla tagħkom.
12 Għax jekk qatt intom idduru, u
tingħaqdu mal-fdal ta' dawn il-ġnus li
baqgħu magħkom, u tiżżewġu magħhom:
u titħalltu magħhom, u huma magħkom,
13 Kunu afu fis-sgur li l-Mulej, Alla
tagħkom, ma jibqax aktar ikeċċi dawn
il-ġnus minn quddiemkom; imma
jkunulkom xibka, u tfixkil, u ngiegeż
f'ġenbejkom, u xewk f'għajnejkom,
sakemm tinqerdu minn fuq din l-art it-
tajba li l-Mulej, Alla tagħkom, takom.
14 U, ara, jien sejjer illum fit-triq tad-
dinja kollha: u intom għandkom tagħrfu
f'qalbkom kollha, u b'ruħkom kollha, li
ma baqa' anqas kelma waħda li ma
seħħitx mill-ħwejjeġ it-tajbin kollha li
wiegħed il-Mulej, Alla tagħkom, għal-
ikom; kollox sarilkom, u ma baqa' anqas
waħda minnhom li ma seħħitx.
15 Għalhekk jiġri, illi bħal ma ġew
fuqkom il-ħwejjeġ it-tajbin kollha li
wiegħed il-Mulej, Alla tagħkom, hekk
il-Mulej iġib fuqkom il-ħwejjeġ kollha
ħżiena, sakemm jeqridkom minn fuq din
l-art it-tajba li takom il-Mulej, Alla
tagħkom.
16 Jekk tiksru r-rabta tal-Mulej, Alla
tagħkom, li ikkmandakom, u tmorru
taqdu allat oħra, u tqimuhom, għadab il-
Mulej jixgħel għalikom, u tinqerdu
malajr minn fuq l-art it-tajba li takom.

24 U Ġożwè ġama' t-tribujiet kollha
ta' Iżrael f'Sikem, u sejjaħ ix-xjuħ
ta' Iżrael, u l-kapijiet tagħhom, u l-
imħallfin tagħhom, u l-uffiċjali tagħhom;
u waqfu quddiem Alla.
2 U Ġożwè qal lill-poplu kollu: Hekk
igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael: Missirijiet-
kom għammru mill-qedem in-naħa l-oħra
tax-xmara, Teraħ, missier Abraham, u
missier Naħor: U taw qima lil allat oħra.
3 U jien ħadt lil missierkom Abraham
min-naħa l-oħra tax-xmara, u mexxejtu
ma' art Kangħan kollha, u kattartlu nislu,
u tajtu 'l Iżakk.
4 Lil Iżakk tajtu 'l Ġakobb, u 'l Għesaw:
u 'l Għesaw tajtu l-muntanja ta' Segħir,
biex tkun tiegħu: iżda Ġakobb u wliedu
niżlu l-Eġittu.
5 Jien bgħatt lil Mosè u lil Arun, u
drabt l-Eġittu, b'dak li għamilt f'nofshom:
u wara dan ħriġtkom.
6 U ħriġt lil missirijietkom mill-Eġittu:
u wasaltu n-naħa tal-baħar; u l-Eġizzjani
għamlu għal wara missirijietkom bl-
imriekeb u bl-ifirsa sal-baħar l-Aħmar.
7 U malli għajtu lill-Mulej, tafa' d-dlam
bejnkom u bejn l-Eġizzjani, u qaleb
fuqhom il-baħar, u għattiehom; u għajnej-
kom raw x'għamilt fl-Eġittu: u domtu
fid-deżert żmien twil.
8 U daħħaltkom f'art l-Amurrin, li
kienu jgħammru n-naħa l-oħra tal-
Ġurdan; u ħabtu għalikom: u jien
irħejthom f'idejkom, biex tieħdu arthom.
u qridthom minn quddiemkom.
9 Imbagħad Balak, bin Sefor, sultan ta'
Mowab, qam biex jagħmel gwerra lil
Iżrael, u bagħat isejjaħ lil Balgħam, bin
Begħor, biex jisħetkom.
10 Iżda jien ma ridtx nisma' lil Bal-
għam; u kellu jberikkom: u hekk ħlistkom
minn idejh.
11 U qsamtu l-Ġurdan, u ġejtu Ġerko:

u l-irġiel ta' Ġerko ħabtu għalikom,
l-Amurrin, il-Pereżin, il-Kangħanin, il-
Ħittin, il-Girgasin, il-Ħiwwin, u l-Ġebu-
sin, u rħejthom f'idejkom.
12 U bgħatt quddiemkom iż-żnażan, li
keċċewhom minn quddiemkom, bħal ma
ġara liż-żewġ slaten Amurrin; iżda mhux
b'sejfek, u lanqas b'qawsek.
13 U tajtkom art li intom ma ħdimtu-
hiex, u bliet li intom ma bnejtuhomx; u
għammartu fiħom, u kiltu minn dwieli u
żebbuġ li ma ħawwiltux.
14 Issa, għalhekk, ibżgħu mill-Mulej, u
aqdu lilu bis-sinċerità u l-fedeltà: warrbu
l-allat li missirijietkom qdewhom in-naħa
l-oħra tax-xmara, u fl-Eġittu; u aqdu
l-Mulej.
15 U jekk jidhrilkom li hu ħażin taqdu
l-Mulej, agħżlu intom illum lil min tridu
taqdu; l-allat li qdew missirijietkom in-
naħa l-oħra tax-xmara, jew l-allat ta'
l-Amurrin, li intom qegħdin f'arthom:
iżda ngħid għalija u għal dari, aħna naqdu
l-Mulej.
16 U l-poplu wieġeb, u qal: Barra
minna li nitilqu l-Mulej biex naqdu allat
oħra.
17 Għax il-Mulej, Alla tagħna, hu li
talla' lilna u lil missirijietna mill-art ta'
l-Eġittu, minn dar il-jasar, u li għamel
quddiem għajnejna dawk l-egħliem il-kbar,
u ħarisna ma' tul it-triq kollha li mxejna
fiha, u fost il-ġnus kollha li għaddejna
minn nofshom.
18 U l-Mulej keċċa minn quddiemna
l-ġnus kollha u l-Amurrin li kienu
jgħammru fl-art: għalhekk aħna wkoll
irridu naqdu l-Mulej, għax hu Alla
tagħna.
19 U Ġożwè qal lill-poplu: Intom ma
tkunux tifilħu taqdu l-Mulej: għax hu
Alla qaddis; hu Alla għajjur; ma jaħfril-
komx la ħtijietkom u lanqas dnubietkom.
20 Jekk intom titilqu l-Mulej, u taqdu
allat barranin, hu idur għalikom, u
jaħqarkom, u jtemmkom, wara li jkun
għamlilkom il-ġid.
21 U l-poplu qal lil Ġożwè: Le! Le!
Lill-Mulej irridu naqdu.
22 U Ġożwè qal lill-poplu: Xhud intom
għalikom infuskom, li intom għażiltu
għalikom il-Mulej biex taqduh! U huma
qalu: Xhud aħna!
23 Issa għalhekk warrbu l-allat barranin
li hemm f'nofskom, u dawru qalbkom
lejn il-Mulej, li hu Alla ta' Iżrael!
24 U l-poplu qal lil Ġożwè: Lill-Mulej,
Alla tagħna, naqdu, u kliemu nisimgħu.
25 Hekk Ġożwè rabat għaqda mal-
poplu dak in-nhar, u tahom statuti u
ordinanzi f'Sikem.
26 U Ġożwè kiteb dan il-kliem kollu
fi ktieb il-liġi t'Alla; u ħa ġebla kbira, u
waqqafha hemm taħt balluta li kienet
ħdejn is-santwarju tal-Mulej.
27 U Ġożwè qal lill-poplu kollu: Ara,
dil-ġebla tkun għalina xhieda, għax hi
semgħet il-kliem kollu tal-Mulej li tkellem
magħna, u tkun għalikom xhieda li ma
tiċħdux lil Alla tagħkom.
28 U Ġożwè ħalla l-poplu jitlaq,
kulħadd fil-qasma tiegħu.
29 U ġara, wara dawn il-ħwejjeġ, illi
Ġożwè, bin Nun, qaddej tal-Mulej, miet:
kellu mija u għaxar snin.
30 U difnuh fil-qasma li messitu,
f'Timnat-Sera, li hi fl-art tal-għoljiet
ta' Efrajm, fit-tramuntana tal-għolja ta'
Gagħas.
31 U Iżrael qeda l-Mulej il-jiem kollha
ta' Ġożwè, u l-jiem kollha tax-xjuħ li
baqgħu ħajjin wara Ġożwè, u li kienu jafu
l-egħmil kollu tal-Mulej li kien għamel lil
Iżrael.
32 L-għadam ta' Ġużepp, li kienu
tellgħuhom ulied Iżrael mill-Eġittu, difnu-
hom f'Sikem, fil-biċċa raba' li kien xtara
Ġakobb mingħand ulied Ħemor, missier
Sikem, b'mitt biċċa flus, u li taha b'sehem
lil ulied Ġużepp.
33 Elgħażar, bin Nun, miet ukoll, u
difnuh fuq il-għolja li kienet ta' Fineħas,
ibnu, li kienet mogħtija lilu fl-art tal-
għoljiet ta' Efrajm.

# Ktieb L-Imħallfin

1 Issa, wara l-mewt ta' Ġożwè ġara, illi
wlied Iżrael staqsew lill-Mulej, billi
qalu: Min jitlagħlna l-ewwel għall-
Kangħanin, biex jaħbat għalihom?
2 U l-Mulej qal: Jitla' Ġuda: Ara, jien
irħejt l-art f'idejh.
3 U Ġuda qal lil Simgħon, ħuh; Itla'
miegħi fil-qasma li messitni, biex naħbtu
għall-Kangħanin u niġi jien ukoll miegħek
fil-qasma li messitek. U hekk Simgħon
mar miegħu.
4 U Ġuda tala'; u l-Mulej reħa l-
Kangħanin u l-Pereżin f'idejhom: u
qatlu minnhom f'Beżek għaxart elef.
5 U sabu lil Adoni-Beżek f'Beżek; u
ħabtu għalih, u għelbu lill-Kangħanin u
l-Pereżin.
6 Iżda Adoni-Beżek ħarab; u għamlu

għal warajh, u qabduh, u qatgħulu
s-swaba l-kbar ta' jdejh u ta' saqajh.
7 U Adoni-Beżek qal: Sebgħin sultan,
b'subgħajhom il-kbar ta' idejhom u ta'
riġlejhom maqtugħin, kienu jlaqqtu
x'jieklu taħt il-mejda tiegħi: bħal ma
għamilt, hekk raddli Alla. U ħaduh Ġeru-
salem, u miet hemm.
8 Issa wlied Ġuda ħabtu għal Ġeru-
salem, u ħaduha, u darbuha b'xifer is-sejf,
u l-belt tawha n-nar.
9 U mbagħad ulied Ġuda niżlu biex
jaħbtu għall-Kangħanin, li kienu jgħam-
mru fl-art tal-għoljiet, u fin-naħa tan-
nofsinhar, u fil-wied.
10 U Ġuda mar għall-Kangħanin li
kienu jgħammru f'Ħebron: (issa jsem
Ħebron qabel kien Kirjat-Arba:) u qatlu
lil Sesaj u lil Aħiman u lil Talmaj.
11 Min hemm telaq għan-nies ta'
Debir: isem Debir qabel kien Kirjat-
Sefer.
12 U Kaleb qal: Min jirbaħ Kirjat-
Sefer, u jeħodha, nagħtih lil Għaksa,
binti, b'martu.
13 U Għotnijel, bin Kenaż, ħu Kaleb,
l-iżgħar minnu, ħadha: u tah lil Għaksa,
bintu, b'martu.
14 U ġara, meta ġiet biex toqgħod
miegħu, illi ġagħlitu jitlob mingħand
missierha għalqa: u niżlet minn fuq il-
ħmar tagħha: u Kaleb qallha: Xi trid?
15 Agħtini xi barka, għax tajtni art
in-naħa t'isfel; agħtini wkoll egħjun ta'
ilma. U Kaleb taha l-egħjun il-fuqqanin,
u l-egħjun is-saflenin.
16 U wlied il-Keni, ħaten Mosè, telgħu
minn belt it-tamar ma' wlied Ġuda, fid-
deżert ta' Ġuda, li qiegħed in-naħa ta'
nofsinhar ta' Għarad; u marru u għam-
mru fost il-poplu.
17 U Ġuda mar ma' Simgħon, ħuh, u
qatlu lill-Kangħanin, li kienu jgħammru
f'Sefat, u qerduha għalkollox. Isem il-belt
kien Ħorma.
18 U Ġuda ħa wkoll Gaża bl-inħawi
tagħha, u Askalun bl-inħawi tagħha, u
Ekron bl-inħawi tagħha.
19 U l-Mulej kien ma' Ġuda; u keċċa
n-nies li kienu jgħammru fl-art tal-
għoljiet iżda ma satax ikeċċi n-nies li
kienu jgħammru fil-wied, għax kellhom
imriekeb tal-ħadid.
20 U taw Ħebron lil Kaleb, bħal ma
kien qal Mosè: u keċċa minn hemm lit-
tliet ulied Għanak.
21 U wlied Benjamin ma qalgħux barra
lill-Ġebusin li kienu jgħammru Ġerusa-
lem; iżda l-Ġebusin baqgħu jgħammru
ma' wlied Benjamin f'Ġerusalem sa
llum.
22 U dar Ġużepp, huma wkoll telgħu
għal Betel: u magħhom kien il-Mulej.
23 U dar Ġużepp bagħtet titkixxef lil
Betel. (Issa, isem il-belt qabel kien Luż.)
24 U l-ispjuni raw raġel ħiereġ mill-
belt, u qalulu: Urina, nitolbuk, minn
fejn tidħol fil-belt, u nagħmlu ħniena
miegħek.
25 U malli wriehom minn fejn jidħlu
fil-belt, darbu l-belt b'xifer is-sejf; iżda
huma telqu lil dak ir-raġel u lill-familja
tiegħu kollha.
26 U r-raġel mar f'art il-Ħittin, u
hemm bena belt, u semmieha Luż: u hekk
għadu jisimha sa llum.
27 Lanqas Manasse ma qala' barra
n-nies ta' Bet-San u tar-rħula tagħha, ta'
Tagħanak u tar-rħula tagħha, ta' Dor u
tar-rħula tagħha, ta' Iblam u r-rħula
tagħha, ta' Megiddo u tar-rħula tagħha:
iżda l-Kangħanin riedu jgħammru f'dik
l-art.
28 U ġara, meta tqawwew l-Iżraelin,
illi qiegħdu lill-Kangħanin taħt il-ħaraġ,
iżda ma qalgħuhomx barra għalkollox.
29 Lanqas Efrajm ma qala' barra lill-
Kangħanin li kienu jgħammru f'Geżer;
iżda l-Kangħanin baqgħu jgħammru
f'Geżer fosthom.
30 Lanqas Żebulun ma qala' barra lil
dawk li jgħammru f'Kitrun, u lil dawk li
jgħammru f'Naħalol; il-Kangħanin baq-
għu jgħammru f'nofs Żebulun, u kienu
taħt il-ħaraġ.
31 Lanqas Aser ma qala' barra lil dawk
li jgħammru f'Għakku, u lil dawk li jgħam-
mru f'Sidon, u f'Aħlab, u f'Akżib, u
f'Ħelba, u f'Afiq, u f'Reħob.
32 Iżda l-Aserin għammru qalb il-
Kangħanin, li kienu f'dik l-art: għax ma
qalgħuhomx barra.
33 Lanqas Naftali ma qala' barra lil
dawk li kienu jgħammru f'Bet-Xemex, u
lil dawk li kienu jgħammru f'Bet-Għanat;
iżda baqa' jgħammar fost il-Kangħanin,
li kienu jgħammru f'dik l-art: imma dawk
li kienu jgħammru f'Bet-Xemex u f'Bet-
Għanat sarulhom taħt il-ħaraġ.
34 U l-Amurrin għalqu 'l ulied Dan
f'art il-għoljiet: għax ma ħallewhomx
jinżlu fil-wied:
35 Iżda l-Amurrin riedu jibqgħu jgħam-
mru fil-muntanja Ħeres, f'Ajjalon u
f'Sagħalbim: iżda meta l-qawwa ta' dar
Ġużepp issaħħet, kinulhom taħt il-
ħaraġ.
36 U l-art ta' l-Amurrin kienet mit-
telgħa ta' Għakrabbim, minn Sela, u 'l
fuq.

2 U anġlu tal-Mulej tala' min Gilgal
lejn Bokim, u qal: Jien tellajtkom mill-
Eġittu, u ġibtkom fl-art li jien ħlift lil
missirijietkom; u jien għidt: Qatt ma
nikser il-għaqda tiegħi magħkom.
2 Intom m'għandkomx tagħmlu għaq-
da man-nies li jgħammru f'din l-art;
għandkom iġġarrfu l-altari tagħhom:

iżda intom ma smajtux kliemi: għaliex
għamiltu dan?
3 Għalhekk jien għidt ukoll: Ma
nkeċċihomx minn quddiemkom; iżda
jkunulkom bħal xewk f'ġenbejkom, u
allathom ikunulkom xibka.
4 U ġara, malli l-anġlu tal-Mulej
tkellem dal-kliem lil ulied Iżrael kollha,
illi l-poplu għolla leħnu, u beka.
5 U semmew dak il-post Bokim: u
issagrifikaw hemm lill-Mulej.
6 U meta Ġożwè ħalla l-poplu jitlaq,
ulied Iżrael marru kull wieħed lejn il-
qasma tiegħu biex jieħdu l-art.
7 U l-poplu qeda l-Mulej il-jiem kollha
ta' Ġożwè, u l-jiem kollha tax-xjuħ li
għexu wara Ġożwè, li kienu raw l-egħmej-
jel kollha kbar tal-Mulej, li kien għamel
lil Iżrael.
8 U Ġożwè, bin Nun, il-qaddej tal-
Mulej, miet ta' mija u għaxar snin.
9 U difnuh fil-qasma li messitu f'Timnat-
-Heres, f'art il-għoljiet ta' Efrajm, fit-
tramuntana tal-muntanja Gagħas.
10 U dak in-nisel kollu wkoll inġabar
ma' missirijietu: u qam nisel ieħor waraj-
hom, li ma kienx jaf il-Mulej, u lanqas
l-egħmejjel li għamel lil Iżrael.
11 U wlied Iżrael għamlu l-ħażin
f'għajnejn il-Mulej, u taw qima lill-
Bagħalim:
12 U telqu l-Mulej, Alla ta' missiri-
jiethom, li ħariġhom mill-art ta' l-Eġittu,
u marru wara allat oħra, mill-allat tal-
popli li kienu madwarhom, u tawhom
qima, u masħnu l-Mulej.
13 U telqu l-Mulej, u qiemu lill-
Bagħalim u lill-Għastarot.
14 U għadab il-Mulej xegħel għal
Iżrael, u rħiehom f'idejn il-ħallelin, li
serquhom, u biegħhom f'idejn l-egħdewwa
tagħhom li kienu madwarhom, u hekk ma
setgħux jieqfu iżjed quddiem l-egħdewwa
tagħhom.
15 Kulfejn kienu joħorġu, id il-Mulej
kienet kontra tagħhom għall-ħsara, bħal
ma qal il-Mulej, u bħal ma ħalfilhom il-
Mulej: u kienu fi dwejjaq kbar.
16 Iżda l-Mulej qajjem imħallfin, li
ħelsuhom minn id dawk li kienu jisirqu-
hom.
17 Madankollu ma ridux jisimgħu
mill-imħallfin tagħhom, iżda marru jiżnu
wara allat oħra, u tawhom qima: twarrbu
malajr mit-triq li missirijiethom kienu
jimxu fiha, li jisimgħu mill-kmandamenti
tal-Mulej; iżda ma għamlux hekk.
18 U meta l-Mulej qajmilhom imħall-
fin, il-Mulej kien ikun ma' l-imħallef, u
jeħlishom minn id l-egħdewwa tagħhom
il-jiem kollha ta' l-imħallef; għax il-Mulej
kien iħenn għall-krib tagħhom minħabba
dawk li kienu jgħakksuhom u jaħqruhom.
19 U ġara, malli kien imut l-imħallef,
illi kienu jerġgħu jitħassru aktar minn
missirijiethom, billi jmorru wara allat
oħra biex iqimuhom, u jinxeħtu quddiem-
hom; ma nqatgħux mill-egħemejjel ħżiena
tagħhom, u mir-ras iebsa tagħhom.
20 U għalhekk għadab il-Mulej xegħel
għal Iżrael; u qal: Talli kiser dal-ġens il-
għaqda tiegħi, li jien ordnajt lil missir-
ijiethom, u ma semgħux minn kliemi;
21 Jien ukoll m'illum 'il quddiem ma
nkeċċi l-ebda ġens minn quddiemhom li
Ġożwè ħalla meta miet:
22 Biex bihom inġarrab lil Iżrael, jekk
huma jħarsu triq il-Mulej u jimxu fiha,
bħal ma ħarsuha missirijiethom, jew le.
23 Għalhekk il-Mulej ħalla dawk il-
ġnus, u ma keċċiehomx malajr; u lanqas
irħiehom f'idejn Ġożwè.

3 Issa dawn huma l-ġnus li l-Mulej
ħalla, biex iġarrab bihom lil Iżrael,
dawk kollha li ma kinux jafu l-gwerer
kollha ta' Kangħan.
2 Hu ried biss li l-ġenerazzjonijiet il-
ġodda ta' wlied Iżrael jitgħallmu u
jitħarrġu fil-gwerra: dawk, għall-anqas, li
qabel ma kinux jafuha;
3 Dawn huma l-ġnus: il-ħames prinċpi-
jiet tal-Filistin, u l-Kangħanin kollha, u
s-Sidonin, u l-Ħiwwin li kienu jgħammru
fil-muntanja tal-Libanu, mill-muntanja ta'
Bagħal-Hermon sad-daħla ta' Ħamat.
4 Dawn il-ġnus kienu jservu biex Iżrael
jiġġarrab bihom, biex ikun magħruf jekk
jisimgħux mill-kmandamenti tal-Mulej,
li hu ordna lil missirijiethom permezz ta'
Mosè.
5 U wlied Iżrael baqgħu jgħammru fost
il-Kangħanin, il-Ħittin, u l-Amurrin, u
l-Pereżin, u l-Ħiwwin, u l-Ġebusin:
6 U ħadu l-bniet tagħhom biex ikunu
n-nisa tagħhom, u l-bniet tagħhom taw-
hom lis-subjien tagħhom, u taw qima
lill-allat tagħhom.
7 U wlied Iżrael għamlu dak li hu ħażin
f'għajnejn il-Mulej, u nsew il-Mulej, Alla
tagħhom, u taw qima lill-Bagħlim u lill-
Għastarot.
8 Għalhekk għadab il-Mulej xegħel
għal Iżrael, u biegħhom f'idejn Kusan-
Risgħatajm, sultan tal-Mesopotamja, u
tjassru wlied Iżrael lil Kusan-Risgħatajm
għal tminn snin.
9 U meta wlied Iżrael għajtu lill-Mulej,
il-Mulej qajjem ħellies lil ulied Iżrael, li
ħelishom, Għotnijel, bin Kenaż, ħu
Kaleb, l-iżgħar minnu.
10 U l-ispirtu tal-Mulej kien fuqu, u
għamel ħaqq lil Iżrael, u ħareġ għall-
gwerra: u l-Mulej reħa f'idejh lil Kusan-
Risgħatajm, sultan tal-Mesopotamja; u
kienet qawwija idu kontra Kusan-Ris-
għatajm.
11 U l-art strieħet erbgħin sena. U
Għotnijel, bin Kenaz, miet.

12 U wlied Iżrael reġgħu għamlu dak
li hu ħażin f'għajnejn il-Mulej: u l-Mulej
saħħaħ lil Għeglon, sultan ta' Mowab,
għal Iżrael, għax għamlu dak li hu ħażin
f'għajnejn il-Mulej.
13 Hu ġama' miegħu lil ulied
Għammon u Għamaleq, u mar u għeleb
lil Iżrael, u ħadu belt it-tamar.
14 U wlied Iżrael kienu l-qaddejja ta'
Għeglon, sultan ta' Mowab, għal tmintax-
il sena.
15 Iżda meta wlied Iżrael għajtu lill-
Mulej, il-Mulej qajmilhom ħellies, Eħud,
bin Gera, il-Benjamini, raġel xellugi: u
miegħu wlied Iżrael bagħtu għotjiet lil
Għeglon, sultan ta' Mowab.
16 Iżda Eħud għamel sejf għalih, li
kellu żewġt ixfra, twil driegħ; u rabtu mal-
ħżiem minn taħt ilbiesu fuq ġenbejh
il-lemini.
17 U ġieb il-għotja lil Għeglon, sultan
ta' Mowab: u Għeglon kien raġel smin
ħafna.
18 U malli temm jippreżenta l-għotja,
bagħat in-nies li kienu refgħu l-għotja.
19 Iżda hu raġa' ġie lura mill-idoli, li
hemm ħdejn Gilgal, u qal: Għandi
messaġġ sigriet għalik, o sultan. U
s-sultan qal: Silenzju! u dawk kollha
li kienu weqfin madwaru ħarġu minn
ħdejh.
20 U Eħud daħal ħdejh, u hu kien bil-
qiegħda waħdu fil-għorfa li kellu għall-
frisk. U Eħud qallu: Għandi messaġġ
għalik minn Alla. U s-sultan qam minn
fuq is-siġġu.
21 U Eħud medd idu x-xellugija, u
ħa s-sejf minn fuq ġenbejh l-lemini, u
waħħalulu f'żaqqu.
22 U l-maqbad daħal ukoll wara x-
xafra; u x-xaħam tebaq madwar ix-xafra,
tant li ma satax jislet is-sejf minn żaqqu;
u ħareġ il-ħmieġ.
23 Imbagħad Eħud ħareġ fis-setaħ, u
għalaq il-bibien tal-għorfa warajh, u
qafilhom.
24 Wara li ħareġ, ġew il-qaddejja
tiegħu; u xħin raw il-bibien tal-għorfa
maqfulin, qalu: Qiegħed igħatti riġlejh
fil-għorfa l-friska.
25 U damu jistennew sakemm stħaw
jistennew iżjed; u, ara, hu ma fetaħx il-
bibien tal-għorfa; għalhekk ħadu l-
muftieħ u fetħuhom: u, ara, sidhom kien
mixħut fl-art mejjet.
26 U Eħud ħarab huma u jistennew, u
għadda minn ħdejn l-idoli, u ħarab
f'Segħirat.
27 U ġara, malli wasal, illi daqq it-
tromba f'art il-għoljiet ta' Efrajm, u wlied
Iżrael niżlu miegħu minn fuq il-għoljiet,
u hu quddiemhom.
28 U qalilhom: Ejjew warajja: għax
il-Mulej reħa l-egħdewwa tagħkom, il-
Mowabin, f'idejkom. U niżlu warajh, u
qabdu l-mogħdijiet tal-Ġurdan lejn
Mowab, u ma ħallew lil ħadd igħaddi.
29 U dak iż-żmien qatlu mill-Mowabin
xi għaxart elef raġel, kollha ta' qawwa u
ta' ħila; u ħadd ma ħeles.
30 U dak in-nhar Mowab rażan taħt id
Iżrael. U l-art strieħet tmenin sena.
31 U warajh kien hemm Samgar, bin
Għanat, li qatel mill-Filistini sitt mitt
raġel b'għatla tal-gniedes: u ħeles hu
wkoll lil Iżrael.

4 U wlied Iżrael reġgħu għamlu l-ħażin
f'għajnejn il-Mulej, wara l-mewt ta'
Eħud.
2 U l-Mulej biegħhom f'id Ġabin,
sultan ta' Kangħan, li kien isaltan f'Ħasor;
il-kmandant ta' l-eżerċtu tiegħu kien
Sisra, li kien igħammar f'Ħaroset tal-
Ġentili.
3 U wlied Iżrael għajtu lill-Mulej: għax
Ġabin kellu disa' mitt mirkeb tal-ħadid; u
kien ilu għoxrin sena jaħqar lil ulied
Iżrael.
4 U Debora, mara profeta, mart
Laffidot, kienet tagħmel ħaqq minn
Iżrael dak iż-żmien.
5 U hi kienet toqgħod bil-qiegħda taħt
it-tamra ta' Debora, bejn Rama u Betel,
f'art il-għoljiet ta' Efrajm: u wlied Iżrael
kienu jitilgħu għandha għall-ħaqq.
6 U bagħtet issejjaħ lil Barak, bin
Abinogħam, minn Kedes ta' Naftali, u
qaltlu: Jaqaw il-Mulej, Alla ta' Iżrael ma
tax din l-ordni? Mur, u iġbed lejn il-
muntanja Tabor, u ħu miegħek għaxart
elef raġel minn ulied Naftali, u minn ulied
Żebulun.
7 U jien inġiblek ħdejn wied Kison lil
Sisra, il-kmandant ta' l-eżerċtu ta' Ġabin,
bl-imriekeb tiegħu u l-kotra tiegħu; u
jien nerħih f'idejk.
8 U Barak weġibha: Jekk tiġi miegħi,
immur: iżda jekk ma tiġix miegħi, ma
mmurx.
9 U qalet: Sgur li niġi miegħek: madan-
kollu, il-vjaġġ li sa tagħmel mhux sa jkun
għall-foħrija tiegħek; għax il-Mulej ibigħ
lil Sisra f'id mara. U Debora qamet, u
marret ma' Barak Kedes.
10 U Barak sejjaħ lil Żebulun u lil
Naftali ħdejn Kedes; u telgħu miegħu
għaxart elef raġel: u Debora wkoll telgħet
miegħu.
11 Issa Ħeber il-Keni, li kien minn ulied
Ħobab, ħaten Mosè, infired mill-Kenin, u
waqqaf it-tinda tiegħu ħdejn il-balluta
f'Sagħnannim, ħdejn Kedes.
12 U ħabbru lil Sisra li Barak, bin
Abinogħam, tala' fuq il-muntanja Tabor.
13 U Sisra ġabar l-imriekeb tiegħu
kollha, disa' mitt mirkeb tal-ħadid, u n-
nies kollha li kellu miegħu, minn Ħaroset
tal-Ġentili sa wied Kison.

14 U Debora qalet lil Barak: Qum;
għax dan hu l-jum li fih il-Mulej reħa lil
Sisra f'idejk: ma ħariġx il-Mulej quddie-
mek? U Barak niżel minn fuq il-muntanja
Tabor, u għaxart elef raġel warajh.
15 U l-Mulej ħawwad lil Sisra, u l-
imriekeb tiegħu kollha, u l-eżerċtu tiegħu
kollu, b'xifer is-sejf, quddiem Barak; u
Sisra niżel minn fuq il-mirkeb tiegħu, u
ħarab b'riġlejh.
16 Iżda Barak baqa' sejjer wara l-
imriekeb, u wara l-eżerċtu, sa Ħaroset
tal-Ġentili: u l-eżerċtu kollu ta' Sisra
waqa' taħt is-sejf; u ma baqax wieħed ħaj.
17 Iżda Sisra ħarab b'riġlejh lejn
it-tinda ta' Ġagħel, mart Ħeber il-Keni:
għax kien hemm is-sliem bejn Ġabin, sul-
tan ta' Ħasor, u bejn dar Ħeber il-
Keni.
18 U Ġagħel ħarġet tilqa' lil Sisra, u
qaltlu: Idħol, sidi, idħol għandi; la
tibżax. U wara li daħal għandha fit-tinda,
għattietu bi gverta.
19 U qalilha: Agħtini ftit ilma, nitobok,
biex nixrob; għax bini l-għatx u fetħet
flixkun ħalib, u tagħtu jixrob, u għattietu.
20 U qalilha: Oqgħod f'bieb it-tinda,
u jekk jiġi xi ħadd u jistaqsik, igħidlek:
Hawn xi ħadd? għidlu: Le.
21 Imbagħad Ġagħel, mart Ħeber,
ħadet wited tat-tinda, u qabdet f'idha l-
martell, u daħlet ħdejh bil-mod, u waħ-
litlu l-wited ġo ngħasu, u nifed sa ġo
l-art: għax kien imtaqqal bin-ngħas u
għajjien. U miet.
22 U, ara, billi Barak baqa' ġej wara
Sisra, Ġagħel ħarġet tilqgħu, u qaltlu:
Ejja, u nurik ir-raġel li qiegħed tfittex. U
malli daħal fit-tinda tagħha, ara, Sisra
kien mixħut mejjet, u l-wited kien
f'ngħasu.
23 Hekk il-Mulej rażżan dak in-nhar
lil Ġabin, sultan ta' Kangħan, quddiem
ulied Iżrael.
24 U id ulied Iżrael baqgħet dejjem
tagħfas u tagħfas fuq Ġabin, sultan ta'
Kangħan, sama qerdu lil Ġabin, sultan ta'
Kangħan.

5 U dak in-nhar Debora għanniet ma'
Barak, bin Abinogħam, billi qalu:
2 Talli l-mexxejja mexxew il-poplu
f'Iżrael; talli l-poplu ngħata minn rajh,
bierku l-Mulej!
3 Isimgħu, o slaten; agħtu widen, o
kbarat; jien, iva, jien, ngħanni lill-Mulej;
foħrija ngħanni lill-Mulej, Alla ta' Iżrael.
4 Mulej, int u ħiereġ minn Segħir; int
u ġej mir-raba' ta' Edom, triegħdet l-art,
u s-smewwiet qattru, u s-sħab ukoll qattru
l-ilma.
5 Il-muntanji theżhżu quddiem il-
Mulej, anki dan is-Sinaj, quddiem il-
Mulej, Alla ta' Iżrael.
6 Fi żmien Samgar, bin Għanat, fi
żmien Ġagħel, it-triqat kienu abbandu-
nati, u l-vjaġġaturi mxew fi triqat im-
għawġa.
7 In-nies tar-rħula naqsu, naqsu
f'Iżrael; naqsu sama qomt jien, Debora;
sama qomt jien, omm f'Iżrael.
8 Ħatru allat ġodda; u ġiethom il-
gwerra fi bwiebhom: la tarka u lanqas
lanza ma kienet tidher f'erbgħin elf
f'Iżrael.
9 Qalbi toħroġ lejn il-kmandanti ta'
Iżrael, il-voluntieri fost il-poplu. Bierku
l-Mulej!
10 Intom li rekbin fuq ħmariet bojod;
intom li mixħutin fuq twapet jiswew il-
flus, u intom li mexjin fit-triq, għarrfu
dan.
11 Bgħid mill-agħjat ta' l-arċieri, ħdejn
l-ibjar, hemm itennu l-egħmejjel ta'
ħaqq il-Mulej, l-egħmejjel ta' ħaqq man-
nies tar-rħula tiegħu f'Iżrael: imbagħad
il-poplu tal-Mulej niżel lejn il-bwieb.
12 Stenbaħ, stenbaħ, o Debora: sten-
baħ, stenbaħ, għanni għanja: qum, o
Barak, u ħu l-ilsiera tiegħek, o bin
Abinogħam.
13 Imbagħad niżel il-fdal tan-nobbli;
il-poplu tal-Mulej niżel għandi kontra s-
setgħanin.
14 Minn Efrajm niżlu dawk li l-għerq
tagħhom hu f'Għamaleq, warajk, Ben-
jamin, ma' niesek; minn Makir niżlu l-
kmandanti, u minn Żebulun dawk li
jżommu l-ħatar tal-kmand.
15 U l-prinċpijiet ta' Issakar kienu ma'
Debora; bħal ma kien Issakar, hekk kien
Barak; fil-wied ġrew għal warajh; fost
it-taqsimiet ta' Ruben kien hemm fehmiet
kbar ta' moħħ.
16 Għaliex qgħadt qalb l-imqawel, biex
tisma' t-tisfir għall-imrieħel? Fost id-
diviżjonijiet ta' Ruben kien hemm fehmiet
kbar ta' moħħ.
17 Gilgħad baqa' 'l hinn mill-Ġurdan:
u Dan għala qagħad fuq l-iġfna tiegħu?
Aser qagħad ħdejn xatt il-baħar, u
għammar fil-portijiet tiegħu.
18 Żebulun u Naftali kienu poplu li ma
jqisx ħajtu għall-mewt fuq il-għoljiet tar-
raba'.
19 Ġew is-slaten, u tqabdu; imbagħad
tqabdu s-slaten ta' Kangħan f'Tagħanak,
ħdejn l-ilmijiet ta' Megiddo; huma ma
ħadux qliegħ ta' flus.
20 Mis-sema tqabdu l-kwiekeb; il-
kwiekeb fi triqathom tqabdu ma' Sisra.
21 Wied Kison ġarrhom, dak il-wied
antik, il-wied Kison. O ruħi, imxi 'l
quddiem b'qawwa.
22 Imbagħad ħabbtu ma' l-art dwiefer
iż-żwiemel, u libtu; libtu l-gwerrieri tagħ-
hom maħrubin.
23 Isħtu 'l Meroż, qal l-anġlu tal-Mulej;
isħtu, isħtu lil dawk li jgħammru fiha, għax

ma ġewx igħinu l-Mulej, għall-għajnuna
tal-Mulej kontra l-gwerrieri.
24 Imbierka Ġagħel, mart Ħeber, il-
Keni; l-aktar imbierka fost in-nisa taħt
it-tined.
25 Talab l-ilma, u tagħtu l-ħalib; u
f'dixx mill-isbaħ newlitlu l-baqta.
26 Meddet idha għall-wited, u b'idha
l-leminija qabdet il-martell tal-ħaddiema;
u bil-martell darbet lil Sisra, saħqitlu
rasu; kissritlu u nifditlu ngħasu.
27 Ħdejn riġlejha miel, u waqa', inxte-
ħet; bejn riġlejha miel, waqa'; fejn miel,
hemm waqa' mejjet.
28 Omm Sisra xirfet minn tieqa, u
għajtet mit-tieqa mxebbka: Għaliex jid-
dawwar daqshekk ma jiġi l-mirkeb
tiegħu? Għaliex iduru bil-mod ir-roti tal-
mirkeb tiegħu?
29 L-egħref nisa kbarat tagħha jwiġ-
buha, iżda hi ttenni t-tweġiba lilha nfisha:
30 Ma sabux, m'humiex jaqsmu l-
priża? Xebba, żewġ xebbiet għal kull
raġel; priża ta' xaqaq miżbugħin lil Sisra;
priża ta' xaqaq miżbugħin, irrakkmati;
żewġ xaqaq miżbugħin, irrakkmati, għal
għonqi bħala priża?
31 Hekk, ħalli l-egħdewwa tiegħek
kollha jinqerdu, o Mulej: imma dawk
kollha li jħobbuh ħa jkunu bħax-xemx
xħin toħroġ fil-qawwa tagħha. U l-art
strieħet erbgħin sena.

6 U wlied Iżrael għamlu dak li hu ħażin
f'għajnejn il-Mulej: u l-Mulej irħie-
hom f'idejn Midjan għal seba' snin.
2 U id Midjan kienet qalila kontra
Iżrael: u minħabba l-Midjanin ulied
Iżrael għamlu għalihom dawk l-għorniet
li hemm fil-muntanji, u l-egħrien, u l-
għoljiet qawwija.
3 Għax kien jiġri, meta l-Iżraelin kienu
jiżirgħu, illi l-Midjanin u l-Għamalqin, u
wlied il-lvant kienu jitilgħu, u jmorru
għalihom.
4 U kienu jwaqqfu l-kampijiet kontra
l-Iżraelin, u jeqirdu l-prodotti kollha ta'
l-art, sa ħdejn Gaża, u ma kienu jħallu
xejn għall-ħajja f'Iżrael, u la ngħaġ, u la
gniedes, u la ħmir.
5 Għax ħuma kienu jitilgħu bl-imrieħel
tagħhom u t-tined tagħhom, u kienu jiġu
b'kotra daqs il-ġradijiet; għax sew ħuma,
u sew l-iġmla tagħhom, kienu bla għadd:
u kienu jidħlu fl-art biex jeqirduha.
6 U Iżrael ftaqar wisq minħabba l-
Midjanin; u wlied Iżrael għajtu lill-Mulej.
7 U ġara, meta wlied Iżrael għajtu lill-
Mulej minħabba l-Midjanin,
8 Illi l-Mulej bagħat profeta lill-ulied
Iżrael, li qalilhom: Hekk igħid il-Mulej,
Alla ta' Iżrael: Jien tellajtkom mill-
Eġittu, u ħriġtkom minn dar il-jasar;
9 U ħlistkom minn id l-Eġizzjani, u
minn id dawk kollha li kienu jaħqrukom
u keċċejthom minn quddiemkom, u tajt-
kom arthom;
10 U għidtilkom: Jiena l-Mulej, Alla
tagħkom; la tibżgħux mill-allat ta' l-
Amurrin, li f'arthom qegħdin tgħammru:
iżda intom ma smajtux minn leħni.
11 U ġie hemm anġlu tal-Mulej; u
qagħad taħt il-balluta li kienet f'Għofra,
li hi ta' Ġowas l-Abigħeżri: u ibnu Ged-
għon kien idoqq il-qamħ ħdejn il-magħsar
ta' l-inbid, biex jaħbih mill-Midjanin.
12 U deherlu l-anġlu tal-Mulej, u qallu:
Il-Mulej miegħek, o gwerrier qawwi.
13 U Gedgħon qallu: O Sidi, jekk il-
Mulej magħna, għaliex ġralna dan kollu?
Fejn huma l-mirakli tiegħu kollha
li qalulna bihom missirijietna, meta
qalulna: Ma tellagħniex mill-Eġittu l-
Mulej? Iżda issa l-Mulej telaqna, u rħiena
f'idejn il-Midjanin.
14 U l-Mulej dar lejh, u qallu: Mur
b'dil-qawwa tiegħek, u eħles lill-Iżrael
minn id il-Midjanin: miniex jien li
bgħattek?
15 U qallu: O Sidi, biex neħles lill-
Iżrael? Ara, il-familja tiegħi hi l-ifqar
f'Manasse, u jien l-iżgħar f'dar missieri.
16 U l-Mulej qallu: Sgur li jien inkun
miegħek, u int teqred lil Midjan bħal raġel
wieħed.
17 U qallu Gedgħon: Jekk sibt ħniena
f'għajnejk, urini għelm li int qiegħed
titkellem miegħi.
18 La twarrabx minn hawn, nitolbok,
sama narġa niġi ħdejk, u nġib il-għotja
tiegħi, u nqegħidha quddiemek. U l-Mulej
wieġbu: Noqgħod sama tarġa' tiġi.
19 U Gedgħon daħal id-dar, u hejja
gidi, u efa tqiq maħdum ftajjar bla ħmira,
il-laħam qiegħdu f'qoffa, u l-meraq
qiegħdu f'borma, u ġibhomlu taħt il-
balluta, u qegħidhomlu quddiemu.
20 U l-anġlu tal-Mulej qallu: Ħu l-
laħam u l-ftajjar bla ħmira, u qegħidhom
fuq din il-blata, u sawwab il-meraq. U
hekk għamel.
21 Imbagħad l-anġlu tal-Mulej medd
tarf il-ħatar li kellu f'idu, u mess il-laħam
u l-ftajjar bla ħmira; u hemm ħareġ nar
mill-blata, li ħaraq il-laħam u l-ftajjar bla
ħmira. Imbagħad l-anġlu tal-Mulej għab
minn quddiem għajnejh.
22 U xħin Gedgħon ra li kien anġlu
tal-Mulej, Gedgħon qal: Ah! o Sidi, o
Mulej! għax rajt jien anġlu tal-Mulej
wiċċ imb'wiċċ.
23 U l-Mulej qallu: Sliem għalik; la
tibżax: ma tmutx:
24 Imbagħad Gedgħon bena altar
hemm lill-Mulej, u semmieh: Jeħovah-
Salom: sallum għadu f'Għofra tal-
Abigħeżrin.
25 U ġara dak il-lejl, illi l-Mulej qallu:
Ħu l-gendus ta' missierek, u t-tieni gendus

ta' seba' snin, u ġarraf l-altar ta' Bagħal, li missierek għandu, u qatta' l-Axera ta' madwaru:

26 U ibni altar lill-Mulej, Alla tiegħek, fuq ras din il-għolja, u qiegħed kollox kif imiss, imbagħad ħu t-tieni gendus, u offri sagrifiċċju maħruq bil-ħatab t'Axera li sa tqatta'.

27 Imbagħad Gedgħon ħa għaxart irġiel mill-qaddejja tiegħu, u għamel bħal ma qallu l-Mulej: u ġara, billi baża' minn dar missieru, u l-irġiel tal-belt, li jagħmel dan b'inhar, għamlu bil-lejl.

28 U xħin l-irġiel tal-belt qamu kmieni filgħodu, ara, l-altar ta' Bagħal kien imġarraf, u l-Axera li kienet ħdejh mqattgħa, u t-tieni gendus kien offrut fuq l-altar li kien mibni.

29 U qalu wieħed lill-ieħor: Min għamel dan? U xħin staqsew u fittxu, qalu: Gedgħon, bin Ġowas, għamel dan.

30 Imbagħad l-irġiel tal-belt qalu lil Ġowas: Oħroġ lil ibnek, ħa jmut: għax ġarraf l-altar ta' Bagħal, u qatta' l-Axera ta' ħdejh.

31 U Ġowas qal lil dawk kollha li kienu weqfin kontrih: Tridu intom taqbżu għall-Bagħal? tridu teħilsuh? Min jaqbeż għalih sa filgħodu jkun maqtul: jekk alla hu, jaqbeż għalih innifsu, talli ġarrfu l-altar tiegħu.

32 Għalhekk dak in-nhar lil Gedgħon semmieh Ġerubbagħal, u qal: Ħa jitħallas Bagħal minnu, talli ġarraf l-altar tiegħu.

33 Imbagħad il-Midjanin kollha, u l-Għamalqin, u wlied il-lvant inġemgħu flimkien, għaddew il-Ġurdan, u waqqfu l-kamp f'wied Ġiżragħel.

34 U l-Ispirtu tal-Mulej mela lil Gedgħon, u daqq it-tromba; u l-Abigħeżrin inġemgħu warajh.

35 U bagħat messaġġiera f'Manasse kollha; u nġemgħu huma wkoll għal warajh: u bagħat messaġġiera f'Aser, u f'Żebulun, u f'Naftali; u telgħu jiltaqgħu magħhom.

36 U Gedgħon qal lil Alla: Jekk inti teħles b'idi lil Iżrael, bħal ma għidt,

37 Ara, jien sa nqiegħed dil-ġeżża suf fuq l-andar; u jekk in-nida tkun fuq il-ġeżża weħidha, u fuq l-art kollha jkun niexef, jien imbagħad nagħraf li inti teħles b'idi lil Iżrael kif għidt int.

38 U hekk kien: għax Gedgħon qam kmieni filgħodu, u għasar il-ġeżża, u ħareġ minnha nida mimli skutella ilma.

39 U Gedgħon qal lil Alla: Ħa ma jixgħelx għadbek għalija; jien nitkellem did-darba biss: ħa nġarrbek, nitolbok, did-darba biss bil-ġeżża, ħa jkun niexef issa fuq il-ġeżża weħidha, u fuq l-art kollha tkun in-nida.

40 U l-Mulej għamel hekk dak il-lejl: għax kien niexef biss fuq il-ġeżża, u kien hemm in-nida fuq l-art kollha.

7 Imbagħed Ġerubbagħal, li hu Gedgħon, u n-nies kollha li kienu miegħu, qamu kmieni filgħodu, u waqqfu l-kamp ħdejn għajn Ħarod: u l-kamp tal-Midjanin kien lejn it-tramuntana ta' dak ta' Gedgħon, ħdejn il-għolja ta' Mori, fil-wied.

2 U l-Mulej qal lil Gedgħon: In-nies li għandek miegħek huma żżejjed biex nerħi lill-Midjanin f'idejhom, li ma jiftaħarx Iżrael minn fuqi, u jgħid: Idi stess ħelsitni.

3 Ejja, mela, issa, u niedi li jisma' l-poplu, għid: Kull min hu beżżiegħi, u bla ħila, ħa jarġa' lura, u jitlaq kmieni mill-muntanja ta' Gilgħad. U reġgħu lura tnejn u għoxrin elf mill-poplu; u baqgħu għaxart elef.

4 U l-Mulej qal lil Gedgħon: Il-poplu għadu ħafna; niżżilhom ħdejn l-ilma, u nġarrabhomlok hemm. Min ngħidlek: Dan jiġi miegħek, hu jiġi miegħek, u kull min ngħidlek: Dan ma jiġix miegħek, hu ma jiġix miegħek.

5 Għalhekk hu niżżel in-nies ħdejn l-ilma: u l-Mulej qal lil Gedgħon: Kull min jilgħaq l-ilma b'ilsienu, bħal ma jilagħqu kelb, qiegħdu għalih; u kull min jinżel għarkubbtejh biex jixrob, qiegħdu għalih.

6 U l-għadd ta' dawk li lagħqu l-ilma, billi qiegħdu idhom ma' fommhom, kien tliet mitt raġel: il-bqija tan-nies kollha nizlu għarkubbtejhom biex jixorbu l-ilma.

7 U l-Mulej qal lil Gedgħon: Bit-tliet mitt raġel li lagħqu l-ilma neħliskom, u nerħi l-Midjanin f'idejk: u ħalli l-bqija tan-nies kollha jmorru kulħadd lejn daru.

8 Imbagħad it-tliet mitt raġel ħadu f'idejhom l-ikel tal-poplu, u t-trombi tiegħu: u Gedgħon bagħat lil Iżraelin kollha li kien baqa' kulħadd lejn it-tinda tiegħu, u baqgħu miegħu dawk it-tliet mitt raġel. Issa l-kamp ta' Midjan kien għal taħtu fil-wied.

9 U ġara f'dak il-lejl, illi l-Mulej qallu: Qum, inżel fil-kamp, għax irħejtu f'idejk.

10 Jekk int tibża' tinżel, inżel int u Pura, il-qaddej tiegħek, fil-kamp:

11 U ssamma' x'igħidu; u mbagħad jitqawwew idejk, biex tinżel fil-kamp. U niżel hu u Pura, il-qaddej tiegħu, sa ħdejn il-għases ta' quddiem tal-kamp.

12 U l-Midjanin u l-Għamalqin, u wlied il-lvant kienu mixħutin fil-wied bħal kotra ġradijiet; u l-iġmla tagħhom kienu bla għadd, bħall-kotra tar-ramel f'xatt il-baħar.

13 U xħin ġie Gedgħon, ara, sama' raġel igħid lil sieħbu ħolma. Kien qiegħed igħidlu: Ara, ħlomt ħolma, u nara ftira tal-ħobż tax-xgħir titgerbeb fil-kamp ta' Midjan, u ġiet ħdejn tinda, u laqtitha, u waqgħet, u qalbitha ta' taħt fuq; u t-tinda waqgħet.

14 U siehbu wieġbu, u qallu: Dan
mhux hlief is-sejf ta' Gedgħon, bin Gowas,
raġel ta' Iżrael: għax f'idu l-Mulej reħa
lil Midjan u l-kamp kollu.
15 U ġara, malli Gedgħon sama' ħbir
il-ħolma, u t-tifsira tagħha, illi ta qima
lil Alla, u raġa lejn il-kamp ta' Iżrael, u
qal: Qumu: għax il-Mulej reħa f'idejkom
il-kamp ta' Midjan.
16 U qassam it-tliet mitt raġel fi tliet
qtajja, u tahom trombi f'idhom ilkoll, u
ġarar vojti, u torċi ġo nofs il-ġarar;
17 U qalilhom: Ħarsu lejja, u agħmlu
bħali: u, ara, malli nidħol f'tarf il-kamp,
bħal ma nagħmel jien, hekk tagħmlu
intom.
18 Malli ndoqq it-tromba, jien u dawk
kollha ta' miegħi, doqqu t-trombi
intom ukoll madwar il-kamp kollu,
u għidu: Għall-Mulej u għal Gedgħon.
19 Gie Gedgħon u l-mitt raġel li kellu
miegħu f'tarf il-kamp, fil-bidu tas-sahra
tan-nofs, fil-ħin li jqajmu l-għases; u
daqqu t-trombi, u kissru l-ġarar li kellhom
f'idejhom.
20 U t-tliet qtajja daqqu t-trombi, u
kissru l-ġarar, u qabdu f'idhom ix-xellu-
gija t-torċi, u f'idhom il-leminija t-tromba
biex idoqqu, u għajtu: Sejf għall-Mulej u
għal Gedgħon.
21 U baqgħu kulħadd fejn kien ma-
dwar il-kamp; u n-nies kollha tal-kamp
qabdu jiġru, u jgħajtu, huma u jaħarbu.
22 U xħin daqqew it-tliet mitt tromba,
il-Mulej dawwar is-sejf ta' kull wieħed
kontra sieħbu, u kontra l-eżerċtu kollu:
u l-eżerċtu ħarab sa Bet-Sitta, lejn Serera,
sa xatt Abel-Meħula, ħdejn Tabbat.
23 U nġemgħu r-rġiel ta' Iżrael minn
Naftali, u minn Aser, u minn Manasse
kollu, u telqu għal wara Midjan.
24 U Gedgħon bagħat messaġġiera fl-
art tal-għoljiet kollha ta' Efrajm, igħidu:
Inżlu, ilqgħu lil Midjan, żommulhom
l-ilma sa Bet-Bara u l-Gurdan.
25 U qabdu ż-żewġ mexxejja ta'
Midjan, Għoreb u Żeb; u qatlu lil Għoreb
fuq il-blata ta' Għoreb, u lil Żeb qatluh
fil-magħsar ta' Żeb, u baqgħu sejrin wara
Midjan, u ġiebu rjus Għoreb u Żeb lil
Gedgħon in-naħa l-oħra tal-Gurdan.

8 U l-irġiel ta' Efrajm qalu lil Gedgħon:
Għax għamiltilna hekk, li ma sejjaħ-
tilniex meta mort titqabad ma' Midjan? U
ħaduha miegħu bl-aħrax.
2 U qalilhom: X'għamilt jien ħdejkom?
Mhux aħjar irċippa ta' Efrajm mill-ġabra
ta' Abigħeżer?
3 Alla reħa f'idejkom il-mexxejja ta'
Midjan, Għoreb u Żeb: u xi stajt jien
nagħmel bħalkom? U birdet is-saħna li
kellhom għalih, xħin qalilhom dal-kliem.
4 U Gedgħon wasal ħdejn il-Gurdan,
u għaddih, hu, u t-tliet mitt raġel li kienu
miegħu, li għalkemm kienu għajjenin,
baqgħu jiġru wara l-għadu.
5 U qal lill-irġiel ta' Sukkot: Agħtu,
nitlobkom, ftajjar tal-ħobż lin-nies li
għandi ma' saqajja; għax huma għajjenin,
u jien qiegħed niġri wara Żebaħ u Sal-
munna, slaten ta' Midjan.
6 U l-mexxejja ta' Sukkot qalu: Jaqaw
idejn Żebaħ u Salmunna huma f'idejk
biex nagħtu l-ħobż lill-eżerċtu tiegħek?
7 U qal Gedgħon: Għalhekk meta l-
Mulej jagħti 'l Żebaħ u lil Salmunna
f'idejja, jien intertqilkom ġisimkom bix-
xewk tad-deżert u bil-għolliq.
8 U minn hemm tala' Penwel, u
qalilhom hekk ukoll: u l-irġiel ta' Penwel
wiġbuh bħal ma wiġbuh l-irġiel ta'
Sukkot.
9 U lill-irġiel ta' Penwel qalilhom ukoll:
Meta narġa' lura bis-sliem, inġarraf dat-
torri.
10 Issa Żebaħ u Salmunna kienu
f'Karkor, u l-eżerċti tagħhom magħhom,
madwar ħmistax-il elf, kulma kien baqa'
mill-eżerċti kollha ta' wlied il-lvant: għax
il-mejtin kienu mija u għoxrin elf raġel li
jħaddmu s-sejf.
11 U Gedgħon tala' mit-triq ta' dawk
li jgħammru fit-tined, fuq in-naħa tal-lvant
ta' Nobaħ u ta' Gogbegħa, u ħabat għall-
eżerċtu li kien bla ħsieb.
12 U meta ħarbu Żebaħ u Salmunna,
hu għamel għal warajhom, u qabad iż-
żewġ slaten ta' Midjan, Żebaħ u Sal-
munna, u ħarbat l-eżerċtu kollu.
13 U Gedgħon, bin Gowas, raġa' lura
mit-taqbida qabel ma telgħet ix-xemx,
14 U qabad żagħżugħ mill-irġiel ta'
Sukkot, u staqsieh: u ż-żagħżugħ kitiblu
l-prinċpijiet ta' Sukkot, u x-xjuħ tagħha,
sebgħa u sebgħin raġel.
15 U mar għand in-nies ta' Sukkot, u
qalilhom: Ara, hawn huma Żebaħ u
Salmunna, li għajjartuni bihom, billi
għidtuli: Jaqaw idejn Żebaħ u Salmunna
huma f'idejk issa, biex nagħtu l-ħobż
lin-nies tiegħek li huma għajjenin?
16 U qabad ix-xjuħ tal-belt, u xewk
tax-xagħri u għolliq, u bihom ikkastiga
lill-irġiel ta' Sukkot.
17 U ġarraf it-torri ta' Penwel, u qatel
lin-nies tal-belt.
18 Imbagħad qal lil Żebaħ u lil Sal-
munna: Kif kienu r-rġiel li qtiltu f'Tabor?
U wiġbuh: Jixbhu lilek, kull wieħed kien
donnu bin sultan.
19 U qal: Kienu ħuti, ulied ommi: daqs
kemm hu ħaj il-Mulej, li kieku ħallejtu-
hom ħajjin, ma kontx noqtolkom.
20 U qal lil Geter, ibnu l-kbir: Isa,
oqtolhom. Iżda ż-żagħżugħ ma silitx
sejfu: għax baża', billi kien għadu
żagħżugħ.
21 U Żebaħ u Salmunna qalu: Qum

int, u nxteħet fuqna: għax bħalma hu
r-raġel, hekk hi saħħtu. U Gedgħon qam,
u qatel lil Żebaħ u lil Salmunna, u ħa
n-nofs qomra li kienu ma' għonq l-iġmla
tagħhom.
22 Imbagħad l-irġiel ta' Iżrael qalu lil
Gedgħon: Aħkem fuqna, int u ibnek, u
bin ibnek ukoll: għax int ħlistna minn id
Midjan.
23 Iżda Gedgħon weġibhom: Jien ma
naħkimx fuqkom, u lanqas ibni ma jaħkem
fuqkom: hu l-Mulej li jaħkem fuqkom!
24 Imbagħad Gedgħon qalilhom: Ħaġa
waħda nixtieq minn għandkom: li kull
wieħed minnkom jagħtini l-imsielet tad-
deheb li ħadtu. (Għax l-egħdewwa
kellhom imsielet tad-deheb billi kienu
Ismagħlin.)
25 U dawk wiġbuh: Nagħtuhomlok
bil-qalb kollha. U firxu mantar, li fuqu
kull wieħed tafa' l-imsielet li ħa.
26 U l-użin ta' l-imsielet tad-deheb li
talabhom kien ta' elf u seba' mitt xekel
tad-deheb barra min-nofs qomra, u l-
imsielet, u l-ilbiesi tal-porpra li kienu fuq
is-slaten ta' Midjan, u barra mill-ħnienaq
li kienu madwar għonq l-iġmla tagħhom.
27 U Gedgħon għamlu efod, u qiegħdu
fil-belt tiegħu, f'Għofra: u Iżrael kollu
mar hemm jiżni warajh: u l-efod sar nasba
għal Gedgħon, u għal daru.
28 Hekk Midjan kien imrażżan qud-
diem ulied Iżrael, u ma rafax iżjed rasu,
u l-pajjiż kellu l-mistrieħ erbgħin sena,
ma' tul ħajjet Gedgħon.
29 U Ġerubbagħal, bin Ġowas, mar u
għammar f'daru.
30 U Gedgħon kellu sebgħin tifel, li
ħarġu minnu għax kellu ħafna nisa.
31 U l-konkubina tiegħu, li kienet
f'Sikem, wilditlu hi wkoll tifel, u semmieh
Abimelek.
32 Imbagħad Gedgħon, bin Ġowas,
miet fi xjuħija tajba, u kien midfun fil-
qabar ta' Ġowas, missieru, f'Għofra
ta' l-Abigħeżrin.
33 U ġara, malli Gedgħon miet, illi
wlied Iżrael reġgħu daru, u bdew jiżnu
mal-Bagħalim, u għamlu lil Bagħal-Berit
bħala alla tagħhom.
34 U wlied Iżrael ma baqgħux jiftakru
fil-Mulej, Alla tagħhom, li ħelishom minn
id l-egħdewwa tagħhom kollha fuq kull
naħa:
35 U lanqas ma wrew ħniena ma' dar
Ġerubbagħal, li hu Gedgħon, għall-ġid li
għamel ma' Iżrael.

9 U Abimelek, bin Ġerubbagħal, mar
Sikem għand ħut ommu, u kellem
lilhom, u lill-familja kollha ta' dar missier
ommu, billi qalilhom:
2 Għidu, nitlobkom, lin-nies kollha ta'
Sikem fejn jisimgħukom: X'inhu l-aħjar
għalikom, li jaħkmu fuqkom sebgħin
raġel, ulied Ġerubbagħal kollha, jew li
jaħkem fuqkom raġel wieħed? Ftakru
wkoll li jien għadamkom u laħamkom.
3 U ħut ommu tkellmu dal-kliem kollu
għalih lin-nies kollha ta' Sikem; u qalb-
hom mielet lejn Abimelek; għax qalu:
Huna huwa.
4 U tawh sebgħin biċċa tal-fidda minn
dar Bagħal-Berit, u bihom Abimelek kera
nies li ma jiswew għal xejn, u li ma jim-
purtahom minn xejn, u marru warajh.
5 U mar f'dar missieru, f'Għofra, u
qatel lil ħutu, ulied Ġerubbagħal, sebgħin
raġel, fuq ġebla waħda: iżda baqa' biss
Ġotam, bin Ġerubbagħal iż-żgħir; għax
inħeba.
6 U n-nies kollha ta' Sikem, u d-dar
kollha ta' Millo inġemgħu, u marru
jagħmlu lil Abimelek sultan, ħdejn il-
balluta tal-plier li hemm Sikem.
7 U Ġotam, billi sar jaf b'dil-ħaġa, mar
u qagħad fuq ras il-muntanja ta' Geriżim,
rafa' leħnu, sejjaħ, u qalilhom: Isimgħuni,
o nies ta' Sikem, biex Alla jismagħkom!
8 Darba marru s-siġar biex jidilku
sultan ħalli jsaltan fuqhom: u qalu liż-
żebbuġa: Saltan int fuqna.
9 Iżda ż-żebbuġa weġbithom: Inħalli
jien żejti, li bih Alla u l-bnedmin jitweġġħu,
biex immur nixxejjer fuq is-siġar?
10 U s-siġar qalu lit-tina: Ejja inti
saltan fuqna.
11 Iżda t-tina weġbithom: Inħalli jien
il-ħlewwa tiegħi, u l-frott tiegħi tajjeb, u
mmur nixxejjer fuq is-siġar?
12 Imbagħad is-siġar qalu lid-dielja:
Ejja inti saltan fuqna.
13 U weġbithom id-dielja: Inħalli jien
l-inbid tiegħi, li jferraħ lil Alla u lill-
bniedem, u mmur nixxejjer fuq is-siġar?
14 Imbagħad is-siġar kollha qalu lill-
għolliq: Ejja inti saltan fuqna.
15 U l-għolliq wieġeb lis-siġar: Jekk
tassew tridu tidilku lili sultan fuqkom,
ejjew stkennew taħt delli: jekk le, ħa
joħroġ nar mill-għolliq, u jaħraq iċ-ċedru
tal-Libanu.
16 Issa, mela, jekk bis-sewwa u bil-ħaqq
għamiltu lil Abimelek sultan; u jekk
imxejtu tajjeb ma' Ġerubbagħal u ma'
daru; u jekk raddejtulu skond egħmil
idejh;
17 (Għax missieri tqabad għalikom,
ma bażax għal ħajtu, u ħeliskom minn id
Midjan:
18 U intom qomtu għal dar missieri
llum, u qtiltu lil uliedu, sebgħin raġel, fuq
ġebla waħda, u għamiltu sultan lil
Abimelek, bin il-qaddejja tiegħu, fuq in-
nies ta' Sikem, għax hu ħukom;)
19 Jekk imxejtu bis-sewwa u bil-ħaqq
ma' Ġerubbagħal u ma' daru llum, ifirħu
mela b'Abimelek, u ħa jifraħ hu wkoll
bikom:

20 Iżda jekk le, ħa joħroġ nar minn
Abimelek, u jibla' n-nies ta' Sikem, u dar
Millo; u ħa joħroġ nar min-nies ta' Sikem,
u minn dar Millo, u jibla' lil Abimelek.
21 U Ġotam ħarab, u għasfar, u mar
Bir, u għammar hemm, minħabba
Abimelek, ħuh.
22 Meta Abimelek kien ħakem tletin
sena fuq Iżrael,
23 Alla bagħat spirtu ħażin bejn
Abimelek u bejn in-nies ta' Sikem; u n-
nies ta' Sikem imxew bil-qerq ma' Abi-
melek:
24 Biex titħallas id-dnewwa magħmula
lis-sebgħin tifel ta' Ġerubbagħal, u demm-
hom jaqa' fuq Abimelek, ħuhom, li
qatilhom; u fuq in-nies ta' Sikem, li
għenuh biex joqtol lil ħutu.
25 U n-nies ta' Sikem qegħdulu għases
moħbija fuq rjus il-muntanji, li kienu
jisirqu lil kull min kien igħaddi minn
ħdejhom mit-triq; u dan ħabbruh lil
Abimelek.
26 U Gagħal, bin Għebed, ġie ma' ħutu
u għaddew Sikem: u s-Sikemin kellhom
fidi qawwija fih.
27 U ħarġu fir-raba', u ġabru l-egħneb
tad-dwieli tagħhom, u għaffġuh, u għamlu
għors, u daħlu f'dar alla tagħhom, u kielu
u xorbu, u seħtu lil Abimelek.
28 U Gagħal, bin Għebed, qal: Min
hu Abimelek, u min hu Sikem, biex naqdu
lil Abimelek? Jaqaw mhux bin Ġerub-
bagħal? U Żebul mhux l-uffiċjal tiegħu?
Aqdu intom lin-nies ta' Ħamor, missier
Sikem: iżda aħna għaliex għandna naqdu
lil Abimelek?
29 Li kelli dawn in-nies f'idejja, kont
inneħħi lil Abimelek! U qal lil Abimelek:
Kabbar l-eżerċtu tiegħek, u oħroġ.
30 U malli Żebul, il-ħakem tal-belt,
sama' kliem Gagħal, bin Għebed, għadbu
xegħel.
31 U bagħat messaġġiera bil-moħbi lil
Abimelek igħidulu: Ara, Gagħal, bin
Għebed, u ħutu ġew Sikem; u, ara, huma
qegħdin ixewxu l-belt għalik.
32 Issa, mela, qum bil-lejl, int u n-nies
li għandek miegħek, u oqgħod moħbi
għasses fir-raba':
33 U jiġri filgħodu, ma tlugħ ix-xemx,
illi inti tqum kmieni, u taħbat għall-belt:
u, ara, malli joħorġu għalik, hu u n-
nies li għandu miegħu; int imbagħad
tista' tagħmlilhom kulma jkun hemm
bżonn.
34 U Abimelek qam, u n-nies kollha li
kienu miegħu, bil-lejl, u qagħdu għassa
ħdejn Sikem f'erba' qtajja.
35 U Gagħal, bin Għebed, ħareġ, u
waqaf fid-daħla ta' bieb il-belt; u Abi-
melek qam, u n-nies li kellu miegħu, mill-
moħba.
36 U malli Gagħal ra l-poplu, qal lil
Żebul: Ara, poplu nieżel minn irjus il-
muntanji. U Żebul qallu: Int qiegħed tara
dell il-muntanji bħal nies.
37 U raġa' qal Gagħal: Ara, poplu
nieżel min-nofs l-art, u qatgħa waħda
ġejja mit-triq tal-balluta ta' Meonenim.
38 Imbagħad wieġbu Żebul: Fejn hu
l-ftaħir tiegħek issa, li inti għidt: Min hu
Abimelek biex aħna naqduh? Mhux dawn
in-nies li inti maqdart? Oħroġ, mela, issa,
u tqabad magħhom.
39 U Gagħal ħareġ quddiem l-irġiel ta'
Sikem, u tqabad ma' Abimelek.
40 U Abimelek għamel għal warajh, u
Gagħal ħarab minn quddiemu; u ħafna
waqgħu maqtulin u midrubin sad-daħla
ta' bieb il-belt.
41 U Abimelek qagħad f'Aruma: u
Żebul tafa' 'l barra lil Gagħal u lil ħutu,
biex ma joqogħdux Sikem.
42 U ġara l-għada, li l-poplu ħareġ fir-
raba', u qalulu b'dan lil Abimelek.
43 U ħa l-poplu, u qassamhom fi tliet
qtajja, u qagħad igħasses moħbi fir-raba';
u malli ra l-poplu ħiereġ mill-belt, qam
għalihom, u qatilhom.
44 U Abimelek, u l-qatgħa li kellu
miegħu, inxeħtu u waqfu fid-daħla ta' bieb
il-belt: u ż-żewġ qtajja l-oħra nxeħtu fuq
kull min kien hemm fir-raba', u qatlu-
hom.
45 U Abimelek dam jaħbat għall-belt
dak inhar kollu; u ħa l-belt, u qatel lin-
nies li kien hemm fiha; imbagħad ġarraf
il-belt, u xerred il-melħ fiha.
46 U malli semgħu dan, in-nies kollha
tat-torri ta' Sikem, daħlu fit-torri ta'
dar El-Berit.
47 U qalu lil Abimelek li nġemgħu n-
nies kollha flimkien tat-torri ta' Sikem.
48 U Abimelek tala' fuq il-muntanja
ta' Salmon, hu u n-nies kollha li kellu
miegħu; u Abimelek ħa mannara f'idu,
qata' fergħa ta' siġra, refagħha, u qegħid-
ha fuq spalltu, u qal lin-nies li kienu
miegħu: Li tarawni nagħmel, għaġġlu
agħmlu bħali:
49 U n-nies kollha qatgħu fergħa kull
wieħed, u marru wara Abimelek, u
qegħduhom ħdejn it-torri, u taw in-nar
bihom it-torri, u mietu wkoll in-nies
kollha tat-torri ta' Sikem, madwar elf
irġiel u nisa.
50 Imbagħad Abimelek mar Tebes, u
dawwarha, u ħadha.
51 Kien hemm torri qawwi f'nofs il-
belt, u ħarbu hemm ir-rġiel kollha u
n-nisa, in-nies kollha tal-belt; u sakkru
warajhom, u telgħu fuq il-bejt tat-torri.
52 U Abimelek ġie ħdejn it-torri, u
ħabat għalih, u resaq lejn il-bieb tat-torri
biex jaħarqu bin-nar,
53 Iżda mara waddbet il-ġebla l-
fuqqanija ta' mitħna għal ras Abimelek,
u kissritlu moħħu.
54 Imbagħad sieħ malajr iż-żagħżugħ,

li jerfagħlu l-armi, u qallu: Islet sejfek, u oqtolni, biex ma jgħidux fuqi: Qatlitu mara. Nifdu ż-żagħżugħ, u miet.

55 U malli l-Iżraelin raw li miet Abimelek, telqu kulħadd lejn daru.

56 U hekk Alla radd lil Abimelek il-ħażen li għamel lil missieru, meta qatel is-sebgħin ħutu.

57 U Alla radd fuq ras in-nies ta' Sikem il-ħażen kollu li għamlu: u laħqithom is-saħta ta' Gotam, bin Gerubbagħal.

10 U wara Abimelek qam biex jeħles lil Iżrael Tola, bin Pugħa, bin Dodo, raġel minn Issakar; hu kien joqgħod Samir, f'art il-għoljiet ta' Efrajm.

2 Għamel ħaqq lil Iżrael tlieta u għoxrin sena; imbagħad miet, u difnuh Samir.

3 Warajh laħaq Ġajiri l-Gilgħadi, li għamel ħaqq lil Iżrael tnejn u għoxrin sena.

4 U kellu tletin tifel jirkbu tletin felu, u kellhom tletin belt, li jgħidulhom Ħawwat-Ġajir sa llum, li huma f'art Gilgħad.

5 U Ġajir miet, u difnuh Kamon.

6 U wlied Iżrael reġgħu għamlu l-ħażin f'għajnejn il-Mulej, u qdew lill-Bagħlim, u lill-Għastarot, u lill-allat tas-Sirja, u lill-allat ta' Sidon, u lill-allat ta' Mowab, u lill-allat tal-Għammonin, u lill-allat tal-Filistin, u ħallew lill-Mulej, u ma tawhx qima.

7 U għadab il-Mulej xegħel għal Iżrael, u biegħhom f'idejn il-Filistin, u f'idejn ulied Għammon.

8 U dik is-sena għakksu u ħaqru lil ulied Iżrael: tmintax-il sena ħaqru lil ulied Iżrael kollha tan-naħa l-oħra tal-Ġurdan f'art l-Amurrin, f'Gilgħad.

9 U wlied l-Għammonin qasmu l-Ġurdan biex jaħbtu wkoll għal Ġuda, u għal Benjamin, u għal dar Efrajm; hekk li Iżrael ingħafas għall-aħħar.

10 U wlied Iżrael għajtu lill-Mulej, billi qalu: Dnibna kontrik sew għax ħallejna lil Alla tagħna, u sew għax qdejna lill-Bagħlim.

11 U qal il-Mulej lil ulied Iżrael: Ma ħlistkomx jien mill-Eġizzjani, mill-Amurrin, mill-Għammonin, u mill-Filistin?

12 U s-Sidonin ukoll, u l-Għamalqin, u l-Magħonin, ħaqrukom; u intom għajjattuli, u jien ħlistkom minn idejhom.

13 U intom ħallejtuni, u qdejtu allat oħra: għalhekk ma nżidx neħliskom.

14 Morru sejħu l-allat li intom għażiltuhom; ħa jeħilsukom huma f'waqt id-dwejjaq tagħkom.

15 U wlied Iżrael qalu lill-Mulej: Dnibna: agħmlilna kulma jogħġbok; biss eħlisna llum, nitolbuk.

16 U warrbu minn fosthom l-allat barranin, u qdew il-Mulej: u ruħu ma felħitx aktar għat-tbatjiet ta' Iżrael.

17 Imbagħad ulied l-Għammonin inġemgħu, u waqqfu l-kamp f'Gilgħad. U wlied Iżrael inġemgħu, u waqqfu l-kamp f'Misfa.

18 U l-poplu, u l-mexxejja ta' Gilgħad qalu wieħed lil ieħor: Min hu r-raġel li jibda jitqabad mal-Għammonin? Hu jkun il-kap fuq dawk kollha li jgħammru f'Gilgħad.

11 Issa Ġeftaħ il-Gilgħadi kien raġel ta' ħila kbira, imma kien bin mara żienja: u Gilgħad kien missier Ġeftaħ.

2 U mart Gilgħad wilditlu wlied; u wlied il-mara kibru, u bagħtu 'l barra lil Ġeftaħ, u qalulu: Int ma tiritx f'dar missierna; għax int bin mara barranija.

3 Imbagħad Ġeftaħ ħarab minn ħutu, u qagħad f'art Tob: u nġemgħu madwar Ġeftaħ rġiel li ma jiswew għal xejn, u kienu joħorġu miegħu.

4 U ġara fit-tul taż-żmien, illi wlied l-Għammonin għamlu gwerra lil Iżrael.

5 U ġara, meta l-Għammonin għamlu gwerra lil Iżrael, illi x-xjuħ ta' Gilgħad marru jġibu lil Ġeftaħ minn art Tob:

6 U qalu lil Ġeftaħ: Ejja u kun il-kap tagħna biex naħbtu għall-Għammonin.

7 U Ġeftaħ wieġeb lix-xjuħ ta' Gilgħad: Mhux intom bgħadtuni u keċċejtuni 'l barra minn dar missieri? U għala ġejtu għandi issa li intom fil-għali?

8 U x-xjuħ ta' Gilgħad qalu lil Ġeftaħ: Għalhekk issa qegħdin induru fuqek. Ejja magħna, u tqabad mal-Għammonin, u tkun il-kap tagħna fuq kull min igħammar f'Gilgħad.

9 U Ġeftaħ qal lix-xjuħ ta' Gilgħad: Jekk terġgħu teħduni d-dar biex naħbat għall-Għammonin, u jerħihom il-Mulej f'idejja, inkun jien il-kap tagħkom?

10 U x-xjuħ ta' Gilgħad wieġbu lil Ġeftaħ: Ikun xieħed il-Mulej bejnietna, jekk ma nagħmlux bħal ma għidt.

11 Imbagħad Ġeftaħ telaq max-xjuħ ta' Gilgħad, u n-nies għamluh il-kap u l-mexxej tagħhom: u Ġeftaħ tenna kliemu kollu quddiem il-Mulej f'Misfa.

12 U Ġeftaħ bagħat messaġġiera lis-sultan ta' wlied Għammon, igħidulu: X'hemm bejnietna biex ġejt taħbat għalija f'arti?

13 U s-sultan ta' wlied Għammon wieġeb lill-messaġġiera ta' Ġeftaħ: Għax Iżrael ħadli arti, hu u tiela' mill-Eġittu, minn Arnon sal-Gabboq, u sal-Ġurdan: għalhekk issa rodd dawk l-artijiet bis-sliem.

14 U Ġeftaħ raġa' bagħat messaġġiera għand is-sultan ta' wlied Għammon:

15 U qallu: Hekk igħid Ġeftaħ: Iżrael

ma ħax art Mowab, u lanqas l-art ta' wlied
Għammon:
16 Għax hu u tiela' mill-Eġittu, Iżrael
mexa fid-deżert sal-baħar l-Aħmar, u
wasal Kades.
17 Imbagħad Iżrael bagħat messaġġiera
għand s-sultan ta' Edom, igħidulu: Ħa
ngħaddi minn artek: iżda s-sultan ta'
Edom ma riedx jisma'. U bagħat ukoll
għand is-sultan ta' Mowab: iżda ma riedx:
u Iżrael baqa' Kades.
18 Imbagħad baqgħu jimxu fid-deżert,
u daru ma' art Edom, u art Mowab, u
waslu n-naħa tal-lvant ta' art Mowab, u
waqfu l-kamp in-naħa l-oħra ta' l-Arnon,
u ma daħlux fi truf Mowab: għax l-Arnon
hu tarf art Mowab.
19 Imbagħad Iżrael bagħat messaġġiera
lil Siħon, sultan l-Amurrin, sultan Ħese-
bon; u Iżrael qallu. Ħa ngħaddu minn
artek, nitolbok, sa nasal f'tagħna.
20 Iżda Siħon ma fadax lil Iżrael
igħaddi minn artu: għalhekk Siħon ġama'
lill-poplu tiegħu kollu, u waqqfu l-kamp
f'Ġaħas, u ħabtu għall-Iżrael.
21 U l-Mulej, Alla ta' Iżrael, reħa 'l
Siħon u n-nies tiegħu kollha f'idejn
Iżrael, u qatluhom: u hekk Iżrael rebaħ
l-art kollha ta' l-Amurrin, in-nies li kienu
joqogħdu f'dik l-art.
22 U ħadu l-art kollha ta' l-Amurrin
minn Arnon sal-Ġabboq, u mid-deżert,
sal-Ġurdan.
23 Għalhekk, issa, il-Mulej, Alla ta'
Iżrael, ħa l-wirt ta' l-Amurrin minn qud-
diem niesu, Iżrael; u int trid teħodhulhom?
24 Jaqaw int ma tiħux dak li Kamos,
alla tiegħek, jagħtik biex ikun tiegħek?
Għalhekk, aħna wkoll nieħdu l-art ta'
dawk li l-Mulej keċċa minn quddiemna.
25 U issa, jaqaw, int aħjar minn Balaq,
bin Sefor, sultan ta' Mowab? Ħadha hu
ma' Iżrael, jew tqabad miegħu?
26 Meta Iżrael kien igħammar f'Ħese-
bon u fir-rħula tagħha, u f'Għaroer u
fir-rħula tagħha, u fil-bliet kollha li huma
fuq ix-xtut ta' l-Arnon, tliet mitt sena,
għax ma ħlistuhomx dak iż-żmien?
27 Għalhekk jien ma ħtejtx lejk, iżda
int qiegħed timxi miegħi ħażin li tagħmilli
gwerra: il-Mulej, l-Imħallef, jaqta' l-ħaqq
illum bejn ulied Iżrael, u bejn ulied
Għammon.
28 Iżda s-sultan ta' wlied Għammon
ma samax kliem Ġeftaħ li bagħat igħidlu.
29 U l-Ispirtu tal-Mulej ġie fuq Ġeftaħ;
u għadda minn Gilgħad, u minn Manasse;
imbagħad għadda minn Misfa ta' Gil-
għad, u minn Misfa ta' Gilgħad baqa'
sejjer lejn ulied Għammon.
30 U Ġeftaħ wiegħed wegħda lill-
Mulej, u qal: Jekk int terħi tassew Għam-
mon f'idejja,
31 Min joħroġ minn bwieb dari biex
jiltaqa' miegħi, meta narġa' lura bis-sliem
minn ulied Għammon, ikun tal-Mulej, u
noffrih bħala offerta maħruqa.
32 U Ġeftaħ għadda lejn ulied Għam-
mon biex jaħbat għalihom; u l-Mulej
rħiehom f'idejh.
33 U kissirhom minn Għaroer, sa
tasal Minnit, għoxrin belt, sal-wita tad-
dwieli; b'taqtigħa kbira ħafna. U hekk
ulied Għammon trażżnu quddiem ulied
Iżrael.
34 U Ġeftaħ mar Misfa lejn daru, u,
ara, bintu ħarġet tiltaqa' miegħu bit-
tanbur u biż-żfin: u hi kienet bintu l-
waħdanija; ma kellux għajrha iben jew
bint.
35 U ġara, malli raha, illi ċarrat ilbiesu,
u qal: Aħ! binti! int għaddastni 'l isfel
ħafna, u int waħda fost dawk li jħabbtuni:
għax jien ftaħt fommi lill-Mulej, u ma
nistax narġa' lura.
36 U qaltlu: Missieri, jekk ftaħt
fommok lill-Mulej; agħmilli bħal ma
ħareġ minn fommok; talli l-Mulej tak
titħallas mill-egħdewwa tiegħek, minn
ulied Għammon.
37 U qalet lil missierha: Tingħamilli
dil-ħaġa: ħallini xahrejn waħdi, biex
immur niġġiera fuq il-muntanji, u nibki
xbubiti, jien u sħabi.
38 Qalilha: Mur. U bagħatha għal
xahrejn: u marret ma' sħabha, u bkiet
xbubitha fuq il-muntanji.
39 U ġara fi tmiem ix-xahrejn, illi ġiet
għand missierha, li għamlilha skond il-
wegħda li kien wiegħed: u kienet għadha
ma tafx raġel. U saret drawwa f'Iżrael,
40 Li l-bniet ta' Iżrael imorru kull sena
jibku għal bint Ġeftaħ il-Gilgħadi, għal
erbat ijiem.

12 U l-irġiel ta' Efrajm inġemgħu, u
għaddew lejn in-naħa tat-tramun-
tana, u qalu lil Ġeftaħ: Għaliex mort
titqabad ma' wlied Għammon, u lilna ma
sejjaħtilniex biex niġu miegħek? Naħar-
qulek fuqek darek bin-nar.
2 U qalilhom Ġeftaħ: Kelli xi ngħid
sħiħ jien u niesi ma' wlied Għammon; u
meta sejjaħtilkom, ma ħlistunix minn
idejhom.
3 U meta rajt li ma ġejtux tgħinuni,
qegħidt ħajti f'idejja, u mort għal ulied
Għammon, u l-Mulej irħiehom f'idejja:
Għalfejn mela tlajtu għalija llum, biex
taħbtu għalija?
4 Imbagħad Ġeftaħ ġama' l-irġiel koll-
ha ta' Gilgħad, u ħabat għal Efrajm: u
l-irġiel ta' Gilgħad taw xebgħa lil Efrajm,
għax qalu: Intom, il-Gilgħadin, maħrubin
minn Efrajm, f'nofs l-Efrajmin, u f'nofs
il-Manassin.
5 U l-Gilgħadin qabdu l-mogħdijiet
tal-Ġurdan lill-Efrajmin: u ġara, meta xi
wieħed mill-maħrubin ta' Efrajm kien

igħid: Ħa ngħaddi; illi l-irġiel ta' Gilgħad
kienu jgħidulu: Efrajmi int? u jekk kien
igħid: Le:
6 Kienu jgħidulu: Għid, mela, issa:
Xibbolet: u kien igħid: Sibbolet: għax ma
kienx jista' jgħidha sewwa. Imbagħad
kienu jaqbduh, u joqtluh ħdejn il-
mogħdijiet tal-Ġurdan: u hekk mietu dik
il-ħabta tnejn u erbgħin elf raġel minn
Efrajm.
7 U Ġeftaħ ħakem lil Iżrael sitt snin. U
miet Ġeftaħ il-Gilgħadi, u kien midfun
f'waħda mill-bliet ta' Gilgħad.
8 U warajh, Ibsan minn Betlehem
ħakem lil Iżrael.
9 U kellu tletin tifel, u tletin tifla li
żewwiġhom barra mill-familja; u ġieb
tletin tifla minn barra għas-subjien tiegħu.
U ħakem lil Iżrael għal seba snin.
10 Imbagħad miet Ibsan, u difnuh
f'Betlehem.
11 U warajh Elon, iż-Żebuluni, ħakem
lil Iżrael; u ħakem lil Iżrael għaxar snin.
12 U miet Elon iż-Żebuluni, u difnuh
f'Ajjalon, f'art Żebulun.
13 U warajh Għabdon, bin Hillel, il-
Piratuni, ħakem lil Iżrael.
14 U kellu erbgħin tifel, u tletin neputi,
jirkbu fuq sebgħin felu: u dam jaħkem lil
Iżrael tminn snin.
15 U miet Għabdon, bin Hillel, il-
Piratuni, u difnuh f'Piratun, f'art Efrajm,
f'art il-għoljiet tal-Għamalqin.

13 U wlied Iżrael reġgħu għamlu
l-ħażin f'għajnejn il-Mulej; u l-
Mulej rħiehom f'idejn il-Filistin erbgħin
sena.
2 U kien hemm raġel minn Sorgħa tal-
familja tad-Danin, jismu Manuwah; u
martu kienet ħawlija, bla wlied.
3 U l-anġlu tal-Mulej deher lill-mara,
u qalilha: Ara, issa, int ħawlija, u
m'għandikx ulied: iżda int titqal, u tiled
iben.
4 Għalhekk, issa, nitolbok, ħares lilek
innifsek, u la tixrobx inbid u lanqas xorb
li jsakkar, u la tiekol xejn imniġġes:
5 Għax, ara, int titqal, u tiled iben; u
l-ebda mus ma jitla' fuq rasu: għax Nażir
t'Alla jkun it-tifel minn ġuf ommu: u
jibda hu jeħles lil Iżrael minn id il-
Filistin.
6 Imbagħad il-mara marret u qalet lil
żewġha: Raġel t'Alla ġie ħdejja, u wiċċu
kien wiċċ anġlu t'Alla, wiċċ ta' biża'
kbir, iżda jien ma staqsejtux mnejn hu,
u hu lanqas ma qalli ismu.
7 Iżda qalli: Ara, int titqal, u tiled iben;
u issa la tixrobx inbid, u lanqas xorb li
jsakkar, u la tiekol xejn imniġġes; għax
Nażir t'Alla jkun it-tifel mill-ġuf sa
mewtu.
8 Imbagħad Manuwah talab lill-Mulej,
u qal: O Sidi, ħalli r-raġel t'Alla li int
bgħatt jarġa' jiġi għandna, u jgħallimna
x'għandna nagħmlu lit-tifel li jitwieled.
9 U Alla sama' kelmet Manuwah: u
l-anġlu t'Alla raġa' ġie ħdejn il-mara hi u
qiegħda bil-qiegħda l-għalqa: iżda
Manuwah, żewġha, ma kienx magħha.
10 U l-mara għaġġlet, u ġriet tgħarraf
lil żewġha, u qaltlu: Ara, deherli r-raġel,
li ġie ħdejja dak in-nhar.
11 U Manuwah qam, u mar wara
martu, u xħin ġie ħdejn ir-raġel, qallu: Int
ir-raġel li kellimt lill-mara? U wieġbu:
Jien.
12 U qal Manuwah: Issa, meta jseħħ
kliemek, kif għandna nimxu mat-tifel, u
x'għandna nagħmlulu?
13 U l-anġlu tal-Mulej qal lil Manu-
wah: Martek għandha tieħu ħsieb ta'
kulma għidtilha jien.
14 Ma tiekol xejn minn kulma joħroġ
mid-dwieli, lanqas tixrob inbid u xorb li
jsakkar, u lanqas tiekol l-ebda ħaġa
mniġġsa: kulma ikkmandajtha, ħa tħarsu.
15 U Manuwah qal lill-Mulej: Nitolbok,
ħallina nżommuk, sa ma nsajrulek gidi.
16 U l-anġlu tal-Mulej qal lil Manu-
wah: Jekk iżżommni, ma nikolx minn
ħobżok: u jekk toffri offerta maħruqa,
għandek toffriha lill-Mulej. Għax Manu-
wah ma kienx jaf li hu anġlu tal-Mulej.
17 U Manuwah qal lill-anġlu tal-Mulej:
X'jismek, biex meta jseħħ kliemek, aħna
nweġġħuk?
18 U l-anġlu tal-Mulej qallu: Għaliex
tistaqsini ismi? Hu tal-għaġeb.
19 U Manuwah ħa l-gidi u l-offerta tal-
qamħ, u offrihom fuq il-blata lill-Mulej:
u l-anġlu għamel egħġubijiet waqt li
Manuwah u martu kienu jħarsu.
20 Għax ġara, hu u tiela' l-ilsien tan-nar
minn fuq l-artal lejn is-sema, illi l-anġlu
tal-Mulej tala' fl-ilsien tan-nar ta' l-artal.
Xħin Manuwah u martu raw dan waqgħu
wiċċhom fl-art.
21 Iżda l-anġlu tal-Mulej ma deherx
iżjed lil Manuwah u lil martu. Imbagħad
Manuwah għaraf li kien anġlu tal-
Mulej.
22 U Manuwah qal lil martu: Sgur
immutu għax rajna 'l Alla.
23 Iżda martu qaltlu: Kieku l-Mulej
xtaq joqtolna, ma kienx jilqa' offerta
maħruqa, u offerta tal-qamħ minn idejna,
u lanqas kien jurina dan kollu, u bħal issa
jgħidilna dan.
24 U l-mara kellha tifel, u semmietu
Sansun: u t-tifel kiber, u l-Mulej bierku.
25 U l-Ispirtu tal-Mulej beda jqanqlu
meta kien fil-kamp ta' Dan, bejn Sorgħa
u bejn Estawol.

14 U Sansun niżel Timnat, u ra mara
f'Timnat minn bniet il-Filistin.

2 U tala', u għarraf lil missieru u lil
ommu, u qal: Rajt mara f'Timnat minn
bniet il-Filistin: għalhekk, issa, ħuduhieli
b'marti.
3 Imbagħad missieru u ommu qalulu:
Jaqaw m'hemmx mara fost il-bniet ta'
ħutek, jew fost niesi kollha, biex int tmur
tieħu mara mill-Filistin, li mhumiex
ċirkonċizi? U Sansun qal lil missieru:
Ħudli lilha, għax hi għoġbitni.
4 Iżda missieru u ommu ma kinux jafu
li ġejja mill-Mulej dil-ħaġa, għax hu kien
ifittex il-waqt li jeħodha mal-Filistin: għax
dak iż-żmien il-Filistin kienu jaħkmu fuq
Iżrael.
5 Imbagħad Sansun niżel ma' missieru
u ma' ommu Timnat, u waslu ħdejn l-
oqsma tad-dwieli ta' Timnat: u, ara, ferħ
ta' ljun ġie jgħajjat lejh.
6 U l-Ispirtu tal-Mulej ġie bil-qawwa
fuqu, u ċarrtu bħal ma jċarrat gidi
għalkemm ma kellu xejn f'idu: iżda ma
qalx lil missieru jew lil ommu x'għamel.
7 U niżel, u kellem il-mara; u għoġbitu
lil Sansun.
8 U wara xi żmien mar biex jeħodha, u
lewa biex jara l-iljun mejjet: u, ara, kien
hemm ferħ naħal u għasel fil-ġisem mejjet
ta' l-iljun.
9 Qalgħu f'idejh, u mar jimxi u jiekol,
u xħin ġie għand missieru u ommu tahom,
u kielu: iżda ma wriehomx li minn ġisem
l-iljun kien qalgħu l-għasel.
10 Imbagħad missieru niżel għand il-
mara: u Sansun għamel hemm għors;
għax hekk kienu jagħmlu ż-żgħażagħ.
11 U ġara, malli rawh, illi għażlu tletin
sieħeb biex ikunu miegħu.
12 U Sansun qalilhom: Ħa ngħidilkom
ħaġa moħġaġa: jekk intom tistgħu tassew
tfissruhieli fis-sebat ijiem tal-għors, u
ssibuha, nagħtikom tletin qmis u tletin
tibdila ħwejjeġ:
13 Iżda jekk ma tistgħux tfissruhieli,
tagħtuni intom tletin qmis u tletin tibdila
ħwejjeġ. U qalulu: Għidilna l-ħaġa
moħġaġa ħa nisimgħuha.
14 U qalilhom: Mill-wikkiel ħareġ
l-ikel, u mill-qawwi ħarġet il-ħlewwa. U
ma setgħux ifissru l-ħaġa moħġaġa fi tlitt
ijiem.
15 U ġara fis-seba' jum, illi qalu lil
mart Sansun: Żiegħel b'żewġek biex
ifissrilna l-ħaġa moħġaġa, li ma naħarqux
lilek u lil dar missierek bin-nar: jaqaw
stedintuna biex teħdulna dak li għandna?
mhux hekk?
16 U mart Sansun bkiet quddiemu, u
qalet: Int tassew tobgħodni, u ma
tħobbnix: int għidt ħaġa moħġaġa lil ulied
ġensi, u lili ma fissirthielix. U qalilha:
Ara, jien lanqas lil missieri u lil ommi ma
għidtha, u ngħidha lilek?
17 U bkiet quddiemu sebat ijiem, kemm
dam il-għors tagħhom: u ġara fis-seba'
jum, illi qalilha, għax dejqitu, u hi
fissritha lil ulied ġensha.
18 U nies il-belt qalulu fis-seba' jum,
qabel inżul ix-xemx: X'inhu oħla mill-
għasel? U x'inhu aqwa mil-ljun? U
qalilhom: Li ma ħrattux bil-għoġla tiegħi,
ma kontux issibu l-ħaġa moħġaġa.
19 U l-Ispirtu tal-Mulej ġie fuqu, u
niżel Askalon, u qatel minnhom tletin
raġel, u ħadilhom ilbieshom, u ta t-tibdiliet
lil dawk li fissru l-ħaġa moħġaġa. U
xegħel għadbu, u tala' f'dar missieru.
20 Iżda mart Sansun ingħatat lil
sieħbu, li kien iżommu b'ħabibu.

15 Iżda ġara ftit żmien wara, fi żmien
ħsad il-qamħ, illi Sansun mar
jagħmel vista lil martu, ħadilha gidi, u
qal: Ħa nidħol ħdejn marti fil-għorfa.
Iżda missierha ma ħalliehx.
2 U missierha qal: Jien ħsibt li int
tabilħaqq sirt tobgħodha; u għalhekk jien
tajtha lil sieħbek; imma oħtha ż-żgħira
mhix isbaħ minnha? Ħudha, nitolbok,
flokha.
3 Qalilhom imbagħad Sansun: Did-
darba ma nkunx ħati lejn il-Filistin, meta
nagħmlilhom il-ħsara.
4 U Sansun mar u qabad tliet mitt
volpi; u ħa wkoll xi torċi; u dawwar il-
volpijiet denb ma' denb, u qiegħed torċa
fin-nofs bejn kull denbejn.
5 U xħin qabbad il-torċi bin-nar, telaq
il-volpijiet qalb iż-żara' tal-Filistin, u
ħaraq sew il-qatet taż-żara', u sew iż-żara'
wieqaf, u d-dwieli u ż-żebbuġ.
6 Imbagħad il-Filistin qalu: Min
għamel dan? U wieġbu: Sansun, ħaten
it-Tamni, għax ħadlu lil martu, u taha lil
sieħbu. Il-Filistin telgħu, u ħarqu lilha u
lil missierha bin-nar.
7 U qalilhom Sansun: Talli qegħdin
tagħmlu hekk, sgur nitħallas minnkom;
imbagħad neħda.
8 U tahom xebgħa sieq fuq koxxa,
b'taqtigħa kbira: u niżel, u qagħad fil-ħarq
tal-blat ta' Etam.
9 Imbagħad telgħu l-Filistin, u waqqfu
l-kamp f'Ġuda, u nfirxu sa Leħi.
10 U l-irġiel ta' Ġuda qalu: Għax
tlajtu għalina? U wieġbu: Tlajna biex
norbtu lil Sansun; u nagħmlulu bħal ma
għamel lilna.
11 Imbagħad niżlu tlitt elef raġel minn
Ġuda fil-ħarq tal-blat ta' Etam, u qalu
lil Sansun: Ma tafx li l-Filistin jaħkmu
fuqna? X'inhu dan li għamiltilna? U
qalilhom: Bħal ma għamlu lili, hekk
għamilt lilom.
12 U qalulu: Inżilna biex norbtuk, ħalli
nerħuk f'idejn il-Filistin. U Sansun qalil-
hom: Aħilfuli, li ma toqtlunix intom.
13 U kellmuh, qalulu: Le, iżda norbtuk
tajjeb, u nerħuk f'idejhom: iżda sgur li ma

noqtlukx. U rabtuh b'żewġ ħbula ġodda,
u tellgħuh mill-blata.
14 U malli wasal ħdejn Leħi, il-
Filistin għajtu huma u jilqgħuh: u l-
Ispirtu tal-Mulej ġie bil-qawwa fuqu, u
l-ħbula li kellu ma' dirgħajh saru bħal ħajt
tal-kittien maħruq bin-nar, u l-irbit tiegħu
nħall minn idejh.
15 U sab xedaq tari ta' ħmar u medd
idu, u ħadu, u qatel bih elf raġel.
16 U Sansun qal: B'xedaq ta' ħmar,
munżell! żewġ munzelli! b'xedaq ta'
ħmar, qtilt elf raġel!
17 U ġara, xħin temm jitkellem, illi
rema x-xedaq minn idu, u semma dak il-
post Ramat-Leħi.
18 U ħadu għatx kbir, u sejjaħ il-Mulej,
u qal: Inti tajt dal-ħelsien kbir b'idejn
il-qaddej tiegħek; u issa mmut bil-għatx u
naqa' f'idejn in-nies mhux ċirkonċiżi?
19 Iżda Alla xaqq il-ħofra tal-blata ta'
Leħi, u ħareġ minnha l-ilma; u wara li
xorob, ħa r-ruħ, u staħja: għalhekk
semmieha Għajn-Kori, li għadha f'Leħi
sa llum.
20 U Sansun kien imħallef ta' Iżrael, fi
żmien il-Filistin, għal għoxrin sena.

16 Imbagħad Sansun mar Gaża, u
hemm ra mara żienja, u daħal
għandha.
2 U ħabbru lin-nies ta' Gaża, billi
qalulhom: Sansun ġie hawn. U huma
dawruh, u qagħdulu għassa l-lejl kollu
f'bieb il-belt, u qagħdu ħemdin il-lejl
kollu, u qalu: Filgħodu, xħin jisbaħ,
noqtluh.
3 U Sansun imtedd sa nofs il-lejl, u
qam f'nofs il-lejl, u qabad il-bibiet ta' bieb
il-belt, u ż-żewġ waqqafiet, u qalagħhom
ma' l-istanga, qegħidhom fuq spallejh, u
tellagħhom fuq ras il-għolja li qiegħda
quddiem Hebron.
4 U ġara wara dan, illi ħabb mara
f'wied Xoreq, li kien jisimha Dalila.
5 U l-prinċpijiet tal-Filistin ġew
għandha, u qalulha: Żiegħel bih, u ara
biex hi kbira l-qawwa tiegħu, u biex
nistgħu għalih ħa norbtuh, u nrażżnuh: u
aħna nagħtuk elf u mitt xekel tal-fidda
kull wieħed.
6 U Dalila qalet lil Sansun: Għidli,
nitolbok, biex hi kbira l-qawwa tiegħek, u
biex għandek tirtabat biex irażżnuk.
7 U Sansun qalilha: Jekk jorbtuni
b'seba' ħbula rotob, li għadhom ma nixfux,
insir bla saħħa, u nkun bħal wieħed min-
nies l-oħra.
8 U l-prinċpijiet tal-Filistin tellgħulha
seba' ħbula rotob, mhumiex nexfin, u
rabtitu bihom.
9 Issa, hi kellha l-għases moħbijin fil-
kamra ta' ġewwa. U qaltlu: Il-Filistin
fuqek, Sansun! U qatta' l-ħbula, bħal ma
titqatta' ftila tax-xillex malli xxomm
in-nar. U l-qawwa tiegħu ma kenitx
magħrufa.
10 U Dalila qalet lil Sansun: Dħakt
bija, u kellimtni bil-gideb: Nitolbok, issa,
għidli, biex tista' tirtabat.
11 Jekk jorbtuni bi ħbula ġodda, li ma
sarx xogħol bihom, insir bla saħħa, u nkun
bħal wieħed min-nies l-oħra.
12 Għalhekk Dalila ħadet ħbula ġodda,
u rabtitu bihom, u qaltlu: Il-Filistin fuqek,
Sansun! U kien hemm il-għases moħbija
fil-kamra ta' ġewwa. U qatta' l-ħbula
minn ma' dirgħajh bħal ħajta.
13 U Dalila qalet lil Sansun: S'issa
dħakt bija, u kellimtni bil-gideb: għidli
biex tista' tirtabat. U qalilha: M'għan-
dikx ħlief tinseġ is-seba' dafriet ta' rasi
mal-medd.
14 U ħabbtithom bil-wited, imbagħad
qaltlu: Il-Filistin fuqek, Sansun! U
stenbaħ mir-raqda tiegħu, u qala' l-wited
tan-newl, u l-medd.
15 U qaltlu: Kif tista' tgħidli: Inħob-
bok! meta qalbek mhix miegħi? Tliet
darbiet dħakt bija, u ma għedtlix biex inhi
kbira l-qawwa tiegħek.
16 U ġara, meta dejqitu bi kliemha ta'
kuljum, billi qienet issus warajh, illi
ddejjaq għall-mewt;
17 U kixfilha qalbu kollha, u qalilha:
Il-mus qatt ma messli rasi, għax jien ili
Nażir t'Alla sa minn ġuf ommi: jekk
nitqarweż, tmur minni l-qawwa tiegħi,
insir bla saħħa, u nkun bħal wieħed min-
nies l-oħra.
18 U malli Dalila rat li kixfilha qalbu
kollha, bagħtet issejjaħ lill-prinċpijiet tal-
Filistin, qaltilhom: Itilgħu did-darba,
għax kixef miegħi qalbu kollha. Imbagħad
il-prinċpijiet tal-Filistin telgħu għandha,
u ġiebu l-flus f'idejhom.
19 U raqqditu fuq irkobbtejha; u sejħet
raġel, u ġegħlitu jqarwiżlu s-seba' dafriet
ta' rasu; u hekk waslet biex rażżnitu; u
saħħtu marret minn fuqu.
20 U qalet: Il-Filistin fuqek, Sansun!
Stenbaħ minn ngħasu, u qal: Noħroġ bħal
dari, u neħles. U ma kienx jaf li warrab
il-Mulej minn fuqu.
21 U qabduh il-Filistin, u qalgħulu
għajnejh, u niżżluh Gaża, u rabtuh bi
ktajjen tal-bronż, u qabduh jitħan fil-ħabs.
22 U xagħar rasu beda jarġa' jikber
wara li qarwżuh.
23 Imbagħad il-prinċpijiet tal-Filistin
inġemgħu biex joffru sagrifiċċju kbir lil
Dagon, alla tagħhom, u biex jifirħu; għax
qalu: Alla tagħna reħa f'idejna lil Sansun,
il-għadu tagħna.
24 U malli l-poplu rah, faħħru l-alla
tagħhom, billi qalu: Alla tagħna reħa
f'idejna lill-għadu tagħna, dak li ħarbat
l-art tagħna, u li qatel ħafna minna.
25 U ġara, xħin qalbhom kienet

ferħana, illi qalu: Sejħu lil Sansun biex
jilgħab quddiemna. U sejħu lil Sansun
mill-ħabs, u lagħab quddiemhom; imba-
għad qegħduh bejn il-plieri.
26 U Sansun qal lit-tifel li kien iżommlu
f'idu: Erħini ħa mmiss il-plieri li d-dar
mibnija fuqhom, biex nitwieżen fuqhom.
27 Issa d-dar kienet mimlija rġiel u
nisa; u l-prinċpijiet kollha tal-Filistin
kienu hemm; u kien hemm fuq is-setaħ xi
tlitt elef ruħ, irġiel u nisa, jaraw lil Sansun
jilgħab.
28 U Sansun sejjaħ lili-Mulej, u qal: O
Sidi, Mulej, ftakar fija, nitolbok, u
qawwini did-darba biss, o Alla, biex
nitħallas b'daqqa waħda għaż-żewġ
għajnejja mill-Filistin.
29 U Sansun qabad iż-żewġ plieri tan-
nofs li d-dar kienet mirfuda fuqhom, u li
fuqhom kienet imtellgħa, u twieżen fuq-
hom, waħda bil-lemin, u l-oħra bix-xellug.
30 U qal Sansun: Ħa mmut mal-
Filistin. U miel bis-saħħa, u waqgħet
id-dar fuq il-prinċpijiet u fuq il-poplu
kollu li kien fiha. Aktar kienu l-mejtin li
qatel f'mewtu milli qatel f'ħajtu.
31 Imbagħad niżlu ħutu, u dar missieru
kollha, u ħaduh, u tellgħuh, u difnuh bejn
Sorgħa u bejn Estawol, fil-qabar ta'
Manuwah, missieru. Kien imħallef ta'
Iżrael għal għoxrin sena.

**17** U kien hemm raġel mill-art tal-
għoljiet ta' Efrajm, jismu Mika.
2 U qal lil ommu: L-elf u mitt xekel
tal-fidda li kienu ħadulek, u li għalihom
int sħett, u għidt ukoll f'widnejja, ara,
il-flus qegħdin għandi; jien ħadthom. U
ommu qalet: Imbierek ibni mill-Mulej!
3 U meta radd il-ħdax-il mitt xekel tal-
fidda lil ommu, ommu qalet: Niddedika
dil-fidda lill-Mulej minn idi għal ibni, biex
nagħmel immaġini skolpita u immaġini
mdewba: għalhekk issa nroddhielek.
4 U radd il-flus lil ommu; u ommu
ħadet mitejn xekel tal-fidda u tathom lil
ħaddiem il-fidda, li għamel immaġini
skolpita u immaġini mdewba: u qegħdu-
hom f'dar Mika.
5 U r-raġel Mika kellu dar l-allat, u
għamel efod, u terafim, u qaddes wieħed
minn uliedu, li sar il-qassis tiegħu.
6 Dak iż-żmien ma kienx hemm sultan
f'Iżrael: iżda kulħadd kien jagħmel dak
li jidhirlu tajjeb.
7 U kien hemm żagħżugħ minn Betle-
hem ta' Ġuda, mill-familja ta' Ġuda, li
kien Levita, u kien igħammar bħala għarib
hemm.
8 U r-raġel telaq mill-belt, minn
Betlehem ta' Ġuda, biex igħammar bħala
għarib fejn isib: u wasal fl-art tal-għoljiet
ta' Efrajm, f'dar Mika, hu u jivvjaġġa.
9 U Mika qallu: Mnejn ġej? U wieġbu:
Jien Levita minn Betlehem ta' Ġuda, u
sejjer ngħammar għarib fejn insib.
10 U Mika qallu: Oqgħod għandi; u
kunli missier u qassis, u jien nagħtik
għaxar xwiekel tal-fidda fis-sena, u
tagħmira ħwejjeġ, u ikel għall-ħajja. U
l-Levita daħal għandu.
11 U l-Levita kien kuntent li joqgħod
mar-raġel; u ż-żagħżugħ kien għalih bħal
wieħed minn uliedu.
12 U Mika ikkonsagra lil dak il-
Levita; u ż-żagħżugħ kien għalih qassis,
u qagħad f'dar Mika.
13 Imbagħad qal Mika: Issa naf li
l-Mulej jagħmilli l-ġid, għax għandi
Levita b'qassis.

**18** F'dak iż-żmien ma kienx hemm
sultan f'Iżrael; u dik il-ħabta t-
tribù tad-Danin kien ifittex għalih qasma
biex igħammar fiha; għax sa dak in-nhar,
ma kienx għadha messithom l-eredità
tagħhom kollha f'nofs il-qbejjel ta'
Iżrael.
2 U wlied Dan bagħtu mill-familja
tagħhom, minnhom ilkoll, ħamest irġiel,
irġiel ta' ħila, minn Sorgħa, u minn
Estawol, biex jitkixxfu l-art, u jaraw kif
inhi; u qalulhom: Morru, araw l-art kif
inhi. U waslu f'art il-għoljiet ta' Efrajm,
f'dar Mika, u għaddew il-lejl hemm.
3 Xħin kienu ħdejn dar Mika, għarfu
leħen il-Levita żagħżugħ; u daru 'l hemm,
u staqsewh: Min ġiebek hawn? U x'int
tagħmel hawn? u x'għandek hawn?
4 U qalilhom: Hekk u hekk għamilli
Mika: hu ħallasni, u jien sirt qassis
tiegħu.
5 U qalulu: Staqsi lil Alla, nitolbuk,
biex nagħrfu ikollhiex riżq it-triq li aħna
mexjin fiha.
6 U l-qassis qalilhom: Morru bis-sliem:
taħt għajnejn il-Mulej hi triqtkom, li
intom mexjin fiha.
7 Imbagħad il-ħamest irġiel telqu, u
waslu Lajs, u raw in-nies li kienu fiha, kif
kienu jgħammru bla biża' bħas-Sidonin,
bla ħsieb u bla biża': u ma kien hemm
ħadd li kellu s-setgħa fil-pajjiż li kien
jista' jagħmlilhom l-anqas għajb f'xi ħaġa;
u kienu bgħidin mis-Sidonin, u ma kell-
hom x'jaqsmu ma ħadd.
8 Meta reġgħu ġew għand ħuthom
f'Sorgħa u f'Estawol, ħuthom qalulhom:
Xi tgħidu?
9 U wiġbuhom: Qumu, ħa nitilgħu
għalihom: għax aħna rajna l-art, u, ara,
hi tajba ħafna: u għax qegħdin kwieti?
La titgħażżnux biex tmorru, u tidħlu
tieħdu l-art!
10 Malli taslu, tkunu wasaltu għand
nies igħixu bla biża', u f'art wiesgħa: għax
Alla rħieha f'idejkom; post li fih ma
jonqos xejn milli hawn fl-art.

11 U telqu minn hemm mill-familji tad-
Danin, nies minn Sorgħa u minn Estawol
sitt mitt raġel armati bl-armi tal-gwerra.
12 U telgħu, u waqqfu l-kamp f'Kirjat-
Ġagħrim, f'Ġuda: għalhekk semmew dak
il-post Maħaneh-Dan sa llum, li qiegħed
wara Kirjat-Ġagħrim.
13 U għaddew minn hemm lejn l-art
tal-għoljiet ta' Efrajm, u waslu f'dar Mika.
14 Imbagħad il-ħamest irġiel li marru
jitkixxfu art Lajs wieġbu, u qalu lil
ħuthom: Tafu intom li hawn f'dawn id-
djar efod, u terafim, u immaġini skolpita,
u immaġini mdewba? Issa, għalhekk, araw
x'għandkom tagħmlu.
15 U lwew 'il hemm, u ġew fid-dar tal-
Levita ż-żagħżugħ, f'dar Mika, u sellmulu.
16 U s-sitt mitt raġel, armati bl-armi
tagħhom tal-gwerra, li kienu minn ulied
Dan, kienu weqfin quddiem il-bieb.
17 U l-ħamest irġiel, li marru jitkixxfu
l-art telgħu, u daħlu hemm, u ħadu l-
immaġini skolpita, u l-efod, u t-terafim,
u l-immaġini mdewba: u l-qassis kien
wieqaf fid-daħla tal-bieb mas-sitt mitt
raġel armati bl-armi tal-gwerra.
18 U dawn daħlu f'dar Mika, u ġiebu
l-immaġini skolpita, l-efod, it-terafim, u
l-immaġini mdewba. Imbagħad il-qassis
qalilhom: X'intom tagħmlu?
19 U qalulu: Iskot! qiegħed idek fuq
ħalqek, u ejja magħna, u kunilna missier u
qassis: aħjar għalik li tkun qassis ta' dar
raġel wieħed, jew li tkun qassis ta' tribù
u ta' familja f'Iżrael?
20 U l-qassis feraħ f'qalbu, u ħa
l-efod, u t-terafim, u l-immaġini skolpita,
u mar f'nofs dawn in-nies.
21 Għalhekk daru u telqu, u qiegħdu
t-tfal, u l-imrieħel, u l-ġid tagħhom
quddiemhom.
22 U meta tbiegħdu sewwa minn dar
Mika, ir-irġiel li kienu fid-djar ta' ħdejn
dar Mika nġemgħu, u laħqu lil ulied Dan.
23 U għajtu lil ulied Dan. U dawru
wiċċhom, u qalu lil Mika: X'għandek,
biex ġejt ma' qatgħa nies bħal dawn?
24 U qalilhom: Ħadtuli l-allat tiegħi li
jien għamilt, u l-qassis, u mortu: u
x'għandi iżjed jien? U x'inhu dan li
qegħdin tgħiduli: X'għandek?
25 U wlied Dan qalulu: Ħa ma jinsta-
max leħnek fostna, li ma jħebbux għalik
nies kiefra, u titlef ħajtek, flimkien ma'
ħajjet niesek.
26 U wlied Dan baqgħu sejrin għal
triqthom: u xħin Mika ra li kienu qawwijin
wisq għalih, dar u raġa' lura lejn daru.
27 U ħadu dak li kien għamel Mika, u
l-qassis li kellu, u waslu Lajs, għand nies
li kienu jgħixu bla ħsieb u bla biża': u
qatluhom b'xifer is-sejf, u ħarqu l-belt
bin-nar.
28 U ma kien hemm ħadd min jeħlis-
hom, għax kienet bgħida minn Sidon, u
ma kellhom x'jaqsmu xejn ma' ħadd; u
l-belt kienet fil-wied ta' ħdejn Bet-Reħob.
29 U semmew isem il-belt Dan, b'isem
Dan missierhom, li kien twieled f'Iżrael:
iżda isem il-belt fil-bidu kien Lajs.
30 U wlied Dan waqqfu immaġini
skolpita: u Ġonatan, bin Gersom, bin
Manasse, hu u wliedu, kienu l-qassisin ta'
tribù Dan, sama nqabdet l-art.
31 U qiegħdu għalihom l-immagini
skolpita ta' Mika, li kien għamel, iż-
żmien kollu li damet dar Alla f'Silo.

19 U ġara f'dawk il-jiem, meta ma
kienx hemm sultan f'Iżrael, illi kien
hemm wieħed Levita jgħammar fl-aktar
parti mbiegħda ta' l-art tal-għoljiet ta'
Efrajm, li ħa bħala konkubina għalih
mara minn Betlehem ta' Ġuda.
2 U l-konkubina tiegħu żnietlu, u
ħallietu biex tmur f'dar missierha f'Betle-
hem ta' Ġuda, u qagħdet hemm għal erba'
xhur.
3 U żewġha qam, u mar warajha, biex
jitkellem bit-tajjeb magħha, u biex jarġa'
jġibha, u ħa l-qaddej tiegħu miegħu, u
żewġt iħmir: u hi ħaditu f'dar missierha;
u xħin missier ix-xbejba rah, feraħ li ltaqa'
miegħu.
4 U ħatnu, missier ix-xbejba, żammu;
u qagħad miegħu tlitt ijiem: u kielu u
xorbu, u għaddew il-lejl hemm.
5 U ġara fir-raba' jum, illi qamu kmieni
filgħodu, u ħejja biex jitlaq; u missier ix-
xbejba qal lil ħatnu: Ħu kisra ħobż biex
tistejqer, imbagħad wara tista' tmur.
6 U qagħdu bil-qiegħda, u t-tnejn kielu
u xorbu flimkien. Imbagħad missier ix-
xbejba qal lir-raġel: Nitolbok li jogħġbok
tgħaddi l-lejl hawn, u ħalli lil qalbek
tithenna.
7 U xħin qam ir-raġel biex jitlaq, ħatnu
ġagħalu jarġa' jgħaddi l-lejl hemm.
8 U qam kmieni filgħodu fil-ħames jum
biex jitlaq: u missier ix-xbejba qallu:
Nitolbok, stejqer u stenna, sama jmil in-
nhar; u kielu huma t-tnejn.
9 U xħin ir-raġel qam biex jitlaq, hu, u
l-konkubina tiegħu, ħatnu, missier ix-
xbejba, qallu: Ara, in-nhar wasal biex
igħaddi, nitolbok oqogħdu hawn il-lejl
kollu; ara, in-nhar fl-aħħar tiegħu; oqgħod
hawn dal-lejl, biex qalbek tithenna; u
għada tbakkru kmieni għal triqtkom, u
tmur lejn darek.
10 Iżda r-raġel ma riedx igħaddi hemm
il-lejl; qam u telaq, u wasal biswit Ġebus,
li hi Ġerusalem. U kien hemm miegħu
żewġ ħmir mixdudin, u l-konkubina tiegħu
kienet ukoll miegħu.
11 U xħin waslu ħdejn Ġebus, in-nhar
kien niżel ħafna; u l-qaddej qal lil sidu:
Ejja nilwu, nitolbok, u nidħlu fil-belt tal-
Ġebusin, u ngħaddu l-lejl fiha.

12 U sidu qallu: Le, ma nilwux triqtna
lejn belt ta' barrani, li mhix ta' wlied
Iżrael; nibqgħu sejrin sa Gibegħa.
13 U qal lill-qaddej tiegħu: Ejja, ħa
nilħqu wieħed minn dawn il-postijiet biex
ngħaddu l-lejl kollu, f'Gibegħa jew
f'Rama.
14 U baqgħu sejrin, u komplew il-vjaġġ
tagħhom; u x-xemx għabet fuqhom xħin
waslu ħdejn Gibegħa, li hi ta' Benjamin.
15 U lwew 'il hemm, biex jidħlu, u
jgħaddu l-lejl f'Gibegħa: u xħin daħal,
qagħad f'misraħ tal-belt: għax ħadd ma
kien hemm li daħħalhom f'daru biex
igħaddu l-lejl.
16 U, ara, igħaddi raġel xiħ ġej minn
xogħlu, mill-għalqa filgħaxija. Issa dar-
raġel kien mill-art tal-għoljiet ta' Efrajm;
u kien joqgħod f'Gibegħa: iżda n-nies
tal-post kienu Benjamінin.
17 U xħin rafa' għajnejh, ra lil dak
il-vjaġġatur fil-misraħ tal-belt: u r-raġel
ix-xiħ qallu: Fejn sejjer? u mnejn ġej?
18 U dak wieġbu: Tlaqna minn Betle-
hem ta' Ġuda, u sejrin fl-aktar naħa
mbiegħda ta' l-art tal-għoljiet ta' Efrajm;
għax jien minn hemm: u jien mort
Betlehem ta' Ġuda, iżda issa sejjer lejn dar
il-Mulej; u ma hawn ħadd min jilqagħni
f'daru.
19 Iżda għandna tiben u għalf għall-
ħmir tagħna; u hemm ħobż u nbid ukoll
għalija, u għall-qaddejja tiegħek, u għaż-
żagħżugħ li qiegħed mal-qaddej tiegħek:
lilna ma jonqosna xejn.
20 U r-raġel xiħ qal: Is-sliem għalik!
Biss ħallini nieħu ħsieb kulma għandek
bżonn; iżda la toqgħodx bil-lejl fil-misraħ.
21 U daħħlu f'daru, u ta l-għalf lill-
ħmir: u l-vjaġġaturi ħaslu riġlejhom, u
kielu u xorbu.
22 Issa xħin kienu jferrħu lil qalbhom,
ara, ir-rġiel tal-belt, ir-rġiel mill-agħarr,
dawru d-dar, u ħabbtu l-bieb, u qalu lil
sid id-dar, ir-raġel xiħ: Oħroġ lir-raġel li
ġie f'darek, biex nagħrfuħ.
23 U r-raġel, sid id-dar, ħareġ fejnhom,
u qalilhom: Le, ħuti, le, nitlobkom, la
tagħmlux deni; wara li dar-raġel daħal
f'dari, la tagħmlux dil-bluha.
24 Ara, hawn hi binti xebba, u l-
konkubina tiegħu; ħa noħroġhom issa, u
każbruhom, u għamlu bihom li jidhril-
kom: iżda lil dar-raġel la tagħmlulux
dil-ħaġa kerha.
25 Iżda l-irġiel ma ridux jisimgħu
minnu: għalhekk ir-raġel ħa l-konkubina
tiegħu, u ħariġhielhom barra, u każbruha,
u nfexxew fiha l-lejl kollu sa filgħodu: U
xħin beda jisbaħ, ħallewha tmur.
26 Imbagħad ġiet il-mara malli beda
jisbaħ, u waqgħet f'bieb dar ir-raġel fejn
kien hemm sidha, sa ma sar id-dawl.
27 U sidha qam filgħodu, fetaħ il-bibien
tad-dar, u ħareġ biex imur għal triqtu: u,
ara, il-mara, il-konkubina tiegħu, kienet
mixħuta f'bieb id-dar, u jdejha kienu fuq
il-għatba.
28 U qalilha: Qum, ħa mmorru. Iżda
ħadd ma wieġeb. Imbagħad ir-raġel
għabbieha fuq il-ħmar; u r-raġel qam, u
telaq lejn daru.
29 U xħin wasal daru, ħa sikkina, u
qabad il-konkubina tiegħu, u qattagħha
b'għadamha fi ħdax-il biċċa, u bagħathom
fil-medda kollha ta' Iżrael.
30 U ġara, illi kull min raha qal: Qatt
ma kienet, u qatt ma dehret ħaġa bħal din
mindu telgħu wlied Iżrael minn art l-
Eġittu sa llum: aħsbu fuqha, ftiehmu, u
tkellmu!

20 Imbagħad ulied Iżrael ħarġu kollha,
u l-miġemgħa ltaqgħet bħal raġel
wieħed, minn Dan sa Bir-Saba', u art
Gilgħad, quddiem il-Mulej f'Misfa.
2 U l-kbarat tal-poplu kollu, u
t-tribujiet kollha ta' Iżrael, dehru fil-
miġemgħa tal-poplu t'Alla, erba' mitt elf
suldat bir-riġel mħarreġ fis-sejf.
3 (Issa wlied Benjamin semgħu li wlied
Iżrael telgħu f'Misfa.) Imbagħad wlied
Iżrael qalu: Għidulna, kif kienet dil-ħaġa
faħxija?
4 U l-Levita, żewġ il-mara l-maqtula,
wieġeb u qal: Dħalt f'Gibegħa ta' Benja-
min, jien u l-konkubina tiegħi; biex
ngħaddi l-lejl.
5 U l-irġiel ta' Gibegħa qamu għalija,
u dawru d-dar fejn kont qiegħed bil-lejl,
u kellhom il-ħsieb li lili joqtluni: u l-
konkubina tiegħi każbruha, u mietet.
6 U ħadt il-konkubina tiegħi; u
qattajtha f'biċċiet, u bgħattha fil-medda
kollha ta' art Iżrael: għax għamlu ħaġa
faħxija u kerha f'Iżrael.
7 Ara, intom ilkoll ulied Iżrael; agħtu
l-parir tagħkom, u għidu x'għandu jsir.
8 U l-poplu kollu qam bħal raġel
wieħed, igħid: Ħadd minna ma jmur lejn
it-tinda tiegħu, u ħadd ma jarġa' lejn
daru.
9 U issa dan hu li nagħmlu lil Gibegħa:
Nitilgħu bix-xorti għaliha;
10 U nieħdu għaxart irġiel kull mija
mit-tribujiet kollha ta' Iżrael, u mija kull
elf, u elf kull għaxart elef, biex iġibu l-ikel
għall-poplu, ħalli meta jaslu Gibegħa ta'
Benjamin jagħmlulhom bħal ma ħaqqhom
għall-ħwejjeġ faħxija li għamlu f'Iżrael.
11 Għalhekk l-irġiel kollha ta' Iżrael
inġemgħu kontra l-belt, magħqudin bħal
raġel wieħed.
12 U t-tribujiet ta' Iżrael bagħtu rġiel
fit-tribù kollu ta' Benjamin, igħidu:
X'ħażen hu dan li sar fikom?
13 Għalhekk issa, agħtuna f'idejna
l-irġiel, nies mill-agħarr li hawn Gibegħa,
biex noqtluhom, u neqirdu l-ħażen minn

Iżrael. Iżda wlied Benjamin ma ridux jisimgħu kliem ħuthom, ulied Iżrael.

14 Iżda wlied Benjamin ħarġu minn bliethom, u nġemgħu Gibegħa, biex imorru jitqabdu ma' wlied Iżrael.

15 U mill-bliet dak in-nhar ulied Benjamin ingħaddu sitta u għoxrin elf imħarrġin fis-sejf, barra min-nies ta' Gibegħa, seba' mitt raġel magħżulin.

16 Minn dawn in-nies kollha, kien hemm seba' mitt raġel magħżulin, li kienu xellugin; kull wieħed kien jista' jwaddab ġebla bi żbandola għal xagħra, bla ma jfalli li jolqotha.

17 U l-irġiel ta' Iżrael, barra minn dawk ta' Benjamin, ukoll ingħaddu, erba' mitt elf raġel, imħarrġin fis-sejf: dawn kollha kienu gwerrieri.

18 U qamu wlied Iżrael, u telgħu fid-dar t'Alla, u staqsew lil Alla, u qalu: Min minna jitla' l-ewwel biex jitqabad ma' wlied Benjamin? U l-Mulej wieġeb: Ġuda jitla' l-ewwel.

19 U wlied Iżrael qamu filgħodu, u waqqfu l-kamp quddiem Gibegħa.

20 U l-irġiel ta' Iżrael ħarġu għat-taqbida ma' Benjamin; u l-irġiel ta' Iżrael tqassmu għat-taqbida magħhom f'Gibegħa.

21 U wlied Benjamin ħarġu minn Gibegħa, u meddu fl-art dak in-nhar tnejn u għoxrin elf raġel ta' Iżrael.

22 Iżda l-poplu, l-irġiel ta' Iżrael, għamlu l-ħila, u reġgħu tqassmu għat-taqbida fl-istess post fejn kienu tqassmu l-ewwel jum.

23 (U wlied Iżrael telgħu u bkew quddiem il-Mulej sa filgħaxija, u staqsew lill-Mulej, billi qalulu: Narġa' nersaq għat-taqbida ma' wlied Benjamin, ħija? U l-Mulej qal: Itilgħu għalih.)

24 U wlied Iżrael resqu għal ulied Benjamin it-tieni jum.

25 U Benjamin ħareġ għalihom minn Gibegħa t-tieni jum, u reġgħu xeħtu ma' l-art tmintax-il elf raġel minn ulied Iżrael: dawn kollha kienu mħarrġin fis-sejf.

26 Imbagħad ulied Iżrael kollha, u l-poplu kollu, tala' u ġie fid-dar t'Alla, u bkew, u qagħdu hemm quddiem il-Mulej, u samu dak in-nhar sa filgħaxija, u offrew sagrifiċċji maħruqin u sagrifiċċji tas-sliem quddiem il-Mulej.

27 U wlied Iżrael saqsew lill-Mulej (għax l-arka tal-għaqda t'Alla kienet hemm f'dawk il-jiem,

28 U Fineħas, bin Elgħażar, bin Arun, kien jaqdi quddiemha f'dawk il-jiem,) u qalu: Narġa' noħroġ nitqabad ma' wlied Benjamin, ħija, jew nieqaf? U qal il-Mulej: Itilgħu; għax għada nerħihom f'idejkom.

29 U Iżrael qiegħed l-għases madwar Gibegħa.

30 U wlied Iżrael telgħu għal ulied Benjamin fit-tielet jum, u tqassmu kontra Gibegħa, bħal drabi oħra.

31 U wlied Benjamin ħarġu għall-poplu, u tbiegħdu mill-belt; u bdew jidorbu, u joqtlu mill-poplu, bħal drabi oħra, fit-toroq, li waħda minnhom titla' sa dar Alla, u l-oħra sa Gibegħa, u fir-raba', madwar xi tletin raġel ta' Iżrael.

32 U wlied Benjamin qalu: Imkissrin huma quddiemna, bħall-ewwel darba. Iżda wlied Iżrael qalu: Ħa naħarbu, u nbegħduhom mill-belt mat-toroq.

33 U l-irġiel kollha ta' Iżrael qamu minn posthom, u tqassmu f'Bagħal-Tamar: u l-għases ta' Iżrael moħbija ħarġu mill-postijiet tagħhom, minn Magħreb-Geba.

34 U ġew quddiem Gibegħa għaxart elef raġel magħżulin minn Iżrael kollu, u t-taqbida kienet qalila: iżda l-Benjaminin ma kinux jafu li laħqithom il-ħsara.

35 U l-Mulej ħabat lil Benjamin quddiem Iżrael: u wlied Iżrael dak in-nhar qatlu ħamsa u għoxrin elf u mitt raġel mill-Benjaminin: dawn kollha kienu mħarrġin fis-sejf.

36 U wlied Benjamin raw li kienu mkissrin: għax l-irġiel ta' Iżrael taw il-wisa' lil Benjaminin, billi kellhom moħħhom mistrieħ bil-għases li qiegħdu ħdejn Gibegħa.

37 U l-għases għaġġlu, u ntefgħu fuq Gibegħa; u l-għases daħlu, u darbu l-belt kollha b'xifer is-sejf.

38 Issa kien hemm ftehim bejn l-irġiel ta' Iżrael u l-għases, li jtellgħu sħaba kbira ta' duħħan mill-belt.

39 U malli wlied Iżrael daru lura fit-taqbida, il-Benjaminin bdew jidorbu u joqtlu min-nies ta' Iżrael xi tletin raġel, għax qalu: Sgur li mkissrin huma quddiemna, bħall-ewwel taqbida.

40 Iżda xħin is-sħaba bdiet tielgħa mill-belt f'kolonna ta' sħab, il-Benjaminin ħarsu lura, u, ara, il-belt kollha kienet tiela' fid-duħħan lejn is-sema.

41 U l-irġiel ta' Iżrael daru, u l-irġiel ta' Benjamin twerwru: għax raw li l-ħsara laħqithom.

42 Għalhekk, dawru daharhom quddiem l-irġiel ta' Iżrael, u qabdu t-triq tad-deżert; iżda t-taqbida laħqithom; u dawk li kienu joħorġu mill-bliet kienu jeqirduhom f'nofshom.

43 U lill-Benjaminin dawruhom, u għamlu għal warajhom bla mistrieħ, u għaffġuhom quddiem Gibegħa lejn tlugħ ix-xemx.

44 U mill-Benjaminin waqgħu mejtin tmintax-il elf raġel; u dawn kollha kienu gwerrieri ta' ħila.

45. U daru, u ħarbu lejn id-deżert, lejn il-blat ta' Rimmon: u laqqtu minnhom fit-toroq ħamest elef raġel; u għafsu

warajhom sa Gidgħom, u qatlu minnhom
elfejn raġel.
46 Għalhekk, dawk kollha li waqgħu
mejtin mill-Benjaminin dak in-nhar kienu
ħamsa u għoxrin elf imħarrġin fis-sejf;
dawn kollha kienu gwerrieri ta' ħila.
47 Iżda sitt mitt raġel daru, u ħarbu
lejn id-deżert, lejn il-blat ta' Rimmon, u
qagħdu fil-blat ta' Rimmon erba' xhur.
48 U l-irġiel ta' Iżrael reġgħu daru għal
ulied Benjamin, u darbuhom b'xifer is-
sejf, sew in-nies li kienu fil-bliet u l-
bhejjem, u sew kulma sabu: u l-bliet
kollha li sabu tawhom in-nar.

21 Issa l-irġiel ta' Iżrael kienu ħalfu
f'Misfa, billi qalu: Ħadd ma jkun
hemm minna li jagħti lil bintu lil wieħed
Benjamini b'martu.
2 U l-poplu ġie f'dar Alla, u qagħdu
hemm sa filgħaxija quddiem Alla, u
għollew leħinhom, u bkew biki kbir;
3 U qalu: O Mulej, Alla ta' Iżrael,
għaliex ġara dan f'Iżrael, li llum naqas
tribù minn Iżrael?
4 U ġara l-għada, li l-poplu qam kmieni
u bena altar hemm, u offra sagrifiċċji
maħruqin u sagrifiċċji tas-sliem.
5 U wlied Iżrael qalu: Min hu fost
it-tribujiet kollha ta' Iżrael li ma talax mal-
miġemgħa għand il-Mulej? Għax huma
kienu għamlu ħalfa kbira għal min ma
talax quddiem il-Mulej f'Misfa billi qalu:
Sgur li jieħu l-mewt!
6 U wlied Iżrael għalew għal Benjamin,
ħuhom, u qalu: Illum hemm tribù
maqtugħ minn Iżrael.
7 X'nagħmlulhom lil dawk li baqgħu
biex ikollhom nisa, billi aħna ħlifna bil-
Mulej li ma nagħtuhomx mill-bniet tagħna
b'nisa?
8 U qalu: Liema mit-tribujiet ta'
Iżrael li ma talax f'Misfa quddiem il-
Mulej? U, ara, ħadd ma kien ġie fil-kamp
minn Ġabes-Gilgħad għall-miġemgħa.
9 Għax il-poplu kien magħdud, u, ara,
ma kien hemm ħadd min-nies ta' Ġabes-
Gilgħad.
10 U l-miġemgħa bagħtet hemm tnax-il
elf raġel, mill-aktar rġiel ta' ħila, u
tawhom din l-ordni: Morru, u oqtlu
n-nies ta' Ġabes-Gilgħad b'xifer is-sejf,
bin-nisa u t-tfal.
11 U dan għandkom tagħmlu: Eqirdu
għalkollox kull raġel, u kull mara li
mteddet ma' raġel.
12 U sabu fost in-nies ta' Ġabes-Gil-
għad erba' mitt xebba, li kienu għadhom
ma għarfu l-ebda raġel, billi mteddu
miegħu: u ġibuhom fil-kamp f'Silo, li hi
f'art Kangħan.
13 U l-miġemgħa kollha bagħtet lil
x'uħud ikellmu lil ulied Benjamin li kienu
fil-blat ta' Rimmon, u jxandrulhom
is-sliem.
14 U wlied Benjamin reġgħu ġew f'dak
iż-żmien; u tawhom in-nisa li kienu ħallew
ħajjin fost in-nisa ta' Ġabes-Gilgħad:
iżda ma sabulhomx biżżejjed.
15 U għela l-poplu għal Benjamin, għax
il-Mulej kien għamel tiċrita fit-tribujiet ta'
Iżrael.
16 Qalu mbagħad ix-xjuħ tal-miġem-
għa: X'nagħmlulhom lil dawk li baqgħu
biex ikollhom nisa, billi n-nisa nqerdu
minn Benjamin?
17 U qalu: Dawk li fadal għandu
jkollhom dak li kien ta' Benjamin, biex
ma jitneħħiex tribu' minn Iżrael.
18 Madankollu, aħna ma nistgħux
nagħtuhom nisa mill-bniet tagħna, għax
ulied Iżrael ħalfu, billi qalu: Misħut min
jagħti mara lil ulied Benjamin.
19 Imbagħad qalu: Ara, hemm għid
il-Mulej minn sena għal sena f'Silo, li
qiegħda fit-tramuntana ta' Betel, fuq in-
naħa tal-lvant tat-triq li titla' minn Betel
għal Sikem, u fuq in-naħa t'isfel ta'
Lebona.
20 Għalhekk taw din l-ordni lil ulied
Benjamin, billi qalulhom: Morru u staħ-
bew fid-dwieli;
21 U ħarsu; u malli taraw il-bniet ta'
Silo ħerġin biex jiżfnu dawra, oħorġu
minn qalb id-dwieli, u kull wieħed minn-
kom jaħtaf mara għalih mill-bniet ta'
Silo, u erġgħu morru lejn art Benjamin.
22 U jiġri, meta missirijiethom jew
ħuthom jiġu jeħduha magħna, illi aħna
ngħidulhom: Agħtuhomlna minn jedd-
kom, għax aħna ma ħadniex mara għal
kull raġel ta' Benjamin fil-gwerra: u
lanqas tajtuhomlhom intom, għax kieku
issa għandkom ħtija.
23 U wlied Benjamin hekk għamlu;
ħadu nisa skond il-għadd tagħhom minn
dawk li żifnu; ħatfuhom, imbagħad telqu,
u reġgħu lura lejn il-qasma tagħhom,
u reġgħu bnew il-bliet, u għammru
fihom.
24 U wlied Iżrael telqu minn hemm dak
iż-żmien, kulħadd lejn it-tribù tiegħu u
lejn l-familja tiegħu, u ħarġu minn hemm
kulħadd għall-qasma tiegħu.
25 F'dak iż-żmien ma kienx hemm
sultan f'Iżrael: kulħadd kien jagħmel dak
li kien jidhirlu tajjeb f'għajnejh.

# Ktieb Rut

1 Issa ġara, fi żmien li kienu jaħkmu
l-imħallfin, illi kien hemm il-għaks
fil-pajjiż. U wieħed raġel minn Betlehem
ta' Guda, mar igħammar għarib fl-art
ta' Mowab, hu, u martu, u ż-żewġ uliedu
s-subjien.
2 U isem ir-raġel kien Elimelek, u isem
martu Nagħomi, u isem iż-żewġ uliedu,
Maħlon u Kiljon, Efratin minn Betlehem
ta' Guda. U ġew fl-inħawi ta' Mowab, u
qagħdu hemm.
3 U Elimelek, żewġ Nagħomi, miet; u
baqgħet hi, u ż-żewġ subjien tagħha.
4 U ħadu għalihom nisa mill-Mowabin;
isem il-waħda kien Għorfa, u isem l-oħra
Rut: u għammru hemm madwar għaxar
snin.
5 U Maħlon u Kiljon, mietu t-tnejn
huma wkoll; u l-mara baqgħet priva
minn uliedha t-tnejn u żewġha.
6 Imbagħad qamet hi u kennietha, biex
titlaq lura mill-inħawi ta' Mowab; għax
kienet semgħet fl-inħawi ta' Mowab kif
il-Mulej ħaseb fil-poplu tiegħu billi tah
il-ħobż.
7 Għalhekk ħarġet mill-post fejn kienet,
u kennietha t-tnejn magħha; u telqu fit-
triq biex jerġgħu lejn art Guda.
8 U Nagħomi qalet liż-żewġ kennietha:
Morru, kull waħda tarġa' tmur lejn dar
ommha: il-Mulej ikun ħanin magħkom
bħal ma kontu intom mal-mejtin, u
miegħi.
9 Il-Mulej jagħtikom li ssibu l-mistrieħ,
kull waħda f'dar żewġha. Imbagħad bisit-
hom; u huma għollew leħinhom u bkew.
10 U qalulha: Tassew, aħna nerġgħu
niġu lura miegħek lejn niesek.
11 U Nagħomi qalet: Morru bniet
tiegħi: għaliex tridu tiġu miegħi? Jaqaw
hemm aktar subjien f'ġufi, li jistgħu jkunu
żwieġkom?
12 Erġgħu lura, bniet tiegħi, morru;
għax jien xieħa wisq biex ikolli raġel. Jekk
ngħid: Għad għandi xi tama, u niż-
żewweġ il-lejla, u jkolli t-tfal ukoll;
13 Tistennewhom intom sakemm
jikbru? Toqogħdu minħabba fihom ma
tiżżewġux? Le, bniet tiegħi; in-niket
tiegħi hu akbar minn tagħkom, għax id
il-Mulej ħarġet għalija.
14 U refgħu leħinhom, u reġgħu bkew;
u Għorfa bieset lil ħmietha; iżda Rut
baqgħet imqabbda magħha.
15 U Nagħomi qalet lil Rut: Ara,
silftek reġgħet lura lejn niesha, u lejn
l-allat tagħha: Arġa' lura inti wkoll għal
wara silftek.
16 U Rut wieġbet: La tinsistix biex
inħallik, jew biex narġa' lura bogħod
minnek għax fejn tmur int, immur jien; u
fejn tgħammar int, ngħammar jien: il-
poplu tiegħek ikun il-poplu tiegħi, u Alla
tiegħek, Alla tiegħi.
17 Fejn tmut int, immut jien, u hemm
nindifen: hekk jagħmilli l-Mulej, u iżjed
minn hekk, jekk mhux il-mewt tifridni
minnek.
18 Meta Nagħomi ratha rasha iebsa li
tmur magħha, ma kellmithiex iżjed.
19 U hekk marru t-tnejn sama waslu
Betlehem. U ġara, kif waslu Betlehem, illi
l-belt kollha qamet għagħa minħabba
fihom; u qalu: Din mhix Nagħomi?
20 U qaltilhom: La ssejħulix Nagħomi,
sejħuli Mara: għax Dak li jista' kollox
imlieni wisq bl-imrar.
21 Jien mort mimlija, u l-Mulej raġa'
ġiebni vojta d-dar: għaliex, mela, issejħuli
Nagħomi, la l-Mulej xehed kontrija, u
Dak li jista' kollox ħaqarni?
22 U hekk ġiet Nagħomi, u Rut il-
Mowabija, kennitha, magħha, li reġgħet
lura mill-inħawi ta' Mowab: u waslu
Betlehem fil-bidu ta' ħsad ix-xgħir.

2 U Nagħomi kellha qarib min-naħa ta'
żewġha, raġel għani ħafna, tal-familja
ta' Elimelek, jismu Bogħaż.
2 U Rut, il-Mowabija, qalet lil
Nagħomi: Ħallini mmur issa fil-għalqa,
u nlaqqat is-sbul wara min insib ħniena
f'għajnejh. U weġbitha: Mur, binti.
3 U marret, u ġiet, u laqqtet fir-raba'
wara l-ħassada: u ħasel messha għalqa ta'
Bogħaż, li kien jiġi minn Elimelek.
4 U, ara, Bogħaż ġie minn Betlehem, u
qal lill-ħassada: Il-Mulej magħkom! U
huma wiġbuh: Ibierkek il-Mulej!
5 Imbagħad Bogħaż qal lill-qaddej
tiegħu, li kien fuq il-ħassada: Ta' min hi
dix-xbejba?
6 U l-qaddej li kien fuq il-ħassada
wieġeb u qal: Hi x-xbejba Mowabija li
ġiet lura ma' Nagħomi mill-inħawi ta'
Mowab:
7 U qalet: Nitolbok, ħallini nlaqqat u
niġma' wara l-ħassada bejn il-qatet: u
ġiet, u baqgħet mis-sebħ sa dal-ħin, u
strieħet ftit id-dar.
8 Imbagħad Bogħaż qal lil Rut:
Qiegħda tisma binti? La tmurx tlaqqat
f'għalqa oħra, u lanqas twarrab minn
hawn, imma ibqa' hawn mal-qaddejja
tiegħi:
9 Ħalli għajnejk ikunu fuq il-għalqa li
huma jaħsdu, u mur warajhom: ara, jien

ordnajt lill-qaddejja biex ma jmissukx, u
meta jkun bik il-għatx, mur ħdejn il-ġarar,
u ixrob milli jimlew il-qaddejja.
10 Imbagħad xteħtet għal wiċċha, u
mielet sa l-art, u qaltlu: Kif sibt jien
ħniena f'għajnejk biex taħseb fija, jien
barranija?
11 U Bogħaż wieġeb u qalilha: Urewni
b'kulma għamilt lil ħmietek mindu miet
żewġek: u kif ħallejt lil missierek u lil
ommok, u art twelidek, u ġejt għand poplu
li ma kontx tafu qabel.
12 Il-Mulej iħallas egħmilek, u ħlas
sħiħ jingħata lilek mill-Mulej, Alla ta'
Iżrael, li taħt ġwinħajh inti ġejt tistkenn.
13 Imbagħad qalet: Ħa nsib ħniena
f'għajnejk, o sidi, għax int farraġtni, u
tkellimt għall-qalb il-qaddejja tiegħek,
għalkemm jien miniex bħal waħda mill-
qaddejja tiegħek.
14 U qalilha Bogħaż: Waqt l-ikel ejja
hawn, u kul mill-ħobż, u bill il-ftiet
tiegħek fil-ħall. U qagħdet ħdejn il-
ħassada: u Bogħaż ressqilha qamħ ingal-
jat, u kielet, u xebgħet, u baqagħlha.
15 U xħin qamet biex tlaqqat, Bogħaż
ordna lill-qaddejja tiegħu, billi qalilhom:
Ħalluha tlaqqat imqar qalb il-qatet, u la
tiksruhiex:
16 U ħallu wkoll jaqgħu xi sbul mill-
qatet apposta għaliha, u jtilquhom, ħalli
tlaqqathom, u la ċċanfruhiex.
17 U laqtet fir-raba' sa filgħaxija, u
daqqet dak li laqqtet: u kien madwar efa
xgħir.
18 U refgħetu, u daħlet il-belt: u
ħmietha rat dak li laqqtet: u Rut ħarġet
dak li kien baqagħlha wara li xebgħet u
tagħtu lil Nagħomi.
19 U ħmietha qaltilha: Minn fejn
laqqat illum? U fejn ħdimt? Ikun imbierek
minn ħaseb fik. U qalet lil ħmietha ma'
min ħadmet, qalet: Ir-raġel li ħdimt
miegħu llum hu Bogħaż.
20 U Nagħomi qalet lil kennitha: Ikun
imbierek mill-Mulej; li ma neħħiex
it-tjieba tiegħu minn mal-ħajjin u mal-
mejtin. U Nagħomi qaltilha wkoll: Ir-raġel
qaribna; wieħed mill-qraba sew tagħna.
21 U Rut il-Mowabita qalet: Qalli
wkoll: Ibqa' wara l-qaddejja tiegħi,
sakemm itemmu l-ħsad.
22 U Nagħomi qalet lil Rut, kennitha:
Aħjar, binti, tmur mal-qaddejja tiegħu,
biex ma jaħqrukx f'għalqa oħra.
23 Għalhekk baqgħet imqabbda mal-
qaddejja ta' Bogħaż biex tlaqqat sama
jintemm ħsad ix-xgħir u ħsad il-qamħ; u
qagħdet ma' ħmietha.

3 Imbagħad Nagħomi, ħmietha, qal-
tilha: Binti, m'għandix jien infittixlek
mistrieħ, biex tkun hienja?
2 Issa Bogħaż mhux minn qrabatna, li
int kont mal-qaddejja tiegħu? Ara, hu
jderri l-andar tax-xgħir il-lejla.
3 Għalhekk inħasel, u indilek, u itfa'
mantar fuqek, u inżel l-andar: iżda tħallihx
jagħrfek, sama jtemm jiekol u jixrob.
4 U xħin jimtedd, kun af il-post fejn
imtedd, u mur u ikxef riġlejh u imtedd; u
hu jgħidlek x'għandek tagħmel.
5 U Rut qaltilha: Kulma tgħidli,
nagħmlu.
6 U niżlet l-andar, u għamlet kulma
wissietha ħmietha.
7 U wara li Bogħaż kiel u xorob u qalbu
kienet ferħana, mar jorqod fit-tarf tal-
qatet tal-qamħ: u hi ġiet qajl qajla, u
kixfitlu riġlejh u mteddet.
8 U ġara f'nofs il-lejl, illi r-raġel
inħasad, u tqalleb: u, ara, mara kienet
mimduda ħdejn riġlejh.
9 U qalilha: Min int? U wieġbet: Jien,
Rut, qaddejja tiegħek: ifrex, mela, dejl
mantarek fuq il-qaddejja tiegħek; għax
int qarib sew.
10 U qalilha: Imbierka int mill-Mulej;
binti; għax int urejt li aħjar din it-tjieba
tiegħek ta' l-aħħar minn ta' l-ewwel, li ma
mortx wara ż-żgħażagħ, u la foqra, u la
għonja.
11 U issa, binti, la tibżax; nagħmillek
kulma tgħidli: għax il-belt kollha tal-poplu
tiegħi taf li inti mara sewwa.
12 U issa tassew li jien qaribek sew:
iżda hemm ieħor eqreb minni.
13 Ibqa' hawn dal-lejl, u filgħodu, jekk
irid jagħmillek il-parti ta' qaribek, tajjeb;
ħa jagħmel il-parti ta' qarib: iżda jekk hu
ma jagħmillikx il-parti ta' qarib, nagħ-
millek jien il-parti ta' qarib, daqs kemm
hu ħaj il-Mulej: imtedd sa filgħodu.
14 U mteddet fejn riġlejh sa filgħodu:
u qamet qabel ma kien jista' jagħraf
wieħed lil ieħor. U qal: Ħa ma jkun jaf
ħadd li l-mara ġiet l-andar.
15 U qal: Agħtini l-mantar li għandek
fuqek, u żommu. U żammitu, u kejjel sitt
tikjiliet xgħir, u għabbihomlha fuqha: u
daħlet il-belt.
16 Rut waslet għand ħmietha, li
qaltilha: X'minnek, binti? U qaltilha
b'kulma għamlilha r-raġel.
17 U qaltilha: Dawn is-sitt tikjiliet
tahomli: għax qalli: La tmurx idek f'idek
għand ħmietek.
18 U Nagħomi qalet: Oqgħod binti,
sakemm tkun taf kif tispiċċa l-biċċa; għax
ir-raġel ma jistriħx sama jtemm il-biċċa
llum.

4 Imbagħad Bogħaż tala' bieb il-belt, u
qagħad hemm bil-qiegħda: u, ara,
il-qarib li kien semma Bogħaż kien
għaddej. U Bogħaż qallu: Ersaq, u oqgħod
hawn, ħabib. U resaq u qagħad bil-
qiegħda.

2 U ħa għaxart irġiel mix-xjuħ tal-belt, u qal: Oqogħdu bil-qiegħda hawn. U qagħdu bil-qiegħda.
3 Imbagħad qal lill-qarib: Nagħomi, li reġgħet ġiet mill-inħawi ta' Mowab, sa tbigħ biċċa art, li kienet ta' ħuna, Elimelek:
4 Għalhekk jien ħsibt li ngħarrfek, billi ngħidlek: Ixtriha int quddiem dawk li qegħdin hawn, u quddiem ix-xjuħ ta' niesi. Jekk trid tifdiha, ifdiha; iżda jekk ma tifdihiex, għidli, biex inkun naf: għax m'hemm ħadd li jifdiha barra minnek; u jien warajk. U dak wieġeb: Nifdiha.
5 Imbagħad Bogħaż qal: Dak in-nhar li tixtri l-għalqa minn id Nagħomi, int trid tixtriha wkoll mingħand Rut il-Mowabita, mart il-mejjet, biex tqajjem isem il-mejjet fuq wirtu.
6 U qaribu qallu: Ma nistax nifdija għalija, li ma nagħmilx ħsara lil wirti: ifdi int għalik id-dritt tiegħi; għax jien ma nistax nifdiha.
7 Issa din kienet dari d-drawwa f'Iżrael fix-xiri u fil-bdil, biex ftehim ikun jiswa; wieħed jaqla' l-qorq, u jagħtih lil ta' ma' ġenbu; u din kienet xhieda, f'Iżrael.
8 Għalhekk il-qarib qal lil Bogħaż: Ixtriha għalik. U qala' l-qorq.
9 U Bogħaż qal lix-xjuħ, u lin-nies kollha: Xhud intom illum, li jien xtrajt kulma kien ta' Elimelek, u kulma kien ta' Kiljon, u ta' Maħlon, minn id Nagħomi.
10 Lil Rut, il-Mowabita, mart Maħlon, ħadtha biex tkun marti, biex inqajjem isem lill-mejjet fuq wirtu, biex isem il-mejjet ma jinqatax minn fost ħutu, jew minn bieb beltu: intom xhud illum.
11 U n-nies kollha li kienu bieb il-belt, u x-xjuħ, qalu: Xhud aħna. Jagħmel il-Mulej li l-mara li ġiet f'darek tkun bħal Raħel u bħal Lija, li t-tnejn bnew dar Iżrael: u ħa tikseb il-ġid f'Efrata, u jkollok isem f'Betlehem.
12 U ħa tkun darek bħal dar Fares, li Tamar wilditlu lil Ġuda, min-nisel li l-Mulej jagħtik minn din ix-xbejba.
13 U Bogħaż ħa lil Rut, u saret martu: u resaq lejha, u l-Mulej taha li titqal, u wildet iben.
14 U n-nies qalu lil Nagħomi: Imbierek il-Mulej, li ma ħalliekx illum bla qarib, biex ismu ikun magħruf f'Iżrael.
15 U hu jfarraġlek qalbek, u jweżinlek xjuħitek: għax kenntek, li tħobbok, u li hi aħjar għalik minn seba' subjien, wilditu.
16 U Nagħomi ħadet it-tarbija, u qegħditha fi ħdanha, u kienet hi trabbiha.
17 U l-ġirien tawh isem, billi qalu: Tweldilha iben lil Nagħomi; u semmewh Għobed: hu missier Ġessi, missier David.
18 Issa dan hu nisel Fares: Fares wiled lil Ħesron;
19 U Ħesron wiled lil Ram, u Ram wiled lil Għamminadab;
20 U Għamminadab wiled lil Naħasson, u Naħasson wiled lil Salmon,
21 U Salmon wiled lil Bogħaż, u Bogħaż wiled lil Għobed,
22 U Għobed wiled lil Ġessi, u Ġessi wiled lil David.

# L-Ewwel Ktieb Ta' Samwel

1 Issa kien hemm raġel minn Ramatajm-Sofim, minn art il-għoljiet ta' Efrajm, jismu Elkana, bin Ġeroħam, bin Eliħu, bin Toħu, bin Suf, Efrajmi:
2 U kellu żewġ nisa; waħda jisimha Anna, u l-oħra jisimha Peninna: u Peninna kellha wlied, iżda Anna ma kellhiex ulied.
3 U dar-raġel kien jitla' minn beltu minn sena għal sena, biex iqim u jissagrifika lill-Mulej ta' l-eżerċti f'Silo. U ż-żewġ ulied ta' Għeli, Ħofni, u Fineħas, il-qassisin tal-Mulej, kienu hemm.
4 U meta wasal il-jum, Elkana offra s-sagrifiċċju, u ta lil Peninna, martu, u lis-subjien u lill-bniet tagħha kollha, ishma:
5 Iżda lil Anna kien jagħtiha sehem doppju; għax kien iħobb lil Anna: iżda l-Mulej kien għalqilha ġufha.
6 U r-rivala tagħha kienet tinkiha wisq lil Anna, biex tweġġagħha, għax il-Mulej kien għalqilha ġufa.
7 U hekk kien jiġri minn sena għal sena; kull darba li Anna kienet titla' f'dar il-Mulej, Peninna kienet tinkiha; u għalhekk kienet tibki, u ma kenitx tiekol.
8 Imbagħad Elkana, żewġha, qalilha: Anna, għaliex qiegħda tibki? u għaliex mintix tiekol? u għaliex qalbek sewda? Miniex jien aħjar għalik minn għaxar ulied?
9 U wara li kielu, u xorbu f'Silo, Anna qamet. Issa Għeli l-qassis kien qiegħed bil-qiegħda ħdejn ġenb il-bieb tat-tempju tal-Mulej.
10 U kellha qalbha kollha mrar, u talbet il-Mulej, u bkiet wisq.
11 U wiegħdet wegħda, u qalet: O Mulej ta' l-eżerċti! jekk tassew tħares lejn

hemm il-qaddejja tiegħek, u tiftakar fija,
u ma tinsiex il-qaddejja tiegħek, u tagħti
lill-qaddejja tiegħek nisel raġel, jien
nagħtih lill-Mulej jiem ħajtu kollha, u
l-ebda mus ma jgħaddi minn fuq rasu.
12 U ġara, billi baqgħet titlob quddiem
il-Mulej, illi Għeli qagħad igħasses
fommha.
13 Issa Anna, kienet titkellem f'qalbha;
xufftejha biss kienu jitħarrku, iżda leħinha
ma kienx jinstama': għalhekk Għeli ħaseb
li kienet fis-sakra.
14 U Għeli qalilha: Kemm sa ddum
fis-sakra? Neħħi l-inbid minnek!
15 U Anna wieġbet, u qalet: Le,
sidi, jiena mara mnikkta fl-ispirtu; jien la
xrobt inbid, u lanqas xorb qawwi, iżda
ftaħt qalbi quddiem il-Mulej.
16 La tgħoddx il-qaddejja tiegħek bħala
xi mara mill-agħarr: għax mill-milja ta'
hemmi u tan-niket tiegħi, jien tkellimt
s'issa.
17 Wieġeb imbagħad Għeli, u qal:
Mur bis-sliem: u Alla ta' Iżrael jagħtik
it-talba li tlabt minn għandu.
18 U qalet: Ħalli l-qaddejja tiegħek
issib ħniena f'għajnejk! U l-mara telqet,
u kielet, u wiċċha ma baqax iżjed bħal ma
kien qabel.
19 U qamu kmieni filgħodu, u qiemu
quddiem il-Mulej; u reġgħu marru lejn
darhom f'Rama: u Elkana għaraf lil
martu, Anna: u l-Mulej ftakar fiha.
20 U ġara, illi Anna taqlet, u wara
dawra ta' sena, wildet iben, u semmietu
Samwel, għax qalet: Mingħand il-Mulej
tlabtu.
21 U r-raġel Elkana, tala' ma' daru
kollha joffri lill-Mulej is-sagrifiċċju tas-
sena, u jagħmel il-wegħda tiegħu.
22 Iżda Anna ma telgħitx; għax qalet
lil żewġha: Ma nitlax sama jinfatam it-
tifel, imbagħad inġibu, biex jidher qud-
diem il-Mulej, u joqgħod hemm għal
dejjem.
23 Elkana, żewġha, qalilha: Agħmel
dak li jidhirlek tajjeb; oqgħod sama
toftmu: biss ħa jseħħ kelmtu l-Mulej. U
l-mara qagħdet, u reddgħet lil binha sama
fatmitu.
24 U wara li fatmitu, tellgħetu magħha,
u ħadet tliet għoġiela, u efa dqiq, u ġarra
nbid, u ġibitu f'dar il-Mulej f'Silo: u
t-tifel kien għadu żgħir.
25 U Elqana u Anna qatlu għoġol, u
ġiebu t-tifel għand Għeli.
26 U qalet Anna: Sidi, daqs kemm hi
ħajja ruħek, sidi, jien il-mara li kienet
wieqfa ħdejk hawnhekk, biex titlob lill-
Mulej.
27 Għal dan it-tifel tlabt; u l-Mulej
tani t-talba li tlabt minn għandu:
28 Għalhekk jien ukoll tajtu lill-Mulej;
u kemm idum ħaj, ikun mogħti lill-Mulej.
U qiem il-Mulej hemm.

2 U Anna talbet, u qalet: Qalbi tifraħ
fil-Mulej; qarni rtafa' bil-Mulej: fommi
twassa' għall-egħdewwa tiegħi; għax jien
nifraħ bil-għajnuna tiegħek.
2 Ħadd m'hemm qaddis daqs il-Mulej;
għax m'hemm ħadd għajrek: u lanqas
hemm l-ebda blata bħal Alla tagħna.
3 La titkellmux wisq aktar bil-kburija;
la tħallux il-kburija toħroġ minn fomm-
kom: għax il-Mulej hu Alla tal-għerf,
u minnu jintiżnu l-egħmejjel tal-bnie-
dem.
4 Il-qwas tal-qawwijin imkissra, iżda
d-dgħajfin imħażżmin bil-ħila.
5 Dawk li kienu xebgħana għall-ħobż
inkrew; iżda dawk li kienu mġewħa ma
baqgħux bil-ġuħ: seba' darbiet wildet il-
mara ħawlija; iżda l-mara ta' ħafna tfal
dbielet.
6 Il-Mulej imewwet, u jaħji; iniżżel
fis-saltna ta' l-imwiet, u jtalla' minnha.
7 Il-Mulej ifaqqar, u jagħni: ibaxxi, u
jgħolli wkoll.
8 Iqajjem mit-trab il-miskin, mill-
miżbla jarfa' l-fqir, biex iqegħidhom
mal-kbarat, u jirtu tron ta' ġieh: għax
il-kolonni ta' l-art huma tal-Mulej, u
fuqhom qiegħed id-dinja.
9 Iħares riġlejn it-tajbin tiegħu, iżda
l-ħżiena fid-dlam jintemmu; għax mhux
bil-qawwa tiegħu jegħleb il-bniedem.
10 Dawk li jeħduha mal-Mulej jit-
farrku; mill-għoli tas-sema jriegħed fuq-
hom: il-Mulej jagħmel ħaqq minn truf
l-art; u jagħti s-saħħa lis-sultan tiegħu, u
jarfa' l-qarn tal-midluk tiegħu.
11 Imbagħad Elkana mar lejn daru
f'Rama. U t-tifel baqa' jaqdi l-Mulej taħt
għajnejn Għeli, il-qassis.
12 Issa wlied Għeli kienu nies mill-
agħarr; ma kinux iqisu l-Mulej.
13 U d-drawwa tal-qassisin mal-poplu
kienet, illi meta xi raġel kien joffri sagri-
fiċċju, il-qaddej tal-qassis kien jiġi, xħin
il-laħam kien ikun jissajjar, b'furketta bi
tlitt isnien f'idu;
14 U kien idaħħalha ġot-taġen, jew
ġol-kitla, jew ġol-kaldarun, jew ġol-
borma; u kulma kienet ittalla' l-furketta,
il-qassis kien jieħdu għalih. Hekk kienu
jagħmlu lill-Iżraelin kollha li kienu
jmorru hemm, f'Silo.
15 Ukoll, qabel ma kienu jaħarqu
x-xaħam, il-qaddej tal-qassis kien jiġi, u
kien igħid lir-raġel li kien ikun qiegħed
jissagrifika: Agħti lill-qassis laħam għax-
xiwi; għax ma jiħux laħam misjur minn
għandek, imma nej.
16 U jekk kien igħidlu dak ir-raġel:
Ħa jinħaraq, qabel kollox, ix-xaħam;
imbagħad ħu daqs kemm tixtieq; kien
iwieġbu: Le, issa tagħtihuli; u jekk le,
nieħdu bis-saħħa.
17 Għalhekk id-dnub taż-żgħażagħ
kien kbir wisq quddiem għajnejn il-Mulej;

għax in-nies kienu jistmellu l-offerti
magħmulin lill-Mulej.
18 Iżda Samwel kien jaqdi quddiem
il-Mulej; u billi kien għadu tifel, kien
imħażżem b’efod tal-kittien.
19 U ommu kienet tagħmillu wkoll
mantar żgħir, u ġġibulu minn sena għal
sena, meta kienet titla’ ma’ żewġha biex
toffri s-sagrifiċċju tas-sena.
20 Imbagħad Għeli kien ibierek lil
Elkana, u lil martu, u jgħid: Il-Mulej
jagħtik nisel minn dil-mara flok il-għotja
li hi tat lill-Mulej. U marru darhom.
21 U l-Mulej żar lil Anna; u taqlet, u
wildet tliet subjien, u żewġ bniet. U t-tifel
Samwel kien jikber quddiem il-Mulej.
22 Issa Għeli xjieħ; u sama’ b’kulma
wliedu s-subjien kienu jagħmlu lil Iżrael
kollu, u kif kienu jimteddu man-nisa li
kienu jaqdu f’bieb it-tinda tal-laqgħa.
23 U qalilhom: Għaliex qegħdin
tagħmlu ħwejjeġ bħal dawn, l-egħmil
ħażin kollu li jiena nisma’ mingħand dawn
in-nies kollha?
24 Le, uliedi; għax mhix tajba l-aħbar
li jien qiegħed nisma’ fuqkom; intom
qegħdin iġġagħlu lill-poplu tal-Mulej
jidneb.
25 Jekk bniedem jaħti lejn bniedem
ieħor, Alla jagħmel ħaqq minnu: iżda jekk
jaħti bniedem lejn il-Mulej, min jidħol
għalih? Iżda ma ridux jisimgħu minn leħen
missierhom, għax il-Mulej ried jeqridhom.
26 Issa t-tifel Samwel baqa’ jikber, u
jingħoġob sew mill-Mulej, u sew min-nies.
27 Imbagħad ġie raġel t’Alla għand
Għeli, u qallu: Hekk igħid il-Mulej:
Jaqaw jien ma għarraftx lili nnifsi lil dar
missierek, meta kienu l-Eġittu fil-jasar ta’
dar Fargħun?
28 U ma ħtartux jiena, mit-tribujiet
kollha ta’ Iżrael, biex ikun għalija qassis,
biex jitla’ l-altar tiegħi, biex jaħraq
l-inċens, biex jarfa’ l-efod quddiemi; u ma
tajtx jien lil dar missierek l-offerti magħ-
mulin bin-nar kollha ta’ wlied Iżrael?
29 Għaliex, mela, tikkalpestaw is-sagri-
fiċċji tiegħi, u l-offerti tiegħi, li jien
ordnajt li jsiru fl-agħmara tiegħi? U għala
tagħti ġieħ lil uliedek aktar minni, billi
tixbgħu bl-aħjar ta’ kull offerta ta’ Iżrael,
il-poplu tiegħi?
30 Għalhekk il-Mulej, Alla ta’ Iżrael,
igħid: Jien kont tassew għidt li darek u
dar missierek għandhom jimxu quddiemi
għal dejjem; iżda issa jgħid il-Mulej:
Barra minni! għax dawk li jweġġħuni,
inweġġahhom; u dawk li jmaqdruni,
jitmaqdru.
31 Ara, il-jiem jiġu meta jien naqta’
driegħek u driegħ dar missierek, li ma
jkunx hemm xiħ f’darek.
32 U inti tara għadu fl-agħmara tiegħi,
fil-ġid kollu li Alla jagħti lil Iżrael: u ma
jkunx hemm xiħ f’darek għal dejjem.
33 U dak ir-raġel minn niesek, li ma
naqtgħux mill-altar tiegħi, ikun biex
jinfnew għajnejk, u tissewwed qalbek: u
dawk kollha li twieldu u kibru f’darek
imutu fil-fjur ta’ ħajjithom.
34 U jkunlek għelm dak li jiġri fuq
iż-żewġ uliedek, fuq Ħofni u Fineħas;
f’jum wieħed imutu huma t-tnejn.
35 U nqajjem għalija qassis fidil, li
jagħmel skond kulma hemm f’qalbi u
moħħi; u nibnilu dar dejjiema; u jimxi
quddiem il-midluk tiegħi għal dejjem.
36 U jiġri, li kull min jibqa’ f’darek jiġi
jmil quddiemu għall-ħlas ta’ flus jew
gidma ħobż, u jgħid: Qabbadni, nitolbok,
nagħmel xi xogħol tal-qassisin, biex niekol
loqma ħobż.

3 U t-tifel Samwel kien jaqdi lill-Mulej
quddiem Għeli. U kelmet il-Mulej
kienet rari f’dak iż-żmien; u d-dehriet ma
kinux ta’ sikwit.
2 U ġara f’dak iż-żmien, xħin Għeli
kien mimdud f’postu (issa għajnejh kienu
bdew jitgħammxu, u ma kienx jista’ jara
tajjeb);
3 U l-musbieħ t’Alla kien għadu ma
ntefiex, u Samwel kien mimdud fit-tempju
tal-Mulej, fejn kienet l-arka t’Alla,
4 Illi l-Mulej sejjaħ lil Samwel: u
wieġeb: Hawn jien.
5 Imbagħad ġera lejn Għeli, u qal:
Hawn jien, għax sejjaħtli. Iżda Għeli qal:
Jien ma sejjaħtx; arġa’ mtedd. U mar
jimtedd.
6 U l-Mulej raġa’ sejjaħ: Samwel! U
Samwel qam, u mar ħdejn Għeli, u qal:
Hawn jien; għax sejjaħtli. U Samwel
wieġeb: Jien ma sejjaħtx, ibni; arġa’
mtedd.
7 Issa Samwel kien għadu ma jagħrafx
il-Mulej, u lanqas kelmet il-Mulej kienet
għadha ma tgħarrfitlux.
8 U l-Mulej raġa’ sejjaħ lil Samwel
għat-tielet darba. U qam, u mar ħdejn
Għeli, u qal: Hawn jien, għax sejjaħtli.
Imbagħad Għeli ntebaħ li l-Mulej kien
qiegħed isejjaħ lit-tifel.
9 U Għeli qal lil Samwel: Mur imtedd,
u, jekk xi ħadd isejjaħlek, għid: Tkellem,
Mulej, għax il-qaddej tiegħek qiegħed
jisma’. U Samwel mar, u mtedd f’postu.
10 Imbagħad il-Mulej ġie, u waqaf, u
sejjaħ bħad-drabi l-oħra: Samwel!
Samwel! U Samwel wieġeb: Tkellem, għax
il-qaddej tiegħek qiegħed jisma’.
11 U l-Mulej qal lil Samwel: Ara, sa
nagħmel ħaġa f’Iżrael, li kull min jis-
magħha, iżanżnu widnejh it-tnejn.
12 F’dak il-jum jien inġiegħlu iseħħ
għal Għeli kulma għidt fuq daru, mill-bidu
sat-tmiem.
13 Għax jien għidtlu li nagħmel ħaqq
minn daru għal dejjem minħabba l-ħażen

li hu jaf bih; għax uliedu ġiebu saħta
fuqhom infushom, u hu ma widdibhomx.
14 U għalhekk jien ħlift lil dar Għeli li
l-ħażen ta' dar Għeli ma jinħafirx la bis-
sagrifiċċji u lanqas bl-offerti, għal dejjem.
15 U Samwel imtedd sa filgħodu, u
fetaħ bwieb dar il-Mulej. U Samwel beża'
jgħarraf id-dehra lil Għeli.
16 Imbagħad Għeli sejjaħ lil Samwel,
u qal: Samwel, ibni! Wieġeb: Hawn jien.
17 U Għeli qallu: X'inhi l-kelma li
l-Mulej qallek? Nitolbok, la taħbihiex
minni. Hekk jagħmillek Alla, u iżjed minn
hekk, jekk taħbili xi ħaġa mill-kliem kollu
li qallek.
18 U Samwel qallu kollox, u ma ħeba
xejn minnu. U Għeli qal: Hu l-Mulej;
ħa jagħmel dak li jidhirlu li hu tajjeb.
19 U Samwel kiber, u l-Mulej kien
miegħu, u ma ħalla jaqa' xejn ma' l-art
minn kliemu.
20 U Iżrael kollu, minn Dan sa Bir-
Saba', għaraf li Samwel hu tabilħaqq
profeta tal-Mulej.
21 U l-Mulej raġa' deher f'Silo: għax
il-Mulej għarraf lilu nnifsu lil Samwel
f'Silo b'kelmet il-Mulej.

4 U kelmet Samwel ġiet għand Iżrael
kollu. Issa Iżrael ħareġ biex jaħbat
għall-Filistin, u waqqaf il-kamp ħdejn
Eben-Għeżer: u l-Filistin waqqfu l-kamp
f'Afek.
2 U l-Filistin tqassmu għat-taqbida
biex jiltaqgħu ma' Iżrael: u xħin it-
taqbida ħraxet, Iżrael tħarbat quddiem il-
Filistin: u qatlu madwar erbat elef fuq
il-kamp tat-taqbida.
3 U xħin il-poplu daħal fil-kamp, ix-
xjuħ ta' Iżrael qalu: Għaliex ħarbatna
l-Mulej illum quddiem il-Filistin? Ħa
nieħdu għalina minn Silo l-arka tar-rabta
tal-Mulej, biex tiġi fostna, u teħlisna minn
id l-egħdewwa tagħna.
4 U l-poplu bagħat xi nies Silo, biex
minn hemm iġibu l-arka tar-rabta tal-
Mulej ta' l-eżerċti, li qiegħed fuq il-keru-
bin: u ż-żewġ ulied ta' Għeli, Ħofni u
Fineħas, kienu hemm ma' l-arka tal-
għaqda t'Alla.
5 U ġara, malli waslet l-arka tal-għaqda
tal-Mulej fil-kamp, illi Iżrael kollu għajjat
għajta kbira, li l-art damdmet.
6 U xħin il-Filistin semgħu l-ħoss tal-
għajta, qalu: X'inhu l-ħoss ta' dan
l-agħjat kbir fil-kamp tal-Lhud? U fehmu
li l-arka tal-Mulej ġiet fil-kamp.
7 U l-Filistin beżgħu, għax qalu: Alla
ġie fil-kamp. U qalu: Jaħasra għalina!
Għax qatt ħaġa bħal din ma ġrat qabel.
8 Jaħasra għalina! Min sa jeħlisna
minn id dawn l-allat qawwija? Dawn
huma l-allat li darbu l-Eġizzjani b'kull
ħsara fid-deżert.
9 Agħmlu l-ħila, u kunu rġiel, ja
Filistin, li ma ssirux ilsiera tal-Lhud, bħal
ma huma kienu lsiera tagħkom: għalhekk,
kunu rġiel, u tqabdu.
10 U l-Filistin iġġieldu, u Iżrael kien
megħlub, u kull wieħed ħarab lejn it-tinda
tiegħu: u t-taqtigħa kienet kbira ħafna;
għax waqgħu, minn Iżrael, tletin elf suldat
bir-riġel.
11 U l-arka tal-Mulej inqabdet; u
ż-żewġ ulied ta' Għeli, Ħofni u Fineħas,
kienu maqtulin.
12 U raġel minn Benjamin ġera mill-
kamp tat-taqbida, u ġie Silo dak in-nhar
bi lbiesu mċarrtin, u bit-trab fuq rasu.
13 U xħin wasal, ara, Għeli kien
qiegħed fuq is-siġġu ħdejn it-triq jistenna
bil-ħeġġa: għax kellu qalbu ttaqtaq
minħabba l-arka t'Alla. U xħin dar-raġel
ġie l-belt, u ta l-aħbar, il-belt kollha
għajtet.
14 U malli Għeli sama' l-ħoss ta'
l-agħjat, qal: X'inhu l-ħoss ta' din il-
għagħa? U r-raġel daħal igħaġġel, u qal
lil Għeli.
15 Issa Għeli kellu tmienja u disgħin
sena; u għajnejh ma kinux jistgħu
jitħarrku, u ma kienx jista' jara.
16 U r-raġel qal lil Għeli: Jien hu li
ġej mill-kamp tat-taqbida. Tassew, jien
ħrabt mill-kamp tat-taqbida llum. U
Għeli saqsih: Kif kienet il-biċċa, ibni?
17 Imbagħad dak li ġieb l-aħbar wieġeb
u qal: Iżrael ħarab minn quddiem il-
Filistin, u kien hemm ukoll qirda kbira
fost il-poplu, u ż-żewġ uliedek ukoll,
Ħofni u Fineħas, mietu, u l-arka t'Alla
inqabdet.
18 U ġara, malli r-raġel semma' l-arka
t'Alla, illi Għeli waqa' minn fuq is-siġġu
waranijiet ħdejn il-bieb, u kiser għonqu,
u miet: għax kien raġel xiħ, u tqil. Hu kien
ħakem lil Iżrael erbgħin sena.
19 U kenntu, mart Fineħas, kienet
tqila, u sa tiled: u malli semgħet l-aħbar
li l-arka t'Alla inqabdet, u li ħamha u
żewġha mietu, mielet u ħelset; għax ġie
fuqha l-uġigħ.
20 U waqt mewtha, in-nisa li kienu
weqfin ħdejha, qalulha: La tibżax; għax
għandek tifel. Iżda hi ma weġbitx, u
lanqas ma tat ħsieb.
21 U semmiet it-tarbija Ikabod, billi
qalet: Il-ġieħ tbiegħed minn Iżrael: għax
l-arka t'Alla nqabdet, u minħabba ħamha
u żewġha.
22 U qalet: Tbiegħed il-ġieħ minn
Iżrael: għax l-arka t'Alla nqabdet.

5 U l-Filistin ħadu l-arka t'Alla, u
ġibuha minn Eben-Għeżer f'Asdod.
2 Imbagħad il-Filistin ħadu l-arka
t'Alla, u ġibuha f'dar Dagon, u qiegħduha
ħdejn Dagon.

3 Xħin l-Asdodin qamu kmieni l-għada
filgħodu, ara, Dagon kien waqa' għal
wiċċu fl-art quddiem l-arka tal-Mulej. U
ħadu lil Dagon u reġgħu qegħduh
f'postu.
4 Iżda xħin qamu kmieni l-għada
filgħodu, ara, Dagon kien waqa' għal
wiċċu fl-art quddiem l-arka tal-Mulej; u
ras Dagon, u l-pali ta' idejh it-tnejn kienu
maqtugħin fuq il-għatba; biċċa min ġisem
Dagon biss kien baqa'.
5 Għalhekk la l-qassisin ta' Dagon, u
lanqas dawk kollha li jidħlu f'dar Dagon,
ma jirfsu fuq il-għatba ta' Dagon f'Asdod
sa llum.
6 Issa id il-Mulej kienet tqila fuq
l-Asdonin, u ħabbilhom, u darabhom bil-
murliti, sew lil Asdod u sew lil trufijietha.
7 U xħin in-nies ta' Asdod raw x'ġara,
qalu: L-arka t'Alla ta' Iżrael m'għandhiex
tibqa' magħna: għax idu iebsa fuqna, u
fuq Dagon, alla tagħna.
8 Għalhekk huma bagħtu jiġimgħu
l-prinċpijiet kollha tal-Filistin, u qalu:
X'nagħmlu bl-arka t'Alla ta' Iżrael? U
l-prinċpijiet wieġbu: Ħalli l-arka t'Alla
ta' Iżrael iġorruha Gatt. U ġarrew l-arka
t'Alla ta' Iżrael.
9 U ġara, wara li ġarrewha, illi id
il-Mulej waqgħet fuq il-belt bi tħarbita
kbira ħafna: u l-Mulej darab nies il-belt,
sew żgħażagħ u sew xjuħ, u kellhom il-
murliti fil-partijiet ta' wara tagħhom.
10 Għalhekk bagħtu l-arka t'Alla
Ekron. U ġara, malli l-arka t'Alla
waslet Ekron, illi l-Ekronin bdew igħajtu,
igħidu: Ġarrew lejna l-arka t'Alla
ta' Iżrael, biex joqtlu lilna u l-poplu
tagħna!
11 Bagħtu għalhekk jiġimgħu l-prinċpi-
jiet kollha tal-Filistin, u qalu: Ibagħtu
lura l-arka t'Alla ta' Iżrael, u ħalluha
tarġa' tmur f'postha, biex ma toqtolx
lilna u lill-poplu tagħna: għax kien hemm
kunfużjoni tal-mewt fil-belt kollha; id
il-Mulej kienet tqila wisq hemm.
12 U n-nies li ma mitux kienu midrubin
bil-murliti: u l-agħjat tal-belt tala' sas-
sema.

6 U l-arka tal-Mulej kienet ilha f'art
il-Filistin seba' xhur.
2 U l-Filistin sejħu l-qassisin u lis-
saħħara, qalulhom: X'nagħmlu bl-arka
tal-Mulej? Għidulna kif għandna nibagħ-
tuha f'postha?
3 U dawk wieġbu: Jekk tibagħtu intom
l-arka t'Alla ta' Iżrael, la tibagħtuhiex
vojta; iżda roddu lil Alla offerta tal-
ħtija: imbagħad intom tfiequ, u tagħrfu
għala idu ma twarrbitx minnkom.
4 U mbagħad qalu: Xi tkun l-offerta
tal-ħtija li nroddulu? U dawk wieġbu:
Ħames murliti tad-deheb, u ħames firien
tad-deheb skond il-għadd tal-prinċpijiet
tal-Filistin: għax marda waħda kellkom
intom ilkoll u l-prinċpijiet tagħkom.
5 Għalhekk għamlu xbihat tal-murliti
tagħkom, u xbihat tal-firien tagħkom li
jħarbtu l-art; u agħtu glorja lil Alla ta'
Iżrael: għandu mnejn iħaffef idu minn
fuqkom, u minn fuq l-allat tagħkom, u
minn fuq artkom.
6 Għala, mela, twebbsu qalbkom, bħal
ma webbsu qalbhom l-Eġizzjani u Far-
għun? Wara li għamel egħġubijiet fost-
hom, ma ħallewx il-poplu jitlaq, u marru?
7 Għalhekk, mela, issa għamlu karru
ġdid, u ħudu żewġ baqriet ireddgħu, u li
ma refgħu qatt fuqhom madmad, u orbtu
l-baqriet fil-karru, u reġġgħu fl-istalla
l-frieħ tagħhom.
8 U ħudu l-arka tal-Mulej, u qegħduha
fuq il-karru; u qiegħdu l-ħwejjeġ tad-
deheb, li intom troddu lill-Mulej, bħala
offerta tal-ħtija, f'senduq maġenbha; u
jtilquha tmur.
9 U oqogħdu ħarsu: jekk titla' mit-triq
li tagħti għal artu, lejn Bet-Xemex, ikun
ifisser li hu l-Mulej li għamlilna dil-ħsara
kbira; jekk le, inkunu nafu li mhux idu
li laqtitna, iżda li dan ġralna għax ħabat
hekk.
10 U dawk għamlu hekk; ħadu żewġ
baqriet ireddgħu, u rabtuhom fil-karru,
u għalqu l-frieħ tagħhom fl-istalla.
11 U qiegħdu l-arka tal-Mulej fuq
il-karru, u s-senduq bil-firien tad-deheb,
u x-xbihat tal-murliti.
12 U l-baqar ħadu t-triq id-dritta li
tagħti għal Bet-Xemex, mexjin dejjem fi
triq waħda, igargru huma u sejrin, bla ma
jilwu lejn il-lemin jew lejn ix-xellug; u
l-prinċpijiet tal-Filistin imxew warajhom
sa truf Bet-Xemex.
13 U n-nies ta' Bet-Xemex kienu jaħsdu
l-ħsad tal-qamħ fil-wied: u refgħu għajnej-
hom, u raw l-arka, u ferħu li jarawha.
14 U l-karru wasal fil-għalqa ta' Gożwè
l-Betxemxi, u waqaf hemm fejn kien hemm
ġebla kbira; u ferqu l-ħatab tal-karru, u
l-baqriet offrewhom bħala offerta maħruqa
lill-Mulej.
15 U l-Leviti niżżlu l-arka tal-Mulej u
s-senduq li kien magħha, li fih kien hemm
il-ħwejjeġ tad-deheb, u qegħduhom fuq
il-ġebla l-kbira: u n-nies ta' Bet-Xemex
offrew offerti maħruqa, u issagrifikaw
sagrifiċċji dak in-nhar lill-Mulej.
16 U malli l-ħames prinċpijiet tal-
Filistin raw dan, reġgħu lura lejn Ekron
dak in-nhar.
17 U dawn huma l-murliti tad-deheb li
l-Filistin raddew bħala offerta tal-ħtija
lill-Mulej: waħda għal Asdod, waħda
għal Gaża, waħda għal Askelon, waħda
għal Gatt, u waħda għal Ekron;
18 U l-firien tad-deheb, skond il-għadd
tal-bliet kollha tal-Filistin li huma tal-

ħames prinċpijiet, sew tal-bliet bis-swar,
u sew tar-rħula għall-beraħ. Il-ġebla
l-kbira li fuqha qiegħdu l-arka tal-Mulej
hi xiehed sa llum fil-għalqa ta' Ġożwè il-
Betxemxi.
19 U darab x'uħud min-nies ta' Bet-
Xemex, għaliex ħarsu fl-arka tal-Mulej.
Darab min-nies kollha ħamsin elf u
sebgħin raġel: u l-poplu beka għax il-
Mulej darab ħafna mill-poplu b'qirda
kbira.
20 U n-nies ta' Bet-Xemex qalu: Min
jista' joqgħod quddiem il-Mulej, dan Alla
l-qaddis? U lejn min jitla' bgħid minna?
21 U bagħtu messaġġiera lin-nies ta'
Kirjat-Ġagħrim, igħidulhom: Il-Filistin
raddu l-arka tal-Mulej; inżlu, u tellgħuha
għandkom.

7 U n-nies ta' Kirjat-Ġagħrim ġew, u
tellgħu l-arka tal-Mulej, u daħħluha
f'dar Abinadab, fuq il-għolja, u qaddsu
lil ibnu Elgħażar biex iħares l-arka tal-
Mulej.
2 U ġara, mindu l-arka qagħdet
f'Kirjat-Ġagħrim, illi għadda żmien twil,
xi għoxrin sena; u dar Iżrael kollha kienet
tilmenta wara l-Mulej.
3 U Samwel kellem lid-dar kollha ta'
Iżrael, billi qal: Jekk intom terġgħu
b'qalbkom kollha lejn il-Mulej, warrbu
l-allat barranin u lill-Għastarot minn fost-
kom, u dawru qalbkom lejn il-Mulej, u
aqdu lilu waħdu: u jeħliskom minn id
il-Filistin.
4 Imbagħad ulied Iżrael warrbu lill-
Bagħalim u lill-Għastarot, u qdew lill-
Mulej waħdu.
5 U Samwel qal: Iġimgħu lil Iżrael
kollu f'Misfa, u nitlob għalikom lill-
Mulej.
6 U nġemgħu f'Misfa, u mlew l-ilma, u
sawbuh fl-art quddiem il-Mulej, u samu
dak in-nhar, u qalu hemm: Ħtejna lill-
Mulej. U Samwel għamel ħaqq minn ulied
Iżrael f'Misfa.
7 U malli l-Filistin semgħu li wlied
Iżrael inġemgħu f'Misfa, il-prinċpijiet
tal-Filistin telgħu għal Iżrael. U meta
wlied Iżrael semgħu dan, beżgħu mill-
Filistin.
8 U wlied Iżrael qalu lil Samwel: La
tiqafx tgħajjat għalina lill-Mulej, Alla
tagħna, biex jeħlisna minn id il-Filistin.
9 U Samwel ħa ħaruf tal-ħalib, u
offrieh kollu bħala offerta maħruqa lill-
Mulej: u Samwel għajjat lill-Mulej għal
Iżrael; u l-Mulej semgħu.
10 U xħin Samwel kien qiegħed joffri
l-offerta maħruqa, il-Filistin resqu biex
jaħbtu għal Iżrael: iżda l-Mulej riegħed
b'ħoss kbir dak in-nhar fuq il-Filistin, u
ħa wadhom; u tkissru quddiem Iżrael.
11 U l-irġiel ta' Iżrael ħarġu minn
Misfa, u għamlu għal wara l-Filistin, u
kissruhom sa taħt Bet-Kar.
12 Imbagħad Samwel ħa ġebla, u
qegħidha bejn Misfa u Sen, u semmieha
Eben-Għeżer, u qal: Sa hawn għenna
l-Mulej.
13 U hekk trażżnu l-Filistin, u ma żidux
jidħlu iżjed f'art Iżrael: u id il-Mulej
kienet kontra l-Filistin il-jiem kollha ta'
Samwel.
14 U l-bliet li l-Filistin kienu ħadu minn
għand Iżrael, ingħataw lura lil Iżrael,
minn Ekron sa Gatt; u l-medda tagħ-
hom Iżrael ħelisha minn id il-Filistin.
U hekk kien hemm is-sliem bejn Iżrael u
bejn l-Amurrin.
15 U Samwel għamel ħaqq lil Iżrael
il-jiem kollha ta' ħajtu.
16 U kien imur minn sena għal sena
jdur Betel, Gilgal, u Misfa, u jagħmel
ħaqq lil Iżrael f'dawk il-postijiet kollha.
17 Imbagħad kien jarġa' għal Rama;
għax hemm kienet daru; u hemm kien
jagħmel ħaqq lil Iżrael; u hemm bena
altar lill-Mulej.

8 U ġara, meta Samwel xjieħ, illi għamel
lil uliedu mħallfin fuq Iżrael.
2 Issa, ibnu l-kbir kien jismu Ġoël; u
t-tieni kien jismu Abija: kienu mħallfin
f'Bir-Saba'.
3 U wliedu ma mxewx fi triqtu, iżda
lwew wara l-qliegħ, u ħadu għotjiet, u
għawġu l-ħaqq.
4 Imbagħad ix-xjuħ kollha ta' Iżrael
inġemgħu flimkien, u ġew għand Samwel
f'Rama,
5 U qalulu: Ara, inti xiħ, u wliedek ma
jimxux fi triqatek: issa agħmlilna sultan
biex jagħmel ħaqq minna bħal ġnus
kollha.
6 Iżda dil-ħaġa ma għoġbitx lil Samwel,
xħin qalulu: Agħtina sultan biex jagħmel
ħaqq minna.
7 U l-Mulej qal lil Samwel: Isma' leħen
il-poplu f'kulma jgħidulek: għax huma
lilek ma barrewkx, iżda lili barrew, biex
ma nsaltanx fuqhom.
8 Bħal kulma għamlu mindu jien
tellajthom mill-Eġittu sa llum, u telquni,
u qdew allat oħra, hekk jagħmlu lilek
ukoll.
9 Issa, għalhekk, isma' leħinhom:
madankollu, wissiehom bis-sħiħ, u għarraf-
hom tajjeb il-mod li bih is-sultan jimxi
magħhom.
10 U Samwel qal kliem il-Mulej kollu
lill-poplu li talab mingħandu sultan.
11 U qal: Dan hu l-mod li bih jimxi
magħkom is-sultan li jsaltan fuqkom:
Jieħu s-subjien tagħkom, u jagħmilhom
għalih, għall-imriekeb tiegħu, u biex ikunu
l-ifirsa tiegħu; u x'uħud minnhom jiġru
quddiem l-imriekeb tiegħu.

12 U jagħmilhom kmandanti ta' l-eluf, u kmandanti tal-ħamsinijiet; u x'uħud jaħartulu l-ħrit tiegħu, u jaħsdulu l-ħsad tiegħu, u jagħmlulu l-għodod tal-ġwerra, u dak li jinħtieġ lill-imriekeb tiegħu.

13 Jieħu wkoll il-bniet tagħkom biex jaħdmu l-fwieħa, it-tisjir u l-għaġin.

14 U jieħu r-raba' tagħkom, u l-oqsma tad-dwieli u taż-żebbuġ tagħkom, imqar l-aħjar fosthom, u jagħtihom lill-qaddejja tiegħu.

15 U jieħu l-għaxar waħda tal-miżergħa tagħkom, u tad-dwieli tagħkom, u jagħti lill-uffiċjali tiegħu, u lill-qaddejja tiegħu.

16 Jieħu l-qaddejja tagħkom, irġiel u nisa, u l-aħjar żgħażagħ tagħkom, u l-ħmir tagħkom, u jqabbadhom fix-xogħol tiegħu.

17 Jieħu l-għaxar waħda tan-ngħaġ tagħkom: u intom tkunu l-qaddejja tiegħu.

18 U tgħajtu dak in-nhar minħabba s-sultan tagħkom li tkunu għażiltu għalikom; u l-Mulej ma jismagħkomx dak in-nhar.

19 Iżda l-poplu ma riedx jisma' leħen Samwel; u qalu: Le! imma jkollna sultan fuqna;

20 Biex aħna wkoll inkunu bħal ġnus oħra; u biex is-sultan tagħna jagħmel ħaqq minna, u jimxi quddiemna, u jmexxi t-taqbid tagħna;

21 U Samwel sama' l-kliem kollu tal-poplu, u tenniehom f'widnejn il-Mulej.

22 U l-Mulej qal lil Samwel: Isma' leħinhom, u agħmlilhom sultan isaltan fuqhom. U Samwel qal lir-rġiel ta' Iżrael: Morru kulħadd lejn beltu.

9 Issa kien hemm raġel minn Benjamin jismu Kis, bin Abijel, bin Seror, bin Bekorat, bin Afiħa, bin wieħed minn Benjamin. Kien raġel jagħmilha tajjeb.

2 U kellu tifel, jismu Sawl, fuq ruħu, u sabiħ: u ma kienx hemm fost ulied Iżrael ħadd isbaħ minnu: minn spallejh 'il fuq kien itwal minn nies kollha.

3 Issa l-ħmariet ta' Kis, missier Sawl, intilfu. U Kis qal lil Sawl, ibnu: Ħu wieħed mill-qaddejja miegħek, u qum, u mur fittex il-ħmariet.

4 U għadda minn art il-għoljiet ta' Efrajm, u minn art Salisa, iżda ma sabuhomx: imbagħad għaddew minn art Sagħlim, iżda ma kinux hemm: u għadda minn art Benjamin, iżda ma sabuhomx.

5 U xħin waslu f'art Suf, Sawl qal lill-qaddej tiegħu li kien miegħu: Ejja nerġgħu lura; li missieri ma telaqx ħsiebu mill-ħmariet, u qiegħed fuq ix-xwiek għalina.

6 U qallu: Ara, issa, f'din il-belt hawn raġel t'Alla, u dar-raġel imweġġaħ; kulma jgħid sgur isir: issa ħa mmorru sa hemm; għandu mnejn igħarrafna t-triq li tlaqna għaliha.

7 Imbagħad Sawl qal lill-qaddej tiegħu: Iżda, ara, jekk immorru, x'neħdulu lir-raġel? għax il-ħobż dieb mill-ħorġ tagħna, u ma għandna l-ebda għotja x'nieħdu lir-raġel t'Alla: x'għandna?

8 U l-qaddej raġa' wieġeb lil Sawl, u qal: Ara, għandi f'idi r-raba' waħda ta' xekel tal-fidda: dan jien nagħtih lir-raġel t'Alla, biex igħidilna t-triq tagħna.

9 (Dari f'Iżrael, meta wieħed kien imur jistaqsi lil Alla, hekk kien igħid: Ejja mmorru għand ir-raj: għax dak li llum igħidulu profeta, dari kienu jgħidulu r-raj.)

10 Imbagħad Sawl qal lill-qaddej tiegħu: Sewwa għidt: ejja, ħa mmorru. U marru l-belt fejn kien ir-raġel t'Alla.

11 Huma u telgħin il-għolja tal-belt, iltaqgħu ma' xi xebbiet ħerġin jimlew l-ilma, u qalulhom: Hawn ir-raj?

12 U wiġbuhom, u qalu: Iva; ara, qiegħed quddiemkom: għaġġlu issa, għax ġie llum il-belt; għax illum hemm sagrifiċċju għall-poplu fuq il-għolja:

13 Malli tidħlu l-belt, issibuh mill-ewwel, qabel ma jitla' l-għolja biex jiekol: għax il-poplu ma jikolx qabel ma jasal hu, għax hu jbierek is-sagrifiċċju; imbagħad jieklu l-mistednin. Issa, mela, itilgħu; għax bħal issa ssibuh.

14 U telgħu l-belt: u xħin daħlu fil-belt, ara, Samwel ħareġ lejhom, biex jitla' fuq il-għolja.

15 Issa jum qabel ma ġie Sawl, il-Mulej kien għarraf dan lil Samwel, billi qallu:

16 Għada, bħal issa, nibgħatlek raġel minn art Benjamin, u int tidilku biex ikun prinċep tal-poplu tiegħi Iżrael; u hu jeħles il-poplu tiegħi minn id il-Filistin: għax jien rajt il-hemm tal-poplu tiegħi, għax wasal l-agħjat tiegħu għandi.

17 Malli Samwel ra lil Sawl, il-Mulej qallu: Ara, ir-raġel li għidtlek fuqu! Dan jaħkem fuq il-poplu tiegħi.

18 Imbagħad Sawl resaq lejn Samwel fil-bieb, u qal: Jekk jogħġbok għidli fejn hi d-dar tar-raj.

19 U Samwel wieġeb lil Sawl, u qal: Jiena r-raj: itla' quddiemi fuq il-għolja; għax illum tiekol miegħi, u filgħodu nibagħtek, u kulma għandek f'qalbek ingħidulek.

20 U għall-ħmariet, li ntilfu tlitt ijiem ilu, la tħabbatx moħħok għalihom; għax insabu. U fuq min hu dak kollu ta' min jixtiequ Iżrael? Mhux fuqek, u fuq dar missierek kollha?

21 U Sawl wieġeb u qal: Jaqaw mhux Benjamini jiena, mill-iżgħar tat-tribujiet ta' Iżrael? U l-familja tiegħi mhix l-anqas fost il-familji kollha ta' tribù Benjamin? Għaliex mela kellimtni kliem bħal dan?

22 U Samwel ħa lil Sawl u lill-qaddej tiegħu, u ġiebhom fis-sala, u tahom post f'ras il-mistednin, li kienu xi tletin ruħ.

23 U Samwel qal lill-kok: Newwel is-

sehem li tajtek, li għidtlek: Warrbu għandek.

24 Imbagħad il-kok rafa' l-koxxa, b'dak li kien fuqha, u qiegħdhom quddiem Sawl. U Samwel qal: Dan hu li kien merfugħ! Qiegħdu quddiemek, u kul, għax għal dal-ħin kien merfugħ għalik, mindu jien għidt: Jien stedint il-poplu. U Sawl kiel ma' Samwel dak in-nhar.

25 U wara li niżlu mill-għolja lejn il-belt, Samwel kellem lil Sawl fuq is-setaħ.

26 U qamu kmieni: u ġara malli beda jbexbex, illi Samwel sejjaħ lil Sawl fuq is-setaħ, u qallu: Qum, ħa nibagħtek. U Sawl qam, u ħarġu huma t-tnejn, hu u Sawl, barra.

27 Huma u neżlin f'tarf il-belt, Samwel qal lil Sawl: Għid lill-qaddej biex igħaddi quddiemna, (u l-qaddej għadda,) iżda int oqgħod ftit, biex ngħarrfek il-kelma t'Alla.

10 Imbagħad Samwel ħa l-kunjett taż-żejt, u sawwabulu fuq rasu, u biesu, u qallu: Jaqaw il-Mulej ma dilkikx biex tkun prinċep ta' wirtu?

2 Illum, wara li tkun tlaqt minn għandi, issib żewġt irġiel ħdejn il-qabar ta' Raħel, fi truf art Benjamin, f'Selsah, u huma jgħidulek: Il-ħmariet li mort tfittex insabu. Issa, ara, missierek m'għadux iħabbel rasu bil-ħmariet, u qiegħed fuq ix-xwiek għalikom, u jgħid: X'nagħmel għal ibni?

3 Imbagħad tibqa' għaddej minn hemm, u tasal ħdejn il-wita ta' Tabor, u hemm tlitt irġiel telgħin għand Alla f'Betel jiltaqgħu miegħek, wieħed jarfa' tliet gidjien, wieħed jarfa' tliet ħobżiet, u wieħed jarfa' ġarra nbid.

4 U huma jsellmulek, u jagħtuk żewġ ħobżiet, li int teħodhom minn idhom.

5 Imbagħad tasal fil-għolja t'Alla, fejn hemm il-għassa tal-Filistin: u jiġri, malli tidħol hemm fil-belt, illi tiltaqa' ma qatgħa profeti neżlin mill-għolja b'arpi, u tnabar, u flawtijiet, u ċetri quddiemhom; u jkunu jħabbru:

6 Imbagħad l-Ispirtu tal-Mulej jiġi fuqek, u int tħabbar magħhom, u tinbidel f'raġel ieħor.

7 U meta jiġulek dawn l-egħliem, agħmel dak li jkollok l-okkażjoni tagħmel; għax Alla miegħek.

8 U tinżel qabli Gilgal; u, ara, jien ninżel ħdejk, biex noffri offerti maħruqin, u nissagrifika sagrifiċċji tas-sliem: iddum tistenna sebat ijiem sama niġi ħdejk, u nurik x'għandek tagħmel.

9 Imbagħad ġara, malli dawwar dahru biex iħalli lil Samwel, illi Alla tah qalb oħra; u dawk l-egħliem kollha ġew dak in-nhar.

10 Xħin waslu hemm fuq il-għolja, ara, qatgħa profeti ltaqgħu miegħu; u l-Ispirtu tal-Mulej ġie fuqu, u beda jħabbar fosthom.

11 U ġara, xħin dawk kollha li kienu jafuh qabel raw li kien qiegħed iħabbar issa mal-profeti, illi n-nies qalu wieħed lil ieħor: Xi ġralu bin Kis? Huwa Sawl ukoll fost il-profeti?

12 U wieħed li kien hemm wieġeb u qal: Issa, min hu missierhom? Għalhekk sar qawl: Huwa Sawl ukoll fost il-profeti?

13 Meta temm jipprofetizza, ġie fuq il-għolja.

14 U z-ziju ta' Sawl qal lilu u lill-qaddej tiegħu: Fejn mortu? U qal: Infittxu l-ħmariet: u xħin rajna li mkien m'huma, morna għand Samwel.

15 U z-ziju ta' Sawl qal: Għidli, nitolbok, x'qalilkom Samwel?

16 U Sawl qal lil zijuh: Qalilna li l-ħmariet insabu sgur. Iżda fuq il-biċċa tas-saltna, li fuqha kellmu Samwel, ma qallux.

17 U Samwel wara ġama' l-poplu ħdejn il-Mulej f'Misfa;

18 U qal lil ulied Iżrael: Hekk igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael: Jiena tallajt lil Iżrael mill-Eġittu, u ħlistkom minn id l-Eġizzjani, u minn id is-saltniet kollha, li kienu jaħqrukom:

19 Iżda llum intom barrejtu lil Alla tagħkom, li hu stess ħeliskom mill-ħsarat u mid-dwejjaq tagħkom; u intom għidtulu: Le, imma sultan tagħmlilna fuqna! Għalhekk, issa, idhru quddiem il-Mulej, skond it-tribujiet tagħkom, u bl-eluf tagħkom.

20 U xħin Samwel ressaq it-tribujiet kollha ta' Iżrael, tala' bix-xorti tribù Benjamin.

21 Imbagħad ressaq tribù Benjamin, familja, familja, u nqabdet il-familja ta' Matri. U Sawl, bin Kis, inqabad: u xħin fittxewh, ma sabuhx.

22 Għalhekk reġgħu staqsew iżjed lill-Mulej: Ġie hawn ir-raġel? U qal il-Mulej: Ara, inħeba qalb il-bagalji.

23 U telqu jiġru, u ħaduh minn hemm: u xħin waqaf fost il-poplu, kien itwal min-nies kollha minn spallejh 'il fuq.

24 U Samwel qal lill-poplu: Qegħdin tarawh lil min Alla ħatar? Sgur li m'hawnx bħalu fost il-poplu. Għalhekk il-poplu kollu għajjat u qal: Viva s-sultan!

25 Imbagħad Samwel fisser il-liġijiet tas-saltna, u kitibhom fi ktieb, u qiegħdu quddiem il-Mulej. U Samwel bagħat il-poplu, kulħadd lejn daru.

26 U Sawl ukoll mar lejn daru f'Gibegħa; u miegħu marru rġiel qalbiena, li Alla kien messilhom qalbhom.

27 Iżda xi rġiel mill-agħarr qalu: Kif jista' jeħlisna dar-raġel? U maqdruh, u ma ġibulux għotjiet. Iżda hu ma qal xejn.

11 Imbagħad tala' Naħas il-Għam-
moni, u waqqaf il-kamp kontra
Ġabes-Gilgħad: u l-irġiel kollha ta' Ġabes
qalu lil Naħas: Irtabat magħna bi ftehim,
u aħna naqduk.
2 U Naħas il-Għammoni weġibhom:
Nirtabat magħkom b'dan il-ftehim:
naqlagħlkom ilkoll għajnkom il-leminija,
u dan nagħmlu għajb għal Iżrael kollu.
3 U x-xjuħ ta' Ġabes qalulu: Agħtina
n-nifs għal sebat ijiem biex nibagħtu
messaġġiera fi trufijiet Iżrael kollha:
imbagħad, jekk ma jkun hemm ħadd min
jeħlisna, noħorġu lejk.
4 Imbagħad ġew il-messaġġiera f'Gib-
egħa ta' Sawl, u taw din l-aħbar fi smigħ
il-poplu: u l-poplu kollu rafa' leħnu,
u beka.
5 U, ara, Sawl kien ġej mill-għalqa
wara l-gniedes; u Sawl qal: Xi ġralu l-
poplu, għax qiegħed jibki? U qalulu
l-kliem ta' l-irġiel ta' Ġabes.
6 U l-Ispirtu tal-Mulej ġie fuq Sawl
xħin sama' dal-kliem, u għadbu xegħel
sħiħ.
7 U qabad żewġ gniedes, u qattagħhom
biċċiet, u bagħathom fil-medda kollha ta'
Iżrael b'id il-messaġġiera, u qal: Kull
min ma joħroġx wara Sawl u wara Samwel,
hekk isir mill-gniedes tiegħu. U l-biża'
tal-Mulej waqa' fuq il-poplu, u ħarġu bħal
raġel wieħed.
8 U xħin għaddhom f'Beżek, ulied
Iżrael kienu tliet mitt elf, u l-irġiel ta' Ġuda
tletin elf.
9 U qalu lill-messaġġiera li kienu ġew:
Hekk tgħidu lill-irġiel ta' Ġabes-Gilgħad:
Għada, malli tisħon ix-xemx, ikollkom
il-għajnuna. U l-messaġġiera ġew, u taw
l-aħbar lill-irġiel ta' Ġabes; u ferħu.
10 Għalhekk l-irġiel ta' Ġabes qalu:
Għada noħorġu għandkom, u tagħmlu
bina kulma jogħġobkom.
11 U hekk kien il-għada, li Sawl qassam
il-poplu fi tliet qtajja; u daħlu f'nofs il-
kamp tal-Għammonin fis-sahra tas-sebħ,
u qatlu lill-Għammonin sama saħan
in-nhar: u ġara, li dawk li baqa' xterrdu,
u ma baqgħux minnhom tnejn flim-
kien.
12 U l-poplu qal lil Samwel: Min hu li
qal: Huwa Sawl isaltan fuqna? Agħtuna
l-irġiel ħalli noqtluhom.
13 U Sawl qal: Ħadd ma jinqatel
illum: għax illum il-Mulej għamel il-
ħelsien f'Iżrael.
14 Imbagħad Samwel qal lill-poplu:
Ejjew immorru Gilgal, u] nġeddu s-saltna
hemm.
15 Għalhekk il-poplu kollu mar Gilgal,
u hemm għamlu lil Sawl sultan quddiem
il-Mulej f'Gilgal. Hemm ukoll issagrifi-
kaw sagrifiċċji tas-sliem quddiem il-
Mulej; u hemm Sawl u l-irġiel kollha
ta' Iżrael ferħu għall-aħħar.

12 Imbagħad Samwel qal lil Iżrael
kollu: Ara, smajt leħinkom f'kulma
għidtuli, u għamilt sultan fuqkom.
2 U issa, hawn hu s-sultan jimxi fost-
kom: U jien xjieħt u xagħri abjad, u ara,
uliedi qegħdin magħkom: u jiena mxejt
quddiemkom minn żgħoriti sa dan il-jum.
3 Ara, hawn jien: ixhdu għalija qud-
diem il-Mulej, u quddiem il-midluk
tiegħu: il-ġendus ta' min ħadt jien? jew
il-ħmar ta' min ħadt jien? jew lil min
sraqt? Lil min ħqart? minn id min ħadt
jien xi għotja biex ngħammad għajnejja
biha? U jien inroddhielu.
4 U qalulu: Ma sraqtniex, u ma
ħqartniex, u ma ħadt xejn minn id ħadd.
5 U qalilhom: Xiehed il-Mulej għali-
kom, u xiehed il-midluk tiegħu dan il-jum,
li ma sibtu xejn f'idejha. U wieġbu:
Xiehed hu!
6 U Samwel qal lill-poplu: Hu l-Mulej
li ta lil Mosè u lil Arun lilkom, u li talla'
lil missirijietkom mill-art ta' l-Eġittu.
7 Għalhekk, issa, ejjew 'il quddiem,
biex jien inkun nista' nirraġuna magħkom
quddiem il-Mulej fuq il-ġid kollu li l-
Mulej għamel magħkom u ma' missirijiet-
kom.
8 Meta Ġakobb ġie l-Eġittu, u missiri-
jietkom għajtu lill-Mulej, il-Mulej imbagħ-
ad bagħat lil Mosè u lil Arun, li ħarġu
lil missirijietkom mill-Eġittu, u qegħidhom
f'dan il-post.
9 U meta nsew il-Mulej, Alla tagħhom,
hu biegħhom f'id Sisra, kap ta' l-eżerċtu
ta' Ħasor, u f'id il-Filistin, u f'id is-sultan
ta' Mowab, u huma ġġieldu kontra
tagħhom.
10 U għajtu lill-Mulej, u qalu: Dnibna,
għax tlaqna lill-Mulej, u qdejna l-Bagħalim
u l-Għastarot: iżda issa eħlisna minn id
l-egħdewwa tagħna, u naqduk.
11 U l-Mulej bagħat lil Ġerubbagħal, u
lil Bedan, u lil Ġeftaħ, u lil Samwel, u
ħeliskom minn id l-egħdewwa tagħkom
dawramejt, u għammartu bla biża'.
12 U meta rajtu li Naħas, sultan ta'
wlied Għammon, ġej għalikom, għidtuli:
Le; imma sultan isaltan fuqna, għalkemm
il-Mulej, Alla tagħkom, kien is-sultan
tagħkom.
13 Għalhekk, issa, araw is-sultan li
ħtartu, u li xtaqtu! U, ara, il-Mulej ta
sultan fuqkom.
14 Jekk tibżgħu mill-Mulej, u taqduh,
u tisimgħu minn leħnu, u ma teħduhiex
kontra l-kmand tal-Mulej, imbagħad,
sew intom u sew is-sultan li jsaltan fuqkom
tibqgħu timxu wara l-Mulej, Alla tagħ-
kom:
15 U jekk ma tisimgħux minn leħen
il-Mulej, iżda teħduha kontra l-kmand
tal-Mulej, id il-Mulej tkun kontra tagħ-
kom, kif kienet kontra missirijietkom.
16 Għalhekk, issa, oqogħdu u araw

dil-ħaġa kbira, li l-Mulej sa jagħmel taħt
għajnejkom.
17 Mhux ħsad il-qamħ daż-żmien?
Jien insejjaħ il-Mulej, u jagħti ragħad u
xita; biex tkunu tafu u taraw li d-deni
tagħkom hu kbir, li għamiltu f'għajnejn
il-Mulej, li titolbu għalikom sultan.
18 U Samwel talab lill-Mulej; u l-Mulej
bagħat ragħad u xita dak in-nhar: u
l-poplu kollu baża' ħafna mill-Mulej u
minn Samwel.
19 U l-poplu kollu qal lil Samwel: Itlob
għall-qaddejja tiegħek lill-Mulej, Alla
tiegħek, biex ma mmutux: għax żidna ma'
dnubietna kollha dad-deni, li nitolbu
għalina sultan.
20 U Samwel qal lill-poplu: La tib-
żgħux: intom għamiltu dad-deni kollu:
biss la twarrbux minn wara l-Mulej, iżda
aqdu l-Mulej b'qalbkom kollha.
21 U la ddurux: għax imbagħad tmorru
wara l-frugħat, li xejn ma jiswew u ma
jistgħux jeħilsukom; għax frugħat huma.
22 Għax il-Mulej ma jitlaqx il-poplu
tiegħu minħabba ismu l-kbir: għax
għoġbu l-Mulej jagħmilkom poplu tiegħu.
23 U jien, barra minni, li nidneb kontra
l-Mulej, billi ma nibqax nitlob għalikom:
iżda ngħallimkom it-triq it-tajba u
s-sewwa.
24 Biss ibżgħu mill-Mulej, u aqduh
fis-sewwa b'qalbkom kollha: għaliex araw
kemm ħwejjeġ kbar għamlilkom.
25 Iżda jekk tibqgħu tagħmlu d-deni,
tintemmu sew intom u sew is-sultan
tagħkom.

13 Sawl kien ilu jsaltan sena; u meta
kien ilu jsaltan sentejn fuq Iżrael,
2 Sawl ħatar għalih tlitt elef raġel ta'
Iżrael; li minnhom elfejn kienu ma' Sawl
f'Mikmas u f'art il-għoljiet ta' Betel, u elf
kienu ma' Ġonatan f'Gibegħa ta' Ben-
jamin: u l-bqija tal-poplu bagħtu kulħadd
lejn it-tinda tiegħu.
3 U Ġonatan ħabat għall-għassa tal-
Filistin li kien hemm Geba, u l-Filistin
semgħu b'dan. U Sawl daqq it-tromba
fl-art kollha, u qal: Ħa jisimgħu l-
Lhud.
4 U Iżrael kollu sama' li Sawl ħabat
għall-għassa tal-Filistin, u li Iżrael sar
mibgħud mill-Filistin. U nġama' l-poplu
wara Sawl f'Gilgal.
5 U l-Filistin inġemgħu biex jitqabdu
ma' Iżrael: tletin elf mirkeb, sitt elef fieres,
u nies daqs ir-ramel li hemm f'xatt il-
baħar fil-kotra: u telgħu, u waqqfu l-kamp
f'Mikmas, lejn il-lvant ta' Bet-Awen.
6 Xħin ir-rġiel ta' Iżrael raw li huma
fid-dieq, (għax il-poplu kien marsus,)
il-poplu staħba fl-egħrien, u fl-imsaġar, u
fil-blat, u fil-ħofor, u fil-bjar.
7 U x'uħud mill-Lhud qasmu l-Ġurdan
lejn art Gad u Gilgħad. Sawl kien għadu
Gilgal; u l-poplu kollu mriegħed kien ġej
warajh.
8 U stenna sebat ijiem, daqs iż-żmien
li ftiehem ma' Samwel: iżda Samwel ma
ġiex Gilgal; u l-poplu xtered minn
miegħu.
9 U Sawl qal: Ġibuli hawn l-offerta tal-
ħruq, u s-sagrifiċċji tas-sliem. U offra
l-offerta tal-ħruq.
10 U ġara, malli temm joffri l-offerta
tal-ħruq, illi Samwel wasal; u Sawl ħareġ
jiltaqa' miegħu biex isellimlu.
11 U Samwel qal: X'għamilt? U Sawl
qal: Billi rajt li l-poplu xtered minn
miegħi, u int ma ġejtx fiż-żmien miftie-
hem, u li l-Filistin kienu jinġemgħu f'Mik-
mas;
12 Għidt għalhekk jien: Il-Filistin
jinżlu issa għalija f'Gilgal, u jien għadni
ma tlabtx lill-Mulej: għalhekk għamilt
il-ħila, u offrejt offerta tal-ħruq.
13 U Samwel qal lil Sawl: Tbellaht: ma
ħaristx il-liġi tal-Mulej, Alla tiegħek, li
tak: għax kieku s'issa l-Mulej wettaqlek
saltnatek għal dejjem fuq Iżrael.
14 Iżda issa saltnatek ma tibqax: il-
Mulej fittex għalih raġel għal qalbu, u
l-Mulej qiegħdu prinċep tal-poplu tiegħu,
għax int ma ħaristx li ordnalek il-Mulej.
15 U Samwel qam, u tala' minn Gilgal
lejn Gibegħa ta' Benjamin. U Sawl għadd
in-nies li kienu jinsabu miegħu, madwar
sitt mija.
16 U Sawl, u Ġonatan, ibnu, u n-nies
li kienu jinsabu magħhom, qagħdu f'Gi-
begħa ta' Benjamin: iżda l-Filistin waqqfu
l-kamp f'Mikmas.
17 U qatgħa biex tħarbat ħarġet mill-
kamp tal-Filistin imqassma fi tliet taqsi-
miet: taqsima waħda lwiet lejn it-triq li
tagħti lejn Għofra, f'art Sugħal:
18 U taqsima oħra lwiet lejn Bet-
Ħoron: u t-taqsima l-oħra lwiet lejn
it-triq tat-tarf li jħares fuq wied Seboghim,
lejn id-deżert.
19 Issa l-ebda ħaddied ma kien hemm
f'art Iżrael kollha: għax kienu jgħidu
l-Filistin: Li ma jagħmlux il-Lhud sjuf
u lanez għalihom:
20 Iżda l-Iżraelin kollha kienu jinżlu
għand il-Filistin, biex kull wieħed isinn
il-minġell tiegħu, u s-sikka tiegħu, u l-
mannara tiegħu, u l-fiesa tiegħu.
21 Iżda kellhom lima għall-fisien, u
għas-sikek, u għall-imdieri, u għall-
imnanar, u biex iraqqu l-ponta tan-nig-
gieża.
22 Hekk ġara f'jum it-taqbida, illi ma
nsabx la sejf u lanqas lanza f'id il-poplu
kollu li kien ma' Sawl u ma' Ġonatan:
iżda kien jinsab biss għand Sawl u għand
Ġonatan, ibnu.
23 U l-għassa tal-Filistin ħarġet lejn
il-mogħdija ta' Mikmas.

14 Jum wieħed ġara, illi Ġonatan, bin
Sawl, qal liż-żagħżugħ li kien
jerfagħlu l-armi tiegħu: Ejja, ħa ngħaddu
sal-għassa tal-Filistin, li hemm in-naħa
l-oħra. Iżda ma qalx lil missieru.
2 U Sawl kien qiegħed fi truf Gibegħa
taħt ir-rummiena li hemm Migron; u
n-nies li kienu miegħu kienu madwar sitt
mitt raġel.
3 U Aħija, bin Aħitub, ħu Ikabod, bin
Fineħas, bin Għeli, qassis tal-Mulej f'Silo,
kellu fuqu l-efod. U l-poplu ma kienx jaf
li Ġonatan mar.
4 U bejn il-mogħdijiet, li kien ifittex
Ġonatan biex igħaddi minnhom lejn il-
għassa tal-Filistin, kien hemm sinna blat
minn din-naħa 'l hawn, u sinna blat minn
dik in-naħa 'l hemm: isem il-wieħed
Boses, u isem l-ieħor Seni.
5 Il-blat il-wieħed kien jitla' in-naħa
tat-tramuntana, quddiem Mikmas, u l-blat
l-ieħor in-naħa tan-nofsinhar, quddiem
Gibegħa.
6 U Ġonatan qal liż-żagħżugħ li kien
jerfagħlu l-armi tiegħu: Ejja ħa ngħaddu
lejn il-għassa ta' dawn in-nies bla ċirkon-
ċiżjoni: għandu mnejn il-Mulej jagħmel
xi ħaġa għalina: għax xejn ma jżommu
l-Mulej li jeħles b'ħafna jew bi ftit.
7 U r-reffiegħ ta' l-armi tiegħu qallu:
Agħmel kulma hemm f'qalbek: ibqa'
għaddej; ara, jien miegħek skond qalbek.
8 Imbagħad Ġonatan qal: Ara, aħna
ngħaddu għal għand dawn ir-rġiel, u nuru
lilna nfusna lilhom.
9 Jekk igħidulna hekk: Ieqfu sa niġu
ħdejkom; aħna noqogħdu fejn inkunu, u
ma nitilgħux lejhom.
10 Iżda jekk igħidulna hekk: Itilgħu
lejna; aħna mbagħad nitilgħu: għax il-
Mulej ikun rħiehom f'idejna: u dan ikun
għelm għalina.
11 U t-tnejn dehru lill-għassa tal-
Filistin: u l-Filistin qalu: Ara, il-Lhud
ħerġin mill-ħofor li nħbew fihom.
12 U l-irġiel tal-għassa kellmu lil
Ġonatan u lir-reffiegħ ta' l-armi tiegħu, u
qalu: Itilgħu lejna, u aħna nurukom xi
ħaġa. U Ġonatan qal lir-reffiegħ ta' l-armi
tiegħu: Itla' warajja, għax il-Mulej
irħiehom f'id Iżrael.
13 U Ġonatan tala' fuq idejh u fuq
riġlejh, u r-reffiegħ ta' l-armi tiegħu
warajh: u l-Filistin waqgħu quddiem
Ġonatan, u r-reffiegħ ta' l-armi tiegħu kien
joqtol warajh.
14 U dak l-ewwel qtil li għamel
Ġonatan u r-reffiegħ ta' l-armi tiegħu, kien
ta' xi għoxrin raġel, f'tul ta' nofs radda
f'fiddien raba'.
15 U l-biża' xtered fil-kamp, u fir-raba',
u fost il-poplu kollu: il-għases, u l-qtajja li
ħarġu jeqirdu, tkexkxu huma wkoll, u
triegħdet l-art: u kien hemm biża' t'Alla.
16 U l-għassiesa ta' Sawl f'Gibegħa ta'
Benjamin ħarsu; u, ara, il-kotra kienet
imxerrda, u sejra 'l hawn u 'l hemm.
17 Imbagħad Sawl qal lin-nies li kienu
miegħu: Għoddu issa, u araw min mar
minn magħna. U wara li għaddew, sabu li
mhux hemm Ġonatan u r-reffiegħ ta'
l-armi tiegħu.
18 U Sawl qal lil Aħija: Ġib hawn
l-arka t'Alla. Għax l-arka t'Alla dak iż-
żmien kienet ma' wlied Iżrael.
19 U ġara, xħin Sawl kien ikellem lill-
qassis, li l-għagħa li kien hemm fil-kamp
tal-Filistin baqgħet sejra u tiżdied: u Sawl
qal lill-qassis: Iġbed idek.
20 U Sawl u l-poplu kollu li kien
miegħu nġemgħu, u marru għat-taqbida:
u, ara, is-sejf ta' kull raġel kien imdawwar
lejn sieħbu, u kien hemm kunfużjoni
kbira ħafna.
21 U l-Lhud li qabel kienu mal-Filistin,
u li telgħu magħhom fil-kamp mill-pajjiż
ta' madwar, huma wkoll daru għal ma'
l-Iżraelin li kienu ma' Sawl u Ġonatan.
22 U r-rġiel kollha ta' Iżrael li nħbew
f'art il-għoljiet ta' Efrajm, xħin semgħu li
l-Filistin kienu qegħdin jaħarbu, rassu
huma wkoll warajhom fit-taqbida.
23 U hekk il-Mulej ħeles lil Iżrael dak
in-nhar: u t-taqbida laħqet sa Bet-Awen.
24 Issa, l-irġiel ta' Iżrael kienu magħ-
fusin dak in-nhar; għax Sawl kien ħallef
il-poplu, billi qal: Misħut ir-raġel li jiekol
xi ikel sa filgħaxija, sa ma nitħallas mill-
egħdewwa tiegħi. Għalhekk ħadd mill-
poplu ma daq ikel.
25 U l-poplu kollu tal-pajjiż daħal fil-
masġar, u kien hemm il-għasel fuq wiċċ
ir-raba'.
26 U xħin il-poplu ġie fil-masġar, ara,
il-għasel kien joktor; iżda ħadd ma medd
idu lejn fommu: għax il-poplu kien jibża'
mill-ħalfa.
27 Iżda Ġonatan ma kienx sama' meta
missieru ħallef il-poplu: għalhekk medd
tarf il-ħatar li kellu f'idu, u deffsu f'xeħda
għasel, u ressaq idu lejn fommu, u għajnejh
ħadu r-ruħ.
28 Imbagħad wieħed mill-poplu wieġeb
u qal: Ħallef ħalfa missierek, billi qal:
Misħut min jiekol xi ikel illum. U l-poplu
kien għajjien.
29 Imbagħad Ġonatan qal: Missieri
għamel ħsara lill-pajjiż: araw, nitlobkom,
kif għajnejja ħadu r-ruħ, għax doqt ftit
minn dal-għasel.
30 Kemm aktar, kieku kiel il-poplu
llum mill-priża li sab ta' l-egħdewwa
tiegħu? Kbira kienet tkun bħal issa t-
taqtigħa fost il-Filistin!
31 U dak in-nhar kissru lill-Filistin
minn Mikmas sa Ajjalon, u l-poplu għeja
għall-aħħar.
32 U l-poplu nxeħet fuq il-priża, u ħadu
ngħaġ, gniedes, u għoġiela, u qatluhom
fl-art; u l-poplu kielhom bid-demm.

33 Imbagħad qalu lil Sawl: Ara, il-
poplu dineb kontra l-Mulej, għax kiel
bid-demm. U Sawl qal: Inqastu: gerbu
lejja ġebla kbira llum.
34 U Sawl qal: Xterdu bejn il-poplu, u
għidulhom: Ġibuli hawn kulħadd il-
gendus tiegħu, u kulħadd in-nagħġa
tiegħu, u oqtluhom hawn, u kulu; u la
tidinbux kontra l-Mulej billi tieklu bid-
demm. U l-poplu kollu ġieb dak il-lejl,
kulħadd il-gendus tiegħu miegħu, u
qatluh hemm.
35 U Sawl bena altar lill-Mulej; kien
l-ewwel altar li Sawl bena lill-Mulej.
36 U Sawl qal: Ħa ninżlu wara l-
Filistin bil-lejl, u naħtfu ħatfa fihom sa
jisbaħ għada, u ma nħallux raġel minn-
hom. U qalu: Agħmel dak li jidhirlek
tajjeb. Imbagħad il-qassis qal: Ħa nersqu
hawn lejn Alla.
37 U Sawl staqsa lil Alla: Ninżel jien
wara l-Filistin? Terħihom int f'idejn
Iżrael? Iżda ma wiġbux dak in-nhar.
38 U Sawl qal: Ersqu 'l hawn, intom
ilkoll mexxejja tal-poplu: u kunu afu, u
araw b'min saret dil-ħtija llum.
39 Għax, daqs kemm hu ħaj il-Mulej,
il-ħellies ta' Iżrael, imqar jekk inhi
f'Ġonatan, ibni, ikollu sgur imut.
40 Imbagħad qal lil Iżrael kollu:
Oqogħdu intom fuq naħa waħda, u jien
u Ġonatan, ibni, noqogħdu n-naħa l-oħra.
U wieġeb il-poplu kollu lil Sawl: Agħmel
dak li jidhirlek tajjeb.
41 Għalhekk Sawl qal lill-Mulej, Alla
ta' Iżrael: Għarraf is-sewwa. U Sawl u
Ġonatan inqabdu: iżda l-poplu ħareġ
ħieles.
42 Itfgħu x-xorti bejni u Ġonatan, ibni.
U nqabad Ġonatan.
43 Imbagħad Sawl qal lil Ġonatan:
Għidli x'għamilt. U Ġonatan għarrfu, u
qal: Doqt daqsxejn għasel b'tarf il-ħatar
li kelli f'idi. Hawn jien, immut!
44 U Sawl qal: Hekk jagħmilli Alla,
u iżjed minn hekk ukoll: għax int sgur
tmut, Ġonatan.
45 U l-poplu qal lil Sawl: Sa jmut
Ġonatan, li għamel dan il-ħelsien kbir
f'Iżrael? Barra minna! Daqs kemm hu
ħaj il-Mulej, ma taqax xagħra waħda biss
minn rasu fl-art; għax bil-għajnuna t'Alla
li għamel hu llum. U hekk il-poplu ħeles
lil Ġonatan, u ma mietx.
46 Imbagħad Sawl tala' min wara
l-Filistin: u marru l-Filistin lejn posthom.
47 U hekk Sawl ħa s-saltna fuq Iżrael,
u tqabad ma' l-egħdewwa tiegħu kollha
fuq kull naħa, ma' Mowab, u ma' wlied
Għammon, u ma' Edom, u mas-slaten ta'
Soba, u mal-Filistin: u kulfejn kien idur,
kien jagħti l-kastig.
48 U wera l-ħila tiegħu, u kisser lill-
Għamalqin, u ħeles lil Iżrael minn id dawk
li kienu jisirquh.
49 Issa wlied Sawl kienu Ġonatan,
Iswi, u Melkisugħa: u l-ismijiet taż-żewġ
bniet tiegħu kienu dawn: isem il-kbira
Merab, u isem ż-żgħira Mikal.
50 U isem mart Sawl kien Aħinogħam,
bint Aħimagħas: u isem il-kaptan ta'
l-eżerċtu tiegħu kien Abner, bin Ner,
iz-ziju ta' Sawl.
51 U Kis kien missier Sawl, u Ner,
missier Abner, kien bin Abijel.
52 U kien qalil it-taqbid mal-Filistin
il-jiem kollha ta' Sawl: u kull meta Sawl
kien jara xi raġel qalbieni, jew xi raġel ta'
ħila, kien jieħdu miegħu.

15 Samwel qal ukoll lil Sawl: Il-Mulej
bagħatni nidilkek biex tkun sultan
fuq il-poplu tiegħu, fuq Iżrael: għalhekk
issa isma' dak li jgħidlek il-Mulej.
2 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: Jien
niftakar dak li Għamaleq għamel lil
Iżrael, kif ħadha kontra tiegħu fit-triq hu
u tiela' mill-Eġittu.
3 Issa itlaq, u aħbat għal Għamaleq, u
eqred għalkollox kulma għandu, u la
tħennx għalihom; iżda oqtol sew irġiel u
sew nisa, tfal u trabi, gniedes u ngħaġ,
iġmla u ħmir.
4 U Sawl imbagħad ġama' l-poplu, u
għaddhom f'Telam, mitejn elf raġel bir-
riġel, u għaxart elef raġel minn Ġuda.
5 U Sawl ġie fil-belt ta' Għamaleq, u
qiegħed għassa moħbija fil-wied.
6 U Sawl qal lill-Kenin: Itilqu, warrbu,
inżlu minn nofs l-Għamalqin, li ma
neqridkomx magħhom: għax intom urejtu
ħniena ma' wlied Iżrael kollha meta
telgħu mill-Eġittu. U hekk il-Kenin
warrbu minn nofs l-Għamalqin.
7 U Sawl kisser lill-Għamalqin, minn
Ħawila sa Sur, fil-lvant ta' l-Eġittu.
8 U qabad ħaj lil Agag, sultan ta'
l-Għamalqin, u qered għalkollox in-nies
kollha b'xifer is-sejf.
9 Iżda Sawl u l-poplu ħennew għal
Agag, u l-aħjar fost in-ngħaġ, u fost il-
gniedes, is-smien u l-ħrief, u kulma kien
tajjeb, u ma ridux jeqirduhom għalkollox:
u kulma kien ħażin u ma jiswiex qerduh.
10 Imbagħad ġiet kelmet il-Mulej
għand Samwel, tgħid:
11 Jisgħobbija li għamilt lil Sawl sultan:
għax dar minn warajja, u ma għamilx dak
li għidtlu. U Samwel għela; u għajjat lill-
Mulej il-lejl kollu.
12 U Samwel qam kmieni filgħodu biex
jiltaqa' ma' Sawl; u ħabbru lil Samwel,
qalulu: Sawl mar lejn Karmel, u, ara,
waqqaf monument għalih, imbagħad dar,
għadda, u niżel Gilgal.
13 U Samwel ġie għand Sawl, u Sawl
qallu: Imbierek int mill-Mulej: jiena
għamilt l-ordni li tagħni l-Mulej.
14 U Samwel qal: X'inhu mela dan

l-agħjat tan-ngħaġ f'widnejja, u ħoss ta' gniedes li qiegħed nisma'?

15 U Sawl wieġeb: Ġibuhom minn għand l-Għamalqin: għax il-poplu kellu ħniena mill-aħjar tan-ngħaġ u tal-gniedes, biex jissagrifika lill-Mulej, Alla tiegħek; iżda l-bqija qridnieh għalkollox.

16 Imbagħad Samwel qal lil Sawl: Biżżejjed! ħa ngħarrfek x'qalli l-Mulej dal-lejl. U qallu: Tkellem!

17 U Samwel qal: Mhux tassew, li għalkemm int kont żgħir f'għajnejk, int sirt il-kap tat-tribujiet kollha ta' Iżrael u l-Mulej dehnek sultan fuq Iżrael?

18 U l-Mulej bagħtek fi triq, u qal: Mur, u eqred għalkollox dawk il-midinbin tal-Għamalqin, u tqabad magħhom sakemm jintemmu.

19 Għaliex ma smajtx minn leħen il-Mulej, iżda nxħett fuq il-priża, u għamilt il-ħażin f'għajnejn il-Mulej?

20 U Sawl qal lil Samwel: Iva, jiena smajt minn leħen il-Mulej, u mxejt fit-triq li l-Mulej bagħatni fiha, u ġibt lil Agag, sultan ta' Għamaleq, u qridt għalkollox l-Għamalqin.

21 Iżda l-poplu ħa mill-priża, ngħaġ u gniedes, l-aħjar tal-ħwejjeġ li kellhom jinqerdu għalkollox, biex jissagrifikahom lill-Mulej, Alla tiegħek, f'Gilgal.

22 U Samwel qal: Jogħġbu l-Mulej l-offerti maħruqin u s-sagrifiċċji daqs li tisma' minn leħen il-Mulej? Ara, li tobdi aħjar mis-sagrifiċċju, u li tagħti widen aħjar minn xaħam il-kbiex.

23 Għax li wieħed ma jridx jisma' hu bħal dnub is-seħer, u l-ebusija tar-ras hi bħal ħażen u l-qima ta' l-allat. Talli int warrabt kelmet il-Mulej, hu warrbek ukoll milli tkun sultan.

24 U Sawl qal lil Samwel: Dnibt: għax ksirt kelmet il-Mulej, u kliemek: jien bżajt min-nies, u smajt kliemhom.

25 Għalhekk, issa, nitolbok, aħfer dnubi, u arġa' lura miegħi, biex jien inqim lill-Mulej.

26 U Samwel qal lil Sawl: Ma narġax lura miegħek: għax int barrejt kelmet il-Mulej, u l-Mulej barriek biex ma tibqax sultan fuq Iżrael.

27 U xħin Samwel dar biex jitlaq, Sawl qabadlu dejl il-mantar, u ċċarrat.

28 U Samwel qallu: Il-Mulej ċarrat saltnet Iżrael minn fuqek illum, u taha lil għajrek, li hu aħjar minnek.

29 U dak li hu l-Glorja ta' Iżrael ma jigdibx u ma jindimx: għax hu mhux bniedem, biex jindem.

30 Imbagħad qal: Dnibt: iżda int issa weġġahni, nitolbok, quddiem ix-xjuħ tal-poplu tiegħi, u quddiem Iżrael, u arġa' lura miegħi, biex inqim il-Mulej, Alla tiegħek.

31 U hekk Samwel raġa' lura wara Sawl; u Sawl qiem il-Mulej.

32 Imbagħad Samwel qal: Ġibuli hawn lil Agag, is-sultan tal-Għamalqin. U Agag mar lejh kollu ferħan. U Agag qal: Tabilħaqq għadda mrar il-mewt!

33 U Samwel qal: Bħalma sejfek ħalla nisa bla wlied, hekk ommok tibqa' bla wlied fost in-nisa. U Samwel qatta' lil Agag bċejjeċ quddiem il-Mulej f'Gilgal.

34 Imbagħad Samwel telaq lejn Rama, u Sawl tala' lejn daru f'Gibegħa ta' Sawl.

35 U Samwel ma ġiex jara iżjed lil Sawl sa jum mewtu: madankollu Samwel beka lil Sawl: u l-Mulej nidem li għamel lil Sawl sultan fuq Iżrael.

16 U l-Mulej qal lil Samwel: Kemm sa ddum tibki lil Sawl, meta jien warrabtu biex ma jsaltanx fuq Iżrael? Imla qarnek biż-żejt, u mur; u jien nibagħtek għand Ġessi il-Betlehmi, għax għażilt għalija sultan fost uliedu.

2 U Samwel qal: Kif nista' mmur? Jekk jisma' Sawl, joqtolni. U l-Mulej qal: Ħu għoġla miegħek, u għid: Ġejt nissagrifika lill-Mulej.

3 U stieden lil Ġessi għas-sagrifiċċju, u jien ingħarrfek x'għandek tagħmel: u tidhenli lil min ingħidlek.

4 U Samwel għamel dak li qallu l-Mulej, u mar Betlehem. U x-xjuħ tal-belt laqgħuh bir-rogħda, u qalu: Ġibt is-sliem?

5 U wieġeb: Ġibt is-sliem: ġejt biex nissagrifika lill-Mulej: tqaddsu, u ejjew miegħi għas-sagrifiċċju. U qaddes lil Ġessi u lil uliedu, u stedinhom għas-sagrifiċċju.

6 U ġara, xħin daħlu, illi ra lil Elijab, u qal: Tabilħaqq quddiem il-Mulej hu l-midluk tiegħu.

7 U l-Mulej qal lil Samwel: La tħarisx lejn surtu jew lejn il-għoli ta' tulu; għax jien barrejtu. Mhux bħal ma jara l-bniedem, jara Alla; għax il-bniedem jara dak li jidher, u l-Mulej jara l-qalb.

8 Imbagħad Ġessi sejjaħ lil Abinadab, u ġiegħlu jgħaddi minn quddiem Samwel; iżda Samwel qal: Lanqas lil dan ma ħatar il-Mulej.

9 Imbagħad Ġessi ġiegħel lil Sammah jgħaddi. U qal: Lanqas lil dan ma ħatar il-Mulej.

10 U Ġessi raġa' ġiegħel sebgħa minn uliedu jgħaddu minn quddiem Samwel. U Samwel qal lil Ġessi: Il-Mulej ma għażilx lil dawn.

11 U Samwel qal lil Ġessi: Huma hawn ilkoll uliedek? Wieġeb Ġessi: Għad baqa' ż-żgħir, li qiegħed jirgħa in-ngħaġ. U Samwel qal lil Ġessi: Ibgħat ġibu: għax ma noqogħdux bil-qiegħda sa ma jiġi hawn.

12 U bagħat iġibu. Kien ixqar, b'wiċċ ħelu, u bixra sabiħa. U l-Mulej qal: Qum, idhnu: għax dan hu.

13 Imbagħad Samwel ħa l-qarn taż-żejt, u dehnu f'nofs ħutu: u l-Ispirtu tal-Mulej ġie fuq David minn dak in-nhar 'il quddiem. U Samwel qam, u telaq lejn Rama.

14 Iżda l-Ispirtu tal-Mulej warrab minn Sawl, u spirtu ħażin mill-Mulej kien iħabbtu.

15 U l-qaddejja ta' Sawl qalu lilu: Ara, issa, spirtu ħażin mill-Mulej qiegħed iħabbtek.

16 Ħalli sidna issa jqabbad il-qaddejja tiegħek, li huma quddiemek, biex ifittxu raġel, li jaf idoqq tajjeb l-arpa: u jiġri, xħin l-ispirtu ħażin minn Alla jkun fuqek, li jdoqq b'idu l-arpa, u int tħossok aħjar.

17 U Sawl qal lill-qaddejja tiegħu: Fittxuli raġel li jdoqq tajjeb, u ġibuhuli.

18 Imbagħad wieġeb wieħed mill-qaddejja, u qal: Ara, jien rajt wieħed minn ulied Ġessi, il-Betlehmi, li jaf idoqq tajjeb, raġel ta' ħila, u gwerrier, u għaqli fi kliemu, u sabiħ f'surtu, u l-Mulej miegħu.

19 Għalhekk Sawl bagħat messaġġier għand Ġessi, u qal: Ibgħatli lil David ibnek, li qiegħed man-ngħaġ.

20 U Ġessi ħa ħmar mgħobbi ħobż, u ġarra nbid, u gidi, u bagħathom ma' David, ibnu, lil Sawl.

21 U David wasal għand Sawl, u qagħad quddiemu: u Sawl ħabbu ħafna: u sar ir-reffiegħ ta' l-armi tiegħu.

22 U Sawl bagħat igħid lil Ġessi: Ħa joqgħod David quddiemi; għax sab ħniena quddiemi.

23 U kien jiġri, xħin l-ispirtu ħażin minn Alla kien ikun fuq Sawl, illi David kien jieħu l-arpa, u jdoqq b'idu: u Sawl kien jistrieħ, u jħossu tajjeb, u l-ispirtu ħażin kien iwarrab minn fuqu.

17 Issa l-Filistin ġemgħu l-eżerċti tagħhom għat-taqbida. u ltaqgħu Soko ta' Ġuda, u waqqfu l-kamp bejn Soko u bejn Għażeqa, f'Efes-Dammim.

2 U Sawl u l-irġiel ta' Iżrael inġemgħu, huma wkoll, u waqqfu l-kamp f'wied Ela, u tqassmu għat-taqbida quddiem il-Filistin.

3 U l-Filistin kienu qegħdin fuq muntanja fuq naħa, u Iżrael kien qiegħed fuq muntanja fuq in-naħa l-oħra: u kien hemm il-wied bejniethom.

4 U mill-kamp tal-Filistin ħareġ raġel bejjien, ismu Goljat, minn Gatt; tulu kien sitt idriegħ u xiber.

5 U fuq rasu kellu elmu tal-bronż, u kien liebes kurazza maħduma qxur; użin il-kurazza kien ħamest elef xekel tal-bronż.

6 Kellu f'riġlejh xedd tal-bronż, u labarda tal-bronż, bejn spallejh.

7 U l-lasta tal-lanza tiegħu kienet bħal mutwa tan-nissieġ; u ras il-lanza tiegħu kienet tiżen sitt mitt xekel tal-ħadid: u wieħed jarfa' t-tarka kien jimxi quddiemu.

8 U waqaf; u għajjat lill-qtajja ta' Iżrael, u qalilhom: Għaliex ħriġtu tit-qassmu għat-taqbida? Miniex jien il-Filisti, u intom il-qaddejja ta' Sawl? Agħżlu raġel għalikom, u ħalluh jinżel għalija.

9 Jekk jiflaħ jitqabad miegħi, u joqtolni, inkunu aħna l-qaddejja tagħkom: iżda jekk negħlbu jien, tkunu intom is-sudditi tagħna, u taħdmu għalina.

10 U l-Filisti raġa' qal: Jien nisfida l-qtajja ta' Iżrael illum; agħtuni raġel, ħa nitqabdu flimkien.

11 Xħin Sawl u Iżrael kollu semgħu dal-kliem tal-Filisti, triegħdu, u beżgħu wisq.

12 Issa David kien bin raġel Efrati minn Betlehem ta' Ġuda, li kien jismu Ġessi, u li kellu tmien ulied: u Ġessi kien xiħ fi żmien Sawl, imdaħħal fiż-żmien fost in-nies.

13 U t-tliet ulied il-kbar ta' Ġessi marru ma' Sawl għat-taqbida: u isem it-tliet uliedu li marru għat-taqbida kien Elijab, il-kbir; Abinadab, it-tieni; u Sammah, it-tielet.

14 U David kien iż-żgħir: u t-tlieta l-kbar marru wara Sawl,

15 Iżda David kien ġej u sejjer minn għand Sawl biex jirgħa n-ngħaġ ta' missieru f'Betlehem.

16 U l-Filisti kien jersaq 'il quddiem filgħodu u filgħaxija, u dam jagħmel hekk erbgħin jum.

17 U Ġessi qal lil ibnu David: Ħu issa għal ħutek efa minn dal-qamħ ingaljat, u dawn il-għaxar ħobżiet, u iġri lejn il-kamp għand ħutek;

18 U ħu dawn il-għaxar ġbejniet lill-kaptan ta' l-elf tagħhom, u ara ħutek humiex tajbin, u ġib aħbarhom.

19 Issa Sawl, u huma, u l-irġiel kollha ta' Iżrael, kienu fil-wied ta' Ela, jitqabdu mal-Filistin.

20 U David qam kmieni filgħodu, u ħalla n-ngħaġ f'idejn għassies, u għabba l-ikel, u telaq bħal ma ikkmandah Ġessi; u wasal fil-kamp, xħin l-eżerċtu kien ħiereġ għat-taqbida, u jgħajjat agħjat ta' gwerra.

21 Għax Iżrael u l-Filistin kienu tqassmu, eżerċtu kontra eżerċtu.

22 U David ħalla l-ħwejjeġ li ġieb miegħu f'idejn dak li jieħu ħsieb il-bagalji, u ġera lejn il-linja tat-taqbida; u kif wasal, sellem lil ħutu.

23 U hu u jitkellem magħhom, ara, ir-raġel bejjien, il-Filisti minn Gatt, li kien jismu Goljat, tala' mill-fillieri tal-Filistin, u raġa' qal il-kliem tas-soltu, u David semgħu.

24 U l-irġiel kollha ta' Iżrael, kif raw lir-raġel, ħarbu minnu, u beżgħu ħafna.

25 U l-irġiel ta' Iżrael qalu: Rajtuh
dar-raġel li tiela'? Tassew, biex jisfida lil
Iżrael tala': jekk xi raġel joqtlu, is-sultan
jagħnih b'għana kbir, u jagħtih lil bintu,
u lil dar missieru jagħmilha meħlusa
f'Iżrael.
26 U David qal lir-rġiel li kienu ħdejh:
X'jagħmlulu lir-raġel li joqtol lil dan il-
Filisti, u jneħħi l-għajb minn fuq Iżrael?
Għax min hu dal-Filisti bla ċirkonċiżjoni
biex jisfida l-eżerċti t'Alla ħaj?
27 U n-nies tennietlu l-istess kliem, u
qalet: Hekk jagħmlulu lir-raġel li joqtlu.
28 U Elijab, ħuh il-kbir, semgħu, hu u
jitkellem mar-rġiel: u għadab Elijab xegħel
għal David, u qal: Għaliex inżilt hawn?
u ma' min ħallejt dawk il-ftit ngħaġ fid-
deżert? Jien naf il-kburija tiegħek, u
l-ħażen ta' qalbek; għax int inżilt biex
tara t-taqbida.
29 U David qal: X'għamilt jien issa?
Mhux kelma kienet?
30 U dar minn ħdejh lejn wieħed ieħor,
u għamillu l-istess mistoqsija: u n-nies
wiġbuh bħal ma wiġbuh l-ewwel darba.
31 U malli semgħu l-kliem li kien qal
David, qaluh quddiem Sawl: u bagħat
għalih.
32 U David qal lil Sawl: Ħalli ħadd ma
jaqta' qalbu minħabba fih; il-qaddej
tiegħek imur u jitqabad ma' dan il-Filisti.
33 U Sawl qal lil David: Int ma tistax
tmur għal dan il-Filisti biex titqabad
miegħu: għax int għadek tifel, u hu
gwerrier sa min żgħoritu.
34 U David qal lil Sawl: Il-qaddej
tiegħek kien jirgħa n-ngħaġ ta' missieru,
u jekk kien jiġi xi ljun, u xi ors, u jaħtaf
ħaruf mill-merħla:
35 Kont immur warajh, u nidorbu, u
neħilsu minn ħalqu: u xħin kien iħebb
għalija, kont naqbdu minn ilħitu, u
nidorbu, u noqtlu.
36 Il-qaddej tiegħek qatel sew l-iljun u
sew l-ors: u dan il-Filisti bla ċirkonċiżjoni
jkun bħal wieħed minnhom, la darba sfida
l-eżerċti t'Alla ħaj.
37 David qal ukoll: Il-Mulej li ħelisni
minn sieq l-iljun, u min sieq l-ors, jeħlisni
min id dan il-Filisti. U Sawl qal lil David:
Mur, u l-Mulej ikun miegħek.
38 U Sawl libbes lil David bl-ilbies
tiegħu, u qegħidlu elmu tal-bronż fuq
rasu; u libbsu wkoll kurazza.
39 U David ħażżem sejfu fuq ħwejġu,
u tħabat biex imur; għax ma kienx għadu
ippruvahom. U David qal lil Sawl: Ma
nistax immur b'dawn; għax jien miniex
imdorri bihom. U David neħħiehom minn
fuqu.
40 U ħa l-ħatar f'idu, u għażel ħames
ċagħkiet lixxi mill-wied, u qegħidhom fix-
xkora tar-ragħajja li kellu, li kienet
isservih flok ħorġa; u l-wadab kien f'idu:
u resaq lejn il-Filisti.
41 U l-Filisti mexa wkoll, u resaq lejn
David; u r-raġel li kien jerfagħlu t-tarka
kien miexi quddiemu.
42 U xħin il-Filisti ħares, u ra lil David,
stmellu: għax kien żagħżugħ, u ħamrani,
u wiċċu ħelu.
43 U l-Filisti qal: Jaqaw jien kelb biex
int ġej għalija bl-oħtra? U l-Filisti seħet
lil David b'allatu.
44 U l-Filisti qal lil David: Ersaq lejja,
u jien nagħti ġismek lit-tjur tas-sema, u
lill-bhejjem tar-raba'.
45 Imbagħad qal David lill-Filisti: Int
ġej lejja b'sejf, b'lanza, u labarda: iżda
jien ġej lejk f'isem il-Mulej ta' l-eżerċti,
Alla ta' l-eżerċti ta' Iżrael, li int għajjart.
46 Illum il-Mulej jerħik f'idejja; u
nidorbok, u nneħħi rasek minn fuqek; u
l-iġsma ta' l-eżerċtu tal-Filistin illum
nagħtihom lit-tjur tas-sema, u lill-bhejjem
ta' l-art; biex l-art kollha tkun taf li hemm
Alla f'Iżrael.
47 U dil-ġemgħa kollha tkun taf li
mhux bis-sejf u l-lanza jeħles il-Mulej:
għax tal-Mulej it-taqbida, u jerħikom
f'idejna.
48 U ġara, malli l-Filisti qam, u ġie u
resaq biex jiltaqa' ma' David, illi David
ġera malajr lejn il-linja tat-taqbida biex
jiltaqa' mal-Filisti.
49 U David medd idu fix-xkora, u ħa
minnha ċagħka, u waddabha, u darab il-
Filisti fi ġbinu, hekk li ċ-ċagħka weħlet
fi ġbinu; u waqa' għal wiċċu fl-art.
50 U hekk David għeleb il-Filisti bil-
wadab u biċ-ċagħka, u darab il-Filisti, u
qatlu; iżda David ma kellux sejf f'idu.
51 Imbagħad David ġera, u waqaf
ħdejn il-Filisti, u qabad sejfu, u siltu minn
għantu, u qatlu, u qatagħlu rasu bih. U
malli l-Filistin raw li miet il-qawwi tagħ-
hom, ħarbu.
52 U l-irġiel ta' Iżrael u ta' Ġuda qamu,
u għajtu, u għamlu għal wara l-Filistin, sa
tasal fil-wied, u sa bwieb Ekron. U
l-miġruħin tal-Filistin imlew it-triq minn
Sagħrajim, sa Gatt, u sa Ekron.
53 Xħin reġgħu lura wlied Iżrael mill-
ġiri wara l-Filistin, ħadu li sabu fil-kamp
tagħhom.
54 U David ħa ras il-Filisti, u ġiebha
Ġerusalem; iżda l-armi tiegħu qegħidhom
fit-tinda tiegħu.
55 U xħin Sawl ra lil David ħiereġ
għall-Filisti, qal lil Abner, il-kap ta'
l-eżerċtu: Abner, bin min hu ż-żagħżugħ?
U Abner qal: Fuq ħajtek, o sultan, ma nafx.
56 U s-sultan qal: Staqsi int bin min hu
ż-żagħżugħ.
57 U xħin David raġa' lura minn qtil
il-Filisti, Abner ħadu, u daħħlu quddiem
Sawl, b'ras il-Filisti f'idu.
58 U Sawl qallu: Bin min int ja żagħ-
żugħ? U David wieġeb: Bin il-qaddej
tiegħek Ġessi, il-Betlehmi.

18 U ġara, hekk kif temm jitkellem ma'
Sawl, illi ruħ Ġonatan irtabtet ma'
ruħ David, u Ġonatan ħabbu bħalu
nnifsu.
2 U Sawl ħadu dak in-nhar, u ma
ħalliehx imur aktar dar missieru.
3 Imbagħad Ġonatan intrabat b'għaqda
ma' David, għax kien iħobbu bħal ruħu
stess.
4 U Ġonatan naża' l-mantar li kellu
fuqu, u taħ lil David; u hekk għamel ukoll
minn ħwejġu, minn sejfu, minn qawsu, u
minn ħżiemu.
5 U David kien imur kulfejn kien
jibagħtu Sawl, u kien jimxi bil-għaqal:
u Sawl qiegħdu fuq il-gwerrieri, u kien
jogħġob lill-poplu kollu, kif ukoll lill-
qaddejja ta' Sawl.
6 U ġara huma u deħlin, wara li David
raġa' lura minn qtil il-Filisti, illi n-nisa
ħarġu mill-bliet kollha ta' Iżrael, igħannu
u jiżfnu, biex jiltaqgħu mas-sultan Sawl,
bit-tanbur, bil-ferħ, u bi strumenti
tad-daqq.
7 U n-nisa kienu jwieġbu waħda lil
oħra huma u jdoqqu, u jgħidu: Sawl qatel
l-elf tiegħu, u David l-għaxart eluf tiegħu.
8 U Sawl saħan ħafna, għax dak li
kienu jgħidu ma għoġbux; u qal: Taw lil
David l-għaxart eluf, u lili tawni biss eluf:
u x'jista' jkollu aktar milli jieħu s-saltna?
9 U Sawl beda jara ikrah lil David
minn dak in-nhar 'il quddiem.
10 U ġara l-għada, illi spirtu ħażin,
mibgħut minn Alla, ġie fuq Sawl, u kien
qisu barra minnu nnifsu ġo nofs id-dar:
U David kien idoqq l-arpa b'idu, bħal
drabi oħra: u kien hemm lanza f'id Sawl.
11 U Sawl tafa' l-lanza; għax qal:
Inwaħħal lil David mal-ħajt. U David dar
minn quddiemu darbtejn.
12 U Sawl kien jibża' minn David, għax
il-Mulej kien miegħu, u minn għand Sawl
kien warrab.
13 Għalhekk Sawl warrbu minn ħdejh,
u għamlu kaptan ta' elf; u David kien
joħroġ u jidħol quddiem il-poplu.
14 U David kien jimxi bil-għaqal
f'kulma jagħmel; għax il-Mulej kien
miegħu.
15 Għalhekk meta Sawl ra li kien jimxi
b'għaqal kbir, beda jibża' minnu.
16 Iżda Iżrael kollu u Ġuda kienu
jħobbu lil David, għax kien joħroġ u jidħol
quddiemhom.
17 Imbagħad Sawl qal lil David: Hawn
hi binti l-kbira Merab; nagħtihielek
b'martek: biss kunli raġel ta' ħila, u
tqabad taqbid il-Mulej. Għax Sawl qal:
Ma tkunx idi li tolqtu, iżda tkun id
il-Filistin.
18 U David qal lil Sawl: Min jien? u
x'inhi ħajti, jew il-familja tiegħi f'Iżrael,
biex insir ħaten is-sultan?
19 Iżda ġara, meta kien il-waqt li
tingħata Merab, bint Sawl, lil David, illi
ngħatat lil Għadrijel il-Moħoli b'martu.
20 U Mikal, bint Sawl, ħabbet lil
David: u qalu lil Sawl, u għoġbitu l-ħaġa.
21 U qal Sawl: Natihielu, biex tkunlu
xibka, u biex jaqa' taħt id il-Filistin.
Għalhekk Sawl qal lil David għat-tieni
darba: Issir ħatni llum.
22 U Sawl ta din l-ordni lill-qaddejja
tiegħu, billi qalilhom: Kellmu lil David
bil-moħbi, u għidulu: Ara, is-sultan
mgħaxxaq bik, u l-qaddejja tiegħu kollha
jħobbuk: għalhekk issa kun ħaten is-
sultan.
23 U l-qaddejja ta' Sawl tkellmu dal-
kliem f'widnejn David. U David wieġeb:
Jidhrilkom li hi ħaġa żgħira tkun ħaten
is-sultan? Jien raġel fqir, u ma jien stmat
xejn.
24 U l-qaddejja ta' Sawl qalulu: David
qal hekk u hekk.
25 U Sawl qal: Hekk tgħidulu lil
David: Is-sultan ma jrid ebda dota, iżda
mitt prepuzju tal-Filistin, biex jitħallas
mill-egħdewwa tiegħu. Iżda Sawl ħaseb li
jwaqqa' lil David b'id il-Filistin.
26 U meta qalu lil David dal-kliem,
dil-ħaġa għoġbitu lil David li jkun ħaten
is-sultan: u l-jiem ma laħqux għaddew,
27 Li David ma qamx u mar, hu u
l-irġiel tiegħu, u qatlu mill-Filistin mitejn
raġel; u David ġieb il-prepuzji tagħhom,
u għaddewhom lis-sultan, biex ikun ħaten
is-sultan. U Sawl taħ lil Mikal bintu,
b'martu.
28 U Sawl ra u fehem li l-Mulej kien
ma' David, u li Mikal, bint Sawl, kienet
tħobbu.
29 U Sawl żied aktar jibża' minn David;
u Sawl sar għadu ta' David il-jiem kollha.
30 Imbagħad ħarġu l-prinċpijiet tal-
Filistin għat-taqbida: u ġara, kull darba li
ħarġu, illi David mexa aktar bil-għaqal
mill-qaddejja kollha ta' Sawl; u ismu
ssemma ħafna.

19 U Sawl kellem lil Ġonatan, ibnu, u
lill-qaddejja tiegħu kollha, biex
joqtlu lil David.
2 Iżda Ġonatan, bin Sawl, kien miġbud
wisq lejn David: u Ġonatan qal lil David:
Sawl, missieri, qiegħed ifittex li joqtlok:
għalhekk, issa nitolbok, oqgħod għassa
għada filgħodu, u oqgħod f'post segriet,
u staħba:
3 U jien noħroġ, u noqgħod ma' ġenb
missieri fil-għalqa fejn tkun int, u nkellem
lil missieri fuqek; u jekk nara xi ħaġa
fuqek, ngħidlek.
4 U Ġonatan qal il-ġid fuq David lil
Sawl, missieru, u qallu: Ħalli s-sultan ma
jidnibx kontra l-qaddej tiegħu, kontra
David; għax hu ma dinibx kontrik, u għax
egħmilu tajjeb ħafna għalik:

5 Hu qiegħed ħajtu fil-periklu, u qatel
il-Filisti, u l-Mulej għamel ħelsien kbir
għal Iżrael kollu: dan int rajtu, u fraħt:
għaliex, mela, trid tidneb kontra demm
bla ħtija, billi toqtol lil David għal xejn?
6 U Sawl sama' leħen Ġonatan: u Sawl
ħalef: Daqs kemm hu ħaj il-Mulej, ma
jkunx maqtul.
7 U Ġonatan sejjaħ lil David, u Ġona-
tan għarrfu b'dan kollu. U Ġonatan ġieb
lil David għand Sawl, u baqa' miegħu,
bħal qabel.
8 U raġa' kien hemm gwerra: u David
ħareġ, u tqabad mal-Filistin, u qatilhom
b'taqtigħa kbira; u ħarbu minnu.
9 U l-ispirtu ħażin, mibgħut mill-Mulej,
ġie fuq Sawl, hu u qiegħed bil-qiegħda
f'daru bil-lanza f'idu: u David kien idoqq
l-arpa b'idu.
10 U Sawl fittex li jwaħħal lil David
mal-ħajt bil-lanza, iżda David ħarab minn
quddiem Sawl, u ħabat il-lanza mal-ħajt:
u David ħarab, u ħeles f'dak il-lejl.
11 Sawl bagħat ukoll messaġġiera f'dar
David, biex igħassulu, u biex joqtluh
filgħodu: u Mikal, mart David, għarrfitu
b'dan, billi qalet: Jekk ma teħlisx lil
ħajtek dal-lejl, għada joqtluk.
12 U Mikal niżżlet lil David minn tieqa:
u telaq, u ħarab, u ħeles.
13 U Mikal ħadet l-idolu tad-dar, u
qegħditu fil-friex, qiegħdet ħdejn rasu
mħadda tax-xagħar tal-mogħoż, u
għattietu bil-ħwejjeġ.
14 U xħin Sawl bagħat il-messaġġiera
biex jieħdu lil David, qalet: Hu marid.
15 U Sawl raġa' bagħat il-messaġġiera
biex jaraw lil David, u qalilhom: Ġibuhuli
fuq is-sodda, biex noqtlu.
16 U xħin daħlu l-messaġġiera, ara,
l-idolu tad-dar kien fis-sodda, b'imħadda
tax-xagħar tal-mogħoż ħdejn rasu.
17 U Sawl qal lil Mikal: Għaliex
qarraqt bija hekk, u ħallejt imur il-għadu
tiegħi, biex ħeles? U Mikal wieġbet lil
Sawl: Hu qalli: Ħallini mmur; għaliex
għandi noqtlok?
18 U hekk David ħarab, u ħeles, u mar
għand Samwel f'Rama, u qallu kulma
għamillu Sawl. U hu u Samwel marru u
qagħdu Najot.
19 U għarrfu b'dan lil Sawl, qalulu:
Ara, David qiegħed Najot f'Rama.
20 U Sawl bagħat messaġġiera biex
jieħdu lil David: u malli raw il-ġemgħa
tal-profeti jipprofetizzaw, u Samwel
wieqaf, qiegħed fuqhom, l-Ispirtu t'Alla
ġie fuq il-messaġġiera ta' Sawl, u huma
wkoll ipprofetizzaw.
21 U meta għarrfu b'dan lil Sawl, Sawl
bagħat messaġġiera oħra, u bdew jippro-
fetizzaw huma wkoll. U Sawl bagħat
messaġġiera għat-tielet darba, u huma
ipprofetizzaw ukoll.
22 Imbagħad mar hu wkoll Rama, u
wasal ħdejn il-bir il-kbir li hemm Xeku:
u staqsa, u qal: Fejn huma Samwel u
David? U wieħed wieġbu: Ara, qegħdin
Najot f'Rama.
23 U telaq minn hemm lejn Najot
f'Rama: u l-Ispirtu t'Alla ġie fuqu wkoll;
u baqa' miexi, u jipprofetizza, sama wasal
Najot f'Rama.
24 U naża' hu wkoll ħwejġu, u ippro-
fetizza quddiem Samwel, u mtedd għar-
wien dak in-nhar kollu u l-lejl kollu.
Għalhekk igħidu: Huwa Sawl ukoll fost
il-profeti?

20 U David ħarab minn Najot f'Rama,
u ġie, u qal quddiem Ġonatan:
X'għamilt jien? Liema hu l-ħażen tiegħi?
u liema hu d-dnub tiegħi quddiem
missierek, biex irid ineħħili ħajti?
2 U qallu: Barra minnek! ma tmutx:
ara, missieri ma jagħmel xejn, u la kbir u
lanqas żgħir, li ma jgħidlix: u għaliex
missieri għandu jaħbili dil-ħaġa? M'hemm
xejn.
3 U David ħalef u qal: Missierek
tabilħaqq jaf li jien sibt ħniena f'għajnejk;
u jgħid: Ħa ma jkunx jaf dan Ġonatan,
biex ma jagħlix: iżda daqs kemm hu ħaj
il-Mulej, u daqs kemm hija ħajja ruħek,
medda ta' riġel hemm bejni u bejn il-mewt.
4 Imbagħad Ġonatan qal lil David:
Kulma tixtieq ruħek, nagħmilhulek.
5 U David qal lil Ġonatan: Ara, għada
qamar ġdid u jien għandi noqgħod niekol
mas-sultan: iżda ħallini mmur, biex
ninħeba fir-raba' sa filgħaxija.
6 Jekk missierek jintebaħ li miniex
hemm, imbagħad għid: David talabni biex
jiġri ġirja sa Betlehem, il-belt tiegħu: għax
hemm is-sagrifiċċju tas-sena għall-familja
tiegħu kollha.
7 Jekk imbagħad igħid: Tajjeb; il-
qaddej tiegħek ikollu s-sliem; iżda, jekk
jagħdab wisq, ibqa' sgur li d-deni li jrid
jagħmilli jkun maqtugħ minnu li għandu
jsir.
8 Għalhekk agħmel ħniena mal-qaddej
tiegħek; għax int irbatt b'għaqda tal-Mulej
il-qaddej tiegħek miegħek: iżda, jekk
hemm xi ħtija fija, oqtolni int stess;
għaliex għandek teħodni għand missierek?
9 U Ġonatan qal: Barra minnek! Għax
kieku kont naf tabilħaqq li deni kien
maqtugħ minn missieri li għandu jiġi
fuqek, ma kontx ngħarrfek bih?
10 Imbagħad David qal lil Ġonatan:
Min igħidli? Jew x'jiġri jekk missierek
iwieġbek bl-aħrax?
11 U Ġonatan qal lil David: Ejja, ħa
noħorġu fir-raba'. U ħarġu huma t-tnejn
fir-raba'.
12 U Ġonatan qal lil David: Il-Mulej,
Alla ta' Iżrael, jixhed! Meta nistħarreġ lil
missieri għada, jew pitgħada, u nara li

tajjeb għal David, ma nibgħatx jien dak
il-ħin u ngħarrfek?
13 Hekk jagħmel il-Mulej lil Ġonatan,
u iżjed minn hekk: iżda jekk missieri
jogħġbu jagħmillek id-deni, jien ngħarrfek
u nħallik titlaq, biex tmur bis-sliem u
l-Mulej ikun miegħek, bħal ma kien ma'
missieri.
14 U jekk ikun għadni ħaj, ma turix int
miegħi l-ħniena tal-Mulej, biex ma
joqtlunix?
15 U tneħħix ħnientek minn dari għal
dejjem: le, lanqas meta l-Mulej jeqred
l-egħdewwa ta' David kull wieħed minn
fuq wiċċ l-art.
16 U hekk Ġonatan għamel għaqda ma'
dar David, billi qal: Ħa jagħmel il-Mulej
vendetta mill-egħdewwa ta' David!
17 U Ġonatan ġagħal lil David jarġa'
jaħlef, għax kien iħobbu: għax kien iħobbu
bħal ma jħobb lil ruħu.
18 Imbagħad Ġonatan qal lil David:
Għada qamar ġdid: u jintebħu li mintix
hemm, għaliex postok ikun vojt.
19 U meta tkun qgħadt tlitt ijiem,
tinżel malajr, u tiġi fil-post fejn inħbejt
meta saret dik il-ħaġa, u tibqa' ħdejn il-
ġebla ta' Għesel.
20 U jien inwaddab tliet vleġeġ lejn
dik in-naħa, bħalkieku biex nolqot il-
matra.
21 U, ara, nibgħat iż-żagħżugħ, billi
ngħidlu: Mur, sib il-vleġeġ. Jekk ngħid
liż-żagħżugħ: Ara, il-vleġeġ 'il hawn
minnek, ħudhom; imbagħad inti ejja:
għax ikun kollox sewwa għalik; mhemm
xejn; daqs kemm hu ħaj il-Mulej.
22 Iżda jekk ngħid hekk liż-żagħżugħ:
Ara, il-vleġeġ 'il hemm minnek; int mur,
għax il-Mulej tellqek.
23 U dwar il-ħaġa li jien u int tkellimna
fuqha, ara, il-Mulej ikun bejni u bejnek
għal dejjem.
24 U hekk David inħeba fir-raba': u
meta kien il-qamar ġdid, is-sultan qagħad
fuq il-mejda biex jiekol.
25 U s-sultan qagħad fuq is-siġġu
tiegħu, bħal dari, fuq siġġu n-naħa tal-
ħajt: u Ġonatan qam, u Abner qagħad
in-naħa ta' Sawl, u post David baqa'
battal.
26 Madankollu, Sawl ma qal xejn dak
in-nhar: għax ħaseb: Ġralu xi ħaġa, mhux
safi; tassew, mhux safi.
27 U ġara l-għada, it-tieni jum tal-
qamar ġdid, illi post David kien battal: u
Sawl qal lil Ġonatan, ibnu: Għala ma
ġiex bin Ġessi għall-ikel, la l-bieraħ, u
lanqas illum?
28 U Ġonatan wieġeb lil Sawl: David
talabni bil-ħeġġa biex imur sa Betlehem:
29 U qal: Ħallini mmur, nitolbok; għax
il-familja tagħna għandha sagrifiċċju fil-
belt; u ħija ikkmandani biex inkun hemm:
u issa, jekk sibt ħniena f'għajnejk, nitol-
bok, ħallini mmur nara lil ħuti. Għalhekk
ma ġiex għall-mejda tas-sultan.
30 Imbagħad għadab Sawl xegħel għal
Ġonatan, u qallu: Ja bin mara maqluba u
xewwiexa, ma nafx jien li int iżżomm ma'
bin Ġessi, b'għajb tiegħek, u b'għajb tal-
għera t'ommok?
31 Għax kemm idum ħaj bin Ġessi fuq
l-art, la int ma titwettaq, u lanqas saltna-
tek. Għalhekk, issa, ibgħat ġibuli; għax
sgur ħaqqu l-mewt.
32 U Ġonatan wieġeb lil Sawl missieru,
qallu: Għaliex għandu jmut? X'għamel?
33 U Sawl tefagħlu l-lanza biex jolqtu:
u b'hekk Ġonatan kien jaf li missieru kien
determinat li joqtol lil David.
34 U Ġonatan qam b'għadab qalil, u
ma kielx ikel it-tieni jum tal-qamar ġdid:
għax kien imgħolli għal David, għax
riegħxu missieru.
35 U ġara filgħodu, illi Ġonatan ħareġ
fir-raba', bħal ma ftiehem ma' David, u
kellu tfajjel miegħu.
36 U qal lit-tfajjel: Iġri, sib il-vleġeġ
li sa nwaddab. Malli telaq jiġri t-tfajjel,
Ġonatan waddab vleġġa li qabżitu.
37 U xħin it-tfajjel wasal fil-post tal-
vleġġa li Ġonatan kien waddab, Ġonatan
għajjat wara t-tfajjel, u qal: Il-vleġġa mhix
'il hemm minnek?
38 U Ġonatan għajjat wara t-tfajjel:
Għaġġel, ħaffef, la tiqafx! U t-tfajjel ta'
Ġonatan rafa' l-vleġeġ, u ġie lejn sidu.
39 U t-tfajjel ma kien jaf xejn: Ġonatan
u David biss kienu jafu x'inhi l-biċċa.
40 U Ġonatan ta l-armi tiegħu lit-
tfajjel, u qallu: Mur, ħudhom il-belt.
41 U hekk kif it-tfajjel mar, David qam
min-naħa tan-nofsinhar, u ntafa' għal
wiċċu fl-art, u mejjel rasu tliet darbiet: u
biesu lil xulxin, u bkew flimkien, iżda
l-aktar David.
42 U Ġonatan qal lil David: Mur bis-
sliem, talli aħna ħlifna t-tnejn b'isem
il-Mulej, billi għidna: Ikun il-Mulej bejni
u bejnek, u bejn nisli u nislek għal dejjem.
U qam, u telaq; u Ġonatan daħal il-belt.

**21** U David ġie Nob għand Aħimelek,
il-qassis: u Aħimelek ġie jirtgħod
biex jiltaqa' ma' David, u qallu: Għaliex
int waħdek, u ħadd ma hawn miegħek?
2 U David qal lil Aħimelek, il-qassis:
Is-sultan ikkmandani nagħmel ħaġa, u
qalli: Ħadd m'għandu jkun jaf xejn mill-
ħaġa li sa nibgħatek fuqha, u li ikkmandaj-
tek tagħmel; u mal-qaddejja ftehimt li
niltaqgħu f'ċertu post.
3 Issa, mela, x'għandek taħt idejk?
Agħtini ħames ħobżiet f'idi, jew dak li
ssib.
4 U l-qassis wieġeb lil David, u qal:
M'għandix ħobż f'idi li jista' jieklu
kulħadd, iżda ħobż ikkonsagrat; jekk iż-

żgħażagħ ħarsu ruħhom l-aktar min-
nisa.
5 U David wieġeb lill-qassis, u qallu:
Tassew, mindu tlaqt, tlitt ijiem ilu, bqajna
bla nisa; u ġisem iż-żgħażagħ tiegħi kien
safi, u l-ħobż b'xi mod jista' jieklu kull-
ħadd, iva, għalkemm kien ikkonsagrat
illum fuq il-mejda.
6 U l-qassis tah ħobż ikkonsagrat: għax
ma kienx hemm ħobż ħlief il-ħobżiet
tal-Preżenza li kienu mneħħijin minn
quddiem il-Mulej, biex jitqiegħed ħobż
sħun, dak in-nhar li jitbiddel.
7 Issa, dak in-nhar, kien hemm raġel
mill-qaddejja ta' Sawl, miżmum quddiem
il-Mulej, jismu Duweg, Idumi, l-aqwa fost
ir-ragħajja ta' Sawl.
8 U David qal lil Aħimelek: Għandek
hawn f'idek xi lanza jew sejf? għax jien
la ġibt sejfi, u lanqas l-armi tiegħi miegħi,
għax dak li qabbadni nagħmel is-sultan
kien ta' malajr.
9 U l-qassis qal: Is-sejf ta' Goljat,
il-Filisti, li int qtilt f'wied Ela, ara, qiegħed
imkebbeb fil-mantar wara l-efod: jekk
trid tieħdu, ħudu: għax ma hawnx ieħor
ħlief dan. U David qal: Ma hawnx bħalu,
agħtihuli.
10 U David qam, u ħarab dak in-nhar
għax baża' minn Sawl, u mar għand Akis,
sultan ta' Gatt.
11 U l-qaddejja t'Akis qalu: Dan mhux
David, sultan tal-pajjiż? Mhux għal dan
kienu jgħannu fiż-żfin, u jgħidu: Qatel
Sawl l-eluf tiegħu, u David l-għaxart eluf
tiegħu?
12 U David żamm dal-kliem f'qalbu,
u baża' ħafna minn Akis, sultan ta' Gatt.
13 U għamilha ta' iblah quddiemhom,
u ta' miġnun f'idejhom, u jħażżeż fuq
tebqiet il-bwieb, u ħalla l-lagħab jinżel fuq
id-daqna.
14 Imbagħad Akis qal lill-qaddejja
tiegħu: Taraw, dar-raġel miġnun! Għal-
fejn ġibtuhuli?
15 Jaqaw għandi bżonn irġiel imġienen,
biex ġibtuli lil dan jagħmilha ta' miġnun
quddiemi? Għandu dan jidħol f'dari?

22 David telaq mela minn hemm, u
ħarab lejn il-għar ta' Għadullam:
u malli ħutu u dar missieru kollha semgħu
dan, niżlu ħdejh hemmhekk.
2 U kull min kien magħfus, u kull min
kellu d-dejn, u kull min kien imdejjaq,
inġemgħu ma' dwaru: u David sar il-kap
tagħhom, u kellu miegħu madwar erba'
mitt raġel.
3 U David mar minn hemm Misfa ta'
Mowab: u qal lis-sultan ta' Mowab:
Nitolbok, ħalli l-missieri u l-ommi jiġu
joqogħdu miegħek, sa ma nkun naf
x'jagħmel Alla għalija.
4 U ġiebhom quddiem is-sultan ta'
Mowab; u huma qagħdu miegħu ż-żmien
kollu li David dam fil-furtizza tiegħu.
5 U l-profeta Gad qal lil David: La
toqgħodx fil-furtizza; itlaq, u idħol f'art
Ġuda. Imbagħad David telaq, u ġie fil-
masġar ta' Ħereth.
6 Imbagħad Sawl sama' li David u
l-irġiel li kienu miegħu nstabu: (issa Sawl
kien qiegħed Gibegħa taħt l-atla f'Rama,
u kellu l-lanza f'idu, u l-qaddejja tiegħu
kollha kienu weqfin madwaru;)
7 Imbagħad Sawl qal lill-qaddejja
tiegħu li kienu madwaru: Isimgħu issa, ja
Benjaminin! Sa jagħtikom lilkom ilkoll
bin Ġessi egħlieqi u oqsma tad-dwieli? Sa
jagħmilkom ilkoll kapijiet ta' l-eluf u
kapijiet tal-mijiet?
8 Għax ilkoll kemm intom ikkonfoffaj-
tu kontra tiegħi, u ħadd ma kien hemm
min jurini li ibni għamel għaqda ma' bin
Ġessi, u ħadd ma hemm minnkom li għela
għalija, jew igħarrafni li ibni xewwex
għalija l-qaddej tiegħi biex jonsobni,
bħalma hu llum?
9 Imbagħad wieġeb Duweg, l-Idumi, li
kien fuq il-qaddejja ta' Sawl, u qal: Rajt
lil bin Ġessi dieħel Nob, għand Aħimelek,
bin Aħitub.
10 U staqsielu lill-Mulej, u tah l-ikel,
u tah ukoll sejf Goliat il-Filisti.
11 Imbagħad is-sultan bagħat isejjaħ
lil Aħimelek, il-qassis, bin Aħitub, u lil
dar missieru kollha, il-qassisin li kienu
Nob: u kollhom ġew għand is-sultan.
12 U Sawl qal: Isma issa, bin Aħitub.
U dak wieġeb: Hawn jien, sidi.
13 U Sawl qallu: Għaliex ikkonfoffajt
kontra tiegħi, int u bin Ġessi, billi tajtu
ħobż, u sejf, u staqsejtlu lil Alla, biex iqum
għalija, u jonsobni, bħalma hu llum?
14 Imbagħad Aħimelek wieġeb lis-
sultan, u qal: U min hu hekk fidil, fost
il-qaddejja kollha tiegħek, daqs David, li
hu ħaten is-sultan, li hu kaptan tal-għassa
tiegħek, u mweġġaħ f'darek?
15 Jaqaw għadni nibda issa nistaqsilu
lil Alla? Barra minni! Ħalli s-sultan ma
jwaħħalx fil-qaddej tiegħu, jew f'dar
missieri kollha: għax il-qaddej tiegħek ma
kien jaf xejn b'dan, la ftit u la wisq.
16 U s-sultan qal: Int sgur tieħu l-mewt,
Aħimelek, int, u dar missierek kollha.
17 U s-sultan qal lill-għassiesa li kienu
weqfin madwaru: Duru, u oqtlu l-qassisin
tal-Mulej; għax idhom ukoll hi ma' David;
kienu jafu meta ħarab, u ma għarrfunix.
Iżda l-qaddejja tas-sultan ma ridux
imiddu jdejhom biex iħebbu għall-qassisin
tal-Mulej.
18 U s-sultan qal lil Duweg: Dur int,
u ħebb għall-qassisin. U Duweg, l-Idumi,
dar, u ħebb għall-qassisin, u qatel dak in-
nhar ħamsa u tmenin raġel, li kellhom
fuqhom l-efod tal-kittien.
19 U lil Nob, belt tal-qassisin, darabha

b'xifer is-sejf, sew l-irġiel u sew in-
nisa, tfal u trabi, u gniedes, u ħmir, u
ngħaġ.
20 U ħeles tifel wieħed minn ta'
Aħimelek, bin Aħitub, jismu Abjatar, u
ħarab wara David.
21 U Abjatar qal lil David li Sawl qatel
il-qassisin tal-Mulej.
22 U David qal lil Abjatar: Kont naf
jien dak in-nhar, xħin Duweg l-Idumi kien
hemm, li hu sgur igħid lil Sawl: jien naħti
għall-mewt ta' dar missierek kollha.
23 Oqgħod miegħi, la tibżax: għax min
ifittex ħajti, ifittex ħajtek: miegħi tkun
imħares.

23 Imbagħad qalu lil David: Ara, il-
Filistin ħabtu għal Kejla, u qegħdin
jisirqu l-andrijiet.
2 Imbagħad David staqsa lill-Mulej,
billi qal: Immur u naħbat għal dawn
il-Filistin? U l-Mulej wieġeb lil David:
Mur, u aħbat għall-Filistin, u eħles lil
Kejla.
3 U l-irġiel ta' David qalulu: Ara, aħna
hawn f'Ġuda nibżgħu; kemm aktar jekk
immorru Kejla naħbtu għall-eżerċtu tal-
Filistin?
4 Imbagħad David raġa' staqsa lill-
Mulej. U l-Mulej wieġbu, u qal: Qum,
inżel Kejla, għax jien sa nerħi l-Filistin
f'idejk.
5 U hekk David u l-irġiel tiegħu marru
Kejla, u ħabtu għall-Filistin, u saq
l-imrieħel tagħhom, u darabhom b'taq-
tigħa kbira. U hekk ħeles in-nies ta'
Kejla.
6 Issa ġara, meta ħarab Abjatar, bin
Aħimelek, lejn David f'Kejla, illi niżel
b'efod f'idu.
7 U qalu lil Sawl li David ġie Kejla.
U Sawl qal: Alla rħieh f'idejja, għax
ingħalaq, billi daħal f'belt bil-bibien u
bl-istaneg.
8 U Sawl sejjaħ lill-poplu kollu għall-
gwerra, biex jinżel Kejla, u jassedja lil
David u r-rġiel tiegħu.
9 Issa David sar jaf li Sawl kien
qiegħed bil-moħbi jaħdem xi deni għalih;
u qal lil Abjatar, il-qassis: Ġib l-efod 'il
hawn.
10 Imbagħad David qal: O Mulej, Alla
ta' Iżrael, il-qaddej tiegħek sama' tassew
illi Sawl qiegħed ifittex biex jiġi Kejla,
biex jeqred il-belt minħabba fija.
11 Jerħuni n-nies ta' Kejla f'idejh?
Jinżel Sawl bħal ma sama' l-qaddej
tiegħek? O Mulej, Alla ta' Iżrael, nitol-
bok, għid lill-qaddej tiegħek. U l-Mulej
qal: Jinżel.
12 Imbagħad David qal: Jerħu n-nies
ta' Kejla lili u lill-irġiel f'id Sawl? U
l-Mulej qal: Jerħuk.
13 Imbagħad David u r-rġiel tiegħu, xi
sitt mija, qamu u telqu minn Kejla, u
marru kulfejn setgħu jmorru. U qalu lil
Sawl li David ħarab minn Kejla, u ma
baqax sejjer warajh.
14 U David qagħad fid-deżert fil-
furtizzi, u baqa' f'art il-għoljiet tad-deżert
ta' Żif. U Sawl kien ifittxu kuljum, iżda
Alla ma rħiehx f'idejh.
15 U David sar jaf illi Sawl kien ħareġ
biex ineħħilu ħajtu: u David kien fid-
deżert ta' Żif, f'masġar.
16 U Ġonatan, bin Sawl, qam, u mar
għand David fil-masġar, u qawwielu l-
fiduċja tiegħu f'Alla.
17 U qallu: La tibżax: għax id Sawl,
missieri, ma ssibikx; u int tkun sultan fuq
Iżrael, u jien inkun ta' warajk; u Sawl,
missieri, jaf dan ukoll.
18 U rabtu huma t-tnejn għaqda
quddiem il-Mulej: u David baqa' fil-
masġar, u Ġonatan mar lejn daru.
19 Imbagħad telgħu ż-Żifin għand
Sawl, Gibegħa, igħidu: Jaqaw David
mhux mistoħbi għandna, fil-furtizzi tal-
masġar, fuq il-għolja ta' Ħakila, li qiegħda
lejn nofsinhar ta' Ġesimon?
20 Issa, mela, o sultan, inżel bħal ma
tixtieq qalbek kollha li tinżel; għalina
mbagħad li nagħtuh f'idejn is-sultan.
21 U Sawl qal: Imberkin intom mill-
Mulej; għax tħassartuni.
22 Morru issa, nitlobkom, u hejju
aktar, u tkixxfu, u araw il-post tiegħu fejn
soltu jmur, u min rah hemm: għax qaluli li
hu makak wisq.
23 Għalhekk araw, u tkixxfu l-moħbiet
tiegħu kollha fejn jinħeba, u erġgħu ejjew
għandi b'aħbarijiet sħaħ, u mmur magħ-
kom: u jiġri, jekk jinsab fil-pajjiż, li jien
infittxu fost l-eluf kollha ta' Ġuda.
24 U qamu, u marru Żif quddiem Sawl:
iżda David u r-rġiel tiegħu kienu fid-deżert
ta' Magħon, fil-wita lejn nofsinhar ta'
Ġesimon.
25 Sawl u r-rġiel tiegħu marru jfittxuh.
U lil David qalulu: għalhekk niżel fil-blat,
u qagħad fid-deżert ta' Magħon. U xħin
Sawl sama' dan, għamel għal wara David
fid-deżert ta' Magħon.
26 U Sawl kien jimxi minn naħa waħda
tal-muntanja, u David u r-rġiel tiegħu fuq
in-naħa l-oħra tal-muntanja: u David kien
igħaġġel biex jaħrab għax kien jibża' minn
Sawl; għax Sawl u r-rġiel tiegħu kienu
jdawru lil David u r-rġiel tiegħu biex
jaqbduhom.
27 Iżda wasal messaġġier għand Sawl,
igħidlu: Għaġġel, ejja, għax il-Filistin
daħlu fil-pajjiż.
28 Għalhekk Sawl raġa' lura mill-ġiri
wara David, u mar għall-Filistin: għal-
hekk semmew dak il-post: Sela-Ħamma-
lekot.
29 U David tala' minn hemm, u
qagħad fil-furtizzi ta' Għajn-Geddi.

**24** U ġara, meta Sawl raġa' lura minn wara l-Filistin, illi ġew igħidulu: Ara, David qiegħed fid-deżert ta' Għajn-Geddi.

2 Imbagħad Sawl ħa tlitt elef raġel, magħżulin minn fost Iżrael kollu, u mar ifittex lil David u l-irġiel tiegħu fuq il-blat tal-mogħoż salvaġġi.

3 U wasal ħdejn l-imqawel ta' l-imrieħel, li kienu mat-triq, fejn kien hemm għar; u Sawl daħal igħatti riġlejh: u David u r-rġiel tiegħu kienu ġewwa nett fil-għar bil-qiegħda.

4 U r-rġiel ta' David qalulu: Ara, il-jum li għalih qallek il-Mulej: Ara, nerħi l-għadu tiegħek f'idejk, biex tagħmel minnu dak li jogħġbok. Imbagħad David qam, u qata' tarf il-mantar kisknijiet.

5 U ġara wara, illi mbagħad David niggżitu qalbu, talli qata' tarf il-mantar ta' Sawl.

6 U qal lill-irġiel tiegħu: Iħarisni l-Mulej li ma nagħmilx dil-ħaġa lil sidi, il-midluk tal-Mulej, li mmid idi fuqu, għax hu il-midluk tal-Mulej.

7 U hekk David fiehem lill-irġiel tiegħu b'dan il-kliem, u ma ħalliehomx iqumu għal Sawl. U Sawl qam mill-għar, u telaq għal triqtu.

8 David qam ukoll imbagħad, u ħareġ mill-għar, u għajjat wara Sawl, billi qal: O sidi sultan. U malli Sawl ħares warajh, David mejjel wiċċu ma' l-art, u sellem.

9 U David qal lil Sawl: Għaliex tisma' kliem in-nies, li jgħidu: Ara, David qiegħed ifittex jagħmillek id-deni?

10 Ara, illum għajnejk raw kif il-Mulej tak illum f'idi fil-għar: u x'uħud riduni noqtlok: iżda għajni ħennet għalik; u jien għidt: Ma mmidx idi fuq sidi; għax hu l-midluk tal-Mulej.

11 Issa, missieri, ara! Iva, ara tarf il-mantar tiegħek f'idi! Jekk jiena qtajtlek tarf mantarek, u ma qtiltikx, tista' minn dan tara tajjeb li f'egħmili la hemm ħażen u lanqas ħtija, u li jien ma dnibtx kontrik, għalkemm int qiegħed tissajja għal ħajti biex tneħħihieli!

12 Jagħmel il-Mulej ħaqq bejni u bejnek, u l-Mulej jitħallas minnek għalija: iżda idi ma tkunx fuqek.

13 Bħal ma jgħid il-qawl tan-nies tal-qedem: Mill-ħżiena joħroġ il-ħażen: iżda idi ma tkunx fuqek.

14 Wara min ħareġ is-sultan ta' Iżrael? Għal wara min qiegħed tagħmel? Wara kelb mejjet, wara bergħud wieħed?

15 Ħa jkun imħallef il-Mulej, u jaqta' l-ħaqq bejni u bejnek, u jħares, u jidħol għalija, u jeħlisni minn idek.

16 U ġara, malli David temm jitkellem dal-kliem lil Sawl, illi Sawl qal: Hu leħnek dan, ibni David? U Sawl għolla leħnu, u beka.

17 U qal lil David: Int tal-ħaqq aktar minni: għax int raddejtli l-ġid, u jien raddejtlek id-deni.

18 U int urejt illum kemm għamiltli l-ġid: għax fil-waqt li l-Mulej telaqni f'idejk, int ma qtiltnix.

19 Jaqaw meta raġel isib il-għadu tiegħu, jitilqu b'wiċċ il-ġid? Iroddlok il-Mulej il-ġid talli għamiltli llum.

20 U issa, ara, naf sewwa li inti sgur issir sultan, u li s-saltna ta' Iżrael għad titwettaq f'idejk.

21 Għalhekk aħlifli bil-Mulej li ma taqtax lil nisli minn warajja, u ma teqridx ismi minn dar missieri.

22 U David ħalef lil Sawl. U Sawl mar lejn daru; iżda David u r-rġiel tiegħu telqu lejn il-furtizza.

**25** U Samwel miet; u nġemgħu l-Iżraelin kollha, u bkewh, u difnuh f'daru, f'Rama. U David qam, u niżel lejn id-deżert ta' Faran.

2 U kien hemm raġel f'Magħon, li xogħlu kien fil-Karmel; u kien raġel għani ħafna: kellu tlitt elef nagħġa, u elf mogħża: u kien fil-Karmel iġiżż in-ngħaġ tiegħu.

3 Issa isem ir-raġel kien Nabal; u isem martu Abigajil: u hi kienet mara ta' għaqal kbir, u ta' sura sabiħa: imma ir-raġel kien aħrax, u ħażin f'egħmilu; u kien minn dar Kaleb.

4 U David sama' fid-deżert li Nabal kien iġiżż in-ngħaġ tiegħu.

5 U David bagħat għaxar żgħażagħ, u David qal liż-żgħażagħ: Itilgħu l-Karmel, u morru għand Nabal, u sellu għalih b'ismi:

6 U hekk tgħidu lil dak li qiegħed igħix fir-riżq: Is-sliem miegħek, u s-sliem ma' darek, u s-sliem ma' kulma għandek.

7 U issa smajt li għandek il-ġeżżieża: issa meta r-ragħajja tiegħek kienu magħna, aħna ma ħqarniehomx, u lanqas xejn ma naqashom, kemm damu l-Karmel.

8 Staqsi liż-żgħażagħ tiegħek, u jgħidulek. Għalhekk ħa jsibu ż-żgħażagħ tiegħi ħniena quddiemek: għax f'jum tajjeb aħna ġejna: Agħti, nitolbok, kulma jiġi f'idek lill-qaddejja tiegħek, u lil ibnek David.

9 U xħin ġew iż-żgħażagħ ta' David, kellmu lil Nabal bħal dal-kliem kollu b'isem David, u siktu.

10 U Nabal wieġeb lill-qaddejja ta' David, u qal: Min hu David? U min hu bin Ġessi? Daż-żmien hawn ħafna qaddejja li ħarbu mingħand sidhom.

11 Nieħu jien mela l-ħobż tiegħi, u l-ilma tiegħi, u l-laħam tiegħi li jien qtilt għall-ġeżżieża tiegħi, u nagħtihom lil nies li ma nafx mnejn huma?

12 U ż-żgħażagħ ta' David daru għal

triqthom, u reġgħu lura; u ġew u qalulu
dal-kliem kollu.
13 U David qal lill-irġiel tiegħu:
Ilħażżem kulħadd sejfu; u kulħadd ħażżem
sejfu: u David ukoll ħażżem sejfu: u
telgħu wara David xi erba' mitt raġel;
u mitejn qagħdu mal-ħwejjeġ.
14 Iżda wieħed miż-żgħażagħ għarraf
lil Abigajil, mart Nabal, billi qal: Ara,
David bagħat messaġġiera mid-deżert biex
isellmu lil sidna; iżda hu mexa magħhom
ħażin.
15 Iżda l-irġiel kienu twajbin ħafna
magħna, u ma ħaqruniex, u ma naqsilna
xejn, kemm domna nterrqu magħhom,
meta konna fir-raba';
16 Kienu sur għalina bil-lejl u bi nhar,
iż-żmien kollu li konna magħhom nirgħaw
in-ngħaġ.
17 Issa, għalhekk, aħseb u ara x'sa
tagħmel; għax ħsara hi mhejjija għal
sidna, u għal darna kollha: għax hu bnie-
dem mill-agħarr, ħadd ma jista' jkellmu.
18 Imbagħad għaġġlet Abigajil, u
ħadet mitejn ħobża, u żewġ ġarar inbid, u
ħames ħrief imsajrin, u ħames kejliet
qamħ ingaljat, u mitt għanqud żbib, u
mitejn ċappa tin, u għabbiethom fuq
il-ħmir.
19 U qalet lill-qaddejja tagħha: Għaddu
quddiemi; ara, jien ġejja warajkom. Iżda
lil żewġha Nabal ma qaltlux.
20 U ġara, hi u riekba fuq il-ħmar u
nieżla għall-kenn tal-muntanja, illi, ara,
hemm hu David u r-rġiel tiegħu neżlin
quddiemha; u ltaqgħet magħhom.
21 Issa David kien qal: Mela għalxejn
ħarist kulma għandu dar-raġel fid-deżert,
u ma naqaslu xejn minn kulma hu tiegħu:
u hu raddli d-deni għall-ġid.
22 Hekk jagħmel Alla lill-egħdewwa
ta' David, u iżjed minn hekk, jekk inħalli
minn kulma għandu sa għadu filgħodu
wieħed li jagħmel l-ilma mal-ħajt.
23 U malli Abigajil rat lil David,
għaġġlet, u niżlet minn fuq il-ħmar, u
ntefgħet għal wiċċha quddiem David, u
mielet sa l-art.
24 U ntefgħet f'riġlejh, u qalet: Fuqi
biss, ja sidi, fuqi ħa tkun dil-ħtija: u ħalli
l-qaddejja tiegħek, nitolbok, titkellem
quddiemek, u isma' kliem il-qaddejja
tiegħek.
25 Nitolbok, sidi, la tqisux lil dal-
bniedem mill-agħarr, lil Nabal; għax hu
bħal ismu. Nabal jismu, u fih m'hemmx
ħlief bluha; iżda jien, il-qaddejja tiegħek,
ma rajthomx liż-żagħżagħ ta' sidi, li inti
bgħatt.
26 Għalhekk, issa, sidi, daqs kemm
hu ħaj il-Mulej, u daqs kemm int ħaj int,
il-Mulej żammek milli tiġi xxerred id-
demm, u milli titħallas b'idek. U ħa jkunu
issa bħal Nabal l-egħdewwa tiegħek, u
dawk li jfittxu d-deni għal sidi!
27 U issa din il-barka, li ġiebet il-
qaddejja tiegħek lil sidi, ħa tingħata liż-
żgħażagħ li jimxu wara sidi.
28 Nitolbok, aħfer dnub il-qaddejja
tiegħek: għax il-Mulej sgur jagħmel lil
sidi dar li ma titbiddilx; għax sidi jiġġieled
il-gwerer tal-Mulej, u deni ma jinsabx fik
għomrok kollu.
29 U jekk xi ħadd iqum biex jagħmel
għal warajk, u biex jneħħilek ħajtek, tkun
il-ħajja ta' sidi misrura fis-sorra tal-ħajjin
għand il-Mulej, Alla tiegħek; u l-ħajja ta'
l-egħdewwa tiegħek jarmiha, qisu min-
nofs keffet il-wadab.
30 U jiġri, meta l-Mulej jagħmel lil sidi
l-ġid kollu li qal għalik, u jagħmlek bħala
kap fuq Iżrael;
31 Li dan ma jkunx ta' għali għalik, u
lanqas ta' tingiż ta' qalb għal sidi, li tkun
xerridt id-demm għal xejn, jew li sidi
tħallas b'idejh: iżda meta l-Mulej jagħmel
il-ġid lil sidi, ftakar imbagħad fil-qaddejja
tiegħek.
32 U David qal lil Abigajil: Imbierek
il-Mulej, Alla ta' Iżrael, li bagħtek illum
biex tintaqa' miegħi.
33 U mbierek għaqlek, u mbierka int,
li żammejtni llum li ma nxerridx demm, u
ma nitħallasx b'idejja.
34 Għaliex sgur, daqs kemm hu ħaj
il-Mulej, Alla ta' Iżrael, li żammni lura li
ma nagħmillikx deni, li ma għaġġiltx tiġi
tintaqa' miegħi, ma kienx jibqa' lil Nabal
sa sbieħ il-għada wieħed li jagħmel l-ilma
mal-ħajt.
35 U hekk David ħa minn idha dak li
ġibitlu, u qalilha: Itla' lejn darek bis-
sliem. Ara, jiena tajt widen għal leħnek, u
rfajtlek wiċċek.
36 U Abigajil ġiet għand Nabal; u, ara,
kellu mikla f'daru, bħal mikla ta' sultan;
u qalb Nabal kienet ferħana fih, billi kien
sikran għall-aħħar: għalhekk ma qaltlu
xejn, u la ftit u la wisq, sa sbieħ il-għada.
37 Iżda ġara filgħodu, xħin lil Nabal
kien għaddielu l-inbid, u martu għarrfitu
b'dawn il-ħwejjeġ, illi qalbu mietet fih, u
sar qisu ġebla.
38 U ġara, wara xi għaxart ijiem, illi
l-Mulej laqat lil Nabal, u miet.
39 U meta David sama' li Nabal miet,
qal: Imbierek il-Mulej, li għamel ħaqq
minn Nabal talli għajjarni, u ħares il-
qaddej tiegħu mid-deni: id-deni ta' Nabal
raddu l-Mulej fuq rasu. U David imbagħad
bagħat igħid lil Abigajil biex jeħodha
b'martu.
40 U meta ġew il-qaddejja ta' David
għand Abigajil, il-Karmel, kelmuha, billi
qalu: David bagħatna għandek, biex
jeħdok b'martu.
41 U qamet, u mielet b'wiċċha sa l-art,
u qalet: Ara, ħa tkun bħala lsira l-qaddejja
tiegħek biex taħsel riġlejn il-qaddejja ta'
sidi.

42 U Abigajil għaġġlet, u qamet, u
rikbet fuq ħmar, u ħamsa mill-qaddejjiet
tagħha li mxew warajha; u marret wara
l-messaġġiera ta' David, u saret martu.
43 David kien iżżewweġ ukoll lil
Aħinogħam minn Ġiżragħel, u kienu
huma t-tnejn nisa tiegħu.
44 Iżda Sawl kien ta lil Mikal, bintu,
mart David, lil Palti, bin Lajs, li kien
minn Gallim.

26 U ż-Żifin ġew għand Sawl f'Gibegħa,
igħidu: Jaqaw David mhux moħbi
fil-għolja ta' Ħakila, li qiegħda quddiem
Ġesimon?
2 Imbagħad Sawl qam, u niżel lejn
id-deżert ta' Żif, u miegħu tlitt elef raġel
magħżulin minn Iżrael, biex ifittxu lil
David fid-deżert ta' Żif.
3 U Sawl waqqaf il-kamp fil-għolja ta'
Ħakila, li hi quddiem Ġesimon, ħdejn it-
triq. Iżda David kien qiegħed fid-deżert,
u ra li Sawl kien ġej warajh fid-deżert.
4 Għalhekk David bagħat xi spjuni, u
għaraf li Sawl kien ġej tassew.
5 U David qam, u ġie fil-post fejn Sawl
kien waqqaf il-kamp: u David ra l-post
fejn kien jorqod Sawl, u Abner, bin Ner,
il-kap ta' l-eżerċtu tiegħu; u Sawl kien
jorqod fin-nofs tal-kamp, u l-poplu fil-
kamp madwaru.
6 Imbagħad wieġeb David, u qal lil
Aħimelek, il-Ħitti, u lil Abisaj, bin
Sarwija, ħu Ġowab: Min jinżel miegħi
għand Sawl fil-kamp? U qal Abisaj: Jien
ninżel miegħek.
7 U hekk David u Abisaj ġew ħdejn
il-poplu bil-lejl: u, ara, Sawl kien rieqed
fin-nofs tal-kamp, bil-lanza tiegħu
mwaħħla fl-art ħdejn rasu: u Abner u
l-poplu kienu mimdudin madwaru.
8 Imbagħad Abisaj qal lil David: Illum
Alla reħa l-għadu tiegħek f'idek: għalhekk
issa ħallini nsammru, nitolbok, bil-lanza
tiegħu ma' l-art b'daqqa waħda, u ma
ntennilux oħra.
9 U David qal lil Abisaj: La toqtlux,
għax min jista' jmidd idu kontra l-midluk
tal-Mulej, u ma jkollux ħtija?
10 David qal ukoll: Daqs kemm hu
ħaj il-Mulej, il-Mulej sgur jilħqu, jew jasal
jumu u jmut, jew jinżel fit-taqbida, u
jinqered.
11 Iħarisni l-Mulej li ma mmidx idi fuq
il-midluk tiegħu: iżda, nitolbok, ħu issa
l-lanza li qiegħda ħdejn rasu, u l-ġarra ta'
l-ilma, u ejja mmorru.
12 U hekk David ħa l-lanza u l-ġarra
ta' l-ilma minn ħdejn ras Sawl; u ħadu-
hom, u ħadd ma ra dan, u ħadd ma kien
jaf, u ħadd ma stenbaħ: għax kienu koll-
hom reqdin, għax ngħas tqil waqa' fuqhom
mill-Mulej.
13 Imbagħad David għadda n-naħa
l-oħra, u qagħad fuq ras ta' għolja, fil-
bogħod, b'wisa' kbir bejnhom.
14 U David għajjat lill-poplu, u lil
Abner, bin Ner, billi qal: Ma twieġibx,
Abner? Imbagħad wieġeb Abner, u qal:
Min int li qiegħed tgħajjat lis-sultan?
15 U David qal lil Abner: M'intix
raġel ta' ħila? U min hu bħalek f'Iżrael?
Għaliex, mela, ma għassistx lil sidek, is-
sultan? Għax wieħed mill-poplu ġie biex
jeqred is-sultan, sidek.
16 Dil-ħaġa li għamilt mhix tajba.
Daqs kemm hu ħaj il-Mulej, ilkoll kemm
intom ħaqqkom il-mewt, għax ma għassis-
tux lil sidkom, il-midluk tal-Mulej. U issa
ara, fejn hi l-lanza tas-sultan, u l-ġarra ta'
l-ilma li kienet fejn rasu?
17 Imbagħad Sawl għaraf leħen David,
u qal: Dan leħnek, ibni David? U David
qal: Leħni dan, sidi sultan.
18 U qal ukoll: Għaliex mela qiegħed
sidi jiġri wara l-qaddej tiegħu? Għax
x'għamilt jien? X'deni hemm f'idi?
19 Għalhekk, issa, nitolbok, ħa jisma'
sidi s-sultan kliem il-qaddej tiegħu. Jekk
il-Mulej xewxek għalija, ħa jilqa' offerta;
iżda jekk huma wlied il-bnedmin, ħa jkunu
misħutin quddiem il-Mulej; għax huma
keċċewni llum biex ma jkollix sehem minn
wirt il-Mulej, billi qalu: Mur, aqdi allat
barranin!
20 Għalhekk, issa, la tħallix demmi
jaqa' fl-art bgħid minn wiċċ il-Mulej: għax
is-sultan ta' Iżrael ħareġ ifittex bergħud
wieħed, bħal ma jagħmel wieħed meta
jmur għall-kaċċa ta' ħaġla fuq il-muntanji.
21 Imbagħad qal Sawl: Jien dnibt:
arġa' ejja, ibni David; għax ma narġax
nagħmillek iżjed deni, għax ħajti kienet
għażiża illum f'għajnejk: ara, jien tbellaht,
u għamilt żball kbir.
22 U David wieġeb u qal: Ara l-lanza
tas-sultan! Ħa jiġi wieħed miż-żgħażagħ
u jeħodha.
23 Il-Mulej irodd lil kull wieħed skond
il-ħaqq u l-fedeltà tiegħu: għax il-Mulej
telqek f'idejja llum, iżda jien ma ridtx
immidd idi fuq il-midluk tal-Mulej.
24 U, ara, bħalma ħajtek kienet illum
għażiża f'għajnejja, ħa tkun hekk għażiża
ħajti f'għajnejn il-Mulej, u ħa jeħlisni
minn kull tribulazzjoni.
25 Imbagħad Sawl qal lil David:
Imbierek int, ibni David: int tagħmel
ħwejjeġ kbar, u toħroġ sgur rebbieħ. U
hekk David mar għal triqtu, u Sawl raġa'
lura lejn daru.

27 U David qal f'qalbu: Jien issa xi
darba ninqered b'idejn Sawl:
m'hemm xejn aħjar għalija ħlief li naħrab
lejn art il-Filistin; u Sawl jaqta' jiesu
minni, li jfittixni iżjed fil-medda kollha ta'
art Iżrael: u hekk neħles minn idu.

2 U David qam, u għadda hu u s-sitt
mitt raġel li kienu miegħu, għand Akis,
bin Magħok, sultan ta' Gatt.
3 U David qagħad ma' Akis f'Gatt, hu
u r-rġiel tiegħu, kull wieħed b'daru,
David maż-żewġ nisa tiegħu, Aħinogħam,
il-Ġiżragħelija, u Abigajil, mart Nabal,
minn Karmel.
4 U qalu lil Sawl li David ħarab lejn
Gatt, u ma baqax ifittxu iżjed.
5 U David qal lil Akis: Jekk sibt
ħniena f'għajnejk, ħa jagħtuni post
f'waħda mill-bliet ġor-raba', biex ngħam-
mar hemm: għax għandu jgħammar il-
qaddej tiegħek f'belt is-sultan miegħek?
6 Imbagħad Akis tah Siklag dak in-
nhar: għalhekk saret Siklag tas-slaten ta'
Ġuda sa llum.
7 U ż-żmien li David qagħad f'art il-
Filistin kien ta' sena u erba' xhur.
8 U David u r-rġiel tiegħu kienu
jitilgħu, u kienu jidħlu f'art il-Ġessurin, u
l-Geżrin, u l-Għamalqin: għax dawn il-ġnus
kienu jgħammru minn żmien il-qedem
din l-art, int u sejjer Sur, sa art l-Eġittu.
9 U David kien iħarbat l-art, u ma
kienx iħalli ħajjin la rġiel u lanqas nisa, u
kien jieħu n-ngħaġ, u l-gniedes, u l-ħmir,
u l-iġmla, u l-ilbiesi, u jarġa' lura, u jmur
għand Akis.
10 U Akis kien igħidlu: F'art min
dħaltu llum? U David kien iwieġeb: Lejn
in-nofsinhar ta' Ġuda, u lejn in-nofsinhar
tal-Ġeraħmelin, u lejn in-nofsinhar tal-
Kenin.
11 U David ma kienx iħalli ħajjin la
rġiel u lanqas nisa, biex iġibu l-aħbar
f'Gatt, billi kien igħid: Li ma jitkellmux
kontra tagħna, u jgħidu: Hekk għamel
David, u hekk kienet id-drawwa tiegħu
ż-żmien kollu li għammar f'art il-Filistin.
12 U Akis kien jemmen lil David, billi
jgħid: Hu sgur inbagħad mill-poplu
tiegħu, Iżrael; għalhekk ikun il-qaddej
tiegħi għal dejjem.

28 U ġara f'dawk il-jiem, illi l-Filistin
ġemgħu l-eżerċti tagħhom għall-
gwerra, biex jiġġieldu kontra Iżrael. U
Akis qal lil David: Kun af li sgur tiġi
miegħi għall-gwerra, int u r-rġiel tiegħek.
2 U David qal lil Akis: Tajjeb, issa
tkun taf x'jagħmel il-qaddej tiegħek. U
Akis qal lil David: Għalhekk nagħmlek
għassies tiegħi għal dejjem.
3 Issa Samwel kien miet, u Iżrael kollu
kien bkieh, u difnuh Rama, f'beltu. U
Sawl kien neħħa mill-pajjiż lil dawk li
riedu jeħbru bil-mejtin, u s-saħħara.
4 U l-Filistin inġemgħu, u ġew u
waqqfu l-kamp f'Sunem: u Sawl ġama' lil
Iżrael kollu, u waqqfu l-kamp f'Gilbugħa.
5 U xħin Sawl ra l-kamp tal-Filistin
baża', u qalbu triegħdet wisq.
6 U meta Sawl staqsa lill-Mulej, il-
Mulej ma wieġbux, u la bil-ħolm, u la bl-
Urim, u la bil-profeti.
7 Imbagħad Sawl qal lill-qaddejja
tiegħu: Fittxuli mara li għandha spirtu ta'
teħbir, biex immur għandha, u nistaqsiha.
U l-qaddejja tiegħu qalulu: Ara, hemm
mara li għandha spirtu ta' teħbir f'Għajn-
Dor.
8 U Sawl biddel ħwejġu, u libes ħwejjeġ
oħra, u mar, hu u żewġ irġiel miegħu, u
ġew għand il-mara bil-lejl: u qal: Nitol-
bok, għarrafli bl-ispirtu, u qajjimli lil min
ngħidlek.
9 U l-mara qaltlu: Ara, inti taf x'għamel
Sawl, kif qered lil dawk li jeħbru bil-
mejtin, u s-saħħara, mill-pajjiż: għaliex
mela qiegħed tonsob għal ħajti, biex
toqtolni?
10 U Sawl ħalfilha bil-Mulej, qal:
Daqs kemm hu ħaj il-Mulej, l-ebda kastig
ma jiġi fuqek għal dil-ħaġa.
11 Imbagħad qalet il-mara: Lil min
inqajjimlek? U qal: Qajjem lil Samwel.
12 U malli l-mara rat lil Samwel,
għajtet b'leħen għoli: u l-mara qalet
lil Sawl: Għaliex qarraqt bija? Inti
Sawl.
13 U s-sultan qalilha: La tibżax: imma
x'qiegħda tara? U l-mara qalet lil Sawl:
Qiegħda nara alla tiela' mill-art.
14 U qalilha: Kif inhi surtu? U wieġbet:
Raġel xiħ tiela'; imleflef fil-mantar.
Għaraf Sawl li kien Samwel, u miel
b'wiċċu sa l-art, u ta qima.
15 U Samwel qal lil Sawl: Għaliex
ħabbatni, biex tellajtni? U Sawl wieġeb:
Imdejjaq wisq; għax il-Filistin qegħdin
jagħmluli gwerra, u Alla warrab minni, u
ma jweġibnix iżjed, la bil-profeti, u lanqas
bil-ħolm: għalhekk sejjaħtlek, biex tgħar-
rafni x'għandi nagħmel.
16 Imbagħad Samwel qal: Għaliex,
mela, tistaqsi lili, jekk il-Mulej warrab
minnek, u sar il-għadu tiegħek?
17 U l-Mulej għamillek, bħal ma qal
bija: għax il-Mulej ħataflek is-saltna minn
idek, u taha lil sieħbek, lil David:
18 Talli ma smajtx minn leħen il-Mulej,
u ma għamiltx li riedet is-saħna ta' qilltu
għal Għamaleq, għalhekk il-Mulej għamil-
lek dan illum.
19 Barra minn dan, il-Mulej jerħi lil
Iżrael ukoll miegħek f'idejn il-Filistini: u
għada int u wliedek tkunu miegħi: il-
Mulej jerħi wkoll l-eżerċtu ta' Iżrael
f'idejn il-Filistin.
20 Imbagħad Sawl waqa' f'daqqa minn
tulu fl-art, u baża' sħiħ, minħabba kliem
Samwel: u ma kienx hemm saħħa fih; għax
ma kien kiel xejn dak in-nhar kollu, u dak
il-lejl kollu.
21 U l-mara ġiet ħdejn Sawl, u rat li
kien imwerwer, u qaltlu: Ara, il-qaddejja
tiegħek semgħet minn leħnek, u jien irħejt

ħajti f'idejk. u smajt minn kliemek li inti
għidtli.
22 Għalhekk issa, nitolbok. isma' inti
wkoll minn leħen il-qaddejja tiegħek, u ħa
nqegħidlek quddiemek kisra ħobż: u kul,
biex tkun tiflaħ. xħin tmur għal triqtek.
23 Iżda ma riedx. u qal: Ma nikolx.
Iżda l-qaddejja tiegħu. u l-mara wkoll,
ġiegħluh: u sama' minn leħinhom. U qam
mill-art, u qagħad fuq is-sodda.
24 U l-mara kellha għoġol imsemmen
id-dar; u għaġġlet, u qatlitu, u ħadet id-
dqiq. u għaġnitu, u ħabżitu ħobż bla
ħmira.
25 U ġibithom quddiem Sawl, u
quddiem il-qaddejja tiegħu: u kielu.
Imbagħad qamu, u telqu dak il-lejl.

29 Issa l-Filistin ġemgħu l-eżerċti
kollha tagħhom f'Afek: u l-Iżraelin
waqqfu l-kamp ħdejn għajn f'Ġiżragħel.
2 U l-prinċpijiet tal-Filistin kienu mex-
jin f'ras ta' mijiet, u ta' eluf: iżda David u
r-rġiel tiegħu kienu mexjin fl-aħħar ma'
Akis.
3 Imbagħad il-kapijiet tal-Filistin qalu:
X'ġew jagħmlu hawn dawn il-Lhud?
U Akis qal lill-kapijiet tal-Filistin:
Mhux dan David, qaddej ta' Sawl, sultan
ta' Iżrael, li ilu miegħi dawn il-jiem, jew
dawn is-snin, u li fih ma sibt l-ebda ħtija,
mindu waqa' għandi sa llum?
4 U l-kapijiet tal-Filistin għadbu għa-
lih; u l-kapijiet tal-Filistin qalulu: Ibgħat
lura lil dan ir-raġel, ħa jarġa' jmur
lejn postu, li int tajtu. u tħallihx jinżel
magħna għat-taqbida, li ma jkunx għadu
tagħna fit-taqbida: għax biex jingħoġob
hu ma' sidu, jekk mhux bi rjus dawn
ir-rġiel?
5 Dan mhux David, li jgħannu għalih
biż-żfin: Qatel Sawl l-eluf tiegħu, u David
l-għaxart eluf tiegħu?
6 Imbagħad Akis sejjaħ lil David, u
qallu: Tassew, daqs kemm hu ħaj il-
Mulej, int raġel rett. u jogħġobni ħruġek
u dħulek miegħi fil-kamp, għax ma sibt
xejn ħażin fik mindu dħalt għandi sa
llum: iżda lill-prinċpijiet ma togħġob-
homx.
7 Għalhekk issa. arġa' mur lura, u mur
bis-sliem, biex ma tiksirhiex mal-prinċpi-
jiet tal-Filistin.
8 U David qal lil Akis: Iżda jien
x'għamilt? U x'sibt fil-qaddej tiegħek,
mindu ġejt miegħek sa llum, biex ma
niġix nitqabad ma' l-egħdewwa ta' sidi
s-sultan?
9 U Akis wieġeb u qal lil David: Naf;
int għażiż għal għajnejja daqs anġlu
t'Alla: biss il-prinċipijiet tal-Filistin qalu:
Ma jitlax magħna għat-taqbida!
10 Għalhekk, issa, qum kmieni fil-
għodu, int u l-qaddejja ta' sidek, li ġew
miegħek: qumu kmieni filgħodu, u malli
jisbaħ, itilqu.
11 U hekk David mar-rġiel tiegħu qam
kmieni, biex jitlaq mas-sebħ, u jarġa' lura
lejn art il-Filistin. U l-Filistin telgħu
Ġiżragħel.

30 Imbagħad ġara, tlitt ijiem wara,
xħin David u n-nies tiegħu kienu
waslu Siklag, illi l-Għamalqin kienu daħlu
fin-naħa tan-nofsinhar, u f'Siklag, u ħabtu
għal Siklag, u ħarquha bin-nar;
2 U ħadu n-nisa fil-jasar, u kulma kien
hemm fiha, sew żgħar u sew kbar, bla ma
qatlu lil ħadd, u saquhom, u marru għal
triqthom.
3 U hekk David u l-irġiel tiegħu waslu
l-belt, u, ara, il-belt kienet taqbad bin-nar;
u n-nisa tagħhom, u s-subjien tagħhom,
u l-bniet tagħhom, kienu meħudin fil-
jasar.
4 Imbagħad David u n-nies li kellu
miegħu refgħu leħinhom u bkew, sakemm
ma felħux jibku aktar.
5 U ż-żewġ nisa ta' David kienu
meħudin fil-jasar, Aħinogħam, il-Ġiżra-
għelija, u Abigajil, mart Nabal il-Karmeli.
6 U David kien imdejjaq wisq; għax
il-poplu qal li jħaġġru. Il-poplu kollu
kellu ruħu kollha mrar, kull wieħed għas-
subjien tiegħu u għal bniet tiegħu: iżda
David qawwa qalbu fil-Mulej, Alla
tiegħu.
7 U David qal lil Abjatar, il-qassis. bin
Aħimelek: Nitolbok, ġibli hawn l-efod. U
Abjatar newwel l-efod lil David.
8 U David staqsa lill-Mulej. u qal:
Immur jien wara dil-qatgħa ħallelin?
Nilħaqhom? U wieġbu: Mur: għax int
sgur tilħaqhom, u sgur teħles lil kulħadd.
9 U David telaq, hu u s-sitt mitt raġel
li kellu miegħu, u waslu sa wied Besor,
fejn dawk li baqgħu wara waqfu.
10 Iżda David baqa' sejjer, hu u l-erba'
mitt raġel: għax mitejn baqgħu wara, billi
kienu hekk għajjenin li ma felħux jaqsmu
wied Besor.
11 U sabu Eġizzjan fir-raba', u ħaduh
għand David, u tawh il-ħobż, u kiel; u
sqewh l-ilma;
12 U tawh taqtigħa tin taċ-ċappa, u
żewġ egħnieqed żbib: u wara li kiel,
staħja: għax ma kienx kiel ħobż, u lanqas
xorob ilma, fi tlitt ijiem u tlitt iljeli.
13 U David qallu: Ta' min int? U
mnejn int? U wieġeb: Jien żagħżugħ mill-
Eġittu, ilsir ta' wieħed Għamalqi; u sidi
ħallieni, għax imrad tlitt ijiem ilu.
14 Aħna dħalna fin-nofsinhar tal-
Keretin, u ta' art Ġuda, u fl-art lejn
nofsinhar ta' Kaleb; u 'l Siklag ħraqnieha
bin-nar.
15 U David qallu: Tista' twassalni
ħdejn dik il-qatgħa? U dak wieġeb:

Aħlifli b'Alla, li int la toqtolni, u lanqas
terħini f'idejn sidi, u jien inwasslek ħdejn
dik il-qatgħa.
16 U malli wasslu, ara, l-Għamalqin
kienu mxerrdin fuq wiċċ dik l-art kollha
jieklu, u jixorbu, u jagħmlu għors,
minħabba l-priża kbira li ħadu minn art
il-Filistin, u minn art Ġuda.
17 U David tahom xebgħa mit-
tbexbix sa l-għada filgħaxija: u ma ħeles
ħadd minnhom, ħlief erba' mitt żagħżugħ,
li rikbu fuq l-iġmla, u ħarbu.
18 U David raġa' ġabar kulma kienu
ħadu l-Għamalqin, u David ħeles iż-żewġ
nisa tiegħu.
19 U ma ħallielhom xejn, u la żgħir, u
la kbir, u la subjien u la bniet, u la priża;
kulma ħadu għalihom, kollox raġa' ħa
David.
20 U David ħa l-imrieħel kollha u l-
baqar, li l-poplu saqhom quddiem l-
imrieħel l-oħra, u qalu: Din hi l-priża ta'
David.
21 U David ġie ħdejn il-mitejn raġel,
li kienu hekk għajjenin li ma felħux imorru
wara David, u li kienu ħallewhom ħdejn
wied Besor: u ħarġu jilqgħu lil David, u
lin-nies li kienu miegħu: u malli David
resaq lejn il-poplu, sellmilhom.
22 Imbagħad wieġbu r-rġiel ħżiena
kollha, u r-rġiel mill-agħarr, fost dawk li
marru ma' David, u qalu: Talli ma ġewx
magħna, ma nagħtuhomx mill-priża li
argajna ġbarna, ħlief kull wieħed lil martu
u lil uliedu; jeħduhom, u jitilqu.
23 Imbagħad qal David: La tagħmlux
hekk, ħuti, b'dak li l-Mulej tana, li ħarisna
u ta f'idejna dik il-qatgħa ħallelin li ġew
għalina.
24 Għax min jismagħkom f'din il-
biċċa? Daqs is-sehem ta' min niżel għat-
taqbida jkun is-sehem ta' min qagħad mal-
ħwejjeġ: jaqsmu flimkien.
25 U min dak in-nhar 'il quddiem
għamilha statut u ordinanza għal Iżrael
sa llum.
26 U xħin David ġie Siklag, bagħat
mill-priża lix-xjuħ ta' Ġuda, u lil ħbiebu,
igħidilhom: Hawn hi għalikom barka mill-
priża ta' l-egħdewwa tal-Mulej.
27 Bagħat lil dawk ta' Betel, u lil dawk
ta' Ramot fin-nofsinhar, u lil dawk ta'
Ġattir.
28 U lil dawk ta' Għaroer, u lil dawk
ta' Xifmot, u lil dawk ta' Estemogħa.
29 U lil dawk ta' Rakal, u lil dawk ta'
bliet il-Ġeraħmelin, u lil dawk ta' bliet
il-Kenin,
30 U lil dawk ta' Ħorma, u lil dawk ta'
Kor-Għasan, u lil dawk ta' Għatak,
31 U lil dawk ta' Ħebron, u lil dawk
il-postijiet kollha li għadda minnhom
David u r-rġiel tiegħu.

31 Issa l-Filistin ġew jitqabdu ma'
Iżrael: u l-irġiel ta' Iżrael ħarbu
minn quddiem il-Filistin, u waqgħu
maqtulin fuq il-muntanja ta' Gilbugħa.
2 U l-Filistin rassu fuq Sawl u fuq
uliedu; u l-Filistin qatlu lil Ġonatan, u lil
Abinadab, u lil Malkisugħa, ulied Sawl.
3 U t-taqbida marret ħażin wisq għal
Sawl, u l-arċieri laqtuh; u kien miġruħ
ħafna mill-arċieri.
4 Imbagħad Sawl qal lir-reffiegħ ta'
l-armi tiegħu: Islet sejfek, u nfidni bih; li
ma jiġux dawn in-nies bla ċirkonċiżjoni,
u jinfduni huma, u jiddieħku bija. Iżda
r-reffiegħ ta' l-armi ma riedx; għax baża'
ħafna. Għalhekk Sawl qabad is-sejf u
nxeħet fuqu.
5 U xħin ir-reffiegħ ta' l-armi tiegħu ra
li Sawl miet, inxeħet hu wkoll fuq sejfu,
u miet miegħu.
6 U hekk miet Sawl, u t-tliet uliedu, u
r-reffiegħ ta' l-armi tiegħu, u r-rġiel kollha
tiegħu, dak in-nhar flimkien.
7 U malli l-Iżraelin tan-naħa l-oħra tal-
wied, u tan-naħa l-oħra tal-Ġurdan, raw
li r-rġiel ta' Iżrael ħarbu, u mietu Sawl u
wliedu, ħallew il-bliet, u ħarbu; u l-
Filistin ġew u għammru fihom.
8 U ġara l-għada, xħin il-Filistin ġew
biex ineżżgħu l-mejtin, illi sabu lil Sawl u
lit-tliet uliedu mixħutin fuq il-muntanja
ta' Gilbugħa.
9 U qatgħulu rasu, u neħħewlu l-armi
tiegħu, u bagħtuhom f'art il-Filistin,
dawramejt, iħabbru l-bxara f'dar allat-
hom, u fost il-poplu.
10 U qiegħdu l-armi tiegħu f'dar
Għastarot: u dendlu ġismu mas-sur ta'
Bet-San.
11 U meta in-nies ta' Ġabes-Gilgħad
semgħu x'għamlu l-Filistin lil Sawl;
12 Qamu r-rġiel ta' ħila kollha, imxew
il-lejl kollu, u ħadu ġisem Sawl, u l-iġsma
ta' wliedu mis-sur ta' Bet-San, u marru
Ġabes, u ħarquhom hemm.
13 U ħadu għadamhom, u difnuh Ġabes
taħt atla, u samu sebgħat ijiem.

# It-Tieni Ktieb Ta' Samwel

1 Issa ġara wara mewt Sawl, meta David
raġa' lura mill-qtil tal-Għamalqin, illi
David qagħad jumejn f'Siklag;
2 U ġara fit-tielet jum, illi, ara, ġie
raġel mill-kamp minn ma' Sawl, bi lbiesu
mċarrtin u trab fuq rasu: u malli wasal
ħdejn David, intafa' wiċċu fl-art, u
sellem.
3 U David qallu: Mnejn ġej? U
wieġbu: Ħrabt mill-kamp ta' Iżrael.
4 U David qallu: Kif kienet il-biċċa?
Nitolbok, għarrafni. U dak wieġeb: Il-
poplu ħarab mit-taqbida, u kotra mill-
poplu waqgħu u mietu; u Sawl, u Ġonatan,
ibnu, mietu wkoll.
5 U David qal liż-żagħżugħ li kien
jagħtih l-aħbar: Kif taf li miet Sawl u
Ġonatan ibnu?
6 U ż-żagħżugħ li tah l-aħbar wieġeb:
Ħsilt kont fuq il-muntanja ta' Gilbugħa,
u nara lil Sawl jitmejjel fuq il-lanza tiegħu;
u, ara, l-imriekeb u l-ifirsa kienu jrossu
warajh.
7 U malli dar warajh, rani, u sejjaħli.
U jien weġibt: Hawn jien.
8 U qalli: Min int? U jien weġibtu:
Jien Għamalqi.
9 U raġa' qalli: Oqgħod fuqi, nitolbok,
u oqtolni: għax id-diqa ħakmitni, u ħajti
għadha kollha fija.
10 Għalhekk jien qgħadt fuqu, għax
kont sgur li ma satax igħix wara li waqa';
u ħadd il-kuruna li kienet fuq rasu, u
l-brazzuletta li kellu fuq idu, u ġibthom
hawn lil sidi.
11 Imbagħad David qabad ilbiesu, u
ċarrathom; u l-istess għamlu l-irġiel
kollha li kienu miegħu:
12 U għamlu l-vistu, u bkew, u samu sa
filgħaxija għal Sawl, u għal Ġonatan
ibnu, u għall-poplu tal-Mulej, u għal dar
Iżrael kollha; għax mietu bis-sejf.
13 U David qal liż-żagħżugħ li tah l-
aħbar: Mnejn int? U dak wieġeb: Bin
raġel għarib, Għamalqi jien.
14 U David qallu: Kif ma bżajtx tmidd
idek biex teqred il-midluk tal-Mulej?
15 U David sejjaħ wieħed miż-żgħa-
żagħ, u qallu: Ersaq, u ntafa' fuqu. U
darbu, u miet.
16 U David qallu: Demmek fuq rasek,
għax fommok xehed għalik, xhin għidt:
Jien qtilt il-midluk tal-Mulej.
17 U David għanna din l-għanja ta'
swied il-qalb għal Sawl, u għal Ġonatan
ibnu:
18 (U riedhom igħallmu lil ulied Ġuda
kif jużaw l-qaws: Ara, dan miktub fi ktieb
Ġasar.)
19 Is-sbuħija tiegħek, o Iżrael, inqerdet
fuq il-għoljiet tiegħek! Kif waqgħu l-
qalbenin!
20 La tgħiduhiex f'Gatt, la xxandru-
hiex fi triqat Askalon, biex ma jifirħux
il-bniet tal-Filistin, biex ma jithennewx
bniet in-nies bla ċirkonċiżjoni.
21 O muntanji ta' Gilbugħa, la tħallux
la nida u la xita jkunu fuqkom, u la jkun
hemm fikom raba' ta' l-offerti: għax
hemm intremiet it-tarka tal-qalbenin, it-
tarka ta' Sawl, bħalkieku ma kienx midluk
biż-żejt.
22 Mid-demm tal-maqtulin, mix-xaħam
tal-qalbenin, il-qaws ta' Ġonatan qatt
ma raġa' lura, u s-sejf ta' Sawl qatt ma
raġa' lura mingħajr ma laqat.
23 Sawl u Ġonatan, maħbubin u ħel-
win f'ħajjithom, la f'ħajjithom u la
f'mewthom qatt ma nfirdu: kienu eħfef
mill-ajkli, kienu aktar b'saħħithom mil-
ljuni!
24 O bniet ta' Iżrael, ibku lil Sawl, li
kien ilibbiskom bil-ħlewwa bl-iskarlat, u
li kien iqiegħed żina tad-deheb fuq
ilbieskom.
25 Kif waqgħu l-qalbenin f'nofs it-
taqbida! Ġonatan fuq għoljietek maqtul.
26 Jien imgħolli għalik, ħija Ġonatan:
int kont wisq għażiż għalija: imħabbtek
għalija kienet aktar tal-għaġeb mill-
imħabba tan-nisa.
27 Kif waqgħu l-qalbenin, u l-armi tal-
gwerra ntilfu!

2 U ġara wara dan, illi David staqsa
lill-Mulej, billi qal: Nitla' f'xi waħda
mill-bliet ta' Ġuda? U l-Mulej wieġbu:
Itla'. U David qal: Fejn nitla'? U l-Mulej
wieġeb: Ħebron.
2 U hekk David tala' hemm, hu u ż-żewġ
nisa tiegħu wkoll, Aħinogħam, il-Ġiżra-
għelija, u Abigajil, mart Nabal il-Karmeli.
3 U l-irġiel li kellu miegħu tellagħhom
David, kull raġel b'daru: u qagħdu fil-
bliet ta' Ħebron.
4 U ġew l-irġiel ta' Ġuda, u hemm dilku
lil David sultan fuq dar Ġuda. U għarrfu
lil David, billi qalulu: L-irġiel ta' Ġabes-
Gilgħad difnu lil Sawl.
5 U David bagħat messaġġiera lill-
irġiel ta' Ġabes-Gilgħad, u qalilhom:
Imberkin intom mill-Mulej, li wrejtu dil-
ħniena ma' sidkom, ma' Sawl, u dfintuh.
6 U issa l-Mulej jagħmel magħkom
ħniena u ħaqq! U jiena wkoll inroddilkom
dil-ħniena talli għamiltu dil-ħaġa.
7 Għalhekk, issa, ħa jitwettqu idejkom,

u kunu nies ta' ħila: għax sidkom Sawl
miet, u dar Ġuda lili dilket sultan fuqhom.
8 Iżda Abner, bin Ner, kap ta' l-
eżerċtu ta' Sawl, ħa lil Is-Boset, bin Sawl,
u wasslu Maħanajm;
9 U għamlu sultan fuq Gilgħad, fuq
l-Ashurin, fuq Ġiżragħel, fuq Efrajm, fuq
Benjamin, u fuq Iżrael kollu.
10 Is-Boset kellu erbgħin sena meta
beda jsaltan fuq Iżrael, u saltan sentejn.
Iżda dar Ġuda baqgħet ma' David.
11 U ż-żmien li David dam sultan
f'Ħebron fuq dar Ġuda kien seba' snin u
sitt xhur.
12 U Abner, bin Ner, u l-qaddejja ta'
Is-Boset, bin Sawl, ħarġu minn Maħanajm
lejn Gibgħon.
13 U Ġowab, bin Sarwija, u l-qaddejja
ta' David, ħarġu, u ltaqgħu flimkien ħdejn
il-menqa ta' Gibgħon: u qagħdu dawn
f'naħa tal-menqa, u dawk fin-naħa l-oħra.
14 U Abner qal lil Ġowab: Ħa jqumu
issa ż-żgħażagħ u jilagħbu quddiemna. U
Ġowab wieġeb: Ħa jqumu.
15 U qamu, u għaddew bil-għadd: tnax
minn Benjamin u Is-Boset, bin Sawl, u
tnax fost il-qaddejja ta' David.
16 U kull wieħed kien jaqbad f'ras
sieħbu, idaħħal sejfu f'ġenb sieħbu; u
kienu jaqgħu flimkien: għalhekk semmew
dak il-post: Ħelkat-Ħassurim, li hu
f'Gibgħon.
17 U kien hemm taqbida ħarxa għall-
aħħar dak in-nhar; u Abner, u l-irġiel ta'
Iżrael kienu megħlubin mill-qaddejja ta'
David.
18 U kien hemm ulied Sarwija t-tlieta:
Ġowab, Abisaj, u Għaxajel: u Għaxajel
kien ħafif minn riġlejh daqs għażżiela tad-
deżert.
19 U Għaxajel għamel għal wara
Abner; u hu u jiġri la dar lejn il-lemin u
lanqas lejn ix-xellug biex imur wara Abner.
20 Imbagħad Abner ħares warajh, u
qal: Huwa int, Għaxajel? U dak wieġeb:
Jien.
21 U Abner qallu: Ilwi lejn il-lemin,
jew lejn ix-xellug, u aqbad wieħed miż-
żagħżagħ, u ħudlu dak li ħataf. Iżda
Għaxajel ma riedx iżul minn warajh.
22 U Abner raġa' qal lil Għaxajel: Żul
minn warajja: għaliex għandi nitfgħek
b'daqqa ma' l-art? Kif nista' mbagħad
narfa' wiċċi lejn Ġowab, ħuk?
23 Iżda ma riedx iżul: u Abner darbu
f'żaqqu bit-tarf t'isfel tal-lanza, hekk li
ħarġet il-lanza minn dahru; u waqa' hemm,
u fejn ġie miet: u kull min kien jasal ħdejn
il-post fejn kien waqa' Għaxajel, kien
jieqaf.
24 U Ġowab u Abisaj telqu għal wara
Abner: u x-xemx kienet nieżla xħin waslu
ħdejn il-għolja ta' Amma, li qiegħda
quddiem Gija, fit-triq tad-deżert ta'
Gibgħon.
25 U wlied Benjamin inġemgħu għal
wara Abner, u saru għaqda waħda, u
waqfu fuq ras il-għolja.
26 Imbagħad Abner sejjaħ lil Ġowab, u
qal: Sa jibqa' s-sejf jibla' għal dejjem?
Ma tafx li fl-aħħar ikun hemm l-imrar?
Sa meta sa ddum ma tgħid lill-poplu biex
jerġgħu lura minn wara ħuthom?
27 U Ġowab qal: Daqs kemm hu ħaj il-
Mulej, kieku int ma tkellimtx, sgur li l-
poplu ma kienx jieqaf qabel għada
filgħodu milli jmur għal wara ħutu.
28 U hekk Ġowab daqq it-tromba, u
l-poplu kollu waqaf, u ma baqax aktar
sejjer wara Iżrael, u lanqas baqa' jitqabad
iżjed.
29 U Abner u l-irġiel tiegħu mxew dak
il-lejl kollu fl-Għaraba u qasmu l-Ġurdan,
u għaddew mill-Bitron kollu, u waslu
Maħanajm.
30 U Ġowab raġa' lura minn wara
Abner: u xħin ġama l-poplu kollu, kien
jonqos mill-qaddejja ta' David dsatax-il
raġel u Għaxajel.
31 Iżda l-qaddejja ta' David kienu
qatlu ħafna mill-Benjaminin, u mill-irġiel
ta' Abner, hekk li mietu tliet mija u sittin
raġel.
32 U refgħu lil Għaxajel, u difnuh fil-
qabar ta' missieru, f'Betlehem. U Ġowab
u l-irġiel tiegħu mxew il-lejl kollu, u waslu
Ħebron xħin sebaħ.

3 Issa kien hemm gwerra twila bejn dar
Sawl u dar David: iżda David baqa'
dejjem jitqawwa, u dar Sawl baqgħet
dejjem tiddgħajjef.
2 Ulied twieldu lil David f'Ħebron: il-
kbir tiegħu kien Amnon minn Għaħino-
għam, il-Ġiżragħelija;
3 U t-tieni, Kilab, minn Abigajil, mart
Nabal il-Karmeli; u t-tielet Absalom,
bin Magħka, bint Talmaj, sultan ta'
Gesur;
4 U r-raba' Adonija, bin Ħaggit; u
l-ħames, Sefatja, bin Abital;
5 U s-sitta, Itrigħam, minn Għegla,
mart David. Dawn twieldu lil David
f'Ħebron.
6 U ġara, fiż-żmien li kien hemm gwerra
bejn dar Sawl u dar David, illi Abner kien
qiegħed jikber fis-setgħa f'dar Sawl.
7 Issa Sawl kellu konkubina jisimha
Risfa, bint Ajja: u Is-Boset qal lil Abner:
Għaliex dħalt għand il-konkubina ta'
missieri?
8 Imbagħad Abner għadab sħiħ għal
kliem Is-Boset, u qal: Jaqaw jien xi ras ta'
kelb ta' Ġuda? Illum jien urejt ħniena ma'
dar Sawl, missierek, ma' ħutu, u ma'
ħbiebu, u ma tajtikx f'idejn David; u
madankollu int illum qiegħed twaħħal fija
ħtija fuq din il-mara.
9 Hekk jagħmel Alla lil Abner, u iżjed

ukoll, jekk dak li ħalef il-Mulej lil David,
jien ma nagħmilhulux,
10 Li nneħħi s-saltna minn dar Sawl, u
li nwettaq it-tron ta' David fuq Iżrael u
fuq Ġuda, minn Dan sa Bir-Saba'.
11 U Is-Boset ma satax jarġa' jwieġeb
kelma lil Abner, għax kien jibża' minnu.
12 Imbagħad Abner bagħat messaġ-
ġiera lil David f'Ħebron, igħidu: Ta' min
hi l-art? Irtabat bi ftehim miegħi, u, ara,
idi tkun miegħek biex inġib lil Iżrael kollu
lejk.
13 U David wieġeb: Tajjeb! Nirtabat
miegħek: iżda rrid ħaġa waħda minn
għandek, jiġifieri, li ma tarax wiċċi jekk
l-ewwel ma ġġibx lil Mikal, bint Sawl,
meta inti tiġi tara wiċċi.
14 U hekk David bagħat messaġġiera
lil Is-Boset, bin Sawl, igħidu: Agħtini lil
marti Mikal, li jien tgħarrast bil-prezz ta'
mitt prepuzju tal-Filistin.
15 U Is-Boset bagħat u ħadha minn
żewġha, minn Paltjel, bin Lajs.
16 Iżda żewġha mar magħha, jibki hu
u sejjer, u mar warajha sa Baħurim. Im-
bagħad Abner qallu: Mur, arġa' lura. U
raġa' lura.
17 Issa Abner kellu xi taħdit max-xjuħ
ta' Iżrael, qalilhom: Fl-imgħoddi kontu
tfittxu lil David li jkun sultan fuqkom:
18 Issa, mela, agħmlu: għax il-Mulej
tkellem fuq David, u qal: B'id il-qaddej
tiegħi David, jien neħles il-poplu tiegħi,
Iżrael, minn id il-Filistin, u min id l-egħ-
dewwa tagħhom kollha.
19 U Abner ukoll tkellem f'widnejn
Benjamin: u mar Abner ukoll igħid
f'widnejn David f'Ħebron kulma kien
jogħġob lil Iżrael, u dak li kien jogħġob
lid-dar kollha ta' Benjamin.
20 Imbagħad Abner u għoxrin raġel
miegħu ġew għand David f'Ħebron. U
David għamel mikla lil Abner u lir-rġiel
li kienu miegħu.
21 U Abner qal lil David: Ħallini nqum
u mmur, u niġma' lil Iżrael kollu ma' sidi
s-sultan, biex jorbtu għaqda miegħek, u
biex int tkun sultan fuq kulma tixtieq
qalbek. U David bagħat lil Abner; u mar
bis-sliem.
22 U, ara, il-qaddejja ta' David u ta'
Ġowab ġew minn ħarġa u ġiebu magħhom
priża kbira: iżda Abner ma kienx ma'
David f'Ħebron, għax David kien bagħtu,
u mar bis-sliem.
23 Xħin Ġowab u l-eżerċtu kollu li kien
miegħu waslu, ħabbru lil Ġowab, billi
qalu: Abner, bin Ner, ġie għand is-sultan,
u s-sultan bagħtu, u hu mar bis-sliem.
24 Imbagħad Ġowab ġie għand is-
sultan, u qal: X'għamilt? Ara, Abner ġie
għandek; għala, mela, bgħattu, u hu diġà
telaq?
25 Inti taf li Abner, bin Ner, ġie biex
iqarraq bik, u biex ikun jaf ħruġek u
dħulek, u biex ikun jaf kulma qiegħed
tagħmel?
26 U wara li Ġowab ħareġ mingħand
David, bagħat messaġġiera wara Abner,
u ġibuh lura minn bir Xira: iżda David ma
kienx jaf b'dan.
27 Xħin Abner raġa' ġie Ħebron,
Ġowab warrbu f'ġenb il-bieb, biex ikellmu
qisu sigriet, u hemm darbu f'żaqqu, u miet,
biex Ġowab jitħallas ta' demm Għaxajel
ħuh.
28 U wara, xħin David sama' b'dan,
qal: Jien u s-saltna tiegħi bla ħtija quddiem
il-Mulej għal dejjem għal demm Abner,
bin Ner.
29 Ħa jaqa' fuq ras Ġowab, u fuq dar
missieru kollha; u ħa ma jonqos qatt
minn dar Ġowab min hu marid bis-sabb
jew bil-ġdiem, jew min iżomm il-marden,
jew min jaqa' bis-sejf, jew min jaħtieġ
il-ħobż.
30 U hekk Ġowab u Abisaj ħuh qatlu lil
Abner, għax kien qatel lil ħuhom Għaxajel,
f'Gibgħon, fit-taqbida.
31 Imbagħad David qal lil Ġowab u lill-
poplu kollu li kien miegħu: Ċarrtu lbies-
kom, u tħażżmu bi ħwejjeġ tax-xkejjer, u
ibku quddiem Abner. U s-sultan David
mexa wara t-tebut.
32 U hekk difnu lil Abner f'Ħebron;
u s-sultan rafa' leħnu, u beka ħdejn il-
qabar ta' Abner; u l-poplu kollu beka.
33 U s-sultan għanna din il-għanja ta'
swied il-qalb għal Abner, u qal: Kellu
Abner imut bħal ma jmut wieħed ibleh?
34 Idejk ma kinux marbutin, u riġlejk
ma kienu qatt imqiegħda fil-qajd: bħal ma
jaqa' wieħed quddiem il-ħżiena, hekk inti
waqajt. U l-poplu kollu raġa' bkieh.
35 U xħin il-poplu kollu ġie biex jagħtu
lil David jiekol, waqt li kien għadu n-nhar,
David ħalef, qal: Hekk jagħmilli Alla, u
iżjed minn hekk, jekk induq il-ħobż, jew
xi ħaġa oħra, qabel tinżel ix-xemx.
36 U l-poplu kollu fehem dan, u qabel
ma' dil-ħaġa: bħal ma kien jogħġob lill-
poplu kollu kulma kien jagħmel is-sultan.
37 U hekk il-poplu kollu, u Iżrael kollu
fehem dak in-nhar li ma kienx is-sultan li
qatel lil Abner, bin Ner.
38 U s-sultan qal lill-qaddejja tiegħu:
Ma tafux li prinċep u raġel kbir waqa' llum
f'Iżrael?
39 Jiena llum għadni dgħajjef, għal-
kemm midluk sultan; u dawn l-irġiel,
ulied Sarwija, huma wisq b'saħħithom
għalija: il-Mulej irodd lil min jagħmel id-
deni skond id-deni tiegħu.

4 U xħin sama' Is-Boset, bin Sawl, illi
Abner miet f'Ħebron, idejh ħedlu, u
l-Iżraelin kollha tbellhu.
2 U Is-Boset, bin Sawl, kellu żewġt
irġiel li kienu kaptani tal-qtajja: wieħed

jismu Bagħna, u l-ieħor jismu Rekab, ulied Rimmon, il-Biroti, min ulied Benjamin: (għax Birot ukoll kienet magħduda ta' Benjamin:

3 U l-Birotin kienu ħarbu lejn Gittajm, u qagħdu hemm għorba sa llum.)

4 Issa Ġonatan, bin Sawl, kellu iben zopp minn riġlejh. Kellu ħames snin meta waslet l-aħbar ta' Sawl u ta' Ġonatan minn Ġiżragħel, u l-imreddgħa tiegħu refgħetu u ħarbet: u ġara, hi u tgħaġġel biex taħrab, illi waqa' u zzappap. U kien jismu Mefiboset.

5 U wlied Rimmon, il-Biroti, Rekab u Bagħna, marru, u waslu waqt l-eqqel tas-sħana tan-nhar f'dar Is-Boset, waqt li kien rieqed ir-raqda tan-nofs-in-nhar.

6 U daħlu f'nofs id-dar, bħalkieku sa jieħdu l-qamħ; u darbuh f'żaqqu: u Rekab u Bagħna, ħuh, ħarbu.

7 Għax xħin waslu d-dar, hu kien mimdud fuq is-sodda tiegħu fil-għorfa tiegħu, u darbuh, u qatluh, u qatgħulu rasu, u terrqu l-lejl kollu fil-Għaraba.

8 U ġiebu ras Is-Boset lil David f'Ħebron, u qalu lis-sultan: Ara ras Is-Boset, bin Sawl, il-għadu tiegħek, li kien ifittex ħajtek; u l-Mulej ta lil sidi s-sultan illum li jitħallas minn Sawl, u minn nislu.

9 U David wieġeb lil Rekab u lil Bagħna, ħuh, ulied Rimmon il-Biroti, u qalilhom: Daqs kemm hu ħaj il-Mulej, li fdieli ħajti minn kull għawġ,

10 Meta wieħed ħabbarli, qalli: Ara, Sawl mejjet, għax ħaseb li kien qiegħed iħabbar bxara tajba, jien qbadtu, u qtiltu f'Siklag, għax ħaseb li kien imissni nagħtih ħlas għall-bxara tiegħu:

11 Kemm aktar, meta rġiel ħżiena qatlu raġel tajjeb f'daru, fuq is-sodda tiegħu, nitlob jien minn idejkom demmu, u neqridkom mill-art?

12 Imbagħad David ta ordni liż-żgħażagħ tiegħu, u qatluhom, u qatgħulhom idejhom u riġlejhom, u dendluhom ħdejn il-menqa f'Ħebron. Iżda huma ħadu ras Is-Boset, u difnuha fil-qabar ta' Abner f'Ħebron.

5 Imbagħad ġew it-tribujiet kollha ta' Iżrael għand David f'Ħebron, u qalulu: Ara, aħna għadmek u laħmek.

2 Fl-imgħoddi wkoll, meta Sawl kien sultan fuqna, int kont li toħroġ u ddaħħal lil Iżrael: u l-Mulej qallek: Int tirgħa l-poplu tiegħi Iżrael, u int tkun il-prinċep ta' Iżrael.

3 U hekk ix-xjuħ kollha ta' Iżrael ġew għand is-sultan f'Ħebron; u s-sultan David rabat għaqda magħhom f'Ħebron quddiem il-Mulej: u dilku lil David sultan fuq Iżrael.

4 David kellu tletin sena meta beda jsaltan, u saltan erbgħin sena.

5 F'Ħebron saltan fuq Ġuda seba' snin u sitt xhur: u f'Ġerusalem saltan tlieta u tletin sena fuq Iżrael kollu u Ġuda.

6 U s-sultan u r-rġiel tiegħu marru Ġerusalem għall-Ġebusin, li kienu jgħammru fil-pajjiż, u qalu lil David: Ma tidħolx hawn, għax il-għomja u z-zopop jilqgħuk; riedu jgħidu: David ma jidħolx hawn.

7 Madankollu, David ħa l-fortizza ta' Sijon: din hi l-belt ta' David.

8 U David qal dak in-nhar: Kull min jidrob il-Ġebusin, ħa jgħaddi mill-kanal ta' l-ilma biex jaħbat għaz-zopop u għall-għomja, li huma mibgħudin minn ruħ David. Għalhekk igħidu: Il-agħma u z-zopp ma jidħlux id-dar.

9 U hekk David għammar fil-fortizza, u semmieha belt ta' David. U David bena dawramejt minn Millo u 'l ġewwa.

10 U David baqa' sejjer dejjem jikber, għax il-Mulej, Alla ta' l-eżerċti, kien miegħu.

11 Imbagħad Ħiram, sultan ta' Tir, bagħat messaġġiera għand David, u njam taċ-ċedru, u mastrudaxxi, u bennejja; u bnew dar għal David.

12 U David għaraf li l-Mulej wettqu sultan fuq Iżrael, u kien għolla s-saltna tiegħu minħabba l-poplu tiegħu Iżrael.

13 U David ħa iżjed konkubini u nisa f'Ġerusalem, wara li ġie minn Ħebron: u twildulu iżjed subjien u bniet.

14 Issa dawn huma l-ismijiet ta' dawk li twildulu Ġerusalem: Sammugħa, u Sobab, u Natan, u Salamun,

15 U Ibħar, u Elisugħa, u Nefeg, u Ġafigħa,

16 U Elisama', u Eljada, u Elifelet.

17 Malli l-Filistin semgħu li 'l David dilkuh sultan fuq Iżrael, il-Filistin kollha telgħu jfittxu lil David; u David sama' b'dan, u niżel fil-fortizza.

18 Il-Filistin ġew ukoll, u xterdu f'wied Refajim.

19 Imbagħad David staqsa lill-Mulej, qallu: Nitla' jien għall-Filistin? Tatihomli f'idejja? U l-Mulej qal lil David: Itla', għax jien sgur nerħihom f'idejk il-Filistin.

20 U ġie David f'Bagħal-Perasim, u ħarbathom hemm; u qal: Il-Mulej kisser l-egħdewwa tiegħi quddiemi bħal tiksira ta' ilma. Għalhekk semma dak il-post Bagħal-Perasim.

21 U ħallew hemm l-idoli tagħhom, u ġarrewhom David u l-irġiel tiegħu.

22 U l-Filistin reġgħu telgħu darba oħra, u xterdu f'wied Refajim.

23 U David staqsa lill-Mulej, u l-Mulej qallu: La titlax dritt għalihom, iżda dur għal warajhom, u tiġi fuqhom quddiem is-siġar tal-balsmu.

24 U jiġri, xħin tisma' ħoss ta' mixi fil-quċċata tas-siġar tal-balsmu, intafa' malajr

għat-taqbida, għax imbagħad il-Mulej
jimxi quddiemek biex ikisser l-eżerċtu tal-
Filistin.
25 Imbagħad David għamel hekk, bħal
ma ikkmandah il-Mulej, u kisser il-
Filistin minn Geba' sa tasal Geżer.

6 Issa David reġa' ġama' l-irġiel magħ-
żulin kollha ta' Iżrael, tletin elf.
2 U David qam, u mar mal-poplu
kollu li kienu miegħu lejn Bagħla ta'
Ġuda, biex iġib minn hemm l-arka t'Alla,
li tissejjaħ bl-isem, b'isem il-Mulej ta'
l-eżerċti li qiegħed fuq il-kerubin.
3 U għabbew l-arka t'Alla fuq karru
ġdid, u ħarġuha minn dar Abinadab li
kienet Gibegħa: u Għużża u Aħjo, ulied
Abinadab, kienu jsuqu l-karru l-ġdid.
4 U ħarġuh minn dar Abinadab, li
kienet Gibegħa, bl-arka t'Alla: u Aħjo
kien miexi quddiem l-arka.
5 U David u dar Iżrael kollha kienu
jdoqqu quddiem il-Mulej b'kull xorta ta'
strumenti magħmulin minn injam taċ-
ċipress, u b'ċetri, u b'arpi, u bi tnabar, u
b'ċimbli, u bi platti.
6 U xħin waslu ħdejn il-qiegħa ta'
Nakon, Għużża medd idu lejn l-arka
t'Alla, u żammha; għax il-gniedes kienu
sa jaqilbuha.
7 U għadab il-Mulej xegħel għal
Għużża; u Alla laqtu hemm talli naqas; u
miet hemm ħdejn l-arka t'Alla.
8 U David għela, għax il-Mulej laqat
bil-ħsara lil Għużża, u semma dak il-post
Perez-Għużża sa llum.
9 U David beża' dak in-nhar mill-
Mulej; u qal: Kif tista' l-arka tal-Mulej
tiġi għandi?
10 U David ma riedx idaħħal għandu
l-arka tal-Mulej fil-belt ta' David: iżda
David warrabha f'dar Għobed-Edom,
il-Gitti.
11 U l-arka tal-Mulej baqgħet f'dar
Għobed-Edom, il-Gitti, tliet xhur, u l-
Mulej bierek lil Għobed-Edom u lil daru
kollha.
12 U għarrfu lis-sultan David, billi
qalulu: Il-Mulej bierek lil dar Għobed-
Edom, u kulma għandu, minħabba l-arka
t'Alla. U David mar u talla' l-arka t'Alla
minn dar Għobed-Edom fil-belt ta' David
bil-ferħ.
13 U hekk kien, għax xħin ir-reffiegħa
ta' l-arka mxew sitt passi, hu issagrifika
gniedes u ħrief smien.
14 U David kien jiżfen quddiem il-
Mulej b'saħħtu kollha, u David kien
imħażżem b'efod tal-kittien.
15 U hekk David u dar Iżrael kollha
tellgħu l-arka tal-Mulej bl-agħjat u b'daqq
it-tromba.
16 Imbagħad ġara, hi u dieħla fil-belt
ta' David l-arka tal-Mulej, illi Mikal, bint
Sawl, xirfet mit-tieqa u rat lis-sultan David
jaqbeż u jiżfen quddiem il-Mulej; u maq-
dritu f'qalbha.
17 U daħħlu l-arka tal-Mulej, u qiegħ-
duha f'postha, fit-tinda li David kien
waqqaf għaliha: u David offra sagrifiċċji
maħruqin, u sagrifiċċji tas-sliem, quddiem
il-Mulej.
18 U malli David temm joffri l-offerti
maħruqin u s-sagrifiċċji tas-sliem, bierek
il-poplu f'isem il-Mulej ta' l-eżerċti.
19 Imbagħad qassam lill-poplu kollu,
lill-kotra kollha ta' Iżrael, sew nisa u sew
irġiel, ftira ħobż, biċċa laħam, u ċappa
żbib. Imbagħad il-poplu kollu telaq kul-
ħadd lejn daru.
20 Imbagħad David reġa' mar biex
ibierek daru. U Mikal, bint Sawl, ħarġet
tilqa' lil David, u qalet: Kemm tweġġah
il-lum is-sultan ta' Iżrael, li nkixef illum
f'għajnejn il-qaddejjiet tal-qaddejjin tiegħu
bħal ma jinkixef bla mistħija raġel li ma
jiswa għal xejn!
21 U David qal lil Mikal: Kien quddiem
il-Mulej, li ħatarni fuq missierek, u fuq
daru kollha, biex jagħmilni prinċep ta'
Iżrael, tal-poplu tal-Mulej: għalhekk jien
niċċelebra quddiem il-Mulej.
22 Anzi jien niċċekken ukoll aktar minn
hekk, u nitbaxxa f'għajnejja: u mill-
qaddejjiet li int semmejt, minnhom inkun
imweġġah!
23 Għalhekk Mikal, bint Sawl, ma
kellhiex aktar ulied sa jum mewtha.

7 U ġara, meta s-sultan qagħad f'daru,
u l-Mulej serrħu dawramejt mill-
egħdewwa kollha tiegħu;
2 Illi s-sultan qal lil Natan, il-profeta:
Ara, issa, jien ngħammar f'dar taċ-ċedru,
iżda l-arka t'Alla qiegħda taħt tinda.
3 U Natan qal lis-sultan; Mur, agħmel
kulma hemm f'qalbek; għax il-Mulej
miegħek.
4 U ġara dak il-lejl, illi kelmet il-Mulej
ġiet għand Natan, tgħid:
5 Mur u għid lill-qaddej tiegħi David:
Hekk igħid il-Mulej: Sa tkun inti li tibnili
dar biex noqgħod fiha?
6 Għax qatt ma għammart f'dar mindu
tallajt lil ulied Iżrael mill-Eġittu, sa llum,
iżda mxejt f'tinda u f'agħmara.
7 Kulfejn mort ma' wlied Iżrael kollha,
għidt jien xi kelma lil xi wieħed mit-tribu-
jiet ta' Iżrael, li jiena ikkmandajthom
jirgħaw il-poplu tiegħi Iżrael, billi għidtil-
hom: Għax ma bnejtulix dar taċ-ċedru?
8 Għalhekk issa, hekk għid lill-qaddej
tiegħi David: Hekk igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti: Ħadtek mill-maqjel, minn wara
n-ngħaġ, biex tkun prinċep fuq il-poplu
tiegħi, fuq Iżrael.
9 U kont miegħek kulfejn mort, u qridt
l-egħdewwa tiegħek kollha minn quddiem-

ek: u għamiltlek isem kbir, bħall-ismijiet
tan-nies kbar li hawn fuq l-art.
10 Nagħti wkoll post lill-poplu tiegħi,
Iżrael, u nqiegħdu fih, biex igħammar
f'daru, u ma jkunx imħabbat iżjed; u
lanqas ulied il-ħażen ma jżidu jgħakksuh
iżjed, bħal qabel,
11 Mindu jien waqqaft l-imħallfin fuq
il-poplu tiegħi ta' Iżrael, u serraħtek mill-
egħdewwa tiegħek kollha. Il-Mulej ukoll
iħabbarlek li jibnilek dar.
12 U meta jintemmu jiemek, u torqod
ma' missirijietek, inqajjem nislek warajk,
li joħroġ minn ġewwienik, u nwettaq
is-saltna tiegħu.
13 Hu jibni dar għal ismi, u jien in-
wettaq għal dejjem is-saltna tiegħu.
14 Jien inkunlu missieru, u hu jkunli
ibni. Jekk jagħmel il-ħażin, inwiddbu bil-
ħatar tan-nies, u bid-daqqiet ta' wlied
il-bnedmin:
15 Imma l-ħniena tiegħi ma titwarrabx
minnu, bħal ma warrabtha minn Sawl, li
jien neħħejtu minn quddiemek.
16 U darek u saltnatek idumu għal
dejjem quddiemek: it-tron tiegħek ikun
imwettaq għal dejjem.
17 Natan kellem lil David, skond dal-
kliem kollu, u skond did-dehra kollha.
18 Imbagħad daħal David, u qagħad
quddiem il-Mulej, u qal: Min jien, o Sidi
Mulej? u min hi dari, biex int wassaltni sa
hawn?
19 U dan kien għadu ftit f'għajnek, o
Sidi Mulej, għax int tkellimt ukoll għal
dar il-qaddej tiegħek għal żmien bgħid. U
din hi l-liġi tal-bniedem; o Sidi Mulej!
20 U x'jista' jgħidlek iżjed David? għax
int, Sidi Mulej, taf il-qaddej tiegħek.
21 Għall-imħabba tal-kelma tiegħek, u
skond qalbek, int għamilt dawn il-ħwejjeġ
kbar kollha, biex tgħarrafhom lill-qaddej
tiegħek.
22 Għalhekk int kbir, o Mulej Alla:
għax ma hawn ħadd bħalek, u lanqas
hawn Alla għajrek, skond kulma smajna
b'widnejna.
23 U liema ġens ieħor hawn fl-art bħall-
poplu tiegħek, bħal Iżrael, li mar Alla
jifdih għalih innifsu bħala poplu, u biex
jagħtih isem, u biex jagħmel ħwejjeġ kbar
għalik, u ħwejjeġ tal-biża' għal artek,
quddiem il-poplu tiegħek, li int fdejt
għalik innifsek mill-Eġittu, mill-ġnus u
l-allat tagħhom?
24 Għax int waqqaft għalik il-poplu
tiegħek Iżrael bħala poplu tiegħek għal
dejjem: u int, o Mulej, sirt Alla tagħ-
hom.
25 U issa, mela, o Mulej Alla, il-kelma
li inti għidt għall-qaddej tiegħek u għal
daru, wettaqha għal dejjem, u agħmel bħal
ma għidt,
26 U ħa jitkabbar ismek għal dejjem,
u jgħidu: Il-Mulej ta' l-eżerċti hu Alla
fuq Iżrael: u ħa titwettaq quddiemek dar
il-qaddej tiegħek David.
27 Għax int, o Mulej ta' l-eżerċti, Alla
ta' Iżrael, għarraft lill-qaddej tiegħek,
għidtlu: Nibnilek dar: għalhekk il-qaddej
tiegħek kellu l-ħila jitolbok din it-talba.
28 U issa, o Sidi Mulej, int dak Alla, u
kliemek huwa s-sewwa, u inti wegħidt
lill-qaddej tiegħek dil-ħaġa tajba:
29 Għalhekk, issa, iddew bierek dar il-
qaddej tiegħek, biex tkun dejjem quddiem-
ek: għax inti, o Sidi Mulej, tkellimt: u
ħa tkun imbierka bil-barka tiegħek dar
il-qaddej tiegħek għal dejjem.

8 Issa wara dan ġara, illi David għeleb
il-Filistin, u rażżanhom: u David ħa
Meteg-Amma minn id il-Filistin.
2 U għeleb lil Mowab, u qieshom bil-
ħabel, billi meddhom fl-art; u qies żewġ
ħbula minnhom biex jagħtihom il-mewt,
u ħabel sħiħ biex iħallihom ħajjin. U hekk
il-Mowabin saru lsiera ta' David, jeħdulu
l-ħaraġ.
3 U David imbagħad għeleb lil Hadad-
għeżer, bin Reħob, sultan ta' Sobah, huwa
u sejjer biex iwaqqaf saltnatu ħdejn ix-
xmara Ewfrat.
4 U David ħa minn għandu elf mirkeb,
u seba' mitt fieres, u għoxrin elf raġel bir-
riġel: u David qata' l-għerq tal-għarqub
taż-żwiemel kollha ta' l-imriekeb, u ħalla
minnhom għal mitt mirkeb.
5 U xħin is-Sirjani ta' Damasku ġew
igħinu lil Hadadgħeżer, sultan ta' Sobah,
David qatel tnejn u għoxrin elf mis-
Sirjani.
6 Imbagħad David qiegħed għassiesa
f'Sirja ta' Damasku, u s-Sirjani saru l-
qaddejja ta' David, jeħdulu l-ħaraġ. U
l-Mulej kien igħin lil David kulfejn imur.
7 U David ħa it-tarkiet tad-deheb li
kienu fuq il-qaddejja ta' Hadadgħeżer, u
ġiebhom Ġerusalem.
8 U minn Beta u minn Berotaj, bliet ta'
Hadadgħeżer, is-sultan David ħa kotra
kbira ta' bronż.
9 Xħin Togħi, sultan ta' Hamat, sama'
li David kien għeleb l-eżerċtu kollu ta'
Hadadgħeżer,
10 Togħi mbagħad bagħat lil Ġoram,
ibnu, għand David biex iselli għalih, u
biex ibierku, talli ħabat għal Hadadgħeżer
u għelbu: għax Hadadgħeżer kellu dejjem
gwerer ma' Togħi. U Ġoram ġieb miegħu
ħwejjeġ tal-fidda, u ħwejjeġ tad-deheb, u
ħwejjeġ tal-bronż:
11 Li s-sultan David kien iddedikahom
lill-Mulej mal-fidda u mad-deheb li kien
iddedika mill-ġnus kollha li kien ħakem:
12 Minn Sirja, u minn Mowab, u minn
ulied Għammon, u mill-Filistin, u minn
Għamaleq, u mill-priża ta' Hadadgħeżer,
bin Reħob, sultan ta' Sobah.

13 U hekk David għamel isem għalih,
meta raġa' lura wara li qatel tmintax-il elf
Sirjan, f'wied il-melħ.
14 U qiegħed għassiesa f'Edom;
f'Edom kollu qiegħed għassiesa, u l-
Edumin kollha saru l-qaddejja ta' David. U
l-Mulej għen lil David kulfejn kien imur.
15 U David saltan fuq Iżrael kollu; u
David kien jagħmel il-ħaqq u s-sewwa
mal-poplu kollu.
16 U Ġowab, bin Sarwija, kien fuq l-
eżerċtu; u Ġosafat, bin Aħilud, kien is-
segretarju;
17 U Sadok, bin Aħitub, u Aħimelek,
bin Abjatar, kienu qassisin, u Xeraja kien
segretarju.
18 U Benajja, bin Ġeħojada, kien fuq il-
Keretin u l-Peletin; u ulied David kienu
ministri ta' l-istat.

9 U David qal: Għad baqa' xi ħadd
minn dar Sawl, biex nagħmel ħniena
miegħu minħabba Ġonatan?
2 U kien hemm minn dar Sawl qaddej
jismu Siba. U xħin sejħulu għand David,
is-sultan qallu: Int Siba? U wieġbu:
Qaddej tiegħek.
3 U qal is-sultan: Għad baqa' xi ħadd
minn dar Sawl, biex nagħmel miegħu l-
ħniena t'Alla? U Siba qal lis-sultan: Għad
hemm iben ta' Ġonatan, zopp minn
riġlejh.
4 U s-sultan qallu: Fejn hu? U Siba
wieġeb lis-sultan: Ara, qiegħed f'dar
Makir, bin Għammijel, f'Lodebar.
5 Imbagħad is-sultan David bagħat
iġibu minn dar Makir, bin Għammijel,
minn Lodebar.
6 Issa xħin Mefiboset, bin Ġonatan,
bin Sawl, ġie għand David, intafa' għal
wiċċu, u miel. U David qal: Mefiboset! U
wieġeb: Hawn hu l-qaddej tiegħek!
7 U David qallu: La tibżax: għax jien
tassew nagħmel ħniena miegħek minħabba
Ġonatan missierek, u nroddlok l-art
kollha ta' missierek Sawl; u tiekol il-ħobż
fuq il-mejda tiegħi dejjem.
8 U miel, u qal: X'inhu l-qaddej
tiegħek, biex int tħares lejn kelb mejjet
bħali?
9 Imbagħad is-sultan sejjaħ lil Siba,
il-qaddej ta' Sawl, u qallu: Jien tajt lil bin
sidek kulma kellu Sawl u daru.
10 Int, għalhekk, u wliedek, u l-
qaddejja tiegħek, taħdimlu l-art, u ġġib
il-prodotti, biex bin sidek ikollu ikel
x'jiekol: iżda Mefiboset, bin sidek, jiekol
dejjem fuq il-mejda tiegħi. Issa Siba kellu
ħmistax-il tifel, u għoxrin qaddej.
11 Imbagħad qal Siba lis-sultan: Skond
kulma jordna sidi s-sultan lill-qaddej
tiegħu, hekk jagħmel il-qaddej tiegħek. U
Mefiboset, qal is-sultan, jiekol fuq il-mejda
tiegħi, bħal wieħed minn ulied is-sultan.
12 U Mefiboset kellu tifel żgħir jismu
Mika. U dawk kollha li kienu jgħammru
f'dar Siba kienu qaddejja ta' Mefiboset.
13 U hekk Mefiboset kien igħammar
Ġerusalem: għax kien jiekol dejjem fuq
il-mejda tas-sultan; u kien zopp minn
riġlejh it-tnejn.

10 U ġara wara dan, illi s-sultan ta'
wlied Għammon miet, u Ħanun,
ibnu, saltan floku.
2 Imbagħad qal David: Irrid nuri lil
Ħanun, bin Naħas, il-ħniena li missieru
wera miegħi. U David bagħat jagħtih il-
għomor għal missieru mal-qaddejja tiegħu.
U l-qaddejja ta' David daħlu f'art ulied
Għammon.
3 U l-prinċpijiet ta' wlied Għammon
qalu lil Ħanun, sidhom: Taħseb int li biex
iweġġah lil missierek, li David bagħat
jagħtik il-għomor? Jaqaw mhux biex ikun
jaf fuq il-belt, u jispjuna fuqha, u jġarraf-
ha, bagħat David għandek il-qaddejja
tiegħu?
4 Għalhekk Ħanun qabad il-qaddejja
ta' David, u qaxxrilhom nofs leħithom, u
ċarrtilhom ħwejjiġhom min-nofs, sa maq-
għadhom, u bagħathom.
5 Xħin lil David għarrfuh b'dan,
bagħat min jilqagħhom, għax ir-rġiel
kienu mreġħxin ħafna: u s-sultan qal:
Oqogħdu Ġerko sakemm titla' leħjitkom,
imbagħad ejjew lura.
6 U meta wlied Għammon raw li
nbagħdu ma' David, ulied Għammon
bagħtu jikru lis-Sirjani ta' Bet-Reħob, u
s-Sirjani ta' Soba, għoxrin elf raġel bir-
riġel, u s-sultan ta' Magħka b'elf raġel, u
ta' Is-Tob bi tnax-il elf raġel.
7 U malli David sama' b'dan, bagħat
lil Ġowab, u l-eżerċtu kollu tan-nies qal-
benin.
8 U wlied Għammon ħarġu, u tqassmu
għat-taqbida fid-daħla tal-bieb: u s-
Sirjani ta' Soba, u ta' Reħob, u l-irġiel ta'
Is-Tob, u ta' Magħka, kienu għalihom
fir-raba'.
9 Xħin Ġowab ra li dawn kienu lesti
biex jaħbtu għalih minn quddiem u minn
wara, ħatar fost l-aħjar ir-rġiel kollha
ta' Iżrael, u qassamhom quddiem is-
Sirjani:
10 Iżda l-bqija tal-poplu rħieh f'idejn
ħuh Abisaj, biex iqassamhom quddiem
ulied Għammon.
11 U qal: Jekk is-Sirjani huma qawwi-
jin ħafna għalija, int tagħtini għajnuna:
iżda jekk ulied Għammon huma qawwijin
ħafna għalik, jien niġi ngħinek.
12 Agħmel il-ħila, u nuru li aħna rġiel
għall-poplu tagħna, u għall-bliet t'Alla
tagħna: u l-Mulej jagħmel dak li jidhirlu
tajjeb.
13 Imbagħad Ġowab u l-poplu li kien

miegħu resaq għat-taqbida mas-Sirjani:
u ħarbu minn quddiemu.
14 U malli wlied Għammon raw li s-
Sirjani ħarbu. ħarbu huma wkoll minn
quddiem Abisaj. u daħlu fil-belt. U hekk
Ġowab raġa' lura minn ulied Għammon.
u daħal Ġerusalem.
15 U xħin is-Sirjani raw li kienu megħ-
lubin minn Iżrael. inġemgħu flimkien.
16 U Hadadgħeżer bagħat joħroġ lis-
Sirjani min-naħa l-oħra tax-xmara: u ġew
Ħelam: u Sobak. il-kmandant ta' l-
eżerċtu ta' Hadadgħeżer. kien miexi qud-
diemhom.
17 U meta qalu dan lil David. ġama'
lil Iżrael kollu. u qasam il-Ġurdan. u ġie
Ħelam. U s-Sirjani tqassmu quddiem
David. u tqabdu miegħu.
18 U s-Sirjani ħarbu minn quddiem
Iżrael: u David qatel ir-rġiel ta' seba' mitt
mirkeb tas-Sirjani. u erbgħin elf fires. u
darab lil Sobak. kmandant ta' l-eżerċtu
tagħhom. li miet hemm.
19 U malli raw is-slaten kollha. qad-
dejja ta' Hadadgħeżer. li kienu megħlubin
minn Iżrael. għamlu paċi ma' Iżrael. u
qdewhom. U hekk is-Sirjani beżgħu
jgħinu iżjed lil ulied Għammon.

11 Imbagħad ġara fir-rebbiegħa. iż-
żmien li s-slaten joħorġu għall-
gwerra. illi David bagħat lil Ġowab. u
l-qaddejja tiegħu miegħu. u lil Iżrael kollu:
u qerdu lil ulied Għammon. u assedjaw lil
Rabba. Iżda David baqa' Ġerusalem.
2 Issa ġara. fil-ħin tal-għaxija. illi David
qam minn fuq is-sodda tiegħu. u qagħad
jimxi fuq is-setaħ ta' dar is-sultan: u mis-
setaħ ra mara tinħasel: u l-mara kienet
sabiħa wisq fid-dehra.
3 U David bagħat isaqsi għall-mara. U
wieħed qallu: Mhix Bat-Seba'. bint
Eligħam. mart Urija. il-Ħitti?
4 U David bagħat messaġġiera, u
ħadha: u daħlet għandu. u mtedd magħha.
għalkemm kienet għadha kemm tissaffa
mill-inġiesa tagħha. u mbagħad marret
darha.
5 U l-mara ħablet. u bagħtet tgħarraf
lil David. u tgħidlu: Jien tqila.
6 Imbagħad David bagħat lil Ġowab
igħidlu: Ibagħtli lil Urija l-Ħitti. U Ġowab
bagħat lil Urija għand David.
7 U xħin Urija ġie għandu. David
staqsieh hux tajjeb Ġowab. humiex tajbin
in-nies. hix sejra tajjeb il-gwerra.
8 U David qal lil Urija: Inżel darek. u
aħsel riġlejk. U Urija ħareġ minn dar is-
sultan . u ħareġ warajh sehem minn ikel
is-sultan.
9 Iżda Urija raqad f'bieb dar is-sultan
mal-qaddejja kollha ta' sidu. u ma marx
daru.
10 U xħin għarrfu lil David. billi qalulu:
Urija ma niżilx daru. David qal lil Urija:
M'intix ġej minn vjaġġ? Għaliex. mela,
ma nżiltx darek?
11 U Urija qal lil David: L-arka. u
Iżrael. u Ġuda. qegħdin taħt it-tined: u
sidi Ġowab. u l-qaddejja ta' sidi. qegħdin
fil-kamp fil-beraħ tar-raba': u jien imba-
għad immur dari. biex niekol u nixrob. u
biex nimtedd ma' marti? Daqs kemm int
ħaj. u daqs kemm hi ħajja ruħek. jien ma
nagħmilx dil-ħaġa.
12 U David qal lil Urija: Oqgħod hawn
illum ukoll. u għadha nibagħtek. U hekk
Urija baqa' Ġerusalem dak in-nhar. u
l-għada.
13 Issa David stiednu biex jiekol u
jixrob miegħu: u David sakkru: u fil-
għaxija ħareġ biex jorqod fuq soddtu mal-
qaddejja ta' sidu. iżda ma niżilx daru.
14 U ġara filgħodu, illi David kiteb
ittra lil Ġowab. u bagħatha ma' Urija.
15 U fl-ittra kiteb. qal: Qiegħdu lil
Urija quddiem fl-eħrex tat-taqbida. u
intom erġgħu lura minn warajh. biex hu
jindarab. u jmut.
16 U ġara. xħin Ġowab kien igħasses il-
belt. illi qiegħed lil Urija fejn kien jaf li
nies ta' ħila kienu.
17 U l-irġiel tal-belt ħarġu. u ħabtu għal
Ġowab: u waqgħu x'uħud mill-irġiel fost
il-qaddejja ta' David: u Urija l-Ħitti miet
ukoll.
18 Imbagħad Ġowab bagħat igħarraf
lil David b'kulma ġara fit-taqbida:
19 U ordna lill-messaġġier. qallu:
Malli ttemm tgħid lis-sultan kulma ġara
fit-taqbida.
20 U jekk jiġri li jixgħel għadab is-
sultan. u jgħidlek: Għaliex ersaqtu lejn
il-belt biex titqabdu? Ma tafux li jwaddbu
minn fuq is-sur?
21 Min darab lil Abimelek. bin Ġerub-
beset? Mhux mara li waddbitlu l-ġebla
l-fuqqanija tal-mitħna. biex miet f'Tebes?
Għaliex ersaqtu lejn is-sur? Inti mbagħad
tgħidlu: Il-qaddej tiegħek Urija l-Ħitti
miet ukoll.
22 U l-messaġġier għalhekk telaq u
għarraf lil David kulma bagħat igħidlu
Ġowab.
23 U l-messaġġier qal lil David: Tabil-
ħaqq l-irġiel għelbuna. u ħarġu għalina
fil-beraħ. iżda aħna ntfajna fuqhom sad-
daħla tal-bieb.
24 U l-arċieri bdew iwaddbu minn
fuq is-sur għall-qaddejja tiegħek: u mietu
x'uħud mill-qaddejja tas-sultan. u l-qaddej
tiegħek Urija l-Ħitti miet ukoll.
25 Imbagħad David qal lill-messaġġier:
Hekk għid lil Ġowab: La tagħlix. għax is-
sejf jibla' daqqa lil wieħed u daqqa lil
ieħor: Qawwi t-taqbida tiegħek mal-belt.
u ġarrafha: u int qawwilu qalbu.
26 U meta mart Urija semgħet li Urija
żewġha miet. bkiet lil żewġha.

27 Meta għadda żmien il-vistu, David
bagħat u ġabarha f'daru, u żżewwiġha, u
wilditlu tifel. Iżda dak li għamel David
ma għoġobx lill-Mulej.

12 U l-Mulej bagħat lil Natan għand
David. U ġie għandu, u qallu: Kien
hemm żewġt irġiel f'belt waħda, wieħed
għani u l-ieħor fqir.
2 Il-għani kellu ħafna ngħaġ u baqar:
3 Iżda l-fqir ma kellu xejn ħlief ħarufa
waħda żgħira, li kien xtraha u rabbieha:
u kibret miegħu, u ma' wliedu; kienet
tiekol mill-ħobż tiegħu, u tixrob mit-tazza
tiegħu, u torqod fi ħdanu, u kienet bħal
bintu.
4 Issa vjaġġatur ġie għand ir-raġel
għani, u dan billi xxaħħaħ ħafna biex
ieħu min-ngħaġ u l-baqar tiegħu, biex
iħejji l-ikel għall-vjaġġatur li ġie għandu,
ħa l-ħarufa tar-raġel fqir, u hejjieha għar-
raġel li ġie għandu.
5 U għadab David xegħel għall-aħħar
għal dar-raġel, u qal lil Natan: Daqs
kemm hu ħaj il-Mulej, ir-raġel li għamel
dan ħaqqu l-mewt:
6 Hu għandu jrodd daqs il-ħarufa erba'
darbiet, talli għamel dil-ħaġa, u ma kellux
ħniena.
7 U Natan qal lil David: Int hu r-raġel.
Hekk igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael: Jiena
dliktek sultan fuq Iżrael, u jien ħlistek
minn id Sawl;
8 U tajtek dar sidek, u n-nisa ta' sidek
qegħidtlek fi ħdanek; u tajtek dar Iżrael u
Ġuda; u jekk dan kien ftit, kont inżidlek
ħafna affarijiet bħal dawn!
9 Għaliex, mela, maqdart kelmet il-
Mulej, biex tagħmel dak li hu ħażin
f'għajnejh? Lil Urija l-Ħitti int qtiltu bis-
sejf, u l-martu ħadtha biex tkun martek, u
lilu qtiltu b'sejf ulied Għammon.
10 Għalhekk, issa, ma jwarrab qatt is-
sejf minn darek; talli maqdartni, u ħadt
lil mart Urija l-Ħitti biex tkun martek.
11 Hekk igħid il-Mulej: Arani, sa
nqajjem għalik ħsara minn ġo darek stess,
u nieħu n-nisa tiegħek quddiem għajnejk,
u nagħtihom lil għajrek, u hu jimtedd
man-nisa tiegħek taħt għajnejn dix-xemx.
12 Għax int għamilt bil-moħbi: iżda
jien nagħmel dil-ħaġa quddiem Iżrael
kollu, u quddiem ix-xemx.
13 U David qal lil Natan: Dnibt kontra
l-Mulej! U Natan qal lil David: Il-Mulej
ukoll ħafer dnubek; int ma tmutx.
14 Madankollu, billi b'dan l-egħmil
int tajt lill-egħdewwa tal-Mulej okkazjoni
kbira biex jaħilfu, l-iben li jitwelidlek imut.
15 U Natan mar lejn daru. U l-Mulej
laqat it-tarbija li wildet mart Urija lil
David, u mardet wisq.
16 David għalhekk talab lil Alla għat-
tarbija; u David sam, u daħal, u għadda
l-lejl kollu mixħut fl-art.
17 U x-xjuħ tad-dar qamu, u resqu lejh
biex iqajmuh mill-art: iżda ma riedx, u
lanqas kiel magħhom.
18 U ġara fis-seba' jum, illi mietet it-
tarbija. U l-qaddejja ta' David beżgħu
jgħidulu li t-tarbija mietet; għax qalu:
Ara, meta kienet għadha ħajja t-tarbija,
kellimnieh, u ma samax kliemna: kemm
mela jagħmel ħsara lilu nnifsu, jekk
ngħidulu li mietet it-tarbija?
19 Iżda xħin David ra li l-qaddejja
tiegħu kienu jpespsu, David fehem li
mietet it-tarbija: għalhekk David qal lill-
qaddejja tiegħu: Jaqaw mietet it-tarbija?
U dawk wieġbu: Mietet.
20 Imbagħad David qam mill-art, u
nħasel, u ndehen, u biddel ilbiesu, u daħal
f'dar il-Mulej, u ta qima: imbagħad mar
daru; u meta talab jiekol, qiegħdulu l-ikel
quddiemu, u kiel.
21 Imbagħad il-qaddejja tiegħu qalulu:
X'inhi dil-biċċa li għamilt? Meta kienet
għadha ħajja t-tarbija, inti somt u bkejt
għaliha; u malli mietet it-tarbija, qomt u
kilt l-ikel!
22 U qal: Meta kienet għadha ħajja t-
tarbija, somt u bkejt; għax jien għidt:
Min jista' jgħid jekk il-Mulej iħennx
għalija, u t-tarbija tgħix?
23 Iżda issa mietet; għalfejn insum?
Nista' nreġġagħha lura? Jien immur lejha,
iżda hi ma tarġax tiġi lejja.
24 U David farraġ lil Bat-Seba', martu,
u daħal għandha, u mtedd magħha: u
kellha tifel, u semmieh Salamun: u l-Mulej
ħabb lil Salamun.
25 U bagħat igħarrfu ma' Natan il-
profeta, u semmieh Gedidja, minħabba l-
Mulej.
26 Issa Ġowab ħabat għal Rabba ta'
wlied Għammon, u ħa l-belt tas-sultan.
27 U Ġowab bagħat messaġġiera lil
David, u qal: Jien ħbatt għal Rabba, u
ħadt il-belt ta' l-ilma.
28 U issa iġma' l-bqija tal-poplu, u
waqqaf il-kamp kontra l-belt, u ħudha: li
ma niħux jien il-belt, u tissemma b'ismi.
29 U David ġama' l-poplu kollu, u mar
Rabba, u ħabat għaliha, u ħadha.
30 U ħa l-kuruna tas-sultan tagħhom
minn rasu; u kienet tiżen talent deheb
b'ħaġar prezzjuż fiha: u tqiegħdet fuq ras
David. U ħareġ il-priża tal-belt b'kotra
kbira.
31 U ħareġ ukoll in-nies li kienu fiha, u
qiegħed ġisimhom taħt imnaxar, u taħt
xtabi tal-ħadid, u taħt imnanar tal-ħadid,
u tefagħhom fil-forn taċ-ċlamit: u hekk
kien jagħmel lill-bliet kollha ta' wlied
Għammon. Imbagħad David raġa' lura
Ġerusalem, hu l-poplu kollu.

13 U ġara wara dan, illi Absalom, bin
David kellu oħtu sabiħa, jisimha

Tamar, u Amnon, bin David, kien
iħobbha.
2 U Amnon kien hekk mikdud, li waqa'
marid għal oħtu Tamar; għax kienet
xebba; u Amnon raha ħaġa iebsa għalih li
jagħmlilha xi ħaġa.
3 Iżda Amnon kellu ħabib, jismu Ġona-
dab, bin Simgħa, ħu David: u Ġonadab
kien raġel li jilħaqlu wisq.
4 U qallu: O bin is-sultan, għaliex
minn jum għal jum qiegħed togħlob? ma
tgħidlix? U Amnon qallu: Inħobb lil
Tamar, oħt ħija Absalom.
5 U Ġonadab qallu: Imtedd fuq is-
sodda, u agħmel ta' bir-ruħek marid: u
meta missierek jiġi jarak, għidlu: Nitol-
bok, ħalli lil oħti Tamar tiġi, u tagħtini
niekol, u ssajjar l-ikel quddiemi, biex jien
narah, u nieklu minn idha.
6 U Amnon imtedd, u għamel ta' bir-
ruħu marid: u xħin ġie s-sultan jarah,
Amnon qal lis-sultan: Nitolbok, ħalli
lil oħti Tamar tiġi, u tagħmilli żewġ kagħ-
kiet quddiemi, biex nikolhom minn idha.
7 Imbagħad David bagħat igħid lil
Tamar id-dar: Mur id-dar ta' ħuk,
Amnon, u sajjarlu l-ikel.
8 U Tamar marret dar Amnon, ħuha;
u kien mimdud. U ħadet il-għaġina, u
għaġnitha, u għamlitha kagħkiet qud-
diemu, u sajrithom.
9 Qabdet it-taġen, u qalbithom qud-
diemu; imma ma riedx jiekol. U Amnon
qal: Oħroġ lil kulħadd minn ħdejja. U
kulħadd ħareġ minn ħdejh.
10 U Amnon qal lil Tamar: Ġib l-ikel
fil-kamra tas-sodda, biex niekol minn idek.
U Tamar ħadet il-kagħak li kienet għam-
let, u ġibithom fil-kamra tas-sodda ta'
Amnon, ħuwa.
11 Malli ressqithomlu biex jikolhom,
qabadha, u qalilha: Ejja mtedd miegħi,
oħti.
12 Iżda hi weġbitu: Le, ħija, la tagħ-
millix għajb, għax ma jistax isir hekk
f'Iżrael: la tagħmilx dil-bluha!
13 U jien, fejn immur bil-għajb tiegħi?
U int tkun bħal wieħed mill-agħarr
f'Iżrael. Issa għalhekk, nitolbok, kellem
lis-sultan, għax hu ma jiċħadlikx il-
permess li tiżżewwiġni.
14 Iżda ma riedx jisma' kliemha: u,
billi kien b'saħħtu aktar minnha, għelibha,
u mtedd magħha.
15 Imbagħad Amnon bagħadha wisq;
hekk li l-mibegħda li bagħadha kienet
akbar mill-imħabba li ħabbha. U Amnon
qalilha: Qum, itlaq.
16 Iżda hi qaltlu: Le, għax ikun akbar
dad-deni li tibgħatni mill-ieħor li għamilt
miegħi. Iżda ma riedx jismagħha.
17 Imbagħad sejjaħ il-qaddej tiegħu li
kien jaqdih, u qal: Issa itfa' 'l barra dil-
mara minn quddiemi, u sakkar il-bieb
warajha.
18 Kellha fuqha libsa b'ħafna kuluri:
għax hekk kienu jilbsu dari bniet is-slaten,
li għadhom xebbiet. Imbagħad il-qaddej
tiegħu ħariġha barra, u sakkar il-bieb
warajha.
19 U Tamar tefgħet irmied fuq rasha,
u ċarrtet il-libsa ta' ħafna kuluri li kellha
fuqha, u qiegħdet idha fuq rasha, u telqet,
tgħajjat hi u miexja.
20 U qalilha ħuwa Absalom: Jaqaw
kien miegħek Amnon, ħuk? Iżda issa
iskot, oħti; għax hu ħuk; la taħsibx fuq
dil-biċċa. U Tamar għammret imgħollija
f'dar Absalom,
21 Iżda meta sama' David dawn il-
ħwejjeġ kollha, għadab wisq.
22 U Absalom ma tkellem xejn ma ħuh,
u la tajjeb u lanqas ħażin: għax Absalom
kien jobgħod lil Amnon, talli għamel għajb
lil Tamar, oħtu.
23 Issa ġara, wara sentejn, illi Absalom
kellu l-ġeżżieża f'Bagħal-Ħasor, ħdejn
Efrajm, u Absalom stieden lil ulied is-
sultan kollha.
24 U Absalom ġie għand is-sultan, u
qal: Ara, issa, il-qaddej tiegħek għandu
l-ġeżżieża; ħalli s-sultan, nitolbok, u l-
qaddejja tiegħu jmorru mal-qaddej tiegħu.
25 U qal is-sultan lil Absalom: Le, ibni,
ħa ma niġux ilkoll issa, li ma nkunux tqal
għalik: u għalkemm Absalom issikkah,
is-sultan ma riedx imur; iżda tah il-barka
tiegħu.
26 Imbagħad qal Absalom: Jekk le,
nitolbok, ħalli l-ħija Amnon jiġi magħna.
U s-sultan staqsieh: Għaliex jiġi miegħek?
27 Iżda Absalom issikkah biex iħalli
lil Amnon u wlied is-sultan kollha jmorru
miegħu.
28 Issa Absalom ordna lill-qaddejja
tiegħu, billi qalilhom: Ħarsu issa, xħin
teħla qalb Amnon bl-inbid, u xħin ngħidil-
kom: Idorbu lil Amnon, imbagħad oqtluh,
la tibżgħux: mhux jien qiegħed nikkman-
dakom? Agħmlu l-ħila, oħorġu ta' rġiel.
29 U l-qaddejja ta' Absalom għamlu lil
Amnon bħal ma ordna Absalom. Imba-
għad ulied is-sultan kollha qamu, u rikbu
kull wieħed il-bagħla tiegħu, u ħarbu.
30 U ġara, huma u ġejjin fit-triq, illi din
l-aħbar waslet għand David: Absalom
qatel ulied is-sultan kollha, u ma baqax
wieħed minnhom.
31 Imbagħad qam is-sultan, u ċarrat
ilbiesu, u xteħet fl-art; u l-qaddejja kollha
tiegħu kienu ħdejh, u ċarrtu lbieshom.
32 U Ġonadab, bin Simgħa, ħu David,
wieġeb u qal: Ħalli sidi ma jgħidx li qatlu
ż-żgħażagħ kollha, ulied is-sultan, għax
Amnon waħdu miet: għal Absalom kienet
ħaġa deċiża minn mindu Amnon għamel
għajb lil oħtu Tamar.
33 Għalhekk issa ħalli sidi s-sultan ma
jdaħħalx f'moħħu l-ħsieb li wlied is-sultan
kollha mietu: għax Amnon waħdu miet.

34 Iżda Absalom ħarab. U ż-żagħżugħ
tal-għassa rafa' għajnejh, u ħares, u, ara,
kotra kbira ta' nies kienet ġejja mit-triq
warajh, minn ġenb il-għolja.
35 U Ġonadab qal lis-sultan: Ara, ulied
is-sultan ġejjin: bħal ma qal il-qaddej
tiegħek, hekk hu.
36 U ġara, malli temm jitkellem, illi,
ara, ulied is-sultan waslu, u refgħu leħin-
hom u bkew: u s-sultan ukoll u l-qaddejja
tiegħu kollha bkew biki kbir ħafna.
37 Iżda Absalom ħarab, u mar għand
Talmaj, bin Għammiħud, sultan ta'
Gesur. U David tbekka lil ibnu kuljum.
38 U Absalom ħarab, u mar Gesur, u
dam hemm tliet snin.
39 U ruħ is-sultan David kienet mikula
bix-xewqa li tmur għand Absalom: għax
kien tfarraġ fuq mewt Amnon.

14 Issa Ġowab, bin Sarwija, intebaħ li
qalb is-sultan kienet miġbuda lejn
Absalom.
2 U Ġowab bagħat Tekuwa, u ġieb
minn hemm mara ta' dehen, u qalilha:
Nitolbok, agħmel ta' bir-ruħek li int bil-
vistu, u ilbes issa lbies tal-vistu, u la
tindehenx biż-żejt, iżda kun bħal mara li
ilha żmien twil bil-vistu għall-mejjet:
3 U ejja għand is-sultan, u kellmu hekk.
U Ġowab qegħdilha l-kliem f'fommha.
4 U xħin il-mara Tekuwija kellmet lis-
sultan, inxteħtet għal wiċċha fl-art, u
sellmet, u qalet: Għini, o sultan.
5 U qalilha s-sultan: X'għandek? U
wieġbet: Jien tassew mara armla, u żewġi
mejjet.
6 U l-qaddejja tiegħek kellha żewġ
ulied, u ġġieldu fir-raba', u ma kien hemm
ħadd min iferraqhom, u darab wieħed lill-
ieħor, u qatlu.
7 U, ara, il-familja kollha qamet għall-
qaddejja tiegħek, u qalu: Erħi l-qattiel ta'
ħuh, biex noqtluh, għal ħajjet ħuh li qatel;
u aħna neqirdu wkoll il-werriet: u hekk
jitfu l-ġamra li baqagħli, u ma jħallux lil
żewġi u la isem, u la bqija fuq wiċċ l-art.
8 U s-sultan qal lill-mara: Mur darek,
u jien nagħti ordnijiet għalik.
9 U l-mara Tekuwija qalet lis-sultan:
O sidi sultan, il-ħtija tkun fuqi, u fuq dar
missieri: iżda s-sultan u t-tron tiegħu
jkunu bla ħtija.
10 U s-sultan qal: Kull min igħidlek xi
ħaġa, ġibu għandi, u ma jmissikx iżjed.
11 Imbagħad qalet: Nitolbok, ħa
jsejjaħ is-sultan lill-Mulej, Alla tiegħek,
biex ma tħallix lill-qraba tal-mejjet jeqirdu
iżjed, li ma jeqirdux lil ibni. U qal: Daqs
kemm hu ħaj il-Mulej, xagħra waħda ta'
ibnek ma taqax fl-art.
12 Imbagħad qalet il-mara: Ħalli l-
qaddejja tiegħek, nitolbok, tgħid kelma
waħda lil sidi s-sultan. U qal: Tkellem.
13 U l-mara qalet: Għaliex mela ħsibt
ħaġa bħal din kontra l-poplu t'Alla?
Għax is-sultan hu u jgħid dil-kelma juri
ruħu ħati, billi ma jġibx lura lil min tarraf.
14 Għax aħna għandna mmutu, u aħna
bħall-ilma mxerred fl-art, li ma jistax
jinġabar; lanqas Alla ma jħares lejn wiċċ
ħadd: iżda jaħseb kif isib mezz, biex l-
imtarraf tiegħu ma jkunx imtarraf bgħid
minnu.
15 Issa, jekk jien ġejt biex ngħid dil-
ħaġa lis-sultan sidi, hu għax in-nies
beżżgħuni: u l-qaddejja tiegħek qalet:
Issa nkellem lis-sultan; għandu mnejn is-
sultan jagħmel dak li titolbu l-qaddejja
tiegħu.
16 Għax is-sultan jisma', biex jeħles
il-qaddejja tiegħu minn id ir-raġel li jrid
jeqred lili u lil ibni flimkien minn wirt
Alla.
17 Imbagħad il-qaddejja tiegħek qalet:
Il-kelma ta' sidi s-sultan issa hi ta' faraġ:
għax bħal anġlu t'Alla, hekk hu sidi s-
sultan biex jifhem it-tajjeb u l-ħażin:
għalhekk il-Mulej, Alla tiegħek, ikun
miegħek.
18 Imbagħad is-sultan wieġeb u qal
lill-mara: La taħbilix, nitolbok, dak li sa
nistaqsik. U qalet il-mara: Ħa jitkellem
issa sidi s-sultan.
19 U s-sultan qal: Jaqaw id Ġowab
kienet miegħek f'dan kollu? U l-mara
wieġbet u qalet: Daqs kemm hi ħajja
ruħek, o sidi s-sultan, ħadd ma jista' jilwi
lejn il-lemin jew lejn ix-xellug minn kulma
qal sidi s-sultan: għax il-qaddej tiegħek
Ġowab, hu qabbadni, u qiegħed dal-kliem
kollu f'fomm il-qaddejja tiegħek:
20 Il-qaddej tiegħek Ġowab għamel
hekk biex jagħti xeħta oħra lil dil-biċċa ta'
Absalom; iżda sidi għandu għerf t'anġlu
t'Alla, u jagħraf kulma jsir fl-art.
21 Imbagħad is-sultan qal lil Ġowab:
Ara, issa, jien sgur nagħmel dil-ħaġa: mur,
mela, arġa' ġib iż-żagħżugħ Absalom.
22 U Ġowab waqa' għal wiċċu fl-art, u
miel, u bierek lis-sultan: u Ġowab qal:
Illum il-qaddej tiegħek jaf li jien sibt
ħniena quddiemek, o sidi sultan, għax
għamel is-sultan dak li l-qaddej tiegħu
talbu.
23 Hekk Ġowab qam u mar Gesur, u
ġieb lil Absalom Ġerusalem.
24 U s-sultan qal: Ħa jdur lejn daru u
ma jarax wiċċi. U Absalom dar lejn daru,
u ma rax wiċċ is-sultan.
25 Iżda f'Iżrael kollu ma kienx hemm
ieħor li tista' tfaħħru għal ġmielu: min
qiegħ riġlejh sal-quċċata ta' rasu ma kienx
fih l-ebda difett.
26 U meta kien iqarweż rasu (għax kien
kull sena li kien iqarwiżha: billi xagħru
kien tqil fuqu, kien għalhekk li kien iqar-
wiżha:) kien jiżen ix-xagħar ta' rasu
mitejn xekel b'użin tas-sultan.

27 U lil Absalom twildulu tliet subjien
u tifla waħda, jisimha Tamar: kienet mara
wiċċha sabiħ wisq.
28 Hekk Absalom dam sentejn Ġeru-
salem, u wiċċ is-sultan ma rahx.
29 Għalhekk Absalom bagħat għal
Ġowab, biex jibagħtu għand is-sultan;
iżda ma riedx imur għandu: u meta raġa'
bagħat għalih it-tieni darba, ma riedx
jiġi.
30 Għalhekk qal lill-qaddejja tiegħu:
Araw, il-għalqa ta' Ġowab ħdejn tiegħi; u
għandu x-xgħir hemm; morru, u aħar-
quha. U l-qaddejja ta' Absalom qabbdu
l-għalqa bin-nar.
31 Imbagħad Ġowab qam, u mar
għand Absalom id-dar, u qallu: Għaliex
il-qaddejja tiegħek qabbdu l-għalqa tiegħi
bin-nar?
32 U Absalom wieġeb lil Ġowab: Ara,
bgħatt għalik, biex ngħidlek: Ejja hawn,
biex nibagħtek għand is-sultan, biex
tgħidlu: Għalfejn ġejt minn Gesur? Kien
ikun aħjar għalija li bqajt hemm: għalhekk
issa ħallini nara wiċċ is-sultan; u jekk
hemm xi ħtija fija, ħa joqtolni.
33 Imbagħad Ġowab mar għand is-
sultan, u qallu: u meta s-sultan sejjaħ lil
Absalom, Absalom ġie għand is-sultan, u
miel b'wiċċu fl-art quddiem is-sultan: u
s-sultan bies lil Absalom.

15 U ġara wara dan, illi Absalom hejja
għalih mirkeb u żwiemel, u ħamsin
raġel biex jiġru quddiemu.
2 U Absalom kien ibakkar, u joqgħod
ma' ġenb it-triq tal-bieb: u meta xi ħadd,
li kien ikollu xi ġlied, kien imur għand is-
sultan għall-ħaqq, Absalom kien isejjaħlu,
u jgħidlu: Minn liema belt int? U l-ieħor
iwieġeb: Il-qaddej tiegħek hu min wieħed
mit-tribujiet ta' Iżrael.
3 Imbagħad Absalom kien igħidlu:
Ara, il-kawża tiegħek tajba u ġusta, iżda
ħadd ma hawn min jisimgħek f'isem is-
sultan.
4 Barra minn dan, Absalom kien igħid:
O li kienu jagħmluni mħallef fil-pajjiż,
biex kull min ikollu xi ġlied, jew jitlob il-
ħaqq, jiġi għandi, u jien nagħmel is-
sewwa miegħu.
5 U kull meta xi ħadd kien jersaq biex
imil quddiemu, kien imidd idu, jaqbdu, u
jbusu.
6 U hekk kien jimxi Absalom ma' Iżrael
kollu li kien jiġi għand is-sultan għall-
ħaqq: u hekk Absalom seraq il-qalb ta'
l-irġiel kollha ta' Iżrael.
7 U ġara wara erbgħin sena, illi Ab-
salom qal lis-sultan: Nitolbok, ħallini
mmur intemm il-wegħda tiegħi, li wegħidt
lill-Mulej, f'Hebron.
8 Għax il-qaddej tiegħek wiegħed
wegħda, meta kont Gesur fis-Sirja, billi
għidt: Jekk il-Mulej jarġa' tassew jeħodni
Ġerusalem, jien naqdi l-Mulej.
9 U s-sultan qallu: Mur bis-sliema. U
qam, u mar Hebron.
10 Iżda Absalom bagħat spjuni fit-
tribujiet kollha ta' Iżrael, igħidu: Malli
tisimgħu d-daqq tat-tromba, għidu: Ab-
salom sar sultan f'Hebron.
11 U mitejn raġel marru ma' Absalom
minn Ġerusalem, li kienu mistednin; u
marru bla ebda ħażen, u ma kienu jafu
xejn.
12 U Absalom, hu u qiegħed joffri s-
sagrifiċċji, bagħat għal Aħitofel il-Giloni,
kunsilier ta' David, biex jiġi mill-belt ta'
Gilo. U l-kunfeffa kienet qawwija, għax
il-poplu baqa' dejjem jiżdied ma' Absa-
lom.
13 Imbagħad messaġġier ġie għand
David, igħid: Qalb l-irġiel ta' Iżrael
qiegħda ma' Absalom.
14 U David qal lill-qaddejja tiegħu
kollha li kienu miegħu Ġerusalem: Qumu,
ħa naħarbu; għax m'hemmx ħelsien
għalina minn Absalom: għaġġlu ħa
nitilqu, li ma jilħaqniex f'daqqa, u jġib
fuqna l-għali, u jidrob il-belt b'xifer is-
sejf.
15 U l-qaddejja tas-sultan qalu lis-
sultan: Ara, il-qaddejja tiegħek lesti
jagħmlu kulma sidi s-sultan jaħtar.
16 U s-sultan ħareġ, daru kollha
miegħu. U s-sultan ħalla għaxar nisa, li
kienu konkubini, biex iħarsu d-dar.
17 U s-sultan ħareġ, u l-poplu kollu
warajh, u waqfu ħdejn l-aħħar dar.
18 Issa l-qaddejja kollha tiegħu għad-
dew ma' ġenbu, u l-Keretin kollha, u
l-Peletin kollha, u l-Gittin kollha, sitt
mitt raġel li ġew warajh minn Gatt,
għaddew minn quddiem is-sultan.
19 Imbagħad is-sultan qal lil Ittaj, il-
Gitti: Għaliex ġej int ukoll magħna?
Arġa' lura, u oqgħod mas-sultan: għaliex
int barrani, u eżiljat.
20 Int għadek kif wasalt il-bieraħ;
għandi jien illum nieħdok tiġġiera magħna,
waqt li jien immur fejn irrid? Arġa' lura,
u ħu miegħek lil ħutek: it-tjieba u s-sewwa
jkunu miegħek!
21 U Ittaj wieġeb lis-sultan, u qal: Daqs
kemm hu ħaj il-Mulej, u daqs kemm hu
ħaj is-sultan, sgur li f'kull post li jkun sidi
s-sultan, sew f'mewt u sew f'ħajja, sgur
hemm ikun il-qaddej tiegħek.
22 U David qal lil Ittaj: Mur u għaddi.
U Ittaj, il-Gitti, għadda, u l-irġiel kollha
tiegħu, u ż-żgħar kollha li kienu miegħu.
23 U l-pajjiż kollu kien jibki b'leħen
qawwi, hu u għaddej il-poplu kollu: is-
sultan ukoll qasam wied Kedron, u l-poplu
kollu qasam, lejn it-triq tad-deżert.
24 Issa, ara, ġie wkoll Sadoq, u l-Leviti
kollha kienu miegħu, jerfgħu l-arka tal-
għaqda t'Alla: u niżżlu l-arka t'Alla; u

Abjatar tala' sakemm temm il-poplu
jgħaddi mill-belt.
25 U s-sultan qal lil Sadoq: Arġa' hu
l-arka t'Alla l-belt: jekk jien insib ħniena
f'għajnejn il-Mulej, jarġa' jġibni, u jurini
sew lilha, u sew l-agħmara tiegħu.
26 Iżda jekk igħid hekk: Int ma togħ-
ġobnix; ara, hawn jien, ħa jagħmilli dak li
jidhirlu tajjeb.
27 Qal ukoll is-sultan lil Sadoq, il-
qassis: Tifhem? Arġa' lura lejn il-belt bis-
sliem, biż-żewġ uliedek miegħek, Aħi-
magħas, ibnek, u Ġonatan, bin Abjatar.
28 Ara, jien niddawwar fil-witat tad-
deżert, sakemm tasalli xi aħbar minn
għandkom.
29 Sadoq u Abjatar għalhekk reġgħu
ħadu lura l-arka t'Alla Ġerusalem: u
baqgħu hemm.
30 U David tala' l-għolja taż-Żebbuġ,
u beka hu u tiela', u kellu rasu mgħottija,
u mar ħafi: u l-poplu kollu li kien miegħu
għatta kull wieħed rasu, u telgħu, jibku
huma u sejrin.
31 Issa xi ħadd qal lil David, qallu:
Aħitofel hu fost dawk li ikkonfoffaw ma'
Absalom. U David qal: O Mulej, nitol-
bok, agħmel li l-parir ta' Aħitofel jinbidel
fi bluha.
32 U ġara, xħin David wasal fuq il-
quċċata tal-għolja, fejn ta' qima lil Alla,
ara, Ħusaj, l-Araki, ġie jiltaqa' miegħu,
b'libstu mċarrta, u t-trab fuq rasu:
33 U David qallu: Jekk tgħaddi miegħi,
tkun pis għalija.
34 Iżda jekk tmur lura lejn il-belt, u
tgħid lil Absalom: Jien inkun il-qaddej
tiegħek, o sultan; bħalma jien kont qaddej
ta' missierek fl-imgħoddi, hekk inkun
qaddej tiegħek. Imbagħad tkun tista'
tħassarli l-parir ta' Aħitofel.
35 U m'għandikx hemm miegħek lil
Sadoq u lil Abjatar, il-qassisin? Għalhekk
kulma tisma' minn dar is-sultan, għarrfu
lil Sadoq u lil Abjatar, il-qassisin.
36 Ara, għandhom magħhom iż-żewġ
uliedhom, Aħimagħas, bin Sadoq, u
Ġonatan, bin Abjatar; u magħhom tibagħ-
tuli kulma tisimgħu.
37 Hekk Ħusaj, il-ħabib ta' David,
wasal il-belt, u Absalom daħal Ġerusalem.

16 U xħin David għadda ftit aktar
bgħid mill-quċċata tal-għolja, ara,
Siba, il-qaddej ta' Mefiboset, iltaqa'
miegħu, b'żewġ ħmir mixdudin, u fuqhom
mitejn ħobża, u mitt għanqud żbib, mitt
frotta mwaħħra, u ġarra nbid.
2 U s-sultan qal lil Siba: Għalfejn
dawn? U Siba qal: Il-ħmir għan-nies ta'
dar is-sultan biex jirkbu, u l-ħobż u l-frott
l-imwaħħar għaż-żgħażagħ biex jieklu; u
l-inbid biex min ikun għeja fid-deżert
jixrob.
3 U s-sultan qal: U fejn hu bin sidek?
U Siba qal lis-sultan: Ara, qiegħed Ġeru-
salem: għax qal: Illum dar Iżrael troddli
dar missieri.
4 U s-sultan qal lil Siba: Ara, kulma
għandu Mefiboset hu tiegħek. U Siba qal:
Immil quddiemek: ħallini nsib ħniena
f'għajnejk, o sidi, sultan.
5 U xħin is-sultan David wasal Baħu-
rim, ara, joħroġ minn hemm raġel tal-
familja ta' dar Sawl, jismu Simgħi, bin
Gera: ħareġ jidgħi l-ħin kollu hu u ġej.
6 U waddab ġebel għal David, u għall-
qaddejja kollha tas-sultan David: u l-poplu
kollu, u r-rġiel ta' ħila kollha kienu fuq il-
lemin u x-xellug tiegħu.
7 U hekk qal Simgħi hu u jidgħi: Itlaq,
itlaq, o raġel tad-dmija! o raġel xel-
lerat!
8 Il-Mulej raddlek id-demm kollu ta'
dar Sawl, li floku int saltant; u l-Mulej ta
s-saltna f'id Absalom, ibnek: u, ara, int
inqbadt fil-ħsara tiegħek, għax int raġel
tad-dmija.
9 Qal imbagħad Abisaj, bin Sarwija,
lis-sultan: Għaliex jisħet dal-kelb mejjet
lil sidi s-sultan? Ħa ngħaddi, nitolbok, u
neħodlu rasu.
10 U s-sultan qal: X'għandi naqsam
magħkom, o wlied Sarwija? Ħalluh jisħet,
għax qallu l-Mulej: Isħet lil David. Min
jista' jgħid: Għax tagħmel int hekk?
11 U David qal lil Abisaj, u lill-qaddejja
tiegħu kollha: Ara, ibni, li ħareġ minni,
irid ineħħili ħajti: kemm aktar mela, issa,
dan il-Benjamin? Erħulu, u ħalluh jisħet;
għax il-Mulej qallu.
12 Għandu mnejn il-Mulej iħares lejn
hemmi, u jroddli l-Mulej il-ġid minflok
is-saħta tiegħu ta' llum.
13 U David u n-nies tiegħu baqgħu
jimxu; u Simgħi kien miexi maġenb il-
għolja, quddiem David, miexi u jisħet, u
jwaddab il-ġebel għal quddiemu, u jitfa'
t-trab.
14 U s-sultan, u l-poplu kollu li kien
miegħu, ġew għajjenin, u strieħu hemm.
15 U Absalom, u r-rġiel kollha ta'
Iżrael, daħlu Ġerusalem, u Aħitofel
miegħu.
16 U ġara, malli Ħusaj, l-Araki, il-
ħabib ta' David, ġie għand Absalom, illi
Ħusaj qal lil Absalom: Viva s-sultan!
Viva s-sultan!
17 U Absalom qal lil Ħusaj: Din hi
mħabbtek lejn ħabibek? Għax ma mortx
ma ħabibek?
18 U Ħusaj qal lil Absalom: Le! Jien
inkun ta' min il-Mulej, u dan il-poplu, u
n-nies kollha ta' Iżrael ħatru; u miegħu
noqgħod.
19 U mbagħad, lil min qiegħed naqdi
jien? Mhux lil ibnu għandi naqdi jien?
Bħal ma qdejt lil missierek, hekk naqdi
lilek.

20 Imbagħad Absalom qal lil Aħitofel:
Ftiehmu bejnietkom x'nagħmlu.
21 U Aħitofel qal lil Absalom: Idħol
għand il-konkubini ta' missierek, li ħalla
biex iħarsu d-dar; u Iżrael kollu jisma' li
int mistkerrah minn missierek: imbagħad
idejn kull min hu miegħek jissaħħu.
22 U waqqfu tinda lil Absalom fuq is-
setaħ; u Absalom daħal għand il-konku-
bini ta' missieru f'għajnejn Iżrael kollu.
23 U l-parir ta' Aħitofel, li kien jagħti
dak iż-żmien, kien bħalkieku min jistaqsi
l-kelma t'Alla: hekk kien il-parir kollu ta'
Aħitofel kemm għal David, u kemm għal
Absalom.

17 Barra minn dan, Aħitofel qal lil
Absalom. Ħa nagħżel issa tnax-il
elf raġel, u nqum u nagħmel għal wara
David dal-lejl:
2 U nasal fuqu kif ikun għajjien u idejh
merħijin, u nwerwru: u l-poplu kollu li hu
miegħu jaħrab; u jien nidrob is-sultan
waħdu:
3 U nġib lura l-poplu kollu għandek:
li kulħadd jarġa' lura jiddependi mir-
raġel li int qiegħed tfittex; imbagħad
il-poplu kollu jkun fis-sliem.
4 U dal-kliem għoġob lil Absalom, u
lix-xjuħ kollha ta' Iżrael.
5 Imbagħad Absalom qal: Sejħu wkoll
lil Husaj, l-Araki, biex nisimgħu x'igħid
hu wkoll.
6 U xħin wasal Husaj għand Absalom,
Absalom kellmu, qallu: Aħitofel qal
hekk: nagħmlu kif qal? Jekk le; tkellem
int.
7 Wieġeb Husaj lil Absalom: Il-parir
li ta Aħitofel mhux tajjeb did-darba.
8 U Husaj żied igħid: Inti tafu lil
missierek u l-irġiel tiegħu, li huma nies
qalbenin u ħorox, bħal orsa li serqulha l-
frieħ fir-raba': u missierek gwerrier, u ma
jgħaddix il-lejl mal-poplu.
9 Ara, bħal issa hu moħbi f'xi ħofra,
jew f'xi post ieħor: u jiġri, jekk fil-bidu
jaqa' xi ħadd mill-poplu, illi kull min
jisma' jgħid: Hemm taqtigħa fost il-poplu
ta' wara Absalom.
10 U mqar l-aktar raġel ta' ħila, li
qalbu bħal qalb ta' ljun, jintreħa għal-
kollox: għax Iżrael kollu jaf li missierek
raġel qalbieni, u dawk li hemm miegħu
huma rġiel ta' ħila.
11 Għalhekk, jien nagħti parir li Iżrael
jinġama' kollu miegħek, minn Dan sa Bir-
Saba', kotra daqs ir-ramel ta' xatt il-baħar,
u li tmur int stess għat-taqbida.
12 Hekk naslu fuqu f'xi post li fih
jinsab, u nintefgħu fuqu, bħal ma taqa'
n-nida fuq l-art: u ma nħallu lil ħadd, u
la minnu u la mir-rġiel kollha li hemm
miegħu.
13 U jekk jinġabar f'xi belt, imbagħad
Iżrael kollu jġib il-ħbula għal dik il-belt,
u nkarkruha sal-wied, sa ma tibqa' hemm
lanqas żrara waħda.
14 U Absalom u r-rġiel kollha ta'
Iżrael qalu: Il-parir ta' Husaj, l-Araki,
aħjar mill-parir ta' Aħitofel. Għax il-
Mulej ried ixejjen il-parir tajjeb ta' Aħito-
fel, biex il-Mulej iġib il-ħsara fuq Absalom.
15 Imbagħad Husaj qal lil Sadoq u lil
Abjatar, il-qassisin: Din u din il-fehma li
ta Aħitofel lil Absalom u lix-xjuħ ta'
Iżrael: u din u din il-fehma li tajt jien.
16 Issa, għalhekk, ibagħtu malajr
għarrfu lil David, billi tgħidulu: La
toqgħodx dal-lejl fil-witat tad-deżert, iżda
għaddi malajr; li ma jinbalax is-sultan, u
l-poplu kollu li hemm miegħu.
17 Issa Ġonatan u Aħimagħas kienu
joqogħdu ħdejn Għajn-Rogel; u qaddejja
kienet tmur tgħidilhom, biex huma
jmorru jgħidu lis-sultan David, għax ma
kinux jistgħu jidhru deħlin il-belt.
18 Iżda tifel rahom, u għarraf lil
Absalom: iżda huma t-tnejn telqu malajr,
u daħlu Baħurim f'dar ta' raġel, li kellu
bir fil-bitħa tiegħu; u niżlu fih.
19 U l-mara qabdet u firxet għata fuq
fomm il-bir, u xeħtet fuqha qamħ im-
herreż; u hekk ħadd ma kien jaf xejn.
20 U xħin il-qaddejja ta' Absalom ġew
għand il-mara d-dar, qalu: Fejn hu
Aħimagħas u Ġonatan? U l-mara weġbit-
hom: Għaddew il-mogħdija ta' l-ilma. U
meta fittxuhom u ma sabuhomx, reġgħu
lejn Ġerusalem.
21 U ġara, wara li telqu, illi telgħu mill-
bir, u marru jgħarrfu lis-sultan David, u
qalu lil David: Qumu, u għaddu malajr
ix-xmara, għax dan hu l-parir li ta Aħitofel
fuqkom.
22 Imbagħad David qam, u l-poplu
kollu li kien miegħu, u qasmu l-Ġurdan:
mas-sebħ lanqas wieħed ma kien baqa'
minnhom li ma qasamx il-Ġurdan.
23 U xħin Aħitofel ra li ma qagħdux
għall-parir tiegħu, xedd il-ħmar tiegħu, u
qam, u telaq lejn daru, f'beltu, u qiegħed
flokhom ħwejjeġ daru, u tgħallaq, u miet,
u kien midfun f'qabar missieru.
24 Imbagħad David wasal Maħanajm.
U Absalom qasam il-Ġurdan, hu u r-rġiel
kollha ta' Iżrael miegħu.
25 U Absalom qiegħed lil Għamasa fuq
l-eżerċtu flok Ġowab. Issa Għamasa kien
bin raġel, jismu Itra, Iżraeli, li kien
iżżewweġ ma' Abigal, bint Naħas, oħt
Sarwija, omm Ġowab.
26 U Iżrael u Absalom waqqfu l-kamp
f'art Gilgħad.
27 U ġara, xħin David wasal Maħa-
najm, illi Sobi, bin Naħas, minn Rabba
ta' wlied Għammon, u Makir, bin
Għammijel, minn Lodebar, u Barżellaj,
il-Gilgħadi, minn Rogelim,
28 Ġibulu sodod, u bwieqi, u borom

tal-fuħħar, u qamħ, u xgħir, u dqiq, u
qamħ ingaljat, u ful, u għads, u żrieragħ
ingaljati,
29 U għasel, u żibda, u ngħaġ, u ġbej-
niet tal-baqar, għal David, u għan-nies li
kienu miegħu, biex jieklu; għax qalu: Il-
poplu bil-ġuħ, u għajjien, u bil-għatx,
fid-deżert.

18 U David għadd in-nies li kellu
miegħu, u qiegħed fuqhom kap-
tani ta' l-eluf, u kaptani tal-mijiet.
2 U David ħareġ l-eżerċtu fi tlieta: terz
f'idejn Ġowab, terz f'idejn Abisaj, bin
Sarwija, ħu Ġowab, u terz f'idejn Ittaj, il-
Gitti. U s-sultan qal lill-poplu: Jien irrid
noħroġ magħkom ukoll!
3 Iżda l-poplu qal: Ma toħroġx: għax
jekk aħna naħarbu, ma jħabbtux moħħ-
hom bina, imqar jekk immutu nofsna, ma
jħabbtux moħħhom bina. Iżda int tiswa
daqs għaxart elef minna: għalhekk issa
aħjar li toqgħod il-belt biex tgħinna.
4 U s-sultan qalilhom: Dak li jidhril-
kom tajjeb jien nagħmlu. U qagħad is-
sultan wieqaf ma' ġenb il-bieb, u l-poplu
kollu ħareġ mija, mija, u elf, elf.
5 U s-sultan ikkmanda lil Ġowab, lil
Abisaj, u lil Ittaj, qalilhom: Ibżgħuli għat-
tifel minħabba fija! U l-poplu kollu sama'
hu u jikkmanda s-sultan lill-kaptani fuq
Absalom.
6 Hekk il-poplu ħareġ fir-raba' jilqa'
lil Iżrael: u t-taqbida saret fil-masġar ta'
Efrajm;
7 Fejn il-poplu ta' Iżrael kien megħlub
quddiem il-qaddejja ta' David, u hemm
kien hemm taqtigħa kbira dak in-nhar:
ta' għoxrin elf raġel.
8 U t-taqbida xterdet fuq wiċċ il-pajjiż
kollu: u l-masġar dak in-nhar bala' aktar
nies milli bala' is-sejf.
9 U Absalom intaqa' mal-qaddejja ta'
David. U Absalom kien rieqeb fuq bagħal,
u l-bagħal daħal taħt il-friegħi mdaħħlin
f'xulxin ta' balluta kbira, u qabdet rasu
mal-balluta, u baqa' mdendel bejn sema u
art, u l-bagħal li kellu taħtu baqa' sejjer.
10 U wieħed raġel ra dan, u għarraf lil
Ġowab, u qal: Ara, rajt lil Absalom im-
dendel mal-balluta.
11 U Ġowab qal lir-raġel li tah l-aħbar:
Kif, rajtu? U għax ma waħħaltux hemm
ma' l-art? U jien kont nagħtik għaxar
bċejjeċ tal-fidda, u ħżiem.
12 U r-raġel qal lil Ġowab: Lanqas
kieku wżintli f'qiegħ idi elf biċċa tal-fidda
ma kont immid idi fuq bin is-sultan: għax
fejn nisimgħuh aħna, is-sultan ordna lilek,
u lil Abisaj, u lil Ittaj, billi qal: Ara li ħadd
ma jmiss liż-żagħżugħ Absalom.
13 U kieku jien ħdimt bil-ħżunija
kontra ħajtu (u xejn m'hu moħbi għas-
sultan) int stess kont tkun kontra tiegħi.
14 Imbagħad Ġowab qal: Ma rridx
naħli ħin miegħek hekk. Imbagħad ħa tliet
vleġeġ f'idu u waħħalhom f'qalb Absalom,
kif kien għadu ħaj f'nofs il-balluta.
15 U għaxar żgħażagħ, reffiegħa ta'
l-armi ta' Ġowab, inġemgħu madwaru, u
darbu lil Absalom, u qatluh.
16 U Ġowab daqq it-tromba, u raġa' l-
poplu lura mill-ġiri wara Iżrael: għax
Ġowab żamm il-poplu.
17 U ħadu lil Absalom, u tefgħuh
f'ħofra kbira fil-masġar, u waqqfu fuqu
ġods ġebel: u Iżrael kollu ħarab, kull
wieħed lejn it-tinda tiegħu.
18 U Absalom f'ħajtu kien qabad u
waqqaf għalih plier, li hemm f'wied is-
sultan; għax qal: M'għandix iben biex
ifakkar ismi: u semma l-plier b'ismu: u
għadhom isejħulu sa llum il-plier ta'
Absalom.
19 Imbagħad qal Aħimagħas, bin
Sadoq: Ħa niġri issa, u nieħu l-aħbar lis-
sultan, li l-Mulej għamillu ħaqq mill-
għedewwa tiegħu.
20 U Ġowab qallu: Int ma tmurx
bl-aħbar illum, iżda tmur bl-aħbar jum
ieħor: iżda llum ma tmur bl-ebda aħbar,
għax bin is-sultan miet.
21 U Ġowab qal lill-Kusi: Mur, għar-
raf lis-sultan x'rajt. U l-Kusi miel qud-
diem Ġowab, u telaq jiġri.
22 Imbagħad Aħimagħas, bin Sadoq,
żied igħid lil Ġowab: Ikun x'ikun, irrid
niġri jien ukoll wara l-Kusi. U qal Ġowab:
Għaliex trid tiġri int, ibni, ladarba
m'għandikx qliegħ mill-aħbar?
23 Iżda jkun x'ikun, irrid niġri, qal hu:
U l-ieħor qallu: Iġri. Imbagħad Aħima-
għas telaq jiġri mit-triq tal-wita, u għadda
lill-Kusi.
24 Issa David kien qiegħed bil-qiegħda
bejn iż-żewġt ibwieb: u l-għassies tala' fuq
is-setaħ tal-bieb, fuq is-sur, u rafa'
għajnejh, u ħares, u, ara, raġel ġej jiġri
waħdu.
25 U l-għassies għajjat, u qal lis-sultan.
U s-sultan qal: Jekk waħdu, ħbar tajba
f'fommu. U r-raġel aktar ma jiġri, aktar
beda joqrob.
26 U l-għassies ra raġel ieħor jiġri: u l-
għassies sejjaħ lill-bewwieb, u qal: Ara,
raġel ieħor ġej jiġri waħdu. U s-sultan qal:
Hu wkoll qiegħed iġib aħbar tajba.
27 U l-għassies qal: Jien naħseb li l-ġiri
ta' l-ewwel wieħed hu bħall-ġiri ta'
Aħimagħas, bin Sadoq. U s-sultan qal:
Raġel tajjeb dan, u ġej b'aħbar tajba.
28 U Aħimagħas għajjat, u qal lis-
sultan: Sliem! u miel quddiem is-sultan
b'wiċċu fl-art, u qal: Imbierek il-Mulej,
Alla tiegħek, li reħa n-nies li refgħu idej-
hom fuq sidi s-sultan.
29 U s-sultan qal: Hux tajjeb iż-żagħ-
żugħ Absalom? U wieġeb Aħimagħas:
Xhin Ġowab bagħat il-qaddej tas-sultan,

u lili l-qaddej tiegħek, rajt għagħa kbira,
iżda ma kontx naf x'inhi.
30 U s-sultan qallu: Dur, u oqgħod
hawn. U dar, u qagħad hemm.
31 U, ara, il-Kusi wasal; u l-Kusi qal:
Ħa jieħu aħbar tajba sidi s-sultan: għax
il-Mulej illum għamillek ħaqq minn dawk
kollha li qamu għalik.
32 U s-sultan qal lill-Kusi: Hux tajjeb
iż-żagħżugħ Absalom? U l-Kusi wieġeb:
Ħa jkunu bħaż-żagħżugħ l-egħdewwa ta'
sidi, is-sultan, u dawk kollha li qamu
għalik biex jagħmlulek ħsara.
33 U s-sultan tagħtu rogħda, u tala'
fil-għorfa ta' fuq il-bieb, u nfexx jibki: u
hu u jimxi qal: Ibni Absalom! Ibni! Ibni
Absalom! Mhux li mitt jien flokok!
Absalom, ibni, ibni!

19 U qalu lil Ġowab: Ara, is-sultan
qiegħed jibki u jagħmel il-vistu għal
Absalom.
2 U r-rebħa dak in-nhar inbidlet f'vistu
għall-poplu kollu: għax sama' l-poplu dak
in-nhar min igħid kif is-sultan kien
imgħolli għal ibnu.
3 U l-poplu daħal il-belt bħal ħalliel dak
in-nhar, bħal ma jagħmlu nies imregħxin
meta jaħarbu mit-taqbida.
4 Iżda s-sultan satar wiċċu, u s-sultan
għajjat b'leħen qawwi: Ibni Absalom!
Absalom, ibni, ibni!
5 U Ġowab daħal għand is-sultan id-
dar, u qal: Regħixt illum wiċċ il-qaddejja
tiegħek kollha, li llum salvawlek ħajtek, u
l-ħajja tas-subjien u tal-bniet tiegħek, u
l-ħajja tan-nisa tiegħek, u l-ħajja tal-kon-
kubini tiegħek;
6 Għax int tħobb l-egħdewwa tiegħek,
u tobgħod lil ħbiebek. Għax int urejt
illum, li m'huma xejn għalik la l-kaptani
u lanqas il-qaddejja: għax illum nara
tajjeb illi kieku Absalom għadu ħaj, u aħna
lkoll mejtin illum, dan kien ikun sewwa
f'għajnejk.
7 Għalhekk issa qum, oħroġ, u tkellem
għal qalb il-qaddejja tiegħek: għax naħlef
bil-Mulej, li jekk ma toħroġx, ma jibqax
wieħed miegħek dal-lejl: u dan ikun għalik
agħarr mill-ħsara kollha li ġiet fuqek min
żgħożitek sallum.
8 Imbagħad is-sultan qam, u qagħad
fil-bieb. U ħabbru lill-poplu kollu, billi
qalu: Ara, is-sultan qiegħed fil-bieb. U
l-poplu kollu ġie quddiem is-sultan: għax
Iżrael kien ħarab, kulħadd lejn it-tinda
tiegħu.
9 U l-poplu kollu kien jiġġieled fit-
tribujiet kollha ta' Iżrael, billi jgħid: Is-
sultan ħelisna minn id l-egħdewwa tagħna,
u fdiena minn id il-Filistin; u issa ħarab
mill-pajjiż minħabba Absalom.
10 U Absalom, li dliknieh biex isaltan
fuqna, miet fit-taqbida. Għalhekk, issa,
għaliex m'intomx tgħidu kelma biex
iġġibu lura s-sultan?
11 U s-sultan David bagħad igħid lil
Sadoq u lil Abjatar, il-qassisin: Kellmu
lix-xjuħ ta' Ġuda, għidulhom: Għaliex
intom l-aħħar biex iġġibu lura s-sultan lejn
daru, ladarba l-kelma ta' Iżrael kollu
waslet sa għand is-sultan, u sa għand
daru?
12 Intom ħuti, intom għadmi u laħmi:
għaliex mela intom l-aħħar biex iġġibu
lura s-sultan?
13 U għidu lil Għamasa: Mhux
għadmi, u laħmi int? Alla jagħmilli hekk,
u aktar minn hekk ukoll jekk ma ssirx
kap ta' l-eżerċtu għal dejjem quddiemi
flok Ġowab.
14 U hekk dawwar qalb ir-rġiel kollha
ta' Ġuda, bħal qalb ta' raġel wieħed; u
bagħtu jgħidu lis-sultan: Arġa' ejja int, u
l-qaddejja tiegħek kollha.
15 U s-sultan raġa' mar lura, u wasal
il-Ġurdan. U Ġuda wasal Gilgal, biex imur
jilqa' s-sultan, u jgħaddi s-sultan mill-
Ġurdan.
16 U Simgħi, bin Gera, il-Benjamini, li
kien minn Baħurim, għaġġel u niżel mar-
rġiel ta' Ġuda biex jiltaqa' mas-sultan
David.
17 U kien hemm elf raġel minn Ben-
jamin miegħu, u Siba l-qaddej ta' dar
Sawl, u l-ħmistax-il tifel tiegħu u l-għoxrin
qaddej tiegħu miegħu; u qasmu l-Ġurdan
qabel is-sultan.
18 U ċ-ċattra, li kellha tgħaddi lin-nies
ta' dar is-sultan, u tagħmel dak li s-sultan
kien jidhirlu tajjeb, kienet taqsam ix-
xmara. U Simgħi, bin Gera, inxeħet
quddiem is-sultan, xħin kien sa jgħaddi
l-Ġurdan;
19 U qal lis-sultan: Ħalli sidi ma
jgħoddlix il-ħtija, u la tiftakarx f'dak li
l-qaddej tiegħek għamel ħażin dak inhar li
sidi, is-sultan, ħareġ minn Ġerusalem, biex
is-sultan jaħseb fih.
20 Għax il-qaddej tiegħek jaf li jien
dnibt: għalhekk, ara, jien ġejt illum l-
ewwel fost dar Ġużepp kollha, biex ninżel
nilqa' lil sidi, is-sultan.
21 Iżda Abisaj, bin Sarwija, wieġeb u
qal: M'għandux Simgħi jieħu l-mewt talli
seħet il-midluk tal-Mulej?
22 U David qal: X'għandi naqsam
magħkom, ja wlied Sarwija, biex illum
tkunu l-egħdewwa tiegħi? Għandu llum
jinqatel xi ħadd f'Iżrael? Jaqaw ma nafx
jien illum li jien sultan fuq Iżrael?
23 Għalhekk is-sultan qal lil Simgħi:
Int ma tmutx. U ħaliflu s-sultan.
24 U Mefiboset, bin Sawl, niżel jilqa'
lis-sultan; u la kien naddaf riġlejh u
lanqas rikem il-leħja, u ma kienx ħasel
ħwejġu, minn dak in-nhar li telaq is-sultan,
sa dak in-nhar li raġa' ġie bis-sliem.
25 U ġara, meta ġie Ġerusalem biex

jilqa' s-sultan, illi s-sultan qallu: Għala ma ġejtx miegħi, Mefiboset?

26 U wieġeb: O Sidi, sultan, il-qaddej tiegħi qarraq bija; għax il-qaddej tiegħek qal: Insarraġ il-ħmara għalija biex nirkeb fuqha, u mmur mas-sultan; għax il-qaddej tiegħek zopp.

27 Iżda hu qasqas fuq il-qaddej tiegħek ma' sidi, is-sultan; imma sidi, is-sultan, hu anġlu t'Alla: agħmel, mela, dak li hu tajjeb f'għajnejk.

28 Għax nies dar missieri kollha ma kienx jistħoqqilhom mis-sultan, sidi, ħlief il-mewt: u madankollu int qegħidt il-qaddej tiegħek fost dawk li jieklu fuq il-mejda tiegħek. U x'jedd għad għandi jien li ngħajjat iżjed lis-sultan?

29 U s-sultan qallu: Għalfejn titkellem iżjed fuqek? Jien għidt: Int u Siba taqsmu l-art.

30 U Mefiboset qal lis-sultan: Iva, ħa jeħodha kollha, ladarba sidi, is-sultan, raġa' ġie bis-sliem f'daru.

31 U Barżellaj, il-Gilgħadi, niżel minn Rogelim; u mar lejn il-Ġurdan mas-sultan, biex igħaddih fuq il-Ġurdan.

32 Issa Barżellaj kien raġel xiħ ħafna, kellu tmenin sena: u kien ta l-ikel lis-sultan meta kien Maħanajm; għax kien raġel għani wisq.

33 U s-sultan qal lil Barżellaj: Għaddi miegħi, u nitimgħek miegħi f'Ġerusalem.

34 U Barżellaj qal lis-sultan: Kemm baqagħli ħajja biex nitla' mas-sultan Ġerusalem?

35 Illum għandi tmenin sena: nista' nagħraf jien bejn it-tajjeb u l-ħażin? jista' jtiegħem il-qaddej tiegħek dak li niekol jew li nixrob? nista' jien nisma' iżjed leħen ir-rġiel u n-nisa jgħannu? Għaliex, mela, il-qaddej tiegħek għandu jkun pis għal sidi is-sultan?

36 Il-qaddej tiegħek jaqsam għal ftit il-Ġurdan mas-sultan: u għaliex is-sultan għandu jħallasni b'dal-ħlas?

37 Ħa jarġa' lura l-qaddej tiegħek, nitolbok, biex immut f'belti, u nindifen ħdejn il-qabar ta' missieri u ta' ommi. Iżda ara l-qaddej tiegħek Kimħam; ħa jaqsam ma' sidi, is-sultan; agħmillu dak li jidhirlek tajjeb.

38 U s-sultan wieġeb: Kimħam igħaddi miegħi, u jien nagħmillu dak li jidhirlek tajjeb: u kulma trid minni, dak nagħmillek.

39 U l-poplu kollu qasam il-Ġurdan. U malli qasam is-sultan, is-sultan bies lil Barżellaj, u bierku; u raġa' lura lejn daru.

40 U s-sultan għadda għal Gilgal, u Kimħam mar miegħu: u l-poplu kollu ta' Ġuda, u nofs il-poplu wkoll ta' Iżrael, għadda mas-sultan.

41 U, ara, ir-rġiel kollha ta' Iżrael ġew għand is-sultan, u qalu lis-sultan: Għaliex ħutna, ir-rġiel ta' Ġuda, ħatfuk, u għaddew is-sultan, u lil daru, u n-nies ta' David kollha miegħu, mill-Ġurdan?

42 U l-irġiel kollha ta' Ġuda wieġbu lill-irġiel ta' Iżrael: Għax is-sultan qaribna: għaliex mela intom imgħaddbin għal daqshekk? Kilna xi ħaġa u ħalsilna s-sultan? jew tagħna xi għotja?

43 U l-irġiel ta' Iżrael wieġbu lill-irġiel ta' Ġuda, u qalu: Aħna għandna għaxar ishma mis-sultan, u għandna wkoll iżjed dritt għal David minnkom: għaliex mela mxejtu magħna ħażin? Mhux il-parir tagħna kien l-ewwel biex inġibu lura s-sultan? U kliem l-irġiel ta' Ġuda kien aktar iebes minn kliem l-irġiel ta' Iżrael.

**20** U nzerta kien hemm raġel mill-agħarr, jismu Siba, bin Bikri, Benjamini: daqq it-tromba, u qal: M'għandniex sehem ma' David, lanqas għandna wirt ma' bin Ġessi: kulħadd lejn it-tinda tiegħu, o Iżrael.

2 Hekk infirdu l-irġiel kollha ta' Iżrael minn ma' David għal ma' Siba, bin Bikri: imma l-irġiel ta' Ġuda baqgħu mqabbdin mas-sultan tagħhom, mill-Ġurdan sa Ġerusalem.

3 U David daħal f'daru Ġerusalem; u s-sultan ħa l-għaxar nisa, il-konkubini tiegħu, li kien ħalla biex iħarsu d-dar, u għalaqhom f'dar tal-għassa, u kien jagħtihom jieklu, iżda qatt ma daħal lejhom. U baqgħu magħluqin sa jum mewthom, igħixu bħal romol.

4 Imbagħad is-sultan qal lil Għamasa: Iġmagħli l-irġiel kollha ta' Ġuda fi tlitt ijiem, u qis li tkun hawn.

5 Hekk Għamasa mar jiġma' l-irġiel ta' Ġuda: iżda dam aktar miż-żmien li tah is-sultan.

6 U David qal lil Abisaj: Issa Siba, bin Bikri, jagħmlilna ħsara aktar minn Absalom: ħu issa l-qaddejja ta' sidek, u agħmel għal warajh, li ma jsibx għalih bliet bis-swar, u jaħrab minn għajnejna.

7 U ħarġu għal warajh l-irġiel ta' Ġowab, u l-Keretin, u l-Peletin, u l-irġiel l-aktar ta' ħila: u ħarġu minn Ġerusalem, biex imorru għal wara Siba', bin Bikri.

8 Xħin kienu ħdejn il-ħaġra l-kbira, li hemm Gibgħon, Għamasa ġie quddiemhom. Issa Ġowab kien liebes libsa ta' gwerrier, u fuqha kellu ħżiem b'sejf fil-għant tiegħu mehmuż ma' qaddu; u fil-waqt li Ġowab kien miexi 'l quddiem, is-sejf waqa'.

9 U Ġowab qal lil Għamasa: Intix tajjeb, ħi? U Ġowab qabad lil Għamasa mil-leħja b'idu l-leminija biex ibusu.

10 Iżda Għamasa ma qagħadx attent għas-sejf li kien f'id Ġowab: u Ġowab darbu bih f'żaqqu, u xerridlu msarnu fl-art, u ma raġax tah daqqa oħra: u miet.

Imbagħad Ġowab u Abisaj, ħuh, telqu
għal wara Siba', bin Bikri.
11 U wieħed mill-irġiel ta' Ġowab
qagħad ħdejh, u qal: Min iħobb lil Ġowab,
u min hu għal David, ħa jmur wara
Ġowab.
12 U Għamasa kien imgħargħar fid-
demm f'nofs it-triq. U xħin ir-raġel ra li
l-poplu kollu kien jieqaf, warrab lil
Għamasa mit-triq f'għalqa, u xeħet biċċa
ħwejjeġ fuqu, xħin ra li kull min kien jasal
ħdejh kien jieqaf.
13 Wara li kien imneħħi mit-triq, mar
kulħadd wara Ġowab, biex jiġru wara
Siba, bin Bikri.
14 U Siba għadda mit-tribujiet kollha
ta' Iżrael lejn Abel, u Bet-Magħka, u l-
Beretin kollha; u nġemgħu, u marru wkoll
warajh.
15 U ġew, u assedjawh f'Abel ta' Bet-
Magħka, u tellgħu borġ mal-belt, li kien
jaħkem is-sur; u l-poplu kollu li kien
ma' Ġowab kien jagħti fuq is-sur biex
iġarrfu.
16 Imbagħad mara ta' dehen għajtet
mill-belt: Isimgħu, isimgħu! għidu, nitlob-
kom, lil Ġowab: Ersaq 'l hawn ħa nkell-
mek.
17 U xħin resaq lejha, qalet il-mara:
Inti Ġowab? Wieġeb: Jien hu. Imbagħad
il-mara qaltlu: Isma' kelmet il-qaddejja
tiegħek. U qal: Qiegħed nisma'.
18 Imbagħad tkellmet, qalet: Kienu
jgħidu dari: Ħa jieħdu parir f'Abel: u
hekk kienu jtemmu l-ġlieda.
19 Abel hi waħda minn dawk il-bliet li
l-aktar jħobbu s-sliem u l-aktar fidili
f'Iżrael. Int qiegħed tfittex li teqred belt li
hi omm f'Iżrael. Għaliex trid teqred wirt
il-Mulej?
20 U Ġowab wieġeb u qal: Barra
minni! Barra minni! Jien ma rridx u la
nibla' u la neqred!
21 Mhux hekk il-biċċa. Iżda raġel minn
art il-għoljiet ta' Efrajm, Siba, bin Bikri,
rafa' idu għas-sultan, għal David. Agħtuni
lilu waħdu, u jien nitlaq minn quddiem
il-belt. U l-mara qalet lil Ġowab: Ara,
rasu sa tintefagħlek minn fuq is-sur.
22 Imbagħad il-mara marret għand il-
poplu kollu bil-għaqal tagħha. U qatgħu
ras Siba, bin Bikri, u tefgħuha lil Ġowab.
U daqq it-tromba, u tferrxu minn madwar
il-belt, kulħadd lejn it-tinda tiegħu. U
Ġowab raġa' lura għand is-sultan f'Ġeru-
salem.
23 Issa Ġowab kien fuq l-eżerċtu kollu
ta' Iżrael: u Benajja, bin Ġeħojada, kien
fuq il-Keretin u fuq il-Peletin:
24 U Adoram kellu f'idejh il-ħaraġ: u
Ġosafat, bin Aħilud, kien segretarju.
25 U Sewa kien kittieb: u Sadoq u
Abjatar qassisin:
26 U Għira, il-Ġajri, kien ukoll qassis
ta' David.

21 Imbagħad kien hemm l-għaks fi
żmien David għal tliet snin, sena
wara sena; u David fittex wiċċ il-Mulej.
U l-Mulej wieġeb: Dan ġara minħabba
Sawl, u minħabba d-dar tiegħu mċappsa
bid-demm, talli qatel il-Gibgħonin.
2 U s-sultan sejjaħ lill-Gibgħonin, u
qalilhom: (issa l-Gibgħonin ma kinux
minn ulied l-Iżraelin, iżda mill-bqija ta'
l-Amurrin; u wlied Iżrael kienu ħalful-
hom: u Sawl fittex li joqtolhom għall-
ħeġġa li kellu għal ulied Iżrael u Ġuda.)
3 Għalhekk David qal lill-Gibgħonin:
X'nagħmel għalikom? U kif jien nista'
nagħmel sagrifiċċju tat-tpattija, biex intom
tbierku wirt il-Mulej?
4 U l-Gibgħonin qalulu: Aħna
m'għandniex xi ngħidu ma' Sawl u ma'
daru fuq fidda u deheb, u lanqas ma rridu
noqtlu 'l ħadd f'Iżrael. Qal: Dak li
tgħiduli, nagħmilhulkom.
5 U wieġbu lis-sultan: Ir-raġel li
temmna, u li ħaseb biex jeqridna, li ma
nibqgħux nidhru fil-medda kollha ta' art
Iżrael,
6 Ħa jagħtuna seba' rġiel minn uliedu,
u ndendluhom quddiem il-Mulej, f'Gibe-
għa ta' Sawl, il-maħtur tal-Mulej. U s-
sultan qal: Nagħtihomlkom.
7 Iżda s-sultan kellu ħniena għal
Mefiboset, bin Ġonatan, bin Sawl, min-
ħabba l-ħalfa bil-Mulej li kien hemm
bejniethom, bejn David u Ġonatan, bin
Sawl.
8 Iżda s-sultan ħa ż-żewġ ulied ta'
Risfa, bint Ajja, li wildithom lil Sawl:
Armoni u Mefiboset; u l-ħames ulied ta'
Mikal, bint Sawl, li wildithom lil Għadri-
jel, bin Barżellaj, il-Moħoli.
9 U rħiehom f'idejn il-Gibgħonin, u
dendluhom fuq il-muntanja quddiem il-
Mulej: u s-sebgħa mietu flimkien. Kienu
maqtulin fl-ewwel jiem tal-ħsad, fil-bidu
ta' ħsad ix-xgħir.
10 U Risfa, bint Ajja, ħadet xkora u
firxitha għaliha fuq il-blat, mill-bidu tal-
ħsad sakemm waqa' fuqhom l-ilma
mis-sema, u ma ħallietx tjur tas-sema
joqogħdu fuqhom bi nhar, u lanqas il-
bhejjem tar-raba' bil-lejl.
11 U qalu lil David x'kienet għamlet
Risfa, bint Ajja, il-konkubina ta' Sawl.
12 U David mar, u ħa l-għadam ta'
Sawl, u l-għadam ta' Ġonatan, ibnu, minn
għand ir-rġiel ta' Ġabes-Gilgħad, li kienu
serquhom mill-misraħ ta' Bet-San, fejn
il-Filistin kienu dendluhom, meta l-Filistin
qatlu lil Sawl f'Gilbugħa:
13 U talla' minn hemm għadam Sawl,
u għadam Ġonatan, ibnu; u ġabru l-
għadam ta' dawk li kienu mdendlin.
14 U għadam Sawl, u Ġonatan, ibnu,
difnuh f'art Benjamin, f'Sela, fil-qabar ta'
Kis, missieru. Għamlu kulma ordna s-
sultan, u wara dan Alla bired għall-pajjiż.

15 Issa l-Filistin reġgħu għamlu gwerra
lil Iżrael; u David niżel, u l-qaddejja
miegħu, u ġġieled kontra l-Filistin: u
David għejja.
16 U Isbi-Benob, li kien wieħed minn
ulied l-iġgant, u li l-lanza tiegħu kienet
tiżen tliet mitt xekel tal-bronż, u li kien
imħażżem b'sejf ġdid, ħaseb li joqtol lil
David.
17 Iżda Abisaj, bin Sarwija, qabeż
għalih, u darab il-Filisti, u qatlu. Imbagħ-
ad l-irġiel ta' David ħalfulu, billi qalu: Int
ma toħroġx iżjed magħna għall-gwerra, li
ma titfix dawl Iżrael.
18 U ġara wara dan, illi raġa' kien
hemm taqbida mal-Filistin f'Gob: imba-
għad Sibbekaj, il-Ħusaj, qatel lil Saf, li
kien minn ulied l-iġgant.
19 U raġa' kien hemm taqbida f'Gob
mal-Filistin; u Elħanan, bin Ġagħar-
Oregim, il-Betlehemi, qatel lil ħu Goljat,
il-Gitti, li kellu l-għuda tal-lanza bħal
mutwa tan-nissieġa.
20 U kien hemm taqbida oħra f'Gatt,
fejn kien hemm raġel twil, b'sitt iswaba
f'kull id, u sitt iswaba f'kull riġel, b'kollox
erbgħa u għoxrin saba'; u hu wkoll kien
minn nisel l-iġgant.
21 U meta għajjar lil Iżrael, Ġonatan,
bin Simgħa, ħu David, qatlu.
22 Dawn l-erbgħa kienu twieldu lill-
iġgant f'Gatt, u waqgħu b'id David, u
b'id il-qaddejja tiegħu.

22 U David qal lill-Mulej il-kliem ta'
din l-għanja dak in-nhar li ħelsu l-
Mulej minn id l-egħdewwa tiegħu kollha,
u minn id Sawl:
2 U qal: Il-Mulej hu l-blata tiegħi, u l-
fortizza tiegħi, u l-ħellies tiegħi;
3 Alla tal-blata tiegħi; fih nistkenn: hu
t-tarka tiegħi, u l-qarn tas-salvazzjoni
tiegħi, it-torri għoli tiegħi, u l-kenn tie-
għi, is-salvatur tiegħi; eħlisni int mill-
vjolenza.
4 Insejjaħ il-Mulej, li jistħoqqlu jkun
imfaħħar: hekk inkun meħlus mill-
egħdewwa tiegħi.
5 Xħin l-imwieġ tal-mewt dawruni,
widien ta' nies bla fejda werwruni.
6 Il-ħbula ta' saltnet l-imwiet dawruni;
xbiek il-mewt inqaleb fuqi.
7 Sejjaħt lill-Mulej fid-dwejjaq tiegħi, u
lil Alla tiegħi għajjat: u leħni sama' mit-
tempju tiegħu, u l-għajta tiegħi daħlet sa
ġo f'widnejh.
8 Theżħżet u triegħdet imbagħad l-art;
tqanqlu u theżħżu sisien is-sema, għax kien
imgħaddab.
9 Tala' mbagħad duħħan minn imnif-
sejh, u nar li jaħraq minn fommu: u
ġamar inxtegħel minnu.
10 Mejjel ukoll is-smewwiet, u niżel; u
ċpar iswed kien taħt riġlejh.
11 U fuq kerubin rikeb, u tar: u deher
fuq ġwinħajn ir-riħ.
12 Lid-dlam għamel agħmara ma-
dwaru, dalma ta' ilma, u sħab iswed tas-
smewwiet.
13 Mid-dija ta' quddiemu, ġamar ta'
nar inxtegħel.
14 Riegħed il-Mulej mis-sema, u l-
Għoli samma' leħnu.
15 U waddab il-vleġeġ, u xerridhom;
għamel il-beraq, u ħarrabhom.
16 U dehru l-qigħan tal-baħar, u sisien
id-dinja nkixfu, mat-theddida tal-Mulej,
man-nefħa ta' nifs imnifsejh.
17 Medd idu mill-għoli, u qabadni;
ġibidni minn ilmijiet kotrana.
18 Mill-għadu tiegħi qawwi ħelisni, u
minn dawk li bagħduni: għax kienu
b'saħħithom wisq għalija.
19 Ġew fuqi f'jum il-hemm tiegħi: iżda
l-Mulej kien il-għajnuna tiegħi.
20 Fil-beraħ ukoll ħariġni: ħelisni għax
jitgħaxxaq bija.
21 Ħallasni l-Mulej skond il-ħaqq
tiegħi: skond is-safa ta' idejja raddli.
22 Għax jien żammejt triqat il-Mulej,
u ma twarrabtx bil-ħażen minn Alla tiegħi.
23 Għax l-ordinanzi kollha tiegħu
kienu quddiemi: u ma twarrabtx mill-
istatuti tiegħu.
24 Bla ħtija kont ukoll quddiemu, u
mill-ħażen tiegħi ħarist lili nnifsi.
25 Raddli għalhekk il-Mulej skond il-
ħaqq tiegħi; skond is-safa tiegħi ta'
quddiem għajnejh.
26 Ma' min hu tajjeb, timxi tajjeb; ma'
min hu bla ħtija, timxi bla ħtija.
27 Mas-safi, timxi bis-safa; u ma' min
igħawweġ, timxi bil-għaqal.
28 Għax int issalva n-nies maħqura:
iżda għajnejk fuq il-kburin, biex tbaxxi-
hom.
29 Għax int il-musbieħ tiegħi, o Mulej:
u l-Mulej idawwal id-dlam tiegħi.
30 Għax bis-saħħa tiegħek jien negħleb
qatgħa suldati: u sur naqbeż bis-saħħa
t'Alla tiegħi.
31 Perfetta t-triq t'Alla: safja l-kelma
tal-Mulej: hu tarka għal kull min jistkenn
fih.
32 Għax min hu Alla, ħlief il-Mulej? U
min hu blata, ħlief Alla tagħna?
33 Alla s-saħħa u l-qawwa tiegħi: hu
jagħmel triqti perfetta.
34 Bħal riġlejn ċerva jagħmilli riġlejja:
u fuq il-għoljiet tiegħi fis-sod iqegħidni.
35 Iħarriġli idejja għat-taqbida, hekk
li idejja jmiddu qaws tal-bronż.
36 Tajtni wkoll it-tarka tas-salvazzjoni
tiegħi, u l-għajnuna tiegħek kabbritni.
37 Int wassajt il-passi tiegħi taħti; u
saqajja ma tfixklux.
38 Jien ġrejt wara l-egħdewwa tiegħi,
u qridthom; u ma rġajtx lura qabel
temmejthom.

39 U jien temmejthom, u drabthom,
hekk li ma jistgħux iqumu: iva, waqgħu
taħt riġlejja.
40 Għax int ħażżimtni bis-saħħa għat-
taqbida: int xħett taħti lil dawk li qamu
għalija.
41 Int ġegħilt ukoll l-egħdewwa tiegħi
jagħtuni daharhom, biex neqred lil dawk
li jobogħduni.
42 Ħarsu, imma ma kien hemm ħadd
min jeħlishom; imqar il-Mulej, iżda ma
weġibhomx.
43 Imbagħad sħaqthom bħat-trab ta'
l-art, għaffiġthom bħat-tajn tat-triq, u
xerridthom.
44 Mill-ġlied ta' niesi ħlistni, u kap
il-ġnus qegħidtni: poplu li ma kontx naf
jaqdini.
45 Nies barranin joqogħdu għalija:
hekk kif jisimgħu bija, jisimgħu minni.
46 Il-barranin jaqgħu mifnija, u mwer-
wra joħorġu mill-fortizzi tagħhom.
47 Ħaj il-Mulej! Imbierka l-blata
tiegħi; u ħa jitgħolla Alla, blata tas-
salvazzjoni tiegħi.
48 Hu Alla li jitħallas għalija, u jrażżan
il-popli taħti,
49 U li joħroġni mill-egħdewwa tiegħi:
Iva, int terfagħni fuq dawk li jqumu
għalija: int teħlisni mir-raġel tal-vjolenza.
50 O Mulej, għalhekk infaħħrek fost il-
ġnus; u tifħir ngħanni lil ismek.
51 Hu torri ta' ħelsien għas-sultan
tiegħu, u juri tjieba mal-midluk tiegħu,
ma' David, u ma' nislu għal dejjem.

23 Issa dawn huma l-aħħar kelmiet ta'
David: Kelma ta' David, bin Ġessi;
kelma tar-raġel imqiegħed fil-għoli, il-
midluk t'Alla ta' Ġakobb, tas-salmista
ħelu ta' Iżrael.
2 L-Ispirtu tal-Mulej tkellem bija, u
kelmtu kienet fuq ilsieni.
3 Alla ta' Iżrael tkellem, il-Blata ta'
Iżrael qalli: Min jaħkem fuq in-nies
għandu jkun ġust, jaħkem bil-biża' tal-
Mulej.
4 U hu jkun bħad-dawl tas-sebħ, xħin
titla' x-xemx f'għodwa bla sħab, u tnibbet
il-ħaxix tari mill-art, bid-dija tagħha wara
x-xita.
5 Mhix hekk dari quddiem Alla, ladarba
hu għamel miegħi rabta dejjiema, imħejjija
f'kollox, u mħarsa? Mhux hu li jnissel
il-ħelsien tiegħi kollu u kulma nixtieq?
6 Iżda l-ħżiena jkunu kollha kemm
huma bħal xewk li jintrema, għax ma
jistax jittieħed bl-id:
7 Iżda min imisshom, għandu jkun
armat b'ħadida u għuda ta' lanza; u
jinħarqu għalkollox fin-nar fl-istess post.
8 Dawn huma l-ismijiet tal-qalbenin li
David kellu: Ġoseb-Bassebaħ it-Takmoni,
il-kbir tal-kaptani; dan kien Adino l-
Eżnita: hu rafa' l-lanza tiegħu għal tmin-
mitt raġel, li qatilhom f'darba waħda.
9 U warajh kien Elgħażar, bin Dodo,
l-Aħoħi, wieħed mit-tliet qalbenin ma'
David, meta ħaduha mal-Filistin, li
nġemgħu hemm għat-taqbida, u l-irġiel
ta' Iżrael kienu reġgħu lura:
10 Hu qam, u darab il-Filistin sakemm
għejiet idu, u weħlet idu mas-sejf: u l-
Mulej għamel rebħa kbira dak in-nhar; u
l-poplu baqa' sejjer warajh għall-priża
biss.
11 U warajh kien Sammah, bin Agi, il-
Ħarari. U l-Filistin inġemgħu f'qatgħa,
fejn kien hemm għalqa mimlija għads: u
l-poplu ħarab mill-Filistin.
12 Iżda hu waqaf f'nofs il-għalqa,
iddefendiha, u qatel il-Filistin: u l-Mulej
għamel rebħa kbira.
13 U tlieta minn fost it-tletin raġel il-
kbar niżlu fil-bidu tal-ħsad lejn David,
f'għar Għadullam: u l-qatgħa tal-Filistin
waqqfu l-kamp f'wied Refajim.
14 U David kien dik il-ħabta f'fortizza,
u l-għassa tal-Filistin kienet dik il-ħabta
f'Betlehem.
15 U David xtaq, u qal: Li kien wieħed
jagħtini nixrob mill-ilma tal-bir ta'
Betlehem, li hu ħdejn il-bieb!
16 U t-tliet qalbenin għaddew mill-
eżerċtu tal-Filistin, u mlew l-ilma mill-bir
ta' Betlehem, li kien ħdejn il-bieb, u
refgħuh, u ġibuh lil David: iżda hu ma riedx
jixrob minnu, u sawbu lill-Mulej.
17 U qal: Barra minni, o Mulej, li
nagħmel dan! Dan mhux id-demm tar-
rġiel li marru jissugraw ħajjithom? U
għalhekk ma riedx jixorbu. Dawn il-
ħwejjeġ għamlu t-tliet qalbenin.
18 U Abisaj, ħu Ġowab, bin Sarwija,
kien l-aqwa fost it-tlieta. U hu xejjer il-
lanza tiegħu fuq tliet mija, u qatilhom, u
kellu isem daqs it-tlieta.
19 Ma kienx hu l-aktar imweġġah
mit-tlieta? Għalhekk kien il-kmandant
tagħhom; madankollu ma laħaqx wieħed
mit-tlieta.
20 U Benajja, bin Ġeħojada, bin raġel
ta' ħila, minn Qabsêl, li kien għamel
egħmejjel kbar, qatel żewġt irġiel qishom
iljuni minn Mowab: u niżel ukoll u qatel
il-ljun f'nofs ta' bir, f'jum ta' silġ.
21 U qatel Eġizzjan, raġel għoli: u l-
Eġizzjan kellu lanza f'idu; iżda hu niżel
għalih b'ħatar, u ħataf il-lanza minn id
l-Eġizzjan, u qatlu bil-lanza tiegħu stess.
22 Dawn il-ħwejjeġ għamel Benajja, bin
Ġeħojada, u kellu isem fost it-tliet qal-
benin.
23 Aktar mit-tletin kien imweġġah,
iżda ma laħaqx sat-tlieta. U David
qiegħdu fuq il-għassa tiegħu.
24 Għaxajel, ħu Ġowab, kien wieħed
mit-tletin; Elħanan, bin Dodo, minn
Betlehem;

25 Sammah, il-Ħarodi; Elika, il-Ħarodi;
26 Ħeles, il-Palti; Għira, bin Għikkes, minn Tekuwa;
27 Abigħeżer, il-Għanatoti; Mebunnaj, il-Ħusaj;
28 Salmon, l-Aħoħi; Maħeraj, in-Netufi;
29 Ħeleb, bin Bagħna, in-Netufi; Ittaj, bin Ribaj, minn Gibegħa ta' wlied Benjamin;
30 Benajja, il-Piratuni; Ħiddaj mill-widien ta' Gagħas;
31 Abi-Għalbon, il-Għarbati; Għażmewt, il-Baħurimi;
32 Elijaħba, is-Sagħalboni, minn ulied Ġasen; Ġonatan,
33 Sammah, il-Ħarari; Aħijam, bin Sarar, il-Ħarari;
34 Elifelet, bin Aħasbaj, bin il-Magħkati; Eligħam, bin Aħitofel, il-Giloni;
35 Ħesraj, il-Karmeli; Pagħraj, l-Arbi;
36 Igal, bin Natan, mis-Soba; Bani, il-Gadi;
37 Selek, il-Għammoni; Naħaraj, il-Biroti, u kien jarfa' l-armi ta' Ġowab, bin Sarwija;
38 Għira, il-Għitri; Gareb, il-Għitri;
39 Urija, il-Ħitti: b'kollox, sebgħa u tletin.

24 U għadab il-Mulej raġa' xegħel għal Iżrael, u qajjem lil David għalihom, u qal: Mur, għodd lil Iżrael u lil Ġuda.
2 Għalhekk is-sultan qal lil Ġowab il-kap ta' l-eżerċtu, li kien miegħu: Morru issa fit-tribujiet kollha ta' Iżrael, minn Dan sa Bir-Saba' u għoddu l-poplu, biex inkun naf il-għadd tal-poplu.
3 U Ġowab qal lis-sultan: Iżid issa l-Mulej, Alla tiegħek, mal-poplu daqs li huma mitt darba, u ħa jarawh għajnejn sidi, is-sultan: iżda għaliex sidi, is-sultan, jieħu pjaċir jagħmel dan?
4 Iżda l-kelma tas-sultan għelbet lil Ġowab, u lill-kapijiet ta' l-eżerċtu. U Ġowab u l-kapijiet ta' l-eżerċtu ħarġu minn quddiem is-sultan, biex igħoddu l-poplu ta' Iżrael.
5 U qasmu l-Ġurdan, u waqqfu l-kamp f'Għaroer, fuq in-naħa tal-lemin tal-belt li hi f'nofs il-wied ta' Gad, u lejn Ġagħżer:
6 Imbagħad ġew Gilgħad, u fil-pajjiż ta' Taħtim-Ħodxi; u waslu Dan-Ġagħan, u madwar Sidon,
7 U ġew il-furtizza ta' Tir, u fil-bliet kollha tal-Ħiwwin, u tal-Kangħanin: u ħarġu lejn in-naħa t'isfel ta' Ġuda, f'Bir-Saba'.
8 U wara li daru l-pajjiż kollu, waslu Ġerusalem wara disa' xhur u għoxrin jum.
9 U Ġowab ta lis-sultan il-ġemgħa tal-għadd tal-poplu: u kien hemm f'Iżrael tminn mitt elf raġel ta' ħila li jislet is-sejf; u r-rġiel ta' Ġuda kienu ħames mitt elf.
10 U qalb David ħabbtitu, wara li għadd il-poplu: u David qal lill-Mulej: Dnibt ħafna b'li għamilt: u issa, nitolbok, o Mulej, neħħi l-ħażen tal-qaddej tiegħek; għax kont bla għaqal għall-aħħar.
11 Għax xħin David qam filgħodu, il-kelma tal-Mulej ġiet għand Gad, il-profeta, ir-raj ta' David, tgħid:
12 Mur għid lil David: Hekk igħid il-Mulej: Noffrilek tliet ħwejjeġ; agħżel waħda minnhom, biex jien nagħmilhielek.
13 U hekk Gad mar għand David, u għarrfu, u qallu: Jiġi f'artek l-għaks għal seba' snin? jew taħrab għal tliet xhur quddiem l-egħdewwa tiegħek, waqt li jagħmlu għalik? jew ikun hemm f'artek tlitt ijiem pesta? Issa aħseb, u ara x'inwieġeb lil min bagħatni.
14 U David qal lil Gad: Għandi diqa kbira: ħa naqgħu issa f'id il-Mulej; għax il-ħniniet tiegħu kbar: u ħa ma naqax f'id il-bniedem.
15 U hekk il-Mulej bagħat pesta fuq Iżrael minn filgħodu sal-ħin miftiehem: u mietu mill-poplu minn Dan sa Bir-Saba', sebgħin elf raġel.
16 Xħin l-anġlu tal-Mulej medd idu lejn Ġerusalem biex jeqridha, sogħobbih il-Mulej mill-ħsara, u qal lill-anġlu li qered il-poplu: Biżżejjed: żomm idek. U l-anġlu tal-Mulej kien ħdejn l-andar ta' Arawna, il-Ġebusi.
17 Imbagħad David qal lill-Mulej, xħin ra l-anġlu li kien qiegħed jidrob lill-poplu: Ara, jien dnibt, u jien għamilt ħażin: iżda dawn in-ngħaġ x'għamlu? Ħa tkun idek, nitolbok, kontra tiegħi, u kontra dar missieri.
18 U Gad ġie dak in-nhar għand David, u qallu: Itla' waqqaf altar lill-Mulej fuq l-andar ta' Arawna, il-Ġebusi.
19 U David, skond kelmet Gad, tala' bħal ma ordna l-Mulej.
20 U Arawna ħares, u ra s-sultan u l-qaddejja tiegħu ġejjin lejh: u Arawna ħareġ, u miel quddiem is-sultan b'wiċċu sa l-art.
21 U Arawna qal: Għaliex ġie sidi, is-sultan, għand il-qaddej tiegħu? U David qal: Biex nixtri l-andar tiegħek, biex nibni altar lill-Mulej, ħalli tehda dil-qerda minn fuq il-poplu.
22 U Arawna qal lil David: Ħa jieħu u joffri sidi s-sultan dak li jidhirlu tajjeb għalih: ara, il-gniedes għall-offerti tal-ħruq, u x-xatba u l-madmad tal-baqar għall-ħatab.
23 Kollox, o sultan, Arawna jagħti lis-sultan. U Arawna qal lis-sultan: Il-Mulej, Alla tiegħek, jitgħaxxaq bik.
24 U s-sultan qal lil Arawna: Le; iżda nixtri minn għandek b'kemm jiswew: u

lanqas noffri offerti tal-ħruq lill-Mulej,
Alla tiegħi, b'dak li ma swieli xejn. Hekk
David xtara l-andar u l-gniedes b'ħamsin
xekel tal-fidda.
25 U David bena hemm altar lill-Mulej,
u offra offerti maħruqin u sagrifiċċji tas-
sliem. Hekk bired il-Mulej għall-pajjiż, u
l-qirda hdiet minn fuq Iżrael.

# L-Ewwel Ktieb Tas-Slaten

1 Issa s-sultan David kien xjieħ, imdaħ-
ħal fiż-żmien; u kienu jgħattuh bil-
ħwejjeġ, iżda ma kienx jista' jisħon.
2 Għalhekk il-qaddejja tiegħu qalulu:
Ħa jfittxu għal sidi, is-sultan, żagħżugħa
xebba: u ħa toqgħod madwaru, u ddur bih,
u ħa toqgħod fi ħdanek, biex sidi, is-
sultan, jisħon.
3 Fittxu għalhekk żagħżugħa sabiħa
fil-pajjiż kollu ta' Iżrael, u sabu lil Abisag,
is-Sunamija, u ġibuha għand is-sultan.
4 U ż-żagħżugħa kienet sabiħa ħafna,
u kienet iddur bis-sultan, u taqdih: imma
s-sultan ma għarafhiex b'martu.
5 Imbagħad Adonija, bin Ħaggit, kien
jitkabbar, billi jgħid: Jiena nsir sultan: u
hejja għalih imriekeb u jfirsa, u ħamsin
raġel biex jiġru quddiemu.
6 U missieru qatt ma kien widdbu
f'għomru billi jsaqsih: Għaliex għamilt
hekk? U kien ukoll raġel sabiħ ħafna: u
ommu kienet wilditu wara Absalom.
7 U kellu xi taħdit ma' Ġowab, bin
Sarwija, u ma' Abjatar, il-qassis: u żam-
mew ma' Adonija.
8 U Sadoq il-qassis, u Benajja, bin
Ġeħojada, u Natan il-profeta, u Simgħi, u
Regħi, u r-rġiel ta' ħila li kellu David, ma
kinux ma' Adonija.
9 U Adonija kien jissagrifika ngħaġ, u
gniedes, u bhejjem smien ħdejn il-ħaġra
ta' Żoħelet, li qiegħda ma' ġenb Għajn-
Rogel, u stieden lil ħutu kollha, ulied is-
sultan, u r-rġiel kollha ta' Ġuda, qaddejja
tas-sultan:
10 Iżda lil Natan, il-profeta, u lil Be-
najja, u lir-rġiel ta' ħila, u lil Salamun,
ħuh, ma stedinhomx.
11 U Natan qal lil Bat-Seba' omm
Salamun: Ma smajtx int li Adonija, bin
Ħaggit, sar sultan, u David, sidna, ma
jafx?
12 Għalhekk, issa, ejja, ħa nagħtik
parir biex teħles lil ħajtek, u l-ħajja ta'
ibnek Salamun.
13 Mur u idħol għand is-sultan David,
u għidlu: Mhux int, o sidi sultan, li ħlift
lill-qaddejja tiegħek, billi għidt: Salamun,
ibnek, sgur isaltan warajja, u joqgħod fuq
it-tron tiegħi? Għaliex, mela, sar sultan
Adonija?
14 Ara, fil-waqt li tkun għadek tit-
kellem hemm mas-sultan, nidħol jien
ukoll warajk, u nwettaq kliemek.
15 U Bat-Seba' daħlet għand is-sultan
fil-kamra tiegħu: u s-sultan kien xjieħ
ħafna, u Abisag, is-Sunamija, kienet
taqdih.
16 U Bat-Seba' mielet, u sellmet lis-
sultan: u qalilha s-sultan: Xi trid?
17 U qaltlu: O sidi, int ħlift bil-Mulej,
Alla tiegħek, lill-qaddejja tiegħek, billi
għidt: Salamun, ibnek, sgur isaltan
warajja, u hu joqgħod fuq it-tron tiegħi.
18 U issa, ara, Adonija sar sultan; u
issa, o sidi s-sultan, int ma tafx.
19 U issagrifika gniedes u bhejjem
smien u ngħaġ bil-kotra, u stieden lil ulied
is-sultan kollha, u lil Abjatar, il-qassis, u
lil Ġowab, kap ta' l-eżerċtu: iżda lil
Salamun, qaddej tiegħek, ma stidnux.
20 U issa, o sidi sultan, għajnejn Iżrael
kollha fuqek, biex tgħidilhom min sa
joqgħod fuq it-tron ta' sidi s-sultan
warajh.
21 Għax inkella jiġri meta jorqod sidi
s-sultan ma' missirijietu, illi jien u ibni
Salamun inkunu magħdudin bħala ħatjin.
22 U, ara, hi u għadha titkellem mas-
sultan, Natan il-profeta daħal.
23 U għarrfu lis-sultan, qalulu: Hawn
Natan, il-profeta. U xħin daħal quddiem
is-sultan, miel quddiem is-sultan b'wiċċu
sa l-art.
24 U Natan qal: O sidi sultan, inti
għidt: Adonija jsaltan warajja, u joqgħod
fuq it-tron tiegħi?
25 Għax illum niżel, u issagrifika
gniedes, u bhejjem smien, u ngħaġ bil-
kotra, u stieden lil ulied is-sultan kollha, u
lill-kap ta' l-eżerċtu, u lil Abjatar, il
qassis: u, ara, huma jieklu u jixorbu qud-
diemu, u jgħidu: Viva s-sultan Adonija!
26 Iżda lili, imqar lili, il-qaddej tiegħek,
u lil Sadoq, il-qassis, u lil Benajja, bin
Ġeħojada, u lil Salamun, qaddej tiegħek,
ma stedinniex.
27 Dil-ħaġa saret minn sidi s-sultan, u
ma għarraftx lill-qaddej tiegħek min sa
joqgħod fuq it-tron ta' sidi s-sultan
warajh?
28 Imbagħad is-sultan David wieġeb u

qal: Sejħuli 'l Bat-Seba'. U daħlet quddiem is-sultan, u qagħdet quddiem is-sultan.

29 U s-sultan ħalef, u qal: Daqskemm hu ħaj il-Mulej, li ħelisli ruħi minn kull għawġ,

30 Sgur bħal ma ħliftlek bil-Mulej, Alla ta' Iżrael, u għidt: Ibnek, Salamun, isaltan warajja, u hu joqgħod fuq it-tron tiegħi floki; hekk sgur nagħmel illum.

31 Imbagħad Bat-Seba' mejlet wiċċha sa l-art, u sellmet lis-sultan, u qalet: Ħa jgħix għal dejjem sidi s-sultan!

32 Imbagħad is-sultan David qal: Sejħuli lil Sadoq, il-qassis, u lil Natan, il-profeta, u lil Benajja, bin Ġeħojada. U ġew quddiem is-sultan.

33 Is-sultan qalilhom ukoll: Ħudu magħkom il-qaddejja ta' sidkom, u rikkbu lil Salamun, ibni, fuq il-bagħla tiegħi, u niżżluh Giħon:

34 U ħa jidilku hemm Sadoq, il-qassis, u Natan, il-profeta, sultan fuq Iżrael: u doqqu intom it-tromba, u għidu: Viva s-sultan Salamun!

35 Imbagħad titilgħu warajh biex jiġi u joqgħod fuq it-tron tiegħi, u hu jsaltan floki, għax lilu jien ordnajt li jkun prinċep fuq Iżrael u fuq Ġuda.

36 U Benajja, bin Ġeħojada, wieġeb lis-sultan, u qal: Amen! Il-Mulej, Alla ta' sidi, igħid hekk ukoll.

37 Bħal ma kien il-Mulej ma' sidi s-sultan, hekk ikun ma' Salamun, u jkabbar it-tron tiegħu aktar mit-tron ta' sidi s-sultan David.

38 Hekk Sadoq, il-qassis, u Natan, il-profeta, u Benajja, bin Ġeħojada, u l-Keretin, u l-Peletin, niżlu, u rikkbu lil Salamun fuq il-bagħla tas-sultan David, u ħaduh Giħon.

39 U Sadoq, il-qassis, ħa l-qarn taż-żejt mit-tinda, u dilek lil Salamun, u daqqu t-tromba, u l-poplu kollu qal: Viva s-sultan Salamun!

40 U l-poplu kollu tala' warajh, idoqq il-flawtijiet, u jifraħ ferħ kbir, hekk li l-art riedet tinqasam bl-agħjat tagħhom.

41 U Adonija u l-mistednin kollha li kienu miegħu semgħu dan malli kienu għadhom kif kielu. Xħin sama' Ġowab daqq it-tromba, qal: Għalfejn il-belt qiegħda tagħmel dil-għagħa kollha?

42 U hu u jitkellem, ara, Ġonatan, bin Abjatar, il-qassis, wasal: u Adonija qallu: Idħol, għax int raġel ta' ħila, u ġġib aħbar tajba.

43 U Ġonatan wieġeb u qal lil Adonija: Le! sidna s-sultan David għamel lil Salamun sultan.

44 U s-sultan bagħat miegħu lil Sadoq, il-qassis, u lil Natan, il-profeta, u lil Benajja, bin Ġeħojada, u lill-Keretin, u lill-Peletin, u rikkbuh fuq il-bagħla tas-sultan:

45 U Sadoq, il-qassis, u Natan, il-profeta, dilkuh sultan f'Giħon: u telgħu minn hemm jifirħu. Din il-għagħa li smajtu.

46 U barra minn dan, Salamun ukoll ħa postu fuq it-tron tas-saltna.

47 U l-qaddejja tas-sultan ġew ukoll ibierku lil sidna s-sultan David, billi qalu: Alla jagħmel isem Salamun aħjar minn ismek, u jagħmel it-tron tiegħu akbar mit-tron tiegħek! U miel is-sultan fuq is-sodda tiegħu.

48 U hekk ukoll qal is-sultan: Imbierek il-Mulej, Alla ta' Iżrael, li ta llum li għajnejja jaraw wieħed joqgħod fuq it-tron tiegħi!

49 U l-mistednin kollha li kienu ma' Adonija tkexkxu u qamu, u marru kulħadd għal triqtu.

50 U Adonija beża' minn Salamun, u qam, u telaq, u qabad ma' qrun l-altar.

51 U ġew igħidu lil Salamun: Ara, Adonija qiegħed jibża' minn Salamun: għax, ara, qabad mal-qrun ta' l-altar, u qal: Ħa jaħlifli Salamun illum li ma joqtolx lill-qaddej tiegħu bis-sejf.

52 U Salamun qal: Jekk juri ruħu raġel sewwa, ma taqax xagħra waħda minn tiegħu fl-art: iżda jekk xi ħażen jinstab fih, imut.

53 Hekk is-sultan Salamun bagħat iniżżluh minn ħdejn l-altar. U ġie, u miel quddiem is-sultan Salamun: u Salamun qallu: Mur lejn darek.

2 Issa jum il-mewt ta' David kien qorob; u David ta l-ordnijiet tiegħu lil Salamun, ibnu, u qallu:

2 Jien sejjer fit-triq tad-dinja kollha: qawwi ruħek, u kun raġel;

3 U ħares kulma jordna l-Mulej, Alla tiegħek, billi timxi fi triqatu, billi tħares l-istatuti tiegħu, u l-kmandamenti tiegħu, u l-ordinanzi tiegħu, u x-xhidiet tiegħu, bħalma hu miktub fil-liġi ta' Mosè, biex ikollok ir-riżq f'kulma tagħmel, u kulfejn iddur:

4 Biex il-Mulej iwettaq kelmtu li tkellem għalija, billi qal: Jekk uliedek iħarsu triqthom, billi jimxu quddiemi bil-fedeltà b'qalbhom kollha, u b'ruħhom kollha, ma jinqatagħlek qatt (qal hu) nisel fuq it-tron ta' Iżrael.

5 Barra minn dan, inti taf ukoll x'għamilli Ġowab, bin Sarwija, u x'għamel liż-żewġ kapijiet ta' l-eżerċti ta' Iżrael, lil Abner, bin Ner, u lil Għamasa, bin Ġeter, li hu qatel, u xerred id-demm tal-gwerra fi żmien is-sliem, u tabba' bid-demm tal-gwerra ħżiemu li kellu f'ġenbejh, u fuq ix-xedd li kellu f'riġlejh.

6 Għalhekk agħmel skond għerfek, u la tħallix ix-xagħar abjad ta' rasu jinżel bis-sliem fis-saltna ta' l-imwiet.

7 Iżda ma' wlied Barżellaj, il-Gilgħadi, uri tjieba, u ħallihom ikunu fost dawk li

jieklu minn fuq il-mejda tiegħek: għax
hekk huma resqu lejja meta jien ħrabt
minn quddiem Absalom, ħuk.
8 U, ara, għandek miegħek lil Simgħi,
bin Gera, il-Benjamini, minn Baħurim, li
seħetni b'saħta qalila dak in-nhar li kont
sejjer Maħanajm: iżda niżel jiltaqa'
miegħi ħdejn il-Ġurdan, u ħliftlu bil-
Mulej, billi għidtlu: Ma noqtlokx bis-
sejf.
9 Għalhekk issa żżommux bla ħtija:
għax int bniedem għaref, u taf x'għandek
tagħmillu; tniżżillu x-xagħar abjad ta'
rasu bid-demm lejn is-saltna ta' l-imwiet.
10 Imbagħad David raqad ma' missir-
ijietu, u kien midfun f'belt David.
11 U ż-żmien li David saltan fuq Iżrael
kien erbgħin sena: seba' snin saltan
f'Hebron, u tlieta u tletin sena saltan
f'Ġerusalem.
12 Imbagħad Salamun qagħad fuq it-
tron ta' David, missieru; u saltnatu
twettqet iżjed.
13 U Adonija, bin Haggit, mar għand
Bat-Seba', omm Salamun. U qalet: Ġejt
bis-sliem? U wieġeb: Bis-sliem.
14 U qal ukoll: Għandi kelma xi
ngħidlek. U qalet: Tkellem.
15 U qal: Inti taf li s-saltna kienet
tiegħi, u li Iżrael kollu tafa' ħarstu fuqi,
biex inkun sultan: iżda s-saltna daret, u
saret ta' ħija: għax kienet għalih mill-
Mulej.
16 U issa talba waħda nitlob minn
għandek, la tiċħadhielix. U qaltlu:
Tkellem.
17 U qal: Kellem, nitolbok, lis-sultan
Salamun, (għax lilek ma jgħidlikx: Le,)
biex jagħtini lil Abisag, is-Sunamija,
b'marti.
18 U qalet Bat-Seba': Tajjeb; jien nit-
kellem għalik mas-sultan.
19 Bat-Seba' għalhekk marret għand
is-sultan Salamun, biex tkellmu fuq
Adonija. U s-sultan qam biex jilqagħha, u
miel quddiemha, u qagħad fuq it-tron
tiegħu, u qiegħed tron għal omm is-sultan,
u qagħdet in-naħa tal-lemin tiegħu.
20 Imbagħad qalet: Għandi talba
waħda żgħira x'nitolbok; la tiċħadhielix.
U s-sultan qallha: Itlob, ommi: għax lilek
ma ngħidlikx: Le.
21 U qalet: Ħa tingħata Abisag, is-
Sunamija, lil Adonija, ħuk, b'martu.
22 U s-sultan Salamun wieġeb, u qal
lil ommu: U għaliex int titlob lil Abisag,
is-Sunamija, għal Adonija? Itlob għalih
ukoll is-saltna—għax hu ħija l-kbir—
imqar għalih, għal Abjatar, il-qassis, u
għal Ġowab, bin Sarwija!
23 Imbagħad is-sultan Salamun ħalef
bil-Mulej, billi qal: Hekk jagħmilli Alla, u
iżjed minn hekk, jekk mhux bi ħsara ta'
ħajtu tkellem Adonija dil-kelma.
24 Għalhekk, issa, daqs kemm hu ħaj
il-Mulej, li wettaqni, u qegħidni fuq it-tron
ta' David, missieri, u li bnieli dar bħal ma
wiegħed, illum jinqatel Adonija.
25 U s-sultan Salamun bagħat lil
Benajja, bin Ġeħojada; u dan dar għalih,
hekk li Adonija miet.
26 U lil Abjatar, il-qassis, is-sultan qal:
Mur Għanatot, fir-raba' tiegħek; għax int
ħaqqek il-mewt: iżda llum ma noqtlokx,
għax int irfajt l-arka ta' Sidi, il-Mulej,
quddiem David, missieri, u ġarrabt kulma
ġarrab missieri.
27 Hekk Salamun warrab lil Abjatar
biex ma jibqax qassis tal-Mulej; biex
isseħħ kelmet il-Mulej, li kien qal għal dar
Għeli f'Silo.
28 Imbagħad waslet l-aħbar lil Ġowab:
għax Ġowab kien dar lejn Adonija għal-
kemm ma kienx dar lejn Absalom. U
Ġowab ħarab fit-tinda tal-Mulej, u qabad
ma' qrun l-artal.
29 U qalu lis-sultan Salamun li Ġowab
ħarab fit-tinda tal-Mulej; u, ara, hemm hu
ħdejn l-altar. Imbagħad Salamun bagħat
lil Benajja, bin Ġeħojada, billi qallu: Mur,
intafa' fuqu.
30 U Benajja ġie fit-tinda tal-Mulej, u
qal lil Ġowab: Hekk igħid is-sultan:
Oħroġ barra. U dak wieġeb: Le; hawn
immut. U Benajja wassal it-tweġiba lis-
sultan, qallu: Hekk igħid Ġowab, u hekk
weġibni.
31 U s-sultan qallu: Agħmel bħal ma
qal; oqtlu u idfnu, u tneħħi d-demm bla
ħtija, li xerred Ġowab, minn fuqi u minn
fuq dar missieri.
32 U l-Mulej iroddlu demmu fuq rasu,
talli ħabat għal żewġt irġiel sewwa, u aħjar
minnu, u qatilhom bis-sejf, bla ma kien
jaf xejn missieri David: Abner, bin Ner,
kap ta' l-eżerċtu ta' Iżrael, u Għamasa,
bin Ġeter, kap ta' l-eżerċtu ta' Ġuda.
33 Demmhom, għalhekk, jaqa' fuq ras
Ġowab, u fuq ras nislu għal dejjem: iżda
fuq ras David, u fuq nislu, u fuq daru, u
fuq it-tron tiegħu, ikun hemm is-sliem
għal dejjem mingħand il-Mulej.
34 Hekk Benajja, bin Ġeħojada, tala', u
dar għalih, u qatlu: u Ġowab kien midfun
f'daru stess, fid-deżert.
35 U s-sultan qiegħed lil Benajja, bin
Ġeħojada, fuq l-eżerċtu minn floku, u lil
Sadoq, il-qassis, flok Abjatar.
36 U s-sultan bagħat isejjaħ lil Simgħi,
u qallu: Ibni għalik dar f'Ġerusalem, u
għammar hemm, u la toħroġx minn hemm
'il hawn u 'l hemm.
37 Għax jiġri, illi dak in-nhar li toħroġ,
u taqsam wied Kedron, kun af sgur li
tmut: demmek jaqa' fuq rasek.
38 U Simgħi qal lis-sultan: Tajjeb:
bħalma sidi s-sultan qal, hekk jagħmel
il-qaddej tiegħek. U Simgħi għammar
f'Ġerusalem żmien twil.
39 U ġara wara tliet snin, illi żewġ

qaddejja ta' Simgħi ħarbu għand Akis,
bin Magħka, sultan ta' Gatt. U għarrfu
b'dan lil Simgħi, billi qalu: Ara, il-
qaddejja tiegħek qegħdin Gatt.
40 U Simgħi qam, u xedd il-ħmar
tiegħu, u mar Gatt għand Akis biex
ifittex lill-qaddejja tiegħu: u Simgħi mar,
u ġieb il-qaddejja tiegħu minn Gatt.
41 U għarrfu 'l Salamun li Simgħi mar
minn Ġerusalem Gatt, u raġa' ġie.
42 U s-sultan bagħat isejjaħ lil Simgħi,
u qallu: Ma ġegħiltikx taħlef bil-Mulej, u
ma wissejtikx, billi għidtlek: Kun af sgur,
li dak in-nhar li toħroġ, u tmur 'il hawn u
'l hemm, inti tmut? U int weġibtni: Tajba
l-kelma li smajt.
43 Għaliex, mela, ma ħaristx ħalfet il-
Mulej, u t-twissija li wissejtek?
44 Barra minn dan, is-sultan qal lil
Simgħi: Inti taf bid-deni kollu, li qalbek
taf bih, li int għamilt lil David, missieri:
għalhekk il-Mulej iroddlok id-deni tiegħek
fuq rasek;
45 U s-sultan Salamun ikun imbierek, u
t-tron ta' David jibqa' sħiħ għal dejjem
quddiem il-Mulej.
46 U s-sultan ordna lil Benajja, bin
Ġeħojada; u ħareġ, u dar għal Simgħi, u
miet. U s-saltna baqgħet sħiħa f'idejn
Salamun.

3 U Salamun tħatten ma' Fargħun,
sultan ta' l-Eġittu, billi ħa lil bint
Fargħun b'martu, u ġiebha f'belt David,
sama temm jibni daru, u dar il-Mulej, u
s-sur ta' Ġerusalem dawramejt.
2 Il-poplu kien għadu jagħmel is-
sagrifiċċji fuq l-imqades tal-għoljiet, għax
ma kienx għad hemm dar mibnija lil isem
il-Mulej, sa dak iż-żmien.
3 U Salamun kien iħobb lill-Mulej, billi
jimxi ma' l-istatuti ta' David, missieru:
biss kien jissagrifika u jaħraq l-inċens fuq
l-imqades tal-għoljiet.
4 U s-sultan mar Gibgħon biex jissa-
grifika hemm; għax dak kien l-akbar
maqdes tal-għolja: elf offerta maħruqa
offra Salamun fuq dak l-altar.
5 F'Gibgħon deher il-Mulej lil Sala-
mun f'ħolma bil-lejl: u Alla qallu: Itlob
x'tixtieqni nagħtik.
6 U Salamun qal: Int urejt mal-qaddej
tiegħek David, missieri, ħniena kbira,
għax hu kien jimxi quddiemek bil-fedeltà,
u bil-ħaqq, u bis-sewwa ta' qalbu miegħek;
u int ħaristlu dil-ħniena kbira, u tajtu iben
biex joqgħod fuq it-tron tiegħu, bħalma
hu llum.
7 U issa, o Mulej Alla tiegħi, int
għamilt sultan il-qaddej tiegħek minn flok
David, missieri: u jien għadni daqsxejn ta'
żagħżugħ: ma nafx noħroġ jew nidħol.
8 U l-qaddej tiegħek qiegħed f'nofs il-
poplu tiegħek li int għażilt, poplu kbir, li
ma jistax jingħadd, u lanqas jinqies bil-
kotra.
9 Agħti, għalhekk, lill-qaddej tiegħek
qalb għaqlija biex nagħmel ħaqq mill-
poplu tiegħek, biex nagħraf bejn it-tajjeb
u l-ħażin: għax min jiflaħ imexxi dal-
poplu tiegħek hekk kbir?
10 U għoġob lil Sidi li Salamun talab
dil-ħaġa.
11 U Alla qallu: Talli tlabt dil-ħaġa, u
ma tlabtx għalik għomor twil; u lanqas
tlabt għana għalik, u lanqas tlabt il-ħajja
ta' l-egħdewwa tiegħek; iżda tlabt għalik
għaqal biex tagħraf tagħmel il-ħaqq;
12 Ara, jien nagħmel skond kliemek:
ara, jien tajtek qalb għarfa u għaqlija;
li bħalek ma kien hawn ħadd qablek, u
lanqas warajk ma jkun hawn bħalek.
13 U nagħtik ukoll dak li int ma tlabtx,
sew għana, u sew ġieħ: li ma jkun hawn
ħadd bħalek fost is-slaten għomrok kollu.
14 U jekk timxi fi triqati, billi tħares
l-istatuti tiegħi, u l-kmandamenti tiegħi,
bħal ma ħares David missierek, imbagħad
intawwal għomrok.
15 U Salamun stenbaħ; u, ara, kienet
ħolma. U ġie Ġerusalem, u qagħad
quddiem l-arka tar-rabta tal-Mulej, u
offra offerti maħruqa, u offra sagrifiċċji
tas-sliem, u għamel mikla lill-qaddejja
tiegħu kollha.
16 Imbagħad ġew żewġ nisa żienja
għand is-sultan, u waqfu quddiemu.
17 U qalet il-mara l-waħda: O sidi,
jien u dil-mara ngħammru f'dar waħda; u
jien ulidt tarbija fil-kamra fejn ukoll hi
kienet.
18 U ġara, fit-tielet jum wara li jien
ulidt, illi dil-mara wildet ukoll: u konna
flimkien; ma kien hemm ħadd barrani
magħna fid-dar, ħlief aħna t-tnejn fid-dar.
19 U t-tarbija ta' dil-mara mietet bil-
lejl; għax raqdet fuqha.
20 U qamet f'nofs il-lejl, u ħadet lil
ibni minn ħdejja, xħin il-qaddejja tiegħek
kienet rieqda, u medditu fi ħdanha, u lil
binha l-mejjet medditu fi ħdani.
21 U xħin qomt filgħodu biex inradda'
lil ibni, ara, kien mejjet: imma xħin ħarist
lejh aħjar fis-sebħ, ara, ma kienx ibni, li
jien kont ulidt.
22 U l-mara l-oħra qalet: Le; imma
ibni l-ħaj, u l-mejjet ibnek. Iżda l-ewwel
mara qalet: Le; il-mejjet ibnek, u l-ħaj
ibni. Hekk tkellmu quddiem is-sultan.
23 Imbagħad is-sultan qal: Din tgħid:
Dan ibni l-ħaj, u ibnek il-mejjet. U dik
tgħid: Le; imma ibnek il-mejjet, u ibni
l-ħaj.
24 U s-sultan qal: Ġibuli sejf! U ġiebu
sejf quddiem is-sultan.
25 U s-sultan qal: Aqsmu t-tarbija l-
ħajja fi tnejn, u agħtu nofs lill-waħda, u
nofs lill-oħra.
26 Imbagħad tkellmet il-mara, li binha

kien il-ħaj, għax ġewweniha tqanqal għal
binha, u qalet lis-sultan: O sidi, agħtuha
t-tarbija l-ħajja, u la toqtluhiex. Iżda
l-oħra qalet: Ħalli ma tkunx la tiegħi u
lanqas tiegħek, iżda aqsmuha.
27 Imbagħad wieġeb u qal is-sultan:
Agħtuha t-tarbija l-ħajja, u la toqtluhiex:
għax hi ommha.
28 U Iżrael kollu sama' bil-ħaqq li
għamel is-sultan; u beżgħu mis-sultan:
għax raw li għandu ġo fih għerf Alla, biex
jagħmel ħaqq.

4 Hekk is-sultan Salamun kien sultan
fuq Iżrael kollu.
2 U dawn kienu l-kbarat li kellu:
Għażarija, bin Sadoq, il-qassis,
3 Eliħoref u Aħija, ulied Sisa, segre-
tarji; Ġosafat, bin Aħilud, kanċillier.
4 U Benajja, bin Ġeħojada, kien fuq l-
eżerċtu: u Sadoq u Abjatar kienu qassisin:
5 U Għażarija, bin Natan, kien fuq
l-uffiċjali: u Żabud, bin Natan, kien qassis,
u ħabib tas-sultan:
6 U Aħisar kien jieħu ħsieb id-dar: u
Adoniram, bin Għabda kien fuq ix-
xogħol ta' l-irsiera.
7 U Salamun kellu tnax-il uffiċjal fuq
Iżrael kollu, li jaħsbu għall-ikel tas-sultan
u ta' daru: kull wieħed kellu jaħseb għall-
ikel xahar fis-sena.
8 U dawn huma ismijiethom: Ben-Ħur,
f'art il-għoljiet ta' Efrajm:
9 Ben-Deqer, f'Maqas, u f'Sagħalbim
u f'Bet-Xemex, u f'Elon-Bet-Ħanan.
10 Ben-Ħesed, f'Arubbot; (kellu
Soko, u l-art kollha ta' Ħefer):
11 Ben-Abinadab, fil-għoljiet kollha ta'
Dor; Tafat, bint Salamun, kienet martu.
12 Bagħana, bin Aħilud, kellu Tagħa-
nak u Megiddo, u Bet-San kollu, li hu ma'
ġenb Sartana, għal taħt Ġiżragħel, minn
Bet-San sa Abel-Meħula, san-naħa l-oħra
ta' Ġoknegħam;
13 Ben-Geber, f'Ramot-Gilgħad; kellu
l-irħula ta' Ġajir, bin Manasse, li huma
f'Gilgħad; kellu wkoll in-naħa ta'
Argob, li hu f'Basan: sittin belt kbar
bis-swar u bl-istaneg tal-bronż:
14 Aħinadab, bin Għiddo, f'Maħa-
najm:
15 Aħimagħas f'Naftali; hu wkoll ħa
b'martu lil Basemat, bint Salamun:
16 Bagħna, bin Ħusaj, f'Aser u f'Alot:
17 Ġosafat, bin Paruħa, f'Issakar:
18 Simgħi, bin Ela, f'Benjamin:
19 Geber, bin Uri, kien f'art Gilgħad,
l-art ta' Siħon, sultan ta' l-Amurrin, u ta'
Għog, sultan ta' Basan: kien hemm uffiċjal
wieħed għall-pajjiż kollu.
20 Ġuda u Iżrael kienu kotranin, daqs
ir-ramel li hemm ħdejn il-baħar, jieklu
u jixorbu, u jifirħu.
21 U Salamun kien jaħkem fuq is-
saltniet kollha mix-xmara sa art il-Filistin,
u sa truf l-Eġittu: kienu jeħdulu l-ħaraġ,
u kienu jaqdu lil Salamun il-jiem kollha
ta' ħajtu.
22 U l-ikel ta' Salamun għal jum wieħed
kien tletin kor smid u sittin kor dqiq.
23 Għaxar gniedes imsemmna, u
għoxrin gendus mill-mergħat, u mitt
nagħġa, barra miċ-ċriev, u l-għażieżel, u
l-jaħmur, u tajr imsemmen.
24 Għax hu kien isaltan fuq l-art kollha
tan-naħa l-oħra tax-xmara, minn Tifsah sa
Għażża, fuq is-slaten kollha tan-naħa
l-oħra tax-xmara: u kellu s-sliem minn
kull naħa dawramejt.
25 U Ġuda u Iżrael kienu jgħammru
bla biża', kulħadd taħt id-dielja tiegħu, u
taħt it-tina tiegħu, minn Dan sa Bir-Saba',
il-jiem kollha ta' Salamun.
26 U Salamun kellu erbgħat elef
maqjel għaż-żwiemel ta' l-imriekeb tiegħu,
u tnax-il elf fieres.
27 U dawn l-uffiċjali kienu jaħsbu għall-
ikel tas-sultan Salamun, u ta' dawk kollha
li kienu jersqu għall-mejda tas-sultan
Salamun, kull wieħed fix-xahar tiegħu: ma
kienu jħallu jonqos xejn.
28 Kienu jġibu wkoll xgħir u tiben
għaż-żwiemel, u għall-bhejjem ħfief fejn
kienu jkunu l-uffiċjali, kulħadd skond ma
għandu jagħmel.
29 U Alla ta' għerf u dehen kbir wisq
lil Salamun, u moħħ miftuħ, bħar-ramel
li hemm f'xatt il-baħar.
30 U għerf Salamun kien jisboq il-għerf
tan-nies kollha tal-lvant, u l-għerf kollu
ta' l-Eġittu.
31 Għax kien egħref minn kull bniedem;
egħref minn Etan l-Eżraħi, minn Ħeman
u Kalkol, u Darda, ulied Maħol: u kien
magħruf ismu fost il-ġnus kollha dawra-
mejt.
32 Kien igħid tlitt elef proverbju: u l-
għanjiet tiegħu kienu elf u ħamsa.
33 U kien jitkellem fuq is-siġar, miċ-
ċedru li hemm fil-Libanu, saż-żuf li jinbet
fil-ħajt: u kien jitkellem fuq il-bhejjem, u
fuq it-tjur, u fuq il-ħlejjaq li jitkaxkru, u
fuq il-ħut.
34 U kienu jiġu mill-ġnus kollha biex
jisimgħu l-għerf ta' Salamun, mingħand
is-slaten kollha ta' l-art, li kienu semgħu
b'egħrfu.

5 Issa Ħiram, sultan ta' Tir, bagħat il-
qaddejja tiegħu lil Salamun, meta
sama' li kienu dilkuh sultan flok missieru,
għax Ħiram dejjem kien ħabib ta' David.
2 Imbagħad Salamun bagħat igħarraf
lil Ħiram, billi qal:
3 Inti taf li David, missieri, ma satax
jibni dar għal isem il-Mulej, Alla tiegħu,
minħabba l-gwerer li kellu madwaru, sa
ma rħiehom il-Mulej taħt qiegħ riġlejh.

4 Iżda issa l-Mulej, Alla tiegħi, tani
l-mistrieħ fuq kull naħa; ma baqa' l-ebda
għadu u l-ebda għawġ.
5 U, ara, jien għandi ħsieb biex nibni
dar 'l isem il-Mulej, Alla tiegħi, bħalma
l-Mulej qal lil David, missieri: Ibnek, li
jien inqiegħed fuq it-tron tiegħek flokok,
hu jibni d-dar għal ismi.
6 Għalhekk issa, ordna li jaqtgħuli
ċedri mil-Libanu, u l-qaddejja tiegħi jkunu
mal-qaddejja tiegħek: u bi ħlas tal-
qaddejja tiegħek nagħtik kulma tgħidli,
għax int taf li m'hemm ħadd fostna li jaf
jaqta' s-siġar bħas-Sidonin.
7 U ġara, malli Ħiram sama' kliem
Salamun, illi feraħ ħafna, u qal: Imbierek
ikun il-Mulej illum, li ta lil David iben
għaref fuq dal-poplu kbir.
8 Għalhekk Ħiram bagħat igħid lil
Salamun, billi qallu: Smajt dak li ridt
tgħidli: u jien nagħmel dak li tixtieq dwar
l-injam taċ-ċedru, u dwar l-injam taċ-
ċipress.
9 Il-qaddejja tiegħi jniżżluhom mil-
Libanu sal-baħar: u jien nibgħathom bil-
baħar fuq ċattri sal-post li int tgħidli, u
nħotthom hemm, u int teħodhom.
Imbagħad int tagħmel li nixtieq, billi
tagħti l-ikel lil dari.
10 U hekk Ħiram ta lil Salamun injam
taċ-ċedru u taċ-ċipress daqs kemm kien
jixtieq.
11 U Salamun imbagħad ta lil Ħiram
għoxrin elf kor qamħ bħala ikel għal daru,
u għoxrin kor żejt taż-żebbuġ misħuq:
daqshekk kien jagħti Salamun lil Ħiram
kull sena.
12 U l-Mulej ta għerf lil Salamun bħal
ma kien wiegħdu: u kien hemm is-sliem
bejn Ħiram u Salamun, u t-tnejn rabtu
għaqda bejniethom.
13 U s-sultan Salamun għamel lieva
għall-ħaddiema minn Iżrael kollu; u l-
ħaddiema tal-lieva kienu tletin elf raġel.
14 U bagħathom il-Libanu, għaxart
elef kull xahar, min imissu: xahar kienu
joqogħdu l-Libanu, u xahrejn f'darhom.
U Adoniram kien fuq il-ħaddiema.
15 U Salamun kellu sebgħin elf raġel
jerfgħu t-tagħbija, u tmenin elf jaqtgħu
l-ġebel fil-muntanji;
16 Barra mit-tlitt elef u tliet mitt
soprastant li kienu fuq ix-xogħol, u li
kienu jgħassu fuq il-poplu li kien jaħdem
ix-xogħol.
17 U b'ordni tas-sultan qatgħu ġebel
kbir, ġebel magħżul, biex isejjes id-dar
b'ġebel maqtugħ.
18 U l-bennejja ta' Salamun, u l-
bennejja ta' Ħiram, u l-Giblin naġruhom:
u hejjew l-injam u l-ġebel biex jibnu d-dar.

6 Issa ġara fis-sena erba' mija u tmenin,
wara li wlied Iżrael ħarġu mill-art ta'
l-Eġittu, fir-raba' sena tas-saltna ta'
Salamun fuq Iżrael, fix-xahar ta' Żiv, li
hu t-tieni xahar, illi beda jibni dar il-
Mulej.
2 U d-dar li s-sultan Salamun bena
lill-Mulej, kienet sittin driegħ twila,
għoxrin driegħ wiesgħa, u tletin driegħ
għolja.
3 Il-portku quddiem il-korsija tad-dar,
kien għoxrin driegħ twil, daqs il-wisa'
tad-dar; u għaxart idriegħ wiesa', għal
quddiem id-dar.
4 Għamel lid-dar twieqi bil-fetħa
mdejqa.
5 U mal-ħajt tad-dar bena pjanijiet
dawramejt mal-ħitan tad-dar, madwar
sew il-korsija u sew is-santwarju ta' ġewwa;
u għamel kmamar fil-ġnub dawramejt.
6 Il-pjan ta' taħt kien ħamest idriegħ
wiesa', dak tan-nofs kien sitt idriegħ
wiesa', u t-tielet kien sebat idriegħ wiesa';
għax fuq in-naħa ta' barra kien għamel
ħarriġiet fil-ħajt tad-dar dawramejt biex
it-travi ma jkunux imdaħħlin fil-ħitan
tad-dar.
7 Meta nbniet id-dar, inbniet b'ġebel
kif kien maqtugħ fil-barriera: hekk li ma
kienx jinstama' la martell, la mannara, u
l-ebda għodda tal-ħadid fid-dar, hi u
qiegħda tinbena.
8 Il-bieb għall-kamra tan-nofs f'ġenb
id-dar kien in-naħa tal-lemin; u kienu
jitilgħu b'garigor għall-pjan tan-nofs, u
minn tan-nofs għat-tielet.
9 U hekk bena d-dar, u lestieha; u
saqqaf id-dar bi travi u twavel taċ-ċedru.
10 U mbagħad bena kmamar madwar
id-dar kollha, ħamest idriegħ għoli: u
għaqqadhom mad-dar bi travi taċ-ċedru.
11 U kelmet il-Mulej ġiet għand
Salamun, tgħid:
12 Din id-dar li qiegħed tibni, jekk int
timxi ma' l-istatuti tiegħi, u tagħmel l-
ordinanzi tiegħi, u tħares il-kmandamenti
tiegħi kollha, u timxi magħhom; imbagħad
inżomm miegħek kelmti, li jien għidt lil
David missierek:
13 U ngħammar f'nofs ulied Iżrael, u
ma nħallix lill-poplu tiegħi Iżrael.
14 U hekk Salamun bena d-dar, u
lestieha.
15 U bena l-ħitan tad-dar minn ġewwa
bi twavel taċ-ċedru; mill-qiegħa tad-dar
sal-għoli tal-ħitan kesa l-ħitan minn ġewwa
bl-injam, u kesa l-qiegħa tad-dar bi
twavel taċ-ċipress.
16 U bena għoxrin driegħ fuq in-naħa
ta' wara tad-dar bi twavel taċ-ċedru, mill-
qiegħa sal-għoli tal-ħitan; u bena dan minn
ġewwa bħala s-santwarju ta' ġewwa, il-
qaddis tal-qaddisin.
17 U d-dar, jiġifieri l-korsija quddiem
is-santwarju ta' ġewwa, kienet erbgħin
driegħ twila.
18 U kien hemm iċ-ċedru fid-dar

ġewwa nett, skolpit f'għamla ta' faqqus
u fjur miftuħ: kollox ċedru; l-ebda ġebla
ma kien hemm.
19 Salamun hejja s-santwarju ġewwa
nett tad-dar, biex titqiegħed hemm l-arka
tar-rabta tal-Mulej.
20 U s-santwarju ta' ġewwa kien
għoxrin driegħ twil, u għoxrin driegħ
wiesa', u għoxrin driegħ għoli: u Salamun
ksieh b'deheb safi; u hekk kesa l-altar li
kien taċ-ċedru.
21 U Salamun kesa d-dar minn ġewwa
b'deheb safi: u ġerra velu bi ktajjen tad-
deheb quddiem is-santwarju ta' ġewwa, u
ksieh bid-deheb.
22 U d-dar kollha ksieha bid-deheb, sa
ma tlestiet id-dar kollha: l-altar ukoll
kollu, li kien ħdejn is-santwarju, ksieh bid-
deheb.
23 U fis-santwarju għamel żewġ kerubin
ta' l-injam taż-żebbuġ, kull wieħed għaxart
idriegħ għoli.
24 U ħamest idriegħ kien ġewnaħ
wieħed tal-kerub, u ħamest idriegħ il-
ġewnaħ l-ieħor tal-kerub: mit-tarf ta'
ġewnaħ wieħed tal-kerub sat-tarf ta' l-
ieħor kienu għaxart idriegħ.
25 U l-kerub it-tieni kien għaxart
idriegħ: iż-żewġ kerubin kienu qjies
wieħed u għamla waħda.
26 Il-għoli ta' kerub wieħed kien
għaxart idriegħ, u hekk ukoll kien tat-
tieni kerub.
27 U Salamun qiegħed il-kerubin f'nofs
it-taqsima ta' ġewwa nett tad-dar: u l-
kerubin kellhom ġwinħajhom mifruxin,
hekk li kien jilħaq il-ġewnaħ ta' wieħed
il-ħajt, u l-ġewnaħ tal-kerub l-ieħor jilħaq
il-ħajt l-ieħor; u ġwinħajhom f'nofs id-dar
imissu ġewnaħ ma' ġewnaħ.
28 U kesa l-kerubin bid-deheb.
29 U naqqax il-ħitan kollha tad-dar,
dawramejt, b'tinqix għamla ta' kerubin, u
siġar tat-tamar, u fjur miftuħ, sew fit-
taqsima ta' ġewwa, u sew fit-taqsima ta'
barra.
30 U l-qiegħa tad-dar ksieha wkoll
bid-deheb, sew fit-taqsima ta' ġewwa, u
sew fit-taqsima ta' barra.
31 Fid-daħla tas-santwarju, għamel
bibiet ta' l-injam taż-żebbuġ: il-blata u
l-ġnub kienu mħammsin.
32 Fuq iż-żewġ bibiet ta' l-injam taż-
żebbuġ naqqax tinqix ta' kerubin u siġar
tat-tamar, u fjur miftuħ, u ksiehom bid-
deheb, u xerred id-deheb fuq il-kerubin, u
fuq is-siġar tat-tamar.
33 U hekk ukoll għamel fid-daħla tal-
korsija, ġnub ta' l-injam taż-żebbuġ,
imrabbgħa.
34 U ż-żewġ bibiet kienu ta' l-injam
taċ-ċipress: iż-żewġ tebqiet ta' bieba
waħda kienu jintnew, u ż-żewġ tebqiet tal-
bieba l-oħra jintnew ukoll.
35 U naqqax fuqu kerubin, u siġar tat-
tamar, u fjur miftuħ: u ksiehom bid-
deheb immelles fuq it-tinqix.
36 U bena l-bitħa ta' ġewwa bi tlitt isfuf
ta' ġebel minġur u saff travi taċ-ċedru.
37 Fir-raba' sena, tqiegħdu s-sisien tad-
dar tal-Mulej, fix-xahar Żiv:
38 U fis-sena ħdax, fix-xahar Bul, li hu
t-tminn xahar, tlestiet id-dar fit-taqsimiet
tagħha kollha, u skond il-pjanti tagħha
kollha. Salamun dam jibniha seba' snin.

7 Iżda Salamun dam jibni daru tlittax-il
sena, u lestieha kollha.
2 Bena wkoll id-dar ta' masġar il-
Libanu; it-tul tagħha kien mitt driegħ, u
l-wisa' tagħha ħamsin driegħ, u l-għoli
tagħha tletin driegħ, fuq erba' srabat
kolonni taċ-ċedru, bi travi taċ-ċedru fuq
il-kolonni.
3 U kienet miksija biċ-ċedru fuq il-
kmamar li kienu jistrieħu fuq ħamsa u
erbgħin kolonna, ħmistax kull sarbut.
4 Kien hemm twieqi fi tlitt isfuf, u tieqa
quddiem tieqa għal tliet darbiet.
5 U l-bwieb kollha bil-ġnub tagħhom
u l-blatiet kienu kwadri, u tieqa kienet
quddiem tieqa fi tlitt isfuf.
6 U bena wkoll is-sala tal-kolonni; it-
tul tagħha kien ħamsin driegħ, u l-wisa'
tagħha tletin driegħ; quddiem kien hemm
portku bil-kolonni, u daħla msaqqfa
quddiemhom.
7 Imbagħad bena sala għat-tron fejn
kien jaqta' l-ħaqq, is-sala tal-ħaqq: u
kienet miksija biċ-ċedru mill-qiegħa sas-
saqaf.
8 Id-dar tiegħu, li fiha kellu jgħammar,
bnieha fil-bitħa l-oħra, 'il ġewwa mis-sala,
fuq għamla waħda. Salamun bena wkoll
dar għal bint Fargħun, li kien iżżewwiġha,
bħal dik is-sala.
9 Dawn kollha kienu ta' ġebel magħżul,
ta' ġebel maqtugħ skond il qjies, maqtugħ
bl-imnaxar, minn ġewwa u minn barra;
mill-pedament sa l-aħħar filata, u hekk
minn barra sal-bitħa l-kbira.
10 U l-pedament kien ta' ġebel magħ-
żul, ġebel kbir, ġebel ta' għaxart idriegħ,
u ġebel ta' tmint idriegħ.
11 U fuqu kien hemm ġebel magħżul,
ġebel maqtugħ skond il-qjies, u ċedru.
12 U l-bitħa l-kbira dawramejt kienet
bi tlitt isfuf ta' ġebel maqtugħ, u saff travi
taċ-ċedru: hekk ukoll il-bitħa ta' ġewwa
tad-dar tal-Mulej, u l-portku tad-dar.
13 U s-sultan Salamun bagħat iġib lil
Hiram minn Tir.
14 Kien bin mara armla minn Naftali,
u missieru kien raġel ta' Tir, jaħdem fil-
bronż: u kien mimli bil-għerf, u bid-dehen,
bis-sengħa, biex jaħdem kull xogħol tal-
bronż. U ġie għand is-sultan Salamun, u
ħadimlu x-xogħol tiegħu kollu.
15 U sawwar iż-żewġ kolonni tal-bronż,

tmintax-il driegħ kien il-għoli tal-kolonna
l-waħda: u ħajta ta' tnax-il driegħ kienet
iddawwar id-dawra tagħhom it-tnejn.
16 U għamel żewġ kaptelli ta' bronż
imdewweb, biex iqiegħdhom fuq ras il-
kolonni: ħamest idriegħ kien il-għoli
tal-kaptell il-wieħed, u ħamest idriegħ il-
għoli tal-kaptell l-ieħor.
17 Imbagħad għamel xeblikiet, maħdu-
min xibka, ħbula maħdumin ktajjen,
għall-kaptelli ta' fuq rjus il-kolonni:
sebgħa għall-kaptell il-wieħed, u sebgħa
għall-kaptell l-ieħor.
18 U għamel saffejn rummien fuq
xeblika l-waħda dawramejt, biex jiksi l-
kapitell il-wieħed li kien fuq ras waħda
mill-kolonni; u għamel l-istess ħaġa għall-
kaptell l-ieħor.
19 U l-kaptelli li kienu fuq ras il-
kolonni fil-portku kienu għamla ta' ġilju,
u kienu ta' erbat idriegħ.
20 U kien hemm kaptelli ukoll fuq iż-
żewġ kolonni, ħdejn iż-żaqq li kienet
max-xeblika: u r-rummien kienu mitejn
f'saffi madwar iż-żewġ kaptelli.
21 U waqqaf il-kolonni fil-portku tal-
korsija; u waqqaf il-kolonna l-lemenija,
u semmieha Ġakin, u waqqaf il-kolonna
x-xellugija, u semmieha Bogħaż.
22 U fuq ras il-kolonni kien hemm
għamla ta' ġilju: u hekk ix-xogħol tal-
kolonni tlesta.
23 U għamel il-baħar ta' metall im-
dewweb, għaxart idriegħ minn xifer
għal xifer; kien ta' għamla perfettament
tonda, u l-għoli tiegħu kien ħamest
idriegħ; u ħajta ta' tletin driegħ kienet
iddur miegħu dawramejt.
24 U taħt ix-xifer tiegħu, kienu jduru
dawramejt miegħu faqqus, għaxra kull
driegħ, imberflin mal-baħar dawramejt:
il-faqqus, li kien f'żewġ saffi, kien im-
dewweb f'tidwiba waħda mal-baħar.
25 Kien qiegħed fuq tnax-il gendus,
tlieta jħarsu lejn it-tramuntana, u tlieta
jħarsu lejn il-punent, u tlieta jħarsu lejn
nofsinnhar, u tlieta jħarsu lejn il-lvant: u
l-baħar kien imgħobbi fuqhom, u l-
warrani tagħhom kollha kien lejn ġewwa.
26 Il-ħxuna tiegħu kienet erbat iswaba,
u xifru kien magħmul bħal xifer ta' kies,
bħal fjur ta' ġilju; il-baħar kien jasa'
elfejn bat.
27 U għamel ukoll għaxar bażijiet tal-
bronż; erbat idriegħ kien it-tul ta' bażi
waħda, u erbat idriegħ il-wisa' tagħha, u
tlitt idriegħ il-għoli tagħha.
28 U din kienet il-għamla tal-bażijiet:
kellhom panewijiet, u l-panewijiet kienu
bejn il-kuxbeniet.
29 U fuq il-panewijiet, bejn il-kuxbi-
niet, kien hemm skolpiti ljuni, gniedes, u
kerubin. Fuq il-kuxbiniet, sew minn fuq u
sew minn taħt l-iljuni u l-gniedes, kien
hemm imdendlin girlandi.
30 Barra minn dan, kull bażi kellha
erba' roti tal-bronż, u fusien tal-bronż: u
fl-erba' xwieki kien hemm riffidiet minn
taħt għall-lenbija. Ir-riffidiet kienu mdew-
bin, b'girlandi minn kull naħa.
31 U fir-ras tal-bażi, minn ġewwa, kien
hemm fetħa li fiha kienet toqgħod il-
lenbija; kienet għolja driegħ, tonda bħal
għamla ta' bażi ta' kolonna, u kellha
driegħ u nofs dijametru; fiha wkoll kien
hemm skultura; u l-panewwiet kienu
kwadri u mhux tondi.
32 Taħt il-panewwiet kienu erba' roti;
u l-fusien tar-roti kienu mwaħħlin mal-
bażi: u l-għoli ta' kull rota kien driegħ u
nofs.
33 Ir-roti kienu magħmulin bħal rota
ta' mirkeb: il-fusien tagħhom, iċ-ċrieki
tagħhom, l-imgħażel tagħhom, u l-btaten
tagħhom, kienu kollha maħdumin bit-
tidwib.
34 Kien hemm erba' riffidiet fl-erba'
xewkiet ta' kull bażi: ir-riffidiet kienu
biċċa waħda mal-bażi.
35 U fuq wiċċ il-bażi kien hemm ċirku
nofs driegħ għoli; u fuq wiċċ il-bażi
l-imniekeb u l-panewwiet tagħha kienu
biċċa waħda magħha.
36 U fuq wiċċ l-imniekeb u l-panewwiet
tal-bażi, Ħiram naqqax kerubin, iljuni,
siġar tat-tamar, skond l-wisa' ta' kull
wieħed, b'girlandi dawramejt.
37 Hekk għamilhom il-għaxar bażijiet;
kollha kienu tidwiba waħda, qjies wieħed,
għamla waħda.
38 U għamel ukoll għaxar injiebi tal-
bronż: kull lenbija kienet tasa' erbgħin
bat: u kull lenbija kienet erbat idriegħ: u
fuq kull wieħed mill-għaxar bażijiet kien
hemm lenbija.
39 U qiegħed il-bażijiet, ħamsa n-naħa
tal-lemin tad-dar, u ħamsa n-naħa tax-
xellug tad-dar: u qiegħed il-baħar ta'
metall imdewweb in-naħa l-lemenija tad-
dar in-naħa tal-lvant lejn nofsinhar.
40 Ħiram għamel ukoll il-ħwad, il-
paletti, u l-bwieqi. U hekk Ħiram temm
ix-xogħol kollu li ħadem lis-sultan Sala-
mun għal dar il-Mulej:
41 Żewġ kolonni bil-kaptelli mżaqqin
li kienu fuq ras il-kolonni; u ż-żewġ
xeblikiet, biex jiksu ż-żaqq taż-żewġ
kaptelli li kienu fuq ras il-kolonni;
42 U erba' mitt rummiena għaż-żewġ
xeblikiet, żewġ saffi rummien għal kull
xeblika, biex jiksu ż-żaqq taż-żewġ
kaptelli ta' fuq ras il-kolonni.
43 Il-għaxar bażijiet, u l-għaxar injiebi
għal fuq il-bażijiet;
44 U baħar wieħed, u t-tnax-il gendus
taħt il-baħar;
45 U l-ħwad, u l-paletti, u l-bwieqi; u
l-ħwejjeġ kollha, li Ħiram ħadem lis-sultan
Salamun għal dar il-Mulej, kienu tal-
bronż ileqq.

46 Fil-wilġa tal-Ġurdan dewwibhom
is-sultan, fl-art tat-tafal bejn Sukkot u
Sartan.
47 U Salamun ma kienx qies l-użin tal-
ħwejjeġ kollha, għax kien hemm ħafna
minnhom: l-użin tal-bronż ma kienx jista'
jitqies.
48 Hekk Salamun għamel il-ħwejjeġ
kollha li kienu fid-dar tal-Mulej: l-altar
tad-deheb, il-mejda tad-deheb li fuqha
jitqiegħed il-ħobż tal-Preżenza.
49 Il-gandilabri tad-deheb safi, ħamsa
fil-lemin, u ħamsa fix-xellug, quddiem
is-santwarju ta' ġewwa bil-fjuri, u l-
imsiebaħ, u l-imqassijiet tad-deheb,
50 U l-bwieqi, u l-imqassijiet, u l-ħwad,
u l-imgħaref, u ċ-ċensiera tad-deheb safi;
u l-egħrieqeb tad-deheb, sew għall-bibiet
tad-dar ta' ġewwa nett, il-qaddis tal-
qaddisin, u sew għall-bibiet tad-dar,
jiġifieri, tal-korsija.
51 Hekk kien mitmum ix-xogħol kollu
li għamel is-sultan Salamun f'dar il-Mulej.
Imbagħad Salamun ġieb il-fidda, id-deheb,
u l-ħwejjeġ l-oħra li kienu iddedikati minn
missieru David, u qegħidhom fit-teżori ta'
dar il-Mulej.

8 Imbagħad Salamun ġama' f'Ġerusalem
ix-xjuħ ta' Iżrael, u l-kapijiet kollha
tat-tribujiet, il-mexxejja ta' djar il-missir-
ijiet tal-poplu ta' Iżrael ħdejn is-sultan
Salamun f'Ġerusalem, biex itellgħu l-arka
tar-rabta tal-Mulej minn belt David, li hi
Sijon.
2 U l-irġiel kollha ta' Iżrael inġemgħu
ħdejn is-sultan Salamun fil-għid fix-xahar
Etanim, li hu s-seba' xahar.
3 U x-xjuħ kollha ta' Iżrael ġew, u l-
qassisin refgħu l-arka.
4 U tellgħu l-arka tal-Mulej, u t-tinda
tal-laqgħa, u l-għodod kollha mqaddsa li
kienu fit-tinda, u tellgħuhom il-qassisin u
l-Leviti.
5 U s-sultan Salamun, u l-miġemgħa
kollha ta' Iżrael, li kienu miġmugħin
miegħu, kienu miegħu quddiem l-arka,
jissagrifikaw ngħaġ u gniedes, li ma
jingħaddux u ma jinqisux bil-kotra.
6 U l-qassisin daħħlu l-arka tar-rabta
tal-Mulej f'postha, fis-santwarju ta' ġewwa
tad-dar, fil-qaddis tal-qaddisin, taħt ġwin-
ħajn il-kerubin.
7 Għax il-kerubin kienu jifirxu ż-żewġ
ġwinħajhom fuq il-post ta' l-arka, u l-
kerubin kienu jgħattu l-arka u l-bsaten
tagħha minn fuq.
8 Iżda l-bsaten kienu hekk twal li
rjushom kienu jidhru mill-qaddis quddiem
is-santwarju ta' ġewwa, imma ma kinux
jidhru minn barra, u baqgħu hemm sa llum.
9 Ma kienx hemm fl-arka ħlief iż-żewġ
twavel tal-ġebel, li Mosè kien qegħidhom
hemm fil-Ħoreb, meta l-Mulej irtabat ma'
wlied Iżrael huma u ħerġin minn art
l-Eġittu.
10 U ġara, xħin ħarġu l-qassisin mill-
qaddis, illi s-sħaba mliet dar il-Mulej,
11 Hekk li l-qassisin ma setgħux
joqogħdu jaqdu minħabba s-sħaba: għax
il-glorja tal-Mulej imliet dar il-Mulej.
12 Imbagħad Salamun qal: Il-Mulej
qal li jrid igħammar fid-dlam.
13 Tabilħaqq, jien bnejtlek dar biex
tgħammar fiha, post li fih tgħammar għal
dejjem!
14 U s-sultan dawwar wiċċu, u bierek
il-miġemgħa kollha ta' Iżrael: (u l-miġem-
għa kollha ta' Iżrael kienet wieqfa;)
15 U qal: Imbierek il-Mulej, Alla ta'
Iżrael, li tkellem b'fommu ma' David,
missieri, u b'idejh saħħaħ dak li qallu:
16 Mindu ħriġt il-poplu tiegħi Iżrael
mill-Eġittu, jien ma għażilt l-ebda belt mit-
tribujiet kollha ta' Iżrael biex nibni dar,
ħalli ismi jkun fiha; iżda għażilt lil David
biex ikun fuq il-poplu tiegħi Iżrael.
17 U kellu f'qalbu David, missieri, li
jibni dar għal isem il-Mulej, Alla ta'
Iżrael.
18 U l-Mulej qal lil David, missieri:
Talli kellek f'qalbek li tibni dar lil ismi,
tajjeb li kellek dan f'qalbek.
19 Biss mhux inti tibni d-dar, iżda
ibnek li joħroġ minn ġenbejk: hu jibni
d-dar lil ismi.
20 U l-Mulej żamm kelmtu, li qal, u
lħaqt jien flok David, missieri, u qiegħed
fuq it-tron ta' Iżrael, bħal ma wiegħed
il-Mulej, u bnejt dar għal isem il-Mulej,
Alla ta' Iżrael.
21 U għamilt hemm post għall-arka, li
fiha hemm ir-rabta tal-Mulej, li rabat ma'
missirijietna, meta ħariġhom minn art
l-Eġittu.
22 U Salamun waqaf quddiem l-altar
quddiem il-miġemgħa ta' Iżrael kollha, u
fetaħ idejh lejn is-sema:
23 U qal: Mulej, Alla ta' Iżrael, ma
hawnx Alla bħalek, fis-sema minn fuq, jew
fuq l-art minn taħt, li tħares ir-rabta u
l-ħniena mal-qaddejja tiegħek, li jimxu
quddiemek b'qalbhom kollha:
24 Li ħarist mal-qaddej tiegħek David,
missieri, dak li wegħidtu: int tkellimt
b'fommok, u saħħaħtu b'idejk, bħalma
hu llum.
25 Għalhekk issa, Mulej, Alla ta'
Iżrael, ħares lill-qaddej tiegħek David,
missieri, dak li wegħidtlu, meta għidtlu:
Ma jonqoslok qatt quddiemi raġel biex
joqgħod fuq it-tron ta' Iżrael; biss jekk
uliedek iħarsu triqthom, u jimxu quddiemi
bħalma mxejt int quddiemi.
26 U issa, o Alla ta' Iżrael, ħalli
kelmtek, nitolbok, isseħħ, li int għidt lill-
qaddej tiegħek David, missieri.
27 Iżda tabilħaqq li Alla jgħammar fuq
l-art? Ara, is-sema, u s-sema tas-smewwiet

ma jesgħukx; kemm anqas did-dar li jiena
bnejt?
28 Iżda ħares lejn it-talba tal-qaddej
tiegħek, u lejn it-tħannin tiegħu, o Mulej,
Alla tiegħi, biex tisma' l-għajta u t-talba,
li l-qaddej tiegħek qiegħed jitlob quddie-
mek illum;
29 Biex għajnejk ikunu miftuħin fuq
did-dar lejl u nhar, fuq il-post li int
għidt għalih: Ismi jkun hemm! biex tisma'
t-talba li l-qaddej tiegħek jitlob lejn dan
il-post.
30 U isma' t-tħannin tal-qaddej tiegħek,
u tal-poplu tiegħek Iżrael, xħin jitolbu
lejn dan il-post: u isma' fis-sema, il-
post ta' l-agħmara tiegħek: u xħin tisma',
aħfer.
31 Jekk jaħti wieħed lejn għajru, u
jkollu jaħlef, jekk jiġi jaħlef quddiem l-
altar tiegħek f'din id-dar:
32 Isma' int imbagħad mis-sema,
agħmel u aqta' l-ħaqq lill-qaddejja tiegħek,
billi tikkundanna l-ħati, u twaqqagħlu
egħmilu fuq rasu; u tiġġustifika lil min
mhux ħati, billi timxi miegħu skond is-
sewwa tiegħu.
33 Meta jkun megħlub il-poplu tiegħek
Iżrael quddiem il-għadu, għax ikun dineb
kontra tiegħek, u jerġgħu jiġu lejk, u
jistqarru ismek, u jitolbu, u jitħannu lejk
f'din id-dar:
34 Isma' int imbagħad fis-sema, u aħfer
lill-poplu tiegħek Iżrael dnubu, u arġa'
ġibhom fl-art li int tajt lil missirijiethom.
35 Meta jingħalaq is-sema, u ma tagħ-
milx ix-xita, għax ikunu dinbu kontra
tiegħek; jekk jitolbu lejn dan il-post, u
jistqarru ismek, u jerġgħu lura minn
dnubhom, għax tkun għakkisthom:
36 Isma' int imbagħad mis-sema, u
aħfer dnub il-qaddejja tiegħek, u tal-poplu
tiegħek Iżrael, billi tgħallimhom it-triq
it-tajba li fiha għandhom jimxu, u agħti
x-xita lil artek, li int tajt lill-poplu tiegħek
b'wirt.
37 Jekk ikun hemm il-ġuħ fil-pajjiż,
jekk ikun hemm il-pesta, ir-riħ jaħraq, il-
mell, il-ġradijiet, jew jekk ikun hemm
id-dud tal-ħaxix; jekk il-għadu tagħhom
jassedjahom f'art il-bliet tagħhom; kull
flaġell, kull mard li jiġi;
38 Kull talb u tħannin li jsir minn xi
ħadd, jew mill-poplu kollu tiegħek Iżrael,
meta jistqarr kull wieħed il-ħażen ta'
qalbu, u jiftaħ idejh lejn din id-dar;
39 Isma' int imbagħad fis-sema, mill-
post ta' l-agħmara tiegħek, u aħfer, u
agħmel, u rodd lil kulħadd skond imġibtu
kollha, int li tagħraf lil qalbu; (għax int,
int waħdek, tagħraf qalb ulied il-bnedmin
kollha;)
40 Biex jibżgħu minnek il-jiem kollha
li huma jgħixu fl-art li inti tajt lil missir-
ijiethom.
41 Il-barrani wkoll, li mhux mill-poplu
tiegħek Iżrael, iżda jiġi minn art bgħida
minħabba ismek:
42 (Għax jisimgħu b'ismek il-kbir, u
b'idek il-qawwija, u bi driegħek il-mim-
dud;) meta jiġi jitlob lejn din id-dar;
43 Isma' int fis-sema, il-post ta' l-
agħmara tiegħek, u agħmel skond kulma
jitolbok il-barrani: biex il-popli kollha
ta' l-art jagħrfu ismek, biex jibżgħu
minnek, kif jagħmel il-poplu tiegħek
Iżrael; u biex jagħrfu li did-dar, li jien
bnejt, tissejjaħ b'ismek.
44 Jekk il-poplu tiegħek joħroġ għat-
taqbida mal-għadu tiegħu, fit-triq li tkun
bgħatthom fiha; u jitolbu lill-Mulej lejn
il-belt li int għażilt, u lejn id-dar li jien
bnejt għal ismek:
45 Isma' mbagħad int mis-sema talb-
hom u tħanninhom, u agħmlilhom il-ħaqq.
46 Jekk jidinbu kontra tiegħek, (għax
ma hawnx bniedem li ma jidnibx,) u
tagħdab għalihom, u terħihom f'idejn
il-għadu, u jeħodhom fil-jasar f'art il-
għadu, bgħida jew qriba;
47 Jekk jidħlu ġewwa fihom infushom,
fl-art li fiha ttieħdu fil-jasar, u jindmu, u
jħannulek fl-art ta' min ħadhom fil-jasar,
billi jgħidu: Dnibna, imxejna ħażin,
għamilna d-deni;
48 U hekk jerġgħu lejk b'qalbhom
kollha, u b'ruħhom kollha, f'art l-
egħdewwa tagħhom, li ħaduhom fil-jasar,
u jitolbu lilek b'wiċċhom lejn arthom, li
int tajt lil missirijiethom, il-belt li int
għażilt, u d-dar li jien bnejt għal ismek:
49 Imbagħad isma' int it-talba tagħ-
hom, u t-tħannin tagħhom fis-sema, il-post
fejn tgħammar, u għamlilhom ħaqq,
50 U aħfer lill-poplu tiegħek li dineb
kontra tiegħek, u l-ħtijiet tagħhom kollha,
li bihom ma mxewx sewwa miegħek, nissel
ħniena għalihom f'dawk li ħaduhom fil-
jasar, biex iħennu għalihom.
51 Għax huma l-poplu tiegħek, u l-wirt
tiegħek, li int ħriġthom mill-Eġittu, minn
ġol-forn tal-ħadid:
52 Biex għajnejk ikunu miftuħin għat-
tħannin tal-qaddej tiegħek, u għat-tħannin
tal-poplu tiegħek Iżrael, biex tismagħhom
f'kulma jitolbuk.
53 Għax int fridthom minn fost il-popli
kollha ta' l-art, biex ikunu wirtek, bħal
ma għidt permezz ta' Mosè, qaddej
tiegħek, meta ħriġt lil missirijietna mill-
Eġittu, o Sidi, o Mulej!
54 Issa, xħin Salamun temm jitlob
lill-Mulej dit-talba kollha u dat-tħannin,
qam minn quddiem l-altar tal-Mulej, fejn
kien għarkubbtejh b'idejh miftuħin 'il fuq
lejn is-sema.
55 U waqaf, u bierek il-miġemgħa
kollha ta' Iżrael b'leħen qawwi, billi qal:
56 Imbierek il-Mulej, li ta l-mistrieħ
lill-poplu tiegħu Iżrael, skond kulma
wiegħed: ma sfatx fix-xejn kelma waħda

mill-wegħdiet kollha tiegħu tajba, li
wiegħed permezz ta' Mosè, il-qaddej
tiegħu.
57 Il-Mulej, Alla tagħna, ikun magħna,
bħal ma kien ma' missirijietna: ħa ma
jħalliniex, u ma jitlaqniex:
58 Iżda jmejjel qlubna lejh, biex nimxu
fi triqatu kollha, u biex inħarsu l-kmanda-
menti tiegħu, u l-istatuti tiegħu, u l-
ordinanzi tiegħu, li hu ordna lil missiri-
jietna.
59 U ħa jkun dal-kliem tiegħi, li bih
tħannint quddiem il-Mulej, qrib il-Mulej,
Alla tagħna, nhar u lejl, biex jagħmel
ħaqq mal-qaddej tiegħu, u mal-poplu
tiegħu Iżrael, f'kull żmien, bħal ma jkun
jeħtieġ minn jum għal jum.
60 Biex il-popli kollha ta' l-art jagħrfu
li l-Mulej hu Alla, u m'hemmx ieħor.
61 Ħa tkun mela qalbkom mogħtija
kollha lill-Mulej, Alla tagħna, biex timxu
fl-istatuti tiegħu, u tħarsu l-kmandamenti
tiegħu, bħal-lum.
62 U s-sultan, u Iżrael kollu miegħu,
offrew sagrifiċċji quddiem il-Mulej.
63 U Salamun offra għas-sagrifiċċju ta'
l-offerti tas-sliem, li hu offra lill-Mulej,
tnejn u għoxrin elf gendus, u mija u
għoxrin elf nagħġa. U hekk is-sultan, u
wlied Iżrael kollha, iddedikaw dar il-Mulej.
64 Dak in-nhar is-sultan qaddes in-nofs
tal-bitħa li kien quddiem dar il-Mulej:
għax hemm offra offerti tal-ħruq, u offerti
tal-qamħ, u x-xaħam tas-sagrifiċċji tas-
sliem: għax l-altar tal-bronż, li kien hemm
quddiem il-Mulej, kien żgħir wisq biex
jasa' l-offerti tal-ħruq, u l-offerti tal-qamħ,
u x-xaħam tas-sagrifiċċji tas-sliem.
65 U f'dak iż-żmien Salamun għamel
il-għid, u Iżrael kollu miegħu, miġemgħa
kbira, minn kif tidħol minn Ħamat sa wied
l-Eġittu, quddiem il-Mulej, Alla tagħna,
għal sebat ijiem u sebat ijiem oħra,
erbatax-il jum.
66 Fit-tminn jum bagħat il-poplu; u
huma bierku s-sultan, u marru lejn it-tined
tagħhom, ferħanin, u qalbhom hienja
għall-ġid kollu li għamel il-Mulej għal
David, qaddej tiegħu, u lil Iżrael, il-poplu
tiegħu.

9 U ġara, meta Salamun temm jibni dar
il-Mulej, u dar is-sultan, u kulma xtaq
u għoġbu jagħmel,
2 Illi l-Mulej deher lil Salamun it-tieni
darba, bħalma deherlu f'Gibgħon.
3 U l-Mulej qallu: Smajt it-talba
tiegħek, u t-tħannin tiegħek, li għamilt
quddiemi: jien qaddist did-dar, li int bnejt,
biex inqiegħed ismi hemm għal dejjem; u
għajnejja u qalbi jkunu hemm dejjem.
4 U jekk int timxi quddiemi, bħal ma
mexa missierek, David, fis-safa tal-qalb,
u fis-sewwa, billi tagħmel skond kulma
ikkmandajtek, u tħares l-istatuti tiegħi, u
l-ordinanzi tiegħi:
5 Jien inwettaq it-tron ta' saltnatek fuq
Iżrael għal dejjem, bħal ma wegħidt lil
David, missierek, billi għidt: Ma jonqsok
qatt raġel biex joqgħod fuq it-tron ta'
Iżrael.
6 Iżda jekk idduru minn warajja, intom
jew uliedkom, u ma tħarsux il-kmanda-
menti tiegħi, u l-istatuti tiegħi, li jien
qegħidt quddiemkom, iżda tmorru taqdu
allat oħra, u tagħtuhom qima:
7 Jien naqta' lil Iżrael mill-art li jien
tajthom; u did-dar li jien qaddist għal
ismi, narmiha minn quddiemi; u Iżrael
isir għajdut u daħk fost il-popli kollha.
8 U did-dar issir ħerba għolja, u kull
minn igħaddi minn ħdejha jistagħġeb u
jsaffar, u jgħidu: Għaliex il-Mulej għamel
hekk lil din l-art, u lil did-dar?
9 U jwieġbu: Għaliex telqu l-Mulej,
Alla tagħhom, li ħareġ lil missirijiethom
minn art l-Eġittu, u qabdu ma' allat oħra,
u tawhom qima, u qdewhom: għalhekk
il-Mulej ġieb fuqhom dil-ħsara kollha.
10 U ġara, wara għoxrin sena li dam
Salamun jibni ż-żewġt idjar, id-dar tal-
Mulej, u d-dar tas-sultan,
11 (Issa Ħiram, sultan ta' Tir, kien ta
lil Salamun injam taċ-ċedru, u njam taċ-
ċipress, u deheb, skond kulma xtaq,) u
mbagħad Salamun ta lil Ħiram għoxrin
belt f'art il-Galilea.
12 U Ħiram ħareġ minn Tir biex jara
l-bliet li Salamun tah; u ma għoġbuhx.
13 U qal: Xi bliet huma dawn li tajtni,
ħi? U semmiehom art Kabul sa llum.
14 U Ħiram bagħat lis-sultan mija u
għoxrin talent tad-deheb.
15 U dan hu kif sar xogħol il-ħaddiema
li s-sultan ġiegħel jinġemgħu biex jibni dar
il-Mulej, u daru, u Millo, u s-swar ta'
Ġerusalem, u Ħasor, u Megiddo, u
Geżer.
16 Għax kien tala' Fargħun, sultan ta'
l-Eġittu, u ħa lil Geżer, u ħaraqha bin-nar,
u qatel il-Kangħanin li kienu jgħammru
fil-belt, u taha bħala dota lil bintu, mart
Salamun.
17 U Salamun raġa' bena Geżer, u
Bet-Ħoron, is-saflieni.
18 U Bagħlat, u Tadmor fid-deżert,
f'art Ġuda,
19 U l-bliet kollha ta' l-imħażen li
Salamun kellu, u bliet għall-imriekeb
tiegħu, u bliet għall-ifirsa tiegħu, u kulma
għoġob lil Salamun li jibni f'Ġerusalem,
u fil-Libanu, u fl-art kollha ta' saltnatu.
20 U min-nies kollha li kien baqa' mill-
Amurrin, u l-Ħittin, u l-Pereżin, u l-
Ħiwwin, u l-Ġebusin, li ma kinux minn
ulied Iżrael,
21 Jiġifieri d-dixxendenti tagħhom, li
kienu baqgħu warajhom fil-pajjiż, u li
wlied Iżrael ma setgħux jeqerduhom għal

kollox, Salamun qabbadhom jaħdmu
bħala lsiera sa llum.
22 Iżda minn ulied Iżrael, Salamun ma
għamel l-ebda lsir: iżda kienu l-gwerrieri
tiegħu, u l-ministri tiegħu, u l-prinċpijiet
tiegħu, u l-kaptani tiegħu, u l-kmandanti
ta' l-imriekeb tiegħu, u l-ifirsa tiegħu.
23 Dawn kienu l-kapijiet li kienu fuq
ix-xogħlijiet ta' Salamun, ħames mija u
ħamsin, li kienu jaħkmu fuq in-nies li
kienu jaħdmu x-xogħol.
24 Malli bint Fargħun telgħet mill-belt
ta' David lejn darha li Salamun bnielha,
imbagħad bena Millo.
25 U tliet darbiet fis-sena, Salamun kien
joffri offerti maħruqa, u sagrifiċċji tas-
sliem fuq l-altar li bena lill-Mulej, u jaħraq
l-inċens fuq l-altar li kien quddiem il-
Mulej. U hekk lesta d-dar.
26 U s-sultan Salamun għamel flotta
f'Għesjon-Geber, li hu ħdejn Elot, f'xatt
il-baħar l-Aħmar, f'art Edom.
27 U Ħiram bagħat fuq dil-flotta
l-qaddejja tiegħu, baħrin jifhmu fil-baħar
mal-qaddejja ta' Salamun.
28 U marru Ofir, u ħadu minn hemm
deheb, erba mija u għoxrin talent, u ġibuh
lis-sultan Salamun.

10 U meta s-sultana ta' Xeba semgħet
bi ħbar Salamun f'isem il-Mulej,
ġiet biex iġġarrbu b'mistoqsijiet tqal.
2 U ġiet Ġerusalem b'kotra kbira ta'
nies, b'iġmla mgħobbijin b'tagħbija kbira
ta' ħwawar, u ta' ħafna deheb, u ħaġar
prezzjuż: u xħin waslet għand Salamun,
qaltlu kulma kellha f'qalbha.
3 U Salamun weġibha għal kliemha
kollu: ma kienx hemm ħaġa moħbija għas-
sultan li ma weġibhiex.
4 U meta s-sultana ta' Xeba rat il-għerf
kollu ta' Salamun, u d-dar li bena,
5 U l-ikel tal-mejda tiegħu, u kif
joqogħdu l-qaddejja tiegħu, u kif
joqogħdu l-kbarat tiegħu, u l-ilbies
tagħhom, u l-koppieri tiegħu, u l-offerti
maħruqa tiegħu li kien joffri f'dar il-
Mulej, kienet barra minnha nfisha.
6 U qalet lis-sultan: Tassew kien dak
li smajt fuq l-atti tiegħek u fuq għerfek.
7 Iżda ma ridtx nemmen dak il-kliem
sama ġejt u rajt b'għajnejja: u, ara, in-
nofs ma kinux għarrfuhuli!
8 Henjin ir-rġiel tiegħek, henjin dawn
il-qaddejja tiegħek li qegħdin quddiemek
dejjem, u jisimgħu għerfek.
9 Ikun imbierek il-Mulej, Alla tiegħek,
li tgħaxxaq bik, u qiegħdek fuq it-tron ta'
Iżrael: għax il-Mulej ħabb lil Iżrael għal
dejjem, għalhekk għamlek sultan, biex
tagħmel il-ħaqq u s-sewwa.
10 U tat lis-sultan mija u għoxrin talent
tad-deheb, u kotra kbira ta' ħwawar u
ħaġar prezzjuż: qatt ma ġiet iżjed kotra
ta' ħwawar daqs dik li tat is-sultana ta'
Xeba lil Salamun.
11 U l-ġfien ta' Ħiram ukoll, li kienu
jġibu d-deheb minn Ofir, ġiebu minn Ofir
kotra kbira ta' njam tas-sandal, u ħaġar
prezzjuż.
12 U s-sultan ħadem minn dan l-injam
tas-sandal banavostri għal dar il-Mulej, u
għal dar is-sultan, u ċetri u arpi wkoll
għall-għannejja: qatt ma ġie iżjed daqs
dak l-injam tas-sandal, u lanqas deher sa
llum.
13 U s-sultan Salamun ta lis-sultana
ta' Xeba kulma għoġobha, u kulma talbet,
barra milli taha minn rajh bħala sultan.
Imbagħad daret u telqet lejn artha, hi u
l-qaddejja tagħha.
14 Issa l-użin tad-deheb, li kien jasal
għand Salamun f'sena waħda, kien sitt
mija u sitta u sittin talent tad-deheb,
15 Barra minn dak li kien idaħħal mill-
merkanti, u mill-bejgħ u x-xiri tal-
bejjiegħa, u minn għand is-slaten kollha
tal-Għarabja, u minn għand il-gvernaturi
tal-pajjiż.
16 U s-sultan Salamun għamel mitejn
tarka kbira ta' deheb immartellat: sitt
mitt xekel tad-deheb għal kull tarka.
17 U għamel tliet mitt tarka żgħira tad-
deheb immartellat; tliet maniet deheb għal
kull tarka żgħira: u s-sultan qegħidhom
f'dar il-masġar tal-Libanu.
18 Barra min dan, is-sultan għamel
tron kbir ta' l-avorju, u ksieh bl-aħjar
deheb.
19 It-tron kellu sitt tarġiet, u ras it-tron
wara kienet tonda: u kien hemm żewġ
dirgħajn fuq kull naħa tal-magħqad, u
żewġ iljuni kienu qegħdin ħdejn id-
dirgħajn.
20 U tnax iljun kienu qegħdin hemm
fuq is-sitt tarġiet minn kull naħa: qatt ma
sar hekk mill-ebda saltna.
21 U l-kisien kollha li Salamun kien
jixrob minnhom kienu tad-deheb, u l-
kisien kollha ta' dar il-masġar tal-Libanu
kienu ta' deheb safi; ma kien hemm xejn
tal-fidda: xejn ma kienu jqisuha l-fidda fi
żmien Salamun.
22 Għax is-sultan kellu fil-baħar ġfien
ta' Tarsis, mal-ġfien ta' Ħiram: darba kull
tliet snin kienu jiġu l-ġfien ta' Tarsis, iġibu
deheb, u fidda, u avorju, u xadini, u
paguni.
23 Hekk is-sultan Salamun kien akbar
mis-slaten kollha ta' l-art fil-għana u
fil-għerf.
24 U d-dinja kollha kienet tfittex lil
Salamun biex tisma' għerfu, li Alla kien
tah f'qalbu.
25 U kienu jġibu kulħadd il-għotja
tiegħu, ħwejjeġ tal-fidda, u ħwejjeġ tad-
deheb, u lbiesi, u armi, u ħwawar, u
żwiemel, u bgħula; u dan kien jiġri kull
sena.

26 U Salamun ġama' mriekeb u jfirsa: u kellu elf u erba' mitt mirkeb, u tnax-il elf fieres, u qassamhom fi bliet l-imriekeb, u madwar is-sultan f'Ġerusalem.

27 U s-sultan għamel f'Ġerusalem il-fidda bħall-ġebel, u ċ-ċedru bħall-ġummajż li jikber fil-wita għall-kotra.

28 U ż-żwiemel li kellu Salamun kienu jinġiebu mill-Eġittu; u l-merkanti tas-sultan kienu jirċivuhom f'imrieħel; kull merħla b'kemm ftiehmu flus.

29 Mirkeb kien ikun impurtat mill-Eġittu bi ħlas ta' sitt mitt xekel tal-fidda, u żiemel b'mija u ħamsin; u bl-istess mod kienu jesportawhom lis-slaten kollha tal-Ħittin u lis-slaten tas-Sirja.

11 Iżda s-sultan Salamun ħabb ħafna nisa barranin, flimkien ma' bint Fargħun: nisa Mowabin, Għammonin, Idumin, Sidonin, u Ħittin;

2 Mill-ġnus li għalihom kien qal il-Mulej lil ulied Iżrael: La tidħlux għandhom, u lanqas huma ma jidħlu għandkom: għax sgur li idawrulkom qlubkom wara allathom. Ma' nisa bħal dawn Salamun ingħaqad bl-imħabba.

3 U kellu seba' mitt mara, prinċipessi, u tliet mitt konkubina: u n-nisa tiegħu dawrulu qalbu.

4 Għax ġara, meta Salamun xjieħ, li n-nisa tiegħu dawrulu qalbu wara allat oħra: u qalbu ma baqgħitx kollha sħiħa mal-Mulej, Alla tiegħu, bħal ma kienet qalb David, missieru.

5 Għax Salamun mar wara Għastarot, alla tas-Sidonin, u wara Milkom, il-għajb tal-Għammonin.

6 U Salamun għamel dak li hu ħażin f'għajnejn il-Mulej, u ma żammx sħiħ wara l-Mulej, bħal ma għamel David, missieru.

7 Imbagħad Salamun bena maqdes fuq għolja lil Kamos, il-għajb ta' Mowab, fuq il-għolja li qiegħda quddiem Ġerusalem, u lil Molok, il-għajb ta' wlied Għammon.

8 U l-istess għamel għan-nisa barranin kollha tiegħu, li kienu jaħarqu l-inċens u jissagrifikaw lil allathom.

9 U l-Mulej għadab ma' Salamun, għax qalbu daret minn mal-Mulej, Alla ta' Iżrael, li kien deherlu darbtejn,

10 U ordnalu fuq dil-ħaġa, biex ma jmurx wara allat oħra: iżda hu ma ħarisx dak li ordnalu l-Mulej.

11 Għalhekk il-Mulej qal lil Salamun: Talli għamilt dan, u ma ħaristx il-għaqda tiegħi, u l-istatuti tiegħi, li jien tajtek, sgur li jien inċarrat is-saltna minn fuqek, u nagħtiha lill-qaddej tiegħek.

12 Iżda ma nagħmilx dan fi żmienek minħabba David, missierek: iżda jien inċarratha minn id ibnek.

13 Biss ma nċarratx is-saltna kollha; iżda nagħti tribù wieħed lil ibnek minħabba David, il-qaddej tiegħi, u minħabba Ġerusalem li jiena għażilt.

14 U l-Mulej qajjem għadu għal Salamun, Ħadad l-Idumi: hu kien nisel is-slaten f'Edom.

15 Għax kien ġara, meta David kien f'Edom, u Ġowab, il-kap ta' l-eżerċtu tala' biex jidfen il-mejtin, wara li kien qatel l-irġiel kollha f'Edom;

16 (Għal sitt xhur Ġowab baqa' hemm ma' Iżrael kollu, sakemm qered ir-rġiel kollha f'Edom:)

17 Illi Ħadad ħarab, hu u xi rġiel Edumin miegħu mill-qaddejja ta' missieru, biex imur l-Eġittu: Ħadad kien għadu daqsxejn ta' tifel.

18 U telqu minn Midjan, u ġew Faran, u ħadu xi rġiel magħhom minn Faran, u ġew l-Eġittu, għand Fargħun, sultan ta' l-Eġittu; li ta lil Ħadad dar, u ħasiblu għall-ikel, u tah biċċa art.

19 U Ħadad sab ħniena quddiem Fargħun, u Fargħun żewġu lil oħt martu, oħt Taħfen, is-sultana.

20 U oħt Taħfen wilditlu iben, Genubat, u Taħfen rabbietu f'dar Fargħun: u Genubat baqa' f'dar Fargħun qalb ulied Fargħun.

21 U meta Ħadad sama' fl-Eġittu li David raqad ma' missirijietu, u li Ġowab, il-kap ta' l-eżerċtu, miet, qal lil Fargħun: Ħallini nitlaq biex immur pajjiżi.

22 Imbagħad Fargħun qallu: X'naqsek miegħi, biex, ara, tfittex li tmur f'pajjiżek? U wieġeb: Xejn: imma ħallini mmur.

23 U Alla qajjimlu għadu ieħor, Reżon, bin Eljada, li kien ħarab minn sidu, Ħadadgħeżer, sultan ta' Soba.

24 U ġama' xi rġiel madwaru, u sar il-mexxej ta' qatgħa, wara li David qatel lil dawk ta' Soba: u marru Damasku, u għammar hemm, u saltan f'Damasku.

25 U kien għadu ta' Iżrael il-jiem kollha ta' Salamun, barra mill-ħsara li Ħadad għamel: u kien jobgħod lil Iżrael, u saltan fuq is-Sirja.

26 U Ġerobogħam, bin Nebat, Efrati, minn Sereda, qaddej ta' Salamun, li ommu kien jisimha Serugħa, mara armla, rafa' hu wkoll idejh għas-sultan.

27 U dan kien il-għala rafa' idejh għas-sultan: Salamun kien bena Millo, u għalaq il-biċċa tas-sur imwaqqa' ta' belt David, missieru.

28 U Ġerobogħam kien gwerrier ta' ħila kbira wisq, u meta Salamun ra kemm iż-żagħżugħ kien ħabrieki fix-xogħol, għamlu fuq il-ħaddiema kollha ta' dar Ġużepp.

29 U ġara dik il-ħabta, illi Ġerobogħam ħareġ minn Ġerusalem, u ltaqa' miegħu fit-triq il-profeta Aħija s-Siloni, liebes mantar ġdid; u kienu huma t-tnejn fir-raba'.

30 U Aħija qabad il-mantar ġdid li
kellu fuqu, u ċarrtu fi tnax-il biċċa:
31 U qal lil Ġerobogħam: Ħu għalik
għaxar biċċiet: għax hekk igħid il-Mulej,
Alla ta' Iżrael: Ara, jien inċarrat is-saltna
min id Salamun, u nagħti għaxar tribujiet
lilek:
32 (Iżda hu jkollu tribù wieħed min-
ħabba l-qaddej tiegħi David, u minħabba
Ġerusalem, il-belt li jien għażilt mit-tribu-
jiet kollha ta' Iżrael:)
33 Għax huma telquni, u taw qima lil
Għastoret, alla tas-Sidonin, quddiem
Kemos, alla ta' Mowab, u quddiem
Milkom, alla tal-Għammonin, u ma
mxewx fi triqati, biex jagħmlu dak li hu
sewwa f'għajnejja, u biex iħarsu l-istatuti
tiegħi, u l-ordinanzi tiegħi, bħal ma għamel
David, missieru.
34 Madankollu, jien ma niħux is-saltna
kollha minn idejh: iżda nħallih prinċep
il-jiem kollha ta' ħajtu minnħabba David,
il-qaddej tiegħi, li jien għażilt, għax hu
ħares il-kmandamenti tiegħi, u l-istatuti
tiegħi.
35 Iżda jien nieħu s-saltna minn idejn
ibnu, u nagħti lilek għaxar tribujiet.
36 U lil ibnu nagħtih tribù wieħed, biex
il-qaddej tiegħi David ikollu dejjem
musbieħ quddiemi f'Ġerusalem, il-belt li
jien għażilt għalija, biex inqiegħed ismi fiha.
37 U lilek niħdok, u int issaltan fuq
kulma tixtieq qalbek, u tkun sultan fuq
Iżrael.
38 U jekk tisma' minn kulma nikkman-
dak, u timxi fit-triqat tiegħi, u tagħmel dak
li hu sewwa f'għajnejja, billi tħares l-
istatuti tiegħi, u l-kmandamenti tiegħi,
bħal ma għamel David, il-qaddej tiegħi,
inkun miegħek, u nibnilek dar dejjiema,
bħal ma bnejt għal David, u nagħtik
Iżrael.
39 U minħabba dan ngħakkes nisel
David, iżda mhux għal dejjem.
40 Għalhekk Salamun fittex li joqtol lil
Ġerobogħam. U Ġerobogħam qam u ħarab
l-Eġittu, għand Sisak, sultan ta' l-Eġittu,
u qagħad l-Eġittu sa mewt Salamun.
41 U l-bqija tal-ġrajja ta' Salamun, u
ta' kulma għamel, u l-għerf tiegħu,
mhumiex miktubin fil-ktieb ta' l-atti ta'
Salamun?
42 Iż-żmien li saltan Salamun f'Ġeru-
salem fuq Iżrael kollu kien erbgħin sena.
43 U Salamun raqad ma' missirijietu,
u kien midfun f'belt David, missieru: u
Reħobogħam, ibnu, saltan floku.

12 U Reħobogħam mar Sikem: għax
Iżrael kollu kien ġie Sikem biex
jagħmluh sultan.
2 U ġara, malli Ġerobogħam, bin Nebat,
li kien għadu l-Eġittu, sama' b'dan, (għax
hu kien ħarab minn quddiem is-sultan
Salamun, u Ġerobogħam kien għadu
l-Eġittu;)
3 Illi bagħtu jsejħulu. U Ġerobogħam u
l-miġemgħa kollha ta' Iżrael ġew ikellmu
lil Reħobogħam, billi qalu:
4 Missierek taqqal il-madmad tagħna:
għalhekk issa ħaffef mix-xogħol iebes ta'
missierek, u mill-madmad tqil li hu għabba
fuqna, u aħna naqduk.
5 U qalilhom: Morru għal tlitt ijiem,
imbagħad erġgħu ejjew għandi. U l-poplu
telaq.
6 U s-sultan Reħobogħam ħa parir
mingħand ix-xjuħ, li kienu madwar
Salamun, missieru, meta kien għadu ħaj, u
qal: X'parir tagħtuni biex inwieġeb lil dal-
poplu?
7 U kellmuh, qalulu: Jekk illum tkun
il-qaddej ta' dal-poplu, u taqdihom, u
tweġibhom, u tkellimhom tajjeb, huma
jkunu l-qaddejja tiegħek għal dejjem.
8 Iżda Reħobogħam telaq il-parir li
tawh ix-xjuħ, u ħa parir miż-żgħażagħ li
kienu trabbew miegħu, u li kienu jaqduh.
9 U qalilhom: X'parir tagħtu biex aħna
nwieġbu lil dal-poplu, li kellmuni, u
qaluli: Ħaffef il-madmad li missierek
għabba fuqna?
10 U ż-żgħażagħ li kienu trabbew
miegħu kellmuh, billi qalulu: Hekk għid
lil dal-poplu li kellmek, billi qallek:
Missierek taqqal il-madmad tagħna, iżda
int ħaffifhulna! Iżda int weġibhom:
Sebgħi ż-żgħir ikun eħxen minn ġenbejn
missieri.
11 U issa fejn missieri għabbikom
b'madmad tqil, jiena nżid mal-madmad
tagħkom: missieri ražžankom bil-frosta,
iżda jien inražžankom bl-egħkiereb.
12 Imbagħad Ġerobogħam u l-poplu
kollu ġie għand Reħobogħam fit-tielet jum,
bħal ma kien qalilhom is-sultan: Erġgħu
ejjew għandi fit-tielet jum.
13 U s-sultan weġibhom bl-aħrax, għax
ħalla l-parir tax-xjuħ, li kienu tawh;
14 U kellimhom skond il-parir taż-
żgħażagħ, qalilhom: Missieri taqqal il-
madmad tagħkom, u jiena nżid mal-mad-
mad tagħkom: missieri wkoll ražžankom
bil-frosta, iżda jien inražžankom bl-
egħkiereb.
15 U hekk is-sultan ma samax mill-
poplu; għax dil-ħaġa kienet ġejja mill-
Mulej, biex isaħħaħ kelmtu, li l-Mulej
tkellem b'Aħija, is-Siloni, lil Ġerobogħam,
bin Nebat.
16 U meta Iżrael kollu ra li s-sultan ma
tahomx widen, il-poplu wieġeb lis-sultan,
billi qal: X'sehem għandna ma' David?
Ma għandniex wirt ma' bin Ġessi! Lejn it-
tined tiegħek, o Iżrael: issa aħseb għal
darek, David! U hekk Iżrael telaq lejn
it-tined tiegħu.
17 Iżda fuq ulied Iżrael, fi bliet Ġuda,
saltan Reħobogħam.

18 Imbagħad is-sultan Reħobogħam
bagħat lil Adoram, li kien jieħu ħsieb
l-ilsiera; u Iżrael kollu ħaġġru u miet.
Għalhekk is-sultan Reħobogħam għaġġel
jitla' fuq il-mirkeb tiegħu, biex jaħrab lejn
Ġerusalem.
19 U hekk Iżrael ixxewwex għal dar
David sa llum.
20 U ġara, malli Iżrael sama' li Ġerobo-
għam raġa' ġie, illi bagħtu jsejħulu fil-
laqgħa, u għamluh sultan fuq Iżrael kollu:
ħadd ma baqa' ma' dar David, ħlief tribù
Ġuda waħdu.
21 U meta Reħobogħam ġie Ġerusalem,
hu ġama' dar Ġuda kollha, u tribù
Benjamin, mija u tmenin elf magħżulin, li
kienu gwerrieri, biex jitqabdu ma' dar
Iżrael, u jroddu s-saltna lil Reħobogħam,
bin Salamun.
22 Iżda kelmet Alla ġiet għand
Semajja, ir-raġel t'Alla, tgħid:
23 Kellem lil Reħobogħam, bin Sala-
mun, sultan ta' Ġuda, u lil dar Ġuda
kollha, u ta' Benjamin, u lill-bqija tal-
poplu, għidilhom:
24 Hekk igħid il-Mulej: La titilgħux, u
la titqabdux ma ħutkom, ulied Iżrael:
erġgħu kulħadd lejn daru; għax dil-ħaġa
ġejja minni. Semgħu għalhekk kelmet il-
Mulej, u reġgħu marru bħal ma qal
il-Mulej.
25 Imbagħad Ġerobogħam bena 'l
Sikem f'art il-għoljiet ta' Efrajm, u
għammar hemm; u ħareġ minn hemm u
bena Penwel.
26 U Ġerobogħam qal f'qalbu: Issa
s-saltna tarġa' tmur għal dar David:
27 Jekk dal-poplu jitla' biex joffri s-
sagrifiċċji f'dar il-Mulej f'Ġerusalem,
iddur qalb dal-poplu lejn sidhom, lejn
Reħobogħam, sultan ta' Ġuda, u joqtluni,
u jerġgħu jmorru lejn Reħobogħam, sultan
ta' Ġuda.
28 U s-sultan ħa parir, u għamel żewġ
għoġiela tad-deheb, u qal lill-poplu: Tlajtu
biżżejjed Ġerusalem: ara allatek, o Iżrael,
li tellgħuk minn art l-Eġittu.
29 U qiegħed wieħed Betel, u l-ieħor
qiegħdu Dan.
30 U dil-ħaġa kienet dnub: għax il-
poplu kien jibqa' sejjer sa Dan biex iqim
il-wieħed miż-żewġ għoġiela.
31 U Ġerobogħam waqqaf imqades fuq
il-għoljiet, u għamel qassisin minn fost
il-poplu, li ma kinux minn ulied Levi.
32 U Ġerobogħam għamel għid fil-
ħmistax tat-tminn xahar, bħal għid li jsir
f'Ġuda, u offra sagrifiċċji fuq l-altar. Hekk
għamel f'Betel, billi offra sagrifiċċji lill-
għoġiela li kien għamel: u qiegħed f'Betel
il-qassisin ta' l-imqades tal-għoljiet li kien
għamel.
33 Fil-ħmistax tat-tminn xahar, ix-
xahar li kien għażel minn rajh, Ġerobo-
għam tala' fuq l-altar li kien għamel
f'Betel, u għamel għid għal ulied Iżrael: u
tala' fuq l-altar biex jaħraq l-inċens.

13 U, ara, raġel t'Alla ġie minn Ġuda
b'kelmet il-Mulej Betel: u Ġerobo-
għam kien wieqaf fuq l-altar biex jaħraq
l-inċens.
2 U għajjat għall-altar b'kelmet il-
Mulej, u qal: O altar! O altar! Hekk
igħid il-Mulej: Ara, jitwieled iben lil dar
David, jismu Ġosija, u jissagrifika fuqek
il-qassisin ta' l-imqades tal-għoljiet li
jaħarqu l-inċens fuqek, u jinħaraq fuqek
għadam in-nies.
3 U ta għelm dak in-nhar, billi qal:
Dan hu l-għelm li qal il-Mulej: Ara, l-altar
jinferaq, u l-irmied ta' fuqu jixxerred.
4 U ġara, malli s-sultan Ġerobogħam
sama' l-kelma tar-raġel t'Alla, li kien
għajjat għall-altar f'Betel, illi medd idu
mill-altar, u qal: Aqbduh. U idu, li kien
medd għalih, nixfet, hekk li ma satax
ireġġagħha lejh.
5 U l-altar inferaq ukoll, u l-irmied
ixxerred mill-altar, skond il-għelm li
r-raġel t'Alla kien ta b'kelmet il-Mulej.
6 U s-sultan wieġeb, u qal lir-raġel
t'Alla: Nitolbok, aqlagħli l-ħniena tal-
Mulej, Alla tiegħek, u itlob għalija, biex
tirtaddli idi. U r-raġel t'Alla talab lill-
Mulej, u s-sultan tradditlu idu, u saret
bħal qabel.
7 U s-sultan qal lir-raġel t'Alla: Ejja
d-dar miegħi, u kul xi ħaġa, u nagħtik
rigal.
8 U r-raġel t'Alla qal lis-sultan: Jekk
tagħtini nofs darek, ma niġix miegħek, u
la niekol ħobż u lanqas nixrob ilma f'dan
il-post:
9 Għax hekk kont ikkmandat b'kelmet
il-Mulej, billi qaltli: Ma tikolx ħobż, u ma
tixrobx ilma, u ma tarġax lura mit-triq
li int tmur minnha.
10 U hekk mar minn triq oħra, u ma
raġax lura mit-triq li kien mar minnha
Betel.
11 Issa kien joqgħod wieħed profeta xiħ
f'Betel; u wliedu ġew, u qalulu l-egħmejjel
kollha li r-raġel t'Alla għamel dak in-nhar
f'Betel: il-kliem li qal lis-sultan, qaluhom
ukoll lil missierhom.
12 U missierhom qalilhom: Minn liema
triq mar? Għax uliedu kienu raw minn
liema triq mar ir-raġel t'Alla, li kien ġie
minn Ġuda.
13 U qal lil uliedu: Xidduli l-ħmar. U
xiddewlu l-ħmar: u rikeb fuqu.
14 U mar wara r-raġel t'Alla, u sabu
qiegħed taħt balluta; u qallu: Int ir-raġel
t'Alla li ġejt minn Ġuda? U dak wieġbu:
Jien.
15 Imbagħad qallu: Ejja miegħi d-dar,
u kul biċċa ħobż.
16 U qal: Ma nistax narġa' lura

miegħek, u nġi miegħek għandek: u
lanqas nista' niekol ħobż u nixrob l-ilma
miegħek f'dan il-post.
17 Għax intqal lili b'kelmet il-Mulej:
Ma tikolx ħobż u ma tixrobx ilma hemm,
u lanqas tarġa' tiġi mit-triq li tkun mort
minnha.
18 U l-ieħor qallu: Jien ukoll profeta
bħalek; u anġlu kellimni b'kelmet il-Mulej
billi qalli: Reġġgħu miegħek f'darek, biex
jiekol il-ħobż, u jixrob l-ilma. Iżda kien
qiegħed jigdiblu.
19 U hekk raġa' lura miegħu, u kiel
il-ħobż f'daru, u xorob l-ilma.
20 U ġara, huma u qegħdin fuq il-
mejda, illi kelmet il-Mulej ġiet għand il-
profeta li kien reġġgħu lura:
21 U għajjat lir-raġel t'Alla li ġie minn
Ġuda, billi qallu: Hekk igħid il-Mulej:
Talli ksirt l-ordni tal-Mulej, u ma ħaristx
l-ordni li l-Mulej, Alla tiegħek, tak,
22 Iżda rġajt lura, u kilt il-ħobż u xrobt
l-ilma f'dan il-post, li għalih il-Mulej
qallek: La tikolx ħobż, u la tixrobx ilma;
ġismek mejjet ma jidħolx f'qabar missiri-
jietek.
23 U ġara, wara li r-raġel t'Alla kiel
il-ħobż, u wara li xorob, illi l-profeta
x-xiħ xeddlu l-ħmar, għall-profeta li kien
raġġa' lura.
24 U r-raġel t'Alla telaq, u ljun iltaqa'
miegħu, u qatlu: u ġismu mejjet kien
mixħut fit-triq, u l-ħmar qagħad ma'
ġenbu, u l-iljun waqaf ukoll ma' ġenb
il-ġisem mejjet.
25 U, ara, xi nies kienu għaddejjin, u
raw il-ġisem mejjet mixħut fit-triq, u
l-iljun wieqaf ħdejn il-ġisem mejjet: u
marru taw l-aħbar fil-belt, fejn kien
joqgħod il-profeta x-xiħ.
26 U malli l-profeta li kien reġġgħu
mit-triq sama' l-aħbar, qal: Hu r-raġel
t'Alla, li ma samax minn kelmet il-Mulej:
għalhekk il-Mulej telqu lill-iljun, li qattgħu
u qatlu, skond kelmet il-Mulej, li kien
qallu.
27 U kellem lil uliedu, billi qalilhom:
Xidduli l-ħmar, U xidduhulu.
28 U telaq, u sab il-ġisem mejjet mixħut
fit-triq, u l-ħmar u l-iljun weqfin ħdejn il-
ġisem mejjet: u l-iljun ma kielx il-ġisem
mejjet, u lanqas ma qatta' l-ħmar.
29 U l-profeta rafa' l-ġisem mejjet tar-
raġel t'Alla, u qiegħdu fuq il-ħmar, u raġa'
ħadu lura: u l-profeta x-xiħ daħal il-belt,
biex jibkih u jidfnu.
30 U qiegħed il-ġisem mejjet fil-qabar
tiegħu stess; u bkewh, huma u jgħidu:
Jaħasra, ħija!
31 U ġara, wara li difnu, illi kellem lil
uliedu, qalilhom: Meta mmut, idfnuni
fil-qabar li fih ir-raġel t'Alla midfun;
qiegħdu għadmi ħdejn għadmu:
32 Għax il-kelma li hu għajjat b'kelmet
il-Mulej għall-altar f'Betel, u għad-djar
kollha ta' l-imqades tal-għoljiet li huma
fil-bliet ta' Samarija, għad sgur isseħħ.
33 Lanqas wara dan, Ġerobogħam ma
dar minn triqtu l-ħażina, iżda raġa'
għamel qassisin ta' l-imqades tal-għoljiet
minn fost il-poplu kollu: kull min kien
irid, kien jikkonsagrah, u jsir qassis ta'
l-imqades tal-għoljiet.
34 U dil-ħaġa saret dnub għal dar
Ġerobogħam, li ġieb fuqha t-tiġrif u l-qirda
tagħha minn fuq wiċċ l-art.

14 Dak iż-żmien Abija, bin Ġerobo-
għam marad.
2 U Ġerobogħam qal lil martu: Qum,
nitolbok, u biddel ħwejġek, biex ma
jagħrfux li int mart Ġerobogħam; u mur
Silo: ara, hemm Aħija, il-profeta, dak
li ħabbarli li għandi nsir sultan fuq il-
poplu.
3 U ħu miegħek għaxar ħobżiet, u xi
kagħkiet, u ġarra għasel, u mur għandu:
hu jgħarrfek x'għandu jiġri mit-tifel.
4 U mart Ġerobogħam għamlet hekk, u
qamet, u marret Silo, u daħlet dar Aħija.
Iżda Aħija ma kienx jista' jara; għax
għajnejh kienu tgħammxulu bix-xjuħija.
5 U l-Mulej kien qal lil Aħija: Ara,
mart Ġerobogħam ġejja tistaqsik xi ħaġa
fuq binha; għax marid: hekk u hekk
għandek tgħidilha: għax hi u dieħla
tagħmel ta' bir-ruħha li hi mara oħra.
6 U ġara, kif Aħija sama' l-ħoss ta'
riġlejha dieħla fil-bieb illi qal: Idħol, o
mart Ġerobogħam; għaliex qiegħda tagħ-
mel ta' bir-ruħek li int mara oħra? Għax
jien mibgħut għandek bi ħbar kerha.
7 Mur, għid lil Ġerobogħam: Hekk
igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael: Talli
għollejtek minn fost il-poplu, u għamiltek
mexxej fuq il-poplu tiegħi Iżrael,
8 U ċarratt is-saltna minn dar David, u
tajtha lilek, u int ma kontx bħall-qaddej
tiegħi David, li ħares il-kmandamenti
tiegħi, u li mexa warajja b'qalbu kollha,
billi għamel biss dak li hu sewwa
f'għajnejja;
9 Iżda għamilt agħarr minn dawk kollha
li kienu qablek; għax int mort u għamilt
għalik allat oħra, u xbihat imdewba, biex
issaħħanni, u lili tfajtni wara dahrek;
10 Għalhekk, ara, jien sa nġib il-ħsara
fuq dar Ġerobogħam, u neqred minn
Ġerobogħam sa l-aħħar raġel, sew l-ilsir u
sew il-ħieles, f'Iżrael, u niknes il-bqija ta'
dar Ġerobogħam, bħalma wieħed jiknes
iż-żibel, sa ma tintemm kollha.
11 Min imut minn dar Ġerobogħam
fil-belt jikluh il-klieb; u min imut fir-raba'
jikluh it-tjur ta' l-ajru: għax il-Mulej
tkellem.
12 Għalhekk qum, mur darek: u malli
riġlejk jidħlu l-belt, imut it-tifel.
13 U Iżrael kollu jibkih, u jidfnuh:

għax dan waħdu, minn dar Ġerobogħam,
jidħol fil-qabar, għax fih minn dar Ġero-
bogħam instabet xi ħaġa tajba quddiem
il-Mulej, Alla ta' Iżrael.
14 Barra minn dan, il-Mulej iqajjem
sultan għalih fuq Iżrael, li jeqred dar
Ġerobogħam dak in-nhar: iżda xinhu?
imqar issa.
15 Għax il-Mulej jidrob lil Iżrael, bħal
qasba li tixxejjer fl-ilma, u jaqla' lil Iżrael
minn fuq din l-art tajba, li hu ta lil-missiri-
jiethom, u jxerridhom 'il hemm mix-
xmara, talli għamlu l-Axerim tagħhom, u
saħħnu l-Mulej.
16 U jerħi lil Iżrael minħabba d-dnubiet
ta' Ġerobogħam, li dineb, u li ġagħal lil
Iżrael jidneb.
17 U mart Ġerobogħam qamet, u telqet,
u ġiet Tirsa: u malli waslet fuq il-għatba
tad-dar, it-tifel miet;
18 U difnuh; u Iżrael kollu bkieh,
skond kelmet il-Mulej, li qal bil-qaddej
tiegħu, Aħija l-profeta.
19 U l-bqija ta' l-atti ta' Ġero-
bogħam, kif tqabad, u kif saltan, ara,
huma miktubin fi Ktieb il-Kronaki tas-
slaten ta' Iżrael.
20 U ż-żmien li Ġerobogħam saltan kien
tnejn u għoxrin sena: u raqad ma' missiri-
jietu, u Nadab, ibnu, saltan floku.
21 U Reħobogħam, bin Salamun, saltan
f'Ġuda. Reħobogħam kellu wieħed u
erbgħin sena meta beda jsaltan, u saltan
sbatax-il sena f'Ġerusalem, il-belt li l-
Mulej għażel mit-tribujiet kollha ta'
Iżrael, biex iqiegħed ismu fiha. U isem
ommu kien Nagħma l-Għammonija.
22 U Ġuda għamel dak li hu ħażin
f'għajnejn il-Mulej, u xegħlu l-għira
tiegħu aktar milli għamlu missirijiethom,
bid-dnubiet li dinbu.
23 Għax huma wkoll bnew għalihom
imqades tal-għoljiet, u plijieri, u Axerim
fuq kull għaqba għolja, u taħt kull siġra
ħadra.
24 U kien hemm ukoll irġiel prostituti
fil-pajjiż: u għamlu bħal qżiżijiet kollha
tal-ġnus li keċċa l-Mulej minn quddiem
ulied Iżrael.
25 U ġara fil-ħames sena tas-sultan
Reħobogħam, illi Sisaq, sultan ta' l-Eġittu,
tala' għal Ġerusalem;
26 U ħa t-teżori ta' dar il-Mulej, u
t-teżori ta' dar is-sultan; ħa kollox: u ħa
t-tarkiet tad-deheb kollha li Salamun kien
għamel.
27 U s-sultan Reħobogħam għamel
flokom tarkiet tal-bronż, u rħiehom
f'idejn il-kaptani tal-għassa, li kienu
jgħassu bieb dar is-sultan.
28 Imbagħad ġara li kull darba li s-
sultan kien jidħol f'dar il-Mulej, li
l-għassiesa kienu jerfgħuhom, imbagħad
jerġgħu jġibuhom fil-kamra tal-għassa.
29 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Reħobogħam,
u kulma għamel, mhumiex miktubin fi
Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Ġuda?
30 U kien hemm gwerra bejn Reħobo-
għam u Ġerobogħam għomorhom kollu.
31 U raqad Reħobogħam ma' missiri-
jietu, u difnuh ma' missirijietu f'belt
David. Isem ommu kien Nagħma, il-
Għammonija. U Abijam, ibnu, saltan
floku.

15 Issa fis-sena tmintax tas-sultan
Ġerobogħam, bin Nebat, sar sultan
Abijam fuq Ġuda.
2 Tliet snin saltan f'Ġerusalem. Isem
ommu kien Magħka, bint Abisalom.
3 U mexa fid-dnubiet kollha ta'
missieru, li għamel qablu: u qalbu ma
kenitx kollha kemm hi mal-Mulej, Alla
tiegħu, bħal ma kienet qalb missieru,
David.
4 Madankollu, minħabba David, il-
Mulej, Alla tiegħu, tah xrara f'Ġerusalem,
billi qajjimlu lil ibnu warajh, u żamm
wieqfa lil Ġerusalem.
5 Għax David kien jagħmel dak li hu
sewwa f'għajnejn il-Mulej, u ma warrabx
minn kulma ordnalu l-jiem kollha ta'
ħajtu, barra mill-biċċa ta' Urija, il-Ħitti.
6 U kien hemm gwerra bejn Reħobo-
għam u Ġerobogħam għomru kollu.
7 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Abijam,
u kulma għamel, mhumiex miktubin fi
Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Ġuda?
U kien hemm gwerra bejn Abijam u
Ġerobogħam.
8 U Abijam raqad ma' missirijietu; u
difnuh fil-belt ta' David: u Asa, ibnu,
saltan floku.
9 U fis-sena għoxrin ta' Ġerobogħam.
sultan ta' Iżrael, Asa sar sultan ta' Ġuda,
10 Wieħed u erbgħin sena saltan
f'Ġerusalem. Isem ommu kien Magħka,
bint Abisalom.
11 U Asa għamel dak li hu sewwa
f'għajnejn il-Mulej, bħal ma għamel
David, missieru.
12 U warrab l-irġiel prostituti mill-
pajjiż, u neħħa l-idoli kollha li missiri-
jietu kienu għamlu.
13 U lil ommu Magħka neħħieha wkoll
minn sultana, għax kienet għamlet xbieha
moqżieża lill-Axera; u Asa kisser ix-xbieha
moqżieża tagħha, u ħaraqha f'wied
Kedron.
14 Iżda l-imqades tal-għoljiet ma
tneħħewx, għalkemm qalb Asa kienet
kollha kemm hi mal-Mulej għomru kollu.
15 U daħħal f'dar il-Mulej il-ħwejjeġ li
qaddes missieru, u li qaddes hu, deheb, u
fidda, u ħwejjeġ oħra.
16 U kien hemm gwerra bejn Asa u
Bagħsa, sultan ta' Iżrael, għomorhom
kollu.
17 U Bagħsa, sultan ta' Iżrael, tala'

għal Ġuda, u bena Rama, biex ma jħalli
lil ħadd min joħroġ jew jidħol għand Asa,
sultan ta' Ġuda.
18 Imbagħad Asa ħa l-fidda kollha u
d-deheb, li kien baqa' fit-teżori ta' dar
il-Mulej, u fit-teżori ta' dar is-sultan, u
tahom f'idejn il-qaddejja tiegħu: u s-sultan
Asa bagħathom għand Ben-Ħadad, bin
Tabrimon, bin Ħeżjon, sultan tas-Sirja,
li kien joqgħod Damasku, billi qal:
19 Ħa jkun hemm rabta bejni u bejnek,
u bejn missieri u missierek: Ara, bgħattlek
għotja tal-fidda u tad-deheb; ejja, u ħoll
ir-rabta tiegħek ma' Bagħsa, sultan ta'
Iżrael, biex jitbiegħed minni.
20 U Ben-Ħadad sama' mis-sultan Asa,
u bagħat il-kapijiet ta' l-eżerċti tiegħu,
li kellu kontra l-bliet ta' Iżrael, u rebaħ lil
Għijjon, u lil Dan, u lil Abel-Bet-Magħka,
u lil Kinnerot kollha ma' art Naftali.
21 U ġara, malli Bagħsa sama' dan, li
ma baqax jibni Rama, u qagħad Tirsa.
22 Imbagħad is-sultan Asa ħareġ pro-
klama f'Ġuda kollu; ħadd ma kien meħlus
minnha: imbagħad ħadu l-ġebel ta' Rama,
u l-injam tagħha, li bihom Bagħsa bena
Rama; u s-sultan Asa bena bihom Geba
ta' Benjamin, u Misfa.
23 Il-bqija ta' l-atti ta' Asa, u r-rebħiet
tiegħu kollha, u kulma għamel, u l-bliet
li bena, mhumiex miktubin fil-ktieb tal-
Kronaki tas-slaten ta' Ġuda? Imma fi
xjuħitu marad b'riġlejh.
24 U Asa raqad ma' missirijietu, u kien
midfun ma' missirijietu f'belt David,
missieru: u Ġosafat, ibnu, saltan floku.
25 U Nadab, bin Ġerobogħam, sar
sultan fuq Iżrael, fit-tieni sena ta' Asa,
sultan ta' Ġuda, u saltan fuq Iżrael
sentejn.
26 U għamel dak li hu ħażin f'għajnejn
il-Mulej, u mexa fi triq missieru, u fi dnubu
li bih ġagħal lil Iżrael jidneb.
27 U Bagħsa, bin Aħija, minn dar
Issakar, għamel konfeffa kontra tiegħu; u
Bagħsa darbu f'Gibbeton, li kienet tal-
Filistin; waqt li Nadab u Iżrael kollu
kienu jassedjaw lil Gibbeton.
28 U Bagħsa qatlu fit-tielet sena ta'
Asa, sultan ta' Ġuda, u sar sultan floku.
29 U ġara, malli sar sultan, illi darab
lid-dar kollha ta' Ġerobogħam; ma ħalla
xejn li jieħu n-nifs lil dar Ġerobogħam li
ma qerdux, skond il-kelma li qal il-Mulej
bil-qaddej tiegħu Aħija s-Siloni:
30 Minħabba d-dnubiet ta' Ġerobo-
għam, li dineb u ġagħal bihom lil Iżrael
jidneb, u li b'hekk saħħan il-Mulej, Alla
ta' Iżrael.
31 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Nadab,
u kulma għamel, mhumiex miktubin fi
Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Iżrael?
32 U kien hemm gwerra bejn Asa u
bejn Bagħsa, sultan ta' Iżrael, għomorhom
kollu.
33 Fit-tielet sena ta' Asa, sultan ta'
Ġuda, sar sultan Bagħsa, bin Aħija, fuq
Iżrael kollu, f'Tirsa, u saltan erbgħa u
għoxrin sena.
34 U għamel dak li hu ħażin f'għajnejn
il-Mulej, u mexa fi triq Ġerobogħam, u fi
dnubu li bih ġagħal lil Iżrael jidneb.

16 Imbagħad kelmet il-Mulej ġiet lil
Ġeħu, bin Ħanani, kontra Bagħsa,
tgħid:
2 Talli għollejtek mit-trab, u għamiltek
prinċep fuq il-poplu tiegħi Iżrael; u inti
mxejt fi triq Ġerobogħam, u ġgħalt lill-
poplu tiegħi Iżrael jidneb, biex isaħħnuni
bi dnubiethom;
3 Ara, jien niknes għal kollox lil
Bagħsa u lil daru; u nagħmel darek bħal
dar Ġerobogħam, bin Nebat.
4 Min imut minn dar Bagħsa fil-belt
jikluh il-klieb; u min imutlu fir-raba'
jikluh it-tjur ta' l-ajru.
5 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Bagħsa,
u x'għamel, u r-rebħiet tiegħu, mhumiex
miktubin fi Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta'
Iżrael?
6 U hekk Bagħsa raqad ma' missirijietu,
u kien midfun f'Tirsa: u Ela, ibnu, saltan
floku.
7 Barra minn dan, kelmet il-Mulej,
permezz tal-profeta Ġeħu, bin Ħanani, ġiet
ukoll kontra Bagħsa u daru, mhux biss
minħabba d-deni kollu li għamel taħt
għajnejn il-Mulej, billi saħħnu b'egħmil
idejh, u sar bħal dar Ġerobogħam, iżda
wkoll talli kien qered dik id-dar.
8 Fis-sena sitta u għoxrin ta' Asa,
sultan ta' Ġuda, beda jsaltan fuq Iżrael
Ela, bin Bagħsa. Kien f'Tirsa, u saltan
sentejn.
9 U l-qaddej tiegħu Żimri, kmandant
ta' nofs l-imriekeb tiegħu, għamel konfeffa
kontra tiegħu, waqt li kien Tirsa, jixrob
u jisker f'dar Arsa, li kien jagħmel mid-dar
tas-sultan.
10 U Żimri daħal, u darbu, u qatlu, fis-
sena sebgħa u għoxrin ta' Asa, sultan ta'
Ġuda, u saltan floku.
11 U ġara, meta sar sultan, u malli
qagħad fuq it-tron tiegħu, illi qered lil dar
Bagħsa kollha: ma ħallielu ħaj ebda raġel,
u la mill-qraba, u la mill-ħbieb tiegħu.
12 Hekk Żimri qered dar Bagħsa
kollha, skond kelmet il-Mulej, li qal kontra
Bagħsa b'Ġeħu l-profeta,
13 Minħabba d-dnubiet kollha ta'
Bagħsa, u d-dnubiet ta' Ela, ibnu, li dinbu,
u li ġagħlu lil Iżrael jidneb, billi saħħnu
l-Mulej, Alla ta' Iżrael bl-idoli tagħhom.
14 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Ela, u
kulma għamel, mhumiex miktubin fi Ktieb
il-Kronaki tas-slaten ta' Iżrael?
15 Fis-sena sebgħa u għoxrin ta' Asa,
sultan ta' Ġuda, saltan Żimri għal sebat

ijiem f'Tirsa. U l-poplu kien qiegħed fil-
kamp quddiem Gibbeton, li hi tal-Filistin.
16 U l-poplu li kien fil-kamp sama'
l-aħbar li Żimri ikkunfeffa, u qatel ukoll
is-sultan: għalhekk Iżrael kollu għamel lil
Għomri, il-kap ta' l-eżerċtu, sultan fuq
Iżrael, dak in-nhar fil-kamp.
17 U tala' Għomri minn Gibbeton, u
Iżrael kollu miegħu, u dawru lil Tirsa.
18 U ġara, malli Żimri ra l-belt
maqbuda, illi daħal fit-torri ta' dar is-
sultan, u ħaraq fuqu dar is-sultan bin-nar,
u miet,
19 Minħabba dnubietu li dineb, billi
għamel dak li hu ħażin f'għajnejn il-Mulej,
u mexa fi triq Ġerobogħam, u fi dnubu li
hu għamel, biex iwaqqa' lil Iżrael fid-dnub.
20 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Żimri,
u l-kunfeffa li għamel, mhumiex miktubin
fil-ktieb tal-Kronaki tas-Slaten ta' Iżrael?
21 Imbagħad il-poplu ta' Iżrael inqasam
f'żewġ partijiet: nofs il-poplu mar wara
Tibni, bin Ginat, biex jagħmluh sultan;
u nofs mar wara Għomri.
22 Iżda l-poplu li mar wara Għomri
għeleb lill-poplu li mar wara Tibni, bin
Ginat: u Tibni miet, u saltan Għomri.
23 Fis-sena wieħed u tletin ta' Asa,
sultan ta' Ġuda, Għomri sar sultan fuq
Iżrael, u saltan tnax-il sena: sitt snin saltan
f'Tirsa.
24 U xtara l-għolja ta' Samarija minn
għand Semer b'żewġ talenti fidda, u bena
fuq il-għolja, u semma isem il-belt li bena,
Samarija, għall-isem Semer, sid il-għolja.
25 Iżda Għomri għamel dak li hu ħażin
f'għajnejn il-Mulej, u għamel agħarr minn
dawk kollha li kienu qablu.
26 Għax mexa fit-triq kollha ta' Ġero-
bogħam, bin Nebat, u fi dnubietu, li bihom
Ġerobogħam waqqa' lil Iżrael fid-dnub, li
saħħan lill-Mulej, Alla ta' Iżrael, bl-idoli
tagħhom.
27 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Għomri li
għamel, u r-rebħiet li għamel, mhumiex
miktubin fi Ktieb il-Kronaki tas-slaten
ta' Iżrael?
28 Hekk Għomri raqad ma' missiri-
jietu, u kien midfun f'Samarija, u saltan
Aħab, ibnu, floku.
29 U fis-sena tmienja u tletin ta' Asa,
sultan ta' Ġuda, Aħab, bin Għomri sar
sultan fuq Iżrael: u Aħab, bin Għomri,
saltan fuq Iżrael f'Samarija, tnejn u
għoxrin sena.
30 U Aħab, bin Għomri, għamel dak li
hu ħażin f'għajnejn il-Mulej, aktar minn
dawk ta' qablu.
31 U ġara, bħalkieku kienet ħaġa
żgħira li jimxi fi dnubiet Ġerobogħam, bin
Nebat, illi ħa b'martu lil Ġeżabel, bint
Etbagħal, sultan tas-Sidonin, u mar jaqdi
lil Bagħal, u jqimu.
32 U waqqaf altar għal Bagħal f'dar
Bagħal, li bena Samarija.
33 U Aħab għamel l-Axera; u Aħab
żied jagħmel biex isaħħan il-Mulej, Alla ta'
Iżrael, aktar mis-slaten kollha ta' Iżrael
li kienu qablu.
34 Fi żmienu Ħijel, il-Beteli, bena lil
Ġerko: sejjisha bil-mewt ta' Abiram, ibnu
l-kbir, u waqqaf bwiebha bil-mewt ta'
Segub, ibnu ż-żgħir, skond il-kelma tal-
Mulej, li qal b'Ġożwè, bin Nun.

17 U Elija, it-Tisbi, wieħed minn dawk
li jgħammru f'Gilgħad, qal lil
Aħab: Daqskemm hu ħaj il-Mulej, Alla
ta' Iżrael, li jien qiegħed quddiemu, la jkun
hemm nida u lanqas xita dawn is-snin
ħlief bi kliemi.
2 U kelmet il-Mulej ġiet għandu, tgħid:
3 Itlaq minn hawn, u dur lejn il-lvant,
u nħeba ħdejn wied Kerit, li hu quddiem
il-Ġurdan.
4 U jiġri, li int tixrob mill-wied, u
ċ-ċawluni ikkmandajthom biex jitimgħuk
hemmhekk.
5 U telaq, u għamel skond kelmet il-
Mulej; u mar joqgħod ħdejn wied Kerit,
li hu quddiem il-Ġurdan.
6 U ċ-ċawluni kienu jġibulu ħobż u
laħam filgħodu, u ħobż u laħam filgħaxija,
u kien jixrob mill-wied.
7 U ġara wara xi żmien, illi l-wied nixef,
għax ma kenitx xita fil-pajjiż.
8 U kelmet il-Mulej ġiet għandu, tgħid:
9 Qum, mur Sarefat, li hi tas-Sidonin,
u għammar hemm: ara, jien hemm ordnajt
mara armla biex titimgħek.
10 U qam, u mar Sarefat. U malli wasal
f'bieb il-belt, ara, il-mara armla kienet
hemm tiġbor iz-zkuk: u sejħilha, u qal:
Ġibli, nitolbok, ftit ilma fil-ġarra, ħa
nixrob.
11 U hi u sejra biex iġġiblu, sejħilha, u
qal: Ġibli, nitolbok, loqma ħobż f'idek.
12 U hi qalet: Daqskemm hu ħaj il-
Mulej, Alla tiegħek, m'għandix ħobż, iżda
mimli id dqiq fid-dugħ, u ftit żejt fil-kus:
u, ara, qiegħda nlaqqat xi żewġt izkuk biex
immur insajru lili u lil ibni, biex nikluh, u
mbagħad immutu.
13 U Elija qalilha: La tibżax; mur u
għamel bħal ma għidt: iżda għamilli ftira
żgħira minnu l-ewwel, u ġibhieli, u wara
agħmel lilek u lil ibnek.
14 Għax hekk igħid il-Mulej, Alla ta'
Iżrael: id-dugħ tad-dqiq ma jinħeliex, u
lanqas il-kus taż-żejt ma jonqos, sa meta
l-Mulej jagħti xita fuq wiċċ l-art.
15 U marret, u għamlet bħal ma qal
Elija: u hi, u hu, u darha, kielu għal ħafna
jiem.
16 U d-dugħ tad-dqiq ma nħeliex, u
lanqas il-kus taż-żejt ma naqas, skond
kelmet il-Mulej, li tkellem permezz ta'
Elija.
17 U ġara wara dawn il-ħwejjeġ, illi bin

il-mara, sidt id-dar, marad; u l-marda
tiegħu kienet kerha, li ma kienx baqagħlu
iżjed nifs.
18 U qalet lil Elija: X'għandi jien
miegħek, o raġel t'Alla? Ġejt għandi biex
tfakkar dnubi, u ġġib il-mewt lil ibni?
19 Qalilha: Agħtini 'l ibnek. U ħadu
minn ħdanha u tellgħu fil-għorfa, li kien
joqgħod fiha, u meddu fis-sodda tiegħu.
20 U sejjaħ lill-Mulej, u qal: O Mulej,
Alla tiegħi, ġibt int ukoll il-għali fuq l-
armla li magħha qiegħed noqgħod, billi
tħalli 'l binha jmut?
21 U mtedd tliet darbiet fuq it-tifel, u
sejjaħ il-Mulej, u qal: O Mulej, Alla
tiegħi, nitolbok, ħalli ruħ dat-tifel tarġa'
tidħol fih.
22 U l-Mulej sama' leħen Elija; u ruħ
it-tifel reġgħet ġiet fih, u ħa l-ħajja.
23 U Elija ħa t-tifel, u niżżlu mill-
għorfa ġod-dar, u tah lil ommu: u Elija
qal: Ara, ibnek ħaj.
24 U l-mara qalet lil Elija: Issa b'dan
naf illi int raġel t'Alla, u kelmet il-Mulej
f'fommok hi s-sewwa.

18 U ġara wara ħafna żmien, illi kelmet
il-Mulej ġiet għand Elija fit-tielet
sena, tgħid: Mur, uri ruħek lil Aħab; u
jien nibgħat ix-xita fuq wiċċ l-art.
2 U Elija mar juri ruħu lil Aħab. U kien
hemm ġuħ kbir f'Samarija.
3 U Aħab sejjaħ lil Għabdija, li kien
jagħmel mid-dar. (Issa Għabdija kien
jibża' ħafna mill-Mulej:
4 Għax ġara, meta Ġeżabel kienet
teqred il-profeti tal-Mulej, illi Għabdija
ħa mitt profeta, u ħbiehom ħamsin, ħamsin
f'għerien, u kien jitmagħħom ħobż u
ilma.)
5 U Aħab qal lil Għabdija: Għaddi
mill-pajjiż lejn kull għajn ta' l-ilma, u lejn
kull wied: għandna mnejn insibu l-ħaxix
biex inżommu ħajjin iż-żwiemel u l-bgħula,
li ma nitilfux il-bhejjem kollha.
6 U qasmu l-pajjiż bejniethom biex
iduruh: Aħab mar waħdu minn triq
waħda, u Għabdija mar waħdu minn triq
oħra.
7 U kif Għabdija kien fit-triq, ara, Elija
ltaqa' miegħu: u għarfu, u nxeħet għal
wiċċu, u qal: Huwa int, o sidi Elija?
8 U wieġbu: Jien: mur għid lil sidek:
Hawn hu Elija.
9 U Għabdija qal: Xi dnub qatt jien
għamilt, biex int tagħti l-qaddej tiegħek
f'idejn Aħab, biex joqtolni?
10 Daqskemm hu ħaj il-Mulej, Alla
tiegħek, ma hawnx ġens jew saltna, li sidi
ma bagħatx hemm ifittxek. U meta kienu
jgħidulu: Mhux hawn; kien iġiegħel lil dik
is-saltna jew ġens jaħilfu li ma sabukx.
11 U issa int qiegħed tgħid: Mur, għid
lil sidek: Ara, Elija hu hawn!
12 U jiġri, malli mmur minn ħdejk, illi
l-Ispirtu t'Alla jerfgħek lejn ma nafx fejn;
u hekk meta niġi, u ngħarraf lil Aħab, u hu
ma jistax isibek, joqtolni: iżda jien, il-
qaddej tiegħek, nibża' mill-Mulej minn
tfuliti.
13 Jaqaw ma għarrfux lil sidi x'għamilt
meta kienet Ġeżabel toqtol lill-profeti tal-
Mulej, kif jien ħbejt mitt wieħed mill-
profeti tal-Mulej, ħamsin, ħamsin fil-
għerien, u jien tmajthom ħobż u ilma?
14 U issa inti tgħid: Mur, għid lil
sidek: Ara, Elija hu hawn. Iżda hu
joqtolni!
15 U Elija qal: Daqskemm hu ħaj Alla
ta' l-eżerċti, li jien qiegħed quddiemu, jien
sgur illum nuri ruħi lilu.
16 U mar Għabdija jiltaqa' ma' Aħab,
u tah l-aħbar: u Aħab mar jiltaqa' ma'
Elija.
17 U ġara, malli Aħab ra lil Elija, illi
Aħab qallu: Huwa int li qiegħed tħabbat
lil Iżrael?
18 U wieġeb: Jien ma ħabbatx lil
Iżrael; iżda int, u dar missierek, talli tlaqtu
l-kmandamenti tal-Mulej, u mortu wara
l-Bagħlim.
19 Issa, mela, ibgħat iġma' lejja lil Iżrael
kollu lejn il-muntanja tal-Karmel, u l-
erba' mija u ħamsin profeta ta' Bagħal, u
l-profeti ta' l-Axera, erba' mija, li jieklu
fuq il-mejda ta' Ġeżabel.
20 U hekk Aħab bagħat isejjaħ lil ulied
Iżrael kollha, u ġama' l-profeti lejn il-
muntanja tal-Karmel.
21 U Elija resaq lejn il-poplu kollu, u
qal: Kemm sa ddumu bejn ħaltejn? Jekk
il-Mulej hu Alla, imxu warajh: iżda jekk
Bagħal, imxu warajh: U l-poplu ma
wieġbux kelma.
22 Imbagħad Elija qal lill-poplu: Jien,
jien waħdi, bqajt profeta tal-Mulej: iżda
l-profeti ta' Bagħal huma erba' mija u
ħamsin raġel.
23 Ħa jagħtuna mela żewġ gniedes; u
ħa jagħżlu għalihom ġendus wieħed, u
jqattgħuh biċċiet, u jqegħduh fuq il-ħatab
u ma jqegħdux nar taħtu: u jien nagħmel
il-ġendus l-ieħor, u nqiegħdu fuq il-ħatab,
u ma nqiegħedx nar taħtu:
24 U sejħu isem alla tagħkom, u jien
insejjaħ isem il-Mulej: u Alla, li jwieġeb
bin-nar, hu jkun Alla. U l-poplu kollu
wieġeb, u qal: Tajjeb qal!
25 U Elija qal lill-profeti ta' Bagħal:
Agħżlu ġendus wieħed għalikom, u hejjuh
intom l-ewwel; għax intom ħafna; u sejħu
isem alla tagħkom, iżda taħt tqegħdux
nar.
26 U ħadu l-ġendus li kien mogħti
lilhom, u hejjewh; imbagħad sejħu isem
Bagħal minn filgħodu sa nofs-in-nhar,
igħidu: O Bagħal ismagħna! Iżda ma ġie
ebda leħen, u l-ebda tweġiba. U qabżu fuq
l-altar li kienu għamlu.

27 U ġara f'nofs-in-nhar, illi Elija beda
jiddieħaq bihom, u qal: Għajtu b'leħen
għoli: għax alla hu; għandu mnejn
qiegħed jimmedita, jew warrab, jew f'xi
safra; għandu mnejn rieqed, u jistenbaħ.
28 U għajtu b'leħen għoli, u tqattgħu,
bħalma hi d-drawwa tagħhom, bis-sjuf u
bix-xfafar, sa ma ġera d-demm fuqhom.
29 U ġara, xħin għadda nofs-in-nhar,
illi baqgħu jħabbru sa ħin l-offerta tas-
sagrifiċċju ta' wara nofs-in-nhar, iżda ma
kien hemm ebda leħen, u ħadd ma wieġeb,
u ħadd ma ta widen.
30 U Elija qal lill-poplu kollu: Ersqu
lejja. U l-poplu kollu resaq lejh. U sewwa
l-altar tal-Mulej li kien imġarraf.
31 U Elija ħa tnax-il ġebla, skond il-
għadd tat-tribujiet ta' wlied Ġakobb, li
lilu kienet ġiet kelmet il-Mulej, tgħid:
Iżrael ikun ismek.
32 U bil-ġebel bena altar f'isem il-
Mulej: u għamel kanal madwar l-altar,
jasa' satejn żerriegħa.
33 U qiegħed il-ħatab sewwa, u qatta'
l-gendus biċċiet, u qiegħdu fuq il-ħatab, u
qal: Imlew erba' ġarar ilma, u sawbuh fuq
is-sagrifiċċju tal-ħruq, u fuq il-ħatab.
34 U qal: Agħmlu hekk għat-tieni
darba. U għamlu hekk għat-tieni darba.
U qal: Agħmlu hekk għat-tielet darba. U
għamlu hekk għat-tielet darba.
35 U l-ilma ġera madwar l-altar; u
mela l-kanal ukoll bl-ilma.
36 U ġara fil-ħin ta' l-offerta tas-
sagrifiċċju ta' wara nofs-in-nhar, illi resaq
il-profeta Elija, u qal: Mulej, Alla ta'
Abraham, Iżakk, u Iżrael, ħa jkun
magħruf illum illi int Alla f'Iżrael, u li jien
il-qaddej tiegħek, u li jien għamilt dan
kollu b'kelmtek.
37 Ismagħni, o Mulej, ismagħni, biex
dal-poplu jagħraf illi int il-Mulej Alla,
u li int erġajt dawwartilhom qalbhom lura.
38 Imbagħad niżel nar il-Mulej, u
ħaraq is-sagrifiċċju tal-ħruq, u l-ħatab, u
l-ġebel, u t-trab, u xorob l-ilma li kien
fil-kanal.
39 U malli l-poplu kollu ra dan,
inxteħet għal wiċċu: u qal: Il-Mulej, hu
Alla! Il-Mulej, hu Alla!
40 U Elija qalilhom: Ħudu l-profeti ta'
Bagħal; la tħallu lil ħadd minnhom jaħrab.
U qabduhom: u Elija niżżilhom f'wied
Kison, u qatilhom hemm.
41 U Elija qal lil Aħab: Itla', kul u
ixrob; għax hemm ħoss ta' xita bil-qliel.
42 U hekk Aħab tala' jiekol u jixrob.
U Elija tala' fuq il-quċċata tal-Karmel;
niżel fl-art, u qiegħed wiċċu bejn irkubbtejh.
43 U qal lill-qaddej tiegħu: Itla' issa,
ħares lejn il-baħar. U dak tala', u ħares,
u qal: M'hemm xejn. U Elija qallu: Arġa'
itla' seba' darbiet.
44 U ġara fis-seba' darba, illi qal: Ara,
tiela' sħaba żgħira mill-baħar, daqs id ta'
raġel. U qal: Itla' għid lil Aħab: Hejji
l-mirkeb tiegħek, u inżel, li ma taqbdikx
ix-xita.
45 U ġara f'daqqa waħda, illi s-sema
swied bis-sħab u r-riħ, u kienet xita bil-
qliel. U Aħab rikeb, u telaq lejn Ġiżragħel.
46 U id il-Mulej kienet fuq Elija; u
ħażżem ġenbejh, u ġera quddiem Aħab,
it-triq kollha sa d-daħla ta' Ġiżragħel.

19 Issa Aħab qal lil Ġeżabel kulma kien
għamel Elija, u kif kien qatel lill-
profeti kollha bis-sejf.
2 Imbagħad Ġeżabel bagħtet messaġġier
għand Elija, tgħidlu: Hekk jagħmluli l-
allat, u iżjed minn hekk, jekk għada bħal
issa ma nkunx għamilt ħajtek bħall-ħajja
ta' kull wieħed minnhom.
3 U meta ra hekk, qam, u telaq min-
ħabba ħajtu, u wasal Bir-Saba' ta' Ġuda,
u ħalla l-qaddej tiegħu hemm.
4 Iżda hu baqa' sejjer fid-deżert, jum
mixi, sa ma wasal, u qagħad taħt siġra
tal-ġummar: u xtaq għalih li jmut, u qal:
Biżżejjed! Issa, Mulej, ħudli ħajti; għax
miniex aħjar minn missirijieti.
5 U hu u mimdud u rieqed taħt is-siġra
tal-ġummar, ara, anġlu messu, u qallu:
Qum, u kul.
6 U ħares, u, ara, kien hemm ftira
moħmija fuq il-ġamar, u ġarra ilma ħdejn
rasu. U kiel, u xorob, u raġa' mtedd.
7 U l-anġlu tal-Mulej raġa' ġie t-tieni
darba, u messu, u qal: Qum, u kul; għax
il-mixja twila wisq għalik.
8 U qam, u kiel, u xorob, u mexa bil-
qawwa ta' dik l-ikla erbgħin jum u
erbgħin lejl sa Ħoreb, il-muntanja t'Alla.
9 U hemm daħal f'għar, u qagħad il-
lejl hemmhekk u, ara, ġietu kelmet il-
Mulej, u l-Mulej qallu: X'int tagħmel
hawn, Elija?
10 U wieġeb: Kont kollni ħeġġa għall-
Mulej, Alla ta' l-eżerċti: għax ulied Iżrael
telqu l-għaqda tiegħek, ġarrfu l-altari
tiegħek, u qatlu l-profeti tiegħek bis-sejf;
u bqajt jien waħdi; u jfittxu li jneħħuli ħajti.
11 U l-Mulej qallu: Oħroġ, u ieqaf fuq
il-muntanja quddiem il-Mulej. U, ara,
il-Mulej kien għaddej, u riħ kbir u qawwi
kien jofroq il-muntanji, u jkisser il-blat
quddiem il-Mulej; iżda l-Mulej ma kienx
fir-riħ: u wara r-riħ theżhiż ta' l-art; iżda
l-Mulej ma kienx fit-theżhiż ta' l-art.
12 U wara t-theżhiż ta' l-art, nar; iżda
l-Mulej ma kienx fin-nar: u wara n-nar
ħoss ta' żiffa ħelwa.
13 U ġara, malli Elija sama' l-ħoss, illi
leff wiċċu bil-mantar tiegħu, u ħareġ, u
waqaf f'bieb il-għar, u ġie lejh leħen
igħidlu: X'int tagħmel hawn, Elija?
14 U wieġeb: Kont kollni ħeġġa għall-
Mulej, Alla ta' l-eżerċti: għax ulied Iżrael
telqu l-għaqda tiegħek, ġarrfu l-altari

tiegħek, u qatlu l-profeti tiegħek bis-sejf;
u jien, iva jien, bqajt waħdi; u jfittxu
jneħħuli ħajti.
15 U l-Mulej qallu: Mur, arġa' lejn
triqtek, lejn id-deżert ta' Damasku: u
malli tasal, idlek lil Ħażajel bħala sultan
fuq is-Sirja:
16 Idlek ukoll lil Ġeħu, bin Nimsi,
tidilku bħala sultan fuq Iżrael: u lil
Eliżew, bin Safat, minn Abel-Meħula,
tidilku bħala profeta flokok.
17 U jiġri, li min jeħles mis-sejf ta'
Ħażajel, joqtlu Ġeħu: u min jeħles mis-
sejf ta' Ġeħu, joqtlu Eliżew.
18 Iżda nħalli f'Iżrael sebat elef, l-
irkubbtejn kollha li ma ltwewx quddiem
Bagħal, u kull fomm li ma bisux.
19 U telaq minn hemm, u sab lil Eliżew,
bin Safat, jaħrat bi tnax il-żewġ gniedes
quddiemu, u hu mat-tnax: u Elija għadda
minn ħdejh, u xeħet il-mantar tiegħu fuqu.
20 U Eliżew telaq il-gniedes, u ġera
wara Elija, u qal: Ħallini, nitolbok, inbus
lil missieri, u lil ommi, imbagħad niġi
warajk. U qallu: Arġa' mur lura: għax
x'għamiltlek jien?
21 U ma baqax sejjer warajh, u ħa żewġ
gniedes, u qatilhom, u bl-injam tal-moħriet
sajjar laħamhom, u tahom lill-poplu, u
kielu. Imbagħad qam, u mar wara Elija,
u kien jaqdih.

20 U Ben-Ħadad, is-sultan tas-Sirja,
ġama' l-eżerċti tiegħu kollha: u
kien hemm miegħu tnejn u tletin sultan, u
żwiemel, u mriekeb: u tala', u assedja lil
Samarija, u ħabat għaliha.
2 U bagħat fil-belt messaġġiera lil Aħab,
sultan ta' Iżrael, igħidlu: Hekk igħid
Ben-Ħadad:
3 Il-fidda tiegħek, u d-deheb tiegħek,
huma tiegħi; in-nisa tiegħek ukoll, u
wliedek, imqar l-aħjar fosthom, huma
tiegħi.
4 U s-sultan ta' Iżrael wieġeb u qal: O
sidi sultan, kif tgħid int, jien tiegħek, u
kulma għandi.
5 U l-messaġġiera reġgħu ġew, u qalu:
Hekk igħid Ben-Ħadad: Jien bgħatt
ingħidlek: Il-fidda tiegħek, u d-deheb
tiegħek, u n-nisa tiegħek, u wliedek,
tagħtihomli;
6 Iżda għada, dal-ħin, nibgħat il-
qaddejja tiegħi għandek, u jfittxu darek, u
djar il-qaddejja tiegħek; u jiġri, li kulma
jogħġob lil għajnejk, jaqbduh f'idejhom,
u jeħduh.
7 Imbagħad is-sultan ta' Iżrael sejjaħ
lix-xjuħ kollha tal-pajjiż, u qal: Kunu afu,
nitlobkom, u araw kif dal-bniedem
qiegħed ifittex il-qirda tagħna: għax
bagħat għandi għan-nisa tiegħi, u għal
uliedi, u għall-fidda tiegħi, u għad-deheb
tiegħi; u jien ma ċħadtlu xejn.
8 U x-xjuħ kollha, u l-poplu kollu,
qalulu: La tismax minnu, u la toqgħodlux.
9 Għalhekk Aħab qal lill-messaġġiera
ta' Ben-Ħadad: Għidu lil sidi s-sultan:
Kulma bgħatt titlob lill-qaddej tiegħek
l-ewwel, nagħmlu: iżda dil-ħaġa ma nistax
nagħmilha. U l-messaġġiera telqu, u
ġiebu t-tweġiba lil Ben-Ħadad.
10 U Ben-Ħadad bagħat igħid lil Aħab:
Hekk jagħmluli l-allat, u iżjed minn hekk,
jekk it-trab ta' Samarija jkun biżżejjed
biex jimla qiegħ id il-poplu kollu li għandi
warajja.
11 U s-sultan ta' Iżrael wieġeb u qal:
Ħa ma jiftaħarx min jitħażżem bl-armi
bħal min ineħħihom.
12 U ġara, malli Ben-Ħadad sama' dal-
messaġġ, waqt li kien jixrob, hu u s-slaten
taħt it-tined, illi qal lill-qaddejja tiegħu:
Tqassmu! U tqassmu madwar il-belt.
13 U, ara, profeta ġie għand Aħab,
sultan ta' Iżrael, igħid: Hekk igħid il-
Mulej: Tara dil-kotra kbira kollha? Ara,
jien nerħiha f'idejk illum; u tkun taf li
jien il-Mulej.
14 U Aħab qal: B'min? U wieġeb:
Hekk igħid il-Mulej: Biż-żgħażagħ tal-
kapijiet tal-provinċji. Imbagħad qal Aħab:
Min jibda t-taqbida? U wieġeb: Int.
15 Imbagħad għadd iż-żgħażagħ tal-
kapijiet tal-provinċji, u kienu mitejn u
tnejn u tletin: u warajhom għadd il-poplu
kollu, ulied Iżrael kollha, li kienu sebat
elef.
16 U ħarġu f'nofs-in-nhar. Iżda Ben-
Ħadad kien jixrob u jisker fit-tined,
hu u s-slaten, it-tnejn u tletin sultan li
kienu jgħinuh.
17 U ż-żgħażagħ tal-kapijiet tal-pro-
vinċji ħarġu l-ewwel; u Ben-Ħadad bagħat
jara, u għarrfuh, billi qalulu: Ħarġu xi
rġiel minn Samarija.
18 U qal: Jekk ħarġu bis-sliem, aqbdu-
hom ħajjin; u jekk ħarġu għall-gwerra,
aqbduhom ħajjin.
19 Hekk dawn iż-żgħażagħ tal-kapijiet
tal-provinċji ħarġu mill-belt, u l-eżerċtu li
kien warajhom.
20 U kull wieħed minnhom qatel ir-
raġel tiegħu: u s-Sirjani ħarbu; u Iżrael
għamel għal warajhom: u Ben-Ħadad
ħarab fuq żiemel ma' x'ifirsa.
21 U s-sultan ta' Iżrael ħareġ, u darab
iż-żwiemel u l-imriekeb, u qatel lis-
Sirjani b'taqtiegħa kbira.
22 U l-profeta ġie għand is-sultan ta'
Iżrael, u qallu: Mur, u tqawwa, u kun af
u ara x'għandek tagħmel: għax la tasal
sena oħra s-sultan tas-Sirja jitla' għalik.
23 U l-qaddejja tas-sultan tas-Sirja
qalulu: Allathom huma allat tal-għoljiet;
għalhekk kienu qawwijin aktar minna;
iżda ħa niġġildulhom fil-wita, u sgur li
aħna nkunu qawwijin aktar minnhom.
24 U agħmel dil-ħaġa: Neħħi s-slaten,

kull wieħed minn postu, u qiegħed kaptani
flokhom:
25 U waqqaf eżerċtu, daqs l-eżerċtu li
tlift, żiemel għal żiemel, u mirkeb għal
mirkeb: u niġġildulhom fil-wita, u sgur li
nkunu aqwa minnhom. U sama' kliem-
hom, u hekk għamel.
26 U ġara meta ġiet is-sena, illi Ben-
Ħadad għadd is-Sirjani, u tala' Afek, biex
jitqabad ma' Iżrael.
27 U wlied Iżrael kienu magħdudin, u
ipprovduti bl-ikel, u marru biex jiltaqgħu
magħhom, u wlied Iżrael waqqfu l-kampi-
jiet quddiemhom, qishom żewġ imrieħel
żgħar tal-mogħoż; iżda s-Sirjani mlew
il-pajjiż.
28 U resaq raġel t'Alla, u kellem lis-
sultan ta' Iżrael, u qal: Hekk igħid il-
Mulej: Talli s-Sirjani qalu: Il-Mulej hu
Alla tal-għoljiet, iżda mhux Alla tal-
widien, jien nerħi dil-kotra kbira f'idejk,
u intom tagħrfu li jien il-Mulej.
29 U qagħdu fil-kampijiet quddiem
xulxin għal sebat ijiem. U ġara, illi fis-seba'
jum, qabdet it-taqbida: u wlied Iżrael
qatlu mitt elf raġel tar-riġel f'jum wieħed.
30 Iżda l-bqija ħarbu lejn Afek, fil-belt;
u hemm waqa' sur fuq seba' u għoxrin elf
raġel li kienu baqgħu. U Ben-Ħadad
ħarab, u daħal il-belt, ġo kamra ta'
ġewwa nett.
31 U l-qaddejja tiegħu qalulu: Ara,
issa, aħna smajna li s-slaten ta' dar Iżrael
huma slaten tal-ħniena: għalhekk, nitol-
buk, ħallina nitfgħu xkejjer fuq ġenbejna,
u ħbula fuq rasna, u noħorġu lejn is-sultan
ta' Iżrael: għandu mnejn iħallilek ħajtek.
32 U hekk xeddew xkejjer ma' ġenbej-
hom, u ħbula fuq rashom, u marru għand
is-sultan ta' Iżrael, u qalu: Il-qaddej
tiegħek Ben-Ħadad igħid: Nitolbok,
ħallini ngħix. U qal: Għadu ħaj? Hu
ħija.
33 Issa l-irġiel kienu għassa biex jaraw
jekk toħroġx xi ħaġa minnu, u għaġġlu
ħatfuha minn fommu: u qalu: Ħuk Ben-
Ħadad. Imbagħad qal: Morru ġibuh.
Imbagħad Ben-Ħadad ġie għandu, u
tellgħu fuq il-mirkeb.
34 U Ben-Ħadad qallu: Il-bliet, li
missieri ħa minn għand missierek inrodd-
hom; u int tiftaħ għalik swieq
f'Damasku, bħal ma għamel missieri
f'Samarija. Imbagħad qal Aħab: U jien
b'dan il-ftehim inħallik tmur. U rabat
miegħu għaqda u ħallieh imur.
35 U wieħed raġel minn ulied il-
profeti qal lil sieħbu b'ordni tal-Mulej:
Idrobni, nitolbok. U r-raġel ma riedx
jidorbu.
36 Imbagħad l-ewwel wieħed qallu:
Talli int ma smajtx kelmet il-Mulej, ara,
malli tmur minn ħdejja, iljun joqtlok. U
malli mar minn ħdejh, sabu ljun u qatlu.
37 Imbagħad dak il-profeta sab raġel
ieħor, u qal: Idrobni, nitolbok. U r-raġel
darbu, u ġerħu.
38 Hekk il-profeta telaq, u stenna lis-
sultan fit-triq, u ma weriex min hu billi
qiegħed faxxa fuq għajnejh.
39 U hu u għaddej is-sultan, għajjat
lis-sultan, u qal: Il-qaddej ħareġ f'nofs
it-taqbida; u, ara, raġel warrab u ġiebli
wieħed u qal: Għasses lil dar-raġel: jekk
jaħrab, tkun ħajtek flok ħajtu, jew tħallas
talent tal-fidda.
40 U kif il-qaddej tiegħek kien
imħabbat 'il hawn u 'l hinn, dak ir-raġel
għab. U s-sultan ta' Iżrael qallu: Dan hu
l-ħaqq tiegħek; int qtajtu.
41 U għaġġel ineħħi l-faxxa minn fuq
għajnejh; u s-sultan ta' Iżrael għarfu li
kien wieħed mill-profeti.
42 U l-profeta qallu: Hekk igħid il-
Mulej: Talli ħallejt imur minn idek raġel
mogħti minni biex ikun meqrud, ħajtek
tħallas għal ħajtu, u l-poplu tiegħek flok
il-poplu tiegħu.
43 U s-sultan ta' Iżrael mar lejn daru
qalbu sewda u mdejjaq, u daħal Samarija.

21 U ġara wara dawn il-ħwejjeġ, illi
Nabot, il-Ġiżragħeli, kellu għalqa
dwieli, li kienet f'Ġiżragħel, ma' ġenb il-
palazz ta' Aħab, sultan tas-Samarija.
2 U Aħab kellem lil Nabot, qallu:
Agħtini l-għalqa tad-dwieli tiegħek, biex
nagħmilha ġnien tal-ħxejjex, għax hi qrib
ma' ġenb dari; u flokha nagħtik għalqa
tad-dwieli aħjar minnha; jew, jekk
jaqbillek, nagħtik flus kemm tiswa.
3 U Nabot qal lil Aħab: Il-Mulej
iħarisni li ma nagħtikx wirt missirijieti!
4 U Aħab ġie daru qalbu sewda u
mdejjaq minħabba l-kelma li qallu Nabot,
il-Ġiżragħeli: għax kien qal: Ma nagħtikx
wirt missirijieti! U mtedd fuq soddtu, u
dawwar wiċċu, u ma kielx ħobż.
5 Iżda Ġeżabel, martu, daħlet ħdejh, u
qaltlu: Għaliex l-ispirtu tiegħek hu hekk
imdejjaq, li ma tridx tiekol ħobż?
6 U qalilha: Għax kellimt lil Nabot, il-
Ġiżragħeli, u għidtlu: Agħtini l-għalqa
tad-dwieli tiegħek bi flus; inkella, jekk
trid, nagħtik għalqa tad-dwieli oħra
flokha: u hu wieġeb: Ma nagħtikx il-
għalqa tad-dwieli tiegħi.
7 U Ġeżabel, martu, qaltlu: Jaqaw int
issa sirt sultan fuq Iżrael? qum, u kul xi
ħaġa, u ħa tkun ferħana qalbek: jien
nagħtik il-għalqa tad-dwieli ta' Nabot,
il-Ġiżragħeli.
8 U Ġeżabel kitbet xi ittri b'isem Aħab,
u issiġillathom bis-siġill tiegħu, u bagħtet
l-ittri lix-xjuħ u lill-kbarat li kienu joqogħ-
du ma' Nabot fil-belt tiegħu.
9 U kitbet fl-ittri, billi qalet: Niedu
sawma, u qiegħdu lil Nabot f'ras il-
poplu:

10 U qiegħdu żewġt irġiel mill-agħarr
quddiemu, biex jixhdu kontra tiegħu, billi
jgħidu: Dgħajt b'Alla u bis-sultan.
Imbagħad oħorġuh barra, u ħaġġruh, li
jmut.
11 U n-nies tal-belt, ix-xjuħ u l-kbarat
li kienu joqogħdu f'beltu, għamlu bħal
ma bagħtitilhom Ġeżabel, u bħal ma kien
miktub fl-ittri li kienet bagħtitilhom.
12 Nidew sawma, u qiegħdu lil Nabot
f'ras li-poplu.
13 U ġew żewġ irġiel mill-agħarr, u
qagħdu quddiemu: u dawn l-irġiel mill-
agħarr xehdu kontrih, kontra Nabot,
quddiem il-poplu, billi qalu: Nabot dagħa
b'Alla, u bis-sultan. Imbagħad ħarġuh
barra mill-belt, u ħaġġruh bil-ġebel, li
miet.
14 Imbagħad bagħtu jgħidu lil Ġeżabel:
Nabot kien imħaġġar, u miet.
15 U ġara, xħin Ġeżabel semgħet li
Nabot kien imħaġġar u miet, illi Ġeżabel
qalet lil Aħab: Qum, ħu l-għalqa tad-
dwieli ta' Nabot, il-Ġiżragħeli, li ma riedx
jagħtihielek bi flus: għax Nabot ma
għadux ħaj, iżda mejjet.
16 U ġara, xħin Aħab sama' li Nabot
kien mejjet, illi Aħab qam biex jinżel fil-
għalqa tad-dwieli ta' Nabot, il-Ġiżragħeli,
biex jeħodha.
17 U kelmet il-Mulej ġiet lil Elija, it-
Tisbi, tgħid:
18 Qum, inżel iltaqa' ma' Aħab, sultan
ta' Iżrael, li hu f'Samarija, li qiegħed
fil-għalqa tad-dwieli ta' Nabot, li niżel fiha
biex jagħmilha tiegħu.
19 U kellmu, għidlu: Hekk igħid il-
Mulej: Wara li inti qtilt, ġejt ukoll biex
tiret? U tgħidlu: Hekk igħid il-Mulej.
Fil-post fejn il-klieb lagħqu demm Nabot,
il-klieb jilagħqu demmek, inti wkoll.
20 U Aħab qal lil Elija: Sibtni, o għadu
tiegħi? U Elija wieġeb: Sibtek: għax int
begħt lilek innifsek biex tagħmel dak li hu
ħażin f'għajnejn il-Mulej.
21 Ara, jien inġib il-ħsara fuqek, u
naqta' lil nislek, u neqred lil Aħab kull
raġel, sew l-ilsir u sew il-ħieles f'Iżrael.
22 U nagħmel darek bħal dar Ġero-
bogħam, bin Nebat, u bħal dar Bagħsa,
bin Aħija, għax int xegħiltni bil-qilla, u
ġgħalt lil Iżrael jidneb.
23 U għal Ġeżabel ukoll tkellem il-
Mulej, billi qal: Il-klieb jieklu lil Ġeżabel
ħdejn is-sur ta' Ġiżragħel.
24 Min imut minn dar Aħab fil-belt
jikluh il-klieb; u min imut fir-raba' jikluh
it-tajr ta' l-ajru.
25 Iżda ma kien hemm ħadd bħal
Aħab, li biegħ lilu nnifsu biex jagħmel dak
li hu ħażin f'għajnejn il-Mulej, għax
kienet tgħawwih Ġeżabel, martu.
26 U mexa b'mod wisq moqżież billi
mar wara l-idoli, bħal kulma kienu jagħm-
lu l-Amurrin, li l-Mulej keċċa minn qud-
diem ulied Iżrael.
27 U ġara, malli Aħab sama' dal-kliem,
illi qatta' ħwejġu, u xedd xkora fuq ġismu,
u sam, u kien jimtedd bix-xkora, u jimxi
mitluq.
28 U kelmet il-Mulej ġiet lil Elija, it-
Tisbi, tgħid:
29 Tara kif trażżan Aħab quddiemi?
Talli trażżan quddiemi, ma nġibx il-ħsara
fi żmienu: iżda fi żmien ibnu nġib il-ħsara
fuq daru.

22 U għaddew tliet snin, u ma kienx
hemm gwerra bejn is-Sirja u bejn
Iżrael.
2 U ġara fit-tielet sena, illi Ġosafat,
sultan ta' Ġuda, niżel għand is-sultan ta'
Iżrael.
3 U s-sultan ta' Iżrael qal lill-qaddejja
tiegħu: Ma tafux li tagħna hi Ramot-
Gilgħad, u aħna qegħdin kwieti ma
nagħmlu xejn biex neħduha minn id is-
sultan tas-Sirja?
4 U qal lil Ġosafat: Trid tiġi miegħi biex
naħbat għal Ramon-Gilgħad? U Ġosafat
qal lis-sultan ta' Iżrael: Ikun minni dak li
jkun minnek, min-nies tiegħi bħal min-nies
tiegħek, miż-żwiemel tiegħi bħal miż-
żwiemel tiegħek.
5 U Ġosafat qal lis-sultan ta' Iżrael:
Nitolbok, stħarreġ illum kelmet il-
Mulej.
6 Imbagħad is-sultan ta' Iżrael ġama'
l-profeti flimkien, madwar erba' mitt raġel,
u qalilhom: Immur naħbat għal Ramot-
Gilgħad, jew noqgħod? U wieġbu: Itla';
għax Sidi jerħiha f'idejn is-sultan.
7 U Ġosafat qal: Għad ma hawnx hawn
xi profeta tal-Mulej li nistgħu nistaqsu
lilu?
8 U s-sultan ta' Iżrael qal lil Ġosafat:
Għad hawn wieħed biex nistaqsu kelmet
il-Mulej minn għandu: Mikea, bin Imla.
Iżda jien noboghdu, għax qatt ma
jħabbarli it-tajjeb, imma dejjem il-ħażin.
U qal Ġosafat: Ħa ma jgħidx hekk is-
sultan.
9 Imbagħad is-sultan ta' Iżrael sejjaħ
uffiċjal, u qal: Għaġġel ġib hawn lil
Mikea, bin Imla.
10 U s-sultan ta' Iżrael, u Ġosafat, is-
sultan ta' Ġuda, kienu qegħdin kull
wieħed fuq it-tron tiegħu, lebsin ilbieshom,
fil-misraħ ħdejn id-daħla tal-bieb ta'
Samarija; u l-profeti kollha jħabbru
quddiemhom.
11 U Sedekija, bin Kengħana, għamel
qrun tal-ħadid: u qal: Hekk igħid il-Mulej:
B'dawn tagħtihom int bir-ras lis-Sirjani,
sa ma jintemmu.
12 U l-profeti kollha ipprofetizzaw
hekk, billi qalu: Itla' Ramot-Gilgħad, u

tirbaħ: għax il-Mulej jerħiha f'idejn is-
sultan.
13 Il-messaġġier li mar isejjaħ lil
Mikea kellmu, qal: Ara, kliem il-profeti,
b'leħen wieħed, iħabbar il-ġid lis-sultan:
ħalli mela kelmtek, nitolbok, tkun bħall-
kelma ta' kull wieħed minnhom, u
tkellem dak li hu tajjeb.
14 U Mikea qal: Daqskemm hu ħaj
il-Mulej, dak li jgħidli l-Mulej, lilu ngħid.
15 U ġie għand is-sultan. U s-sultan
qallu: Mikea, immorru naħbtu għal
Ramot-Gilgħad, jew noqogħdu? U
wieġbu: Mur, u tirbaħ: għax il-Mulej
jerħiha f'idejn is-sultan.
16 U qallu s-sultan: Kemm-il darba
nħallfek jien biex ma tgħidlix ħlief is-
sewwa f'isem il-Mulej?
17 U Mikea wieġeb: Rajt lil Iżrael
kollu mxerred fuq il-muntanji, bħal
ngħaġ li m'għandhomx ragħaj: u l-Mu-
lej qal: Dawn m'għandhomx sid: ħa
jerġgħu jmorru bis-sliema kulħadd lejn
daru.
18 U s-sultan ta' Iżrael qal lil Ġosafat:
Ma għidtlikx jien li ma jħabbarlix ġid,
imma deni?
19 U Mikea qal: Isma' mela kelmet
il-Mulej: Jien rajt il-Mulej qiegħed fuq
it-tron tiegħu, u l-eżerċtu kollu tas-sema
wieqaf ħdejh, fil-lemin u fix-xellug.
20 U l-Mulej qal: Min iqarraq b'Aħab,
biex jitla' u jaqa' f'Ramot-Gilgħad? U
wieħed qal ħaġa, u l-ieħor qal oħra.
21 U ħareġ spirtu, u waqaf quddiem
il-Mulej, u qal: Jien inqarraq bih.
22 U l-Mulej qallu: Biex? U wieġeb:
Noħroġ, u nkun spirtu giddieb f'fomm il-
profeti kollha tiegħu. U l-Mulej qallu:
Iva, int tqarraq bih, u tegħleb ukoll:
oħroġ, u agħmel hekk.
23 Issa, ara, il-Mulej qiegħed spirtu
giddieb f'fomm dawn il-profeti kollha
tiegħek, u l-Mulej qata' li jibgħat il-ħsara
fuqek.
24 Imbagħad Sedekija, bin Kengħana
resaq, u ta' daqqa ta' ħarta lil Mikea, u
qal: Kif għadda l-Ispirtu tal-Mulej minn
għandi biex ikellem lilek?
25 U Mikea qal: Int għad tara dak in-
nhar li tidħol tistaħba sa ġol-kamra
ta' ġewwa nett.
26 U s-sultan ta' Iżrael qal: Aqbad lil
Mikea, u arġa' ħudu għand Amon, il-
gvernatur tal-belt, u għand Ġowas, bin
is-sultan;
27 U għid: Hekk igħid is-sultan:
Qiegħdu lil dan fil-ħabs, u itimgħuh ħobż
bil-għaks, u ilma bil-għaks, sa ma niġi
bis-sliema.
28 U qal Mikea: Jekk qatt tarġa' tiġi
lura bis-sliema, ma tkellimx il-Mulej bija.
U qal: Isimgħu dan, intom, il-popli
kollha.
29 Hekk is-sultan ta' Iżrael, u Ġosafat,
is-sultan ta' Ġuda, telgħu Ramot-
Gilgħad.
30 U s-sultan ta' Iżrael qal lil Ġosafat:
Sa nbiddil ħwejġi, biex nidħol fit-taqbida;
iżda int ibqa' bi ħwejġek. U s-sultan
ta' Iżrael biddel ħwejġu, u mar għat-
taqbida.
31 Iżda s-sultan tas-Sirja ta din l-ordni
lit-tnejn u tletin kaptan li kellhom il-
kmand ta' l-imriekeb tiegħu, billi qalil-
hom: Taħbtux u la għaż-żgħir u lanqas
għall-kbir, iżda għas-sultan ta' Iżrael
biss.
32 U ġara, malli l-kaptani ta' l-imriekeb
raw lil Ġosafat, qalu: Sgur li hu s-sultan ta'
Iżrael. U daru biex jiġġildulu: u Ġosafat
beda jgħajjat.
33 U ġara, malli l-kaptani ta' l-imriekeb
raw li ma kienx is-sultan ta' Iżrael, reġgħu
lura minnu.
34 U wieħed ġibed il-qaws fejn ġie ġie,
u laqat lis-sultan ta' Iżrael bejn ix-xquq
tal-malji: għalhekk qal lis-sewwieq tal-
mirkeb tiegħu: Dawwar idek, u oħroġni
mit-taqbida, għax jien miġruħ wisq.
35 U dak in-nhar ħraxet it-taqbida: u
s-sultan kien miżmum wieqaf fil-mirkeb
tiegħu quddiem is-Sirjani, u miet fil-
għaxija: u d-demm ġera mill-ġerħa f'qiegħ
il-mirkeb.
36 U hekk kif niżlet ix-xemx ġriet il-
għajta fl-eżerċtu kollu, tgħid: Kulħadd lejn
beltu, u kulħadd lejn artu.
37 Hekk miet is-sultan, u kien meħud
Samarija; u lis-sultan difnuh Samarija.
38 U ħaslu l-mirkeb fil-għadira ta'
Samarija; u l-klieb lagħqu demmu; (issa
n-nisa żienja kienu jinħaslu hemm;)
skond kelmet il-Mulej li kien qal.
39 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Aħab,
u kulma għamel, u d-dar ta' l-avorju li
bena, u l-bliet kollha li bena, mhumiex
miktubin fi Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta'
Iżrael?
40 U Aħab raqad ma' missirijietu; u
Aħażija, ibnu, saltan floku.
41 U Ġosafat, bin Asa, sar sultan ta'
Ġuda, fir-raba' sena ta' Aħab, sultan ta'
Iżrael.
42 Ġosafat kellu ħamsa u tletin sena
meta beda jsaltan; u saltan ħamsa u
għoxrin sena f'Ġerusalem. U ommu kien
jisimha Għażuba, bint Silħi.
43 U mexa fit-triq kollha ta' Asa,
missieru; u ma darx minnha, u għamel dak
li hu tajjeb f'għajnejn il-Mulej: imma l-
imqades tal-għoljiet ma tneħħewx; għax
il-poplu kien għadu joffri s-sagrifiċċji, u
jaħraq l-inċens fuq l-imqades tal-għoljiet.
44 U Ġosafat kellu s-sliem mas-sultan
ta' Iżrael.
45 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Ġosafat,
u r-rebħiet li għamel, u kif tqabad,
mhumiex miktubin fi Ktieb il-Kronaki
tas-slaten ta' Ġuda?

46 U l-bqija ta' l-irġiel prostituti, li kien
għad baqa' minn żmien Asa, missieru,
warrabhom mill-pajjiż.
47 Ma kienx hemm sultan f'Edom:
gvernatur kien jagħmel ta' sultan.
48 Ġosafat għamel xi ġfien ta' Tarsis
biex imorru Ofir għad-deheb: iżda ma
marrux; għax il-ġfien tkissru f'Għesjon-
Geber.
49 Imbagħad qal Aħażija, bin Aħab,
lil Ġosafat: Ħa jmorru l-qaddejja tiegħi
mal-qaddejja tiegħek fl-iġfien. Iżda Ġosafat
ma riedx.
50 U Ġosafat raqad ma' missirijietu, u
kien midfun ma' missirijietu fil-belt ta'
David, missieru: u Ġeħoram, ibnu, saltan
floku.
51 U Aħażija, bin Aħab, beda jsaltan
fuq Iżrael f'Samarija fis-sena sbatax ta'
Ġosafat, sultan ta' Ġuda, u saltan sentejn
fuq Iżrael.
52 U għamel dak li hu ħażin f'għajnejn
il-Mulej, u mexa fi triq missieru, u fi triq
ommu, u fi triq Ġerobogħam, bin Nebat, li
kien ġagħal lil Iżrael jidneb:
53 Għax hu qeda 'l Bagħal, u miel
quddiemu, u saħħan il-Mulej, Alla ta'
Iżrael, skond kulma għamel missieru.

# It-Tieni Ktieb Tas-Slaten

1 Imbagħad Mowab ixxewwex għal
Iżrael wara mewt Aħab.
2 U Aħażija waqa' mit-tieqa tal-għorfa
tiegħu li kienet f'Samarija, u marad: u
bagħat messaġġiera, u qalilhom: Morru,
staqsu lil Bagħal-Żebub, alla ta' Ekron,
jekk jien infiqx minn dil-marda.
3 Iżda l-anġlu tal-Mulej qal lil Elija
t-Tisbi: Qum, itla' ltaqa' mal-messaġġiera
tas-sultan ta' Samarija, u għidilhom:
Jaqaw għax m'hemmx Alla f'Iżrael, illi
intom sejrin tistaqsu lil Bagħal-Żebub,
alla ta' Ekron?
4 Issa, mela, hekk igħid il-Mulej: Int
ma tinżilx minn fuq is-sodda li tlajt fuqha,
iżda inti sgur tmut. U Elija telaq.
5 U xħin il-messaġġiera reġgħu ġew
lura għandu, qalilhom: Għaliex erġajtu
lura?
6 U qalulu: Tala' raġel jiltaqa' magħna,
u qalilna: Morru, erġgħu lura għand is-
sultan li bagħatkom, u għidulu: Hekk
igħid il-Mulej: Jaqaw għax m'hemmx Alla
f'Iżrael, illi tibgħat tistaqsi lil Bagħal-
Żebub, alla ta' Ekron? Għalhekk, int
ma tinżilx minn fuq is-sodda li tlajt fuqha,
iżda inti sgur tmut.
7 U qalilhom: Kif inhi l-bixra tar-raġel
li tala' jiltaqa' magħkom, u qalilkom
dal-kliem?
8 U wiġbuh: Raġel liebes mantar tax-
xagħar, u mħażżem bi ħżiem tal-ġild ma'
ġenbejh: U qal: Hu Elija t-Tisbi.
9 Imbagħad is-sultan bagħatlu kaptan
ta' ħamsin, u l-ħamsin miegħu. U tala'
għandu: u, ara, kien qiegħed bil-qiegħda
fuq ras il-għolja. U qallu: O raġel t'Alla,
is-sultan qal: Inżel!
10 U Elija wieġeb, u qal lill-kaptan tal-
ħamsin: Jekk jien raġel t'Alla, ħa jinżel
nar mis-sema, u jaħraq lilek u l-ħamsin
miegħek. U niżel nar mis-sema, u ħaraq
lilu u l-ħamsin tiegħu.
11 Raġa' bagħatlu kaptan ieħor ta'
ħamsin bil-ħamsin miegħu. U dan wieġeb
u qallu: O raġel t'Alla, hekk igħid is-
sultan: Għaġġel inżel!
12 U Elija wieġeb, u qallu: Jekk jien
raġel t'Alla, ħa jinżel nar mis-sema, u
jaħraq lilek u l-ħamsin tiegħek. U n-nar
t'Alla niżel mis-sema, u ħaraq lilu u
l-ħamsin tiegħu.
13 U raġa' bagħatlu l-kaptan tat-tielet
ħamsin bil-ħamsin tiegħu. U t-tielet
kaptan tal-ħamsin tala', u xħin wasal niżel
għarkubbtejh quddiem Elija, u talbu bil-
ħniena, u qallu: O raġel t'Alla, nitolbok,
ħa tkun ħajti, u ħajjet dawn il-ħamsin
qaddejja tiegħek, għażiża f'għajnejk.
14 Ara, niżel nar mis-sema, u ħaraq
l-ewwel żewġ kaptani tal-ħamsin mal-
ħamsin tagħhom: għalhekk, issa, ħa tkun
għażiża ħajti f'għajnejk.
15 U l-anġlu tal-Mulej qal lil Elija:
Inżel miegħu: la tibżax minnu. U qam, u
mar miegħu għand is-sultan.
16 U qallu: Hekk igħid il-Mulej: Talli
bgħatt messaġġiera jistaqsu lil Bagħal-
Żebub, alla ta' Ekron, bħalkieku m'hemmx
Alla f'Iżrael biex tistaqsu kelmtu, għal-
hekk is-sodda li tlajt fuqha ma tinżilx
minnha, iżda inti sgur tmut.
17 U hekk miet skond kelmet il-Mulej
li Elija kien tkellem. U Ġeħoram beda
jsaltan minn floku, fit-tieni sena ta'
Ġeħoram, bin Ġosafat, sultan ta' Ġuda;
għax ma kellux iben.
18 Issa l-bqija ta' l-atti li Aħażija
għamel, mhumiex miktubin fi Ktieb il-
Kronaki tas-slaten ta' Iżrael?

2 U ġara, xħin il-Mulej kien wasal biex italla' lil Elija b'riefnu fis-sema, illi Elija mar ma' Eliżew minn Gilgal.

2 U Elija qal lil Eliżew: Oqgħod hawn, nitolbok; għax il-Mulej bagħatni Betel. U Eliżew qallu: Daqskemm hu ħaj il-Mulej, u daqskemm hi ħajja ruħek, jien ma nħallikx. U niżlu Betel.

3 U wlied il-profeti, li kienu Betel, marru jsibu lil Eliżew, u qalulu: Taf li l-Mulej, illum, sa jeħodlok lil sidek minn fuq rasek? U wieġeb: Iva, naf; isktu.

4 U Elija qallu: Eliżew, oqgħod hawn, nitolbok; għax il-Mulej bagħatni Ġerko. U qal: Dakskemm hu ħaj il-Mulej, u dakskemm hi ħajja ruħek, ma nħallikx. U ġew Ġerko.

5 U wlied il-profeti, li kienu Ġerko, marru għand Eliżew, u qalulu: Taf li l-Mulej, illum, sa jeħodlok lil sidek minn fuq rasek? U wieġeb: Iva, naf; isktu.

6 U Elija qallu: Oqgħod hawn, għax il-Mulej bagħatni l-Ġurdan. U qal: Daqskemm hu ħaj il-Mulej, u daqskemm hi ħajja ruħek, ma nħallikx. U marru huma t-tnejn.

7 U ħamsin wieħed minn ulied il-profeti marru, u waqfu biswithom, fil-bogħod; u huma t-tnejn waqfu ħdejn il-Ġurdan.

8 U Elija qabad il-mantar tiegħu, u kebbu, u darab l-ilmijiet, u nferqu 'l hawn u 'l hinn, u għaddew huma t-tnejn fuq art niexfa.

9 U ġara, wara li kienu għaddew, illi Elija qal lil Eliżew: Itlob xi tridni nagħmel għalik, qabel ma nittieħed minnek. U qal Eliżew: Nitolbok, ħa jkunu fuqi żewġt ishma mill-ispirtu tiegħek!

10 U Elija qal: Tlabt ħaġa tqila: madankollu, jekk tarani xħin nittieħed minnek, ikunlek hekk; iżda jekk le, ma jkunx hekk.

11 U ġara, huma u sejrin, u jitkellmu, illi, ara, deher mirkeb tan-nar, u żwiemel tan-nar, li firduhom it-tnejn; u Elija tala' ġo riefnu fis-sema.

12 U Eliżew ra dan, u għajjat: Missieri, missieri! Mirkeb Iżrael, u l-ifirsa tiegħu! U ma rahx iżjed: u qabad fi ħwejġu, u ċarrathom f'biċċtejn.

13 U rafa' wkoll il-mantar ta' Elija, li kien waqagħlu minn fuqu, u raġa' mar, u waqaf ħdejn xatt il-Ġurdan;

14 U ħa l-mantar ta' Elija, li kien waqagħlu minn fuqu, u darab l-ilmijiet, u qal: Fejn hu l-Mulej, Alla ta' Elija? U xħin hu wkoll darab l-ilmijiet, inferqu l' hawn u 'l hinn: u Eliżew għadda.

15 U xħin rawh ulied il-profeti, li kienu Ġerko, biswitu, qalu: L-ispirtu ta' Elija qagħad fuq Eliżew. U marru jilqgħuh, u mielu quddiemu sa l-art.

16 U qalulu: Ara, issa, hawn malqaddeiia tiegħek ħamsin raġel ta' ħila; ħallihom imorru, nitolbok, ifittxu lil sidek: għandu mnejn refgħu l-Ispirtu tal-Mulej, u tefgħu fuq xi waħda mill-muntanji, jew f'xi wieħed mill-widien. U Eliżew wieġeb: La tibagħtux.

17 U meta baqgħu jinsistu sa tħawwad, qal: Ibagħtu. Għalhekk bagħtu ħamsin raġel ta' ħila; u fittxu lil Elija tlitt ijiem, iżda ma sabuhx.

18 U xħin reġgħu ġew għandu (għax hu kien qiegħed Ġerko) qalilhom: Ma għidtilkomx jien: La tmorrux?

19 U n-nies tal-belt qalu lil Eliżew: Ara, nitolbuk, il-qagħda ta' dil-belt tajba, bħal ma jara sidi: iżda l-ilma ħażin, u l-art ħawlija.

20 U qal: Ġibuli borma ġdida, u qiegħdu l-melħ fiha. U ġibuhielu.

21 U ħareġ lejn il-għajn ta' l-ilma, u xeħet fiha l-melħ, u qal: Hekk igħid il-Mulej: Jien infejjaq dan l-ilma, u ma jiġi qatt aktar minnu u la mewt u la art ħawlija.

22 U hekk l-ilmijiet kienu mfejqa sa llum, skond il-kelma li qal Eliżew.

23 U minn hemm tala' Betel: u hu u tiela' fit-triq, ħarġu xi tfal żgħar mill-belt, u ddieħku bih, u qalulu: Itla', ja qargħi! Itla', ja qargħi!

24 U ħares warajh, u rahom, u seħithom f'isem il-Mulej. U ħarġu żewġ orsijiet mill-masġar, u qattgħu minnhom tnejn u erbgħin tifel.

25 U telaq minn hemm lejn il-muntanja tal-Karmel, u minn hemm raġa' lura lejn Samarija.

3 Issa Ġoram, bin Aħab, beda jsaltan fuq Iżrael f'Samarija fis-sena tmintax ta' Ġosafat, sultan ta' Ġuda, u saltan tnax-il sena.

2 U għamel dak li hu ħażin f'għajnejn il-Mulej; iżda mhux bħal missieru, u bħal ommu: għax hu neħħa l-istatwa ta' Bagħal li missieru kien għamel.

3 Madankollu, baqa' mwaħħal ma' dnubiet Ġerobogħam, bin Nebat, li ġagħal lil Iżrael jidneb; ma twarrabx minnhom.

4 U Mesa, sultan ta' Mowab, kien irabbi n-ngħaġ, u kien iħallas lis-sultan ta' Iżrael mitt elf ħaruf, u s-suf ta' mitt elf kibx.

5 Iżda ġara, meta miet Aħab, illi s-sultan ta' Mowab ixxewwex għas-sultan ta' Iżrael.

6 U s-sultan Ġoram ħareġ dak in-nhar minn Samarija, u għadd lil Iżrael kollu.

7 Imbagħad mar, u bagħat igħid lil Ġosafat, sultan ta' Ġuda: Is-sultan ta' Mowab ixxewwex għalija: trid tiġi miegħi biex naħbtu għal Mowab? U wieġeb: Nitla': ikun minni dak li jkun minnek, mill-poplu tiegħi dak li jkun mill-poplu

tiegħek, miż-żwiemel tiegħi dak li jkun
miż-żwiemel tiegħek.
8 U qal: Minn liema triq nitilgħu? U
wieġeb: Mit-triq tad-deżert ta' Edom.
9 Hekk is-sultan ta' Iżrael mar mas-
sultan ta' Ġuda u mas-sultan ta' Edom; u
wara li għamlu dawra ta' sebat ijiem mixi,
ma kienx hemm ilma għall-eżerċtu, u
għall-bhejjem li kellhom warajhom.
10 U s-sultan ta' Iżrael qal: Jaħasra!
Il-Mulej sejjaħ dawn it-tliet slaten flimkien
biex jagħtihom f'id Mowab!
11 Iżda Ġosafat qal: M'hawnx xi
profeta tal-Mulej, biex nistaqsu bih il-
Mulej? U wieħed mill-qaddejja tas-sultan
ta' Iżrael wieġeb u qal: Hawn Eliżew, bin
Safat, li kien isawwab l-ilma fuq idejn
Elija.
12 U Ġosafat qal: Kelmet il-Mulej
miegħu. Hekk is-sultan ta' Iżrael u
Ġosafat u s-sultan ta' Edom niżlu għandu.
13 U Eliżew qal lis-sultan ta' Iżrael:
X'għandi x'naqsam miegħek? Mur għand
il-profeti ta' missierek, u għand il-profeti
ta' ommok. U s-sultan ta' Iżrael qallu: Le:
għax il-Mulej sejjaħ lil dawn it-tliet slaten
flimkien biex jerħihom f'id Mowab.
14 U Eliżew qallu: Daqskemm hu ħaj
il-Mulej ta' l-eżerċti, li lilu jien naqdi, li
kieku ma kienx għal wiċċ Ġosafat, sultan
ta' Ġuda, ma nħarisx lejk, u lanqas narak.
15 Iżda issa ġibuli daqqaq ta' l-arpa. U
ġara, kif id-daqqaq kien idoqq l-arpa, illi
id il-Mulej ġiet fuq Eliżew.
16 U qal: Hekk igħid il-Mulej: Agħmel
dal-wied mimli ġwiebi.
17 Għax hekk igħid il-Mulej: Ma
tarawx riħ, u lanqas taraw xita; iżda dan
il-wied jimtela bl-ilma, biex tixorbu, sew
intom, u sew l-imrieħel tagħkom, u l-
bhejjem tagħkom.
18 U dan ħaġa żgħira f'għajnejn il-
Mulej: u jerħi wkoll lill-Mowabin
f'idejkom.
19 U intom iġġarrfu l-bliet kollha bis-
swar, u kull belt maħtura, u taqtgħu
s-siġar tajba kollha, u ssoddu l-egħjun
kollha ta' l-ilma, u tgħarrqu bil-ġebel
ir-raba' it-tajjeb kollu.
20 U ġara filgħodu, fil-ħin li joffru s-
sagrifiċċju, illi, ara, beda ġej l-ilma mit-triq
ta' Edom, u l-pajjiż mtela bl-ilma.
21 U malli l-Mowabin kollha semgħu
li s-slaten telgħu biex jaħbtu għalihom,
inġemgħu dawk kollha li kienu tajbin biex
jaqbdu l-armi, mill-iżgħar sa l-ixjeħ, u
qagħdu f'tarf arthom.
22 U qamu kmieni filgħodu, u x-xemx
kienet tiddi fuq l-ilma, u l-Mowabin raw
l-ilma biswithom aħmar daqs id-demm:
23 U qalu: Dan demm! Is-slaten sgur
ġew fl-idejn bejniethom, u darbu wieħed
lil ieħor: għalhekk, issa, għall-priża, o
Mowab!
24 U malli waslu ħdejn il-kamp ta'
Iżrael, l-Iżraelin qamu, u darbu lill-
Mowabin, u dawn ħarbu minn quddiem-
hom; u daħlu fil-pajjiż, jidorbu l-Mowabin.
25 U ġarrfu l-bliet, u fuq kull biċċa
raba' tajba kull wieħed tafa' l-ġebla
tiegħu, u mlewha; u saddew l-egħjun
kollha ta' l-ilma, u qatgħu s-siġar tajbin
kollha: f'Kir-Harexet biss ħallew il-ġebel
wieqaf: iżda l-waddaba dawruha, u
ġarrfuha.
26 U xħin is-sultan ta' Mowab ra li
t-taqbida kienet iebsa wisq għalih, ħa
miegħu seba' mitt raġel li jislet is-sejf, biex
jaqsam sas-sultan ta' Edom: iżda ma
setgħux.
27 U ħa l-ibnu l-kbir, li kellu jsaltan wa-
rajh, u offrieh bħala offerta maħruqa fuq
is-sur. U xegħlet qilla kbira għal Iżrael:
u tbiegħdu minnu, u reġgħu lejn arthom.

4 Issa waħda mara min-nisa ta' wlied
il-profeti għajtet lil Eliżew, billi qalet:
Il-qaddej tiegħek, żewġi, miet; u int taf li
l-qaddej tiegħek kien jibża' mill-Mulej: u
dak li għandu jieħu mingħandu ġie biex
jieħu ż-żewġ uliedi biex ikunu lsiera.
2 U Eliżew qalilha: X'nista' nagħ-
millek? għidli, x'għandek fid-dar? U
wieġbet: Il-qaddejja tiegħek ma għandha
xejn id-dar, ħlief ġarra żejt.
3 Imbagħad qal: Mur issellef minn
barra vażetti mingħand il-ġirien tiegħek
kollha, imqar vażetti vojta; u la tissellifix
ftit.
4 U wara li tidħol, tagħlaq il-bieb
warajk u wara wliedek, u sawwab f'dawk
il-vażetti kollha, u dawk li jimtlew warrab-
hom.
5 Imbagħad telqet minn ħdejh, u
għalqet il-bieb warajha, u wara wliedha;
huma jnewlulha il-vażetti, u hi ssawwab
fihom.
6 U ġara, xħin imtlew il-vażetti, illi
qalet lil binha: Newwilli vażett ieħor. U
qalilha: Ma baqax vażett ieħor. U waqaf
iż-żejt.
7 Imbagħad marret u qalet lir-raġel
t'Alla. U qalilha: Mur, bigħ iż-żejt, u
ħallas dejnek; u int u wliedek tgħixu bil-
bqija.
8 Issa ġara li jum wieħed, illi Eliżew
kien għaddej minn Sunem, fejn kien hemm
mara għanja; u ġagħlitu jiekol għandha.
U ġara, illi kull meta kien igħaddi minn
hemm, kien jilwi għal għandha biex jiekol.
9 U qalet lil żewġha: Ara, issa, intbaħt
li dan hu raġel qaddis t'Alla, li jgħaddi
għandna sikwit.
10 Ħa nagħmlu, nitolbok, għorfa żgħira,
mal-ħajt; u nqegħdulu hemm sodda, u
mejda, u siġġu, u gandlier: biex meta jiġi
għandna, jidħol fiha.
11 U ġara jum wieħed, illi wasal Sunem,
u daħal fil-għorfa, u raqad hemm.

12 U qal lil Geħażi, il-qaddej tiegħu:
Sejjaħ lil din is-Sunamija. U xħin
sejħilha, waqfet quddiemu.
13 U qallu: Għidilha issa: Ara, int ħadt
dal-ħsieb kollu għalina: x'nista' nagħ-
millek? Trid min ikellimlek lis-sultan, jew
lill-kap ta' l-eżerċtu? U wieġbet: Jien
ngħammar qalb niesi.
14 U Eliżew qal: X'naqbdu nagħmlu-
lha? U Geħażi wieġeb: Tassew, tfal
m'għandhiex, u żewġha xiħ.
15 U qal: Sejħilha. U xħin sejħilha,
waqfet fil-bieb.
16 U qal: Bħal daż-żmien sena, int
tħaddan iben. U qalet: Le, sidi, raġel
t'Alla, la tigdibx lill-qaddejja tiegħek.
17 U taqlet il-mara, u kellha tifel bħal
dak iż-żmien sena, bħal ma qalilha
Eliżew.
18 U meta kiber it-tifel, jum wieħed
mar ħdejn missieru, ħdejn il-ħassada.
19 U qal lil missieru: Rasi! Rasi! U
missieru qal lill-qaddej: Ħudu għand
ommu.
20 U wara li ħadu, u ġiebu għand
ommu, it-tifel qagħad fuq irkubbtejha sa
nofs-in-nhar, u mbagħad miet.
21 U telgħet, u medditu fuq is-sodda
tar-raġel t'Alla, u għalqet il-bieb warajh,
u ħarġet.
22 U sejħet lil żewġha, u qalet:
Ibgħatli, nitolbok, wieħed mill-qaddejja,
u waħda mill-ħmir, biex immur niġri
għand ir-raġel t'Alla, u narġa' niġi.
23 U qal: Għalfejn sejra għandu llum?
La hu l-qamar ġdid u lanqas is-sibt. U
wieġbet: Kollox sew!
24 Imbagħad xeddet il-ħmara, u qalet
lill-qaddej tagħha: Suq, u imxi; la tnaqqsil-
hiex il-pass minħabba fija, jekk ma
ngħidlikx.
25 U telqet, u ġiet għand ir-raġel t'Alla
fil-muntanja tal-Karmel. U ġara, xħin ir-
raġel t'Alla raha mill-bgħid, illi qal lil
Geħażi, il-qaddej tiegħu: Ara, ġejja
s-Sunamija.
26 Issa iġri, nitolbok, iltaqa' magħha,
u għidilha: Intix tajba? hux tajjeb żewġek?
Hux tajjeb it-tifel? U wieġbet: Tajjeb.
27 U xħin waslet għand ir-raġel t'Alla
fuq il-għolja, qabditu minn riġlejh: iżda
Geħażi resaq biex iwarrabha. U r-raġel
t'Alla qal: Ħalliha, għax ruħha mnikkta
fiha: u l-Mulej ħbieli, u ma qallix.
28 Imbagħad qalet: Jaqaw jien tlabt xi
tifel mingħand sidi? Ma għidtx jien: La
tqarraqx bija?
29 Imbagħad qal lil Geħażi: Ħażżem
ġenbejk, u ħu f'idejk il-ħatar tiegħi, u
itlaq: jekk tiltaqa' ma xi ħadd, la ssellim-
lux; u jekk xi ħadd isellimlek, la
twiġbux: u qiegħed il-ħatar tiegħi fuq
wiċċ it-tifel.
30 U omm it-tifel qalet: Daqskemm
hu ħaj il-Mulej, u daqskemm hi ħajja
ruħek, jien ma nħallikx. U qam, u mar
warajha.
31 U Geħażi, li kien għaddiehom,
qiegħed il-ħatar fuq wiċċ it-tifel; iżda la
kien hemm leħen, u lanqas ħass. Għal-
hekk raġa' lura jiltaqa' ma' Eliżew, u
għarrfu, billi qal: It-tifel ma stenbaħx.
32 U xħin Eliżew wasal id-dar, ara, it-
tifel kien mejjet, mimdud fuq is-sodda
tiegħu.
33 U daħal, u għalaq il-bieb warajhom
it-tnejn, u talab lill-Mulej.
34 U tala', u mtedd fuq it-tifel, u
qiegħed fommu ma' fommu, u għajnejh
ma' għajnejh, u jdejh fuq idejh: u stira
ruħu fuq it-tifel; u saħan ġisem it-tifel.
35 U Eliżew warrab, u beda jimxi fid-
dar 'l hawn u 'l hemm; imbagħad raġa'
tala', u stira ruħu fuq il-tifel: u t-tifel
għatas seba' darbiet, u t-tifel fetaħ
għajnejh.
36 U Eliżew sejjaħ lil Geħażi, u qal:
Sejjaħ lil dis-Sunamija. U sejħilha. U xħin
ġiet ħdejh, qal: Ħu lil ibnek.
37 U daħlet, u nxteħtet f'riġlejh, u
mielet sa l-art, u refgħet lil binha, u ħarġet.
38 U Eliżew raġa' mar Gilgal: u kien
hemm l-għaks fil-pajjiż; u wlied il-profeti
kienu qegħdin quddiemu: u qal lill-
qaddej tiegħu: Qiegħed il-borma l-kbira,
u sajjar it-tisjir għal ulied il-profeti.
39 U wieħed ħareġ fir-raba' jlaqqat il-
ħxejjex, u sab bħal dielja salvaġġa, u
laqqat minnha ħjar salvaġġ, mimli ħoġor,
u xħin ġie, qattagħhom fil-borma tat-
tisjir, għax ma kinux jafu x'inhuma.
40 U qalbu lir-rġiel biex jieklu. U ġara,
huma u jieklu t-tisjir, illi bdew igħajtu, u
qalu: O raġel t'Alla, hawn il-mewt fil-
borma. U ma setgħux jieklu mit-tisjir.
41 Iżda hu qal: Ġibu ftit dqiq. U xeħtu
fil-borma; u qal: Aqleb lin-nies ħa jieklu.
U ma kien hemm xejn ħażin fil-borma.
42 U ġie raġel minn Bagħal-Salisa, u
ġieb lir-raġel t'Alla ħobż tal-bikri, għoxrin
ħobża tax-xgħir, u sbul ta' qamħ ġdid
fil-ħorġa tiegħu. U qal: Agħti lin-nies ħa
jieklu.
43 U l-qaddej tiegħu qal: Kif nista'
nqiegħed dan quddiem mitt raġel? Raġa'
qal: Agħti lin-nies, biex jieklu: għax hekk
igħid il-Mulej: Jieklu, u jibqa' minnu.
44 U qegħdilhom quddiemhom, u
kielu, u baqagħlhom, skond kelmet il-
Mulej.

5 Issa Nagħman, kap ta' l-eżerċtu tas-
sultan tas-Sirja, kien raġel stmat u
onorat ħafna ma' sidu, għax bih il-Mulej
kien ta l-ħelsien lis-Sirja: iżda dar-raġel
qawwi u qalbieni kien imġiddem.
2 U s-Sirjani kienu joħorġu f'qatgħat,
u ġiebu lsira minn art Iżrael tifla żgħira, li
saret qaddejja ta' mart Nagħman.

3 U din qalet lil sidtha: Li kien sidi
jmur quddiem il-profeta, li hemm Sama-
rija! għax hu jfejqu minn ġdiemu.
4 U Nagħman daħal igħarraf lil sidu,
u qallu: Hekk u hekk ma qalet it-tifla li
hi minn art Iżrael.
5 U s-sultan tas-Sirja qal: Mur, mur,
u jien nibgħat ittra lis-sultan ta' Iżrael. U
telaq, u ħa miegħu għaxar talenti tal-
fidda, u sitt elef xekel tad-deheb, u għaxar
tibdiliet ħwejjeġ.
6 U ġieb l-ittra lis-sultan ta' Iżrael, li
kienet tgħid hekk: Issa malli tasallek din
l-ittra, ara, jien inkun bgħattlek lil
Nagħman, qaddej tiegħi, biex tfejqu minn
ġdiemu.
7 U ġara, malli s-sultan ta' Iżrael qara
l-ittra, illi ċarrat ħwejġu, u qal: Huwa jien
Alla, bis-setgħa li mmewwet u nagħti
l-ħajja, biex dar-raġel bagħatli nfejjaq
raġel minn ġdiemu? Kunu afu, u araw, li
hu qiegħed ifittex fuqiex ikollu xi igħid
miegħi!
8 U ġara, malli Eliżew ir-raġel t'Alla
sama' li s-sultan ta' Iżrael ċarrat ħwejġu,
illi bagħat lis-sultan igħidlu: Għaliex
qattajt ħwejġek? Ħa jiġi għandi issa, u
jkun jaf li hemm profeta f'Iżrael.
9 Imbagħad Nagħman ġie biż-żwiemel
tiegħu u bl-imriekeb tiegħu, u waqaf
f'bieb id-dar ta' Eliżew.
10 U Eliżew bagħat messaġġier igħidlu:
Mur inħasel seba' darbiet fil-Ġurdan, u
laħmek jarġa' jiġik, u int tissaffa.
11 Iżda Nagħman għadab, u telaq, u
qal: Ara, jien ħsibt li hu sgur sa joħroġ
lejja, u jsejjaħ isem il-Mulej, Alla tiegħu,
u jxejjer idu fuq il-parti l-marida, u jfejjaq
l-imġiddem.
12 Jaqaw Abana u Farfar mhumiex
xmajjar ta' Damasku, aħjar mill-ilmijiet
kollha ta' Iżrael? Ma nistax ninħasel
fihom biex nindaf? U dar, u telaq
imgħaddab.
13 U l-qaddejja tiegħu resqu, u kell-
muh, u qalu: Missieri, kieku l-profeta
qallek tagħmel xi ħaġa kbira, ma kontx
tagħmilha? Kemm aktar, meta qallek:
Inħasel, u tissaffa?
14 Imbagħad niżel, u għodos seba'
darbiet fil-Ġurdan, skond kelmet ir-raġel
t'Alla, u ġismu raġa' sar bħal ta' tifel
żgħir, u ssaffa.
15 U raġa' mar għand ir-raġel t'Alla,
hu u l-qatgħa kollha tiegħu; u xħin wasal,
waqaf quddiemu, u qal: Ara, issa naf li
mhemmx Alla fl-art kollha ħlief f'Iżrael.
U issa, nitolbok, ħu għotja mingħand
il-qaddej tiegħek.
16 Iżda Eliżew wieġeb: Daqskemm hu
ħaj il-Mulej, li quddiemu jien wieqaf, ma
nieħu xejn. U għafsu biex jieħu l-għotja,
iżda ma riedx.
17 U Nagħman qal: Jekk ma tridx, ħa
tingħata mela lill-qaddej tiegħek tagħbija
ta' żewġ bgħula ħamrija, għax il-qaddej
tiegħek ma joffrix iżjed offerti maħruqa u
sagrifiċċji lill-allat oħra, iżda lill-Mulej.
18 F'dil-ħaġa l-Mulej jaħfer il-qaddej
tiegħek: meta sidi jidħol fit-tempju ta'
Rimmon biex iqim hemm, u jmil fuq
driegħi, u jien inqim fit-tempju ta'
Rimmon; meta nqim fit-tempju ta'
Rimmon, il-Mulej jaħfer lill-qaddej
tiegħek f'dil-ħaġa.
19 U Eliżew qallu: Mur bis-sliema. U
Nagħman tbiegħed minnu xi ftit.
20 Iżda Geħażi, il-qaddej ta' Eliżew,
ir-raġel t'Alla, qal bejnu u bejn ruħu:
Ara, sidi ħeles lil Nagħman, das-Sirjan,
biex ma jilqax minn idu dak li ġieb: iżda,
daqskemm hu ħaj il-Mulej, niġri għal
warajh, u nieħu xi ħaġa mingħandu.
21 U hekk Geħażi ġera wara Nagħman.
U xħin Nagħman rah jiġri warajh, niżel
mill-mirkeb biex jilqgħu, u qal: Kollox
sewwa?
22 U Geħażi qal: Kollox sewwa. Sidi
bagħatni ngħidlek: Ara, dal-ħin waslu
għandi żewġ żgħażagħ minn art għoljiet
Efrajm, minn ulied il-profeti: agħtihom,
nitolbok, talent tal-fidda, u żewġ tibdiliet
ħwejjeġ.
23 U Nagħman qal: Jekk jogħġbok, ħu
żewġ talenti. U ġagħlu, u rabat żewġ
talenti tal-fidda f'żewġ xkejjer, b'żewġ
tibdiliet, u qiegħdhom fuq tnejn mill-
qaddejja tiegħu; u ġarrewhom quddie-
mu.
24 Xħin wasal fil-għolja, ħadhom minn
idejhom, u refagħhom id-dar: u bagħat
ir-rġiel, u telqu.
25 Iżda hu daħal, u qagħad quddiem
sidu. U Eliżew qallu: Fejn kont, Geħażi?
U dan wieġeb: Il-qaddej tiegħek ma mar
imkien.
26 U Eliżew qallu: Jaqaw qalbi ma
ġietx miegħek, waqt li dak ir-raġel niżel
minn fuq il-mirkeb tiegħu biex jiltaqa'
miegħek? Huwa l-waqt li tieħu l-fidda, u
li tieħu l-ħwejjeġ, u egħlieqi taż-żebbuġ, u
egħlieqi tad-dwieli, u ngħaġ u baqar, u
qaddejja rġiel, u qaddejja nisa?
27 Għalhekk il-ġdiem ta' Nagħman
jeħel miegħek, u ma' nislek għal dejjem.
U Geħażi ħareġ minn quddiemu mġiddem
abjad bħas-silġ.

6 U wlied il-profeti qalu lil Eliżew: Ara,
issa, il-post li qegħdin fih quddiemek
dejjaq wisq għalina.
2 Ħa mmorru, nitolbuk, sal-Ġurdan, u
nieħdu kull wieħed minn hemm travu, u
ħa nagħmlu hemm post għalina, fejn
nistgħu ngħammru fih. U wieġeb: Morru.
3 U wieħed qal: Jogħġbok tiġi mal-
qaddejja tiegħek. U wieġeb: Niġi.
4 U hekk mar magħhom. U xħin waslu
l-Ġurdan, qatgħu l-injam.

5 Iżda xħin wieħed kien qiegħed jaqta'
travu, ras il-mannara waqgħetlu fl-ilma:
u għajjat, u qal: Ah! sidi! kienet
misselfa.
6 U r-raġel t'Alla qal: Fejn waqgħet?
U wrieh il-post. U Eliżew qata' biċċa
njama, u tefagħha hemm; u l-ħadida
telgħet fil-wiċċ.
7 Għalhekk qal: Erfagħha. U medd
idu, u ħadha.
8 Imbagħad is-sultan tas-Sirja kien
jitqabad kontra Iżrael, u ftiehem mal-
qaddejja tiegħu, billi qal: F'dak u dak
il-post ikun il-kamp tiegħi.
9 U r-raġel t'Alla bagħat igħid lis-
sultan ta' Iżrael: Ħares li ma tgħaddix
minn dak il-post; għax is-Sirjani neżlin
dik in-naħa.
10 U s-sultan ta' Iżrael bagħat fil-post
li qallu u għarrfu bih ir-raġel t'Alla; u
għasses hemm mhux darba u tnejn.
11 Din il-ħaġa ħawdet wisq qalb is-
sultan tas-Sirja, u sejjaħ il-qaddejja
tiegħu, u qalilhom: Għiduli, wieħed
minnkom, min xliena mas-sultan ta'
Iżrael?
12 U qal wieħed mill-qaddejja: Ħadd,
sidi sultan: iżda Eliżew, il-profeta, li hu
f'Iżrael, igħarraf lis-sultan ta' Iżrael il-
kliem li int tgħid fil-kamra tiegħek tar-
rqad.
13 U qal: Morru, u araw fejn hu, biex
nibgħat naqbdu. U għarrfuh, qalulu: Ara,
qiegħed f'Dotan.
14 Għalhekk is-sultan bagħat hemm
żwiemel, u mriekeb, u eżerċtu kbir: u ġew
bil-lejl, u dawru l-belt.
15 U xħin qam kmieni l-qaddej tar-
raġel t'Alla, u ħareġ barra, ara, eżerċtu
kien qiegħed idawwar il-belt bi żwiemel u
mriekeb. U l-qaddej tiegħu qallu: Ah!
sidi! kif nagħmlu?
16 U wieġeb: La tibżax: għax dawk li
huma magħna huma aktar milli huma
magħhom.
17 U Eliżew talab, u qal: O Mulej,
nitolbok, iftaħlu għajnejh, biex jara. U
l-Mulej fetaħ għajnejn il-qaddej; u ra: u,
ara, il-muntanja kienet mimlija kollha
żwiemel u mriekeb tan-nar madwar
Eliżew.
18 U xħin niżlu ħdejh, Eliżew talab
lill-Mulej, u qal: Idrob dawn in-nies,
nitolbok, bil-għama. U darabhom bil-
għama skond kelmet Eliżew.
19 U qalilhom Eliżew: Mhix din it-triq,
u din mhix il-belt: ejjew warajja, u jien
inġibkom għand ir-raġel li qegħdin tfittxu.
Iżda hu ħadhom Samarija.
20 U ġara, xħin daħlu Samarija, illi
Eliżew qal: Mulej, iftaħ għajnejn dawn
in-nies, biex jaraw. U l-Mulej fetaħ
għajnejhom, u raw; u, ara, huma kienu
f'nofs Samarija.
21 U s-sultan ta' Iżrael qal lil Eliżew,
xħin rahom: Missier, nidrobhom? nidrob-
hom?
22 La tidrobhomx: tidrob int dawk li
qbadthom b'sejfek u b'qawsek? Qegħdil-
hom ħobż u ilma, biex jieklu u jixorbu, u
mbagħad imorru għand sidhom.
23 U għamlilhom ikla kbira: u wara li
kielu u xorbu, bagħathom, u marru għand
sidhom. U hekk il-qtajja tas-Sirjani ma
żidux iżjed jiġu f'art Iżrael.
24 U ġara wara dan, illi Ben-Ħadad,
sultan tas-Sirja, ġama' l-eżerċtu tiegħu
kollu, u tala', u dawwar lil Samarija.
25 U kien hemm ġuħ kbir f'Samarija:
u, ara, is-Sirjani kienu hekk għalquha li
ras ta' ħmar kienet tinbiegħ tmenin xekel
tal-fidda, u r-raba' waħda ta' qab ħmieġ
tal-ħamiem ħames xwiekel tal-fidda.
26 U hu u għaddej is-sultan ta' Iżrael
minn fuq is-sur mara għajtitlu, billi qalet:
Għajnuna, o sidi, sultan!
27 U qal: Jekk ma jgħinikx il-Mulej,
biex tridni ngħinek jien? bl-andar jew
bil-magħsar?
28 U s-sultan qalilha: X'għandek? U
hi wieġbet: Din il-mara qaltli: Agħtini
l-ibnek biex nikluh illum, u 'l ibni nikluh
għada.
29 U sajjarna 'l ibni, u kilnieh:
imbagħad il-jum ta' wara għidtilha:
Agħtini 'l ibnek biex nikluh: iżda hi ħbietu
lil binha.
30 U ġara, malli s-sultan sama' kliem
il-mara, illi ċarrat ħwejġu, waqt li kien
għaddej minn fuq is-sur; u l-poplu ħares,
u ra li kien liebes xkora fuq ġismu minn
ġewwa.
31 U qal: Hekk jagħmilli Alla, u iżjed
minn hekk, jekk tibqa' ras Eliżew, bin
Safat, fuqu llum.
32 Iżda Eliżew kien qiegħed f'daru, u
x-xjuħ kienu qegħdin għandu; u s-sultan
bagħat raġel minn quddiemu; iżda qabel
ma wasal il-messaġġier għandu, Eliżew qal
lix-xjuħ: Taraw kif dan l-iben ta' qattiel
bagħat ineħħili rasi? Ħarsu: malli jasal il-
messaġġier, agħlqu l-bieb, u rossuh mal-
bieb: ma tisimgħux warajh ħoss il-mixi ta'
sidu?
33 U hu u jitkellem magħhom, ara,
il-messaġġier niżel lejh; u qal: Ara, din
il-ħsara hi minn għand il-Mulej; x'għandi
nittama iżjed mingħand il-Mulej?

7 Imbagħad qal Eliżew: Isimgħu kelmet
il-Mulej. Hekk igħid il-Mulej: Għada,
bħal issa, sea smid tinbiegħ xekel, u satejn
xgħir xekel, f'bieb Samarija.
2 Imbagħad il-kaptan, li fuq driegħu
s-sultan kien qiegħed iżomm, wieġeb lir-
raġel t'Alla, u qal: Ara, jekk il-Mulej
jagħmel twieqi fis-sema, jista' jkun dan?
Imbagħad wieġeb Eliżew: Ara, int tara
dan b'għajnejk, iżda minnu ma tikolx.

3 U kien hemm erba' rġiel imġiddmin
fid-daħla ta' bieb il-belt: u qalu wieħed lil
ieħor: Għaliex qegħdin aħna hawn sama
mmutu?
4 Jekk ngħidu: Nidħlu l-belt, hemm
il-ġuħ fil-belt, u mmutu hemm: u jekk
noqogħdu hawn, immutu wkoll. Issa għal-
hekk ejjew nidħlu fil-kamp tas-Sirjani:
jekk iħalluna ħajjin, ngħixu; u jekk
joqtluna, immutu.
5 U qamu filgħaxija, biex imorru fil-
kamp tas-Sirjani: u xħin waslu f'tarf
il-kamp tas-Sirjani, ara, ma kien hemm
ħadd.
6 Għax il-Mulej kien samma' fil-kamp
tas-Sirjani, ħoss ta' mriekeb, u ħoss ta'
żwiemel, u ħoss ta' eżerċtu kbir, u qalu
wieħed 'l ieħor: Ara, is-sultan ta' Iżrael
xtara kontra tagħna s-slaten tal-Ħittin, u
s-slaten ta' l-Eġizzjani, biex jiġu għal
fuqna.
7 Għalhekk qamu u ħarbu filgħaxija, u
ħallew it-tined tagħhom, u ż-żwiemel
tagħhom, u l-ħmir tagħhom, u l-kamp kif
kien, u ħarbu għal ħajjithom.
8 U xħin waslu dawk l-imġiddmin
f'tarf il-kamp, daħlu f'tinda, u kielu, u
xorbu, u ħadu minn hemm fidda, u deheb,
u lbiesi, u marru jaħbuhom; u reġgħu ġew,
u daħlu f'tinda oħra, u ħadu minn hemm
ukoll, u marru jaħbuh.
9 Imbagħad qalu wieħed lil ieħor:
M'aħniex nagħmlu sewwa: dal-jum, hu
jum ta' ħbar tajba, iżda aħna qegħdin
sektin: jekk nistennew sad-dawl ta'
filgħodu, inkunu magħdudin bħala ħatja:
għalhekk issa ejja mmorru, u nħabbru lil
dar is-sultan.
10 U marru, u sejħu lill-bewwieba tal-
belt, u ħabbrulhom, qalulhom: Morna
fil-kamp tas-Sirjani u, ara, m'hemm ħadd,
lanqas leħen ta' bniedem, biss żwiemel
marbuta, u ħmir marbuta, u t-tined kif
kienu.
11 U għajtu l-bewwieba, u wasslu
l-aħbar ġewwa f'dar is-sultan.
12 U s-sultan qam bil-lejl, u qal lill-
qaddejja tiegħu: Ħa ngħarrafkom issa
x'għamlulna s-Sirjani. Jafu li aħna
mġewħin; għalhekk ħarġu mill-kamp biex
jinħbew fir-raba', igħidu: Malli joħorġu
mill-belt, naqbduhom ħajjin, u nidħlu
fil-belt.
13 U wieħed mill-qaddejja wieġeb u
qal: Nitolbok, ħa nieħdu ħamsa miż-
żwiemel li għad baqa' fil-belt (ara, huma
bħall-kotra kollha ta' Iżrael li baqa' fil-
belt: ara, huma bħall-kotra kollha ta'
Iżrael li ntemmu:) u ħa nibagħtu naraw.
14 Għalhekk ħadu żewġ imriekeb biż-
żwiemel; u s-sultan bagħathom wara
l-eżerċtu tas-Sirjani, u qal: Morru u
araw!
15 U marru warajhom sal-Ġurdan: u,
ara, it-triq kollha kienet mimlija lbiesi, u
ħwejjeġ oħra, li s-Sirjani rmewhom fil-
għaġla tagħhom. U l-messaġġiera reġgħu
lura, u qalu lis-sultan.
16 U l-poplu ħareġ, u ħataf kulma sab
fit-tined tas-Sirjani. U hekk sea smid kien
jinbiegħ xekel, u satejn xgħir xekel, skond
kelmet il-Mulej.
17 U s-sultan kien ħalla l-bieb tal-belt
fi ħsieb il-kaptan, li hu kien iżomm ma'
driegħu; u l-poplu għaffġu fil-bieb, u miet,
bħal ma kien ħabbar ir-raġel t'Alla, meta
s-sultan niżel għandu.
18 U ġara, meta r-raġel t'Alla kien
kellem lis-sultan, billi qallu: Satejn xgħir
xekel, u sea smid xekel, ikun jinbiegħ
għada bħal issa f'bieb Samarija:
19 Imbagħad il-kaptan wieġeb lir-raġel
t'Alla, u qal: Ara, issa, jekk il-Mulej
jagħmel twieqi fis-sema, jista' jkun dan?
U Eliżew qallu: Inti tara b'għajnejk, u
minnu ma tikolx.
20 U hekk ġralu: għax il-poplu għaffġu
fil-bieb u miet.

8 Imbagħad Eliżew kellem lill-mara, li
kien qajmilha lil binha mill-mewt, u
qal: Qum, u itlaq int u darek, u għammar
fejn tista' tgħammar: għax il-Mulej sejjaħ
il-ġuħ, u dalwaqt jiġi wkoll għal seba' snin.
2 U l-mara qamet, u għamlet skond il-
kelma tar-raġel t'Alla, u telqet hi u darha,
u għammret f'art il-Filistin seba' snin.
3 U ġara wara seba' snin, illi l-mara
reġgħet ġiet minn art il-Filistin: u marret
titlob lis-sultan għal darha, u għall-għalqa
tagħha.
4 U s-sultan kien jitkellem ma' Geħażi,
il-qaddej tar-raġel t'Alla, igħidlu: Għidli
l-egħġubijiet kollha li għamel Eliżew.
5 U ġara, fil-waqt li kien qiegħed igħid
lis-sultan kif Eliżew kien qajjem ġisem
mejjet għall-ħajja, illi, ara, il-mara, li kien
qajmilha lil binha għall-ħajja, għajtet lis-
sultan għal darha, u għall-għalqa tagħha.
U Geħażi qal: O sidi, sultan, din hi l-mara,
u dan hu binha, li Eliżew qajmu għall-
ħajja.
6 U s-sultan staqsa lill-mara, u hi
qaltlu. U s-sultan qal lil wieħed uffiċjal:
Jirtadd kulma kellha, u l-prodotti kollha
tal-għalqa mill-jum li ħalliet il-pajjiż
s'issa.
7 U Eliżew mar Damasku; u Ben-
Ħadad, is-sultan tas-Sirja kien marid; u
tawh l-aħbar, qalulu: Ġie r-raġel t'Alla sa
hawn.
8 U s-sultan qal lil Ħażajel: Ħu għotja
f'idek, u mur ilqa' r-raġel t'Alla, u staqsi
l-Mulej mingħandu, għidlu: Infiq minn
dil-marda tiegħi?
9 U hekk Ħażajel mar jilqgħu, u ħa
miegħu għotja erbgħin ġemel mgħobbijin
b'kull ġid ta' Damasku. Xħin wasal,
waqaf quddiemu, u qal: Ibnek Ben-Ħadad,

sultan tas-Sirja, bagħatni għandek, igħidlek: Infiq minn dil-marda tiegħi?

10 U Eliżew wieġbu: Mur għidlu: Tfiq sgur: imma l-Mulej urieni li hu sgur imut.

11 U r-raġel t'Alla waqqaf ħarstu fuqu, hekk li Ħażajel staħa: u r-raġel t'Alla beka.

12 U qal Ħażajel: Għaliex qiegħed jibki sidi? Eliżew wieġeb: Għax naf il-ħsara li tagħmel lil ulied Iżrael: il-furtizzi tagħhom tagħtihom in-nar: iż-żgħażagħ tagħhom toqtolhom bis-sejf, it-trabi tagħhom tisħaqhom, u n-nisa tqal tagħhom taqsamhom.

13 U Ħażaël qal: Mela l-qaddej tiegħek xi kelb biex jagħmel ħwejjeġ kbar bħal dawn? U Eliżew wieġeb: Il-Mulej urieni li int tkun sultan tas-Sirja.

14 U telaq minn għand Eliżew, u mar għand sidu, li qallu: X'qallek Eliżew? U wieġeb: Qalli li tfiq sgur.

15 U ġara l-għada, illi Ħażajel ħa liżar, u għaddsu fl-ilma, u firxu fuq wiċċ issultan, u s-sultan miet: u Ħażajel sar sultan floku.

16 U fil-ħames sena ta' Ġoram, bin Aħab, sultan ta' Iżrael, sar sultan Ġoram, bin Ġosafat, sultan ta' Ġuda.

17 Kellu tnejn u tletin sena meta sar sultan, u saltan tminn snin f'Ġerusalem.

18 U mexa fit-triq tas-slaten ta' Iżrael, bħal ma għamlet dar Aħab: għax bint Aħab kienet martu: u għamel dak li hu ħażin f'għajnejn il-Mulej.

19 Iżda l-Mulej ma riedx jeqred lil Ġuda minħabba David, qaddej tiegħu, bħal ma wiegħdu li jagħti dejjem xrara lilu u lil uliedu.

20 Fi żmienu xxewwex Edom minn taħt idejn Ġuda, u għamlu sultan għalihom.

21 Imbagħad Ġoram għadda Sagħir bl-imriekeb kollha miegħu. U qam bil-lejl, u kisser lill-Idumin li kienu dawru lilu u lill-kaptani ta' l-imriekeb tiegħu: iżda l-eżerċtu tiegħu ħarab lejn it-tined tiegħu.

22 U hekk Edom ħeles minn taħt idejn Ġuda sa dan il-jum. Imbagħad ħelset ukoll Libna fl-istess żmien.

23 U l-bqija ta' l-atti ta' Ġoram, u kulma għamel, mhumiex miktubin fi Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Ġuda?

24 U Ġoram raqad ma' missirijietu, u kien midfun ma' missirijietu f'belt David; u saltan Aħażija, ibnu, floku.

25 Fis-sena tnax ta' Ġoram, bin Aħab, sultan ta' Iżrael, sar sultan Aħażija, bin Ġoram, sultan ta' Ġuda.

26 Tnejn u għoxrin sena kellu Aħażija meta sar sultan; u saltan sena f'Ġerusalem. U isem ommu kien Għatalija, bint Għomri, sultan ta' Iżrael.

27 U mexa fit-triq ta' dar Aħab, u għamel dak li hu ħażin f'għajnejn il-Mulej, bħal ma għamlet dar Aħab: għax kien imħatten ma' dar Aħab.

28 U mar ma' Ġoram, bin Aħab, biex jitqabad ma' Ħażajel, sultan tas-Sirja, f'Ramot-Gilgħad; u s-Sirjani darbu lil Ġoram.

29 U s-sultan Ġoram raġa' lura biex jiddewwa f'Ġiżragħel mill-ġrieħi li ġerħuh is-Sirjani f'Rama, hu u jitqabad ma' Ħażajel, sultan tas-Sirja. U Aħażija, bin Ġoram, sultan ta' Ġuda, niżel biex jara lil Ġoram, bin Aħab, f'Ġiżragħel, għax kien marid.

9 U Eliżew, il-profeta, sejjaħ lil wieħed minn ulied il-profeti, u qallu: Ħażżem ġenbejk, u ħu f'idek dan il-flixkun żejt, u mur Ramot-Gilgħad.

2 U xħin tasal hemm, ħares hemm għal Ġeħu, bin Ġosafat, bin Nimsi; idħol, u qajmu minn nofs ħutu, u daħħlu f'kamra ta' ġewwa nett.

3 Imbagħad ħu l-flixkun taż-żejt, u sawbu fuq rasu, u għid: Hekk igħid il-Mulej: Dliktek sultan fuq Iżrael. Imbagħad iftaħ il-bieb, u aħrab, u la titnikkirx.

4 U hekk iż-żagħżugħ, il-qaddej tal-profeta, telaq lejn Ramot-Gilgħad.

5 U xħin wasal, ara, il-kaptani ta' l-eżerċtu kienu bil-qiegħda flimkien, u qal: Għandi kelma għalik, kaptan. U Ġeħu qal: Lil min minna lkoll? U qal: Lilek, kaptan.

6 U Ġeħu qam, u daħal id-dar: u ż-żagħżugħ sawwablu ż-żejt fuq rasu, u qallu: Hekk igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael: Dliktek sultan fuq il-poplu tal-Mulej, fuq Iżrael.

7 U int tidrob lil dar Aħab, sidek, biex nitħallas ta' demm il-qaddejja tiegħi, il-profeti, u tad-demm tal-qaddejja kollha tal-Mulej, minn id Ġeżabel.

8 Għax id-dar kollha ta' Aħab għandha tintemm, u neqred lil Aħab kull raġel, sew min hu lsir u sew minn hu ħieles f'Iżrael.

9 U nagħmel lil dar Aħab bħal dar Ġerobogħam, bin Nebat, u bħal dar Bagħsa, bin Aħija:

10 U l-klieb jieklu lil Ġeżabel fil-għalqa ta' Ġiżragħel, u ma jkun hemm ħadd min jidfinha. U ż-żagħżugħ fetaħ il-bieb, u ħarab.

11 Imbagħad Ġeħu ħareġ ħdejn il-qaddejja ta' sidu: u wieħed qallu: Kollox sewwa? Għaliex ġie għandek dal-miġnun? U qalilhom: Intom tafuh ir-raġel u kliemu.

12 U qalu: Mhux tassew; għidilna issa! U qal: Hekk u hekk qalli, u qal: Hekk qal il-Mulej: Dliktek sultan fuq Iżrael.

13 Imbagħad għaġġlu, u kull wieħed ħa l-mantar tiegħu, u firxu taħtu fuq it-taraġ, u daqqu t-trombi, u qalu: Ġeħu sultan!

14 U hekk Ġeħu, bin Ġosafat, bin Nimsi, ikkunfeffa kontra Ġoram. (Issa Ġoram, ma' Iżrael kollu, kien qiegħed

igħasses f'Ramot-Gilgħad, minħabba Ħażajel, sultan tas-Sirja.
15 Iżda s-sultan Ġoram raġa' lura biex
jiddewwa f'Ġiżragħel mill-ġrieħi li ġerħuh is-Sirjani, hu u jitqabad ma' Ħażajel, sultan tas-Sirja.) U Ġeħu qal: Jekk jidhrilkom hekk, ħalli ħadd ma joħroġ u lanqas jaħrab mill-belt, biex imur jagħti l-aħbar f'Ġiżragħel.
16 U hekk Ġeħu rikeb mirkeb, u mar
Ġiżragħel; għax Ġoram kien hemm mixħut. U Aħażija, sultan ta' Ġuda, kien nieżel jara lil Ġoram.
17 Issa l-għassies kien qiegħed fuq it-
torri f'Ġiżragħel, u ra l-qatgħa ta' Ġeħu ġejja, u qal: Nara qatgħa. U Ġoram qal: Ħu fieres, u ibgħatu jilqagħhom, u jgħidilhom: Hux kollox bis-sliem?
18 U hekk mar fieres jiltaqa' miegħu, u
qal: Hekk igħid is-sultan: Hux kollox bis-sliem? U Ġeħu qal: X'għandek x'taqsam mas-sliem? Dur għal warajja. U l-għassies ħabbar, qal: Wasal il-messaġġier sa ħdejhom, u ma raġax lura.
19 Imbagħad bagħat fieres ieħor, u xħin
wasal ħdejhom, qal: Hekk igħid is-sultan: Hux kollox bis-sliem? U Ġeħu wieġeb: X'għandek x'taqsam mas-sliem? Dur għal warrajja.
20 U l-għassies ħabbar, qal: Wasal sa
ħdejhom, u ma raġax lura: u s-sewqien bħas-sewqien ta' Ġeħu, bin-Nimsi, għax isuq bħal miġnun.
21 U Ġoram qal: Hejji l-mirkeb! U
hejjewlu l-mirkeb. U Ġoram, sultan ta' Iżrael, u Aħażija, sultan ta' Ġuda, ħarġu, kull wieħed fil-mirkeb tiegħu, u ħarġu jilqgħu lil Ġeħu, u ltaqgħu miegħu fil-għalqa ta' Nabot il-Ġiżragħeli.
22 U ġara, malli Ġoram ra lil Ġeħu, illi
qal: Hux kollox bis-sliem, Ġeħu? U wieġeb: Xi sliem, kemm iddum iż-żena ta' Ġeżabel, ommok, u l-ħafna sħarijiet tagħha?
23 U Ġoram dawwar, u ħarab, u qal lil
Aħażija: Aħna ittraduti, Aħażija!
24 U Ġeħu ġibed il-qaws b'saħħtu
kollha, u darab lil Ġoram bejn spallejh, u ħarġet il-vleġġa minn qalbu, u waqa' fil-mirkeb tiegħu.
25 Imbagħad qal Ġeħu lil Bidkar,
l-uffiċjal tiegħu: Erfgħu, u itfgħu fil-għalqa ta' Nabot il-Ġiżragħeli: għax niftakar meta konna jien u int rekbin flimkien wara Aħab, missieru, il-Mulej xeħet fuqu din it-theddida.
26 Tabilħaqq jien rajt il-bieraħ demm
Nabot, u demm uliedu, igħid il-Mulej; hekk inrodd lilek f'din il-għalqa, igħid il-Mulej. Għalhekk issa erfgħuh u itfgħuh fil-għalqa skond kelmet il-Mulej.
27 Iżda malli Aħażija, sultan ta' Ġuda,
ra dan, ħarab mit-triq taċ-dar tal-ġardin. U Ġeħu telaq għal warajh, u qal: Idorbuh ukoll fil-mirkeb tiegħu. U hekk għamlu fit-telgħa ta' Gur, li hi ħdejn Iblam. Iżda hu ħarab Megiddo, u miet hemm.
28 U l-qaddejja tiegħu ġarrewh fuq
mirkeb sa Ġerusalem, u difnuh f'qabru ma' missirijietu fil-belt ta' David.
29 U fis-sena ħdax ta' Ġoram, bin Aħab,
Aħażija beda jsaltan fuq Ġuda.
30 U xħin Ġeħu ġie Ġiżragħel, Ġeżabel
saret taf; u żebgħet għajnejha, u żejnet rasha, u xirfet mit-tieqa.
31 U malli Ġeħu daħal mill-bieb, qalet:
Hux tajjeb Żimri, il-qattiel ta' sidu?
32 U rafa' għajnejh lejn il-tieqa, u qal:
Min hawn miegħi? Min? U ħarsu lejh tnejn jew tliet uffiċjali.
33 U qal: Itfgħuha għal isfel. U dawk
tefgħuha għal isfel: u raxx minn demmha mal-ħajt, u fuq iż-żwiemel: u Ġeħu rifisha taħt saqajh.
34 U wara li daħal, kiel u xorob, u qal:
Morru araw dik il-misħuta, u idfnuha: għax hi bint sultan.
35 U marru jidfnuha: iżda ma sabux
minnha ħlief il-qorriegħa, u riġlejha, u l-pali ta' jdejha.
36 Għalhekk reġgħu ġew, u qalu lil
Ġeħu: U qal: Din hi kelmet il-Mulej, li qal bil-qaddej tiegħu, Elija t-Tisbi: Fil-għalqa ta' Ġiżragħel il-klieb jieklu laħam Ġeżabel:
37 U ġisem Ġeżabel ikun bħal demel fuq
wiċċ ir-raba', fil-għalqa ta' Ġiżragħel, li ma jkunux jistgħu jgħidu: Din Ġeżabel.

10 U Aħab kellu sebgħin tifel f'Samarija. U Ġeħu kiteb xi ittri, u bagħathom Samarija lill-kapijiet ta' Ġiżragħel, lix-xjuħ, u lil dawk li kienu jrabbu lil ulied Aħab; u fihom kiteb:
2 Issa malli taslilkom din l-ittra, billi
wlied sidkom qegħdin magħkom, u għandkom f'idejkom l-imriekeb u ż-żwiemel, kif ukoll furtizza, u armi;
3 Araw min hu l-aħjar u l-aktar xieraq
fost ulied sidkom, u qegħduh fuq it-tron ta' missieru, u tqabdu għal dar sidkom.
4 Iżda beżgħu wisq, u qalu: Ara, żewġ
slaten ma felħux jiqfulu: kif sa niqfulu aħna?
5 U l-maġġordomu tal-palazz, u l-
gvernatur tal-belt, u x-xjuħ ukoll, u dawk li kienu jrabbu t-tfal, bagħtu jgħidu lil Ġeħu: Aħna qaddejja tiegħek, u kulma tgħidilna, nagħmluh; ma nagħmlu lil ħadd sultan: agħmel dak li jidhirlek tajjeb.
6 Imbagħad kitbilhom ittra għat-tieni
darba, qal: Jekk intom tiegħi, u tisimgħu kliemi, ħudu rjus l-irġiel, ulied sidkom, u ejjew għandi għada bħal issa Ġiżragħel. U wlied is-sultan, sebgħin wieħed, kienu għand il-kbarat tal-belt, li kienu jrabbuhom.

7 U ġara, malli waslitilhom l-ittra, illi
ħadu lil ulied is-sultan, u qatluhom,
sebgħin wieħed, u qiegħdu rjushom fil-
qfief, u bagħtuhomlu f'Ġiżragħel.
8 U ġie messaġġier, u tah l-aħbar, billi
qallu: Ġiebu rjus ulied is-sultan. U qal:
Qegħduhom żewġ gdus f'daħlet il-bieb sa
filgħodu.
9 U ġara filgħodu, illi ħareġ, u waqaf, u
qal lill-poplu kollu: Intom bla ħtija; ara,
jien ikkunfeffajt kontra sidi u qtiltu, iżda
min qatel dawn kollha?
10 Kunu afu mela li ma jaqa' xejn
fl-art minn kliem il-Mulej, li l-Mulej
tkellem għal dar Aħab: il-Mulej għamel
dak li qal bil-qaddej tiegħu Elija.
11 U hekk Ġeħu qatel dawk kollha li
kien baqa' minn dar Aħab f'Ġiżragħel, u
l-kbarat tiegħu kollha, u l-ħbieb tiegħu, u
l-qassisin tiegħu, sakemm ma ħallielu
lanqas wieħed.
12 U qam u telaq, u mar Samarija. U
xħin wasal ħdejn dar fejn jiltaqgħu r-
ragħajja, li kienet mat-triq,
13 Ġeħu ltaqa' mal-qraba ta' Aħażija,
sultan ta' Ġuda, u qal: Min intom? U
dawk wieġbu: Ħut Aħażija; u nżilna biex
naraw kif inhuma wlied is-sultan, u wlied
is-sultana.
14 U Ġeħu qal: Aqbduhom ħajjin. U
qabduhom ħajjin, u qatluhom ħdejn il-bir
tad-dar fejn jiltaqgħu r-ragħajja, tnejn u
erbgħin wieħed, bla ma ħalla wieħed
minnhom.
15 U wara li telaq minn hemm, iltaqa'
ma Ġeħonadab, bin Rekab, ġej biex
jiltaqa' miegħu: u sellimlu, u qallu: Hix
qalbek safja, bħalma hi safja qalbi ma'
qalbek? U Ġeħonadab wieġeb: Hi. Jekk
inhi, qal Ġeħu, agħtini jdek. U tah idu; u
tellgħu miegħu fil-mirkeb.
16 U qal: Ejja miegħi, u tara l-ħeġġa
tiegħi għall-Mulej. U rikkbuh fuq il-
mirkeb tiegħu.
17 U xħin wasal Samarija, qatel lil
dawk kollha li kien baqa' lil Aħab f'Sama-
rija, sa ma temmu, skond kelmet il-Mulej,
li kien qal lil Elija.
18 U Ġeħu ġama' l-poplu kollu, u qalil-
hom: Aħab weġġah lil Bagħal ftit, imma
Ġeħu jweġġħu aktar.
19 Għalhekk, issa, sejħuli lill-profeti
kollha ta' Bagħal, lill-qaddejja tiegħu
kollha, u l-qassisin tiegħu kollha; qisu
ma jonqos ħadd: għax irrid nagħmel
sagrifiċċju kbir lil Bagħal; kull min jonqos
ma jibqax ħaj. Iżda Ġeħu għamel dan bil-
ħażen, biex jeqred il-qaddejja ta' Ba-
għal.
20 U Ġeħu qal: Niedu laqgħa kbira
f'ġieh Bagħal. U nidewwa.
21 U Ġeħu bagħat f'Iżrael kollu: u ġew
dawk kollha li kienu jaqdu lil Bagħal,
hekk li ma baqax wieħed li ma ġiex. U
daħlu f'dar Bagħal; u dar Bagħal imtliet
minn tarf sa tarf.
22 U qal lil min kien jieħu ħsieb l-
ilbiesi: Oħroġ l-ilbiesi għal dawk kollha li
jaqdu lil Bagħal. U ħarġilhom l-ilbiesi.
23 U Ġeħu daħal ma Ġeħonadab, bin
Rekab, f'dar Bagħal, u qal lil dawk li
jaqdu lil Bagħal: Fittxu, u araw li ma
jkunx hawn magħkom xi ħadd mill-
qaddejja tal-Mulej, imma dawk li jaqdu
lil Bagħal weħidhom.
24 U xħin daħlu biex joffru sagrifiċċji, u
offerti maħruqa, Ġeħu qiegħed barra
tmenin raġel, u qal: Min iħalli jaħrab xi
ħadd mir-rġiel li jien qiegħed inġib
f'idejkom, iħallas b'ħajtu l-ħajja ta' dak
li jaħrab.
25 U ġara, malli temm joffri l-offerta
tal-ħruq, illi Ġeħu qal lill-għassiesa u lill-
uffiċjali: Idħlu, u oqtluhom; tħallu lil ħadd
joħroġ. U qatluhom b'xifer is-sejf; u
l-għassiesa u l-uffiċjali tefgħuhom 'il barra,
u daħlu sal-belt ta' dar Bagħal.
26 U ħarġu l-istatwi li kienu f'dar
Bagħal, u ħarquhom.
27 U farrku l-istatwa ta' Bagħal, u
ġarrfu dar Bagħal, u għamluha latrina sa
llum.
28 Hekk Ġeħu qered lil Bagħal minn
Iżrael.
29 Iżda d-dnubiet ta' Ġerobogħam, bin
Nebat, li ġagħal lil Iżrael jidneb, Ġeħu ma
warrabx minnhom, jiġifieri l-għoġiela tad-
deheb li kien hemm f'Betel, u li kien hemm
f'Dan.
30 U l-Mulej qal lil Ġeħu: Talli għamilt
tajjeb dak li hu sewwa f'għajnejja, u
għamilt lil Aħab kulma kelli f'qalbi,
uliedek sar-raba' nisel joqogħdu fuq it-
tron ta' Iżrael.
31 Iżda Ġeħu ma ħax ħsieb jimxi fi
triq il-Mulej, Alla ta' Iżrael, b'qalbu
kollha: għax ma tbegħidx mid-dnubiet
ta' Ġerobogħam, li ġagħal lil Iżrael
jidneb.
32 F'dak iż-żmien il-Mulej beda jċekken
art Iżrael: u Ħażajel għelibhom fil-medda
kollha ta' art Iżrael;
33 Mill-Ġurdan, lejn in-naħa tal-lvant,
l-art kollha ta' Gilgħad, il-Gadin, u r-
Rubenin, u l-Manassin, minn Għaroer,
li hi ħdejn wied Arnon, sa Gilgħad u
Basan.
34 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Ġeħu
u kulma għamel, u r-rebħiet tiegħu kollha,
mhumiex miktubin fi Ktieb il-Kronaki
tas-slaten ta' Iżrael?
35 U Ġeħu raqad ma' missirijietu: u
difnuh f'Samarija, u saltan Ġeħowaħaż,
ibnu, floku.
36 U ż-żmien li saltan Ġeħu f'Sama-
rija fuq Iżrael kien tminja u għoxrin
sena.

11 U xħin Għatalija, omm Aħażija, rat li binha miet, qamet u qerdet in-nies kollha tas-sultan.

2 Iżda Ġeħoseba, bint is-sultan Ġoram, oħt Aħażija, ħadet lil Ġowas, bin Aħażija, ħatfitu bil-moħbi minn qalb ulied is-sultan li kellhom ikunu maqtulin; u ħbew lilu, u l-imreddgħa tiegħu, fil-kamra tar-rqad, minn quddiem Għatalija, u hekk ma kienx maqtul.

3 U dam moħbi magħha f'dar il-Mulej sitt snin. U Għatalija kienet issaltan fil-pajjiż.

4 U fis-seba' sena Ġeħojada bagħat iġib il-kaptani tal-mijiet tal-Karin u tal-għassiesa, u daħħalhom miegħu f'dar il-Mulej, u għamel ftehima magħhom, u ħallifhom f'dar il-Mulej, u wriehom lil bin is-sultan.

5 U ordnalhom, billi qalilhom: Dan hu li għandkom tagħmlu: Mit-tlieta waħda minnkom, li tidħol is-Sibt, tagħmel il-għassa f'dar is-sultan;

6 U mit-tlieta waħda oħra tkun f'bieb Sur; u mit-tlieta waħda oħra fil-bieb ta' wara l-għassiesa; hekk tagħmlu l-għassa fid-dar, biex ma tħallu lil ħadd jidħol.

7 U żewġ qasmiet oħra tagħkom, dawk kollha li joħorġu s-Sibt, jagħmlu huma wkoll l-għassa f'dar il-Mulej madwar is-sultan.

8 U ddawru s-sultan dawramejt, kul-ħadd bl-armi f'idu: u jekk xi ħadd ikun irid jaqsam il-fillieri tagħkom, ħa jkun maqtul. U kunu mas-sultan sew xħin jidħol, u sew xħin joħroġ.

9 Hekk il-kaptani tal-mijiet għamlu l-ordnijiet kollha mogħtijin min Ġeħojada l-qassis: u kull wieħed ħa r-rġiel tiegħu, dawk li kellhom jidħlu s-Sibt, ma' dawk li kellhom joħorġu s-Sibt, u ġew għand Ġeħojada l-qassis.

10 U lill-kaptani tal-mijiet il-qassis ta l-lanez u t-tarkiet ta' David, li kienu fit-tempju tal-Mulej.

11 U l-għassiesa qagħdu, kull wieħed bl-armi f'idu, madwar is-sultan, mill-ġenb tal-lemin tat-tempju sal-ġenb tax-xellug tat-tempju, ħdejn l-altar u t-tempju.

12 Imbagħad il-qassis ħareġ lil bin is-sultan, u xeddlu l-kuruna, u tah ix-xhieda; u għamluh sultan, u dilkuh; u faqqgħu idehom, u qalu: Viva s-sultan!

13 U malli Għatalija semgħet l-agħjat tal-għassiesa u tal-poplu, daħlet lejn il-poplu fit-tempju tal-Mulej.

14 U xħin ħarset, ara, is-sultan kien wieqaf ħdejn il-plier, bħal ma kienet id-drawwa, bil-kaptani u t-trumbettieri ma' ġenb is-sultan, u l-poplu kollu tal-pajjiż jifraħ, u jdoqq it-trombi: u Għatalija ċarrtet ilbiesha, u għajtet: Kunfeffa! Kunfeffa!

15 Iżda Ġeħojada l-qassis ta l-ordnijiet tiegħu lill-kaptani tal-mijiet li kienu fuq l-eżerċtu, u qalilhom: Oħorġuha minn bejn il-fillieri: u min imur warajha oqtluh bis-sejf. Għax il-qassis kien qal: M'għand-hiex tinqatel f'dar il-Mulej.

16 U meddew idejhom fuqha; u xħin waslet fid-daħla taż-żwiemel ta' dar is-sultan, qatluha hemm.

17 U Ġeħojada rabat għaqda bejn il-Mulej u s-sultan u l-poplu, biex ikunu poplu tal-Mulej; bejn is-sultan ukoll u l-poplu.

18 U l-poplu kollu tal-pajjiż daħal f'dar Bagħal, u ġarrfuha; l-altari tiegħu, u l-immaġini tiegħu farrkuhom għalkollox, u qatlu lil Mattan, il-qassis ta' Bagħal, quddiem l-altari. U l-qassis qiegħed għases ma' dar il-Mulej.

19 U ħa l-kaptani tal-mijiet, u l-Karin, u l-għassiesa, u l-poplu kollu tal-pajjiż, u niżżlu s-sultan minn dar il-Mulej, u daħlu f'dar is-sultan minn bieb il-għassiesa. U Ġeħojas qagħad fuq it-tron tas-slaten.

20 U l-poplu kollu tal-pajjiż feraħ, u l-belt strieħet: għax lil Għatalija kienu qatluha bis-sejf f'dar is-sultan.

21 Seba' snin kellu Ġeħojas meta sar sultan.

12 Fis-seba' sena ta' Ġeħu, Ġeħojas sar sultan; u saltan erbgħin sena f'Ġerusalem. Isem ommu kien Sibja minn Bir-Saba'.

2 U Ġeħojas għamel dak li hu sewwa f'għajnejn il-Mulej iż-żmien kollu li dam imexxih Ġeħojada l-qassis.

3 Iżda l-imqades tal-għoljiet ma tneħ-ħewx: il-poplu baqa' jissagrifika u jaħraq l-inċens fuq l-imqades tal-għoljiet.

4 U Ġeħojas qal lill-qassisin: Il-flus kollha tal-ħwejjeġ qaddisa li jinġiebu f'dar il-Mulej, il-flus ta' kemm jiswa kull raġel, u l-flus kollha li wieħed iġib minn rajh f'dar il-Mulej,

5 Ħa jeħduhom il-qassisin; kull wieħed mingħand min jafu: u ħa jsewwu l-ħsara tad-dar, kulfejn tinsab xi ħsara.

6 Iżda ġara, fis-sena tlieta u għoxrin tas-sultan Ġeħojas, illi l-qassisin kienu għadhom ma sewwewx il-ħsara tad-dar.

7 Imbagħad is-sultan Ġeħojas sejjaħ lil Ġeħojada, il-qassis, u lill-qassisin l-oħra, u qalilhom: Għaliex ma ssewwux il-ħsara tad-dar? Issa, mela, la tiħdux iżjed flus mingħand min tafuh, iżda agħtu l-flus għall-ħsara tad-dar.

8 U l-qassisin ftiehmu li ma jiħdux iżjed flus mingħand il-poplu, u lanqas isewwu l-ħsara tad-dar.

9 Iżda Ġeħojada, il-qassis, ħa senduq, u taqqab toqba fil-għatu tiegħu, u qiegħdu ħdejn l-altar, fil-lemin hu u wieħed dieħel dar il-Mulej: u l-qassisin li kienu jgħassu

l-bieb kienu jitfgħu fih il-flus kollha
miġjuba fid-dar tal-Mulej.
10 U ġara, meta raw li kien hemm ħafna
flus fis-senduq, illi tala' s-segretarju tas-
sultan, u l-qassis il-kbir, u rabtu l-flus
misjuba f'dar il-Mulej fi xkejjer, u
għaddewhom.
11 U kienu jagħtu l-flus miżuna
f'idejn dawk li kienu jieħdu ħsieb ix-
xogħol f'dar il-Mulej: u dawn kienu
jħallsu bihom lill-mastrudaxxi u lill-
bennejja, li kienu jaħdmu f'dar il-Mulej,
12 U lill-bennejja, u lil dawk li jaqtgħu
l-ġebel; u biex jixtru njam, u ġebel
maqtugħ, biex tissewwa l-ħsara ta' dar
il-Mulej, u għal kulma kellu jintefaq għad-
dar biex tissewwa.
13 Iżda ma għamlux għal dar il-Mulej
u la bwieqi tal-fidda, u la mqassijiet, u la
trombi, l-ebda ħaġa tad-deheb, u l-ebda
ħaġa tal-fidda, mill-flus miġbura f'dar
il-Mulej:
14 Iżda kienu jagħtuhom lil dawk li kie-
nu jagħmlu x-xogħol, biex isewwu bihom
dar il-Mulej.
15 U ma kinux jitolbu kontijiet lil ir-
rġiel li f'idejhom kienu jerħu l-flus biex
jagħtuhom lil dawk li kienu jagħmlu
x-xogħol, għax kienu jimxu bil-fedeltà.
16 Il-flus mis-sagrifiċċji tal-ħtija, u
dawk mis-sagrifiċċji għad-dnub, ma kinux
jinġiebu f'dar il-Mulej: kienu għall-
qassisin.
17 Dik il-ħabta tala' Ħażajel, sultan
tas-Sirja, u ħabat għal Gatt, u ħadha:
imbagħad Ħażajel dawwar wiċċu biex
jitla' Ġerusalem.
18 U Ġeħojas, sultan ta' Ġuda, ħa l-
ħwejjeġ imqaddsa kollha, li Ġosafat, u
Ġeħoram, u Aħażija, missirijietu, slaten
ta' Ġuda, kienu qaddsu, u dawk li kien
qaddes hu, u d-deheb kollu li nsab fit-
teżori ta' dar il-Mulej, u ta' dar is-sultan,
u bagħathom lil Ħażajel, sultan tas-Sirja:
U tbiegħed minn Ġerusalem.
19 U l-bqija ta' l-atti ta' Ġowas, u
kulma għamel, mhumiex miktubin fi
Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Ġuda?
20 U qamu l-qaddejja tiegħu, u għamlu
kunfeffa, u qatlu lil Ġowas f'dar Millo,
fin-niżla ta' Silla.
21 Ġozakar, bin Simgħat, u Ġeħożabad,
bin Somer, il-qaddejja tiegħu kienu dar-
buh, u miet; u difnuh ma' missirijietu,
f'belt David: u sar sultan Amasja, ibnu,
floku.

13 Fis-sena tlieta u għoxrin ta' Ġowas,
bin Aħażija, sultan ta' Ġuda,
Ġeħowaħaż, bin Ġeħu, beda jsaltan fuq
Iżrael f'Samarija, u saltan sbatax-il
sena.
2 U għamel dak li kien ħażin f'għajnejn
il-Mulej, u mexa wara dnubiet Ġerobo-
għam, bin Nebat, li ġagħal lil Iżrael
jidneb; ma tbegħidx minnhom.
3 U għadab il-Mulej xegħel għal Iżrael,
u rħiehom f'idejn Ħażajel, sultan tas-
Sirja, u f'idejn Ben-Ħadad, bin Ħażajel,
għomorhom kollu.
4 U Ġeħowaħaż talab lill-Mulej, u l-
Mulej semgħu: għax ra l-moħqrija li biha
s-sultan tas-Sirja kien jaħqar lil Iżrael.
5 (U l-Mulej ta lil Iżrael ħellies, u
ħariġhom minn taħt idejn is-Sirjani: u
wlied Iżrael għammru fit-tined tagħhom
bħal qabel.
6 Madankollu ma tbegħdux minn
dnubiet dar Ġerobogħam, li ġagħal lil
Iżrael jidneb, iżda mxew fihom: u l-Axera
baqgħet wieqfa hemm ukoll f'Samarija.)
7 Għax min-nies kollha, lil Ġeħowaħaż,
il-Mulej ma ħallilux ħlief ħamsin fieres, u
għaxar imriekeb, u għaxart elef raġel bir-
riġel; għax is-sultan tas-Sirja qeridhom, u
għamilhom bħat-trab li jirtifes.
8 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Ġeħowaħaż,
u kulma għamel, u r-rebħiet tiegħu,
mhumiex miktubin fi Ktieb il-Kronaki
tas-slaten ta' Iżrael?
9 U Ġeħowaħaż raqad ma' missirijietu;
u difnuh f'Samarija: u Ġowas, ibnu,
saltan floku.
10 Fis-sena sebgħa u tletin ta' Ġowas,
sultan ta' Ġuda, sar sultan ta' Iżrael
f'Samarija Ġeħojas, bin Ġeħowaħaż, u
saltan sittax-il sena.
11 U għamel dak li hu ħażin f'għajnejn
il-Mulej; ma tbiegħed mill-ebda dnub ta'
Ġerobogħam, bin Nebat, li ġagħal lil
Iżrael jidneb: iżda mexa fihom.
12 U l-bqija ta' l-atti ta' Ġowas,
u kulma għamel, u r-rebħiet tiegħu, u kif
tqabad ma' Amasja, sultan ta' Ġuda,
mhumiex dawn miktubin fi Ktieb il-
Kronaki tas-slaten ta' Iżrael?
13 U Ġowas raqad ma' missirijietu; u
Ġerobogħam qagħad fuq it-tron tiegħu.
Ġowas kien midfun f'Samarija mas-slaten
ta' Iżrael.
14 Issa Eliżew marad marda li kellu
jmut biha. U Ġowas, sultan ta' Iżrael,
niżel għandu, u beka fuq wiċċu, u qal:
Missieri! missieri! Mirkeb Iżrael, u l-fieres
tiegħu.
15 U Eliżew qallu: Aqbad qaws u
vleġeġ. U qabad qaws u vleġeġ.
16 U qal lis-sultan ta' Iżrael: Qiegħed
idek fuq il-qaws. U qiegħed idu fuq il-
qaws. U Eliżew qiegħed idejh fuq idejn
is-sultan.
17 U qal: Iftaħ it-tieqa n-naħa tal-lvant.
U Ġowas fetaħha. Imbagħad qallu Eliżew.
Waddab vleġġa. U Ġowas waddab vleġġa.
U Eliżew qal: Vleġġa ta' ħelsien minn
għand il-Mulej, u vleġġa ta' ħelsien mis-
Sirja, għax int tegħleb lis-Sirjani f'Afek,
sama ttemmhom.

18 U Eliżew qal: Hu l-vleġeġ. U Ġowas
ħadhom. U qal Eliżew lis-sultan ta' Iżrael:
Idrob ma' l-art. U darab tliet darbiet, u
waqaf.
19 U r-raġel t'Alla għadab għalih, u
qal: Kien imissek drabt ħames jew sitt
darbiet; imbagħad kont tkisser is-Sirjani
sama ttemmhom; imma issa tliet darbiet
biss tkisser is-Sirjani.
20 U Eliżew miet, u difnuh. U qtajja
ta' Mowabin kienu jidħlu fil-pajjiż fi dħul
is-sena.
21 U ġara, huma u jidfnu mejjet, illi
raw waħda mill-qtajja tal-Mowabin; u
tefgħu l-mejjet fil-qabar ta' Eliżew, u
telqu: iżda malli l-mejjet mess ma'
għadam Eliżew, ħa l-ħajja u qam fuq
riġlejh.
22 Iżda Ħażajel, sultan tas-Sirja, kien
ħaqar lil Iżrael iż-żmien kollu ta' Ġeħowa-
ħaż.
23 U l-Mulej ħenn għalihom, u tħassar-
hom, u dar lejhom minħabba l-għaqda
tiegħu ma' Abraham, ma' Iżakk, u
ma' Ġakobb, u ma riedx jeqridhom, u
lanqas warrabhom minn quddiem wiċċu
s'issa.
24 Meta miet Ħażajel, sultan tas-Sirja,
sar sultan Ben-Hadad minn floku.
25 U Ġeħojas, bin Ġeħowaħaż, raġa'
ħa minn idejn Ben-Hadad, bin Ħażajel, il-
bliet li kien ħa minn idejn Ġeħowaħaż,
missieru, fi gwerra: tliet darbiet għelbu
Ġowas, u raġa' ħa l-bliet ta' Iżrael.

14 Fit-tieni sena ta' Ġowas, bin
Ġeħowaħaż, sultan ta' Iżrael, saltan
Amasja, bin Ġowas, sultan ta' Ġuda.
2 Kellu ħamsa u għoxrin sena meta sar
sultan, u saltan disgħa u għoxrin sena
f'Ġerusalem. U isem ommu kien
Ġeħogħaddan minn Ġerusalem.
3 U għamel dak li kien sewwa
f'għajnejn il-Mulej, biss mhux bħal
David, missieru: għamel bħal kulma
għamel Ġowas, missieru.
4 Biss ma tneħħewx l-imqades tal-
għoljiet: il-poplu kien għadu joffri sagri-
fiċċji, u jaħraq l-inċens fuq l-imqades
tal-għoljiet.
5 U ġara, malli s-saltna twettqet f'idejh,
illi qatel il-qaddejja tiegħu li kienu qatlu
lis-sultan, missieru.
6 Iżda lil ulied il-qattelin ma qatilhomx:
bħalma hu miktub fi ktieb il-liġi ta' Mosè,
fejn il-Mulej ta dan il-kmandament, billi
qal: Ma jinqatlux il-missirijiet għall-ulied,
u lanqas l-ulied ma jinqatlu għall-missiri-
jiet; iżda kulħadd jinqatel għal dnubu.
7 Hu qatel minn Edom f'wied il-melħ
għaxart elef, u ħa lil Sela fil-gwerra, u
semma isimha Ġoktel sa dan il-jum.
8 Imbagħad Amasja bagħat messaġ-
ġiera lil Ġeħojas, bin Ġeħowaħaż, bin
Ġeħu, sultan ta' Iżrael, igħidlu: Ejja ħa
naraw wiċċ xulxin.
9 U Ġeħojas, sultan ta' Iżrael, bagħat
igħid lil Amasja, sultan ta' Ġuda: Il-
għawseġ, li kien hemm fil-Libanu, bagħat
igħid liċ-ċedru li kien hemm fil-Libanu:
Agħti lil bintek lil ibni b'martu: iżda
għaddiet dbiba salvaġġa li kien hemm
fil-Libanu, u għaffġet l-għawseġ.
10 Int tassew għelibt lil Edom, u qalbek
tkabbret: gawdi l-glorja tiegħek, u oqgħod
f'darek: għaliex għandek tistieden il-ħsara
biex taqa' int, iva int, u Ġuda miegħek?
11 Iżda Amasja ma riedx jisma'.
Għalhekk tala' Ġeħojas, sultan ta' Iżrael;
u hu u Amasja, sultan ta' Ġuda, raw wiċċ
xulxin f'Bet-Xemex, li hi ta' Ġuda.
12 U Ġuda kien megħlub quddiem
Iżrael; u ħarbu kulħadd lejn it-tinda
tiegħu.
13 U Ġeħojas, sultan ta' Iżrael, qabad
lil Amasja, sultan ta' Ġuda, bin Ġeħojas,
bin Aħażija, f'Bet-Xemex, u ġie Ġeru-
salem, u ġarraf is-sur ta' Ġerusalem, minn
bieb Efrajm sa bieb ix-xewka, erba' mitt
driegħ.
14 U ħa d-deheb kollu u l-fidda, u
l-ħwejjeġ kollha li kienu jinsabu f'dar
il-Mulej, u fit-teżori ta' dar is-sultan; u ħa
wkoll xi rġiel b'rahan, u raġa' mar
Samarija.
15 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Ġeħojas
li għamel, u r-rebħiet tiegħu, u kif tqabad
ma' Amasja, sultan ta' Ġuda, mhumiex
miktubin fi Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta'
Iżrael?
16 U Ġeħojas raqad ma' missirijietu, u
kien midfun f'Samarija mas-slaten ta'
Iżrael; u Ġerobogħam, ibnu, saltan floku.
17 U Amasja, bin Ġowas, sultan ta'
Ġuda, għiex wara mewt Ġeħojas, bin
Ġeħowaħaż, sultan ta' Iżrael, ħmistax-il
sena.
18 U l-bqija ta' l-atti ta' Amasja,
mhumiex miktubin fi Ktieb il-Kronaki
tas-slaten ta' Ġuda?
19 U għamlu kunfeffa kontra tiegħu
f'Ġerusalem: u ħarab f'Lakis; iżda
bagħatulu warajh f'Lakis, u qatluh
hemm.
20 U ġarrewh fuq iż-żwiemel: u kien
midfun f'Ġerusalem ma' missirijietu
f'belt David.
21 U l-poplu kollu ta' Ġuda ħa lil
Għażarija, li kellu sittax-il sena, u għamluh
sultan minn flok missieru, Amasja.
22 Hu kien li bena Elat, u raddha lil
Ġuda, wara li raqad is-sultan ma'
missirijietu.
23 Fis-sena ħmistax t'Amasja, bin
Ġowas, sultan ta' Ġuda, saltan f'Samarija
Ġerobogħam, bin Ġowas, sultan ta' Iżrael,
u saltan wieħed u erbgħin sena.
24 U għamel dak li kien ħażin f'għaj-
nejn il-Mulej: ma tbiegħed mill-ebda

dnub ta' Ġerobogħam, bin Nebat, li ġagħal lil Iżrael jidneb.

25 Hu kien li radd it-truf ta' art Iżrael mid-daħla ta' Ħemat sal-baħar tal-Għaraba, skond kelmet il-Mulej, Alla ta' Iżrael, li kien qal bil-qaddej tiegħu Ġona, bin Amittaj, il-profeta, li kien minn Gatt-Ħefer.

26 Għax il-Mulej kien ra li d-diqa ta' Iżrael kienet morra wisq: ma kienx hemm ħlief min hu maħqur, u ħlief min hu magħkus, u ħadd ma kien igħin lil Iżrael.

27 U l-Mulej kien għadu ma qalx li jħassar isem Iżrael minn taħt is-sema: iżda ħelishom b'id Ġerobogħam, bin Ġowas.

28 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Ġerobogħam, u kulma għamel, u kif tqabad, u kif raġa' rebaħ Damasku u Ħemat għal Iżrael, li kienu ta' Ġuda, mhumiex miktubin fi Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Iżrael?

29 U Ġerobogħam raqad ma' missirijietu, mas-slaten ta' Iżrael: u Żakkarija, ibnu, saltan floku.

15 Fis-sena sebgħa u għoxrin ta' Ġerobogħam, sultan ta' Iżrael saltan Għażarija, bin Amasja, sultan ta' Ġuda.

2 Kellu sittax-il sena meta sar sultan, u saltan tnejn u ħamsin sena f'Ġerusalem. Isem ommu kien Ġekolija, u kienet minn Ġerusalem.

3 U għamel dak li kien sewwa f'għajnejn il-Mulej, bħal kulma għamel Amasja missieru;

4 Iżda l-imqades tal-għoljiet ma tneħħewx: il-poplu kien għadu jissagrifika u jaħraq l-inċens fuq l-imqades tal-għoljiet.

5 U l-Mulej darab lis-sultan, u kien imġiddem sa jum mewtu, u għammar f'dar mifrud. U Ġotam, bin is-sultan, kien jagħmel mid-dar, u jaqta' l-ħaqq lin-nies tal-pajjiż.

6 U l-bqija ta' l-atti ta' Għażarija, u kulma għamel, mhumiex miktubin fi Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Ġuda?

7 U hekk Għażarija raqad ma' missirijietu; u difnuh ma' missirijietu f'belt David: u saltan Ġotam, ibnu, floku.

8 Fis-sena tmienja u tletin ta' Għażarija, sultan ta' Ġuda, saltan fuq Iżrael Żakkarija, bin Ġerobogħam, f'Samarija, sitt xhur.

9 U għamel dak li kien ħażin f'għajnejn il-Mulej, bħal ma għamlu missirijietu: ma tbegħedx minn dnubiet Ġerobogħam, bin Nebat, li ġagħal lil Iżrael jidneb.

10 U Sallum, bin Ġabes, ikkunfeffa kontra tiegħu, u darbu quddiem il-poplu, u qatlu, u saltan floku.

11 U l-bqija ta' l-atti ta' Żakkarija, ara, huma miktubin fi Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Iżrael.

12 Dan kien kliem il-Mulej li qal lil Ġeħu: Uliedek joqogħdu fuq it-tron ta' Iżrael sar-raba' nisel. U hekk kien.

13 Sallum, bin Ġabes, beda jsaltan fis-sena disgħa u tletin ta' Għużżija, sultan ta' Ġuda; u saltan xahar sħiħ f'Samarija.

14 Għax Menaħem, bin Gadi, tala' minn Tirsa, u ġie Samarija, u darab lil Sallum, bin Ġabes f'Samarija, u qatlu, u saltan floku.

15 U l-bqija ta' l-atti ta' Sallum, u l-kunfeffa li għamel, ara, huma miktubin fi Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Iżrael.

16 Imbagħad Menaħem ħarbat lil Tifsaħ, u kulma kien fiha, u l-idwar tagħha, ibda minn Tirsa: għax ma fetħulux, ħarbatha; u n-nisa tqal kollha xaqqhom.

17 Fis-sena disgħa u tletin ta' Għażarija, sultan ta' Ġuda, sar sultan ta' Iżrael Menaħem, bin Gadi, u saltan għaxar snin f'Samarija.

18 U għamel dak li kien ħażin f'għajnejn il-Mulej: ma tbigħedx għomru kollu minn dnubiet Ġerobogħam, bin Nebat, li ġagħal lil Iżrael jidneb.

19 Fi żmienu ġie Pul, sultan ta' l-Assirja, fil-pajjiż: u Menaħem ta lil Pul elf talent tal-fidda, biex jagħtih daqqa ta' id, biex iwettaq is-saltna f'idejh.

20 Menaħem għabba dal-ħlas fuq Iżrael, fuq il-għonja l-kbar, ħamsin xekel tal-fidda kull wieħed, biex iħallas lis-sultan ta' l-Assirja. U s-sultan ta' l-Assirja raġa' lura, u ma qagħadx hemm fil-pajjiż.

21 U l-bqija ta' l-atti ta' Menaħem, u kulma għamel, mhumiex miktubin fi Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Iżrael?

22 U Menaħem raqad ma' missirijietu; u Pekaħija, ibnu, saltan floku.

23 Fis-sena ħamsin ta' Għażarija, sultan ta' Ġuda, Pekaħija, bin Menaħem, sar sultan ta' Iżrael f'Samarija, u dam isaltan sentejn.

24 U għamel dak li kien ħażin f'għajnejn il-Mulej: ma tbigħedx minn dnubiet Ġerobogħam, bin Nebat, li ġagħal lil Iżrael jidneb.

25 Imbagħad Pekaħ, bin Remalija, uffiċjal tiegħu, għamel kunfeffa kontrieħ, u darbu f'Samarija, fit-torri ta' dar is-sultan, flimkien ma' Argob u ma' Arje; u miegħu kien hemm ħamsin raġel mill-Gilgħadin; u qatlu, u saltan floku.

26 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Pekaħija, u kulma għamel, huma miktubin fi Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Iżrael.

27 Fis-sena tnejn u ħamsin ta' Għażarija, sultan ta' Ġuda, sar sultan ta' Iżrael f'Samarija Pekaħ, bin Remalija, u saltan għoxrin sena.

28 U għamel dak li kien ħażin f'għajnejn il-Mulej: ma tbegħidx minn dnubiet Ġerobogħam, bin Nebat, li ġagħal lil Iżrael jidneb.

29 Fi żmien Pekaħ, sultan ta' Iżrael, ġie

Tiglat-Pileser, sultan ta' l-Assirja, u ħa
Għijjon, u Abel-Bet-Magħka, u Ġanuħa,
u Kedes, u Ħasor, u Gilgħad, u l-Galilija,
l-art kollha ta' Naftali, u ħa n-nies fil-jasar
fl-Assirja.
30 U Ħosegħa, bin Ela, għamel kun-
feffa kontra Pekaħ, bin Remalija, u darbu,
u qatlu, u saltan floku, fis-sena għoxrin ta'
Ġotam, bin Għużżija.
31 U l-bqija ta' l-atti ta' Pekaħ, u
kulma għamel, ara, huma miktubin fi
Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Iżrael.
32 Fit-tieni sena ta' Pekaħ, bin Remalija,
sultan ta' Iżrael, sar sultan Ġotam, bin
Għużżija. sultan ta' Ġuda.
33 Ħamsa u għoxrin sena kellu meta
sar sultan, u saltan sittax-il sena f'Ġeru-
salem. Isem ommu kien Ġerusa, bint
Sadoq.
34 Għamel dak li kien sewwa f'għajnejn
il-Mulej: għamel bħal kulma għamel
missieru Għużżija.
35 Iżda l-imqades tal-għoljiet ma tneħ-
ħewx: il-poplu baqa' jissagrifika u jaħraq
l-inċens fuq l-imqades tal-għoljiet. Ġotam
bena l-bieb il-għoli ta' dar il-Mulej.
36 Il-bqija ta' l-atti ta' Ġotam, u kulma
għamel, mhumiex miktubin fi Ktieb il-
Kronaki tas-slaten ta' Ġuda?
37 F'dak iż-żmien beda l-Mulej jibgħat
kontra Ġuda lil Resin, is-sultan tas-Sirja,
u lil Pekaħ, bin Remalija.
38 U Ġotam raqad ma' missirijietu, u
kien midfun ma' missirijietu, f'belt David,
missieru: u saltan Aħaż, ibnu, floku.

16 Fis-sena sbatax ta' Pekaħ, bin
Remalija, sar sultan Aħaż, bin
Ġotam, sultan ta' Ġuda.
2 Għoxrin sena kellu Aħaż meta sar
sultan, u saltan sittax-il sena f'Ġerusalem,
u ma għamilx dak li hu sewwa f'għajnejn
il-Mulej, Alla tiegħu, bħal ma kien għamel
David, missieru.
3 Iżda mexa fi triq is-slaten ta' Iżrael,
iva, u lil ibnu wkoll għaddieh min-nar,
skond id-drawwiet koroh tal-ġnus, li l-
Mulej keċċiehom minn quddiem Iżrael.
4 U issagrifika u ħaraq l-inċens fuq
l-imqades tal-għoljiet, u fuq l-għaqbiet, u
taħt kull siġra tħaddar.
5 Imbagħad Resin, sultan tas-Sirja, u
Pekaħ, bin Remalija, sultan ta' Iżrael,
telgħu għal Ġerusalem biex jaħbtu
għaliha: u dawru lil Aħaż, iżda ma setgħux
jegħlbuh.
6 F'dak iż-żmien Resin, sultan tas-
Sirja, raġa' rebaħ Elat għas-Sirja, u keċċa
lil-Lhud minn Elat: u s-Sirjani ġew Elat,
u baqgħu jgħammru hemm sa llum.
7 U hekk Aħaż bagħat messaġġiera lil
Tiglat-Pileser, sultan ta' l-Assirja, igħidlu:
Jien il-qaddej tiegħek u ibnek: itla', u
eħlisni minn id is-sultan tas-Sirja, u minn
id is-sultan ta' Iżrael, li qamu għalija.
8 U Aħaż ħa l-fidda u d-deheb, li kienu
jinsabu f'dar il-Mulej, u fit-teżori ta' dar
is-sultan, u bagħathom bħala għotja lis-
sultan ta' l-Assirja.
9 U s-sultan ta' l-Assirja sama' minnu:
għax is-sultan ta' l-Assirja tala' għal
Damasku, u ħadha, u ħa fil-jasar in-nies
tagħha lejn Kir, u qatel lil Resin.
10 U s-sultan Aħaż mar Damasku biex
jiltaqa' ma' Tiglat-Pileser, sultan ta' l-
Assirja, u ra altar li kien hemm Damasku,
u s-sultan Aħaż bagħat lil Urija, il-qassis,
id-disinn u l-mudell ta' dak l-altar, skond
ix-xogħol tiegħu kollu.
11 U Urija, il-qassis, bena l-altar fuq
kulma bagħatlu s-sultan Aħaż minn
Damasku: hekk għamlu Urija, il-qassis,
qabel ma wasal is-sultan Aħaż min
Damasku.
12 U meta ġie s-sultan minn Damasku,
is-sultan ra l-altar: u s-sultan resaq lejn
l-altar, u offra fuqu.
13 U ħaraq l-offerta tal-ħruq tiegħu, u
l-offerta tiegħu tal-qamħ, u sawwab it-
tiswiba tiegħu, u raxx id-demm tas-
sagrifiċċji tiegħu tas-sliem fuq l-altar.
14 U l-altar tal-bronż, li kien quddiem
il-Mulej, ġiebu minn quddiem id-dar,
minn bejn l-altar u dar il-Mulej, u qiegħdu
fuq in-naħa tat-tramuntana ta' l-altar.
15 U s-sultan Aħaż ta din l-ordni lil
Urija, il-qassis: Fuq l-altar il-kbir aħraq
l-offerta tal-ħruq ta' filgħodu, u l-offerta
tal-qamħ ta' filgħaxija, u l-offerta tal-
ħruq tas-sultan, u l-offerta tal-qamħ
tiegħu, ma' l-offerta tal-ħruq tal-poplu
kollu tal-pajjiż, u l-offerta tal-qamħ tagħ-
hom, u t-tiswib tagħhom; u roxx fuqu
d-demm kollu ta' l-offerta tal-ħruq, u
d-demm kollu tas-sagrifiċċju: u l-altar tal-
bronż ikunli għall-istħarriġ.
16 Hekk għamel Urija, il-qassis, bħal
kulma ordna s-sultan Aħaż.
17 U s-sultan Aħaż qatta' il-panewijiet
tal-bażijiet, u neħħa minn fuqhom il-
lenbija, u l-baħar niżżlu minn fuq il-
gniedes tal-bronż li kienu taħtu, u qiegħdu
fuq paviment tal-ġebel.
18 U biddel ukoll, fid-dar tal-Mulej,
minħabba s-sultan ta' l-Assirja, il-portku
tas-sibt li kienu bnew fid-dar, u l-bieb ta'
barra għas-sultan.
19 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Aħaż li
għamel, mhumiex miktubin fi Ktieb il-
Kronaki tas-sultan ta' Ġuda?
20 U Aħaż raqad ma' missirijietu, u kien
midfun ma' missirijietu f'belt David: u
Ħeżekija, ibnu, saltan floku.

17 Fis-sena tnax ta' Aħaż, sultan ta'
Ġuda, Ħosegħa, bin Ela, sar sultan
ta' Iżrael f'Samarija, u saltan disa' snin.

2 U għamel dak li kien ħażin f'għajn ejn
il-Mulej, biss mhux daqs is-slaten ta'
Iżrael li kienu qablu.
3 Salmaneser, sultan ta' l-Assirja, tala'
għalih; u Hosegħa sar il-qaddej tiegħu, u
ħallas il-ħaraġ.
4 U s-sultan ta' l-Assirja kixef kunfeffa
f'Hosegħa: għax kien bagħat messaġġiera
għand So, sultan ta' l-Eġittu, u ma ġiebx
il-ħaraġ lis-sultan ta' l-Assirja bħal ma
kien għamel sena, sena: għalhekk is-sultan
ta' l-Assirja għalqu, u rabtu fil-ħabs.
5 Imbagħad is-sultan ta' l-Assirja daħal
fil-pajjiż kollu, u tala' Samarija, u
assedjaha għal tliet snin.
6 Fid-disa' sena ta' Hosegħa, is-sultan
ta' l-Assirja ħa Samarija, u ħa lil Iżrael
fil-jasar fl-Assirja, u qegħidhom f'Hala u
f'Habor, ħdejn ix-xmara ta' Gożan, fil-
bliet tal-Medi.
7 U dan ġara għax ulied Iżrael dinbu
kontra l-Mulej, Alla tagħhom, li tellagħ-
hom minn art l-Eġittu, minn taħt id
Fargħun, sultan ta' l-Eġittu, u qiemu allat
oħra,
8 U mxew mad-drawwiet tal-ġnus, li l-
Mulej keċċa minn quddiem ulied Iżrael,
u mad-drawwiet li daħħlu s-slaten ta'
Iżrael.
9 U wlied Iżrael għamlu ħwejjeġ bil-
moħbi li ma kinux sewwa, kontra l-Mulej,
Alla tagħhom. Barra minn dan, bnew
għalihom imqades tal-għoljiet fil-bliet
tagħhom kollha, mit-torri tal-għassiesa
tal-belt bis-swar.
10 U waqqfu għalihom idoli u Axerim
fuq kull għaqba għolja, u taħt kull siġra
ħadra,
11 U hemm ħarqu l-inċens fuq l-
imqades tal-għoljiet kollha, bħal ma
għamlu l-ġnus li l-Mulej saqhom minn
quddiemhom; u għamlu ħwejjeġ ħżiena
biex isaħħnu l-Mulej:
12 Għax qdew l-idoli, li l-Mulej kien
qalilhom fuqhom: La tagħmlux dil-ħaġa.
13 Iżda l-Mulej wissa lil Iżrael u lil
Ġuda bil-profeti tiegħu kollha, u bir-rajjin
kollha, billi qal: Erġgħu lura minn triqat-
kom il-ħżiena, u ħarsu l-kmandamenti
tiegħi, u l-istatuti tiegħi, skond il-liġi
kollha li ordnajt lil missirijietkom, u li
bgħattilkom b'id il-qaddejja tiegħi, il-
profeti.
14 Iżda ma ridux jisimgħu, u webbsu
għonqhom, bħal għonq missirijiethom, li
ma emmnux bil-Mulej, Alla tagħhom.
15 U warrbu l-istatuti tiegħu, u l-
għaqda tiegħu li għamel ma' missirijiet-
hom, u x-xhidiet tiegħu li xehed kontrie-
hom; u mxew wara l-frugħa, u tħassru
bil-frugħa, u mxew wara l-ġnus ta'
madwarhom, li l-Mulej kien wissiehom
fuqhom, biex ma jagħmlux bħalhom.
16 U telqu l-kmandamenti kollha tal-
Mulej, Alla tagħhom, u għamlu għalihom
xbihat imdewba, żewġ għoġiela, u għamlu
Axera, u qiemu l-eżerċtu kollu tas-sema,
u qdew lil Bagħal.
17 U ġiegħlu lil uliedhom, subjien u
bniet, igħaddu min-nar, u ntelqu għat-
teħbir u għas-sħarijiet, u nbiegħu biex
jagħmlu dak li hu ħażin f'għajnejn il-
Mulej, biex isaħħnuh.
18 Għalhekk il-Mulej għadab sħiħ għal
Iżrael, u warrabhom minn quddiem wiċċu:
ma kienx baqa' ħlief tribù Ġuda waħdu.
19 U Ġuda wkoll ma ħarisx il-kmanda-
menti tal-Mulej, Alla tagħhom, iżda mexa
mad-drawwiet li daħħlu l-Iżraelin.
20 U l-Mulej rema lil ġens Iżrael kollu,
u għakkishom, u rħiehom f'idejn il-
ħallelin, sama waddabhom minn quddiem
wiċċu.
21 Wara li qata' lil Iżrael minn dar
David, għamlu sultan lil Ġerobogħam, bin
Nebat: u Ġerobogħam begħidhom minn
wara l-Mulej, u ġagħalhom jidinbu dnub
kbir.
22 U wlied Iżrael imxew fid-dnubiet
kollha ta' Ġerobogħam li għamel; ma
tbegħdux minnhom;
23 Sama l-Mulej warrab lil Iżrael minn
quddiem wiċċu, bħal ma kien ħabbar bil-
qaddejja tiegħu kollha, il-profeti. U hekk
Iżrael kien meħud fl-eżilju minn pajjiżu
lejn l-Assirja sa dan il-jum.
24 U s-sultan ta' l-Assirja ġieb nies
minn Babel, u minn Kuta, u minn Awwa,
u minn Hemat, u minn Sefarwajjim, u
tahom igħammru fi bliet Samarija flok
ulied Iżrael: u ħadu lil Samarija b'tagħ-
hom, u għammru fi bliethа.
25 U ġara, meta bdew igħammru
hemm, illi ma kellhomx il-biża' tal-Mulej
għalhekk il-Mulej bagħat iljuni fosthom,
li qatlu lil x'uħud minnhom.
26 Għalhekk qalu lis-sultan ta' l-
Assirja: Il-ġnus li int ħadt fl-eżilju fil-bliet
tas-Samarija ma jafux il-liġi t'Alla tal-
pajjiż: għalhekk hu bagħat għalihom
l-iljuni, u, ara, qegħdin joqtluhom, għax
ma jafux il-liġi t'Alla tal-pajjiż.
27 Imbagħad is-sultan ta' l-Assirja
ordna, billi qal: Hudu hemm wieħed mill-
qassisin, li ġibtu fl-eżilju minn hemm, u ħa
jmur igħammar hemm, u jgħallimhom
il-liġi t'Alla tal-pajjiż.
28 U hekk wieħed mill-qassisin li ħadu
fl-eżilju minn Samarija, ġie u għammar
f'Betel, u kien igħallimhom kif jibżgħu
mill-Mulej.
29 Iżda kull ġens għamel l-allat tiegħu,
u qegħduhom fl-imqades tal-għoljiet li
kienu bnew in-nies ta' Samarija, kull ġens
fil-belt li kien igħammar fiha.
30 U n-nies ta' Babel għamlu lil
Sukkot-Benot, u n-nies ta' Kut għamlu lil
Nergal, u n-nies ta' Hemat għamlu lil
Asima,
31 U l-Awwin għamlu lil Nibħaż u lil

Tartaq, u n-nies ta' Sefarwajjim kienu
jaħarqu lil uliedhom fin-nar f'ġieh Adram-
melek u Anammelek, allat ta' Sefarwajjim.
32 U kienu jibżgħu mill-Mulej, u
għamlu għalihom minn fosthom qassisin
ta' l-imqades tal-għoljiet, li kienu joffru
għalihom sagrifiċċji fl-imqades tal-għol-
jiet.
33 U kienu jibżgħu mill-Mulej, u jaqdu
lil allathom, skond id-drawwa tal-ġnus li
minn fosthom kienu meħudin fl-eżilju.
34 Għadhom sa llum jagħmlu bħad-
drawwiet tagħhom ta' l-ewwel: ma kell-
homx il-biża' tal-Mulej, u lanqas jagħmlu
skond l-istatuti tagħhom, jew skond
l-ordinanzi tagħhom, jew skond il-liġi, u
l-kmandamenti li l-Mulej ta' lil ulied
Ġakob, li semmieh Iżrael;
35 Li magħhom il-Mulej għamel
għaqda, u tahom din l-ordni, billi qal: La
tibżgħux minn allat oħra, u lanqas tmilu
quddiemhom, u lanqas taqduhom, u
lanqas toffrulhom sagrifiċċji:
36 Iżda l-Mulej, li tellagħkom minn art
l-Eġittu b'qawwa kbira, u bi driegħ
mimdud, minnu tibżgħu, u lilu tqimu, u
lilu toffru sagrifiċċji.
37 U l-istatuti, u l-ordinanzi, u l-liġi, u
l-kmandamenti, li kitbilkom, tħarsu li
tagħmluhom għal dejjem; u ma tibżgħux
minn allat oħra.
38 U l-għaqda li rbatt magħkom la
tinsewhiex; u la tibżgħux minn allat
oħra.
39 Iżda tibżgħu mill-Mulej, Alla tagħ-
kom, u hu jeħliskom minn id l-egħdewwa
tagħkom kollha.
40 Iżda huma ma semgħux, u baqgħu
jagħmlu bħad-drawwiet tagħhom ta'
l-ewwel.
41 U hekk waqt li dawn il-ġnus kienu
jibżgħu mill-Mulej, kienu jaqdu wkoll lill-
idoli tagħhom; u wliedhom, u wlied
uliedhom baqgħu jagħmlu sa llum bħal
ma kienu jagħmlu missirijiethom.

**18** Issa ġara fit-tielet sena ta' Ħosegħa,
bin Ela, sultan ta' Iżrael, illi sar
sultan Ħeżekija, bin Aħaż, sultan ta'
Ġuda.
2 Ħamsa u għoxrin sena kellu meta sar
sultan, u disgħa u għoxrin sena saltan
f'Ġerusalem. Isem ommu kien Abi, bint
Żakkarija.
3 U għamel dak li kien sewwa
f'għajnejn il-Mulej, bħal kulma għamel
David, missieru.
4 Neħħa l-imqades tal-għoljiet, kisser
l-istatwi, qatta' l-Axera, u farrak is-serp
tal-bronż, li kien għamel Mosè: għax sa
dak iż-żmien ulied Iżrael kienu jaħarqulu
l-inċens: kienu semmewh Neħustan.
5 Ittama fil-Mulej, Alla ta' Iżrael; u
hekk warajh ma kien hemm ħadd bħalu
fost is-slaten kollha ta' Ġuda, u lanqas li
kienu qablu.
6 Għax hu tqabbad mal-Mulej, u ma
warrabx minn warajh, iżda ħares il-
kmandamenti tiegħu, li l-Mulej kien ta lil
Mosè.
7 U l-Mulej kien miegħu, u kellu r-riżq
f'kulma kien jagħmel: u xxewwex għas-
sultan ta' l-Assirja, u ma baqax jaqdih.
8 Ħarbat il-Filistin sa Gaża, u l-idwar
tagħha, mit-torri tal-għassiesa sal-belt
bis-swar.
9 U ġara fir-raba' sena tas-sultan
Ħeżekija, li hi s-seba' sena ta' Ħosegħa,
bin Ela, sultan ta' Iżrael, illi tala' Salma-
neser, sultan ta' l-Assirja, għal Samarija,
u assedjaha.
10 U ħaduha wara tliet snin: kienet is-
sitt sena ta' Ħeżekija, li hi d-disa' sena ta'
Ħosegħa, sultan ta' Iżrael, meta ttieħdet
Samarija.
11 Imbagħad is-sultan ta' l-Assirja ħa
lil Iżrael fil-jasar lejn l-Assirja, u qegħid-
hom f'Ħala, u ħdejn Ħabor, ix-xmara ta'
Gożan, u fil-bliet tal-Medi:
12 Għax ma semgħux minn leħen il-
Mulej, Alla tagħhom, iżda kisru l-għaqda
tiegħu, u kulma Mosè, qaddej tal-Mulej,
ordna; u la riedu jisimgħuh, u lanqas
jagħmluh.
13 Issa fis-sena erbatax tas-sultan
Ħeżekija, tala' Sennaħerib, sultan ta'
l-Assirja, għal bliet bis-swar kollha ta'
Ġuda, u ħadhom.
14 U Ħeżekija, sultan ta' Ġuda, bagħat
igħid lis-sultan ta' l-Assirja f'Lakis:
Inqast; arġa' mur lura minni: dak li
tgħabbi fuqi nħallsu. U s-sultan ta' l-
Assirja għabba lil Ħeżekija, sultan ta'
Ġuda, bi ħlas ta' tliet mitt talent tal-fidda,
u tletin talent tad-deheb.
15 U Ħeżekija tah il-fidda kollha li
kienet tinsab f'dar il-Mulej, u fit-teżori ta'
dar is-sultan.
16 U dik il-ħabta Ħeżekija qaxxar id-
deheb mill-bwieb tat-tempju tal-Mulej, u
mill-koxox tal-bwieb, li Ħeżekija, sultan
ta' Ġuda, kien kesa, u ta d-deheb lis-
sultan ta' l-Assirja.
17 U s-sultan ta' l-Assirja bagħat it-
Tartan, u r-Rabsaris, u r-Rabsakè minn
Lakis għand is-sultan Ħeżekija b'eżerċtu
kbir kontra Ġerusalem. U telgħu, u waslu
Ġerusalem. U xħin telgħu, waqfu ħdejn
l-akkwedott tal-għadira l-fuqqanija, li
hemm fit-triq tal-għalqa tal-ħassiel.
18 U xħin sejħu lis-sultan, ħareġ lejhom
Eljakim, bin Ħilkija, li kien jagħmel mid-
dar, u Sebna, is-segretarju, u Ġowaħ, bin
Asaf, l-arkivista.
19 U r-Rabsakè qalilhom: Għidu issa
lil Ħeżekija: Hekk igħid is-sultan il-kbir,
is-sultan ta' l-Assirja: X'inhi dit-tama li
biha tittama?
20 Inti tgħid: (iżda dan kliem biss

fieragħ,) Jien għandi għaqal u saħħa għall-
gwerra. Issa f'min tittama, biex ixxewwixt
għalija?
21 Issa, ara, inti tittama f'dik il-qasba
mixquqa, l-Eġittu, li jekk xi ħadd jistrieħ
fuqha, tidħol f'idu, u titqabhielu; hekk hu
Fargħun, sultan ta' l-Eġittu, għal dawk
kollha li jittamaw fih.
22 Iżda jekk tgħiduli: Aħna nittamaw
fil-Mulej, Alla tagħna: mhux hu, li
Ħeżekija neħħielu l-imqades tiegħu tal-
għoljiet u l-altari tiegħu, u qal lil Ġuda, u
lil Ġerusalem: Quddiem dan l-altar tqimu
intom f'Ġerusalem?
23 Għalhekk issa, nitolbok, agħmel
imħatra ma' sidi, is-sultan ta' l-Assirja, u
nagħtik elfejn żiemel, jekk għandek ħila
ssib rikkieba għal fuqhom!
24 Kif trid mela ma tilqax lil wieħed
kaptan mill-iżgħar qaddejja ta' sidi, u
tittama fl-Eġittu għall-imriekeb u għall-
ifirsa?
25 U issa jaqaw mingħajr ir-rieda tal-
Mulej tlajt jien għal dan il-post biex
neqirdu? Il-Mulej qalli: Itla' għal dan il-
pajjiż u eqirdu.
26 Imbagħad qal Eljakim, bin Ħilkija,
u Sebna, u Ġowaħ, lir-Rabsakè: Kellem,
nitolbok, lill-qaddejja tiegħek bis-Sirjan,
għax nifhmuh, u la titkellimx magħna bil-
Lhudi, quddiem il-poplu li qiegħed fuq
is-sur.
27 Iżda r-Rabsakè wieġeb: Jaqaw lil
sidek, u lilek, bagħatni sidi ngħid dal-
kliem? Mhux ewwilla lill-irġiel li qegħdin
fuq is-sur, u li ma jdumux ma jieklu
ħmieġhom, u jixorbu bewlhom magħkom?
28 Imbagħad waqaf ir-Rabsakè, u
għajjat b'leħen għoli, bil-Lhudi, u tkellem,
billi qal: Isimgħu l-kelma tas-sultan il-
kbir, is-sultan ta' l-Assirja:
29 Hekk igħid is-sultan: La tħallux lil
Ħeżekija jqarraq bikom: għax ma jiflaħx
jeħliskom minn idu:
30 La tħallux lil Ħeżekija jġagħalkom
tittamaw fil-Mulej, billi jgħid: Il-Mulej
sgur jeħlisna, u din il-belt ma tintreħiex
f'idejn is-sultan ta' l-Assirja.
31 La tisimgħux minn Ħeżekija: għax
hekk igħid is-sultan ta' l-Assirja: Agħmlu
paċi miegħi, u oħorġu lejja, u kulu kull
wieħed minnkom mid-dielja tiegħu, u kull
wieħed mit-tina tiegħu, u jxorbu kull
wieħed l-ilma tal-bir tiegħu:
32 Sakemm niġi u neħodkom f'art bħal
artkom, art tal-qamħ u ta' l-inbid, art
tal-ħobż u tad-dwieli, u art taż-żebbuġ u
tal-għasel, biex tgħixu, u ma tmutux: la
tisimgħux minn Ħeżekija, għax iqarraq-
kom, meta jgħid: Il-Mulej jeħlisna.
33 Jaqaw xi wieħed mill-allat tal-ġnus
ħeles lil artu minn id is-sultan ta' l-
Assirja?
34 Fejn huma l-allat ta' Ħemat, u
t'Arfad? Fejn huma l-allat ta' Sefarwajjim,
ta' Hena, u ta' Għiwwa? Ħelsu huma lil
Samarija minn idi?
35 Minn huma, fost l-allat kollha ta'
l-artijiet, dawk li ħelsu lil arthom minn idi,
biex il-Mulej jeħles lil Ġerusalem minn
idi?
36 Iżda l-poplu baqa' sieket, u ma
wiġbuhx kelma, għax is-sultan kien ta din
l-ordni: La twiġbuhx.
37 U mbagħad ġie Eljakim, bin Ħilkija,
li kien jagħmel mid-dar, u Sebna is-
segretarju, u Ġowaħ, bin Asaf, l-arkivista,
għand Ħeżekija bi lbieshom imqattgħin,
u għarrfuh kliem ir-Rabsakè.

19 U ġara, malli s-sultan Ħeżekija
sama' dan, illi qatta' lbiesu, u nkesa
bi xkora, u daħal f'dar il-Mulej.
2 U bagħat lil Eljakim, li kien jagħmel
mid-dar, u lil Sebna, is-segretarju, u x-
xjuħ tal-qassisin, miksijin bix-xkejjer
għand Isaija l-profeta, bin Għamos.
3 U qalulu: Hekk igħid Ħeżekija: Dan
jum ta' diqa, u ta' tagħdib, u ta' għajb:
għax waslu l-ulied għat-twelid, u m'hemmx
qawwa biex jitwieldu.
4 Għandu mnejn il-Mulej, Alla tiegħek,
sama' l-kliem kollu tar-Rabsakè, li bagħtu
sidu, is-sultan ta' l-Assirja, biex igħajjar
lil Alla ħaj; għandu mnejn irażżan il-
kliem li l-Mulej, Alla tiegħek, sama'.
Għalhekk, offri talba għall-fdal li għad
baqa'.
5 U ġew il-qaddejja tas-sultan Ħeżekija
għand Isaija.
6 U Isaija qalilhom: Hekk tgħidu lil
sidkom: Hekk igħid il-Mulej: La tibżax
mill-kliem li smajt, li bihom dgħawli l-
qaddejja tas-sultan ta' l-Assirja.
7 Ara, jien inqiegħed spirtu fih, li malli
jisma' ċerta aħbar, jarġa' lejn artu; u
nwaqqgħu bis-sejf, f'artu stess.
8 U hekk ir-Rabsakè raġa' lura, u sab
lis-sultan ta' l-Assirja jaħbat għal Libna,
għax hu kien sama' li s-sultan kien telaq
minn Lakis.
9 Issa Sennaħerib sama' min igħid fuq
Tirħakah, sultan ta' l-Etjopja: Ara, ħareġ
biex jaħbat għalik: u raġa' bagħat
messaġġiera lil Ħeżekija, igħidulu:
10 Hekk tgħidu lil Ħeżekija, sultan ta'
Ġuda: La tħallix lil Alla tiegħek, li fih int
tittama, iqarraq bik, billi tgħid: Ġerusalem
ma tingħatax f'idejn is-sultan ta' l-Assirja.
11 Ara, int smajt x'għamlu s-slaten ta'
l-Assirja lill-artijiet kollha, kif għamlu-
hom ħerba għalkollox. U int sa teħles?
12 Jaqaw ħelsuhom l-allat ta' dawk
il-ġnus li missirijieti qerdu; bħal Gożan, u
Ħaran, u Resef, u wlied Għeden, li kienu
jgħammru f'Telassar?
13 Fejn hu s-sultan ta' Ħamat, u s-
sultan ta' Arfad, is-sultan tal-belt ta'
Sefarwajjan, ta' Hena, u ta' Għiwwa?

14 U Heżekija ħa l-ittra minn id il-
messaġġiera, u qraha: u Heżekija tala' fid-
dar tal-Mulej, u firixha quddiem il-Mulej.
15 U Heżekija talab quddiem il-Mulej,
u qal: O Mulej, Alla ta' Iżrael, li qiegħed
fuq il-kerubin, int, int waħdek, Alla tas-
saltniet kollha ta' l-art; int għamilt is-sema
u l-art.
16 Mulej, mejjel widintek, u isma': iftaħ,
Mulej, għajnejk, u ara: u isma' kliem
Sennaħerib, li bagħat lil dar-raġel biex
igħajjar lil Alla ħaj!
17 Tabilħaqq, Mulej, li s-slaten ta'
l-Assirja għamlu ħerba l-ġnus u l-artijiet
tagħhom,
18 U tefgħu lil allathom fin-nar: għax
ma kinux allat, iżda xogħol idejn il-
bnedmin, injam u ġebel: għalhekk
qerduhom.
19 U issa, o Mulej Alla tagħna, eħlisna
minn idejh, biex jagħrfu s-saltniet kollha
ta' l-art li int waħdek, o Mulej, int Alla.
20 Imbagħad Isaija, bin Għamos,
bagħad igħid lil Heżekija: Hekk igħid il-
Mulej, Alla ta' Iżrael: Smajt dak li
tlabtni fuq Sennaħerib, sultan ta' l-Assirja.
21 Dan hu l-kliem li l-Mulej tkellem
kontra tiegħu: Ix-xebba, bint Sijon,
maqdritek, u ddieħket bik; bint Ġerusalem
ħarrket rasha warajk.
22 Lil min għajjart u dgħajt? u kontra
min għollejt leħnek? U rfajt għajnejk
fil-għoli? Kontra l-Qaddis ta' Iżrael!
23 Bil-messaġġiera tiegħek int għajjart
lis-Sid, u għidt: Bis-saħħa tal-kotra ta'
l-imriekeb tiegħi jien tlajt il-għoli tal-
muntanji, u dħalt fl-ibgħad postijiet tal-
Lihanu; u naqta' ċ-ċedri għoljin tiegħu, u
l-aħjar fost iċ-ċipress tiegħu: u nasal sa
l-ibgħad kenn tiegħu, u sal-masġar tal-
Karmel tiegħu.
24 Ħaffirt u xrobt ilma barrani, u
b'qiegħ riġlejja nnixxef il-widien kollha
ta' l-Eġittu.
25 Ma smajtx int minn żmien ilu kif
jien għamilt dan, u min żmien il-qedem li
jien sawwartu? Issa jien wettaqtu, li tkun
int li tagħmel gods ħerba bliet bis-swar.
26 Għalhekk dawk li jgħammru fihom
kienu ta' ħila żgħira, kienu mwerwrin u
mifxula; kienu bħall-ħaxix tar-raba',
bħall-inbiet tari, bħall-ħortan tal-bjut,
u bħall-qamħ maħruq qabel ma jagħmel
is-sbul.
27 Iżda naf fejn toqgħod, u meta
toħroġ, u meta tidħol, u għadbek għalija.
28 U minħabba daż-żarġin tiegħek
għalija, u minħabba li t-tkabbir tiegħek
wasal sa widnejja, jien inqiegħed il-ħolqa
tiegħi fi mnieħrek, u l-ilġiem tiegħi
f'xufftejk, u nreġġgħek lura mit-triq li int
ġejt minnha.
29 U dan imbagħad ikunlek għelm:
Intom tieklu dis-sena min-nebbiet, u fit-
tieni sena tiekol milli jarġa' jitnissel
minnu; fit-tielet sena iżirgħu, u aħsdu, u
ħawlu d-dwieli, u kulu l-frott tagħhom.
30 U l-bqija ta' dar Ġuda li jeħilsu,
ixenxlu 'l isfel egħruqhom, u jagħmlu
l-frott 'il fuq.
31 Għax min Ġerusalem toħroġ il-
bqija, u mill-għolja ta' Sijon il-meħlusin:
il-ħeġġa tal-Mulej ta' l-eżerċti tagħmel dan.
32 Għalhekk hekk igħid il-Mulej għas-
sultan ta' l-Assirja: Ma jidħolx f'din il-
belt, u lanqas ma jwaddbilha vleġġa, u ma
jersaqx lejha b'tarka, u ma jtallax rampa
għaliha.
33 Mit-triq li ġie minnha, jarġa' lura, u
f'din il-belt ma jidħolx, igħid il-Mulej.
34 Għax jien naqbeż għal dil-belt biex
neħlisha minħabba fija, u minħabba
David, il-qaddej tiegħi.
35 U ġara dak il-lejl, illi ħareġ l-anġlu
tal-Mulej, u darab fil-kamp ta' l-Assirjani,
mija u ħamsa u tmenin elf: u, ara, xħin
qamu kmieni filgħodu, ara, kienu kollha
iġsma mejta.
36 U hekk Sennaħerib, sultan ta' l-
Assirja, telaq, u raġa' lura lejn Ninwe, u
għammar hemm.
37 U ġara, hu u jqim f'dar Nisrok, alla
tiegħu, illi Adrammelek u Sarreser, uliedu,
darbuh bis-sejf: u ħarbu lejn l-art ta'
l-Armenja. U Esarħaddon, ibnu, saltan
floku.

20 Dak iż-żmien, Heżekija marad
għall-mewt. U l-profeta Isaija, bin
Amos, ġie għandu, u qallu: Hekk igħid
il-Mulej: Aħseb għal darek; għax int
tmut, u ma tfiqx.
2 Imbagħad dawwar wiċċu lejn il-ħajt,
u talab lill-Mulej, billi qal:
3 Nitolbok, o Mulej, ftakar kif imxejt
quddiemek fis-sewwa u b'qalb sħiħa, u
għamilt dak li hu tajjeb f'għajnejk. U
Heżekija beka biki kbir.
4 U ġara, qabel ma Isaija ħareġ mill-
bitħa tan-nofs, illi kelmet il-Mulej ġiet
għandu, tgħid.
5 Arġa' lura, u għid lil Heżekija, il-
mexxej tal-poplu tiegħi: Hekk igħid
il-Mulej, Alla ta' David, missierek: Smajt
talbek, rajt dmugħek: ara, jien infejqek:
pitgħada titla' f'dar il-Mulej.
6 U nżid ma' għomrok ħmistax-il sena;
u neħles lilek u lil dil-belt mis-sultan ta'
l-Assirja; u nħares lil dil-belt minħabba
fija, u minħabba David, qaddej tiegħi.
7 U qal Isaija: Ġibuli ċappa tin. Ġiebu,
u qiegħduha fuq id-demla, u fieq.
8 U Heżekija qal lil Isaija: X'ikun il-
għelm li l-Mulej ifejjaqni, u li nitla'
pitgħada f'dar il-Mulej?
9 U Isaija qal: Dan il-għelm ikollok
mingħand il-Mulej, li l-Mulej jagħmel
dak li qal: Trid jimxi d-dell għaxar tarġiet
jew jarġa' lura għaxar tarġiet?

10 U Ħeżekija wieġeb: Ħaġa ħafifa għad-dell li jinżel għaxar tarġiet: le, iżda ħa jarġa' d-dell waranijiet għaxar tarġiet.

11 U Isaija, il-profeta, talab lill-Mulej, u l-Mulej raġġa' d-dell waranijiet għaxar tarġiet, fuq it-tarġiet ta' Aħaż, li fuqhom kien niżel.

12 F'dak iż-żmien Berodak-Baladan, bin Baladan, sultan ta' Babel, bagħat ittri u għotja lil Ħeżekija: għax kien sama' li Ħeżekija kien marad.

13 U Ħeżekija laqagħhom, u wriehom id-dar tal-ħwejjeġ prezzjużi tiegħu, il-fidda, u d-deheb, u l-fwejjaħ, u ż-żejt it-tajjeb, u d-dar ta' l-armi tiegħu, u kulma kien jinsab fit-teżori tiegħu: ma kienx hemm ħaġa f'daru, u lanqas f'saltnatu kollha, li ma wrihilhomx Ħeżekija.

14 Imbagħad Isaija, il-profeta, ġie għand is-sultan Ħeżekija, u qallu: X'qalu dawn ir-rġiel, u mnejn ġew għandek? U Ħeżekija qal: Minn art bgħida ġew, minn Babel.

15 U qal: X'raw f'darek? U Ħeżekija wieġeb: Kulma hemm f'dari rawh: m'hemmx ħaġa fit-teżori tiegħi li ma wrejthilhomx.

16 Imbagħad Isaija qal lil Ħeżekija: Isma' kelmet il-Mulej:

17 Ara, il-jiem jiġu, li kulma hemm f'darek, u kulma missirijietek ħażnu sa llum, li jinġarru f'Babel; xejn ma jibqa', igħid il-Mulej.

18 U x'uħud minn fost uliedek, li joħorġu minnek, li għad tnissel, jittieħdu minnhom biex ikunu ewnuki fil-palazz tas-sultan ta' Babel.

19 Imbagħad Ħeżekija qal lil Isaija: Tajba kelmet il-Mulej li int għidt. U żied igħid: Mhux tajjeb, jekk is-sliem u s-sewwa jkunu fi żmieni?

20 U l-bqija ta' l-atti ta' Ħeżekija, u r-rebħiet kollha tiegħu, u kif għamel il-għadira, u l-akkwedott, u daħħal l-ilma fil-belt, mhumiex miktubin fi Ktieb il-Kronaki ta' Ġuda?

21 U Ħeżekija raqad ma' missirijietu: u Manasse, ibnu, saltan floku.

21 Manasse kellu tnax-il sena meta sar sultan, u saltan ħamsa u ħamsin sena f'Ġerusalem. Ommu kien jisimha Ħefsibah.

2 U għamel dak li kien ħażin f'għajnejn il-Mulej, skond il-qżiżijiet tal-ġnus, li l-Mulej keċċa minn quddiem ulied Iżrael.

3 Għax raġa' bena l-imqades tal-għoljiet li kien ġarraf Ħeżekija, missieru; u waqqaf altari lil Bagħal, u għamel Axera, bħal ma kien għamel Aħab, sultan ta' Iżrael; u ta qima lill-eżerċtu kollu tas-sema, u qdiehom.

4 U bena altari f'dar il-Mulej, li għaliha kien qal il-Mulej: F'Ġerusalem inqiegħed ismi.

5 U bena altari għall-eżerċtu kollu tas-sema fiż-żewġ btieħi ta' dar il-Mulej.

6 U ġagħal lil ibnu jgħaddi min-nar, u kien jeħber, u jagħmel is-sħarijiet, u daħħal it-teħbir bil-mejtin u dawk li jgħidu x'ġej: għamel wisq ħażen f'għajnejn il-Mulej, biex isaħħnu.

7 U qiegħed xbieha ta' l-Axera li kien għamel, fid-dar li għaliha kien qal il-Mulej lil David u lil Salamun, ibnu: F'din id-dar, u f'Ġerusalem, li jien ħtart fost it-tribujiet kollha ta' Iżrael, inqiegħed ismi għal dejjem:

8 U ma nħallix iżjed jitħarrku riġlejn Iżrael minn fuq l-art li tajt lil missirijietkom; biss jekk iqisu li jagħmlu skond kulma ikkmandajthom, u skond il-liġi kollha li tahom Mosè, il-qaddej tiegħi.

9 Iżda huma ma semgħux: u Manasse ħajjarhom biex jagħmlu l-ħażin aktar mill-ġnus li l-Mulej qered minn quddiem ulied Iżrael.

10 U l-Mulej tkellem bil-qaddejja tiegħu l-profeti, billi qal:

11 Talli Manasse, sultan ta' Ġuda, għamel dawn il-qżiżijiet, u għamel agħarr minn kulma għamlu l-Amurrin, li kienu qablu, u talli ġagħal ukoll lil Ġuda jidneb bl-idoli tiegħu:

12 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael: Ara, sa nġib hekk ħsara fuq Ġerusalem u Ġuda, li kull min jisma' biha, itentnu widnejh it-tnejn.

13 U mmidd fuq Ġerusalem il-ħabel ta' Samarija, u ċ-ċomb ta' dar Aħab: u nimsaħ lil Ġerusalem bħalma wieħed jimsaħ platt, jimsħu, u jaqilbu ta' taħt fuq.

14 U nitlaq il-bqija ta' wirti, u nerħihom f'id l-egħdewwa tagħhom; u jkunu priża u serqa ta' l-egħdewwa tagħhom kollha;

15 Għax għamlu dak li hu ħażin f'għajnejja, u saħħnuni, mindu ħarġu missirijiethom mill-Eġittu, sa dan il-jum.

16 Barra minn dan, Manasse xerred ħafna demm bla ħtija, sa kemm mela lil Ġerusalem minn tarf sa tarf; barra minn dnubu, li bih ġagħal lil Ġuda jidneb, billi għamel dak li kien ħażin f'għajnejn il-Mulej.

17 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Manasse, u kulma għamel, u d-dnub li dineb, mhumiex miktubin fi Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Ġuda?

18 U Manasse raqad ma' missirijietu, u kien midfun fi ġnien daru, fi ġnien Għużża, u Amon sar sultan floku.

19 Amon kellu tnejn u għoxrin sena meta sar sultan, u sentejn saltan f'Ġerusalem. U ommu kien jisimha Mesullemet, bint Ħarus, minn Ġotba.

20 U għamel dak li kien ħażin f'għajnejn il-Mulej, bħal ma għamel Manasse, missieru.

21 U mexa fit-triq kollha li mexa
missieru fiha, u qeda l-idoli, li qeda
missieru, u tahom qima:
22 U telaq il-Mulej, Alla ta' missiri-
jietu, u ma mexiex fi triq il-Mulej.
23 U l-qaddejja ta' Amon għamlu
kunfeffa kontrieh, u qatlu s-sultan f'daru.
24 U l-poplu tal-pajjiż qatel lil dawk
kollha li ikkonfeffaw kontra s-sultan
Amon; u l-poplu tal-pajjiż għamel sultan
lil Ġosija, ibnu, floku.
25 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Amon li
għamel, mhumiex miktubin fi Ktieb il-
Kronaki tas-slaten ta' Ġuda?
26 U kien midfun f'qabru fil-ġnien ta'
Għużża: u Ġosija, ibnu, saltan floku.

22 Ġosija kellu tminn snin meta beda
jsaltan, u saltan wieħed u tletin sena
f'Ġerusalem. Isem ommu kien Ġedida,
bint Għadaja, minn Bosqat.
2 U għamel dak li kien sewwa f'għajnejn
il-Mulej, u mexa fit-triq kollha ta' David,
missieru, u ma lewiex u la lejn il-lemin, u
la lejn ix-xellug.
3 U ġara fis-sena tmintax tas-sultan
Ġosija, illi s-sultan bagħat lil Safan, is-
segretarju, bin Asalija, bin Mesullam,
f'dar il-Mulej, igħidlu:
4 Itla' għand Ħilkija, il-qassis il-kbir,
biex igħodd il-flus miġjuba f'dar il-Mulej,
li ġemgħu l-għassiesa tal-bieb mingħand
il-poplu.
5 U ħa jagħtuhom f'id l-imgħallmin, li
jieħdu ħsieb ix-xogħol ta' dar il-Mulej: u
ħalli dawn jagħtuhom lill-ħaddiema ta'
dar il-Mulej biex isewwu l-ħsara tad-dar,
6 Lill-mastrudaxxi, lill-bennejja, lill-
ħaddiema tal-ħitan, u biex jixtru l-injam,
u jaqtgħu l-ġebel, biex isewwu d-dar.
7 Iżda ma kinux jitolbuhom kontijiet
tal-flus mogħtija f'idhom, għax kienu
jaħdmu bil-fedeltà.
8 Imbagħad Ħilkija, il-qassis il-kbir,
qal lil Safan, is-segretarju: Sibt ktieb il-
liġi f'dar il-Mulej. U Ħilkija ta l-ktieb lil
Safan, li qrah.
9 U Safan, is-segretarju, ġie għand is-
sultan, u ta lis-sultan l-aħbar, u qal:
Ġabru l-qaddejja tiegħek il-flus li nsabu
fid-dar, u tawhom f'idejn l-imgħallmin, li
jieħdu ħsieb ix-xogħol f'dar il-Mulej.
10 U Safan, is-segretarju, għarraf lis-
sultan, billi qal: Ħilkija, il-qassis, tani
ktieb. U Safan qrah quddem is-sultan.
11 U ġara, malli s-sultan sama' kliem
ktieb il-liġi, illi qatta' lbiesu.
12 U s-sultan ordna lil Ħilkija, il-qassis,
u lil Aħiqam, bin Safan, u lil Għakbor, bin
Mikaja, u lil Safan, is-segretarju, u lil
Għasaja, qaddej is-sultan, billi qal:
13 Morru staqsu l-Mulej għalija, u
għall-poplu, u għal Ġuda kollu, fuq il-
kliem ta' dal-ktieb li nsab: għax kbir hu
għadab il-Mulej li xegħel għalina, talli
missirijietna ma semgħux minn kliem dal-
ktieb, biex jagħmlu kulma hu miktub
għalina.
14 U mar Ħilkija, il-qassis, u Aħiqam,
u Għakbor, u Safan, u Għasaja għand
Ħulda, il-profeta mara, mart Sallum,
għassies tal-lbiesi, bin Tikwa, bin Ħarħas;
(issa hi kienet tgħammar f'Ġerusalem
fit-tieni ħara;) u kelmuha.
15 U qaltilhom: Hekk igħid il-Mulej,
Alla ta' Iżrael: Għidu lir-raġel li bagħat-
kom għandi:
16 Hekk igħid il-Mulej: Ara, sa nġib
ħsara fuq dal-post, u fuq min igħammar
fih, imqar il-kliem kollu tal-ktieb li qara
s-sultan ta' Ġuda:
17 Għax telquni, u ħarqu l-inċens lil
allat oħra, biex jipprovokawni bl-egħmil
kollu ta' idejhom; għalhekk xegħel għadbi
għal dal-post, u ma jintefiex.
18 Iżda lis-sultan ta' Ġuda, li bagħat-
kom tistaqsu l-Mulej, tgħidulu hekk:
Hekk igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael, fuq
il-kliem li int smajt;
19 Talli qalbek reqqet, u int umiljajt
ruħek quddiem il-Mulej, xħin smajt dak
li jien għidt għal dal-post, u għal dawk li
jgħammru fih, li jsiru biża' u seħta, u
qattajt ilbiesek u bkejt quddiemi, smajtek
jien ukoll, igħid il-Mulej.
20 Għalhekk, ara, sa niġbrok ma'
missirijietek, u tinġabar f'qabrek bis-
sliem; u għajnejk ma jaraw xejn mill-ħsara
li sa nġib fuq dan il-post. U wasslu t-
tweġiba lis-sultan.

23 U s-sultan bagħat jiġma' ħdejh
f'Ġerusalem ix-xjuħ kollha ta'
Ġuda.
2 U s-sultan tala' dar il-Mulej, u l-irġiel
kollha ta' Ġuda, u dawk kollha li
jgħammru f'Ġerusalem miegħu, u l-
qassisin, u l-profeti, u l-poplu kollu, sew
iż-żgħir u sew il-kbir: u qara li jisimgħuh
il-kliem kollu ta' ktieb il-għaqda, li nsab
f'dar il-Mulej.
3 U s-sultan waqaf ħdejn kolonna, u
rabat għaqda quddiem il-Mulej, li jimxu
wara l-Mulej, u li jħarsu l-kmandamenti
tiegħu, u x-xhidiet tiegħu, u l-istatuti
tiegħu, b'qalbhom kollha u b'ruħhom
kollha, biex iseħħu kliem din il-għaqda, li
kienu miktubin f'dan il-ktieb. U l-poplu
kollu qagħad għall-għaqda.
4 Imbagħad is-sultan ikkmanda lil
Ħilkija, il-qassis il-kbir, u lill-qassisin tat-
tieni ordni, u lill-għassiesa tal-bieb, biex
joħorġu mit-tempju tal-Mulej il-ħwejjeġ
kollha magħmulin għal Bagħal, u għall-
Axera, u għall-eżerċtu kollu tas-sema: u
ħaraqhom barra minn Ġerusalem fir-raba'
ta' Kedron, u ġarr ir-rmied tagħhom
f'Betel.

5 U neħħa l-qassisin ta' l-allat, li kienu
daħħluhom is-slaten ta' Ġuda biex jaħarqu
l-inċens fuq l-imqades tal-għoljiet, fil-bliet
ta' Ġuda, u fl-idwar ta' Ġerusalem; u lil
dawk ukoll li kienu jaħarqu l-inċens lil
Bagħal, lix-xemx, u lill-qamar, u lill-
kostellazzjonijiet, u lill-eżerċtu kollu
tas-sema.
6 U ħareġ l-Axera minn dar il-Mulej,
barra minn Ġerusalem, f'wied Kedron, u
ħaraqha f'wied Kedron, saħaqha trab, u
rema trabha fuq l-oqbra ta' wlied il-poplu.
7 U ġarraf ukoll id-djar tar-rġiel
prostituti, li kienu fid-dar tal-Mulej, fejn
in-nisa kienu qegħdin jinsġu tined għall-
Axera.
8 U ġieb il-qassisin kollha mill-bliet ta'
Ġuda, u niġġes l-imqades tal-għoljiet, fejn
il-qassisin kienu jaħarqu l-inċens, minn
Geba sa Bir-Saba', u ġarraf l-imqades
għolja li kienu ħdejn id-daħla tal-bieb ta'
Ġożwè, il-gvernatur tal-belt, in-naħa tax-
xellug tal-bieb tal-belt.
9 Madankollu l-qassisin ta' l-imqades
tal-għoljiet ma kinux jitilgħu l-altar tal-
Mulej f'Ġerusalem, iżda kienu jieklu
l-ħobż bla ħmira qalb ħuthom.
10 U niġġes ukoll Tofet, f'wied ulied
Ħinnom, biex ħadd ma jgħaddi lil ibnu
jew lil bintu min-nar f'ġieħ Molok.
11 Neħħa wkoll iż-żwiemel li s-slaten
ta' Ġuda kienu iddedikaw lix-xemx, int
u dieħel f'dar il-Mulej, ħdejn il-kamra ta'
Natan-Melek, l-uffiċjal, li kienet fil-bini
ta' madwar id-dar, u ħaraq fin-nar l-
imriekeb tax-xemx.
12 U l-altari li kienu fuq is-setaħ
tal-għorfa ta' Aħaż, li kienu għamluhom
is-slaten ta' Ġuda, u l-altari li Manasse
kien għamel fiż-żewġ btieħi ta' dar il-
Mulej, is-sultan ġarrafhom ukoll, u
farrakhom minn hemm, u rema trabhom
f'wied Kedron.
13 U l-imqades tal-għoljiet, li kienu
quddiem Ġerusalem, lejn in-naħa tal-lemin
tal-muntanja tal-kurruzzjoni, li Salamun,
sultan ta' Iżrael, kien bena lil Għastarot,
il-għajb tas-Sidonin, u lil Kemos, il-għajb
tal-Mowabin, u lil Milkom, il-għajb ta'
wlied Għammon, is-sultan niġġishom.
14 U kisser l-istatwi, u qata' l-Axerim,
u mela posthom bil-għadam tan-nies.
15 Barra minn dan, l-altar li kien hemm
f'Betel, u l-maqdes għoli, li kien għamel
Ġerobogħam, bin Nebat, li ġagħal lil
Iżrael jidneb, sew dak l-altar u sew il-
maqdes għoli ġarrafhom; u ħaraq
il-maqdes għoli, u saħqu trab, u ħaraq
l-Axera.
16 Issa xħin Ġosija dar, ra l-oqbra li
kienu hemm fuq il-muntanja, u bagħat
jieħu l-għadam mill-oqbra, u ħarqu fuq
l-altar, u niġġsu skond kelmet il-Mulej li
kien qal ir-raġel t'Alla, li kien ħabbar
dawn il-kelmiet.
17 Imbagħad qal: X'monument hu li
qiegħed nara? U wiġbuh in-nies tal-belt:
Hu l-qabar tar-raġel t'Alla, li ġie minn
Ġuda, u ħabbar dawn il-ħwejjeġ, li int
għamilt kontra l-altar ta' Betel.
18 U qal: Ħalluh; ħadd ma jħarrek
għadmu. U hekk ħallew għadmu ma'
għadam il-profeta, li kien ġie minn
Samarija.
19 U Ġosija neħħa wkoll id-djar kollha
ta' l-imqades tal-għoljiet li kienu fi bliet
Samarija, u li kienu waqqfuhom is-slaten
ta' Iżrael biex jipprovokaw il-Mulej,
neħħiehom ukoll Ġosija, u għamel bħal
kulma kien għamel f'Betel.
20 U qatel fuq l-altari l-qassisin kollha
ta' l-imqades tal-għoljiet li kienu hemm, u
ħaraq fuqhom għadam ta' nies, imbagħad
raġa' lura lejn Ġerusalem.
21 Imbagħad is-sultan ordna lill-poplu
kollu, billi qalilhom: Agħmlu l-għid lill-
Mulej, Alla tagħkom, bħalma hu miktub
f'dan il-ktieb tal-għaqda.
22 Tabilħaqq l-ebda għid bħal dan ma
kien sar minn żmien l-imħallfin li ħakmu
lil Iżrael, u lanqas fil-jiem kollha tas-slaten
ta' Iżrael, u tas-slaten ta' Ġuda.
23 Iżda fis-sena tmintax tas-sultan
Ġosija dan il-għid sar, b'ġieħ il-Mulej,
f'Ġerusalem.
24 Barra minn dan, Ġosija qered lil
dawk li jsejħu l-ispirti, u dawk li jgħidu
x'ġej, u t-terafim, u l-idoli, u l-qżiżijiet
kollha li kienu jidhru f'art Ġuda u
f'Ġerusalem, biex iżomm kliem il-liġi
miktubin fil-ktieb li sab Ħilkija, il-qassis,
f'dar il-Mulej.
25 U bħalu ma kien hemm l-ebda sultan
qablu, li dar lejn il-Mulej b'qalbu kollha,
u b'ruħu kollha, u b'ħiltu kollha, skond
il-liġi kollha ta' Mosè; u lanqas warajh ma
qam ħadd bħalu.
26 Madankollu, il-Mulej ma raġax lura
mill-qilla ta' għadbu l-kbir, li biha għadbu
kien xegħel għal Ġuda, minħabba l-
provokazzjonijiet kollha li Manasse kien
ipprovokah.
27 U l-Mulej qal: Lil Ġuda wkoll
inwarrbu minn quddiem għajnejja, bħal
ma warrabt lil Iżrael, u nwarrab minni
dil-belt li ħtart, Ġerusalem, u d-dar li
għidt għaliha: Ismi jkun fiha.
28 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Ġosija, u
kulma għamel, mhumiex miktubin fi
Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Ġuda?
29 Fi żmienu tala' Fargħun Neko,
sultan ta' l-Eġittu, għas-sultan ta' l-Assirja
lejn ix-xmara Ewfrat: u s-sultan Ġosija
mar jiltaqa' miegħu, u Fargħun Neko
qatlu f'Megiddo, malli rah.
30 U l-qaddejja tiegħu ġarrewh mejjet
f'mirkeb minn Megiddo, u ġibuh Ġeru-
salem, u difnuh f'qabru. U l-poplu
tal-pajjiż ħa 'l Ġeħowaħaż, bin Ġosija,
u dilkuh, u għamluh sultan flok missieru.

31 Ġeħowaħaż kellu tlieta u għoxrin
sena meta sar sultan; u saltan tliet xhur
f'Ġerusalem. Isem ommu kien Ħamutal,
bint Ġeremija, minn Libna.
32 Għamel dak li kien ħażin f'għajnejn
il-Mulej, bħal kulma għamlu missirijietu.
33 U Fargħun-Neko tefgħu l-ħabs
f'Ribla, f'art Ħamat, biex ma jsaltanx
f'Ġerusalem; u għabba fuq il-pajjiż il-ħlas
ta' mitt talent tal-fidda, u talent tad-
deheb.
34 U Fargħun-Neko għamel lil Eljakim,
bin Ġosija, sultan flok Ġosija, missieru, u
biddillu ismu f'Ġeħojakim, u lil Ġeħowa-
ħaż qabdu, u ħadu l-Eġittu, u miet hemm.
35 U Ġeħojakim ta lil Fargħun fidda u
deheb; iżda hu ġiegħel il-pajjiż iħallas il-
flus skond l-ordni ta' Fargħun: ġabar
mingħand il-poplu tal-pajjiż il-fidda u
d-deheb, kull wieħed kemm imissu, biex
jagħtihom lil Fargħun Neko.
36 Ħamsa u għoxrin sena kellu Ġeħo-
jakim meta sar sultan; u ħdax-il sena
saltan f'Ġerusalem. Isem ommu kien
Żebuda, bint Pedaja, minn Rumah.
37 U għamel dak li kien ħażin
f'għajnejn il-Mulej, bħal kulma għamlu
missirijietu.

24 Fi żmienu tala' Nebukadnessar,
sultan ta' Babel, u Ġeħojakim sar il-
qaddej tiegħu għal tliet snin: imbagħad
Ġeħojakim dar u xxewwex għalih.
2 U l-Mulej bagħat kontra tiegħu
qtajja ta' Kaldin, u qtajja ta' Sirjani, u
qtajja ta' Mowabin, u qtajja ta' Għammo-
nin, u bagħathom kontra Ġuda biex
jeqirduh, skond kelmet il-Mulej, li qal
bil-qaddeja tiegħu, il-profeti.
3 Tabilħaqq b'ordni tal-Mulej ġie dan
fuq Ġuda, biex iwarrabhom minn qud-
diemu, minħabba d-dnubiet kollha ta'
Manasse, li kien għamel.
4 U wkoll minħabba d-demm bla ħtija
li xerred: għax mela lil Ġerusalem b'demm
bla ħtija; u l-Mulej ma riedx jaħfer.
5 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Ġeħojakim,
u kulma għamel, mhumiex miktubin fi
Ktieb il-Kronaki tas-slaten ta' Ġuda?
6 U hekk Ġeħojakim raqad ma' missir-
ijietu: u Ġeħojakin, ibnu, saltan floku.
7 U s-sultan ta' l-Eġittu ma żiedx iżjed
joħroġ minn artu: għax is-sultan ta' Babel
kien ħa kulma kellu s-sultan ta' l-Eġittu
mill-wied ta' l-Eġittu sax-xmara Ewfrat.
8 Ġeħojakin kellu tmintax-il sena meta
sar sultan, u saltan tliet xhur f'Ġerusalem.
Isem ommu kien Neħusta, bint Elnatan,
minn Ġerusalem.
9 U għamel dak li kien ħażin f'għajnejn
il-Mulej, bħal kulma għamel missieru.
10 F'dak iż-żmien telgħu l-qaddejja ta'
Nebukadnessar, sultan ta' Babel, għal
Ġerusalem, u l-belt kienet assedjata.
11 U Nebukadnessar, sultan ta' Babel,
wasal quddiem il-belt, waqt li l-qaddejja
tiegħu kienu jassedjawha.
12 U Ġeħojakin, is-sultan ta' Ġuda,
ħareġ lejn is-sultan ta' Babel, hu, u ommu,
u l-qaddejja tiegħu, u l-kaptani tiegħu, u
l-uffiċjali tiegħu: u s-sultan ta' Babel
qabdu fit-tminn sena ta' saltnatu.
13 U bħal ma kien ħabbar il-Mulej,
ħareġ minn hemm it-teżori kollha ta' dar
il-Mulej, u t-teżori ta' dar is-sultan, u
kisser il-ħwejjeġ tad-deheb kollha, li kien
għamel Salamun, sultan ta' Iżrael, fit-
tempju tal-Mulej.
14 U ħa fil-jasar 'il Ġerusalem kollha,
u l-kaptani kollha, u n-nies kollha ta' ħila,
għaxart elef misbijin, u l-mastrudaxxi, u
l-ħaddieda kollha: ħadd ma baqa', ħlief
l-aktar nies fqar tal-pajjiż.
15 U ħa fil-jasar lil Ġeħojakin f'Babel;
u lil omm is-sultan, u n-nisa tas-sultan,
u l-uffiċjali tiegħu, u l-kbarat tal-pajjiż
ħadhom fil-jasar minn Ġerusalem lejn
Babel,
16 U r-rġiel kollha ta' ħila, sebat elef;
u l-mastrudaxxi u l-ħaddieda, elf; il-
qalbenin kollha li jinqalgħu għall-gwerra,
ħadhom is-sultan ta' Babel fil-jasar lejn
Babel.
17 U s-sultan ta' Babel għamel lil
Mattanija, iż-żiju ta' Ġeħojakin, sultan
floku, u biddillu ismu f'Sedekija.
18 Sedekija kellu wieħed u għoxrin
sena meta sar sultan, u saltan ħdax-il
sena f'Ġerusalem. Isem ommu kien
Ħamutal, bint Ġeremija, minn Libna.
19 U għamel dak li kien ħażin
f'għajnejn il-Mulej, bħal kulma għamel
Ġeħojakim.
20 Għax minħabba għadab il-Mulej
dan ġara f'Ġerusalem u f'Ġuda, sama
tefagħhom minn quddiem wiċċu. U
Sedekija xxewwex għas-sultan ta' Babel.

25 Issa ġara għall-ħabta tad-disa' sena
li kien ilu jsaltan, fil-għaxar xahar,
fil-għaxra tax-xahar, illi Nebukadnessar,
sultan ta' Babel, hu, u l-eżerċtu kollu
tiegħu, ġie għal Ġerusalem, u waqqaf
il-kamp quddiemha; u bena ħajt
madwarha.
2 U l-belt damet assedjata sas-sena
ħdax tas-sultan Sedekija.
3 Fid-disgħa tax-xahar tar-raba' xahar,
il-ġuħ għafas ħafna fil-belt, u ma kienx
hemm iżjed ħobż għan-nies tal-pajjiż.
4 U nfetħet selħa fil-belt, u r-rġiel
kollha tal-gwerra ħarbu bil-lejl mill-bieb
ta' bejn iż-żewġt iswar, li kien ħdejn il-
ġnien tas-sultan: (issa l-Kaldin kienu
mdawrin mal-belt:) u s-sultan telaq
mat-triq tal-Għaraba.
5 Iżda l-eżerċtu tal-Kaldin telqu għal
wara s-sultan, u laħquh fil-witat ta'

Ġerko: u l-eżerċtu tiegħu kollu xtered
minn madwaru.
6 Imbagħad qabdu s-sultan, u tellgħuh
għand is-sultan ta' Babel f'Ribla; u
qatgħulu l-ħaqq.
7 U qatlu lil ulied Sedekija quddiem
għajnejh, u qalgħu għajnejn Sedekija, u
rabtuh b'żewġ ktajjen tal-bronż, u ħaduh
Babel.
8 U fil-ħames xahar, fis-sebgħa tax-
xahar, li kienet is-sena dsatax tas-sultan
Nebukadnessar, sultan ta' Babel, ġie
Nebużaradan, il-kaptan tal-għassiesa,
qaddej tas-sultan ta' Babel, Ġerusalem.
9 U ħaraq dar il-Mulej, u dar is-sultan,
u d-djar kollha ta' Ġerusalem, u d-djar
tal-kbarat kollha taħom in-nar.
10 U l-eżerċtu kollu tal-Kaldin, li kienu
mal-kaptan tal-għassiesa, ġarrfu s-swar ta'
madwar Ġerusalem.
11 Issa l-bqija tal-poplu li kien baqa'
fil-belt, u l-maħrubin li ħarbu għand is-
sultan ta' Babel, mal-bqija tal-kotra, kienu
meħudin fil-jasar minn Nebużaradan, il-
kaptan tal-għassiesa.
12 Iżda l-kaptan tal-għassiesa ħalla ftit
mill-aktar fqar tal-pajjiż biex ikunu
ħaddiema fid-dwieli u ħaddiema tar-raba'.
13 U l-kolonni tal-bronż, li kienu f'dar
il-Mulej, u l-bażijiet, u l-baħar tal-bronż,
li kienu f'dar il-Mulej, kissruhom il-
Kaldin, u ġarru l-bronż tagħhom lejn
Babel.
14 U ħadu l-borom, u l-paletti, u
l-imqassijiet, u l-imgħaref, u l-ħwejjeġ
kollha tal-bronż, li bihom kienu jaqdu
fit-tempju.
15 U l-kaptan tal-għassiesa ħa wkoll
l-imġamar, u l-bwieqi, u dak li kien
tad-deheb, b'deheb, u dak li kien tal-fidda,
b'fidda.
16 U ż-żewġ kolonni, il-baħar il-
wieħed, u l-bażijiet li kien għamel Salamun
għal dar il-Mulej; il-bronż kollu ta' dawn
il-ħwejjeġ kien bla wżin.
17 Tmintax-il driegħ kien il-għoli ta'
kolonna waħda, u kellha fuqha kapitell
tal-bronż: u l-għoli tal-kapitell kien tlitt
idriegħ, u madwar il-kapitell kien hemm
xeblik u rummien, kollox bronż: u bħal
dawn kienet il-kolonna l-oħra u x-xeblik.
18 U l-kaptan tal-għassiesa ħa lil
Xeraja, il-qassis il-kbir, u lil Sofonija, il-
qassis it-tieni, u t-tliet għassiesa tal-bieb:
19 Mill-belt ħa fiżżjal, li kien jankem
fuq l-irġiel tal-gwerra, u ħames irġiel minn
ta' ġewwa tas-sultan, li nsabu fil-belt,
s-segretarju tal-kap ta' l-eżerċtu, li kien
idaħħal fl-eżerċtu n-nies tal-pajjiż, u sittin
raġel mill-poplu tal-pajjiż li nsabu fil-belt.
20 U ħadhom Nebużaradan, il-kaptan
tal-għassiesa, u wassalhom għand is-sultan
ta' Babel f'Ribla.
21 U s-sultan ta' Babel darabhom, u
qatilhom f'Ribla, f'art Ħemat. U hekk
Ġuda kien meħud minn artu fil-jasar.
22 U l-poplu li baqa' f'art Ġuda, li kien
ħalla Nebukadnessar, sultan ta' Babel,
għamlilhom fuqhom lil Gedalja, bin
Aħiqam, bin Safan.
23 U xħin il-kmandanti kollha ta'
l-eżerċti, huma u n-nies tagħhom, semgħu
li s-sultan ta' Babel kien għamel lil
Gedalja gvernatur, ġew għand Gedalja
f'Misfa: Ismagħel, bin Netanja, u
Ġoħanan, bin Kareja, u Xeraja, bin
Tanħumet, minn Netofa, u Ġażanja, bin
il-Magħkati, huma u n-nies tagħhom.
24 U Gedalja ħalef lilhom, u lin-nies
tagħhom, u qalilhom: La tibżgħux tkunu
qaddejja tal-Kaldin: oqogħdu fil-pajjiż, u
aqdu lis-sultan ta' Babel, u jkun tajjeb
għalikom.
25 Iżda ġara fis-seba' xahar, illi ġie
Ismagħel, bin Netanja, bin Elisama, minn
nisel is-saltna, b'għaxar irġiel miegħu, u
darbu lil Gedalja, u miet flimkien mal-
Lhud u l-Kaldin li kienu miegħu f'Misfa.
26 U l-poplu kollu tal-pajjiż qam, miż-
żgħir sal-kbir, u l-kaptani ta' l-eżerċti,
u marru l-Eġittu, għax kienu jibżgħu
mill-Kaldin.
27 U ġara fis-sena sebgħa u tletin ta'
l-eżilju ta' Ġeħojakin, sultan ta' Ġuda, fit-
tnax-il xahar, fis-sebgħa u għoxrin tax-
xahar, illi Evil-Merodak, sultan ta' Babel,
fis-sena li sar sultan, rafa' ras Ġeħojakin,
sultan ta' Ġuda, u ħarġu mill-ħabs.
28 U kellmu bit-tajjeb, u qegħidlu
t-tron tiegħu 'l fuq mit-tron tas-slaten li
kienu miegħu f'Babel;
29 U Ġeħojakin biddel ilbiesu tal-ħabs,
u kien jiekol dejjem fuq il-mejda tas-
sultan il-jiem kollha ta' ħajtu.
30 U l-ikel tiegħu, l-ikel ta' kuljum,
kien jingħatalu mingħand is-sul-
tan, porzjon kuljum, il-jiem kollha ta'
ħajtu.

# L-Ewwel Ktieb Tal-Kronaki

1 Adam, Set, Enos,
2 Kenan, Maħlalel, Ġered,
3 Ħenok, Metuselaħ, Lamek,
4 Noê, Sem, Ħam, u Ġafet.
5 Ulied Ġafet: Gomer, u Magog, u Madaj, u Ġawan, u Tubal, u Mesek, u Tiras.
6 U wlied Gomer: Askenaż, u Rifat, u Togarma.
7 U wlied Ġawan: Elisa, u Tarsis, Kittim u Dodanim.
8 Ulied Ħam: Kus u Misrajm, Put u Kangħan.
9 U wlied Kus: Seba, u Ħawila, u Sabta, u Ragħma, u Sabteka. U wlied Ragħma: Xeba u Dedan.
10 U Kus wiled lil Nimrod: hu beda jkun qawwi fl-art.
11 U Misrajm wiled il-Ludin, u l-Għanamin, u l-Leħabin, u n-Naftuħin,
12 U l-Patrusin, u l-Kasluħin, (li minnhom ħarġu l-Filistin,) u l-Kaftorin.
13 U Kangħan wiled lil Sidon, il-kbir tiegħu, u lil Ħet,
14 U l-Ġebusin ukoll, u l-Amurrin, u l-Girgasin,
15 U l-Ħiwwi, u l-Għarki, u s-Sini,
16 U l-Arwadi, u s-Semari, u l-Ħamati.
17 Ulied Sem: Għelam, u Assur, u Arfaksad, u Lud, u Aram, u Għuż, u Ħul, u Geter, u Mesek.
18 U Arfaksad wiled lil Sela, u Sela wiled lil Għeber.
19 Lil Għeber twildulu żewġ ulied: isem il-wieħed Peleg; għax fi żmienu tqassmet l-art: u isem ħuh kien Ġoktan.
20 U Ġoktan wiled lil Almodad, u lil Selef, u lil Ħasarmawt, u lil Ġeraħ,
21 U lil Ħadoram ukoll, u lil Użal, u lil Dikla,
22 U lil Għebal, u lil Abimajel, u lil Xeba,
23 U lil Ofir, u lil Ħawila, u lil Ġobab. Dawn kollha kienu wlied Ġoktan.
24 Sem, Arfaksad, Sela,
25 Għeber, Peleg, Regħu,
26 Serug, Naħor, Teraħ,
27 Abram, li hu Abraham.
28 Ulied Abraham: Iżakk u Ismagħel.
29 Dan hu nisilhom: il-kbir ta' Ismagħel, Nebajot; imbagħad Kedar, u Adbel, u Mibsam,
30 U Misma, u Duma, Massa, Ħadad, u Tema,
31 Ġetur, Nafis, Kedma. Dawn huma wlied Ismagħel.
32 U wlied Keturah, il-konkubina ta' Abraham, li wildet, kienu Żimran, u Ġoqsan, u Medan, u Midjan, u Jisbak, u Xuwaħ. U wlied Ġoksan, kienu Xeba u Dedan.
33 U wlied Midjan: Għefa, u Għefer, u Ħenok, u Abida, u Eldagħa. Dawn kollha wlied Keturah.
34 U Abraham wiled lil Iżakk. Ulied Iżakk: Għesaw u Iżrael.
35 Ulied Għesaw: Elifaż, Regħwel, Ġegħus, Ġagħlam, u Koraħ.
36 Ulied Elifaż: Teman, u Omar, Sefi, u Gatam, Kenaż, u Timna, u Għamaleq.
37 Ulied Regħwel: Naħat, Żeraħ, Sammah, u Miżża.
38 U wlied Segħir: Lotan, u Sobal, u Sebgħon, u Għana, u Dison, u Għeser, u Disan.
39 U wlied Lotan: Ħori, u Ħomam: u Timna kienet oħt Lotan.
40 Ulied Sobal: Għalijan, u Manaħat, u Għebal, u Sefi u Onam. U wlied Sebgħon: Ajja u Għana.
41 Ulied Għana: Dison. U wlied Dison: Għamram, u Esban, u Itran u Keran.
42 Ulied Għeser: Bilħan, u Żagħwan, u Ġagħakan. Ulied Disan: Għuż, u Aran.
43 Issa dawn huma s-slaten li saltnu f'art Edom qabel ma saltan xi sultan ta' wlied Iżrael: Bela, bin Begħor: u isem beltu kien Dinħaba.
44 U meta miet Bela, saltan minfloku Ġobab, bin Żeraħ, minn Bosra.
45 U meta miet Ġobab, Ħusam minn art it-Temanin saltan floku.
46 U meta miet Ħusam, Ħadad, bin Bedad, li kisser lil Midjan fir-raba' ta' Mowab, saltan floku: u isem beltu kien Għawit.
47 U meta miet Ħadad, Samla minn Masreka saltan floku.
48 U meta miet Samla, saltan floku Sawl minn Reħobot ħdejn ix-xmara.
49 U meta miet Sawl, saltan floku Bagħal-Ħanan, bin Għakbor.
50 U meta miet Bagħal-Ħanan, saltan floku Ħadad: u isem beltu kien Pagħi; u isem martu kien Meħetabel, bint Matred, bint Meżaħab.
51 Ħadad miet ukoll. U l-kapijiet ta' Edom kienu: il-kap Timna, il-kap Għalja, il-kap Ġetet,
52 Il-kap Oħolibama, il-kap Ela, il-kap Pinon,
53 Il-kap Kenaż, il-kap Teman, il-kap Mibsar,
54 Il-kap Magdjel, il-kap Għiram. Dawn huma l-kapijiet ta' Edom.

2 Dawn huma wlied Iżrael: Ruben,
Simgħon, Levi, u Ġuda, Issakar, u
Żebulun,
2 Dan, Ġużepp, u Benjamin, Naftali,
Gad u Aser.
3 Ulied Ġuda: Għer, Onan u Sela:
tlieta twildulu minn bint Sugħa, il-
Kangħanija. U Għer, il-kbir ta' Ġuda
kien ħażin f'għajnejn il-Mulej, u qatlu
l-Mulej:
4 U Tamar, kennet Ġuda, wilditlu lil
Fares u lil Żeraħ. Ulied Ġuda kollha
kienu ħamsa.
5 Ulied Fares: Hesron, u Hamul.
6 U wlied Żeraħ: Żimri, u Etan, u
Heman, u Kalkol, u Dara: ilkoll, ħamsa.
7 U wlied Karmi: Għakar, li ħawwad
lil Iżrael, billi dineb fi ħwejjeġ mogħtija
għall-qirda.
8 U wlied Etan: Għażarija.
9 Ulied Hesron ukoll, li twildulu:
Ġeraħmêl, u Ram, u Kelubaj.
10 U Ram wiled lil Għamminadab; u
Għamminadab wiled lil Naħasson, mexxej
ta' wlied Ġuda.
11 U Naħasson wiled lil Salma, u
Salma wiled lil Bogħaż,
12 U Bogħaż wiled lil Għobed; u
Għobed wiled lil Ġessi,
13 U Ġessi wiled lil Elijab, il-kbir
tiegħu; u lil Abinadab, it-tieni, u lil
Simgħa, it-tielet,
14 Netanjel, ir-raba'; Raddaj, il-
ħames;
15 Osem, is-sitt, David, is-seba':
16 Hutu l-bniet kienu: Sarwija, u
Abigajil. U wlied Sarwija: Abisaj, Ġowab,
u Għaxajel, tlieta.
17 U Abigajil wildet lil Għamasa;
missier Għamasa kien Ġeter, l-Ismagħeli.
18 U Kaleb, bin Hesron, wiled minn
Għażuba, martu, u minn Ġerigħot: uliedha
kienu dawn: Ġeser, Sobab, u Ardon.
19 U meta mietet Għażuba, Kaleb ħa
b'martu lil Efrat, li wilditlu lil Hur.
20 U Hur wiled lil Uri, u Uri wiled lil
Besalel.
21 Imbagħad wara Hesron iżżewweġ
ma' bint Makir, missier Gilgħad; iżżew-
wiġha meta kellu sittin sena; u wilditlu
lil Segub.
22 U Segub wiled lil Ġajir, li kellu tlieta
u għoxrin belt f'art Gilgħad.
23 Iżda Gessur u Aram ħadu minn
għandhom il-bliet ta' Ġajir, b'Kenat, u
r-rħula ta' magħha: sittin belt. Dawn
kollha kienu wlied Makir, missier
Gilgħad.
24 U wara mewt Hesron, li ġrat
f'Kaleb-Efrata, Abija, mart Hesron,
wilditlu lil Assur, missier Tekuwa.
25 U wlied Ġeraħmêl, il-kbir ta' Hesron,
kienu: Ram, il-kbir; u Buna, u Oren, u
Osem, u Aħija.
26 Ġeraħmêl kellu mara oħra jisimha
Għatara; kienet omm Onam.
27 U wlied Ram, il-kbir ta' Ġeraħmêl,
kienu: Magħas, Ġamin u Għeqer.
28 U wlied Onam kienu: Sammaj u
Ġada'. U wlied Sammaj: Nadab, u Abisur.
29 U isem mart Abisur kien Abiħajl,
u wilditlu lil Aħban, u lil Molid.
30 U wlied Nadab: Seled u Affajim.
Iżda Seled miet mingħajr ulied.
31 U wlied Affajim: Isgħi. U wlied
Isgħi: Sesan. U wlied Sesan: Aħlaj.
32 U wlied Ġada, ħu Sammaj: Ġeter u
Ġonatan. U Ġeter miet mingħajr ulied.
33 U wlied Ġonatan: Pelet u Żaża.
Dawn kienu wlied Ġeraħmêl.
34 Issa Sesan ma kellux subjien, iżda
bniet. U Sesan kellu qaddej, Eġizzjan, li
kien jismu Ġarħa.
35 U Sesan ta lil bintu b'martu lil
Ġarħa qaddej tiegħu; u wilditlu lil Għattaj.
36 U Għattaj wiled lil Natan, u Natan
wiled lil Żabad.
37 U Żabad wiled lil Eflal, u Eflal
wiled lil Għobed,
38 U Għobed wiled lil Ġeħu, u Ġeħu
wiled lil Għażarija.
39 U Għażarija wiled lil Heles, u Heles
wiled lil Elgħasa,
40 U Elgħasa wiled lil Sismaj; u Sismaj
wiled lil Sallum.
41 U Sallum wiled lil Ġekamja; u
Ġekamja wiled lil Elisama.
42 Ulied Kaleb, ħu Ġeraħmêl, kienu:
Mesa, il-kbir tiegħu, li kien missier Żif;
u wlied Maresa, missier Hebron.
43 U wlied Hebron: Koraħ, Taffuħa,
Rekem u Sema'.
44 U Sema' wiled lil Raħam, missier
Ġorkegħam, u Rekem wiled lil Sammaj.
45 U bin Sammaj kien Magħon: u
Magħon kien missier Bet-Sur.
46 U Għefa, konkubina ta' Kaleb,
wildet lil Haran, u lil Mosa, u lil Gażeż: u
Haran wiled lil Gażeż.
47 U wlied Ġaħdaj: Regem, Ġotam,
Gesan, Pelet, Għefa u Sagħaf.
48 Magħka, konkubina ta' Kaleb,
wildet lil Seber, u lil Tirħana.
49 Wildet ukoll lil Sagħaf, missier
Madmanna, lil Sewa, missier Makbena, u
lil missier Gibgħa: u bint Kaleb kienet
Għaksa.
50 Dawn kienu wlied Kaleb: Ben-Hur,
il-kbir ta' Efrata; Sobal, missier Kirjat-
Ġagħrim,
51 Salma, missier Betlehem; Haref,
missier Bet-Gader.
52 U Sobal, missier Kirjat-Ġagħrim,
kellu wlied: Harwe, u nofs il-Manaħtin.
53 U l-familji ta' Kirjat-Ġagħrim; il-
Għitrin, il-Putin, is-Sumatin, u l-Misra-
għin. Minn dawn ħarġu s-Sorgħatin, u l-
Estawlin.

54 U wlied Salma: Betlehem u n-
Netufin, Għatarot-Bet-Ġowab, nofs il-
Manaħtin, is-Sorgħin.
55 U l-familji tal-kittieba, li kienu
jgħammru f'Ġagħbes; it-Tirgħatin, is-
Simgħatin, u s-Sukatin. Dawn huma l-
Kenin, li tnisslu minn Ħammat, missier
dar Rekab.

3 Issa dawn huma wlied David, li
twieldulu f'Ħebron: il-kbir, Amnon
minn Aħinogħam il-Ġiżragħelija; it-tieni,
Danjel minn Abigajil il-Karmelija:
2 It-tielet, Absalom, bin Magħka, bint
Talmaj, sultan ta' Gesur: ir-raba',
Adonija, bin Ħaggit:
3 Il-ħames, Sefatja, minn Abital: is-sitt,
Itrigħam minn martu Għegla.
4 Dawn is-sitta twieldulu f'Ħebron; u
saltan hemm seba' snin u sitt xhur; u
tlieta u tletin sena saltan f'Ġerusalem.
5 U dawn twieldulu f'Ġerusalem:
Simgħa, u Sobab, u Natan, u Salamun,
erbgħa, minn Bat-Sugħa, bint Għammijel:
6 Ibħar ukoll, u Elisama', u Elifelet,
7 U Nogaħ, u Nefeg, u Ġafigħa,
8 U Elisama', u Eljada, u Elifelet,
disgħa.
9 Dawn kienu kollha wlied David,
barra minn ulied il-konkubini; u Tamar
kienet oħthom.
10 U bin Salamun kien Reħobogħam;
Abija, ibnu; Asa, ibnu; Ġosafat, ibnu;
11 Ġoram, ibnu; Aħażija, ibnu; Ġowas,
ibnu;
12 Amasja, ibnu; Għażarija, ibnu,
Ġotam, ibnu;
13 Aħaż, ibnu; Ħeżekija, ibnu;
Manasse, ibnu;
14 Amon, ibnu; Ġosija, ibnu.
15 U wlied Ġosija kienu: il-kbir,
Ġoħanan; it-tieni, Ġeħojakim; it-tielet,
Sedekija; ir-raba', Sallum.
16 U wlied Ġeħojakim: Ġekonija, ibnu;
Sedekija, ibnu.
17 U wlied Ġekonja; Assir, Saltijel,
ibnu,
18 Malkiram ukoll, u Pedaja, u
Senassar, u Ġekamja, u Ħosama, u
Nedabja.
19 U wlied Pedaja kienu: Żerubbabel,
u Simgħi: u wlied Żerubbabel; Mesullam,
u Ħananija, u Selomit oħthom:
20 U Ħasuba, u Oħel, u Berekija, u
Ħasadja, u Ġusab-Ħesed, ħamsa.
21 U wlied Ħananija kienu Pelatja, u
Ġesagħija: ulied Refaja, ulied Arnan, ulied
Għabdija, ulied Sekanja.
22 U wlied Sekanja; Semajja: u
wlied Semajja; Ħattus, u Igal, u Barija,
u Negħarja, u Safat, sitta.
23 U wlied Negħarja: Eljogħenaj, u
Ħeżekija, u Għażriqam, tlieta.
24 U wlied Eljogħenaj kienu: Ħodawja,
u Eljasib, u Pelaja, u Għaqqub, u Ġoħanan,
u Delaja, u Għanani, sebgħa.

4 Ulied Ġuda: Fares, Ħesron, u Karmi,
u Ħur, u Sobal.
2 U Raja, bin Sobal, wiled lil Ġaħat; u
Ġaħat wiled lil Aħumaj, u lil Laħad. Dawn
huma l-familji tas-Sorgħatin.
3 U dawn kienu minn missier Etam:
Ġizragħel, u Isma, u Idbas: u isem
oħthom kien Ħaselelponi.
4 U Penwel, missier Gedor, u Għeser,
missier Ħusa. Dawn huma wlied Ħur, il-
kbir ta' Efrata, missier Betlehem.
5 U Ashur, missier Tekuwa, kellu
żewġ nisa: Ħela u Nagħra.
6 U Nagħra wilditlu lil Aħużżam, u lil
Ħefer, u lil Temeni, u lil Aħastari. Dawn
kienu wlied Nagħra.
7 U wlied Ħela kienu Seret, Ġeswar, u
Etnan.
8 U Kos wiled lil Għanub, u lil Sobeba,
u l-familji ta' Aħarħel, bin Ħarum.
9 U Ġagħbes kien aktar imweġġaħ
minn ħutu: u ommu semmietu Ġagħbes,
billi qalet: Għaliex ulidtu bl-uġigħ.
10 U Ġagħbes sejjaħ lil Alla ta' Iżrael,
billi qal: O li kont tabilħaqq tberikni, u
twassa' truf arti, u tkun idek miegħi, u
tħarisni mill-ħsara, u ma taħqarnix! U
Alla tah dak li talab.
11 U Kelub, ħu Xuwaħ, wiled lil Meħir,
li kien missier Eston.
12 U Eston wiled lil Bet-Rafa, u lil
Paseħa, u lil Teħinna, missier Ir-Naħas.
Dawn huma l-irġiel ta' Reka.
13 U wlied Kenaż: Għotnijel, u Xeraja:
u wlied Għotnijel: Ħatat.
14 U Megħonataj wiled lil Għofra; u
Xeraja wiled lil Ġowab, missier Ġe-
Ħaraxim; għax kienu nies tas-sengħa.
15 U wlied Kaleb, bin Ġefunne: Għiru,
Ela, u Nagħam: u wlied Ela: Kenaż.
16 U wlied Ġeħallelel: Żif, Żifa, Tirja
u Asarel.
17 U wlied Esdra kienu, Ġeter, u
Mered, u Għefer, u Ġalon: u wildet lil
Mirjam, u lil Sammaj, u lil Isba, missier
Estemogħa.
18 U martu l-Lhudija wildet lil Ġered,
missier Gedor, u lil Ħeber, missier Soko,
u lil Ġekutijel, missier Żanoħa. U dawn
huma wlied Bitija, bint Fargħun, li
żżewwiġha Mered.
19 U wlied martu Ħodija, oħt Naħam,
missier Kejla, il-Garmi, u Estemogħa,
il-Magħkati.
20 U wlied Simon kienu, Amnon, u
Rinna, Ben-Ħanan, u Tilon. U wlied
Isgħi kienu Żoħet, u Ben-Żoħet
21 U wlied Sela, bin Ġuda, kienu Għer,
missier Leka, u Lagħda, missier Maresa, u

l-familji tad-dar tal-ħaddiema tal-għażel
ta' Bet-Asbegħa,
22 U Ġokim, u r-rġiel ta' Kożeba, u
Ġowas, u Saraf, li kellhom il-ħakma
f'Mowab, u Ġasħubi-Leħem. Iżda dawn
huma ħwejjeġ ta' żmien ilu.
23 Dawn kienu l-fuħħarin, u l-għamma-
rin ta' Netagħim u Gedera: kienu jgħam-
mru hemm ħdejn is-sultan għax-xogħol
tiegħu.
24 Ulied Simgħon kienu Nemwel, u
Ġamin, Ġarib, Żeraħ, u Sawl:
25 Sallum, ibnu; Mibsam, ibnu; Mis-
ma, ibnu.
26 U wlied Misma: Ħammuwel,
ibnu; Żakkur, ibnu; Simgħi ibnu.
27 U Simgħi kellu sittax-il tifel u sitt
bniet; iżda ħutu ma kellhomx ħafna wlied,
u lanqas il-familji tagħhom kollha ma
kotru, daqs ulied Ġuda.
28 U għammru f'Bir-Saba', u f'Molada,
u f'Ħasar-Suwal,
29 U f'Bilħa, u f'Għesem, u f'Tolad,
30 U f'Betwel, u f'Ħorma, u f'
Siklag,
31 U f'Bet-Markabot, u f'Ħasar-Susim,
u f'Bet-Biri, u f'Sagħrajim. Dawn kienu
bliethom sama saltan David.
32 U l-irħula tagħhom kienu Etam, u
Għajn, Rimmon, u Token, u Għasan,
ħamest ibliet:
33 U r-rħula tagħhom kollha, li kienu
madwar dawn il-bliet, sa Bagħal. Dawn
kienu l-agħmajjar tagħhom, u huma kell-
hom kitbet nisilhom.
34 U Mesobab, u Ġamlek, u Ġosa, bin
Amasja,
35 U Ġoël, u Ġeħu, bin Ġosbija, bin
Xeraja, bin Għasjel,
36 U Eljogħenaj, u Ġagħakoba, u
Ġesoħaja, u Għasaja, u Għadijel, u Ġesim-
jel, u Benajja,
37 U Żiża, bin Sifgħi, bin Allon, bin
Ġedajja, bin Simri, bin Semajja;
38 Dawn li miġjubin b'isimhom kienu
prinċpijiet fil-familji tagħhom: u djar
missirijiethom kotru qatigħ.
39 U huma marru lejn id-daħla ta'
Gedor, san-naħa tal-lvant tal-wied, ifittxu
l-mergħa għall-imrieħel tagħhom.
40 U sabu mergħa bnina u tajba, u l-
pajjiż kien wiesa', kwiet u trankwil; għax
dawk li kienu jgħammru hemm dari kienu
minn nisel Ħam.
41 U dawn in-nies, li miktubin b'isim-
hom, ġew fi żmien Ħeżekija, sultan ta'
Ġuda, u kissru t-tined tagħhom, u
l-agħmajjar li nsabu hemm, u qerduhom
għalkollox sa dan il-jum, u għammru
flokhom: għax kien hemm il-mergħa
għall-imrieħel tagħhom.
42 U x'uħud minnhom, minn ulied
Simgħon, ħames mitt raġel, marru lejn il-
muntanja ta' Segħir, u kellhom bħala l-
mexxejja tagħhom lil Pelatja, u Negħarja,
u Refaja, u Għużżijel, ulied Isgħi.
43 U qerdu l-bqija tal-Għamalqin, li
kien għad baqa', u għammru hemm sa dan
il-jum.

5 Issa wlied Ruben, it-tifel il-kbir ta'
Iżrael (għax hu kien il-kbir, iżda billi
niġġes friex missieru, il-primaġenitura
tiegħu kienet mogħtija lil ulied Ġużepp,
bin Iżrael; għalhekk mhux imniżżel
f'kitbet in-nisel bħala l-kbir.
2 Għax Ġuda kien setgħan fuq ħutu, u
minnu ħareġ il-prinċep; iżda l-primaġeni-
tura messet lil Ġużepp:)
3 Ulied Ruben, il-kbir ta' Iżrael, kienu
Ħanok, u Pallu, Ħesron, u Karmi.
4 Ulied Ġoël, Semajja, ibnu; Gog,
ibnu; Simgħi, ibnu.
5 Mika, ibnu; Raja, ibnu; Bagħal,
ibnu,
6 Birah, ibnu, li kien meħud fil-jasar
minn Tilgat-Pileser, sultan ta' l-Assirja:
kien prinċep tar-Rubenin.
7 U ħutu, skond il-familji tagħhom, kif
huma miktubin fi ktieb nisilhom, kienu
Ġegħijel l-ewwel, imbagħad Żakkarija.
8 U Bela', bin Għażaż, bin Sema', bin
Ġoël, li kien igħammar f'Għaroer, u sa
Nebo u Bagħal-Megħon.
9 U lejn il-lvant għammar sa daħlet id-
deżert mix-xmara Ewfrat: għaliex l-
imrieħel tagħhom kienu kotrana f'art
Gilgħad.
10 U fi żmien Sawl tqabdu mal-
Ħaġrijin, li waqgħu f'idejhom: u huma
għammru fit-tined tagħhom fix-xaqliba
kollha tal-lvant ta' Gilgħad.
11 U wlied Gad kienu jgħammru
biswithom f'art Basan sa Salka.
12 Ġoël kien l-ewwel, Safam it-tieni, u
Ġagħnaj u Safat f'Basan.
13 U ħuthom, skond djar missirijiet-
hom, kienu: Mikaël, u Mesullam, u Xeba,
u Ġoraj, u Ġagħkan, u Żigħa, u Ħeber:
sebgħa.
14 Dawn huma wlied Abiħajl, bin
Ħuri, bin Ġaruwa, bin Gilgħad, bin
Mikaël, bin Ġesisaj, bin Ġaħdo, bin Buż:
15 Aħi, bin Għabdijel, bin Guni, kien
il-kap fi djar missirijiethom.
16 U għammru f'Gilgħad, f'Basan, u
fl-irħula tagħha, u fil-mergħat kollha ta'
Saron, sa trufhom.
17 Dawn kollha kienu miktubin fi
żmien Ġotam, sultan ta' Ġuda, u fi żmien
Ġerobogħam, sultan ta' Iżrael.
18 Ulied Ruben, u l-Gadin, u nofs
tribù Manasse, irġiel ta' ħila, li kienu
mgħammrin bit-tarka u s-sejf, u jiġbdu
l-qaws, u mħarrġin fit-taqbid, kienu
erbgħa u erbgħin elf, seba' mija u sittin,
imħejjijin għat-taqbid.

19 U tqabdu mal-Ħaġrijin, u ma' Ġetur,
u Nafis, u Nodab.
20 U kienu megħjunin kontra tagħhom,
u l-Ħaġrijin kienu merħijin f'idejhom, u
kull min kien hemm magħhom: għaliex
huma għajtu lil Alla fit-taqbida, u semagħ-
hom; għax ittamaw fih.
21 U ħadu l-imriehel tagħhom; ħamsin
elf ġemel, mitejn u ħamsin elf nagħġa,
elfejn ħmar, u mitt elf ruħ.
22 Għax maqtulin waqgħu ħafna, billi
minn Alla kienet it-taqbida. U huma
għammru flokhom sal-jasar.
23 Ulied nofs tribù Manasse għammru
fil-pajjiż; minn Basan sa Bagħal-Ħermon
u Senir, u sal-muntanja ta' Ħermon.
Huma kienu kotrana.
24 U dawn kienu rjus djar missirijiet-
hom: Għefer, u Isgħi, u Elijel, u Għażri-
jel, u Ġeremija, u Ħodawja, u Ġaħdijel,
irġiel qalbiena, nies imsemmija, kapijiet
ta' djar missirijiethom.
25 Iżda huma dinbu kontra l-Mulej ta'
missirijiethom, u marru jiżnu wara allat
il-ġnus tal-pajjiż, li Alla qered minn
quddiemhom.
26 U Alla ta' Iżrael qanqal l-ispirtu
ta' Pul, sultan ta' l-Assirja, u l-ispirtu
ta' Tiglat-Pileser, sultan ta' l-Assirja;
u Tiglat-Pileser ħadhom fil-jasar, lir-
Rubenin, u l-Gadin, u nofs tribù Manasse,
u ġiebhom lejn Ħala, u Ħabor, u Ħara, u
x-xmara Gożan, sa dan il-jum.

6 Ulied Levi: Gerson, Keħat, u Merari.
2 U wlied Keħat: Għamram, Ishar,
u Ħebron, u Għużżijel.
3 U wlied Għamram: Arun, u Mosè,
u Mirjam. Ulied ukoll Arun: Nadab, u
Abihu, u Elgħażar, u Itamar.
4 Elgħażar wiled lil Fineħas, Fineħas
wiled lil Abisugħa,
5 U Abisugħa wiled lil Bukki, u Bukki
wiled lil Għużżi,
6 U Għużżi wiled lil Żeraħja, u Żeraħja
wiled lil Merajot,
7 U Merajot wiled lil Amarja, u Amarja
wiled lil Aħitub,
8 U Aħitub wiled lil Sadoq, u Sadoq
wiled lil Aħimagħas,
9 U Aħimagħas wiled lil Għażarija, u
Għażarija wiled lil Ġoħanan,
10 U Ġoħanan wiled lil Għażarija,
(kien hu l-qassis fit-tempju li bena
Salamun f'Ġerusalem:)
11 U Għażarija wiled lil Amarja, u
Amarja wiled lil Aħitub,
12 U Aħitub wiled lil Sadoq, u Sadoq
wiled lil Sallum,
13 U Sallum wiled lil Ħilkija, u Ħilkija
wiled lil Għażarija,
14 U Għażarja wiled lil Xeraja, u
Xeraja wiled lil Ġeħosadaq,
15 U Ġeħosadaq mar fil-jasar meta l-
Mulej ħa fil-jasar lil Ġuda u lil Ġerusalem
b'id Nebukadnessar.
16 Ulied Levi: Gersom, Keħat u Mer-
ari.
17 U dawn huma ismijiet ulied Gersom:
Libni, u Simgħi.
18 U wlied Keħat kienu, Għamram, u
Ishar, u Ħebron, u Għużżijel.
19 Ulied Merari: Maħli u Musi. U
dawn huma l-familji tal-Leviti skond djar
missirijiethom.
20 Minn Gersom: Libni, ibnu; Ġaħat,
ibnu; Żimma, ibnu;
21 Ġowaħ, ibnu; Għiddo, ibnu; Żeraħ,
ibnu; Ġatraj, ibnu.
22 Ulied Keħat: Għamminadab, ibnu;
Koraħ, ibnu; Assir, ibnu,
23 Elkana, ibnu; u Ebjasaf, ibnu; u
Assir, ibnu,
24 Taħat, ibnu; Urijel, ibnu; Għużżija,
ibnu; u Sawl, ibnu.
25 Ulied Elkana: Għamasaj, u Aħi-
mot,
26 Elkana, ibnu; Sofaj, ibnu; Naħat,
ibnu,
27 Elijab ibnu; Ġeroħam, ibnu; Elkana,
ibnu.
28 U wlied Samwel: l-ewwel Vashni, u
t-tieni Abija.
29 Ulied Merari: Maħli; Libni, ibnu;
Simgħi, ibnu; Għużża ibnu,
30 Simgħa, ibnu; Ħaġġija, ibnu; u
Għasaja, ibnu.
31 Dawn huma l-irġiel li David qabbad-
hom jieħdu ħsieb is-servizz tal-għana
f'dar il-Mulej, wara li l-arka strieħet
hemm.
32 U kienu jaqdu quddiem it-taber-
naklu tat-tinda tal-laqgħa bil-għana, sa
ma Salamun bena dar il-Mulej f'Ġeru-
salem: u mbagħad kienu jaqdu s-servizz
tagħhom skond ir-regula tagħhom.
33 Dawn huma dawk li kienu jaqdu,
flimkien ma' wliedhom. Minn ulied il-
Keħatin: Ħeman il-għannej, bin Ġoël, bin
Samwel,
34 Bin Elkana, bin Ġeroħam, bin Elijel,
bin Towa,
35 Bin Suf, bin Elkana, bin Maħat, bin
Għamasaj,
36 Bin Elkana, bin Ġoël, bin Għażarija,
bin Sofonija,
37 Bin Taħat, bin Assir, bin Ebjasaf,
bin Koraħ,
38 Bin Ishar, bin Keħat, bin Levi, bin
Iżrael.
39 U ħuh Asaf, li kien joqgħod fuq il-
lemin tiegħu. Asaf bin Berekija, bin
Simgħa,
40 Bin Mikaël, bin Bagħseja, bin
Malkija,
41 Bin Etni, bin Żeraħ, bin Għadaja,
42 Bin Etan, bin Żimma, bin Simgħi,
43 Bin Ġaħat, bin Gersom, bin Levi.
44 U ħuthom, ulied Merari, kienu fuq

ix-xellug: Etan, bin Kisi, bin Għabdi, bin
Malluk,
45 Bin Ħasabja, bin Amasja, bin
Ħilkija,
46 Bin Amsi, bin Bani, bin Samer,
47 Bin Maħli, bin Musi, bin Merari,
bin Levi.
48 U ħuthom, il-Leviti, kienu mogħtijin
għas-servizz kollu tat-tabernaklu ta' dar
Alla.
49 Iżda Arun u wliedu kienu joffru s-
sagrifiċċji fuq l-altar ta' l-offerti tal-ħruq,
u fuq l-altar ta' l-inċens, u jaqdu s-servizz
kollu tal-qaddis tal-qaddisin, u jitolbu
maħfra għal Iżrael, skond kulma kien
ordna Mosè qaddej t'Alla.
50 U dawn huma wlied Arun: Elgħażar,
ibnu; Fineħas, ibnu; Abisugħa, ibnu,
51 Bukki, ibnu; Għużżi, ibnu;
Żeraħja, ibnu,
52 Merajot, ibnu; Amarja, ibnu;
Aħitub, ibnu,
53 Sadoq, ibnu; Aħimagħas, ibnu.
54 Issa dawn huma l-agħmajjar tagħ-
hom skond il-kampijiet tagħhom fil-medda
ta' arthom. Lil ulied Arun, tal-familji tal-
Keħatin, (għax lilhom messet l-ewwel
xorti,)
55 Lilhom tawhom Ħebron, f'art
Ġuda, u l-mergħat ta' madwarha.
56 Iżda r-raba' tal-belt, u l-irħula
tagħha, tawhom lil Kaleb, bin Ġefunne.
57 U lil ulied Arun tawhom il-bliet ta'
Ġuda, li huma Ħebron, belt ir-rifuġju, u
Libna wkoll bil-mergħat tagħha, u Ġattir,
u Estemogħa, bil-mergħat tagħhom,
58 U Ħilen bil-mergħat tagħha, u
Debir bil-mergħat tagħha,
59 U Għasan bil-mergħat tagħha, u
Bet-Xemex bil-mergħat tagħha:
60 U minn tribù Benjamin: Geba bil-
mergħat tagħha; u Għalemet bil-mergħat
tagħha; u Għanatot bil-mergħat tagħha.
Bliethom kollha kienu tlittax, daqs il-
familji tagħhom.
61 U lill-bqija ta' wlied Keħat, ingħa-
taw bix-xorti, mill-familja tat-tribù, min-
nofs it-tribù, in-nofs ta' Manasse, għaxart
ibliet.
62 U lil ulied Gersom, skond il-familji
tagħhom, messhom minn tribù Issakar, u
minn tribù Aser, u minn tribù Naftali, u
minn tribù Manasse, tlittax-il belt f'Basan.
63 U lil ulied Merrari, skond il-familji
tagħhom, kienu mogħtijin bix-xorti minn
tribù Ruben, u minn tribù Gad, u minn
tribù Żebulun, tnax-il belt.
64 U wlied Iżrael taw lil-Leviti dawn
il-bliet bil-mergħat tagħhom.
65 U taw bix-xorti, minn tribù wlied
Ġuda, u minn tribù wlied Simgħon, u
minn tribù wlied Benjamin, dawn il-bliet,
li huma msemmijin b'isimhom.
66 Issa xi familji ta' wlied Keħat kell-
hom bliet arthom minn tribù Efrajm.
67 U tawhom dawn il-bliet tar-rifuġju:
Sikem f'art il-għoljiet ta' Efrajm, bil-
mergħat tagħha, Geżer ukoll bil-mergħat
tagħha,
68 U Ġokmegħam, bil-mergħat tagħha,
u Bet-Ħoron bil-mergħat tagħha,
69 U Ajjalon bil-mergħat tagħha, u
Gatt-Rimmon bil-mergħat tagħha:
70 U minn nofs tribù Manasse:
Għaner u l-mergħat tagħha, u Bilgħam
bil-mergħat tagħha, għall-familji ta' wlied
Keħat li kien baqa'.
71 Lil ulied Gersom ingħataw mill-
familji ta' nofs tribù Manasse: Golan
f'Basan bil-mergħat tagħha, u Għastarot
bil-mergħat tagħha:
72 U minn tribù Issakar: Kedes bil-
mergħat tagħha, Dabrat bil-mergħat
tagħha.
73 U Ramot bil-mergħat tagħha, u
Għanem bil-mergħat tagħha:
74 U minn tribù Aser: Masal bil-
mergħat magħha, u Għabdon bil-mergħat
magħha,
75 U Ħukkok bil-mergħat tagħha, u
Reħob bil-mergħat tagħha:
76 U minn tribù Naftali: Kedes, fil-
Galilija, bil-mergħat tagħha; u Ħammon
bil-mergħat tagħha; u Kirjatajm bil-
mergħat tagħha.
77 U lill-bqija tal-Leviti, ulied Merari,
ingħataw minn tribù Żebulun: Rimmon
bil-mergħat tagħha, Tabor bil-mergħat
tagħha:
78 U n-naħa l-oħra tal-Ġurdan, biswit
Ġerko, lejn il-lvant tal-Ġurdan, minn
tribù Ruben: Beser, fid-deżert bil-mergħat
tagħha, u Ġasa bil-mergħat tagħha,
79 Kedemot ukoll bil-mergħat tagħha,
u Mefagħat bil-mergħat tagħha.
80 U minn tribù Gad: Ramot f'Gil-
għad bil-mergħat tagħha, u Maħanajm
bil-mergħat tagħha,
81 U Ħesbon bil-mergħat tagħha, u
Ġagħżer bil-mergħat tagħha.

7 Issa wlied Issakar kienu erbgħa: Tola',
u Pugħa, Ġasub, u Simron.
2 U wlied Tola' kienu Għużżi, u Refaja,
u Ġerijel, u Ġaħmaj u Ibsam, u Samwel,
kapijiet ta' djar missirijiethom. Ulied Tola
kienu rġiel qawwija u ta' ħila f'nisilhom:
il-għadd tagħhom, fi żmien David, kien
tnejn u għoxrin elf u sitt mija.
3 U wlied Għużżi: Iżraħija. U wlied
Iżraħija: Mikaël, u Għabdija, u Ġoël, u
Issija: ħamsa b'kollox, kapijiet kollha.
4 U magħhom kienu, skond nisilhom,
u skond djar missirijiethom, qtajja
mgħammrin għall-gwerra, sitta u tletin
elf: għax kellhom ħafna nisa u ħafna
wlied.
5 U qrabathom fost il-familji kollha ta'
Issakar, kienu rġiel qawwija u ta' ħila,

miktubin skond nisilhom, b'kollox sebgħa
u tmenin elf.
6 Ulied Benjamin: Bela', u Beker, u
Ġedigħajel; tlieta.
7 U wlied Bela: Esbon, u Għużżi, u
Għużżijel, u Ġerimot, u Għiri, ħamsa;
kapijiet ta' djar missirijiethom, irġiel
qawwija u ta' ħila; il-għadd tagħhom,
skond nisilhom, tnejn u għoxrin elf u
erbgħa u tletin.
8 U wlied Beker: Żemira, u Ġowas, u
Eligħeżer, u Eljogħenaj, u Għomri, u
Ġerimot, u Abija, u Għanatot, u Għalamet.
Dawn kollha kienu wlied Beker.
9 U l-għadd tal-miktubin, skond nisil-
hom, kapijiet ta' djar missirijiethom, irġiel
qawwija u ta' ħila, kien għoxrin elf u
mitejn.
10 U wlied Ġedigħajel: Bilħan. U wlied
Bilħan: Ġegħus, u Benjamin, u Eħud, u
Kenagħna, u Żetan, u Tarsis, u Aħisaħar.
11 Dawn kollha kienu wlied Ġedigħajel,
skond il-kapijiet ta' djar missirijiethom,
irġiel qawwija u ta' ħila, sbatax-il elf u
mitejn suldat, imħejjijin biex joħorġu
għall-gwerra.
12 U Suffim ukoll, u Huffim, ulied
Għir, u Ħusim, ulied Aħer.
13 Ulied Naftali: Ġaħsijel, u Guni, u
Ġeser, u Sallum, ulied Bilħa.
14 Ulied Manasse kienu Asrijel, li
wilditlu l-konkubina Aramija. Wilditlu
lil Makir, missier Gilgħad.
15 U Makir iżżewweġ mara minn
Ħuffim u Suffim; isem oħtu Magħka;
isem it-tieni iben kien Selofeħad: u
Selofeħad kellu bniet biss.
16 U Magħka, mart Makir, wildet iben,
u semmietu Peres; u isem ħuh kien Seres;
u wliedu kienu Ulam u Raqem.
17 U wlied Ulam: Bedan. Dawn kienu
wlied Gilgħad, bin Makir, bin Manasse.
18 U oħtu Ħammoleket wildet lil
Ishod, u Abigħeżer, u Maħla.
19 U wlied Semida kienu Aħjan, u
Sikem, u Liqħi, u Anigħam.
20 U wlied Efrajm: kienu Sutelaħ u
Bered, ibnu; u Taħat, ibnu; u Elgħada,
ibnu; u Taħat, ibnu;
21 U Żabad, ibnu; u Sutelaħ, ibnu; u
Għeżer, u Elgħad, li kienu maqtulin mir-
rġiel ta' Gatt, li twieldu f'dik l-art,
għaliex kienu niżlu jieħdu l-imrieħel
tagħhom.
22 U Efrajm missierhom tbekka żmien
twil, u ħutu ġew ifarrġuh.
23 Imbagħad resaq lejn martu, u
taqlet, u wildet tifel, li semmieh Berigħa,
għaliex kienet ġrat il-ħsara f'daru.
24 U bintu kienet Sera, li bniet Bet-
Ħoron, is-saflieni, u l-fuqqani, u Użżen-
Sera wkoll.
25 U Refaħ kien ibnu, u Resef ukoll;
u Telaħ, ibnu; u Taħan, ibnu;
26 Lagħdan, ibnu; Għammiħud, ibnu;
Elisama', ibnu;
27 Non, ibnu; Ġeħosugħa, ibnu.
28 U l-artijiet u l-agħmajjar tagħhom
kienu Betel u l-bliet tagħha; u lejn il-lvant,
Nagħran; u lejn il-punent Geżer, u l-bliet
tagħha; Sikem ukoll, u l-bliet tagħha, sa
Gaża u l-bliet li jagħmlu magħha:
29 Ulied Manasse kellhom f'idejhom
Bet-San u l-bliet tagħha, Tagħanak u l-bliet
tagħha, Megiddo u l-bliet tagħha; Dor u
l-bliet tagħha. Kien f'dawn il-bliet li
għammru wlied Ġużepp, bin Iżrael.
30 Ulied Aser: Imnah, u Iswa, u
Iswi, u Berigħa, u Seraħ oħthom.
31 U wlied Berigħa: Ħeber, u Malkijel,
li hu missier Birżajit.
32 U Ħeber wiled lil Ġaflet, u Somer, u
Ħotam, u Sugħa oħthom.
33 U wlied Ġaflet: Pasak, u Bimħal, u
Għaswat. Dawn huma wlied Ġaflet.
34 U wlied Semer: Aħi, u Roħga, u
Ħubba, u Aram.
35 U wlied Ħelem, ħuh: Sofaħ, u
Imna', u Seles, u Għamal.
36 U wlied Sofaħ: Suħa, u Ħarnefer, u
Sugħal, u Beri, u Imrah,
37 Beser, u Ħod, u Samma, u Silsa, u
Itran, u Bêra.
38 U wlied Ġeter: Ġefunne, u Pispa, u
Ara.
39 U wlied Għulla: Araħ, u Ħannijel,
u Risja.
40 Dawn kollha kienu wlied Aser,
kapijiet ta' djar missirijiethom, irġiel
magħżula, qawwija u ta' ħila, ewlenin
fost il-kbarat, miktubin għas-servizz tal-
gwerra. Il-għadd tagħhom kien sitta u
għoxrin elf raġel.

8 Issa Benjamin wiled lil Bela, il-kbir
tiegħu, Asbel, it-tieni, u Aħaraħ, it-
tielet,
2 Noħa r-raba, u Rafa l-ħames.
3 U wlied Bela kienu: Addar, u Gera,
u Abiħud,
4 U Abisugħa, u Nagħman, u Aħoħa,
5 U Gera, u Sefufan, u Ħuram.
6 U dawn huma wlied Eħud: dawn
huma l-kapijiet ta' djar il-missirijiet ta'
dawk li kienu jgħammru Geba, li kienu
meħudin fil-jasar lejn Manaħat:
7 U Nagħman, u Aħija, u Gera: hu li
ħadhom fil-jasar, u wiled lil Għużża, u lil
Aħiħud.
8 U Saħrajim kellu wlied f'art Mowab,
wara li keċċa n-nisa tiegħu, Ħusim u
Bagħra.
9 U b'Ħodes martu sar missier Ġobab,
u Sibja, u Mesa, u Malkam,
10 U Ġegħus, u Sakja, u Mirma. Dawn
kienu wliedu, kapijiet ta' djar il-missiri-
jiet.

11 U minn Ħusim wiled lil Abitub, u lil
Elfagħal.
12 Ulied Elfagħal: Għeber, u Misgħam
u Semed, li bena Ono, u Lod, u l-bliet li
jagħmlu magħha.
13 Berigħa wkoll, u Sema', li kienu
l-kapijiet ta' djar il-missirijiet ta' dawk li
kienu jgħammru f'Ajjalon, li ħarrbu n-
nies ta' Gatt.
14 U Aħjo, Sasak u Ġerimot,
15 U Żebadja, u Għarad, u Għeder,
16 U Mikaël, u Isfa, u Ġoħa huma
wlied Berigħa;
17 U Żebadja, u Mesullam, u Ħiżqi, u
Ħeber,
18 Ismeraj ukoll, u Iżlija, u Ġobab
kienu wlied Elfagħal;
19 U Ġakim, u Żikri, u Żabdi,
20 U Eligħenaj, u Silletaj, u Elijel,
21 U Għadaja, u Beraja, u Simrat,
kienu wlied Simgħi;
22 U Isfan, u Ħeber, u Elijel,
23 U Għabdon, u Żikri, u Ħanan,
24 U Ħananija, u Għelam, u Għanto-
tija,
25 U Ifdija, u Penwel, wlied Sasak;
26 U Samseraj, u Seħarja, u Għata-
lija,
27 U Ġagħresja, u Elija, u Żikri, ulied
Ġeroħam.
28 Dawn kienu l-kapijiet ta' djar il-
missirijiet; kapijiet skond nisilhom; u
kienu jgħammru f'Ġerusalem.
29 F'Gibgħon kien igħammar missier
Gibgħon; u isem martu kien Magħka:
30 Ibnu l-kbir kien Għabdon,
imbagħad Sur, u Kis, u Bagħal, u Nadab,
31 U Gedor, u Aħjo, u Żeker,
32 U Miklot wiled lil Simgħa. U dawn
ukoll kienu jgħammru f'Ġerusalem ma'
ħuthom, biswit ħuthom l-oħra.
33 U Ner wiled lil Kis, u Kis wiled lil
Sawl, u Sawl wiled lil Ġonatan, u lil
Malkisugħa, u lil Abinadab, u lil
Esbagħal.
34 U bin Ġonatan kien Merib-Bagħal;
u Merib-Bagħal wiled lil Mika.
35 U wlied Mika kienu: Piton, u Melek,
u Taregħa, u Aħaż.
36 U Aħaż wiled lil Ġeħogħadda, u
Ġeħogħadda wiled lil Għalemet, u lil
Għażmewt, u lil Żimri, u Żimri wiled lil
Mosa,
37 U Mosa wiled lil Bingħa: Rafa kien
ibnu; Elgħasa ibnu; Asel ibnu;
38 U Asel kellu sitt itfal, u dawn huma
ismijiethom: Għażriqam, Bokru, u Is-
magħel, u Segħarja, u Għabdija, u Ħanan.
Dawn kollha kienu wlied Asel.
39 U wlied Għeseq, ħuh, kienu: Ulam,
il-kbir tiegħu; Ġegħus, it-tieni; u Elifelet,
it-tielet.
40 U wlied Ulam kienu nies qawwija u
ta' ħila, u arċiera, u kellhom kotra ta'
wlied, u ta' wlied l-ulied, mija u ħamsin.
Dawn kollha kienu minn ulied Benjamin.

9 U hekk l-Iżraelin kollha kienu
mniżżlin b'isimhom skond twelidhom,
u, ara, huma miktubin fi Ktieb is-Slaten
ta' Iżrael. U Ġuda kien meħud fil-jasar
minħabba dnubietu.
2 Issa l-ewwel nies li għammru f'art-
hom u fi bliethom kienu Iżraelin, il-
qassisin, il-Leviti, u n-Netinin.
3 U f'Ġerusalem għammru minn ulied
Ġuda, minn ulied Benjamin, u minn ulied
Efrajm, u Manasse;
4 Għutaj, bin Għammiħud, bin
Għomri, bin Imri, bin Bani, minn ulied
Fares, bin Ġuda.
5 U mis-Silonin; Għasaja, il-kbir, u
wliedu.
6 U minn ulied Żeraħ: Ġegħuwel, u
ħuthom, sitt mija u disgħin minnhom.
7 U minn ulied Benjamin: Sallu, bin
Mesullam, bin Ħodawja, bin Ħassnuwa,
8 U Ibneja, bin Ġeroħam, u Ela bin
Għużżi, bin Mikri, u Mesullam, bin
Sefatja, bin Regħwel, bin Ibnija;
9 U ħuthom, skond nisilhom, disa'
mija u sitta u ħamsin. Dawn kollha kienu
rjus il-missirijiet fi djar missirijiethom.
10 U mill-qassisin: Ġedajja, u Ġeħo-
jarib, u Ġakin,
11 U Għażarija, bin Ħilkija, bin
Mesullam, bin Sadoq, bin Merajot, bin
Aħitub, l-uffiċjal il-kbir ta' dar Alla;
12 U Għadaja, bin Ġeroħam, bin
Pasħur, bin Malkija, u Magħsaj, bin
Għadijel, bin Ġaħżera, bin Mesullam, bin
Mesillemit, bin Immer;
13 U ħuthom, il-kapijiet ta' djar
missirijiethom, elf u seba' mija u sittin,
nies ta' ħila kbira għax-xogħol tas-servizz
ta' dar Alla.
14 U mil-Leviti: Semajja, bin Ħassub,
bin Għażriqam, bin Ħasabja, minn ulied
Merari;
15 U Baqbaqqar, u Ħeres, u Galal,
u Mattanija, bin Mika, bin Żikri, bin
Asaf;
16 U Għabdija, bin Semajja, bin
Galal, bin Ġedutun, u Berekija, bin Asa,
bin Elkana, li kien igħammar fir-rħula
tan-Netufin.
17 U l-bewwieba kienu: Sallum, u
Għaqqub, u Talmon, u Aħiman, u ħut-
hom: Sallum kien il-kap;
18 Li s'issa huma f'bieb is-sultan, in-
naħa tal-lvant: kienu l-bewwieba tal-kamp
ta' wlied Levi.
19 U Sallum, bin Kore, bin Ebjasaf, bin
Koraħ, u ħutu, minn dar missieru, il-
Koraħin, kienu jieħdu ħsieb x-xogħol
tas-servizz, billi jgħassu l-għatiebi tat-
tinda, bħalma missirijiethom kienu fuq
il-kamp tal-Mulej, għassiesa tad-daħla.

20 U Fineħas, bin Elgħażar, kien il-
kbir fuqhom dari, u l-Mulej kien miegħu.
21 U Żakkarija, bin Meselemja, kien
bewwieb f'daħlet it-tinda tal-laqgħa.
22 Dawn kollha, li kienu magħżulin
biex ikunu bewwieba fil-għatiebi, kienu
mitejn u tnax. Dawn kienu miktubin
skond twelidhom fir-rħula tagħhom, li
David, u Samwel, ir-raj, kienu qegħdu-
hom fil-qadi ta' dmirhom.
23 U hekk huma u wliedhom kienu
jieħdu ħsieb bwieb dar il-Mulej, jiġifieri,
f'dar it-tinda, bħala għassiesa.
24 Il-bewwieba kienu fl-erbat irjieħ:
fil-lvant, fil-punent, fit-tramuntana, u
f'nofsinhar.
25 U ħuthom, li kienu fir-rħula tagħ-
hom, kellhom minn żmien għal żmien jiġu
u joqogħdu sebat ijiem magħhom.
26 Għax dawn il-Leviti, l-erba' bew-
wieba ewlenin, kienu fi dmirhom dejjem,
u kienu jieħdu ħsieb ukoll il-kmamar u t-
teżori ta' dar Alla.
27 U huma kienu jgħaddu l-lejl ma-
dwar dar Alla, għax il-għassa kienet
f'idejhom, u huma kellhom jiftħu kull
filgħodu.
28 U x'uħud minnhom kellhom jieħdu
ħsieb il-ħwejjeġ tas-servizz, li huma kienu
jgħoddu xħin kienu jdaħħluhom fit-
tempju, u xħin kienu joħorġuhom.
29 Oħrajn kienu magħżulin biex jieħdu
ħsieb il-għodod, u l-ħwejjeġ kollha tas-
santwarju, u s-smid, u l-inbid, u ż-żejt, u
l-inċens, u l-ħwawar.
30 U x'uħud minn ulied il-qassisin
kienu jħejju l-ħwawar għall-fwieħa.
31 U Mattitja, wieħed mil-Leviti, it-
tifel il-kbir ta' Sallum il-Koraħi, kellu
d-dmir jieħu ħsieb il-ħwejjeġ li kienu
moħmijin fit-twaġen.
32 U x'uħud minn ħuthom, fost ulied
il-Keħatin, kellhom jieħdu ħsieb il-ħobż
tal-Preżenza, biex iħejjuh kull nhar ta'
Sibt.
33 U dawn huma l-għannejja, kapijiet
ta' djar il-missirijiet tal-Leviti, li kienu
joqogħdu fil-kmamar tat-tempju, u kienu
meħlusin minn kull servizz ieħor; għax
lejl u nhar kienu jkunu fuq ix-xogħol
tagħhom.
34 Dawn kienu l-kapijiet ta' djar il-
missirijiet tal-Leviti, skond nisilhom, l-
irġiel ewlenin, li kienu jgħammru f'Ġeru-
salem.
35 U f'Gibgħon kien igħammar
Ġeħijel, missier Gibgħon, u isem martu
kien Magħka,
36 U ibnu l-kbir kien Għabdon,
imbagħad Sur, u Kis, u Bagħal, u Ner, u
Nadab,
37 U Gedor, u Aħjo, u Żakkarija, u
Miklot.
38 U Miklot wiled lil Simam. U huma
wkoll kienu jgħammru f'Ġerusalem ma'
ħuthom, biswithom.
39 U Ner wiled lil Kis; u Kis wiled lil
Sawl; u Sawl wiled lil Ġonatan, u Malki-
sugħa, u Abinadab, u Esbagħal.
40 U bin Ġonatan kien Merib-Bagħal:
u Merib-Bagħal wiled lil Mika.
41 U wlied Mika kienu: Piton, u
Melek, u Taħregħa, u Aħaż.
42 U Aħaż wiled lil Ġagħra; u Ġagħra
wiled lil Għalemet, u lil Għażmewt, u lil
Żimri; u Żimri wiled lil Mosa;
43 U Mosa wiled lil Bingħa; u Refaja
kien ibnu; Elgħasa kien ibnu; Asel kien
ibnu.
44 U Asel kellu sitt itfal, li ismijiethom
huma dawn: Għażriqam, Bokru, u
Ismagħel, u Segħarja, u Għabdija, u
Ħanan: dawn kienu wlied Asel.

10 Issa l-Filistin tqabdu ma' Iżrael; u
l-irġiel ta' Iżrael ħarbu minn
quddiem il-Filistin, u waqgħu maqtulin
fuq il-muntanja ta' Gilbugħa.
2 U l-Filistin rassu wara Sawl, u wara
wliedu; u l-Filistin qatlu lil Ġonatan, u lil
Abinadab, u lil Malkisugħa, ulied Sawl.
3 U t-taqbida ħraxet kontra Sawl, u
l-arċieri laħquh, u kien miġruħ mill-
arċieri.
4 Imbagħad Sawl qal lir-reffiegħ ta'
l-armi tiegħu: Islet sejfek u nfidni bih, li
ma jiġux dawn in-nies li mhumiex
ċirkonċiżi, u jżebilħuni. Iżda r-reffiegħ ta'
l-armi ma riedx; għax baża' ħafna.
Għalhekk Sawl qabad is-sejf u nxeħet
fuqu.
5 U xħin ir-reffiegħ ta' l-armi tiegħu ra
li Sawl miet, inxeħet hu wkoll fuq sejfu,
u miet.
6 U hekk miet Sawl, u t-tliet uliedu, u
n-nies kollha ta' daru mietu flimkien.
7 U xħin l-irġiel kollha ta' Iżrael, li
kienu fil-wied, raw li ħarbu kollha, u li
Sawl u uliedu mietu, telqu bliethom,
u ħarbu: u l-Filistin ġew, u għammru
fihom.
8 U l-għada ġara, xħin il-Filistin ġew
biex ineżżgħu l-maqtulin, illi sabu lil Sawl
u lil uliedu mixħutin fuq il-muntanja ta'
Gilbugħa.
9 U wara li neżżgħuh, ħadu rasu, u
l-armi tiegħu, u bagħtu f'art il-Filistin
dawramejt iħabbru l-bxara lill-idoli tagħ-
hom, u lill-poplu.
10 U qiegħdu l-armi tiegħu f'dar
allathom, u sammru rasu fit-tempju ta'
Dagon.
11 U malli n-nies kollha ta' Ġabes-
Gilgħad semgħu kulma l-Filistin għamlu
lil Sawl,
12 Qamu l-irġiel kollha ta' ħila, u ħadu
l-ġisem ta' Sawl, u l-iġsma ta' wliedu, u
ġibuhom Ġabes. Imbagħad difnu għadam-

hom taħt il-balluta ta' Ġabes, u samu
sebat ijiem.
13 Hekk miet Sawl minħabba n-nuqqas
ta' fedeltà tiegħu lejn il-Mulej, billi ma
ħarisx kelmet il-Mulej, u wkoll talli
staqsa u ħa parir mingħand dawk li jeħbru
bil-mejtin;
14 U ma staqsiex lill-Mulej: għalhekk
il-Mulej qatlu, u dawwar is-saltna għal
David, bin Ġessi.

11 Imbagħad inġemgħu l-Iżraelin
kollha għand David f'Ħebron,
igħidu: Ara, aħna għadmek u laħmek.
2 U fl-imgħoddi, meta Sawl kien għadu
sultan, kont int li toħroġ u ddaħħal lil
Iżrael: u l-Mulej, Alla tiegħek, qallek: Int
tirgħa l-poplu tiegħi, Iżrael, u int tkun
il-prinċep tal-poplu tiegħi, Iżrael.
3 Għalhekk ix-xjuħ kollha ta' Iżrael
ġew għand is-sultan f'Ħebron u David
rabat magħhom għaqda f'Ħebron qud-
diem il-Mulej, u dilku lil David bħala
sultan fuq Iżrael, skond il-kelma tal-Mulej
b'Samwel.
4 Imbagħad David u Iżrael kollu mar
Ġerusalem, li hi Ġebus; fejn kienu l-
Ġebusin igħammru fil-pajjiż.
5 U n-nies ta' Ġebus qalu 'l David: Int
ma tidħolx hawn. Iżda David ħa l-fortizza
ta' Sijon, li hi l-belt ta' David.
6 U David qal: Min jidrob Ġebusi
l-ewwel, jilħaq kap u kmandant. U hekk
Ġowab, bin Sarwija, tala' l-ewwel, u sar
kap.
7 U David għammar fil-fortizza; għal-
hekk semmewha belt David.
8 U bena l-belt dawramejt, minn Millo
sad-dawra: u Ġowab sewwa l-bqija tal-belt.
9 U hekk David baqa' sejjer dejjem jik-
ber, għax il-Mulej ta' l-eżerċti kien miegħu.
10 Dawn ukoll huma l-kapijiet tal-
gwerrieri qalbenin li kellu David, u li
tawh għajnuna kbira fis-saltna tiegħu,
flimkien ma' Iżrael kollu, biex jagħmluh
sultan, skond kelmet il-Mulej dwar Iżrael.
11 U dan hu l-għadd tal-qalbenin li
kellu David: Ġasobgħam, il-Ħakmoni,
il-kap ta' l-uffiċjali l-kbar: hu rafa' l-lanza
tiegħu kontra tliet mitt raġel li qatilhom
f'darba waħda.
12 U warajh Elgħażar, bin Dodo, l-
Aħoħi, li kien wieħed mit-tliet gwerrieri
qalbenin.
13 Kien ma' David f'Pasdammim, u
hemm il-Filistin kienu miġmugħin għat-
taqbida, fejn kien hemm qatgħa mimlija
bix-xgħir; u l-poplu ħarab minn quddiem
il-Filistin.
14 U huma waqfu f'nofs dik il-qatgħa,
u iddefendewha, u qatlu l-Filistin; u l-
Mulej ħelishom b'ħelsien kbir.
15 Issa tlieta minn fost it-tletin kap
niżlu fuq il-blata, ħdejn David, f'għar
Għadullam; u l-eżerċtu tal-Filistin waqqaf
il-kamp f'wied Refajim.
16 U David kien dik il-ħabta fil-
fortizza, fil-waqt li l-għassa tal-Filistin
kienet dik il-ħabta f'Betlehem.
17 U David ġietu xewqa, u qal: O li
kien wieħed jagħtini nixrob mill-ilma tal-
bir ta' Betlehem, li hemm ħdejn il-bieb!
18 U t-tlieta għaddew mill-kamp tal-
Filistin, u mlew l-ilma mill-bir ta'
Betlehem, li kien ħdejn il-bieb, refgħuh, u
ġibuh lil David: iżda David ma riedx
jixorbu, iżda sawbu lill-Mulej.
19 U qal: Iħarisni Alla tiegħi li ma
nagħmilx dan: nixrob jien id-demm ta'
dawn ir-rġiel li ssugraw ħajjithom? għax
bis-sogru ta' ħajjithom ġibuh. Għalhekk
ma riedx jixorbu. Dan għamlu dawk it-
tliet qalbenin.
20 U Abisaj, ħu Ġowab, kien il-kap fost
it-tlieta. Hu xejjer il-lanza tiegħu fuq tliet
mitt raġel, u qatilhom, u kien imsemmi
fost it-tlieta.
21 Mit-tlieta, hu kien l-aktar imweġġaħ
mit-tnejn l-oħra, u sar il-kap tagħhom:
madankollu ma laħaqx wieħed mill-ewwel
tlieta.
22 Benajja, bin Ġeħojada, bin raġel ta'
ħila minn Kabsêl, kien għamel ħafna
egħmejjel kbar; hu qatel iż-żewġ ulied ta'
Arjel minn Mowab: niżel ukoll u qatel
ljun f'bir f'jum tas-silġ.
23 U qatel Eġizzjan, raġel għoli ħamest
idriegħ; u f'id l-Eġizzjan kien hemm lanza
bħal mutwa tan-nissieġa, iżda hu niżel
għalih bil-ħatar, u ħataf il-lanza minn id
l-Eġizzjan, u qatlu bil-lanza tiegħu stess.
24 Dawn il-ħwejjeġ għamel Benajja,
bin Ġeħojada, u kellu isem fost it-tliet
qalbenin.
25 Ara, hu kien imweġġaħ fost it-tletin,
iżda ma laħaqx daqs l-ewwel tlieta: u
David qiegħdu fuq il-għassiesa tiegħu.
26 U r-rġiel ta' ħila ta' l-eżerċti kienu:
Għaxajel, ħu Ġowab; Elħanan, bin Dodo,
minn Betlehem;
27 Sammot minn Ħaror; Ħeles, il-
Peloni;
28 Għira, bin Għikkes, it-Tekuwi;
Abigħeżer, il-Għanatoti;
29 Sibbekaj, il-Ħusaj; Għilaj, l-Aħoħi;
30 Maħeraj, in-Netufi; Ħeled, bin
Bagħna, in-Netufi;
31 Itaj, bin Ribaj minn Gibegħa ta'
wlied Benjamin; Benajja, il-Piratuni,
32 Ħuraj, mill-widien ta' Gagħas;
Abijel, il-Għarbati;
33 Għażmewt, il-Baħurimi; Eljaħba,
is-Sagħalboni;
34 Ulied Ħasem, il-Giżoni; Ġonatan,
bin Sagi, il-Ħarari;
35 Aħijam, bin Sakar, il-Ħarari; Elifal,
bin Ur;
36 Ħefer, il-Mekerati; Aħija, il-Peloni,

37 Ħesro, il-Karmeli; Nagħraj, bin
Eżbaj;
38 Ġoël, ħu Natan; Mibħar, bin Ħagri;
39 Selek, il-Għammoni; Naħaraj, il-
Beroti, ir-reffiegħ ta' l-armi ta' Ġowab,
bin Sarwija,
40 Għira, il-Għittri; Gareb, il-Għittri;
41 Urija, il-Ħitti; Żabad, bin Aħlaj;
42 Għadina, bin Siża, ir-Rubeni, kap
tar-Rubenin, u tletin miegħu;
43 Ħanan, bin Magħka; u Ġosefat, il-
Mitni,
44 Għużżija, il-Għastarati; Sama' u
Ġeħijel, ulied Ħotan, il-Għargħori,
45 Ġedigħajel, bin Simri; u Ġoħa, ħuh,
it-Tisi;
46 Elijel, il-Maħwi; u Ġeribaj, u
Ġosawija, ulied Elnagħam; u Itma, il-
Mowabi;
47 Elijel, u Għobed, u Ġagħżijel, minn
Mesobja.

12 Issa dawn huma dawk li ġew lejn
David f'Siklag, meta kien marsus
minħabba Sawl, bin Kis: u kienu mill-
qalbenin li għenuh fil-gwerra.
2 Kienu armati bil-qaws, u jużaw sew
idhom il-lemenija, u sew ix-xellugija biex
iwaddbu l-ġebel bl-isbandola, u jisparaw
il-vleġeġ bil-qaws: kienu mit-tribù ta'
Benjamin, minn ħut Sawl.
3 Il-kap kien Aħigħeżer, imbagħad
Ġowas, ulied Semagħa, il-Gibgħi; u Ġeżi-
jel, u Pelet, ulied Għażmewt; u Beraka, u
Ġeħu, l-Għanatoti;
4 U Ismaja, il-Gibgħoni, raġel qalbieni
fost it-tletin, u kap tat-tletin; u Ġeremija,
u Ġaħżijel, u Ġoħanan, u Ġożabad, il-
Gediri;
5 Elgħużaj, u Ġerimot, u Begħalja, u
Semarja, u Sefatja, il-Ħarufi;
6 Elkana, u Issija, u Għażarel, u
Ġogħeżer, u Ġasobgħam, il-Koraħin;
7 U Ġogħela, u Żebadja, ulied Ġero-
ħam, minn Gedor.
8 Mill-Gadin marru għal ma' David
fil-fortizza fid-deżert, nies ta' qawwa u
ħila kbira, irġiel imħarrġin għall-gwerra, li
kienu jafu jużaw it-tarka u l-lanza, u li
wiċċhom kien wiċċ l-iljuni, u kienu ħfief
daqs l-għażieżel fuq il-muntanji;
9 Għeser, l-ewwel; Għabdija, it-tieni;
Elijab, it-tielet;
10 Mismanna, ir-raba'; Ġeremija, il-
ħames,
11 Għattaj, is-sitt; Elijel, is-seba';
12 Ġoħanan, it-tminn; Elżabad, id-
disa';
13 Ġeremija, il-għaxar; Makbannaj, il-
ħdax.
14 Dawn kienu wlied Gad, kapijiet ta'
l-eżerċtu; wieħed mill-iżgħar jiswa daqs
mija, u l-ikbar jiswa daqs elf.
15 Dawn huma li qasmu l-Ġurdan fl-
ewwel xahar, meta jkun mimli sa xtutu
kollha, u ħarrbu lil dawk li kienu joqogħdu
fil-widien, sew lejn il-lvant, u sew lejn
il-punent.
16 Imbagħad ġew xi wlied minn Ben-
jamin u minn Ġuda għand David fil-
fortizza.
17 U David ħareġ jilqagħhom, u
wieġeb, u qalilhom: Jekk ġejtu bis-sliem
għandi biex tgħinuni, ikolli qalb waħda
magħkom: iżda jekk ġejtu biex tittraduni
u terħuni f'idejn l-egħdewwa tiegħi, bla
ma jkun hemm l-ebda dnewwa f'idejja, ħa
jara Alla ta' missirijietna, u jagħmel ħaqq
hu!
18 Imbagħad l-Ispirtu ġie fuq Għama-
saj, li kien il-kap tat-tletin, u qal: Tiegħek
aħna, David, u miegħek aħna, o bin
Ġessi: sliem, sliem għalik, u sliem lil min
igħinek, għax għanek Alla tiegħek!
Imbagħad laqagħhom David, u għamil-
hom kapijiet tal-qtajja.
19 Minn Manasse għaddew ukoll xi
rġiel għal ma' David, meta dan mar għat-
taqbida mal-Filistin kontra Sawl. Iżda
David u n-nies tiegħu ma għenuhomx,
għax il-kbarat tal-Filistin, bi ftehim,
bagħtu lura lil David, għax qalu: Bi ħsara
ta' rjusna jdur għal ma' sidu Sawl.
20 Meta raġa' mar Siklag, għaddew
għal miegħu minn Manasse: Għadnah, u
Ġożabad, u Ġedigħajel, u Mikaël, u
Ġożabad, u Eliħu, u Silletaj, kapijiet ta'
l-eluf li kienu ta' Manasse.
21 U huma għenu lil David kontra
l-qtajja tal-ħallelin: għax kienu kollhom
irġiel ta' ħila kbira, u kienu kmandanti
fl-eżerċtu.
22 Għax minn jum għal jum kienu jiġu
rġiel għand David biex igħinuh, sakemm
l-eżerċtu tiegħu kiber, bħall-eżerċtu ta'
Alla.
23 U dan hu għadd il-qtajja armati
għall-gwerra, li ġew Ħebron għand David,
biex idawru s-saltna ta' Sawl fuqu, skond
l-ordni tal-Mulej.
24 Ulied Ġuda, li kienu jerfgħu t-tarka
u l-lanża, kienu sitt elef u tminn mija,
armati għall-gwerra.
25 Minn ulied Simgħon, irġiel ta' ħila
kbira għall-gwerra, sebat elef u mija.
26 Minn ulied Levi, erbat elef u sitt
mija.
27 U Ġeħojada kien il-mexxej ta' dar
Arun, u miegħu kienu tlitt elef u seba'
mija;
28 U Sadoq, żagħżugħ ta' ħila kbira, u
ta' dar missieru, tnejn u għoxrin kap.
29 U minn ulied Benjamin, ħut Sawl,
tlitt elef: għax sa dak iż-żmien il-kotra
tagħhom kienu jħarsu r-rabta ma' dar
Sawl.
30 U minn ulied Efrajm għoxrin elf u

tminn mija, irġiel ta' ħila kbira, imsemmi-
jin fi djar missirijiethom.
31 U minn nofs tribù Manasse tmintax-
il elf, li kienu magħżulin b'isimhom, biex
jiġu u jagħmlu lil David sultan.
32 U minn ulied Issakar, nies li jifhmu
fiż-żminijiet, biex jagħrfu x'kellu jagħmel
Iżrael, mitejn kap, u ħuthom kollha kienu
taħt l-ordni tagħhom.
33 Minn Żebulun, ħamsin elf, li
jistgħu jmorru għat-taqbida, imhejjijin
għall-gwerra bl-armi kollha tal-gwerra,
lesti biex igħinu lil David b'qalb sħiħa.
34 U minn Naftali, kien hemm elf
kap, u magħhom sebgħa u tletin elf bit-
tarka u l-lanza.
35 U mid-Danin, armati għall-gwerra,
tmienja u għoxrin elf u sitt mija.
36 U minn Aser, kien hemm erbgħin
elf li jistgħu jmorru għat-taqbida, u
mhejjijin għall-gwerra.
37 U min-naħa l-oħra tal-Ġurdan, mir-
Rubenin, u l-Gadin, u minn nofs tribù
Manasse, kien hemm mija u għoxrin elf,
armati b'kull xorta ta' armi tal-gwerra
għat-taqbida.
38 Dawn kollha, irġiel tal-gwerra,
imhejjijin għat-taqbid, waslu Ħebron,
b'qalb sħiħa, biex jagħmlu lil David sultan
fuq Iżrael kollu: u l-bqija kollha ta' Iżrael
ukoll kienu fehma waħda biex jagħmlu lil
David sultan.
39 U qagħdu hemm ma' David tlitt
ijiem, jieklu u jixorbu: għax ħuthom kienu
hejjewlhom.
40 Barra minn dan, dawk ukoll li kienu
joqogħdu qrib tagħhom, sa Issakar u
Żebulun u Naftali, ġiebu l-ikel fuq il-ħmir,
u fuq l-iġmla, u fuq il-bgħula, u fuq il-
gniedes: u dqiq, u tin taċ-ċappa, u
għenieqed żbib, u nbid, u żejt, u gniedes,
u ngħaġ bil-kotra: għax kien hemm il-ferħ
f'Iżrael.

**13** U David ftiehem mal-kapijiet ta'
l-eluf u l-mijiet, u ma' kull mexxej.
2 U David qal lill-miġemgħa kollha ta'
Iżrael: Jekk jidhrilkom li hu tajjeb, u jekk
inhu ġej mill-Mulej, Alla tagħna, ħa
nibagħtu għal ħutna, li baqa' fl-artijiet
kollha ta' Iżrael, u magħhom ukoll għall-
qassisin u l-Leviti li huma fil-bliet u l-
mergħat tagħhom, biex jinġemgħu għand-
na:
3 U ħa nerġgħu nġibu l-arka t'Alla
għandna: għax ma fittixnihiex fi żmien
Sawl.
4 U l-miġemgħa kollha qalet biex
jagħmlu hekk: għax il-ħaġa dehret sewwa
f'għajnejn il-poplu kollu.
5 U hekk David ġama' lil Iżrael kollu,
minn Siħor ta' l-Eġittu sad-daħla ta'
Ħamat, biex iġib l-arka t'Alla minn
Kirjat-Ġagħrim.
6 U David u Iżrael kollu tala' Bagħla,
jiġifieri lejn Kirjat-Ġagħrim, li hi ta' Ġuda,
biex itellgħu minn hemm l-arka t'Alla, li
quddiemha jissejjaħ l-isem tal-Mulej, li
qiegħed fuqha bejn il-kerubin.
7 U għabbew l-arka t'Alla fuq karru
ġdid minn dar Abinadab: u Għużża u
Aħjo kienu jsuqu l-mirkeb.
8 U David u Iżrael kollu kienu jiżfnu
b'kemm kellhom saħħa quddiem Alla,
bil-għana, u bid-daqq taċ-ċetri, ta' l-arpi,
u tat-tnabar, u taċ-ċimbli, u tat-trombi.
9 U xħin waslu ħdejn il-qiegħa ta'
Kidon, Għużża medd idu biex iżomm
l-arka, għax kienu sa jwaqqgħuha l-
gniedes.
10 U għadab il-Mulej xegħel għal
Għużża, u laqtu, talli medd idu għall-
arka; u miet hemm quddiem Alla.
11 U David għela li l-Mulej laqat lil
Għużża: għalhekk dak il-post issemma
Perez-Għużża sa dal-jum.
12 U David baża' minn Alla dak in-
nhar, u qal: Kif sa ndaħħal għandi l-arka
t'Alla?
13 U hekk David ma ħax l-arka
miegħu fil-belt ta' David, iżda dawwarha
għal għand Għobed-Edom il-Gitti.
14 U l-arka t'Alla baqgħet tliet xhur
għand il-familja ta' Għobed-Edom f'daru.
U l-Mulej bierek dar Għobed-Edom, u
kulma kellu.

**14** Issa Ħiram, sultan ta' Tir, bagħat
messaġġiera lil David, u njam taċ-
ċedru, u bennejja, u mastrudaxxi, biex
jibnulu dar.
2 U David għaraf li l-Mulej wettqu
sultan fuq Iżrael, għax saltnatu kienet
intrefgħet fil-għoli, minħabba l-poplu
tiegħu Iżrael.
3 U David ħa iżjed nisa f'Ġerusalem,
u lil David twildulu iżjed subjien u bniet.
4 Issa dawn huma l-ismijiet tat-tfal li
twildulu f'Ġerusalem: Sammugħa, u
Sobab, Natan u Salamun,
5 U Ibħar, u Elisugħa, u Elpalet,
6 U Nogaħ, u Nefeg, u Ġafigħa,
7 U Elisama', u Begħeljada, u Elifelet.
8 U meta l-Filistin semgħu li David
kien midluk sultan fuq Iżrael kollu, il-
Filistin kollha telgħu jfittxu lil David. U
David sar jaf b'dan, u ħareġ kontra
tagħhom.
9 U l-Filistin ġew u xterdu f'wied
Refajim.
10 U David staqsa lil Alla, billi qal:
Nitla' jien għall-Filistin u terħihomli int
f'idejja? U l-Mulej wieġbu: Itla'; għax
nerħihom f'idejk.
11 U hekk telgħu lejn Bagħal-Perasim;
u David ħarbathom hemm. Imbagħad
David qal: Kisser Alla l-egħdewwa tiegħi
b'idejja, bħal meta l-ilmijiet ikissru d-digi:

għalhekk semmew isem dak il-post
Bagħal-Perasim.
12 U meta ħallew hemm l-allat tagħ-
hom, David ordna biex jaħarquhom
fin-nar.
13 U l-Filistin reġgħu ġew, u xterdu
fil-wied.
14 Għalhekk David raġa' staqsa lil
Alla: u Alla qallu: La titlax għal waraj-
hom; dur, u ejja fuqhom quddiem is-siġar
tal-balsmu.
15 U jiġri, xħin tisma' ħoss ta' mixi
fil-quċċata tas-siġar tal-balsmu, illi dak
il-ħin toħroġ għat-taqbida; għax il-Mulej
joħroġ quddiemek biex ikisser il-qtajja
tal-Filistin.
16 David għalhekk għamel sew bħal
ma ordnalu Alla; u huma kissru l-eżerċtu
tal-Filistin minn Gibgħon sa Geżer.
17 U isem David xtered fil-pajjiżi
kollha; u l-Mulej tafa' l-biża' tiegħu fuq
il-ġnus kollha.

15 Issa David bena djar għalih f'belt
David, u hejja post għall-arka t'Alla,
u waqqfilha tinda.
2 Imbagħad David qal: Ħadd ma
għandu jarfa' l-arka t'Alla ħlief il-Leviti:
għax lilhom ħatar il-Mulej biex jerfgħu
l-arka t'Alla, u jaqduh għal dejjem.
3 U David ġama' lil Iżrael kollu
f'Ġerusalem, biex itellgħu l-arka tal-
Mulej f'postha, li kien hejjielha.
4 U David laqqa' lil ulied Arun, u
l-Leviti:
5 Minn ulied Keħat: Urijel, il-kap, u
ħutu, mija u għoxrin:
6 Minn ulied Merari: Għasaja, il-kap,
u ħutu, mitejn u għoxrin:
7 Minn ulied Gersom: Ġoël, il-kap, u
ħutu, mija u tletin:
8 Minn ulied Elisafan: Semajja, il-
kap, u ħutu, mitejn:
9 Minn ulied Ħebron: Elijel, il-kap, u
ħutu, tmenin:
10 Minn ulied Għużżijel: Għammina-
dab, il-kap, u ħutu, mija u tnax.
11 U David sejjaħ lill-qassisin Sadoq u
Abjatar, u l-Leviti Urijel, u Għasaja, u
Ġoël, u Semajja, u Elijel, u Għammina-
dab.
12 U qalilhom: Intom il-kapijiet ta'
djar il-missirijiet tal-Leviti: qaddsu lilkom
infuskom, sew intom u sew ħutkom, biex
ittellgħu l-arka tal-Mulej, Alla ta' Iżrael,
fil-post li hejjejtilha.
13 Talli intom ma ġarrejtuhiex l-ewwel
darba, il-Mulej, Alla tagħna, infexx fuqna,
għax ma fittixniehx skond ir-reguli
stabbiliti.
14 U hekk il-qassisin u l-Leviti ikkonsa-
graw lilhom infushom biex itellgħu l-arka
tal-Mulej, Alla ta' Iżrael.
15 U wlied il-Leviti refgħu l-arka
t'Alla bl-istaneg fuq spallejhom, bħal ma
ordna Mosè skond kelmet il-Mulej.
16 U David ordna lill-kapijiet tal-
Leviti biex iqiegħdu lil ħuthom il-
għannejja, bl-istrumenti tad-daqq, arpi, u
ċetri, u ċimbli, biex isemmgħu leħen għoli
ta' ferħ.
17 U hekk il-Leviti qiegħdu lil Ħemam,
bin Ġoël; u minn ħutu, lil Asaf, bin
Berekija; u minn ulied Merari, ħuthom,
lil Etan, bin Qusaja.
18 U magħhom ħuthom tat-tieni grad,
Żakkarija, u Ben, u Ġagħżijel, u Semira-
mot, u Ġeħijel, u Għunni, u Elijab, u
Benajja, u Magħseja, u Mattitja, u
Elifeleħu, u Miqneja, u Għobed-Edom, u
Ġeħijel, il-bewwieba.
19 U hekk il-għannejja, Ħeman, Asaf,
u Etan, kienu mqabbdin idoqqu qawwi
ċ-ċimbli tal-bronż;
20 U Żakkarija, u Għażijel, u Semi-
ramot, u Ġeħijel, u Għunni, u Elijab, u
Magħseja, u Benajja kellhom idoqqu arpi
skond Alamoth;
21 U Mattitja, u Elifeleħu, u Miqneja,
u Għobed-Edom, u Ġegħijel, u Għażażja,
kellhom imexxu l-għana biċ-ċetri skond
Xeminith.
22 U Kenanja, kap tal-Leviti, kien
jieħu ħsieb il-għana: kien igħallem il-
għana għax kien jinqala'.
23 U Berekija, u Elkana kienu
bewwieba lill-arka.
24 U Sebanja, u Ġosafat, u Netanjel, u
Għamasaj, u Żakkarija, u Benajja, u
Eligħeżer, il-qassisin, kienu jdoqqu t-
trombi quddiem l-arka t'Alla. Għobed-
Edom u Ġeħija kienu bewwieba lill-arka.
25 U hekk David, max-xjuħ ta'
Iżrael, u l-kapijiet ta' l-eluf, marru
jtellgħu l-arka tar-rabta tal-Mulej minn
dar Għobed-Edom bil-ferħ.
26 U ġara. billi Alla ta l-għajnuna lil-
Leviti li kienu jerfgħu l-arka tar-rabta tal-
Mulej, illi huma offrew sebat għoġiela u
seba' kbiex.
27 U David kien liebes mantar ta'
għażel fin mal-Leviti kollha li kienu
jerfgħu l-arka, u l-għannejja, u Kenanja,
il-mexxej tal-għana mal-għannejja: David
ukoll kellu fuqu efod tal-għażel.
28 U hekk Iżrael kollu talla' l-arka tar-
rabta tal-Mulej b'agħjat ta' ferħ, u bid-
daqq ta' korni, u tat-trombi, u taċ-ċimbli,
u taċ-ċetri, u ta' l-arpi.
29 U ġara, xħin l-arka tar-rabta tal-
Mulej daħlet f'belt David, illi Mikal, bint
Sawl, xirfet mit-tieqa u rat is-sultan David
jaqbeż u jifraħ; u maqdritu f'qalbha.

16 U hekk ġiebu l-arka t'Alla, u
qiegħduha f'nofs it-tinda li
waqqfilha David, u offrew offerti tal-ħruq
u offerti tas-sliem quddiem Alla.

2 U xħin David temm joffri offerti tal-
ħruq u offerti tas-sliem, bierek il-poplu
f'isem il-Mulej.
3 Imbagħad qassam lin-nies kollha ta'
Iżrael, irġiel u nisa, ħobża, biċċa laħam,
u ċappa żbib.
4 U qiegħed quddiem l-arka tal-Mulej
x'uħud mil-Leviti bħala qaddejja biex
ifakkru, jiżżuħajr u jfaħħru l-Mulej, Alla
ta' Iżrael:
5 Asaf, il-kap; u Żakkarija, it-tieni
warajh; Ġegħijel, u Semiramot, u Ġeħijel,
u Mattitja, u Elijab, u Benajja, u Għobed-
Edom, u Ġegħijel bl-arpi u ċ-ċetri; iżda
Asaf kien idoqq iċ-ċimbli.
6 Benajja wkoll u Ġaħżijel, il-qassisin,
kienu jdoqqu t-trombi dejjem quddiem
l-arka tar-rabta t'Alla.
7 Imbagħad, dak in-nhar, David ta
għall-ewwel darba dan is-salm lil Asaf u
lil ħutu biex jiżżuħajr lill-Mulej.
8 Roddu ħajr lill-Mulej, sejħu l-isem
tiegħu, għarrfu l-egħmejjel tiegħu fost
il-popli.
9 Għannulu, għannulu salmi, aħsbu
fuq l-egħmejjel tal-għaġeb tiegħu.
10 Ftaħru bl-isem qaddis tiegħu: ħa
tifraħ il-qalb ta' dawk li jfittxu l-Mulej!
11 Fittxu l-Mulej, u l-qawwa tiegħu:
fittxu wiċċu għal dejjem.
12 Ftakru fl-egħmejjel tal-għaġeb li
għamel; l-egħġubijiet tiegħu, u l-ġudizzji
ta' fommu.
13 O nisel Iżrael, il-qaddej tiegħu, o
wlied Ġakobb il-maħturin tiegħu!
14 Hu, il-Mulej, Alla tagħna: il-
ġudizzji tiegħu huma fl-art kollha.
15 Ftakru fir-rabta tiegħu għal dejjem,
il-kelma li ta għal elf nisel,
16 Ir-rabta li għamel ma' Abraham, u
l-ħalfa tiegħu lil Iżakk;
17 U wettaqha lil Ġakobb b'liġi, u lil
Iżrael b'rabta għal dejjem,
18 Billi qal: Lilek nagħti l-art ta'
Kangħan, bħala sehem tal-wirt tiegħek:
19 Meta kontu ftit fil-għadd: iva, ftit
wisq, u barranin fiha.
20 U kienu jiġġerrew minn ġens għal
ġens, minn saltna għal poplu ieħor;
21 Hu ma ħalla lil ħadd jaħqarhom:
iva, hu ċanfar slaten minħabba fihom,
22 Qalilhom: La tmissux il-midlukin
tiegħi, u la tagħmlux ħsara lill-profeti
tiegħi.
23 Għannu lill-Mulej, l-art kollha;
ħabbru s-salvazzjoni tiegħu minn jum
għal jum.
24 Xandru l-glorja tiegħu fost il-ġnus,
l-egħġubijiet tiegħu fost il-popli kollha.
25 Għax kbir il-Mulej, u ta' min ifaħħru
ħafna: hu tal-biża' fuq l-allat kollha.
26 Għax l-allat kollha tal-popli huma
idoli: iżda l-Mulej għamel is-smewwiet.
27 Ġmiel u maestà huma quddiemu:
qawwa u ferħ f'agħmartu.
28 Agħtu lill-Mulej, o familji tal-popli,
agħtu lill-Mulej ġieħ u qawwa.
29 Agħtu lill-Mulej il-ġieħ li jixraq lil
ismu: ġibu offerta, u ejjew quddiemu;
agħtu qima lill-Mulej b'tiżjin qaddis.
30 Triegħed quddiemu, o art kollha:
l-art ukoll miżmuma sħiħa, li ma
titħarrikx.
31 Ħa jifirħu s-smewwiet, u ħa tithenna
l-art: u ħa jgħidu fost il-ġnus: Il-Mulej
isaltan.
32 Ħa jgħajjat il-baħar, u kulma fih:
ħa jifraħ ir-raba', u kulma fih.
33 Imbagħad is-siġar tal-masġar
igħannu bil-ferħ quddiem il-Mulej, għax
ġej biex jagħmel ħaqq mill-art.
34 Roddu ħajr lill-Mulej; għax hu
tajjeb; għax għal dejjem il-ħniena tiegħu.
35 Imbagħad għidu: Salvana, o Alla
tas-salvazzjoni tagħna, iġmagħna u
oħroġna minn fost il-ġnus, biex infaħħru
l-isem imqaddes tiegħek, u niftaħru bit-
tifħir tiegħek.
36 Imbierek ikun il-Mulej, Alla ta'
Iżrael, għal dejjem ta' dejjem. Imbagħad
il-poplu kollu qal: Amen. U faħħru l-
Mulej.
37 U David ħalla hemm, quddiem
l-arka tar-rabta tal-Mulej, lil Asaf u lil
ħutu, biex jaqdu quddiem l-arka dejjem,
skond il-bżonn ta' kuljum.
38 Ħalla lil Għobed-Edom u lil Ħosa
ma' ħuthom, tmienja u sittin: Għobed-
Edom, bin Ġedutun, u Ħosa, kellhom
ikunu bewwieba:
39 U ħalla lil Sadoq il-qassis, u lil ħutu
l-qassisin quddiem it-tabernaklu tal-Mulej,
fuq il-għolja li hemm Gibgħon,
40 Biex joffru offerti tal-ħruq lill-Mulej
fuq l-altar ta' l-offerti tal-ħruq dejjem,
filgħodu u filgħaxija, u jagħmlu kulma hu
miktub fil-liġi tal-Mulej, li hu ta lil Iżrael;
41 U magħhom kien hemm Ħeman, u
Ġedutun, u l-bqija tal-maħturin, li kienu
msemmijin b'isimhom, biex ifaħħru lill-
Mulej, għax il-ħniena tiegħu ddum għal
dejjem.
42 U magħhom kienu Ħeman u
Ġedutun bit-trombi u ċ-ċimbli għal dawk
li jdoqqu qawwi, u b'istrumenti għall-
għana t'Alla, u wlied Ġedutun kienu għall-
bieb.
43 U mar il-poplu kollu, kulħadd lejn
daru; u David mar lura biex ibierek
daru.

17 Issa ġara, meta David għammar
f'daru, illi David qal lil Natan, il-
profeta: Ara, jien qiegħed ngħammar
f'dar taċ-ċedru, iżda l-arka tar-rabta
qiegħda taħt tinda.
2 Imbagħad Natan qal lil David:
Agħmel kulma għandek f'qalbek; għax
Alla miegħek.

3 U ġara f'dak l-istess lejl, illi kelmet
Alla ġiet lil Natan, tgħid:
4 Mur u għid lil David, il-qaddej
tiegħi: Hekk igħid il-Mulej: Int ma
tibnilix dar biex ngħammar fiha:
5 Għax jien ma għammartx f'dar
mindu tallajt lil Iżrael sa dan il-jum; iżda
jien mort minn tinda għal tinda, u minn
agħmara għal agħmara.
6 Fil-postijiet kollha li mxejt ma' Iżrael
kollu, għidt jien xi kelma lil xi wieħed
mill-imħallfin ta' Iżrael, li jien ikkman-
dajthom jirgħaw il-poplu tiegħi, billi għidt:
Għax ma bnejtulix dar taċ-ċedru?
7 Għalhekk, issa hekk tgħid lill-qaddej
tiegħi David: Hekk igħid Alla ta' l-eżerċti:
Jien ħadtek mill-mergħa, minn wara l-
imrieħel, biex tkun mexxej tal-poplu
tiegħi Iżrael:
8 Kont miegħek kulfejn mort, u qridt
l-egħdewwa tiegħek minn quddiemek, u
għamiltlek isem bħal isem il-kbarat li
hawn fl-art.
9 Nagħti wkoll post lill-poplu tiegħi
Iżrael, u nqiegħdu fih, biex igħammar
f'daru, u ma jkunx imħabbat iżjed; u
ma jżidux ulied il-ħażen ikidduh bħal
qabel,
10 Mindu jien waqqaft l-imħallfin fuq
il-poplu tiegħi Iżrael. U jien ngħakkes l-
egħdewwa tiegħek kollha. Barra minn dan,
inħabbarlek li l-Mulej jibnilek dar.
11 U jiġri, meta jintemmu jiemek biex
tmur ma' missirijietek, illi nqajjem wieħed
minn nislek warajk, li jkun minn uliedek,
u nwettaq is-saltna tiegħu.
12 Hu jibnili dar, u jien inwettaq it-tron
tiegħu għal dejjem.
13 Jien inkun missieru, u hu jkun ibni:
u ma nwarrabx ħnienti minn miegħu, bħal
ma warrabtha minn ma' dak li kien
qablek.
14 Inwettqu f'dari, u f'saltnati għal
dejjem: u t-tron tiegħu jżomm sħiħ għal
dejjem.
15 Bħal dal-kliem kollu, u bħal din id-
dehra kollha, hekk kellem Natan lil
David.
16 Imbagħad is-sultan David daħal, u
qagħad quddiem il-Mulej, u qal: Min jien,
Mulej Alla, u x'inhi dari, biex inti
wassaltni sa hawn?
17 Imma dan kien għadu ftit f'għajnejk,
o Alla; għax int ukoll tkellimt għal dar
il-qaddej tiegħek għal żmien bgħid, u
qistni bħalkieku jien kont wieħed ta' grad
għoli, o Mulej Alla.
18 U x'jista' jgħidlek iżjed David għal
ġieħ li int tajt lill-qaddej tiegħek? Għax
int tafu l-qaddej tiegħek.
19 O Mulej, minħabba l-qaddej
tiegħek, u skond qalbek, int għamilt dawn
il-ħwejjeġ kbar kollha, biex tgħarraf-
homlu.
20 O Mulej, ma hawn ħadd bħalek, u
ma hawnx Alla għajrek, bħal kulma
smajna b'widnejna.
21 U liema ġens ieħor hawn fl-art bħall-
poplu tiegħek Iżrael, li mar Alla jifdih biex
ikun il-poplu tiegħu, biex jagħtik isem bi
ħwejjeġ kbar u tal-għaġeb, billi tkeċċi ġnus
minn quddiem il-poplu tiegħek, li inti
fdejt mill-Eġittu?
22 U int għamilt il-poplu tieghek Iżrael
bħala poplu għal dejjem tiegħek; u int,
Mulej, sirt Alla tagħhom.
23 Għalhekk issa, Mulej, ħalli l-kelma
li inti għidt għall-qaddej tiegħek, u għal
daru sseħħ għal dejjem, u agħmel bħal ma
għidt.
24 U ħa jibqa' u jitkabbar ismek għal
dejjem, u jgħidu: Il-Mulej ta' l-eżerċti,
Alla ta' Iżrael, hu tabilħaqq Alla għal
Iżrael: u ħalli dar David, il-qaddej
tiegħek, titwettaq quddiemek!
25 Għax int, o Alla tiegħi, għarraft
lill-qaddej tiegħek, li tibnilu dar: għalhekk
il-qaddej tiegħek kellu l-ardir jitlob
quddiemek.
26 U issa, Mulej, int hu Alla, u wegħidt
dal-ħajr lill-qaddej tiegħek.
27 Għalhekk issa ħa jogħġbok tbierek
dar il-qaddej tiegħek, biex tkun dejjem
quddiemek: għax dak li tbierku int, Mulej,
ikun imbierek għal dejjem.

**18** Issa wara dan ġara, illi David kisser
il-Filistin, u rażżanhom, u ħa Gatt
u l-bliet tagħha minn id il-Filistin.
2 U kisser lil Mowab; u l-Mowabin
saru qaddejja ta' David, jeħdulu l-ħaraġ.
3 U David kisser ukoll lil Ħadadgħeżer,
sultan ta' Soba, sa Ħamat, huwa u sejjer
biex iwaqqaf is-setgħa tiegħu ħdejn ix-
xmara Ewfrat.
4 U David ħa minn għandu elf mirkeb,
u sebat elef fieres, u għoxrin elf raġel bir-
riġel: u David qata' għerq il-għarqub taż-
żwiemel kollha ta' l-imriekeb, iżda ħalla
biżżejjed minnhom għal mitt mirkeb.
5 U xħin is-Sirjani ta' Damasku ġew
igħinu lil Ħadadgħeżer, sultan ta' Soba,
David qatel mis-Sirjani tnejn u għoxrin elf.
6 U David imbagħad qiegħed għassa
fis-Sirja ta' Damasku; u s-Sirjani saru
l-qaddejja ta' David, jeħdulu l-ħaraġ. U
hekk il-Mulej kien igħin lil David kulfejn
kien imur.
7 U David ħa t-tarkiet tad-deheb, li
kellhom il-qaddejja ta' Ħadadgħeżer, u
ġiebhom Ġerusalem.
8 U minn Tibħat u minn Kun, bliet ta'
Ħadadgħeżer, David ħa kotra kbira ta'
bronż, li bih Salamun għamel il-baħar tal-
bronż, u l-kolonni, u ħwejjeġ oħra
tal-bronż.
9 Issa xħin Togħu, sultan ta' Ħamat,
sama' kif David kisser l-eżerċtu kollu ta'
Ħadadgħeżer, sultan ta' Soba;

10 Bagħat lil Ħadoram, ibnu, għand is-
sultan David biex iselli għalih, u jifraħlu,
talli kien ħabat għal Ħadadgħeżer u
kissru; (għax Ħadadgħeżer kellu dejjem
gwerra ma' Togħu;) u Ħadoram ġieb
miegħu ħafna għotjiet tad-deheb, u fidda,
u tal-bronż.
11 Dawn ukoll qaddishom is-sultan
David lill-Mulej, flimkien mal-fidda, u
mad-deheb, li kien ħa mill-ġnus kollha,
minn Edom, u minn Mowab, u minn ulied
Għammon, u mill-Filistin, u minn
Għamaleq.
12 Barra minn dan, Abisaj, bin Sarwija,
qatel lil Idumin f'wied il-melħ, tmintax-il
elf raġel.
13 U qiegħed għassa f'Edom; u l-
Idumin saru kollha qaddejja ta' David.
Hekk il-Mulej għen lil David kulfejn kien
imur.
14 U hekk David saltan fuq Iżrael
kollu, u kien jagħmel il-ħaqq u s-sewwa
mal-poplu tiegħu kollu.
15 U Ġowab, bin Sarwija, kien fuq l-
eżerċtu; u Ġosafat, bin Aħilud, kien
l-arkivista.
16 U Sadoq, bin Aħitub, u Abimelek,
bin Abjatar, kienu qassisin; u Sawsa kien
segretarju;
17 U Benajja, bin Ġeħojada, kien fuq il-
Keretin u l-Peletin; u wlied David kienu
l-ewlenin madwar is-sultan.

19 Issa ġara wara dan, illi Naħas,
sultan ta' wlied Għammon miet, u
sar sultan ibnu floku.
2 U David qal: Irrid nuri tjieba ma'
Ħanun, bin Naħas, għax missieru wera
tjieba miegħi. U bagħat David jagħtih
il-għomor għal missieru mal-messaġġiera
tiegħu. U hekk il-qaddejja ta' David daħlu
f'art ulied Għammon għand Ħanun biex
jagħtuh il-għomor.
3 U l-prinċpijiet ta' wlied Għammon
qalu lil Ħanun: Taħseb int li biex iweġġah
lil missierek, illi David bagħat lil min
jagħtik il-għomor? Jaqaw mhux biex
jesploraw, u jġarrfu l-belt, u jispjunaw
fuqha, illi ġew il-qaddejja tiegħu għandek?
4 Għalhekk Ħanun qabad il-qaddejja
ta' David, u qaxxrilhom leħjithom, u
ċarrtilhom ħwejjiġhom min-nofs, sa
maqgħadhom, u telaqhom.
5 Imbagħad kien hemm x'uħud, illi
qalu lil David kif kienu ittrattati dawk
l-irġiel. U bagħat min jilqagħhom: għax
ir-rġiel kienu mregħxin ħafna. U qal is-
sultan: Oqogħdu Ġerko sa kemm titla'
leħjitkom, imbagħad ejjew.
6 U meta wlied Għammon raw li
nbagħdu ma' David, Ħanun u wlied
Għammon bagħtu elf talent tal-fidda biex
jikru mriekeb u jfirsa mill-Mesopotamja,
u mis-Sirja-Magħka, u minn Soba.
7 U hekk krew tnejn u tletin elf mirkeb,
u s-sultan ta' Magħka, u n-nies tiegħu; li
ġew u waqqfu l-kamp quddiem Medeba.
U wlied Għammon inġemgħu minn
bliethom, u ġew għat-taqbida.
8 U malli David sama' b'dan, bagħat
lil Ġowab, u l-eżerċtu kollu tan-nies
qalbenin.
9 U wlied Għammon ħarġu, u tqassmu
għat-taqbida quddiem il-bieb tal-belt: u
s-slaten li ġew qagħdu għalihom fir-
raba'.
10 Issa xħin Ġowab ra li dawn kienu
lesti biex jaħbtu għalih minn quddiem u
minn wara, ħatar minn fost l-aħjar irġiel
kollha ta' Iżrael, u qassamhom quddiem
is-Sirjani.
11 U l-bqija tal-poplu rħieh f'idejn ħuh
Abisaj, u tqassmu quddiem ulied
Għammon.
12 U qal: Jekk is-Sirjani huma qawwijin
għalija, int tagħtini għajnuna: iżda jekk
ulied Għammon huma qawwijin ħafna
għalik, jien niġi ngħinek.
13 Agħmel il-ħila, u nuru li aħna rġiel
għall-poplu tagħna, u għall-bliet t'Alla
tagħna: u ħa jagħmel il-Mulej dak li
jidhirlu tajjeb.
14 U hekk Ġowab, mal-poplu li kien
miegħu, resaq quddiem is-Sirjani għat-
taqbida; u huma ħarbu minn quddiemu.
15 U malli wlied Għammon raw li
s-Sirjani ħarbu, ħarbu huma wkoll minn
quddiem Abisaj, ħuh, u daħlu l-belt.
Imbagħad Ġowab ġie Ġerusalem.
16 U xħin is-Sirjani raw li kienu
megħlubin minn Iżrael, bagħtu messaġ-
ġiera, u ħarġu lis-Sirjani li kienu n-naħa
l-oħra tax-xmara: u Sofak, il-kap ta'
l-eżerċtu ta' Ħadadgħeżer, mexa quddiem-
hom.
17 U qalu lil David; u ġama lil Iżrael
kollu, u qasam il-Ġurdan, u ġie lejhom, u
David qassam l-eżerċtu kontra tagħhom.
U hekk, xħin David qassam l-eżerċtu
kontra s-Sirjani, huma tqabdu miegħu.
18 Iżda s-Sirjani ħarbu minn quddiem
Iżrael; u David qatel mis-Sirjani sebat elef
raġel ta' l-imriekeb, u erbgħin elf raġel
bir-riġel, u qatel lil Sofak, il-kap ta'
l-eżerċtu.
19 U malli l-qaddejja ta' Ħadadgħeżer
raw li huma megħlubin minn Iżrael,
għamlu paċi ma' David, u saru l-qaddejja
tiegħu: u lanqas ma riedu s-Sirjani jgħinu
iżjed lil ulied Għammon.

20 U ġara fir-rebbiegħa, fiż-żmien li
s-slaten joħorġu għall-gwerra, illi
Ġowab mexxa l-qawwa ta' l-eżerċtu, u
ħarreb art ulied Għammon, u ġie u assedja
lil Rabba. Iżda David baqa' Ġerusalem.
U Ġowab darab lil Rabba, u ġarrafha.

2 U David ħa l-kuruna tas-sultan tagħhom minn rasu, u sab li kienet tiżen talent deheb, u fiha kien hemm ħaġar prezzjuż, u tqiegħdet fuq ras David: u ħareġ ukoll mill-belt priża b'kotra kbira.

3 U ħareġ in-nies li kienu fiha, u qattagħhom bl-imnaxar, u bix-xtabi tal-ħadid, u bl-imnanar. Hekk ukoll kien jagħmel David lill-bliet kollha ta' wlied Għammon. U David u l-poplu kollu reġgħu lejn Ġerusalem.

4 U ġara wara dan, illi qamet gwerra f'Geżer mal-Filistin; imbagħad Sibbekaj il-Ħusaj qatel lil Sippaj, li kien minn ulied l-iġganti: u kienu mrażżnin.

5 U raġa' kien hemm gwerra mal-Filistin; u Elħanan, bin Ġajir, qatel lil Laħmi, ħu Goljat il-Gitti, li kellu l-għuda tal-lanza bħal mutwa tan-nissieġa.

6 U raġa' kien hemm gwerra f'Gatt, fejn kien hemm raġel ta' statura kbira, li kellu erbgħa u għoxrin saba', sitta fuq kull id, u sitta fuq kull riġel: u hu wkoll kien bin l-iġganti.

7 Iżda meta għajjar lil Iżrael, Ġonatan, bin Simgħa, ħu David, qatlu.

8 Dawn twieldu lill-iġgant f'Gatt, u waqgħu mejtin b'id David, u b'id il-qaddejja tiegħu.

**21** U Satana qam għal Iżrael, u għewa lil David biex jgħodd lil Iżrael.

2 U David qal lil Ġowab u lill-kapijiet tal-poplu: Morru, għoddu lil Iżrael, minn Bir-Saba' sa Dan; u ejjew għiduli biex inkun naf kemm huma.

3 U Ġowab qal: Iżid il-Mulej mal-poplu tiegħu daqs li hu mitt darba: iżda, o sultan, sidi, mhumiex kollha l-qaddejja ta' sidi? Għaliex, mela, jixtieq dan sidi? Għaliex ikun hu ta' ħtija għal Iżrael?

4 Iżda kelmet is-sultan għelbet lil Ġowab. Għalhekk Ġowab ħareġ, u dar f'Iżrael kollu; u ġie Ġerusalem.

5 U Ġowab ta lil David is-somma tal-għadd tal-poplu. U Iżrael kollu kien miljun, u mitt elf raġel li jislet is-sejf; u Ġuda erba' mija u sebgħin elf raġel li jislet is-sejf.

6 Imma lil Levi u lil Benjamin ma għaddhomx magħhom: għax kelmet is-sultan ma għoġbotx lil Ġowab.

7 U dil-ħaġa ma għoġbitux lil Alla; għalhekk darab lil Iżrael.

8 U David qal lil Alla: Dnibt ħafna, għax għamilt dil-ħaġa: iżda issa, nitolbok, neħħi l-ħtija tal-qaddej tiegħek; għax jien kont bla għaqal għall-aħħar.

9 U l-Mulej kellem lil Gad, ir-raj ta' David, billi qallu:

10 Mur u għid lil David: Hekk igħid il-Mulej: Ttiet ħwejjeġ inqegħidlek quddiemek: agħżel waħda minnhom, biex jien nagħmilhielek.

11 U hekk Gad ġie għand David, u qallu: Hekk igħid il-Mulej: Agħżel!

12 Jew tliet snin għaks, jew tliet xhur ta' qirda mill-egħdewwa tiegħek, fil-waqt li s-sejf ta' l-egħdewwa tiegħek jilħqek; jew tlitt ijiem ta' sejf il-Mulej, pesta fil-pajjiż, u l-anġlu tal-Mulej iħarbat il-medda kollha ta' Iżrael. Issa ara x'inwieġeb lil min bagħatni.

13 U David qal lil Gad: Għandi diqa kbira! Ħa naqa' issa f'id il-Mulej; għax kbar ħafna huma l-ħniniet tiegħu: iżda ħa ma naqax f'id il-bniedem!

14 U hekk il-Mulej bagħat pesta fuq Iżrael: u waqgħu mejtin minn Iżrael sebgħin elf raġel.

15 U Alla bagħat anġlu Ġerusalem biex jeqridha; u hu u jeqred, il-Mulej ra, u sogħobbih għall-ħsara, u qal lill-anġlu li kien jeqred: Biżżejjed! żomm idek lura issa. U l-anġlu tal-Mulej kien wieqaf ħdejn l-andar ta' Ornan il-Ġebusi.

16 U David rafa' għajnejh, u ra l-anġlu tal-Mulej wieqaf bejn l-art u s-sema, u sejfu mislut f'idu, u mimdud fuq Ġerusalem. Imbagħad David u x-xjuħ ta' Iżrael, li kienu lebsin ix-xkejjer, waqgħu għal wiċċhom.

17 U David qal lil Alla: Mhux jien li għidt biex jingħadd il-poplu? Hu jien li dnibt, u li tassew għamilt il-ħażen; iżda dawn in-ngħaġ x'għamlu? O Mulej, Alla tiegħi, nitolbok, ħa tkun idek fuqi, u fuq dar missieri; iżda mhux fuq il-poplu tiegħek, biex tolqtu bil-flaġell.

18 Imbagħad l-anġlu tal-Mulej qal lil Gad biex igħid lil David, illi David jitla' jwaqqaf altar lill-Mulej fl-andar ta' Ornan il-Ġebusi.

19 U David tala' skond il-kelma ta' Gad, li kien qal f'isem il-Mulej.

20 U Ornan dar, u ra l-anġlu; u l-erbat itfal tiegħu nħbew. Issa Ornan kien jidres il-qamħ.

21 Xħin wasal David għand Ornan, Ornan ħares u ra lil David, u ħareġ mill-andar, u sellem lil David b'wiċċu ma' l-art.

22 Imbagħad David qal lil Ornan: Agħtini l-post ta' dan l-andar, biex jien nibni altar fih lill-Mulej: b'kemm jiswa flus agħtihuli: biex il-qirda tehda minn fuq il-poplu.

23 U Ornan qal lil David: Ħudu għalik, u ħa jagħmel sidi s-sultan dak li jidhirlu tajjeb: ara, nagħtik ukoll il-gniedes għall-offerti tal-ħruq, ix-xatba għall-ħatab, u l-qamħ għall-offerta tal-qamħ: kollox nagħtik.

24 U s-sultan David qal lil Ornan: Le; iżda nixtri b'kemm jiswa flus, għax ma rridx nieħu dak li hu tiegħek għall-Mulej, u lanqas noffri offerti tal-ħruq bla ħlas.

25 U hekk David ta lil Ornan għall-post sitt mitt xekel tad-deheb bl-użin.

26 U David bena hemm altar lill-Mulej,

u offra offerti tal-ħruq, u sagrifiċċji tas-
sliem, u sejjaħ lill-Mulej; u wieġbu bin-nar
mis-sema fuq l-altar ta' l-offerti tal-ħruq.
27 U l-Mulej ikkmanda lill-anġlu, u
daħħal sejfu f'għamdu.
28 F'dak iż-żmien, meta David ra li
semgħu l-Mulej fl-andar ta' Ornan il-
Ġebusi, offra hemm xi sagrifiċċji.
29 Għax it-tabernaklu tal-Mulej, li
Mosè għamel fid-deżert, u l-altar ta' l-
offerta tal-ħruq, kienu f'dak iż-żmien
fil-post għoli ta' Gibgħon.
30 Iżda David ma kienx jista' jmur
quddiem dak l-altar biex jistaqsi lil Alla;
għax kien imbażża' mis-sejf ta' l-anġlu
tal-Mulej.

22 Imbagħad David qal: Din hi dar il-
Mulej Alla, u dan hu l-altar ta'
l-offerta tal-ħruq għal Iżrael.
2 U David ordna li jinġemgħu l-barra-
nin li kienu f'art Iżrael; u qiegħed naġġara
biex iħejju ġebel maħdum għall-bini ta'
dar Alla.
3 U David ħejja ħadid bil-kotra għall-
imsiemer, għall-bibien tal-bwieb, u għall-
grampuni; u bronż bil-kotra bla użin.
4 U njam taċ-ċedru bla għadd: għax
is-Sidonin u t-Tirin ġiebu njam taċ-ċedru
bil-kotra lil David.
5 U David qal: Salamun, ibni, għadu
żgħir u bla esperjenza, u d-dar li sa tinbena
lill-Mulej sa tkun kbira għall-aħħar biex
tkun imsemmija u mfaħħra mal-pajjiżi
kollha: għalhekk inħejji issa għaliha. U
hekk David ħejja qatigħ qabel mewtu.
6 Imbagħad sejjaħ lil Salamun, ibnu, u
u ordnalu biex jibni dar lill-Mulej, Alla
ta' Iżrael.
7 U David qal lil Salamun: Ibni, jien
kien fi ħsiebi nibni dar lil isem il-Mulej,
Alla tiegħi:
8 Iżda kelmet il-Mulej ġiet għandi,
tgħid: Int xerridt demm bil-kotra, u
għamilt gwerer kbar: int ma tibnix dar lil
ismi, għaliex kotra ta' dmija xerridt fl-art
quddiemi.
9 Ara, iben jitwilidlek, li jkun bniedem
ta' sliem; u nserrħu mill-egħdewwa tiegħu
kollha dawramejt: għax Salamun ikun
ismu, u nagħti sliem u hedu lil Iżrael fi
żmienu.
10 Hu jibni dar lil ismi; u jkun ibni,
u jien inkun missieru; u nwettaq it-tron ta'
saltnatu fuq Iżrael għal dejjem.
11 Issa, ibni, il-Mulej ikun miegħek;
biex ikollok ir-riżq, u tibni dar il-Mulej,
Alla tiegħek, bħal ma qal għalik.
12 Biss il-Mulej jagħtik għaqal u dehen,
u jqiegħdek fuq Iżrael, biex inti tħares il-
liġi tal-Mulej, Alla tiegħek.
13 Imbagħad ikollok ir-riżq, jekk inti
tqis li tagħmel l-istatuti u l-ordinanzi li
l-Mulej ordna lil Mosè għal Iżrael: kun
qawwi, u agħmel il-ħila; la tibżax, u la
taqtax qalbek.
14 Issa, ara, fit-taħbit tiegħi ħejjejt għal
dar il-Mulej mitt elf talent deheb, u miljun
talent fidda, u bronż, u ħadid, bla użin,
tant hu bil-kotra: injam ukoll u ġebel jien
ħejjejt; u int tista' żżid magħhom.
15 Barra minn dan hemm kotra ta'
ħaddiema miegħek, naġġara, u ħaddiema
fil-ġebel u fl-injam u kull min jinqala'
għal kull xorta ta' xogħol.
16 Dwar id-deheb, u l-fidda, u l-bronż,
u l-ħadid, mhemmx għadd. Għalhekk
qum, u ibda, u l-Mulej ikun miegħek.
17 David ordna wkoll lill-mexxejja ta'
Iżrael biex igħinu lil ibnu Salamun,
billi qalilhom:
18 Mhux il-Mulej, Alla tagħkom,
magħkom? U ma serraħkomx minn kull
naħa? Għax hu reħa f'idejja lil dawk
kollha li jgħammru fil-pajjiż; u l-art
trażżnet quddiem il-Mulej, u quddiem il-
poplu tiegħu.
19 Issa agħtu qalbkom u ruħkom biex
tfittxu l-Mulej, Alla tagħkom; qumu, mela,
u ibnu s-santwarju tal-Mulej Alla, biex
iġġibu l-arka tar-rabta tal-Mulej, u l-
ħwejjeġ imqaddsa t'Alla, fid-dar li sa
tinbena lil isem il-Mulej.

23 U hekk meta David kien xiħ u mimli
bil-għomor, għamel lil Salamun,
ibnu, sultan fuq Iżrael.
2 U ġama' l-mexxejja kollha ta' Iżrael
mal-qassisin u l-Leviti.
3 Issa l-Leviti kienu magħdudin minn
tletin sena 'l fuq: u l-għadd tagħhom kien
bir-ras, tmienja u tletin elf raġel.
4 Minn dawn, erbgħa u għoxrin elf
kellhom jieħdu ħsieb ix-xogħol ta' dar il-
Mulej; u sitt elef kienu uffiċjali u mħallfin:
5 Barra minn dan, erbat elef kienu
bewwieba, u erbat elef kienu jfaħħru l-
Mulej bl-istrumenti li jien għamilt, qal
David, biex ifaħħru bihom.
6 U David qassamhom f'taqsimiet
skond ulied Levi; Gerson, Keħat u Merari.
7 Mill-Gersunnin kienu Lagħdan, u
Simgħi.
8 Ulied Lagħdan: Ġeħijel, l-ewwel, u
Żetam, u Ġoël, tlieta.
9 Ulied Simgħi: Selomit, Ħażijel, u
Ħaran tlieta. Dawn kienu rjus djar il-
missirijiet ta' Lagħdan.
10 U wlied Simgħi kienu: Ġaħat, u
Żina, u Ġegħus, u Berigħa. Dawn l-erbgħa
kienu wlied Simgħi.
11 U Ġaħat kien l-ewwel; Żiża, it-tieni:
iżda Ġegħus u Berigħa ma kellhomx wisq
ulied, għalhekk kienu magħdudin flimkien
bħal familja waħda patrijarkali.
12 Ulied Keħat: Għamram, Ishar,
Ħebron, u Għużżijel, erbgħa.
13 Ulied Għamram: Arun u Mosè. U

Arun kien mifrud, biex jikkonsagra l-aktar
ħwejjeġ qaddisa, hu u wliedu għal dejjem,
biex jaħraq l-inċens quddiem il-Mulej, biex
jaqdih, u jbierek f'ismu għal dejjem.
14 Iżda Mosè, raġel t'Alla, uliedu kienu
magħdudin ma' tribù Levi.
15 Ulied Mosè kienu, Gersom u
Eligħeżer.
16 Minn ulied Gersom, Sebuwel kien
il-kap.
17 U wlied Eligħeżer kienu, Reħabja,
il-kap. U Eligħeżer ma kellux ulied oħra;
iżda wlied Reħabja kienu kotru qatigħ.
18 Minn ulied Isħar: Selomit kien il-
kap.
19 Minn ulied Ħebron: Ġerija, l-ewwel;
Amarja, it-tieni; Ġaħżijel, it-tielet; u
Ġeqamgħam, ir-raba'.
20 Minn ulied Għużżijel: Mika, l-
ewwel; u Issija, it-tieni.
21 Ulied Merari: Maħli, u Musi. Ulied
Maħli: Elgħażar u Kis.
22 U miet Elgħażar, u ma kellux
subjien, iżda bniet biss: u ħaduhom ulied
Kis, ħuthom.
23 Ulied Musi: Maħli, u Għeder, u
Ġerimot, tlieta.
24 Dawn kienu wlied Levi skond djar
missirijiethom; irjus missirijiethom, skond
ma kienu magħdudin b'għadd isimhom,
ras, ras, li kienu jagħmlu x-xogħol tal-qadi
ta' dar il-Mulej, minn għoxrin sena 'l fuq.
25 Għax David qal: Il-Mulej, Alla ta'
Iżrael, serraħ il-poplu tiegħu, biex huma
jgħammru f'Ġerusalem għal dejjem:
26 U lil-Leviti wkoll; huma ma jkoll-
homx jerfgħu iżjed it-tabernaklu, u lanqas
il-ħwejjeġ għas-servizz tiegħu.
27 Għax skond l-aħħar kliem ta' David
il-għadd ta' wlied Levi kien minn għoxrin
sena 'l fuq:
28 Għax ix-xogħol tagħhom kien li
jgħinu lil ulied Arun fis-servizz ta' dar
il-Mulej, fil-btieħi, u fil-kmamar, u fit-
tisfija tal-ħwejjeġ imqaddsa kollha, u x-
xogħol tas-servizz ta' dar Alla;
29 Sew għall-ħobż tal-Preżenza, u sew
għas-smid ta' l-offerta tal-qamħ, u għall-
ftajjar bla ħmira, u għal kulma jinħema
fit-taġen, għal kulma jitraxxax, u għal kull
kejl u qjies;
30 U biex imorru kull filgħodu jiżżuħajr
u jfaħħru l-Mulej, u hekk ukoll filgħaxija;
31 U biex joffru s-sagrifiċċji kollha tal-
ħruq lill-Mulej, fis-sibtijiet, fil-qamar ġdid,
u fil-għidien, bil-għadd daqs kemm
imisshom, dejjem quddiem il-Mulej.
32 U hekk jieħdu ħsieb it-tinda tal-
laqgħa, u ħsieb is-santwarju, u ħsieb ulied
Arun, ħuthom, fis-servizz ta' dar il-Mulej.

24 Issa dawn huma taqsimiet ulied
Arun. Ulied Arun: Nadab, Abihu,
Elgħażar, u Itamar.
2 Iżda Nadab u Abihu mietu qabel
missierhom, u ma kellhomx tfal: għalhekk
Elgħażar u Itamar laħqu qassisin.
3 Issa David, ma' Sadoq minn ulied
Elgħażar, u ma' Aħimelek minn ulied
Itamar, qassam lil ulied Arun skond is-
servizz li kellhom jagħmlu.
4 Billi nsab li fost ulied Elgħażar kien
hemm aktar kapijiet ta' familji milli kien
hemm fost ulied Itamar, qassmuhom
hekk: minn ulied Elgħażar, sittax-il kap
ta' djar il-missirijiet; u minn ulied Itamar,
tmienja skond djar missirijiethom.
5 Qassmuhom bix-xorti, wieħed bħall-
ieħor, għax kien hemm uffiċjali tas-
santwarju, u uffiċjali t'Alla, sew fost ulied
Elgħażar, u sew fost ulied Itamar.
6 Kitibhom Semajja, bin Natanjel, is-
segretarju, wieħed mil-Leviti, quddiem is-
sultan, u l-prinċpijiet, u quddiem Sadoq,
il-qassis, u Aħimelek, bin Abjatar, u l-
kapijiet tad-djar tal-missirijiet tal-qassisin
tal-Leviti: dar il-missirijiet waħda meħuda
għal Elgħażar, u waħda meħuda għal
Itamar.
7 Issa l-ewwel xorti messet lil Ġeħojarib,
it-tieni lil Ġedajja,
8 It-tielet lil Ħarim, ir-raba' lil
Segħorim,
9 Il-ħames lil Malkija, is-sitta lil
Mijamin,
10 Is-seba' lil Ħaqqos, it-tminja lil
Abija,
11 Id-disa' lil Ġeswa, il-għaxra lil
Sekanja,
12 Il-ħdax lil Eljasib, it-tnax lil Ġaqim,
13 It-tlittax lil Ħuffa, l-erbatax lil Ġese-
bab,
14 Il-ħmistax lil Bilga, is-sittax lil
Immer,
15 Is-sbatax lil Ħeżir, it-tmintax lil
Afses,
16 Id-dsatax lil Petaħja, il-għoxrin lil
Ġeħeżkel,
17 Il-wieħed u għoxrin lil Ġakin, it-tnejn
u għoxrin lil Gamul,
18 It-tlieta u għoxrin lil Delaja, l-
erbgħa u għoxrin lil Magħażja.
19 Hekk kienu mqassmin għas-servizz
tagħhom, biex jidħlu f'dar il-Mulej skond
ir-regula stabbilita għalihom minn Arun,
missierhom, bħalma l-Mulej, Alla ta'
Iżrael, ordnalu.
20 U l-bqija ta' wlied il-Leviti kienu
dawn: minn ulied Għamram: Subaël;
minn ulied Subaël: Ġeħdija.
21 Minn Reħabja: minn ulied Reħabja,
Issija, l-ewwel.
22 Mill-Isħarin: Selomot; minn ulied
Selomot, Ġaħat.
23 U wlied Ħebron: Ġerija, l-ewwel;
Amarja, it-tieni; Ġaħżijel, it-tielet;
Ġeqamgħam, ir-raba'.
24 Minn ulied Għużżijel: Mika: minn
ulied Mika; Samir.

25 Hu Mika kien Issija: minn ulied Issija: Żakkarija.

26 Ulied Merrari, kienu Maħli, u Musi: ulied Ġagħżija, Beno.

27 Ulied Merari: minn Ġagħżija kienu Beno, u Soham, u Żakkur, u Għibri.

28 Minn Maħli ġie Elgħażar, li ma kellux subjien.

29 Minn Kis: bin Kis kien Ġeraħmêl.

30 Ulied ukoll Musi: Maħli, u Għeder, u Ġerimot. Dawn kienu wlied il-Leviti skond dar missirijiethom.

31 Dawn ukoll tefgħu x-xorti bħal ħuthom, ulied Arun, quddiem David, is-sultan, u Sadoq, u Aħimelek, u l-kapijiet tad-djar tal-missirijiet tal-qassisin u tal-Leviti. Kull kap tad-djar tal-missirijiet tafa' bix-xorti, l-istess bħal dawk ta' ħuh, iżgħar minnu.

**25** Barra minn dan, David u l-kapijiet ta' l-eżerċtu għażlu għas-servizz x'uħud minn ulied Asaf, u minn Heman, u minn Ġedutun, li kellhom jipprofetizzaw biċ-ċetri, bl-arpi, u biċ-ċimbli: u l-għadd ta' dawk li kellhom jagħmlu s-servizz kien:

2 Minn ulied Asaf: Żakkur, u Ġużepp, u Netanja, u Asarêla, ulied Asaf, kienu taħt idejn Asaf, li kien jipprofetizza skond l-ordni tas-sultan.

3 Minn Ġedutun: ulied Ġedutun; Gedalja, u Seri, u Ġesagħija, u Hasabja, u Mattitja, sitta. taħt idejn missierhom Ġedutun, li kien jipprofetizza biċ-ċetra, biex jiżżiħajr u jfaħħar il-Mulej.

4 Minn Heman: ulied Heman: Bukkija, Mattanija, Għużżijel, Sebuwel, u Ġerimot, Hananija, Hanani, Elijata, Giddalti, u Romamti-Għeżer, Ġosbeqasa, Malloti, Hotir, u Maħażijot.

5 Dawn kollha kienu wlied Heman, ir-raj tas-sultan, skond il-wegħda t'Alla, biex ikattar il-qawwa ta' Heman; għax Alla ta lil Heman erbatax-il tifel, u tliet bniet.

6 Dawn kollha kienu taħt idejn missierhom għall-għana f'dar il-Mulej, biċ-ċimbli, bl-arpi, u biċ-ċetri, għas-servizz ta' dar Alla, skond l-ordni tas-sultan lil Asaf, Ġedutun, u Heman.

7 U hekk il-għadd tagħhom, ma' ħuthom li kienu mħarrġin fil-għana tal-Mulej, imgħallmin kollha, kien mitejn u tmienja u tmenin.

8 U tefgħu x-xorti għas-servizz, sew iż-żgħir u sew il-kbir, sew min hu mgħallem u sew min għadu jitħarreġ.

9 U messet l-ewwel xorti lil Ġużepp, minn Asaf; it-tieni lil Gedalja, hu, ħutu u wliedu, kienu tnax.

10 It-tielet lil Żakkur, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

11 Ir-raba' lil Isri, hu, uliedu, u ħutu kienu tnax:

12 Il-ħames lil Netanja, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

13 Is-sitta lil Bukkija, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

14 Is-seba' lil Ġesareła, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

15 It-tminja lil Ġesagħija, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

16 Id-disgħa lil Mattanija, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

17 Il-għaxra lil Simgħi, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

18 Il-ħdax lil Għażarel, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

19 It-tnax lil Hasabja, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

20 It-tlittax lil Subaël, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

21 L-erbatax lil Mattitja, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

22 Il-ħmistax lil Ġerimot, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax.

23 Is-sittax lil Hananija, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

24 Is-sbatax lil Ġosbeqasa, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

25 It-tmintax lil Hanani, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

26 Id-dsatax lil Malloti, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

27 Il-għoxrin lil Elijata, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

28 Il-wieħed u għoxrin lil Hotir, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

29 It-tnejn u għoxrin lil Giddalti, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

30 It-tlieta u għoxrin lil Maħażijot, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax:

31 L-erbgħa u għoxrin lil Romamti-Għeżer, hu, uliedu, u ħutu, kienu tnax.

**26** Għat-taqsimiet tal-bewwieba kien hemm mill-Koraħin, Meselemja, bin Kore, minn ulied Asaf.

2 U wlied Meselemja kienu: Żakkarija, il-kbir; Ġedigħajel, it-tieni: Żebadja, it-tielet: Ġatnijel, ir-raba',

3 Għelam, il-ħames; Ġoħanan, is-sitta; Eljogħenaj, is-seba'.

4 Barra minn dan, ulied Obed-Edom kienu: Semajja, il-kbir; Ġeħożabad, it-tieni; Ġowaħ, it-tielet; u Sakar, ir-raba'; u Netanjel, il-ħames;

5 Għammijel, is-sitta; Issakar, is-seba'; Pegħullataj, it-tmienja: għax tassew bierku Alla.

6 Lil Semajja, ibnu, twildulu wlied, li kienu jaħkmu fuq dar missierhom, għax kienu rġiel ta' ħila kbira.

7 Ulied Semajja: Għotni, u Rafaël, u Għobed, u Elżabad, li ħutu, Eliħu u Semakja, kienu rġiel ta' ħila.

8 Dawn kollha ġejjin minn ulied
Għobed-Edom: huma, uliedhom u ħut-
hom, nies ta' ħila, u jinqalgħu għas-servizz,
tnejn u sittin minn Għobed-Edom.
9 U Meselemja kellu wlied u aħwa,
irġiel ta' ħila, tmintax.
10 U Ħosah wkoll, minn ulied Merari,
kellu wlied: Simri, il-kap, (għax għalkemm
ma kienx hu l-kbir, missieru għamlu
kap;)
11 Ħilkija, it-tieni; Tebalja, it-tielet;
Żakkarija, ir-raba': l-ulied u l-aħwa kollha
ta' Ħosah kienu tlittax.
12 Lil dawn it-taqsimiet tal-bewwieba,
lill-kapijiet ta' dawn ir-rġiel, kif ukoll lil
ħuthom, kien mogħti l-inkarigu tas-servizz
f'dar il-Mulej.
13 U tefgħu x-xorti, iż-żgħar bħall-
kbar, skond djar missirijiethom, għal kull
bieb.
14 U messet ix-xorti n-naħa tal-lvant
lil Selemja. Lil Żakkarija, ibnu, kunsilier
għaref, ukoll tefgħu x-xorti, u messu n-
naħa tat-tramuntana.
15 Lil Għobed-Edom in-naħa ta'
nofsinhar; u lil uliedu dar Asuffim.
16 Lil Suffim u lil Ħosah in-naħa tal-
punent, ħdejn bieb Salleket, fit-triq tat-
telgħa, għassa biswit għassa.
17 In-naħa tal-lvant kien hemm sitt
Leviti; in-naħa tat-tramuntana, erbgħa
kuljum; in-naħa tan-nofsinhar, erbgħa
kuljum, u lejn Asuffim tnejn, tnejn.
18 In-naħa ta' Parbar lejn il-punent,
kien hemm erbgħa ħdejn it-triq, u tnejn
ħdejn Parbar.
19 Dawn huma t-taqsimiet tal-
bewwieba fost ulied il-Koraħin, u fost
ulied Merari.
20 U mil-Leviti, Aħija kien fuq it-
teżori ta' dar Alla, u fuq it-teżori tal-
għotjiet qaddisa.
21 Ulied Lagħdan, ulied il-Gersonin
minn Lagħdan, il-kapijiet ta' djar il-
missirijiet ta' Lagħdan il-Gersunni:
Ġeħijeli.
22 Ulied Ġeħijeli: Żetam u Ġoël, ħuh,
kienu fuq it-teżori ta' dar il-Mulej.
23 Mill-Għamramin, u l-Isharin, il-
Ħebronin, u l-Għużżijelin:
24 U Sebuwel, bin Gersom, bin Mosè,
kien l-uffiċjal il-kbir fuq it-teżori.
25 U ħutu minn Eligħeżer kienu
Reħabja, ibnu; Ġesagħija, ibnu; Ġoram,
ibnu; Żikri, ibnu; u Selomit ibnu,
26 Dan Selomit u ħutu kienu fuq it-
teżori kollha tal-ħwejjeġ qaddisa, li
s-sultan David, u l-kapijiet ta' djar il-
missirijiet, il-kapijiet ta' l-eluf u l-mijiet, u
l-kapijiet ta' l-eżerċtu, kienu qaddsu.
27 Mill-prejjeż mirbuħin fil-gwerer,
kienu qaddsu għotjiet biex isewwu dar
il-Mulej.
28 U kulma qaddes Samwel ir-raj, u
Sawl, bin Kis, u Abner, bin Ner, u Ġowab,
bin Sarwija—il-għotjiet qaddisa kollha
kienu taħt idejn Selomit u ħutu.
29 Mill-Isharin, Kenanja u wliedu
kienu jieħdu ħsieb ix-xogħol ta' barra għal
Iżrael, bħala uffiċjali u mħallfin.
30 U mill-Ħebronin, Ħasabja u ħutu,
irġiel ta' ħila, elf u seba' mija, kienu
jieħdu ħsieb l-Iżraelin tan-naħa l-oħra
tal-Ġurdan, lejn il-punent, fil-ħwejjeġ
kollha tal-Mulej, u fis-servizz tas-sultan.
31 Fost il-Ħebronin, Ġerija kien il-kap
tal-Ħebronin, skond nisilhom u djar
missirijiethom. Fis-sena erbgħin tas-saltna
ta' David kienu mfittxin, u nsabu fosthom,
irġiel ta' ħila f'Ġagħżer ta' Gilgħad.
32 U ħutu, irġiel ta' ħila, kienu elfejn u
seba' mija, kapijiet ta' djar il-missirijiet.
U David, is-sultan, għamilhom fuq ir-
Rubenin, il-Gadin, u n-nofs tribù tal-
Manassin, fil-ħwejjeġ kollha t'Alla, u
l-ħwejjeġ tas-sultan.

27 Issa dan hu l-għadd ta' wlied Iżrael,
il-kapijiet ta' djar il-missirijiet,
il-kapijiet ta' l-eluf u tal-mijiet, u l-uffiċjali
tagħhom li kienu jaqdu s-sultan f'kulma
kellu x'jaqsam mat-taqsimiet, li kienu
jidħlu u joħorġu xahar, xahar, fix-xhur
kollha tas-sena: kull taqsima kienet ta'
erbgħa u għoxrin elf raġel.
2 Fuq l-ewwel taqsima, għall-ewwel
xahar, kien hemm Ġasobgħam, bin
Żabdijel, u għat-taqsima tiegħu kien hemm
erbgħa u għoxrin elf raġel.
3 Hu kien imnissel minn ulied Perez, u
kien il-kap tal-kmandanti kollha ta'
l-eżerċtu għall-ewwel xahar.
4 Dodaj l-Aħoħi, u t-taqsima tiegħu,
kienu fuq it-taqsima tat-tieni xahar;
Miklot kien l-uffiċjal il-kbir, u t-taqsima
tiegħu kienet ta' erbgħa u għoxrin elf
raġel.
5 It-tielet kap ta' l-eżerċtu, għat-tielet
xahar, kien Benajja, bin Ġeħojada l-qassis;
kien il-kap, u fit-taqsima tiegħu kien hemm
erbgħa u għoxrin elf raġel.
6 Dan Benajja kien il-qalbieni fost it-
tletin, u kien fuq it-tletin: u fuq it-taqsima
tiegħu kien hemm Għammiżabad, ibnu.
7 Ir-raba', għar-raba' xahar, kien
Għaxajel, ħu Ġowab, u Żebadja, ibnu,
warajh: u fit-taqsima tiegħu kien hemm
erbgħa u għoxrin elf raġel.
8 Il-ħames, għall-ħames xahar, kien il-
kmandant Samħut l-Israħi: u fit-taqsima
tiegħu kien hemm erbgħa u għoxrin elf
raġel.
9 Is-sitta, għas-sitt xahar, kien Għira,
bin Għikkes it-Tekuwi; u fit-taqsima
tiegħu kien hemm erbgħa u għoxrin elf
raġel.
10 Is-seba', għas-seba' xahar, kien
Ħeles il-Peloni, minn ulied Efrajm: u fit-

taqsima tiegħu kien hemm erbgħa u
għoxrin elf raġel.
11 It-tmienja, għat-tminn xahar, kien
Sibbekaj il-Ħusaj miż-Żarħin: u fit-taqsima
tiegħu kien hemm erbgħa u għoxrin elf
raġel.
12 Id-disa', għad-disa' xahar, kien
Abigħeżer il-Għannatoti, mill-Benja-
minin: u fit-taqsima tiegħu kien hemm
erbgħa u għoxrin elf raġel.
13 Il-għaxra, għall-għaxar xahar, kien
Maħeraj in-Netufi, miż-Żarħin u fit-
taqsima tiegħu kien hemm erbgħa u
għoxrin elf raġel.
14 Il-ħdax, għall-ħdax ix-xahar, kien
Benajja l-Piratoni, minn ulied Efrajm: u
fit-taqsima tiegħu kien hemm erbgħa u
għoxrin elf raġel.
15 It-tnax, għat-tnax ix-xahar, kien
Ħeldaj in-Netufi, minn nisel Għotnijel: u
fit-taqaima tiegħu kien hemm erbgħa u
għoxrin elf raġel.
16 Dawn kienu l-kapijiet tat-tribujiet
ta' Iżrael: Il-kap tar-Rubenin kien Eli-
għeżer, bin Żikri: tas-Simgħonin kien
Sefatja, bin Magħka:
17 Tal-Leviti, Ħasabja, bin Kemuwel:
ta' l-Arunin, Sadoq:
18 Ta' Ġuda, Eliħu, wieħed minn
ħut David: ta' Issakar, Għomri, bin
Mikaël.
19 Ta' Żebulun, Ismaja, bin Għabdija:
ta' wlied Naftali, Ġerimot, bin Għaż-
rijel:
20 Ta' ulied Efrajm, Ħosegħa, bin
Għażażja: ta' nofs tribù Manasse, Ġoël,
bin Pedaja:
21 Ta' nofs tribù Manasse f'Gilgħad,
Għiddo, bin Żakkarija: ta' Benjamin,
Ġagħsijel, bin Abner:
22 Ta' Dan, Għażarel, bin Ġeroħam.
Dawn kienu l-kapijiet tat-tribujiet ta'
Iżrael.
23 Iżda David ma għaddhomx dawk li
kellhom minn għoxrin sena 'l isfel: għax
il-Mulej qal li jkattar lil Iżrael daqs il-
kwiekeb tas-smewwiet.
24 Ġowab, bin Sarwija, kien beda
jgħoddhom, iżda ma temmx; minħabba
dan il-għadd, għadab waqa' fuq Iżrael;
u dan il-għadd ma kienx miġjub fi ktieb
il-kronaki tas-sultan David.
25 Fuq it-teżori kollha tas-sultan kien
Għażmewt, bin Għadijel: u Ġonatan, bin
Għużżija, kien fuq it-teżori li kienu fir-
raba', fl-ibliet, fl-irħula, u fit-torrijiet.
26 U fuq dawk li jagħmlu x-xogħol
fir-raba' għall-ħdim ta' l-art kien Għeżri,
bin Kelub:
27 U fuq l-oqsma tad-dwieli kien
Simgħi r-Rami: fuq il-kantini ta' l-inbid
fl-oqsma tad-dwieli kien Żabdi s-Sifmi:
28 U fuq l-oqsma taż-żebbuġ u tal-
ġummajż, li kien hemm fil-wita, kien
Bagħal-Ħanan il-Gediri: u fuq il-kantini
taż-żejt kien Ġowas.
29 U fuq il-baqar li kienu jirgħaw
f'Saron kien Sitraj is-Saroni: u fuq il-
baqar li kienu fil-widien kien Safat, bin
Għadlaj:
30 Fuq l-iġmla kien Obil l-Ismagħeli:
u fuq il-ħmariet kien Ġeħdija l-Meroni:
31 U fuq il-merħliet kien Ġażiż il-Ħagri.
Dawn kollha kienu jieħdu ħsieb il-ġid li
kellu s-sultan David.
32 Ġonatan, iż-żiju ta' David, kien
kunsilier raġel tal-għaqal, u istruit: u
Ġeħijiel, bin Ħakmoni, kien ma' wlied
is-sultan.
33 U Aħitofel kien il-kunsilier tas-
sultan: u Ħusaj l-Araki kien il-ħabib
tas-sultan.
34 U wara Aħitofel kien Ġeħojada, bin
Benajja, u Abjatar: u l-kap ta' l-eżerċtu
tas-sultan kien Ġowab.

28 U David ġama' Ġerusalem il-kapijiet
kollha ta' Iżrael, il-kapijiet tat-
tribujiet, u l-kapijiet tat-taqsimiet li kienu
jaqdu lis-sultan, u l-kapijiet ta' l-eluf, u
l-kapijiet tal-mijiet, u l-amministraturi tal-
ġid kollu u ta' l-imrieħel tas-sultan u ta'
wliedu, flimkien ma'l-uffiċjali u l-qalbenin,
u mar-rġiel kollha ta' ħila.
2 Imbagħad David qam fuq riġlejh, u
qal: Isimgħuni, ħuti, u poplu tiegħi! Jien
kont biħsiebni nibni dar ta' mistrieħ għall-
arka tar-rabta tal-Mulej, u għall-mirfes
riġlejn Alla tagħna, u hejjejt għall-bini.
3 Iżda Alla qalli: La tibnix dar lil ismi,
għax int raġel tal-gwerra, u xerridt id-
demm:
4 Madankollu l-Mulej, Alla ta' Iżrael,
ħatarni fost dar missieri kollha, biex inkun
sultan fuq Iżrael għal dejjem: għax hu
ħatar lil Ġuda b'mexxej; u fost dar Ġuda,
dar missieri; u fost ulied missieri, lili
għoġbu jagħmilni sultan fuq Iżrael kollu:
5 U fost uliedi kollha, (għax il-Mulej
tani bosta wlied,) ħatar lil Salamun, ibni,
biex joqgħod fuq it-tron tas-saltna tal-
Mulej fuq Iżrael.
6 U qalli: Salamun, ibnek, hu jibni dari
u l-btieħi tiegħi: għax jien ħtartu biex ikun
ibni, u jien inkun missieru.
7 U jien inwettaq is-saltna tiegħu għal
dejjem, jekk iżomm sħiħ u jħares il-
kmandamenti tiegħi u l-ordinanzi tiegħi,
bħalma hu llum.
8 Issa, mela, f'għajnejn Iżrael kollu,
il-miġemgħa tal-Mulej, u f'widnejn Alla
tagħna, ħarsu u morru wara l-kmanda-
menti kollha tal-Mulej, Alla tagħkom:
biex tibqa' tagħkom din l-art tajba, u
tħalluha b'wirt lil uliedkom warajkom,
għal dejjem.
9 U int, ibni Salamun, agħraf lil Alla

ta' missierek, u aqdih b'qalb sħiħa, u
b'ruħ riedja: għax il-Mulej jifli l-qlub
kollha, u jifhem kull tiswir tal-ħsieb: jekk
tfittxu, iħallik issibu; iżda jekk titilqu,
jarmik għal dejjem.
10 Ara, issa, il-Mulej ħatrek biex tibni
dar bħala santwarju: żomm sħiħ, u ibda!
11 Imbagħad David ta lil Salamun,
ibnu, il-pjan tal-portku tat-tempju, u
tal-bini tiegħu, u tal-kmamar tat-teżori
tiegħu, u tal-kmamar ta' fuq tiegħu, u
tal-kmamar ta' ġewwa tiegħu, u tal-post
tal-maħfra.
12 U l-pjan ta' kulma kellu f'moħħu
fuq il-btieħi ta' dar il-Mulej, u fuq il-
kmamar kollha dawramejt, u għat-teżori
ta' dar il-Mulej, u għat-teżori tal-għotjiet
qaddisa:
13 Kif ukoll għat-taqsima tal-qassisin
u tal-Leviti, u għax-xogħol kollu tas-
servizz ta' dar il-Mulej, u għall-ħwejjeġ
kollha tas-servizz f'dar il-Mulej.
14 Tah il-mudell tal-ħwejjeġ tad-deheb,
bl-użin ta' dak li għandu jkun tad-deheb,
għall-ħwejjeġ kollha ta' kull servizz; u l-
mudell tal-ħwejjeġ kollha tal-fidda, bl-użin,
għall-ħwejjeġ kollha ta' kull servizz.
15 Tah ukoll l-użin tal-gandelabri tad-
deheb, u ta' l-imsiebaħ tagħhom tad-
deheb, bl-użin għal kull gandelabru, u
għall-imsiebaħ tiegħu; u għall-gandelabri
tal-fidda bl-użin, sew għall-gandelabru, u
sew għall-imsiebaħ tiegħu, skond l-użu
ta' kull gandelabru.
16 Tah bl-użin id-deheb meħtieġ għal
kull mejda tal-ħobż tal-Preżenża, u l-fidda
għall-imwejjed tal-fidda.
17 U deheb safi għall-frieket, u għall-
bwieqi, u għall-kalċijiet; u għat-tazzi
tad-deheb tah deheb bl-użin għal kull
tazza; u fidda bl-użin għal kull tazza tal-
fidda.
18 U għall-altar ta' l-inċens deheb
imsoffi bl-użin; u deheb għall-mudell tal-
mirkeb tal-kerubin, li kienu jifirxu
ġwinħajhom, u jgħattu l-arka tar-rabta
tal-Mulej.
19 Dan kollu, qal David, il-Mulej
fehemni bil-miktub b'idu fuqi, imqar ix-
xogħol kollu ta' dal-pjan.
20 U David qal lil Salamun, ibnu: Kun
qawwi, u agħmel il-ħila, u ibda! La tib-
żax, u la taqtax qalbek: għax il-Mulej
Alla, Alla tiegħi, ikun miegħek; ma jer-
ħikx, u ma jitilqikx, sakemm ittemm
ix-xogħol kollu għas-servizz ta' dar il-
Mulej.
21 U, ara, it-taqsimiet tal-qassisin u
tal-Leviti, huma wkoll ikunu miegħek
għas-servizz kollu ta' dar Alla: u jkun
hemm miegħek għal kull xorta ta' xogħol
kull raġel ta' rieda tajba u tas-sengħa,
u għal kull xorta ta' servizz: u l-kapijiet
u l-poplu kollu joqogħdu għall-kmand
tiegħek.

29 Imbagħad David qal lill-miġemgħa
kollha: Salamun, ibni, li waħdu
Alla ħatru, għadu żgħir u bla esperjenza,
u x-xogħol hu kbir: għax dan il-palazz
mhux għall-bniedem, iżda għall-Mulej Alla
2 Issa b'ħilti kollha ħejjejt għad-dar
t'Alla tiegħi deheb għal li għandu jkun
tad-deheb; fidda għal li għandu jkun tal-
fidda; bronż għal li għandu jkun tal-
bronż; ħadid għal li għandu jkun tal-
ħadid; u njam għal li għandu jkun ta'
l-injam; u ħaġar ta' l-oniċi, u ħaġar
għall-ingastar, u ħaġar brillanti u ta' ħafna
kuluri, u kull ħaġar prezzjuż, u ħaġar
tar-rħam abjad bil-kotra.
3 Barra minn dan, billi l-għaxqa tiegħi
hi għal dar Alla tiegħi, it-teżor li għandi
tad-deheb u l-fidda nagħtih lil dar Alla
tiegħi, barra milli diġà ħejjejt għad-dar
imqaddsa,
4 Imqar tlitt elef talent deheb, deheb
ta' Ofir, u sebat elef talent fidda msoffija,
biex jiksu l-ħitan tad-dar:
5 Deheb għal li għandu jkun tad-deheb,
u fidda għal li għandu jkun tal-fidda, u
għal kull xogħol li għandu jkun magħmul
mill-ħaddiema. Min hu li minn qalbu lest
li jagħmel illum xi offerta lill-Mulej?
6 Imbagħad il-kapijiet ta' djar il-
missirijiet, u l-kapijiet tat-tribujiet ta'
Iżrael, u l-kapijiet ta' l-eluf u tal-mijiet,
u s-soprastanti ta' fuq xogħol is-sultan,
offrew minn qalbhom,
7 U taw għas-servizz ta' dar Alla ħamest
elef talent deheb, għaxart elef darik,
għaxart elef talent fidda, tmintax-il elf
talent bronż, u mitt elf talent ħadid.
8 Dawk li kellhom ħaġar prezzjuż
tawhom f'idejn Ġeħijel il-Gersonni, biex
jitqiegħdu fit-teżor tal-Mulej.
9 Imbagħad il-poplu feraħ għax huma
offrew minn qalbhom, b'qalb sħiħa
kienu taw minn qalbhom lill-Mulej: u
David is-sultan ukoll feraħ ferħ kbir.
10 Għalhekk David bierek il-Mulej
quddiem il-miġemgħa kollha: u David
qal: Imbierek int Mulej, Alla ta' Iżrael,
missierna, minn dejjem għal dejjem.
11 Tiegħek, o Mulej, il-kobor, u l-
qawwa, u l-glorja, u s-sebħ, u l-ġieħ: għax
kulma hu fis-sema u fl-art tiegħek; tiegħek
is-saltna, o Mulej, u int titgħolla bħala
sovran fuq kulħadd!
12 Minnek jiġu l-għana u l-ġieħ, u int
issaltan fuq kollox; u f'idek il-qawwa u
s-setgħa; f'idek li tkabbar u tqawwi lil
kulħadd.
13 Għalhekk issa, Alla tagħna, aħna
niżżukhajr, u nfaħħru l-isem glorjuż
tiegħek.
14 Għax min hu jien, u min hu l-poplu
tiegħi, biex nistgħu nagħtu minn qalbna
daqshekk? Għax kollox jiġi minnek, u
minn idek nagħtu lilek.
15 Għax aħna għorba quddiemek, u

barranin, bħal ma kienu missirijietna
kollha: jiemna fuq l-art huma bħal dell,
u ma hemmx tama.
16 O Mulej, Alla tagħna, dil-kotra
kollha li hejjejnielek biex nibnulek dar
għall-isem imqaddes tiegħek ġejja minn
idek, u kollox tiegħek.
17 Naf ukoll, o Alla tiegħi, li int
tgħarbel il-qalb, u li titgħaxxaq bis-sewwa.
Jien bis-safa ta' qalbi offrejt dan kollu
minn qalbi: għalhekk issa nara bil-ferħa
l-poplu tiegħek, li jinsab hawn, jagħti l-
offerti tiegħu minn qalbu lilek.
18 O Mulej, Alla ta' Abraham, ta'
Iżakk u ta' Iżrael, missirijietna, żomm għal
dejjem dawn l-intenzjonijiet u dawn il-
ħsibijiet f'qalb il-poplu tiegħek, u wettaq
qalbhom lejk.
19 U agħti lil Salamun, ibni, qalb sħiħa
biex iħares il-kmandamenti tiegħek, ix-
xhidiet tiegħek, u l-istatuti tiegħek, u biex
jagħmel dan kollu, u jibni l-palazz, li
għalih jien għamilt tħejjija.
20 U David qal lill-miġemgħa kollha:
Issa bierku l-Mulej Alla tagħkom. U
l-miġemgħa kollha bierket il-Mulej, Alla
ta' missirijiethom, u niżżlu rashom, u
mielu quddiem il-Mulej, u quddiem is-
sultan.
21 U l-għada ta' dak il-jum għamlu
sagrifiċċji lill-Mulej, u offrew offerti tal-
ħruq lill-Mulej, elf gendus, elf kibx, elf
ħaruf, bit-tiswib tagħhom, u kotra ta'
sagrifiċċji għal Iżrael kollu.
22 U kielu u xorbu quddiem il-Mulej
dak in-nhar b'ferħ kbir. U għamlu għat-
tieni darba lil Salamun, bin David, sultan,
u dilkuh bħala kap quddiem il-Mulej, u lil
Sadoq bħala qassis.
23 Imbagħad Salamun qagħad fuq
it-tron tal-Mulej bħala sultan, flok David,
missieru, u kellu r-riżq; u Iżrael kollu kien
jisma' minnu.
24 U l-kapijiet kollha, u l-qalbenin, u
wlied is-sultan David kollha, qagħdu taħt
is-sultan Salamun.
25 U l-Mulej kabbar lil Salamun qatigħ
f'għajnejn Iżrael kollu, u tafa' fuqu
dinjità reali li bħalha qatt ma kienet fuq
l-ebda sultan qablu f'Iżrael.
26 Hekk David, bin Ġessi, saltan fuq
Iżrael kollu.
27 U ż-żmien li saltan fuq Iżrael kien
erbgħin sena; seba' snin saltan f'Ħebron,
u tlieta u tletin sena saltan f'Ġerusa-
lem.
28 U miet fi xjuħija sabiħa, mimli bil-
għomor, bil-għana, u l-ġieħ; u saltan
Salamun, ibnu, floku.
29 Issa l-atti ta' David is-sultan,
mill-ewwel sa l-aħħar, ara, huma miktubin
fi ktieb Samwel, ir-raj, u fi kiteb Natan,
il-profeta, u fi ktieb Gad, ir-raj,
30 Mas-saltna tiegħu kollha, u l-qawwa
tiegħu, u ż-żminijiet li għaddew minn fuqu,
u fuq Iżrael, u fuq is-saltniet kollha ta'
l-artijiet.

# It-Tieni Ktieb Tal-Kronaki

1 Issa Salamun, bin David, twettaq fis-
saltna tiegħu, u l-Mulej, Alla tiegħu,
kien miegħu u kabbru qatigħ.
2 U Salamun kellem lil Iżrael kollu,
lill-kapijiet ta' l-eluf u tal-mijiet, u lill-
imħallfin, u lil kull mexxej, f'Iżrael kollu,
il-kapijiet ta' djar il-missirijiet.
3 Imbagħad Salamun, u l-miġemgħa
kollha miegħu, marru fil-għolja li kien
hemm Gibgħon; għax hemm kienet it-
tinda tal-laqgħa, li Mosè, qaddej tal-Mulej,
kien għamel fid-deżert.
4 Iżda l-arka t'Alla kien tellagħha
David minn Kirjat-Ġagħrim fejn kien
hejjielha David, għax kien waqqfilha
tinda f'Ġerusalem.
5 Issa l-altar tal-bronż, li Besalel, bin
Uri, bin Ħur, kien għamel, kien hemm
ukoll quddiem it-tabernaklu tal-Mulej, u
Salamun u l-miġemgħa fittxuh.
6 U Salamun tala' hemm quddiem il-
Mulej fuq l-altar tal-bronż, li kien
fit-tinda tal-laqgħa, u offra elf offerta tal-
ħruq fuqu.
7 F'dak il-lejl deher Alla lil Salamun, u
qallu: Itlob xi trid nagħtik.
8 U Salamun qal lil Alla: Int għamilt
ma' David, missieri, ħniena kbira, u
għamiltni sultan floku.
9 Issa, o Mulej Alla, ħa sseħħ il-
kelma tiegħek lil missieri David; għax
int għamiltni sultan fuq poplu kotran daqs
it-trab ta' l-art.
10 Agħtini issa għerf u dehen, biex
nagħraf noħroġ u nidħol quddiem dal-
poplu: għax min jista' jaħkem dal-poplu
tiegħek li hu hekk kbir?
11 U Alla qal lil Salamun: Talli kellek
dan f'qalbek, u ma tlabtx u la għana, u la
ġid, u la ġieħ, u la ħajja ta' l-egħdewwa
tiegħek, u lanqas għomor twil ma tlabt,
imma tlabt għalik għerf u dehen, biex
tagħraf taħkem il-poplu tiegħi, li fuqu jien
għamiltek sultan:

12 Il-ġnerf u d-deheb huma mogħtijin
lilek. U jien nagħtik ukoll għana, u ġid, u
ġieħ, li ħadd mis-slaten li kien qablek ma
kellu daqshom, u lanqas milli jkun warajk
ma jkollu.
13 U hekk Salamun ġie mill-għolja li
kien hemm f'Gibgħon, minn quddiem
it-tinda tal-laqgħa, Ġerusalem, u saltan
fuq Iżrael.
14 U Salamun ġama' mriekeb u jfirsa:
u kellu elf u erba' mitt mirkeb, u tnax-il
elf fieres, u qassamhom fi bliet l-imriekeb,
u mas-sultan f'Ġerusalem.
15 U s-sultan għamel il-fidda u d-deheb
f'Ġerusalem kotrana daqs il-ġebel, u
s-siġar taċ-ċedru bħall-ġummajż li jikber
fil-wita bil-kotra.
16 U lil Salamun kienu joħorġulu ż-
żwiemel mill-Eġittu u minn Kuwi:
ix-xerrejja tas-sultan kienu jġibuhom minn
Kuwi b'kemm ftiehmu flus.
17 Mirkeb kien joħroġ mill-Eġittu bi
ħlas ta' sitt mitt xekel tal-fidda, u żiemel
b'mija u ħamsin. U bl-istess mod kienu
joħorġu b'id il-merkanti għas-slaten kollha
tal-Ħittin, u għas-slaten tas-Sirja.

2 Issa Salamun iddeċieda li jibni dar lil
isem il-Mulej, u dar għas-saltna
tiegħu.
2 U hekk Salamun ġama' għadd ta'
sebgħin elf raġel jerfgħu t-tagħbija, u
tmenin elf jaqtgħu l-ġebel fil-muntanja, u
tlitt elef u sitt mitt soprastant fuqhom.
3 U Salamun bagħat igħid lil Ħuram,
sultan ta' Tir: Bħal ma għamilt ma'
David, missieri, u bgħattlu ċ-ċedru biex
jibni dar għalih biex igħammar fiha, hekk
agħmel miegħi.
4 Ara, jien sa nibni dar lil isem il-Mulej,
Alla tiegħi, biex inqaddisha lilu, biex
naħraq quddiemu inċens tal-fwieħa, u biex
inqiegħed il-ħobż tal-Preżenza dejjem, u
għall-offerti tal-ħruq filgħodu u filgħaxija,
fis-sibtijiet, u fil-qamar ġdid, u fil-għidien
tal-Mulej, Alla tagħna. Din hi liġi għal
dejjem għal Iżrael.
5 U d-dar li jien sa nibni hi kbira; għax
kbir hu Alla tagħna aktar mill-allat
kollha.
6 Iżda min għandu l-ħila jibnilu dar,
jekk is-sema, u s-sema tas-smewwiet ma
jesgħuhx? U min jien, biex nibnilu dar,
ħlief biex naħraq l-inċens quddiemu?
7 Għalhekk, issa, ibgħatli raġel li jaf
jaħdem fid-deheb, u fil-fidda, u fil-bronż,
u fil-ħadid, u fil-porpra ħamra, u fil-
kremżi, u fil-porpra kaħla dagħmija, u li
jinqala' għat-tinqix, biex jaħdem man-nies
tas-sengħa li għandi f'Ġuda u f'Ġeru-
salem, li kien hejjielhom David, missieri.
8 Ibgħatli wkoll injam taċ-ċedru, taċ-
ċipress, u tas-sandal mil-Libanu: għax jien
naf li l-qaddejja tiegħek jafu kif jaqtgħu
s-siġar tal-Libanu; u, ara, il-qaddejja
tiegħi jaħdmu mal-qaddejja tiegħek,
9 Biex iħejjuli njam bil-kotra, għax id-
dar li sa nibni tkun kbira u tal-għaġeb.
10 U, ara, jien nagħti lill-qaddejja
tiegħek li jaqtgħu l-injam, għoxrin elf kôr
qamħ; għoxrin elf kôr xgħir, għoxrin elf
batt inbid, u għoxrin elf batt żejt.
11 Imbagħad Ħuram, sultan ta' Tir,
wieġeb b'ittra lil Salamun: Il-Mulej, għax
iħobb il-poplu tiegħu, għamlek sultan
fuqhom.
12 Qal ukoll Ħuram: Imbierek il-Mulej,
Alla ta' Iżrael, li għamel is-sema u l-art, u
li ta lis-sultan David iben għaref, mogħni
bil-għaqal u bid-dehen, biex jibni dar lill-
Mulej, u dar lis-saltna tiegħu.
13 U issa sa nibgħat raġel tas-sengħa, u
li jifhem, lil Ħuram-abi,
14 Bin mara minn nisel Dan, u missieru
minn Tir, raġel jinqala' biex jaħdem fid-
deheb, u fil-fidda, u fil-bronż, u fil-ħadid,
u fil-ġebel, u fl-injam, u fil-porpra ħamra,
u fil-porpra kaħla dagħmija, u fil-għażel,
u fil-kremżi, u li jaf jagħmel kull xogħol
ta' l-arti, u biex ifassal kull xogħol li
jingħata lilu man-nies tiegħek tas-sengħa,
u man-nies tas-sengħa ta' sidi David,
missierek.
15 U issa, il-qamħ, ix-xgħir, iż-żejt u
l-inbid li qal sidi, ħa jibgħathom lill-
qaddejja tiegħu:
16 U aħna naqtgħu s-siġar mil-Libanu,
kemm teħtieġ: u nġibuhomlok biċ-ċattri
fuq il-baħar sa Ġaffa; u int ittellagħhom
Ġerusalem.
17 U Salamun għadd ir-rġiel barranin
kollha li kienu f'art Iżrael, fuq il-għadd li
kien għaddhom David, missieru, u nsabu
mija u tlieta u ħamsin elf u sitt mija.
18 U minnhom għamel sebgħin elf
għar-rfigħ tat-tagħbija, u tmenin elf
jaqtgħu l-ġebel fil-muntanji, u tlitt elef u
sitt mitt soprastant biex igħassu u jġiegħlu
l-poplu jaħdem.

3 Imbagħad Salamun beda jibni dar
lill-Mulej f'Ġerusalem fuq il-muntanja
ta' Morija, fejn il-Mulej deher lil David,
missieru, fil-post fejn kien hejja David,
fuq l-andar ta' Ornan, il-Ġebusi.
2 U beda jibni fit-tieni jum, fit-tieni
xahar, fir-raba' sena ta' saltnatu.
3 Issa dawn huma s-sisien li qiegħed
Salamun biex jibni d-dar t'Alla. It-tul bid-
driegħ, skond il-qjies ta' l-ewwel, kien sittin
driegħ, u l-wisa' għoxrin driegħ.
4 U l-portku, ta' quddiem id-dar, kien
twil daqs il-wisa' tad-dar, għoxrin driegħ;
u l-għoli mija u għoxrin; u minn ġewwa
ksieħ b'deheb safi.
5 U d-dar il-kbira ksieħa bl-injam taċ-
ċipress, u b'deheb tajjeb, u naqqax fuqu
palm u ktajjen.

6 U kesa d-dar għaż-żina b'ħaġar
prezzjuż; u d-deheb kien deheb ta'
Parawajm.
7 Kesa wkoll bid-deheb id-dar, it-travi,
l-egħtiebi, il-ħitan u l-bibien tiegħu, u
naqqax kerubin mal-ħitan.
8 U għamel id-dar tal-qaddis tal-
qaddisin; it-tul tagħha, mal-wisa' tad-dar,
kien għoxrin driegħ, u l-wisa' tagħha
għoxrin driegħ; u ksieha b'deheb mill-
aħjar, b'sitt mitt talent.
9 U l-użin ta' l-imsiemer kien ħamsin
xekel deheb. U kesa wkoll il-kmamar ta'
fuq bid-deheb.
10 U f'dar il-qaddis tal-qaddisin
għamel żewġ kerubin, xogħol imnaqqax,
u ksiehom bid-deheb.
11 It-tul tal-ġwienaħ tal-kerubin kien
għoxrin driegħ: il-ġewnaħ tal-wieħed, twil
ħamest idriegħ, imiss mal-ħajt tad-dar: u
l-ġewnaħ l-ieħor, twil ħamest idriegħ,
imiss mal-ġewnaħ tal-kerub l-ieħor.
12 U l-ġewnaħ tal-kerub l-ieħor, kien
twil ħamest idriegħ, imiss mal-ħajt tad-
dar: u l-ġewnaħ l-ieħor tiegħu kien ħamest
idriegħ ukoll, jilħaq mal-ġewnaħ tal-kerub
l-ieħor.
13 Il-ġwienaħ ta' dawn il-kerubin,
mifruxin, kellhom medda ta' għoxrin
driegħ: u huma kienu weqfin fuq riġlejhom,
wiċċhom lejn id-dar.
14 U għamel purtiera tal-porpra kaħla
dagħmija, tal-porpra ħamra, tal-kremżi, u
tal-għażel, u ħadem fuqha kerubin.
15 U għamel ukoll quddiem id-dar
żewġ kolonni, għoljin ħamsa u tletin
driegħ; il-kaptell għal fuq ras kull waħda
kien għoli ħamest idriegħ.
16 U għamel katini, bħal dawk li kienu
fis-santwarju, u qegħidhom f'ras il-
kolonni; u għamel mitt rummiena, li
dendilhom mal-katini.
17 U waqqaf il-kolonni quddiem it-
tempju, waħda fil-lemin u waħda fix-
xellug; u semma l-leminija Ġakin, u
x-xellugija Bogħaż.

4 Imbagħad għamel altar tal-bronż,
għoxrin driegħ it-tul tiegħu, u għoxrin
driegħ il-wisa' tiegħu, u għaxart idriegħ
il-għoli tiegħu.
2 Għamel ukoll il-baħar, imdewweb,
għaxart idriegħ minn xifer sa xifer, ta'
għamla tonda għal kollox, u ħamest
idriegħ għoli; u ħajta ta' tletin driegħ
kienet iddur miegħu dawramejt.
3 U taħt ix-xifer, iduru miegħu dawra-
mejt, kien hemm għamla ta' gniedes:
għaxra ma' kull driegħ, idawru l-baħar
dawra. Il-gniedes kienu f'żewġ saffi, u
kienu mdewbin tidwiba waħda.
4 Kien qiegħed fuq tnax-il gendus,
tlieta wiċċhom lejn it-tramuntana, tlieta
wiċċhom lejn il-punent, u tlieta wiċċhom
lejn nofsinhar, u tlieta wiċċhom lejn il-
lvant: fuqhom kien imgħobbi l-baħar, u
l-warrani tagħhom kollha kien lejn ġewwa.
5 Il-ħxuna tiegħu kienet erbat iswaba,
u xifru magħmul bħal xifer ta' kies, bħal
fjur ta' susan; kien jasa' tlitt elef bat.
6 Għamel ukoll għaxar injiebi, u
qegħidhom ħamsa fil-lemin, u ħamsa fix-
xellug, biex jaħslu fihom: dak li kienu
joffru għall-offerti tal-ħruq kienu jlaħalħuh
fihom; iżda l-baħar kien għall-qassisin
biex jinħaslu fih.
7 Għamel ukoll għaxar gandelabri tad-
deheb skond kif kien hemm ordnat
fuqhom, u qegħidhom fit-tempju, ħamsa
fuq il-lemin, u ħamsa fuq ix-xellug.
8 Għamel ukoll għaxar imwejjed, u
qegħidhom fit-tempju, ħamsa fuq il-lemin,
u ħamsa fuq ix-xellug. U għamel mitt
bieqja tad-deheb.
9 Barra minn dan, għamel il-bitħa tal-
qassisin, u l-bitħa l-kbira, u l-bwieb għall-
bitħa, u kesa l-bibien tagħhom bil-bronż.
10 U l-baħar qiegħdu fil-ġenb tal-lemin
tad-dar, lejn il-lvant, quddiem in-nofs-
inhar.
11 U Ħuram għamel il-borom, il-
paletti, u l-bwieqi. U Ħuram temm jaħdem
ix-xogħol li kellu jagħmel lis-sultan
Salamun f'dar Alla;
12 Jiġifieri, iż-żewġ kolonni, iż-żewġ
kaptelli mżaqqin fuq ras il-kolonni, u ż-
żewġ xeblikiet biex jiksu iż-żaqq taż-żewġ
kaptelli li kienu fuq ras il-kolonni;
13 U erba' mitt rummiena għaż-żewġ
xeblikiet; żewġ saffi rummien għal kull
xeblika, biex jiksu ż-żaqq taż-żewġ
kaptelli li kienu fuq ras il-kolonni.
14 Għamel ukoll il-bażijiet, u l-injiebi
fuq il-bażijiet;
15 Il-baħar il-wieħed, u t-tnax-il gendus
taħtu.
16 Il-borom ukoll, u l-paletti, u l-
frieket, u l-għodod tagħhom kollha,
Ħuram-abi għamel tal-bronż ileqq għas-
sultan Salamun għal dar il-Mulej.
17 Fil-wita tal-Ġurdan is-sultan
dewwibhom, fl-art taflija bejn Sukkot u
Sereda.
18 Hekk Salamun għamel dawn il-
ħwejjeġ kollha b'kotra kbira: għax ma
kienx meqjus l-użin tal-bronż.
19 U Salamun għamel ukoll il-ħwejjeġ
kollha li kellu jagħmel għal dar Alla:
l-altar tad-deheb ukoll; u l-imwejjed li
fuqhom jitqiegħed il-ħobż tal-Preżenza:
20 Il-gandilabri, u l-imsiebaħ tagħhom
tad-deheb safi, biex jixegħlu, skond il-liġi,
quddiem is-santwarju;
21 U ż-żahar, u l-imsiebaħ, u l-imqassi-
jiet tad-deheb, li kien deheb mill-aħjar.
22 U l-imqassijiet, u l-bwieqi, u l-
imgħaref, u ċ-ċensieri tad-deheb safi: u
d-daħla tad-dar, il-bibiet ta' ġewwa nett
tagħha għall-qaddis tal-qaddisin, u l-bibiet

tad-dar, jiġifieri, tal-korsija, kienu tad-deheb.

5 Hekk intemm ix-xogħol kollu, u Salamun ġieb il-għotjiet imqaddsa minn David, missieru; u l-fidda, u d-deheb, u l-ħwejjeġ l-oħra kollha, u qegħidhom fit-teżori ta' dar Alla.
2 Imbagħad Salamun ġama' Ġerusalem ix-xjuħ ta' Iżrael, u l-kapijiet kollha tat-tribujiet, il-mexxejja ta' djar il-missirijiet ta' wlied Iżrael, biex itellgħu l-arka tar-rabta tal-Mulej minn belt David, li hi Sijon.
3 U l-irġiel kollha ta' Iżrael inġemgħu ħdejn is-sultan fil-għid li jsir fis-seba' xahar.
4 U x-xjuħ kollha ta' Iżrael ġew, u l-Leviti refgħu l-arka.
5 U tellgħu l-arka, u t-tinda tal-laqgħa, u l-għodod kollha mqaddsa, li kienu fit-tinda; dawn tellgħuhom il-qassisin u l-Leviti.
6 U s-sultan Salamun, u l-miġemgħa kollha ta' Iżrael, li kienu miġmugħin miegħu quddiem l-arka, kienu jissagrifikaw ngħaġ u baqar, li ma jingħaddux u ma jinqisux bil-kotra.
7 U l-qassisin ġiebu l-arka tar-rabta tal-Mulej f'postha, fis-santwarju ta' ġewwa tad-dar, fil-qaddis tal-qaddisin, taħt ġwinħajn il-kerubin.
8 Għax il-kerubin kienu jifirxu ġwinħajhom fuq post l-arka, u l-kerubin kienu jgħattu l-arka u l-bsaten tagħha minn fuq.
9 Il-bsaten kienu hekk twal li rjus il-bsaten ta' l-arka kienu jidhru mill-qaddis quddiem is-santwarju ta' ġewwa, iżda ma kinux jidhru minn barra, u għadhom hemm sa llum.
10 Ma kienx hemm fl-arka ħlief iż-żewġ twavel, li kien qegħidhom hemm Mosè fil-Ħoreb, meta rtabat il-Mulej ma' wlied Iżrael, huma u ħerġin minn art l-Eġittu.
11 U ġara, xħin il-qassisin ħarġu mill-qaddis: (għax il-qassisin kollha li kienu hemm tqaddsu, bla ma qagħdu għat-taqsimiet tagħhom;
12 U l-Leviti l-għannejja kollha, Asaf, Ħeman u Ġedutun, ma' uliedhom u ħuthom, lebsin il-għażel abjad, kienu weqfin in-naħa tal-lvant ta' l-artal biċ-ċimbli, u l-arpi, u ċ-ċetri, u magħhom mija u għoxrin qassis idoqqu t-trombi:
13 U kien id-dmir tat-trumbettieri u ta' l-għannejja li jsemmgħu ħoss wieħed biex ifaħħru u jiżżuħajr il-Mulej), u malli kienu jgħollu leħinhom mat-trombi, u ċ-ċimbli, u strumenti oħra tad-daqq, u jfaħħru l-Mulej, billi jgħidu: Għax tajjeb hu; għax il-ħniena tiegħu għal dejjem; id-dar, dar il-Mulej, imtliet bi sħaba;
14 Hekk li l-qassisin ma setgħux joqogħdu jaqdu minħabba s-sħaba: għax sebħ il-Mulej mela dar Alla.

6 Imbagħad qal Salamun: Il-Mulej qal li jrid jgħammar fid-dlam!
2 Iżda jien bnejtlek dar fejn toqgħod, u post fejn tgħammar fih għal dejjem.
3 U s-sultan dawwar wiċċu, u bierek il-miġemgħa kollha ta' Iżrael: u l-miġemgħa kollha ta' Iżrael kienet wieqfa.
4 U qal: Imbierek ikun il-Mulej, Alla ta' Iżrael, li b'fommu kellem lil David, missieri, u b'idejh seħħu, billi qal:
5 Mindu ħriġt il-poplu tiegħi minn art l-Eġittu, ma ħtart l-ebda belt minn fost it-tribujiet kollha ta' Iżrael biex tinbena dar, li jkun ismi fiha; u ma ħtart l-ebda raġel biex ikun mexxej tal-poplu tiegħi Iżrael:
6 Iżda ħtart lil Ġerusalem, biex ismi jkun fiha; u ħtart lil David biex ikun fuq il-poplu tiegħi Iżrael.
7 Issa David, missieri, kellu f'qalbu li jibni dar lil isem il-Mulej, Alla ta' Iżrael:
8 Iżda l-Mulej qal lil David, missieri: Talli kellek f'qalbek li tibni dar lil ismi, tajjeb li kellek dan f'qalbek:
9 Biss, mhux int tibni d-dar, imma ibnek li joħroġ minn ġenbejk, hu jibni d-dar lil ismi.
10 Il-Mulej għalhekk żamm kelmtu li qal: għax jien ilħaqt flok David, missieri, u qgħadt fuq it-tron ta' Iżrael, bħal ma qal il-Mulej, u bnejt id-dar lil isem il-Mulej, Alla ta' Iżrael.
11 U qegħidt fiha l-arka, li fiha r-rabta tal-Mulej, li rabat ma' wlied Iżrael.
12 U waqaf quddiem l-altar tal-Mulej, quddiem il-miġemgħa kollha ta' Iżrael, u fetaħ idejh:
13 Għax Salamun kien għamel tribuna tal-bronż, twila ħamest idriegħ, u ħamest idriegħ wiesgħa, u tlitt idriegħ għolja, u qiegħdha f'nofs il-bitħa: u qagħad bil-wieqfa fuqha, imbagħad niżel għar-rkubbtejh quddiem il-miġemgħa kollha ta' Iżrael, u fetaħ idejh lejn is-sema,
14 U qal: O Mulej, Alla ta' Iżrael, ma hawnx Alla bħalek fis-sema, u lanqas fl-art; li tħares ir-rabta, u turi l-ħniena mal-qaddejja tiegħek, li jimxu quddiemek b'qalbhom kollha:
15 Int li ħarist lill-qaddej tiegħek David, missieri, dak li wegħidtlu; li tkellimt b'fommok, saħħaħtu b'idek, bħalma hu llum.
16 Għalhekk issa, o Mulej, Alla ta' Iżrael, ħares lill-qaddej tiegħek David, missieri, dak li wegħidtlu, meta għidtlu: Ma jonqoslok qatt quddiemi wieħed li joqgħod fuq it-tron ta' Iżrael; biss jekk uliedek iħarsu triqthom, biex jimxu fil-liġi tiegħi, bħal ma mxejt int quddiemi.
17 Għalhekk issa, o Mulej, Alla ta'

Iżrael, ħa sseħħ kelmtek, li int għidt lill-
qaddej tiegħek David.
18 Iżda tabilħaqq li Alla jgħammar
mal-bniedem fuq l-art? Ara, is-sema u
s-sema tas-smewwiet ma jesgħukx; kemm
anqas din id-dar li jien bnejt?
19 Ħares għalhekk lejn it-talba tal-
qaddej tiegħek, u lejn it-tħannin tiegħu,
o Mulej, Alla tiegħi, biex tisma' l-għajta u
t-talba li l-qaddej tiegħek qiegħed jitlob
quddiemek:
20 Biex għajnejk ikunu miftuħin fuq
din id-dar nhar u lejl, fuq il-post li int
għidt biex tqiegħed ismek fih, billi tisma'
t-talba li jitlob il-qaddej tiegħek lejn dan
il-post.
21 Isma' għalhekk it-tħannin tal-qaddej
tiegħek, u tal-poplu tiegħek Iżrael, xħin
jitolbu f'dan il-post: isma' mill-post ta'
agħmartek, mis-sema; u xħin tisma', aħfer.
22 Jekk wieħed jaħti kontra għajru, u
jkollu jaħlef, u jiġi jaħlef quddiem l-altar
tiegħek f'din id-dar;
23 Isma' mis-sema, u agħmel, u aqta'
l-ħaqq lill-qaddejja tiegħek, billi tikkastiga
l-ħati, u twaqqagħlu egħmilu fuq rasu; u
billi tiġġustifika lil min mhux ħati, u
tħallsu skond il-ħaqq tiegħu.
24 U jekk il-poplu tiegħek Iżrael
jitkisser quddiem il-għadu, għax ikun
dineb kontra tiegħek; jekk jerġgħu lejk, u
jistqarru l-isem tiegħek, u jitolbu u
jitħannu quddiemek f'din id-dar;
25 Int isma' mis-sema, u aħfer id-dnub
tal-poplu tiegħek Iżrael, u reġġagħhom
fl-art li int tajt lilhom u 'l missirijiethom.
26 Meta jingħalaq is-sema, u ma tkunx
xita, għax ikunu dinbu kontra tiegħek,
jekk jitolbu lejn dan il-post u jfaħħru l-
isem tiegħek, u jerġgħu lura minn dnubiet-
hom, għax tkun għakkisthom;
27 Isma' mis-sema, u aħfer dnub il-
qaddejja tiegħek, u tal-poplu tiegħek
Iżrael, billi tgħallimhom it-triq it-tajba li
għandhom jimxu fiha, u agħti x-xita lil
artek, li int tajt b'wirt lill-poplu tiegħek.
28 Jekk ikun hemm il-ġuħ fil-pajjiż,
jekk ikun hemm il-pesta, jekk ikun hemm
ir-riħ jaħraq, jew il-mell, il-ġradijiet, jew
id-dud; jekk l-egħdewwa tagħhom jassed-
jawhom fil-bliet ta' pajjiżhom; meta jiġi
kull flaġell u kull mard:
29 Kull talb jew kull tħannin li jsir
minn xi ħadd jew mill-poplu tiegħek kollu
Iżrael, meta kull wieħed ikun għaraf il-
hemm tiegħu, u l-għali tiegħu, u jiftaħ
idejh lejn din id-dar:
30 Isma' int mis-sema, mill-post ta'
agħmartek, u aħfer, u rodd lil kull wieħed
skond imġibtu kollha, int li tagħraf qalbu;
(għax int waħdek tagħraf qalb ulied il-
bnedmin:)
31 Biex jibżgħu minnek, u jimxu fi
triqatek il-jiem kollha li huma jgħixu fuq
wiċċ l-art li inti tajt lil missirijietna.
32 Il-barrani wkoll, li mhux mill-poplu
tiegħek Iżrael, iżda li jiġi minn art bgħida
minħabba ismek il-kbir, u idek il-qawwija,
u drieghek il-mimdud, meta jiġi jitlob
f'din id-dar;
33 Int isma' mis-sema, mill-post ta'
agħmartek, u agħmel skond kulma jitolbok
il-barrani; biex il-ġnus kollha ta' l-art
jagħrfu ismek, u jibżgħu minnek, bħall-
poplu tiegħek Iżrael, u biex jagħrfu li
ismek imsejjaħ fuq din id-dar li jien bnejt.
34 Jekk il-poplu tiegħek joħroġ biex
jitqabad mal-għadu tiegħu, fit-triq li tkun
bgħattu fiha, u jitolbu lilek, b'wiċċhom
lejn din il-belt li int ħtart, u lejn id-dar li
jien bnejt lil ismek;
35 Int isma' mis-sema talbhom u
tħanninhom, u agħmlilhom il-ħaqq.
36 Jekk jidinbu kontra tiegħek, (għax
ma hawnx bniedem li ma jidnibx,) u int
tagħdab għalihom, u terħihom f'idejn
il-għadu, u jeħduhom fil-jasar f'art bgħida
jew qriba;
37 Jekk fil-pajjiż li fih jittieħdu fil-jasar,
jidħlu ġewwa fihom infushom, u jerġgħu
lejk u jħannulek fl-art tal-jasar tagħhom,
u jgħidu: Dnibna, ħtejna, għamilna ħażin;
38 U jerġgħu lejk b'qalbhom kollha,
u b'ruħhom kollha fl-art tal-jasar tagħhom,
fejn ikunu ttieħdu fil-jasar, u jitolbu
b'wiċċhom lejn arthom, li int tajt lil
missirijiethom, u lejn il-belt li int ħtart, u
lejn id-dar li jien bnejt għal ismek:
39 Isma' mbagħad mis-sema, mill-post
ta' agħmartek, it-talb tagħhom, u t-
tħannin tagħhom, u agħmlilhom il-ħaqq,
u aħfer lill-poplu tiegħek li jkun dineb
kontra tiegħek.
40 Issa, Alla tiegħi, ħa jkunu, nitolbok,
għajnejk miftuħin, u ħa jkunu widnejk
attenti għat-talb magħmul f'dan il-post.
41 Qum għalhekk issa, o Mulej Alla,
għall-mistrieħ tiegħek, int, u l-arka tal-
qawwa tiegħek: ħa jilbsu s-salvazzjoni
l-qassisin tiegħek, o Mulej Alla, u ħa
jifirħu l-qaddisin tiegħek fil-ġid.
42 O Mulej Alla, la ddawwarx wiċċ
il-midluk tiegħek: ftakar fit-tjieba tiegħek
lejn David, il-qaddej tiegħek.

7 Issa xħin Salamun temm jitlob, niżel
in-nar mis-sema, u ħaraq l-offerti tal-
ħruq u s-sagrifiċċji, u sebħ il-Mulej mela
d-dar.
2 U l-qassisin ma setgħux jidħlu f'dar
il-Mulej, għax sebħ il-Mulej mela d-
dar.
3 U wlied Iżrael raw kif in-nar u sebħ
il-Mulej niżlu fuq id-dar, u nxteħtu
wiċċhom fl-art mal-qiegħa, u qiemu, u
faħħru l-Mulej, billi qalu: Għax hu tajjeb;
għax it-tjieba tiegħu għal dejjem.
4 Imbagħad is-sultan u l-poplu kollu
offrew sagrifiċċji quddiem il-Mulej.

5 U s-sultan Salamun offra sagrifiċċju
ta' tnejn u għoxrin elf gendus, u mija u
għoxrin elf nagħġa: u hekk is-sultan u
l-poplu kollu qaddsu d-dar t'Alla.
6 U l-qassisin kienu weqfin f'posthom,
u l-Leviti wkoll, bl-istrumenti tad-daqq
għall-Mulej, li s-sultan David kien għamel
biex ifaħħru l-Mulej—għax għal dejjem
it-tjieba tiegħu—kulmeta kien ifaħħar il-
Mulej bihom; u l-qassisin kienu jdoqqu
t-trombi quddiemhom, u Iżrael kollu kien
ikun wieqaf.
7 Imbagħad Salamun qaddes in-nofs
tal-bitħa li hi quddiem dar il-Mulej: għax
hemm kien joffri offerti tal-ħruq, u
x-xaħam tas-sagrifiċċju tas-sliem, għax l-
altar tal-bronż li Salamun kien għamel, ma
kienx jista jasa' l-offerti tal-ħruq, u l-
offerti tal-qamħ, u x-xaħam.
8 U Salamun għamel il-għid f'dak
iż-żmien għal sebat ijiem, u Iżrael kollu
miegħu, miġemgħa kbira ħafna, mid-daħla
ta' Ħamat sa wied l-Eġittu.
9 U fit-tmien jum għamlu laqgħa
mqaddsa: għax it-taqdis ta' l-altar damu
jagħmluh sebat ijiem, u l-għid sebat ijiem.
10 U fil-jum tlieta u għoxrin tas-seba'
xahar Salamun bagħat il-poplu lejn
djarhom, ferħanin u qalbhom hienja
għall-ġid li għamel il-Mulej lil David, lil
Salamun, u lill-poplu tiegħu Iżrael.
11 U hekk Salamun temm dar il-Mulej,
u dar is-sultan: u wassal bis-sliema sa l-
aħħar kulma kellu f'qalbu jagħmel f'dar
il-Mulej, u f'daru.
12 U l-Mulej deher lil Salamun bil-lejl,
u qallu: Smajt it-talb tiegħek, u ħtart dan
il-post għalija bħala dar is-sagrifiċċju.
13 Jekk nagħlaq is-sema u ma tkunx
xita, jew jekk jien nordna lill-ġradijiet biex
jibilgħu l-art, jekk nibgħat il-pesta fost
il-poplu tiegħi;
14 Jekk il-poplu tiegħi, li fuqu jissejjaħ
ismi, jumilja ruħu, u jitlob, u jfittex wiċċi,
u jerġgħu lura minn triqathom il-ħżiena,
jien nisma' mis-sema, u naħfer ħtijiethom,
u nfejjaq lil arthom.
15 U issa, għajnejja jkunu miftuħin u
widnejja attenti għat-talb ta' dan il-post.
16 Għax issa jien ħtart u qaddist din
id-dar biex ikun ismi fiha għal dejjem: u
għajnejja u qalbi jkunu hemm il-jiem
kollha.
17 U int, jekk timxi quddiemi bħal ma
mexa David missierek, u tagħmel skond
kulma ikkmandajtek, u tħares l-istatuti
tiegħi, u l-ordinanzi tiegħi;
18 Jien inwettaq it-tron ta' saltnatek,
bħal ma rtabatt li nagħmel ma' David,
missierek, billi għidtlu: Ma jonqsok qatt
wieħed li jaħkem fuq Iżrael.
19 Iżda jekk idduru u tħallu l-istatuti
tiegħi u l-kmandamenti tiegħi, li jien
qegħidt quddiemkom, u tmorru taqdu
allat oħra, u tmilu quddiemhom;
20 Jien naqlagħhom mill-egħruq minn
arti li jien tajthom; u din id-dar, li jien
qaddist lil ismi, narmiha minn quddiemi,
u nagħmilha għajdut u daħk fost il-ġnus
kollha.
21 U din id-dar, li kienet imgħollija,
kull min igħaddi minn ħdejha jistagħġeb,
u jgħid: Għaliex għamel hekk il-Mulej lil
din l-art, u lil din id-dar?
22 U jwieġbu: Għaliex telqu l-Mulej,
Alla ta' missirijiethom, li ħariġhom minn
art l-Eġittu, u qabdu ma' allat oħra, u
mielu quddiemhom, u qdewhom: għal-
hekk ġieb fuqhom din il-ħsara kollha.

8 Issa ġara, wara li għaddew għoxrin
sena, li Salamun dam jibni dar il-
Mulej, u daru,
2 Illi Salamun bena l-bliet li kien tah
Ħuram, u qiegħed ulied Iżrael igħammru
fihom.
3 U Salamun mar Ħamat-Soba, u
rebaħha.
4 U bena Tadmor fid-deżert, u l-bliet
kollha ta' l-imħażen li bena f'Ħamat.
5 Bena wkoll Bet-Ħoron il-fuqqani, u
Bet-Ħoron is-saflieni, bliet qawwija, bis-
swar, bwieb u staneg;
6 U Bagħlat, u l-bliet kollha ta' l-
imħażen li kellu Salamun, u l-bliet kollha
għall-imriekeb, u l-bliet għall-ifirsa, u
kulma għoġob lil Salamun li jibni f'Ġeru-
salem, fil-Libanu, u fl-art kollha ta'
saltnatu.
7 Dawn kollha li kien baqa' mill-
Ħittin, l-Amurrin, il-Pereżin, il-Ħiwwin u
l-Ġebusin, li ma kinux minn Iżrael,
8 Jiġifieri wliedhom, li kienu baqgħu
warajhom fil-pajjiż, li ma qerduhomx
ulied Iżrael, Salamun qabbadhom jaħdmu
bħala lsiera sa llum.
9 Iżda minn ulied Iżrael Salamun ma
għamel l-ebda lsir għax-xogħol tiegħu;
iżda kienu n-nies tiegħu rġiel tal-gwerra,
il-kapijiet il-kbar tiegħu, u l-kapijiet ta'
l-imriekeb u ta' l-ifirsa tiegħu.
10 U dawn kienu l-uffiċjali l-kbar tas-
sultan Salamun, mitejn u ħamsin, li kienu
jaħkmu fuq il-poplu.
11 U Salamun imbagħad talla' lil bint
Fargħun minn belt David fid-dar li
bnielha; għax qal: Marti ma tgħammarx
f'dar David, sultan ta' Iżrael, għaliex il-
postijiet huma qaddisa li fihom daħlet
l-arka tal-Mulej.
12 Imbagħad Salamun offra offerti
tal-ħruq lill-Mulej fuq l-altar tal-Mulej, li
kien bena quddiem il-portku;
13 U kien jagħmel hekk skond ma kien
hemm bżonn kuljum, joffrihom skond
il-liġi ta' Mosè għas-sibtijiet, il-qmura
ġodda, u l-għidien tliet darbiet fis-sena:
f'għid l-ażżmi, f'għid il-ġimgħat, u f'għid
l-egħrejjex.

14 U waqqaf, skond l-ordinanza ta'
David, missieru, it-taqsimiet tal-qassisin
għas-servizz tagħhom, u l-Leviti għax-
xogħol tagħhom, biex ifaħħru u jaqdu
quddiem il-qassisin, skond ma kien hemm
bżonn kuljum, u l-bewwieba wkoll skond
it-taqsimiet tagħhom għal kull bieb: għax
hekk kien ordna David, raġel t'Alla.
15 U ma twarrbux mill-ordni tas-sultan
għall-qassisin u għal-Leviti fuq l-ebda
ħaġa, jew fuq it-teżori.
16 Issa x-xogħol kollu ta' Salamun kien
mitmum minn jum it-tisjis ta' dar il-Mulej,
sama kienet mitmuma. Hekk dar il-Mulej
kienet kompluta.
17 Imbagħad Salamun mar Għesjon-
Geber, u Elot, fuq xatt il-baħar, f'art
Edom.
18 U Ħuram bagħatlu mal-qaddejja
tiegħu ġfien, u qaddejja li kienu jifhmu
fil-baħar; u marru Ofir mal-qaddejja ta'
Salamun, u ħadu minn hemm erba' mija
u ħamsin talent deheb, u ġibuh lis-sultan
Salamun.

9 U meta s-sultana ta' Xeba semgħet bi
ħbar Salamun, ġiet iġġarrab lil
Salamun b'mistoqsijiet tqal f'Ġerusalem,
b'kotra kbira ħafna ta' nies, u iġmla
mgħobbijin b'tagħbija kbira ta' ħwawar, u
deheb, u ħaġar prezzjuż: u xħin waslet
għand Salamun qaltlu kulma kellha
f'qalbha.
2 U Salamun weġibha għall-mistoqsi-
jiet kollha: u ma kienx hemm ħaġa
moħbija għal Salamun li ma satax
iweġibha.
3 U meta s-sultana ta' Xeba rat il-għerf
kollu ta' Salamun, u d-dar li bena,
4 U l-ikel tal-mejda tiegħu, u kif
joqogħdu l-qaddejja tiegħu, u l-ordni tas-
servizz ta' l-uffiċjali tiegħu, u l-ilbies
tagħhom; u l-kuppieri tiegħu, u l-ilbies
tagħhom; u l-offerti tiegħu tal-ħruq li kien
joffri f'dar il-Mulej, kienet barra minnha
nfisha.
5 U qalet lis-sultan: Tassew kien dak
li smajt f'arti fuq kliemek, u fuq għerfek.
6 Madankollu jien ma ridtx nemmen
kliemhom, sama ġejt u raw għajnejja: u,
ara, nofs il-kobor ta' għerfek ma kinux
ħabbruli: għax int akbar mill-aħbar li
smajt.
7 Henjin ir-rġiel tiegħek, henjin dawn
il-qaddejja tiegħek, li qegħdin quddiemek
dejjem jisimgħu għerfek.
8 Ikun imbierek il-Mulej, Alla tiegħek,
li tgħaxxaq bik, billi qiegħdek fuq it-tron
tiegħu biex tkun sultan għall-Mulej, Alla
tiegħek: talli Alla tiegħek ħabb lil Iżrael
u jridu jibqa' għal dejjem, għamlek sultan
fuqhom, biex tagħmel il-ħaqq u s-sewwa.
9 U tat lis-sultan mija u għoxrin talent
deheb, u kotra kbira ta' fwejjaħ, u ħaġar
prezzjuż: qatt ma kien hemm fwejjaħ bħal
dawk li s-sultana ta' Xeba tat lis-sultan
Salamun.
10 U l-qaddejja wkoll ta' Ħuram, u l-
qaddejja ta' Salamun, li kienu jġibu d-
deheb minn Ofir, ġiebu njam tas-sandal, u
ħaġar prezzjuż.
11 U mill-injam tas-sandal is-sultan
għamel taraġ għal dar il-Mulej; u għal dar
is-sultan, u ċetri u arpi għall-għannejja:
u qatt ma deher daqsu f'Ġuda.
12 U s-sultan Salamun ta lis-sultana ta'
Xeba kulma għoġobha, u kulma talbet,
barra milli ġiebet lis-sultan. U hekk daret,
u telqet lejn artha, hi u l-qaddejja tagħha.
13 Issa l-użin tad-deheb, li kien jasal
lil Salamun f'sena waħda, kien sitt mija u
sitta u sittin talent deheb,
14 Barra minn dak li n-neguzjanti u
l-merkanti kienu jġibu. U s-slaten kollha
tal-Għarabja, u l-ħakkiema tal-pajjiż
kienu jġibu deheb u fidda lil Salamun.
15 U Salamun għamel mitejn tarka ta'
deheb maħdum bil-martell: sitt mitt xekel
deheb maħdum bil-martell kien użat għal
kull tarka.
16 U għamel tliet mitt tarka żgħira
tad-deheb maħdum bil-martell: tliet mitt
xekel deheb għal kull tarka żgħira. U
s-sultan qegħidhom f'dar il-masġar tal-
Libanu.
17 Barra minn dan, is-sultan għamel
ukoll tron kbir ta' l-avorju, u ksieħ
b'deheb safi.
18 U kien hemm sitt tarġiet għat-tron,
b'mirfes tad-deheb, imwaħħlin mat-tron,
u żewġ dirgħajn f'kull naħa tal-maqgħad:
u żewġ iljuni kienu qegħdin ħdejn id-
dirgħajn:
19 U tnax-il ljun kienu qegħdin hemm
fuq is-sitt tarġiet minn kull naħa. Qatt ma
sar hekk fl-ebda saltna.
20 It-tazzi kollha, li fihom kien jixrob
is-sultan Salamun, kienu tad-deheb, u
t-tazzi kollha ta' dar il-masġar tal-Libanu
kienu ta' deheb safi: xejn ma kienu
jqisuha l-fidda fi żmien Salamun.
21 Għaliex is-sultan kellu ġfien li kienu
jmorru Tarsis mal-qaddejja ta' Ħuram:
darba kull tliet snin il-ġfien ta' Tarsis
kienu jiġu mgħobbijin bid-deheb, u l-fidda,
l-avorju, u xadini, u paguni.
22 U s-sultan Salamun kien akbar mis-
slaten kollha ta' l-art fil-għana u fil-għerf.
23 U s-slaten kollha ta' l-art kienu
jfittxu li jaraw lil Salamun, biex jisimgħu
għerfu, li Alla kien qegħidlu f'qalbu.
24 U kulħadd kien iġib il-għotja
tiegħu, ħwejjeġ tal-fidda, u ħwejjeġ tad-
deheb, u lbiesi, u armi, u ħwawar, u
żwiemel, u bgħula, sena sena.
25 U Salamun kellu erbat elef maqjel
għaż-żwiemel u l-imriekeb, u tnax-il elf
fieres; u qassamhom fi bliet l-imriekeb, u
madwar is-sultan f'Ġerusalem.

26 U kien isaltan fuq is-slaten kollha
mix-xmara sa art il-Filistin, u sa truf
l-Eġittu.
27 U s-sultan għamel il-fidda f'Ġeru-
salem bħall-ġebel, u għamel iċ-ċedru
bħall-ġummajż li jikber fil-wita bil-kotra.
28 U kienu joħorġu għal Salamun iż-
żwiemel mill-Eġittu, u mill-artijiet kollha.
29 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Salamun,
mill-ewwel sa l-aħħar, mhumiex miktubin
fil-ktieb ta' Natan, il-profeta, u fil-
profezija ta' Aħija s-Siloni, u fid-dehriet ta'
Għiddo r-raj fuq Ġerobogħam, bin Nebat?
30 U Salamun saltan f'Ġerusalem fuq
Iżrael kollu erbgħin sena.
31 U Salamun raqad ma' missirijietu,
u kien midfun f'belt David, missieru. U
saltan Reħobogħam ibnu floku.

10 U Reħobogħam mar Sikem: għax
Iżrael kollu ġie Sikem biex jagħmluh
sultan.
2 U ġara, malli Ġerobogħam, bin
Nebat, sama' dan (għax hu kien għadu
l-Eġittu fejn kien ħarab minn quddiem
Salamun) illi Ġerobogħam raġa' lura mill-
Eġittu.
3 U hekk huma bagħtu jsejħulu. Meta
Ġerobogħam u Iżrael kollu ġie, kellmu lil
Reħobogħam, qalulu:
4 Missierek taqqal il-madmad tagħna:
int issa għalhekk ħaffef mill-jasar kiefer
ta' missierek, u mill-madmad tqil li hu
għabbiena, u aħna naqduk.
5 U qalilhom: Morru, u wara tlitt ijiem
erġgħu ejjew għandi. U n-nies telqu.
6 Imbagħad is-sultan Reħobogħam ħa
parir mingħand ix-xjuħ, li kienu jaqdu
lil Salamun, missieru, meta kien għadu
ħaj, billi qalilhom: X'parir tagħtuni biex
inwieġeb lil dal-poplu?
7 U kellmuh, qalulu: Jekk tkun twajjeb
ma' dal-poplu, u togħġobhom, u tkellim-
hom bit-tajjeb, ikunu l-qaddejja tiegħek
għal dejjem.
8 Iżda hu ħalla l-parir li x-xjuħ kienu
tawh, u staqsa ż-żgħażagħ li kienu trabbew
miegħu, u li kienu jaqduh.
9 U qalilhom: X'parir tagħtu biex
inwieġbu lil dal-poplu, li kellmuni, qaluli:
Ħaffef il-madmad li missierek għabba
fuqna?
10 U ż-żgħażagħ, li kienu trabbew
miegħu, wiġbuh, billi qalulu: Hekk wieġeb
lil dal-poplu li qalulek: Missierek taqqal
il-madmad tagħna, iżda int ħaffifulna.
Hekk weġibhom: Sebgħi ż-żgħir ikun
eħxen minn ġenbejn missieri.
11 U issa, missieri għabbiekom mad-
mad tqil; iżda jien inżid mal-madmad
tagħkom: missieri rażżankom bil-frosta,
u jien inrażżankom bl-egħqiereb.
12 U hekk Ġerobogħam u l-poplu kollu
ġie għand Reħobogħam fit-tielet jum, bħal
ma kien qallhom is-sultan: Erġgħu ejjew
għandi fit-tielet jum.
13 U s-sultan weġibhom bl-aħrax; u
s-sultan Reħobogħam ħalla l-parir tax-
xjuħ,
14 U weġibhom skond il-parir taż-
żgħażagħ, qalilhom: Missieri taqqal il-
madmad tagħkom, u jiena nżid fuqu:
missieri rażżankom bil-frosta, iżda jien
inrażżankom bl-egħqiereb.
15 U s-sultan ma samax il-poplu: għax
dan kien ġej minn Alla, biex il-Mulej
iwettaq kellmtu, li hu kien tkellem permezz
ta' Aħija s-Siloni lil Ġerobogħam, bin
Nebat.
16 U xhin Iżrael kollu ra li ma taħomx
widen is-sultan, wieġeb il-poplu lis-sultan,
qallu: X'sehem għandna aħna minn
David? Ma għandniex wirt minn bin
Ġessi! Kulħadd lejn it-tinda tiegħu, o
Iżrael: u issa, aħseb għal darek, David.
U hekk Iżrael kollu mar lejn it-tined
tiegħu.
17 U Reħobogħam saltan biss fuq ulied
Iżrael, li kienu jgħammru fi bliet Ġuda.
18 Imbagħad is-sultan Reħobogħam
bagħat lil Adoniram, li kien fuq ix-xogħol
ta' l-ilsiera; u wlied Iżrael ħaġġruh, u miet.
Iżda s-sultan Reħobogħam għaġġel jitla'
fuq il-mirkeb, biex jaħrab lejn Ġerusalem.
19 U Iżrael ixxewwex għal dar David
sa llum.

11 Issa meta Reħobogħam ġie Ġeru-
salem, ġama' d-dar ta' Ġuda u ta'
Benjamin, mija u tmenin elf raġel magħżu-
lin, gwerrieri, biex jitqabdu ma' Iżrael, u
jroddu s-saltna lil Reħobogħam.
2 Iżda kelmet il-Mulej ġiet lil Semajja,
raġel ta' Alla, tgħid:
3 Għid lil Reħobogħam, bin Salamun,
sultan ta' Ġuda, u lil Iżrael kollu f'Ġuda
u f'Benjamin:
4 Hekk igħid il-Mulej: La titilgħux, u
la titqabdux ma' ħutkom: erġgħu kulħadd
lejn daru: għax dan ġej minni. U semgħu
kliem il-Mulej, u reġgħu lura milli jmorru
għal Ġerobogħam.
5 U Reħobogħam għammar Ġerusalem,
u bena bliet bħala furtizzi f'Ġuda.
6 U bena lil Betlehem, u lil Etam, u lil
Tekuwa,
7 U Bet-Sur, u lil Soko, u lil Għadullam,
8 U lil Gatt, u lil Maresa, u lil Żif,
9 U lil Adorajm, u lil Lakis, u lil
Għażeka,
10 U lil Sorgħa, u lil Ajjalon, u lil
Ħebron, li qegħdin f'Ġuda u f'Benjamin,
bliet bis-swar.
11 U saħħaħ il-furtizzi, u qiegħed
kmandanti fihom, u ħażniet ta' ikel, u ta'
żejt u nbid.
12 U f'kull belt qiegħed ukoll tarkiet u

lanez, u saħħaħhom b'qawwa kbira. U
Ġuda u Benjamin kienu jżommu miegħu.
13 U l-qassisin u l-Leviti li kienu
f'Iżrael kollu żammu miegħu minn arti-
jiethom kollha.
14 Għax il-Leviti telqu l-mergħat
tagħhom, u l-proprjetà tagħhom u ġew
lejn Ġuda u Ġerusalem: għax Ġerobogħam
u wliedu kienu warrbuhom biex ma
jaqdux bħala qassisin lill-Mulej:
15 U waqqaf għalih qassisin għall-
imqades tal-għoljiet, u għad-dimonji, u
għall-għoġiela li kien għamel.
16 U dawk tat-tribujiet kollha ta'
Iżrael, li kellhom għal qalbhom li jfittxu
l-Mulej, Alla ta' Iżrael, marru wara l-
Leviti Ġerusalem, biex joffru sagrifiċċji
lill-Mulej, Alla ta' missirijiethom.
17 U qawwew is-saltna ta' Ġuda, u
saħħu lil Reħobogħam, bin Salamun, għal
tliet snin: għal tliet snin imxew fit-triq ta'
David u Salamun.
18 U Reħobogħam ħa għalih b'martu
lil Maħalat, bint Ġerimot, bin David u
Abiħajl, bint Elijab, bin Ġessi.
19 Li wilditlu wlied: Ġegħus, Samarja,
u Żaħam.
20 Warajha ħa lil Magħka, bint
Absalom, u kellha lil Abija, u lil Għattaj,
u lil Żiża, u lil Selomit.
21 U Reħobogħam kien iħobb lil
Magħka, bint Absalom, aktar min-nisa
tiegħu kollha, u l-konkubini: (għax kellu
tmintax-il mara, u sittin konkubina; u
wiled tmienja u għoxrin tifel u sittin tifla.)
22 U Reħobogħam għamel lil Abija, bin
Magħka, bħala l-kap u l-mexxej fost ħutu,
għax ried jagħmlu sultan.
23 U mexa bil-għaqal, u xerred lil
uliedu kollha fl-artijiet kollha ta' Ġuda u
Benjamin, fil-bliet kollha tas-swar: u
tahom ikel bil-kotra. U fittxilhom ħafna
nisa biex jiżżewġuhom.

**12** U ġara, meta Reħobogħam kien
wettaq is-saltna, u saħħaħ lilu
nnifsu, illi telaq il-liġi tal-Mulej, u Iżrael
kollu miegħu.
2 U ġara, fil-ħames sena tas-sultan
Reħobogħam, illi Sisaq, sultan ta' l-Eġittu,
tala' għal Ġerusalem, għaliex dinbu
kontra l-Mulej.
3 B'elf u mitejn mirkeb, u sittin elf
fieres, u bla għadd kien il-poplu li ġie
miegħu mill-Eġittu: Lubin, Sukkijjim, u
Etjopin.
4 U ħa l-bliet tas-swar li kellu Ġuda, u
wasal sa Ġerusalem.
5 Imbagħad ġie Semajja, il-profeta,
għand Reħobogħam, u l-kapijiet ta' Ġuda,
li kienu nġemgħu Ġerusalem minħabba
Sisaq, u qalilhom: Hekk igħid il-Mulej:
Intom tlaqtuni, u għalhekk jien ukoll
tlaqtkom f'idejn Sisaq.
6 Imbagħad il-prinċpijiet ta' Iżrael u
s-sultan umiljaw ruħhom; u qalu: Il-
Mulej tal-ħaqq!
7 U xħin il-Mulej ra li umiljaw ruħhom,
kelmet il-Mulej ġiet għand Semajja,
tgħid: Umiljaw ruħhom; għalhekk ma
neqridhomx, iżda nagħtihom xi ftit
ħelsien; u għadbi ma jissawwabx fuq
Ġerusalem b'id Sisaq.
8 Madankollu huma jkunu l-qaddejja
tiegħu; biex jagħrfu x'inhu taqdi lili u
x'inhu taqdi lis-slaten ta' l-artijiet.
9 U hekk Sisaq, sultan ta' l-Eġittu, tala'
għal Ġerusalem, u ħa t-teżori ta' dar il-
Mulej, u t-teżori ta' dar is-sultan; kollox
ħa: ħa wkoll it-tarkiet tad-deheb li kien
għamel Salamun.
10 U s-sultan Reħobogħam għamel
minn flokhom tarkiet tal-bronż, u rħiehom
fi ħsieb il-kmandanti tal-għassiesa, li kienu
jgħassu f'bieb dar is-sultan.
11 U kull darba li s-sultan kien jidħol
f'dar il-Mulej, il-għassiesa kienu jiġu u
jġorruhom, u jerġgħu jeħduhom fil-kamra
tal-għassiesa.
12 U meta umilja ruħu, għadab il-Mulej
dar minn fuqu, biex ma jeqerdux għal-
kollox: u f'Ġuda wkoll kien hemm
ħwejjeġ tajba.
13 U hekk Reħobogħam is-sultan
issaħħaħ f'Ġerusalem, u baqa' jsaltan:
għax Reħobogħam kellu wieħed u erbgħin
sena meta beda jsaltan, u saltan sbatax-il
sena f'Ġerusalem, il-belt li ħatar il-Mulej
minn fost it-tribujiet kollha ta' Iżrael, biex
iqiegħed ismu fiha. Ommu kien jisimha
Nagħma l-Għammonija.
14 Hu għamel il-ħażin, għaliex ma hejjiex
qalbu biex ifittex il-Mulej.
15 Issa l-atti ta' Reħobogħam, l-
ewwelin u l-aħħarin, mhumiex miktubin
fi ktieb Semajja l-profeta, u ta' Għiddo
r-raj f'kitbiet in-nisel? U kien hemm
gwerer bejn Reħobogħam u Ġerobogħam
iż-żmien kollu.
16 U Reħobogħam raqad ma' missiri-
jietu, u kien midfun f'belt David: u Abija,
ibnu, saltan floku.

**13** Issa fis-sena tmintax tas-sultan
Ġerobogħam, Abija beda jsaltan fuq
Ġuda.
2 Saltan tliet snin f'Ġerusalem. Ommu
kien jismha Mikaja, bint Urijel, minn
Gibegħa. U kien hemm gwerra bejn Abija
u Ġerobogħam.
3 U Abija beda t-taqbida b'eżerċtu ta'
gwerrieri qalbenin, erba' mitt elf raġel
magħżulin: Ġerobogħam qassam it-
taqbida għal fuqu bi tminn mitt elf raġel
magħżulin, kollha gwerrieri qalbenin.
4 U Abija qam u qal, mill-għoli tal-
muntanja Semarajm, li hi f'art il-għoljiet

ta' Efrajm: Isimgħuni, Ġerobogħam u
Iżrael kollu;
5 Ma jmisskomx tafu li l-Mulej, Alla
ta' Iżrael, ta lil David saltna fuq Iżrael
għal dejjem, lilu u lil uliedu, b'rabta li ma
titħassarx?
6 Iżda issa Ġerobogħam, bin Nebat,
qaddej ta' Salamun, bin David, qam u
xxewwex għal sidu.
7 U nġemgħu miegħu nies li ma jiswew
għal xejn, ulied Beljal, li ħaduha kontra
Reħobogħam, bin Salamun, meta Reħo-
bogħam kien għadu żagħżugħ, u qalbu
żgħira, u ma felaħx jeqfilhom.
8 U issa intom temmnu li tifilħu tieqfu
quddiem is-saltna tal-Mulej f'idejn ulied
David; u intom kotra kbira, u għandkom
il-għoġiela tad-deheb, li għamlilkom
Ġerobogħam bħala allat.
9 Ma neħħejtux intom il-qassisin tal-
Mulej, ulied Arun, u l-Leviti, u għamiltu
għalikom qassisin bħall-ġnus ta' artijiet
oħra? Kull min jiġi biex jitqaddes b'għoġol
u sebat ikbiex, isir qassis ta' dawk li
mhumiex allat.
10 Imma aħna, il-Mulej hu Alla
tagħna, u ma tlaqniehx; u l-qassisin, li
jaqdu l-Mulej, huma wlied Arun, u l-
Leviti huma fuq ix-xogħol tagħhom:
11 U huma jaħarqu lill-Mulej kull
filgħodu u kull filgħaxija sagrifiċċji tal-
ħruq u inċens tal-fwieħa: u jqiegħdu l-ħobż
tal-Preżenza fuq il-mejda safja; u kull
filgħaxija jixegħlu l-gandelabru tad-deheb
bl-imsiebaħ tiegħu: għaliex aħna nħarsu
l-kmandamenti tal-Mulej, t'Alla tagħna;
iżda intom tlaqtuh.
12 U, ara, Alla nnifsu hu magħna
quddiemna, u l-qassisin tiegħu bit-trombi
jżarżru, biex jagħtu l-allarm kontra
tagħkom. O wlied Iżrael, la titqabdux
mal-Mulej, Alla ta' missirijietkom; għax
ma tirbħux.
13 Iżda Ġerobogħam dawwar il-għassa
moħbija biex jiġi għal warajhom: u hekk
ġew quddiem Ġuda, u l-għassa moħbija
kienet għal warajhom.
14 U malli n-nies ta' Ġuda ħarsu lura,
ara, it-taqbida kienet minn quddiem u
minn wara: u għajtu lill-Mulej, u l-
qassisin daqqew it-trombi.
15 Imbagħad l-irġiel ta' Ġuda għajtu:
u malli l-irġiel ta' Ġuda għajtu, Alla darab
lil Ġerobogħam u l-Iżrael kollu quddiem
Abija u Ġuda.
16 U wlied Iżrael ħarbu minn quddiem
Ġuda: u Alla rħiehom f'idejhom.
17 U Abija u l-poplu tiegħu qatluhom
b'taqtigħa kbira: u waqgħu mejtin minn
Iżrael ħames mitt elf raġel magħżul.
18 U hekk ulied Iżrael, dak iż-żmien,
kienu umiljati, u wlied Ġuda rebħu,
għaliex huma fdaw fil-Mulej, Alla ta'
missirijiethom.
19 U Abija għamel għal wara Ġero-
bogħam u ħadlu ħafna bliet: Betel u
l-bliet ta' magħha, u Ġesana bil-bliet
tagħha, u Efrajn bil-bliet tagħha.
20 U Ġerobogħam qatt iżjed ma ħa
r-ruħ fi żmien Abija: u l-Mulej darbu, u
miet.
21 Iżda Abija tqawwa, u żżewweġ
erbatax-il mara, u kellu tnejn u għoxrin
tifel, u sittax-il tifla.
22 U l-bqija ta' l-atti ta' Abija, u
mġibtu, u kliemu, huma miktubin fit-
tifkiriet tal-profeta Għiddo.

14 U hekk Abija raqad ma' missiri-
jietu, u difnuh fil-belt ta' David: u
Asa, ibnu, saltan floku. U fi żmienu l-
pajjiż kellu l-kwiet għal għaxar snin.
2 U Asa għamel dak li kien tajjeb u
sewwa f'għajnejn il-Mulej, Alla tiegħu:
3 Għax hu neħħa l-altari ta' l-allat
barranin, u l-imqades tal-għoljiet, u
farrak l-istatwi, u qatta' l-Axerim,
4 U ordna lil Ġuda biex ifittxu l-Mulej,
Alla ta' missirijiethom, u biex jagħmlu
l-liġi u l-kmandamenti tiegħu.
5 Neħħa wkoll mill-bliet kollha ta'
Ġuda l-imqades tal-għoljiet u l-altari ta'
l-inċens: u s-saltna kellha l-mistrieħ
taħtu.
6 U bena bliet bis-swar f'Ġuda: għax
l-art kellha l-mistrieħ, u ma kellux gwerer
f'dawk is-snin; għax il-Mulej kien tah
il-mistrieħ.
7 Għalhekk qal lil Ġuda: Ħa nibnu
dawn il-bliet, u ndawruhom bis-swar, u
bit-torrijiet, bil-bwieb, u bl-istaneg, fil-
waqt li l-art għadha f'idejna; għax aħna
fittixna l-Mulej, Alla tagħna; fittixnieh, u
tana l-mistrieħ minn kull naħa. U bnew,
u kellhom ir-riżq.
8 U Asa kellu eżerċtu ta' tliet mitt elf
raġel minn Ġuda mgħammrin bit-tarka u
bil-lanza; u mitejn u tmenin elf minn
Benjamin mgħammrin b'tarkiet żgħar u
jiġbdu l-qaws: dawn kollha kienu gwer-
rieri ta' ħila.
9 U ħareġ għalihom Żeraħ l-Etjopjan.
Kellu eżerċtu ta' miljun raġel, u tliet mitt
mirkeb; u wasal Maresa.
10 Imbagħad Asa ħareġ għalih, u
tqassmu għat-taqbida f'wied Sefata
f'Maresa.
11 U Asa sejjaħ lill-Mulej, Alla tiegħu,
u qal: Mulej, mhemm ħadd ħliefek li jista'
jgħin f'taqbida bejn wieħed qawwi u
wieħed bla saħħa: għinna, o Mulej, Alla
tagħna; għax fuqek nistrieħu, u f'ismek
immorru għal din il-kotra. O Mulej, int
Alla tagħna; tħallix bniedem ikun aqwa
minnek!
12 U hekk il-Mulej darab l-Etjopin
quddiem Asa, u quddiem Ġuda; u l-
Etjopin ħarbu.
13 U Asa u l-poplu li kellu miegħu

għamlu għal warajhom sa Gerar: u
waqgħu hekk tant Etjopin li ma setgħux
jieħdu r-ruħ; għax kienu tkissru quddiem
il-Mulej, u quddiem l-eżerċtu tiegħu; u
ħadu priża kbira ħafna.
14 U qerdu l-bliet kollha madwar
Gerar; għax il-biża' tal-Mulej waqa'
fuqhom: u ħadu kulma kien hemm fil-
bliet, għax kien fihom priża kbira.
15 U ġarrfu wkoll l-egħrejjex ta' l-
imrieħel, u saqu ngħaġ u iġmla bil-kotra,
u reġgħu lura lejn Ġerusalem.

15 U l-ispirtu t'Alla ġie fuq Għażarija,
bin Għoded.
2 U ħareġ jiltaqa' ma' Asa, u qallu:
Isimgħuni, Asa, u intom kollha ta' Ġuda
u Benjamin: Il-Mulej magħkom meta
intom tkunu miegħu; u jekk tfittxuh,
iħallikom issibuh, u jekk titilquh, jitlaq-
kom.
3 Issa għal żmien twil Iżrael kien bla
Alla tas-sewwa, bla qassis li jgħallem, u
bla liġi.
4 Iżda fid-dwejjaq tagħhom daru lejn
il-Mulej, Alla ta' Iżrael, fittxuh, u ħalliehom
isibuh.
5 U f'dak iż-żmien, ma kienx hemm
sliem la lil min ħiereġ u lanqas lil min
dieħel; iżda taħbit kbir kien hemm għal
dawk kollha li kienu jgħammru dawk
in-naħiet.
6 U ġens kien jeqred ġens, u belt teqred
belt: għax Alla kien iħabbathom b'kull
għawġ.
7 Intom, mela, kunu qawwijin, u
tħallux idejkom jintelqu: għax egħmilkom
ikun imħallas.
8 U xħin Asa sama' dal-kliem, u l-
profezija li qal Għażarija, bin Għoded,
il-profeta, għamel il-ħila, u neħħa l-idoli
ta' għajb mill-art kollha ta' Ġuda u ta'
Benjamin, u mill-bliet li qabad fl-art tal-
għoljiet ta' Efrajm, u ġedded l-altar
tal-Mulej, li kien quddiem il-portku
tal-Mulej.
9 U ġama' lil Ġuda u lil Benjamin
kollha u l-għorba li kienu magħhom minn
Efrajm, minn Manasse, u minn Simgħon:
għax waqgħu kotra minn Iżrael għal
miegħu, meta raw li l-Mulej, Alla tiegħu,
kien miegħu.
10 U hekk inġemgħu Ġerusalem fit-
tielet xahar tas-sena ħmistax tas-saltna ta'
Asa.
11 U dak inhar offrew lill-Mulej, mill-
priża li kienu ġiebu, gniedes seba' mija u
ngħaġ sebat elef.
12 U daħlu f'rabta li għandhom ifittxu
l-Mulej, Alla ta' missirijiethom, b'qalb-
hom kollha u b'ruħhom kollha;
13 U kull min ma jfittixx il-Mulej, Alla
ta' Iżrael, jagħtuh il-mewt, sew żgħir u
sew kbir, sew raġel u sew mara.
14 U ħalfu lill-Mulej b'leħen qawwi, u
b'għajta, u bid-daqq tat-trombi u tal-
korni.
15 U Ġuda kollu feraħ bil-ħalfa: għax
b'qalbhom kollha kienu ħalfu, u bil-ħeġġa
kollha kienu fittxu l-Mulej, u l-Mulej
ħalliehom isibuh: u l-Mulej tahom il-
mistrieħ minn kull naħa.
16 U neħħa wkoll lil Magħka, omm is-
sultan Asa, minn sultana, għax kienet
għamlet xbieha ta' għajb lil Axera, u Asa
ġarraf ix-xbieha ta' għajb tagħha, u
saħaqha, u ħaraqha f'wied Kedron.
17 Iżda l-imqades tal-għoljiet ma
tneħħewx minn Iżrael: madankollu qalb
Asa baqgħet sħiħa għomru kollu.
18 U daħħal f'dar Alla l-ħwejjeġ li kien
qaddes missieru, u li kien qaddes hu,
fidda, deheb, u ħwejjeġ oħra.
19 U ma kienx hemm gwerra iżjed
sas-sena ħamsa u tletin tas-saltna ta' Asa.

16 Fis-sena sitta u tletin tas-saltna ta'
Asa, Bagħsa, sultan ta' Iżrael, tala'
għal Ġuda, u bena Rama, biex ma jħalli
lil ħadd min joħroġ jew jidħol ħdejn Asa,
sultan ta' Ġuda.
2 U mbagħad Asa ħareġ il-fidda u d-
deheb mit-teżori ta' dar il-Mulej u ta' dar
is-sultan, u bagħathom lil Ben-Hadad,
sultan tas-Sirja, li kien joqgħod Damasku,
u qallu:
3 Ha jkun hemm rabta bejni u bejnek,
bħal ma kien hemm bejn missieri u bejn
missierek: ara, jien bgħattlek fidda u
deheb; mur, ħoll ir-rabta tiegħek ma'
Bagħsa, sultan ta' Iżrael, biex jitbiegħed
minni.
4 U hekk Ben-Hadad sama' mis-sultan
Asa, u bagħat il-kapijiet ta' l-eżerċti
tiegħu kontra l-bliet ta' Iżrael; u rebħu lil
Għijjon, lil Dan, lil Abel-Majim, u lill-
bliet kollha ta' l-imħażen f'Naftali.
5 U ġara, malli Bagħsa sama' dan, illi
telaq il-bini ta' Rama, u waqqaf ix-xogħol
tiegħu.
6 Imbagħad Asa s-sultan ġieb lil Ġuda
kollu, u ġarrew il-ġebel ta' Rama, u
l-injam tagħha, li bihom Bagħsa kien
qiegħed jibni Rama, u bihom bena Geba
u Misfa.
7 F'dak iż-żmien Hanani, ir-raj, ġie
għand Asa, sultan ta' Ġuda, u qallu: Talli
int qgħadt fuq is-sultan tas-Sirja, u ma
qgħadtx fuq il-Mulej, Alla tiegħek,
l-eżerċtu tas-sultan tas-Sirja ħarab minn
idek.
8 L-Etjopin u l-Lubin ma kinux
eżerċtu kbir, b'ħafna mriekeb u jfirsa?
Madankollu, billi int qgħadt fuq il-Mulej
hu rħiehom f'idejk.
9 Għaliex għajnejn il-Mulej jiġru ma'
l-art kollha, biex iwettaq bis-sħiħ lil dawk
li qalbhom sħiħa miegħu. Int tbellaht

f'dan: għalhekk minn issa jkollok il-
gwerer.
10 Imbagħad Asa għadab għar-raj, u
tefgħu l-ħabs; għax kibes għalih fuq dil-
ħaġa. U Asa ħaqar x'uħud mill-poplu dak
iż-żmien.
11 U, ara, l-atti t'Asa, mill-ewwel sa
l-aħħar, huma miktubin fi ktieb is-slaten
ta' Ġuda u ta' Iżrael.
12 U Asa, fis-sena disgħa u tletin ta'
saltnatu, marad b'riġlejh; u l-marda
għafsitu: madankollu ma fittixx il-Mulej,
iżda t-tobba fil-marda tiegħu.
13 U raqad Asa ma' missirijietu, u miet
fis-sena wieħed u erbgħin li kien ilu
jsaltan.
14 U difnuh fil-qabar tiegħu, li hu kien
ħaffer għalih f'beit David, u meddewh fuq
is-sodda li kien mela bi ħwawar, u b'ħafna
fwejjaħ, maħdumin bis-sengħa tal-fewwieħ:
u għamlu ħuġġieġa kbira ħafna għalih.

17 U ibnu Ġosafat sar sultan floku, u
ssaħħaħ kontra Iżrael.
2 U qiegħed qtajja fil-bliet bis-swar
kollha ta' Ġuda, u għases fl-art ta' Ġuda,
u fil-bliet ta' Efrajm, li kien ħa Asa,
missieru.
3 U l-Mulej kien ma' Ġosafat, għaliex
mexa fl-ewwel triqat ta' missieru, u ma
fittixx il-Bagħlim.
4 Iżda fittex il-Mulej, Alla ta' missieru,
u mexa skond il-kmandamenti tiegħu, u
mhux bħal ma għamel Iżrael.
5 Għalhekk il-Mulej wettaq is-saltna
f'idejh; u Ġuda kollu ġieb għotjiet lil
Ġosafat; u kellu għana u ġieh kbir.
6 U qalbu tqawwiet fi triqat il-Mulej:
u neħħa wkoll minn Ġuda l-imqades tal-
għoljiet u l-Axerim.
7 U fit-tielet sena ta' saltnatu bagħat
il-kapijiet tiegħu, lil Ben-Ħajil, u lil
Għabdija, u lil Żakkarija, u lil Netanjel, u
lil Mikaja, biex igħallmu fil-bliet ta' Ġuda.
8 U magħhom bagħat il-Leviti,
Semajja, u lil Netanja, u lil Żebadja, u
lil Għaxajel, u lil Semiramot, u lil Ġeħo-
natan u lil Adonija, u lil Tobijahu, u lil
Tob-Adonija, Leviti; u magħhom lil
Elisama u lil Ġeħoram, qassisin.
9 Huma għallmu f'Ġuda, u kellhom
il-ktieb tal-liġi tal-Mulej, u daru l-bliet
kollha ta' Ġuda, u għallmu l-poplu.
10 U l-biża' tal-Mulej waqa' fuq is-
saltniet kollha tal-pajjiżi ta' madwar
Ġuda, u ma għamlux gwerra kontra
Ġosafat.
11 U xi Filistin ġiebu lil Ġosafat għotjiet
u fidda bħala ħaraġ; u l-Għarab ġibulu
l-imrieħel, sebat elef u seba' mija kbiex, u
sebat elef u seba' mija bdabad.
12 U Ġosafat kiber u kiber; u bena
f'Ġuda furtizzi u bliet ta' l-imħażen.
13 U għamel ħafna xogħlijiet fil-bliet
ta' Ġuda: u l-gwerrieri, nies qawwija u ta'
ħila, kienu f'Ġerusalem.
14 U dan hu l-għadd tagħhom, skond
il-familji tagħhom: Minn Ġuda, bħala
kapijiet ta' l-eluf kienu: Għadna, il-kap,
u miegħu kellu tliet mitt elf raġel qawwija
u ta' ħila.
15 U warajh kien Ġeħoħanan il-kman-
dant, u miegħu kellu mitejn u tmenin elf.
16 U warajh kien Għamasja, bin Żikri,
li minn rajh ta lilu nnifsu lill-Mulej; u
miegħu mitejn elf raġel qawwija u ta' ħila.
17 U minn Benjamin: Eljada, raġel
qawwi u ta' ħila, u miegħu kellu mitejn elf
armati bil-qaws u bit-tarka.
18 U warajh Ġeħożabad, u miegħu
kellu mija u tmenin elf imrawmin għall-
gwerra.
19 Dawn kienu fis-servizz tas-sultan,
barra minn dawk li qiegħed is-sultan fil-
bliet bis-swar f'Ġuda kollu.

18 Issa Ġosafat kellu għana kbir u ġieh,
u tħatten ma' Aħâb.
2 U wara xi snin niżel għand Aħâb
f'Samarija. U Aħâb qatel ngħaġ u gniedes
bil-kotra lilu u lin-nies li kellu miegħu, u
ħajru jitla' miegħu għal Ramot-Gilgħad.
3 U Aħâb, sultan ta' Iżrael, qal lil
Ġosafat, sultan ta' Ġuda: Tiġi miegħi għal
Ramot-Gilgħad? U wieġbu: Għoddni
bħal ma tgħodd lilek innifsek, u l-poplu
tiegħi bħall-poplu tiegħek; u aħna nkunu
miegħek fit-taqbida.
4 U Ġosafat qal lis-sultan ta' Iżrael:
Stħarreġ, nitolbok, illum kelmet il-Mulej.
5 Għalhekk is-sultan ta' Iżrael ġama'
l-profeti, erba' mitt wieħed, u qalilhom:
Immorru Ramot-Gilgħad nitqabdu, jew
inżomm ruħi lura? U dawk wieġbu: Itla'
għax Alla jerħiha f'idejn is-sultan.
6 Iżda Ġosafat qal: M'għadx hawn xi
profeta tal-Mulej, biex nistaqsu lilu?
7 U s-sultan ta' Iżrael qal lil Ġosafat:
Għad baqa' wieħed biss, li bih nistgħu
nistaqsu lill-Mulej: iżda jien nobogħdu,
għax qatt ma jħabbarli tajjeb, iżda dejjem
ħażin: dan hu Mikaja, bin Imla. U
Ġosafat qal: Ħa ma jgħidx hekk is-sultan.
8 Imbagħad is-sultan ta' Iżrael sejjaħ
wieħed mill-uffiċjali tiegħu, u qal: Ġib
malajr lil Mikaja, bin Imla.
9 U s-sultan ta' Iżrael, u Ġosafat, sultan
ta' Ġuda, kienu qegħdin kull wieħed fuq
it-tron tiegħu, lebsin ilbieshom, fil-misraħ
ħdejn id-daħla tal-bieb ta' Samarija; u
l-profeti kollha kienu jħabbru quddiem-
hom.
10 U Sedekija, bin Kangħana, għamel
qrun tal-ħadid u qal: Hekk igħid il-Mulej:
B'dawn titfa' lura lis-Sirjani sama
ttemmhom.
11 U l-profeti kollha hekk ukoll kienu

jħabbru u jgħidu: Itla' Ramot-Gilgħad, u tirbaħ: għax il-Mulej jerħiha f'idejn is-sultan.

12 U l-messaġġier li mar isejjaħ lil Mikaja, kellmu billi qallu: Ara, kliem il-profeti għalenija jħabbru l-ġid lis-sultan; ħalli mela kelmtek, nitolbok, tkun bħal ta' kull wieħed minnhom, u ħabbar il-ġid.

13 U Mikaja qal: Daqskemm hu ħaj il-Mulej, dak li jgħidli Alla tiegħi, lilu nħabbar.

14 Xħin wasal għand is-sultan, is-sultan qallu: Mikaja, immorru naħbtu għal Ramot-Gilgħad, jew inżomm ruħi lura? U dak wieġeb: Itilgħu, u tirbħu, għax l-egħdewwa jingħataw f'idejkom.

15 U s-sultan qallu: Kemm-il darba nħallfek jien biex ma tgħidlix ħlief is-sewwa f'isem il-Mulej?

16 Imbagħad qal: Rajt lil Iżrael kollu mxerred fuq il-muntanji, bħal ngħaġ li ma għandhomx ragħaj: u l-Mulej qal: Dawn ma għandhomx sid; ħa jerġgħu mela bis-sliem kulħadd lejn daru.

17 U s-sultan ta' Iżrael qal lil Ġosafat: Ma għidtlikx jien li ma jħabbarlix ġid imma deni?

18 U Mikaja raġa' qal: Isimgħu mela kelmet il-Mulej: Rajt il-Mulej qiegħed fuq it-tron tiegħu, u l-eżerċtu kollu tas-sema wieqaf fil-lemin u fix-xellug tiegħu.

19 U l-Mulej qal: Min sa jqarraq b'Aħâb, sultan ta' Iżrael, biex jitla' u jaqa' f'Ramot-Gilgħad? U wieħed wieġeb hekk, u ieħor wieġeb hekk.

20 Imbagħad ħareġ spirtu, u waqaf quddiem il-Mulej, u qal: Jien inqarraq bih. U l-Mulej qallu: Biex?

21 U dak wieġeb: Noħroġ, u nkun spirtu tal-gideb f'fomm il-profeti tiegħu kollha. U l-Mulej qal: Int tqarraq bih, u tagħleb ukoll: oħroġ, u għamel hekk.

22 Għalhekk issa, ara, il-Mulej qiegħed spirtu tal-gideb f'fomm dawn il-profeti tiegħek kollha, u l-Mulej qata' li jibgħat il-ħsara fuqek.

23 Imbagħad Sedekija, bin Kangħana, resaq, u ta daqqa ta' ħarta lil Mikaja, u qal: Kif għadda l-Ispirtu tal-Mulej minn għandi biex ikellem lilek?

24 U Mikaja qal: Ara, int għad tara dak in-nhar li tidħol tistaħba minn kamra għal kamra.

25 Imbagħad is-sultan ta' Iżrael qal: Aqbdu lil Mikaja, u ħuduh għand Amon, il-gvernatur tal-belt, u għand Ġowas, bin is-sultan;

26 U għidu: Hekk igħid is-sultan: Qiegħdu lil dan fil-ħabs, u itimgħuh ħobż bil-għaks, u ilma bil-għaks, sama niġi bis-sliem.

27 U Mikaja qal: Jekk tassew tarġa' lura bis-sliema, ma tkellimx il-Mulej bija. U żied igħid: Isimgħu dan, intom il-popli kollha.

28 U s-sultan ta' Iżrael u Ġosafat, sultan ta' Ġuda, telgħu għal Ramot-Gilgħad.

29 U s-sultan ta' Iżrael qal lil Ġosafat: Sa nbiddel ħwejġi, u mmur għat-taqbida; iżda int ibqa' liebes ħwejġek. U hekk is-sultan ta' Iżrael biddel ħwejġu; u marru għat-taqbida.

30 Issa s-sultan tas-Sirja kien ordna lill-kaptani ta' l-imriekeb li kienu miegħu, billi qalilhom: Taħbtux u la għaż-żgħir u la għall-kbir, iżda għas-sultan ta' Iżrael waħdu.

31 U ġara, malli l-kaptani ta' l-imriekeb raw lil Ġosafat, illi qalu: Dak hu s-sultan ta' Iżrael. Għalhekk daru madwaru biex jaħbtu għalih: iżda Ġosafat beda jgħajjat, u l-Mulej għenu; u Alla begħidhom minnu.

32 Għax ġara, malli l-kaptani ta' l-imriekeb raw li ma kienx is-sultan ta' Iżrael, illi reġgħu lura minnu.

33 U wieħed ġibed il-qaws fejn ġie ġie, u laqat is-sultan ta' Iżrael bejn ix-xquq tal-malji u l-kurazza: għalhekk qal lir-raġel tal-mirkeb tiegħu: Dawwar idek, biex toħroġni mit-taqbida; għax jien miġruħ wisq.

34 Iżda t-taqbida tant ħraxet dak in-nhar, li s-sultan kien miżmum wieqaf fuq il-mirkeb biswit is-Sirjani sa filgħaxija, u miet hi u nieżla x-xemx.

**19** U Ġosafat, sultan ta' Ġuda, raġa' lura lejn daru bis-sliema f'Ġerusalem.

2 U Ġeħu, bin Ħanani, ir-raj, ħareġ jilqgħu, u qal lis-sultan Ġosafat: Għandek tgħin lill-ħażin, u tħobb lil dawk li jobogħdu l-Mulej? Għalhekk int ġbidt fuqek għadab il-Mulej.

3 Madankollu nsabu xi ħwejjeġ tajba fik, għax qridt l-Axeriet mill-pajjiż, u hejjejt qalbek biex tfittex lil Alla.

4 U Ġosafat għammar f'Ġerusalem: u raġa' ħareġ fost il-poplu minn Bir-Saba' sa l-art tal-għoljiet ta' Efrajm, u reġġagħhom lejn il-Mulej, Alla ta' missirijiethom.

5 U waqqaf imħallfin fil-pajjiż, fil-bliet bis-swar ta' Ġuda kollha, belt belt.

6 U qal lill-imħallfin: Araw dak li intom qegħdin tagħmlu: għax mhux għall-bniedem li tagħmlu l-ħaqq, iżda għall-Mulej, li jkun magħkom meta taqtgħu l-ħaqq.

7 Għalhekk issa ħa jkun fuqkom il-biża' tal-Mulej; qisu dak li tagħmlu: għax fil-Mulej, Alla tagħna, m'hemmx ħażen, u la rispett għall-wiċċ, u lanqas jieħu għotjiet.

8 Barra minn dan, f'Ġerusalem Ġosafat waqqaf xi Leviti, u xi qassisin, u xi kapijiet tad-djar tal-missirijiet ta' Iżrael,

biex jaqtgħu l-ħaqq tal-Mulej, u t-twegħir tan-nies ta' Ġerusalem.

9 U wissiehom, billi qalilhom: Hekk tagħmlu bil-biża' tal-Mulej, bil-fedeltà, u b'qalb sħiħa.

10 U kull twegħir li jiġi quddiemkom minn ħutkom li jgħammru fi bliethom, sew jekk ikun fuq qtil, jew liġi, jew kmandament, jew statuti, jew ordinanzi, għallmuhom biex ma jkunux ħatja quddiem il-Mulej, u l-għadab ma jixgħelx fuqkom, u fuq ħutkom. Hekk tagħmlu, u ma taħtux.

11 U, ara, Amarja, il-qassis il-kbir, ikun fuqkom fil-ħwejjeġ kollha tal-Mulej; u Żebadja, bin Ismagħel, kap tad-dar ta' Ġuda, fil-ħwejjeġ kollha tas-sultan: u l-Leviti jaqdukom bħala uffiċjali. Agħmlu l-ħila, u l-Mulej ikun mat-tajjeb.

20 Wara dan ġara wkoll, illi wlied Mowab, u wlied Għammon, u magħhom x'uħud mill-Għammonin, ġew għal Ġosafat biex jitqabdu miegħu.

2 Imbagħad ġew x'uħud biex igħarrfu lil Ġosafat, billi qalulu: Ġejja fuqek kotra kbira min-naħa l-oħra tal-baħar, mis-Sirja, u, ara, qegħdin f'Ħasson-Tamar, li hi f'Għajn-Geddi.

3 U Ġosafat beża', u dawwar wiċċu biex ifittex lill-Mulej, u nieda s-sawm f'Ġuda kollu.

4 U Ġuda nġama' biex ifittex il-għajnuna mill-Mulej: u mill-bliet kollha ta' Ġuda ġew ifittxu l-Mulej.

5 U Ġosafat waqaf f'nofs il-miġemgħa ta' Ġuda u Ġerusalem, f'dar il-Mulej, quddiem il-bitħa l-ġdida,

6 U qal: O Mulej, Alla ta' missirijietna, mhux int Alla fis-sema? U ma taħkimx int fuq is-saltniet kollha tal-ġnus? U mhemmx f'idejk il-qawwa, u s-setgħa, hekk li ħadd ma jista' jiqaflek?

7 Mhux int, Alla tagħna, li keċċejt in-nies li kienu jgħammru f'din l-art minn quddiem il-poplu tiegħek Iżrael, u tajtha lil nisel Abraham, ħabibek, għal dejjem?

8 U huma għammru fiha, u bnewlek fiha santwarju għal ismek, billi qalu:

9 Meta tiġi fuqna xi ħsara, sejf, ħaqq, pesta jew ġuħ, nieqfu quddiem din id-dar, u quddiemek, (għax ismek hu f'din id-dar,) u ngħajtu lilek fid-diqa tagħna, u int tismagħna, u teħlisna.

10 U issa, ara, ulied Għammon u Mowab, u dawk tal-muntanja ta' Segħir, li inti ma ħallejtx lill-Iżrael jidħol fuqhom, huma u ħerġin minn art l-Eġittu, iżda twarrbu minnhom u ma qerduhomx;

11 Ara, kif qegħdin iħallsuna, billi jiġu jaqilgħuna mill-art li int tajtna b'wirt.

12 O Alla tagħna, ma tagħmilx ħaqq minnhom? għax aħna m'għandniex saħħa quddiem dil-kotra kbira li ġejja għalina; u lanqas nafu x'nagħmlu: iżda għajnejna huma fuqek!

13 U Ġuda kollu, bit-tfal żgħar tagħhom, bin-nisa tagħhom, u b'uliedhom, kienu weqfin quddiem il-Mulej.

14 Imbagħad fuq Ġaħżijel, bin Żakkarija, bin Benajja, bin Ġegħijel, bin Mattanija, Levita minn ulied Asaf, ġie l-Ispirtu tal-Mulej, f'nofs il-miġemgħa;

15 U qal: Isimgħu, o Ġuda kollu, u intom li tgħammru f'Ġerusalem, u int o sultan Ġosafat! Hekk igħidilkom il-Mulej: La tibżgħux u la titregħdux minħabba dil-kotra kbira, għax mhix tagħkom it-taqbida, iżda t'Alla.

16 Inżlu għada għalihom: ara, huma telgħin mat-telgħa ta' Sis; u intom issibuhom f'tarf il-wied, biswit id-deżert ta' Ġerwel.

17 M'għandkomx bżonn tiġġieldu f'din it-taqbida: ħudu postkom, la titħarrkux, u araw ħelsien il-Mulej magħkom, o Ġuda u Ġerusalem: la tibżgħux, u la titregħdux; għada oħorġu għalihom: għax il-Mulej magħkom.

18 U Ġosafat miel b'wiċċu sa l-art: u Ġuda kollu u n-nies kollha ta' Ġerusalem inxteħtu quddiem il-Mulej, iqimu l-Mulej.

19 U l-Leviti, minn ulied il-Keħatin, u minn ulied il-Koraħin, qamu biex ifaħħru l-Mulej, Alla ta' Iżrael, b'leħen qawwi u għoli.

20 U qamu kmieni filgħodu, u ħarġu lejn id-deżert ta' Tekuwa: u huma u sejrin, Ġosafat waqaf u qal: Isimgħuni, o Ġuda, u intom li tgħammru Ġerusalem; emmnu fil-Mulej, Alla tagħkom, u hekk titwettqu; emmnu l-profeti tiegħu, u tirbħu.

21 U wara li ftiehem mal-poplu, għażel xi għannejja, li mlibbsin ilbies imqaddes, kienu jgħannu tifħir lill-Mulej, u huma u jimxu quddiem l-eżerċtu, kienu jgħidu: Faħħru l-Mulej għax għal dejjem il-ħniena tiegħu!

22 U malli bdew igħannu u jfaħħru, il-Mulej qiegħed xibka moħbija għal ulied Għammon u Mowab, u għal dawk tal-muntanja ta' Segħir li kienu ġew għal Ġuda; u kienu mkissrin.

23 Għax ulied Għammon u Mowab qamu għal dawk li kienu jgħammru fil-muntanja ta' Segħir, biex joqtluhom u jeqirduhom għalkollox: u wara li ħelsu min-nies ta' Segħir, għenu wieħed lill-ieħor biex jeqirdu lil xulxin.

24 U xħin Ġuda wasal fuq il-għolja li minnha wieħed jara d-deżert, ħarsu lejn il-kotra, u, ara, rawhom iġsma mejtin, mixħutin ma' l-art, u ħadd ma ħeles.

25 U xħin Ġosafat u l-poplu tiegħu ġew biex jieħdu l-priża tagħhom, sabu fost l-iġsma mejtin kotra ta' ġid, ta' lbiesi, u ta' oġġetti prezzjużi; u ħadu minnhom

għalihom aktar milli kienu jifilħu: u damu tlitt ijiem jieħdu l-priża, għaliex kienet wisq kbira.

26 U fir-raba' jum inġemgħu f'wied Beraka; għax hemm kienu bierku l-Mulej: għalhekk semmew isem dak il-post wied Beraka, sa llum.

27 Imbagħad reġgħu lura, ir-rġiel kollha ta' Ġuda u ta' Ġerusalem, u Ġosafat quddiemhom, lejn Ġerusalem bil-ferħ; għax il-Mulej ferraħhom fuq l-egħdewwa tagħhom.

28 U daħlu Ġerusalem bid-daqq ta' l-arpi, taċ-ċetri, u tat-trombi lejn dar il-Mulej.

29 U l-biża' t'Alla waqa' fuq is-saltniet kollha ta' dawk il-pajjiżi, xħin semgħu li tqabad il-Mulej ma' l-egħdewwa ta' Iżrael.

30 U hekk strieħet saltnet Ġosafat: għax Alla tiegħu tah il-mistrieħ minn kull naħa.

31 U Ġosafat saltan fuq Ġuda: kellu ħamsa u tletin sena meta sar sultan, u saltan ħamsa u għoxrin sena f'Ġerusalem. U ommu kien jisimha Għażuba, bint Silħi.

32 U mexa fit-triq t'Asa, missieru, u ma tbiegħedx minnha, billi għamel dak li hu sewwa quddiem il-Mulej.

33 Madankollu, l-imqades tal-għoljiet ma tneħħewx: għax il-poplu kien għadu ma għandux qalbu magħquda bis-sħiħ ma' Alla ta' missirijiethom.

34 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Ġosafat, mill-ewwel sa l-aħħar, ara, huma miktubin fi ktieb Ġeħu, bin Ħanani, imdaħħlin fi Ktieb is-Slaten ta' Iżrael.

35 U wara dan, Ġosafat, sultan ta' Ġuda, ixxierek ma' Aħażija, sultan ta' Iżrael, li kien ħażin f'egħmilu.

36 U xxierek miegħu biex jagħmlu ġfien biex imorru Tarsis: u ħadmu ġ-ġfien f'Għesjon-Geber.

37 Imbagħad Eligħeżer, bin Dodawa, minn Maresa, ħabbar kontra Ġosafat, billi qal: Talli xxerrikt ma' Aħażija, il-Mulej ikisser xogħlok. U tfarrku l-ġfien, u ma setgħux imorru Tarsis.

21 Issa Ġosafat raqad ma' missirijietu, u kien midfun ma' missirijietu f'belt David. U Ġeħoram, ibnu, saltan floku.

2 U Ġeħoram kellu aħwa, ulied Ġosafat: Għażarija, u Ġeħijel, u Żakkarija, u Għażarija, u Mikaël, u Sefatja: dawn kollha kienu wlied Ġosafat, sultan ta' Iżrael.

3 U missierhom tahom għotjiet kbar ta' fidda, u ta' deheb, u ta' ħwejjeġ prezzjużi, bi bliet bis-swar f'Ġuda: iżda s-saltna taha lil Ġeħoram; għax hu kien il-kbir.

4 Issa meta Ġeħoram ħa s-saltna ta' missieru, saħħaħ lilu nnifsu, u qatel lil ħutu kollha bis-sejf, u x'uħud mill-kapijiet ta' Iżrael ukoll.

5 Ġeħoram kellu tnejn u tletin sena meta beda jsaltan, u saltan tmien snin f'Ġerusalem.

6 U mexa fit-triq tas-slaten ta' Iżrael, bħal ma għamlet dar Aħâb: għax kellu b'martu lil bint Aħâb: u għamel dak li hu ħażin f'għajnejn il-Mulej.

7 Iżda l-Mulej ma riedx jeqred lil dar David, minħabba r-rabta li rabat ma' David, u minħabba l-wegħda li għamel li jagħti xrara lilu u lil uliedu għal dejjem.

8 Fi żmienu xxewxu l-Idumin minn taħt il-ħakma ta' Ġuda, u għamlu sultan għalihom.

9 Imbagħad Ġeħoram telaq mal-kapijiet tiegħu, u l-imriekeb kollha miegħu: u qam bil-lejl, u kisser l-Idumin li kienu dawruh, u l-kapijiet ta' l-imriekeb.

10 U hekk l-Idumin ixxewxu minn taħt idejn Ġuda sa dan il-jum. F'dak iż-żmien ukoll Libna xxewxet minn taħt idejh; għax hu kien telaq il-Mulej, Alla ta' missirijietu.

11 U għamel ukoll imqades tal-għoljiet fuq il-muntanji ta' Ġuda, u ġagħal in-nies ta' Ġerusalem jiżnu, u waqqa' lil Ġuda fid-dnub.

12 U waslitlu ittra mingħand Elija l-profeta, tgħid: Hekk igħid il-Mulej, Alla ta' David, missierek: Talli ma mxejtx fi triqat Ġosafat, missierek, u lanqas fi triqat Asa, sultan ta' Ġuda,

13 Iżda mxejt fi triq is-slaten ta' Iżrael, u ġgħalt lil Ġuda u n-nies ta' Ġerusalem jiżnu, bħal ma ġagħlet jiżnu dar Aħâb, u qtilt ukoll lil ħutek ta' dar missierek, li kienu aħjar minnek:

14 Ara, bi flaġell kbir il-Mulej jidrob il-poplu tiegħek, u lil uliedek, u n-nisa tiegħek. u kulma għandek:

15 U int timrad b'marda qalila, b'marda fi msarnek, sakemm joħorġu msarnek bil-marda minn jum għal jum.

16 Imbagħad il-Mulej qajjem għal Ġeħoram l-ispirtu tal-Filistin, u tal-Għarab, li kienu ma' ġenb l-Etjopin:

17 U telgħu għal Ġuda, u daħlu ġo fih, u ħadu l-ġid kollu li sabu f'dar is-sultan, u lil uliedu wkoll, u n-nisa tiegħu; hekk li ma kienx baqagħlu ihen ħlief Ġeħowaħaż, l-iżgħar fost uliedu.

18 U wara dan il-Mulej darbu fi msarnu b'marda bla fejqan.

19 U ġara, wara żmien twil, qrib it-tmiem tat-tieni sena, illi msarnu ħarġu bil-marda tiegħu: u hekk miet b'uġigħ aħrax. U l-poplu tiegħu ma għamillux ħuġġieġa, bħall-ħuġġieġa ta' missierijietu.

20 Tnejn u tletin sena kellu meta beda jsaltan; u saltan tmien snin f'Ġerusalem,

u mar bla ma ħadd għela għalih. Madan-
kollu difnuh f'belt David, iżda mhux
fl-oqbra tas-slaten.

22 U n-nies ta' Ġerusalem għamlu lil
Aħażija, ibnu ż-żgħir, sultan floku:
għax il-qatgħa tan-nies li ġiet mal-Għarab
fil-kamp qatlet l-oħrajn kollha li kienu
akbar. U hekk Aħażija, bin Ġeħoram,
sultan ta' Ġuda, sar sultan.
2 Tnejn u erbgħin sena kellu Aħażija
meta sar sultan, u sena waħda saltan
f'Ġerusalem. Ommu kien jisimha Għata-
lija, bint Għomri.
3 Mexa hu wkoll fi triqat dar Aħâb,
għaliex ommu kienet tagħtih il-pariri
għall-ħażen.
4 Għamel dak li hu ħażin f'għajnejn
il-Mulej, bħal dar Aħâb: għax huma kienu
jagħtuh il-pariri wara mewt missieru, bi
ħsara tiegħu.
5 Mexa wkoll fuq il-pariri tagħhom, u
mar ma' Ġeħoram, bin Aħâb, sultan ta'
Iżrael, biex jitqabad ma' Ħażajel, sultan
ta' Aram, f'Ramot-Gilgħad.
6 U raġa' lura biex jiddewwa f'Ġiż-
ragħel mill-ġrieħi li ġerħuh f'Rama, meta
kien jitqabad ma' Ħażajel, sultan tas-Sirja.
U Għażarija, bin Ġeħoram, sultan ta'
Ġuda, niżel biex jara lil Ġeħoram, bin
Aħâb, f'Ġiżragħel, għax kien marid.
7 Issa kienet ir-rieda t'Alla li Aħażija,
għall-qirda tiegħu stess, imur ħdejn
Ġoram; għaliex xħin wasal, ħareġ
ma' Ġeħoram kontra Ġeħu, bin Nimsi,
li l-Mulej kien dilku biex jeqred dar
Aħâb.
8 U ġara, xħin Ġeħu kien jagħmel ħaqq
minn dar Aħâb, illi sab il-kapijiet ta'
Ġuda, u wlied ħut Aħażija, li kienu fis-
servizz ta' Aħażija, u qatilhom.
9 U fittex ukoll lil Aħażija: u qabduh
(għax hu kien moħbi f'Samarija,) u ġibuh
lil Ġeħu: u wara li qatluh, difnuh: Għaliex,
qalu huma, hu bin Ġosafat, li fittex il-Mulej
b'qalbu kollha. U hekk ma kien hemm
ħadd minn dar Aħażija li jista' jżomm is-
saltna.
10 U Għatalija, omm Aħażija, meta rat
li binha miet, qamet u qerdet in-nisel kollu
tas-sultan ta' dar Ġuda.
11 Imma Ġeħosabgħat, bint is-sultan,
ħadet lil Ġowas, bin Aħażija, ħatfitu minn
qalb ulied is-sultan, li kellhom ikunu
maqtulin, u qegħditu ma' l-imreddgħa
tiegħu f'kamra tas-sodda. U hekk Ġeħos-
abgħat, bint is-sultan Ġeħoram, mart
Ġeħojada l-qassis, (għax hi kienet oħt
Aħażija,) ħbietu minn quddiem Għatalija,
u ma qatlitux.
12 U dam moħbi magħhom sitt snin
f'dar Alla: u Għatalija kienet issaltan fuq
il-pajjiż.

23 U fis-seba' sena Ġeħojada tqawwa,
u daħħal miegħu f'għaqda l-kaptani
tal-mijiet, lil Għażarija, bin Ġeroħam, u
lil Ismagħel, bin Ġeħoħanan, lil Għażarija,
bin Għobed, u lil Magħseja, bin Għadaja,
u lil Elisafat, bin Żikri.
2 U daru ma' Ġuda, u ġemgħu l-Leviti
mill-bliet kollha ta' Ġuda, u l-kapijiet ta'
djar il-missirijiet ta' Iżrael, u ġew Ġeru-
salem.
3 U l-miġemgħa kollha ntrabtet bi
ftehima mas-sultan f'dar Alla. U Ġeħojada
qalilhom: Ara, bin is-sultan isaltan, bħal
ma qal il-Mulej għal ulied David.
4 Dan hu li għandkom tagħmlu: Mit-
tlieta waħda minnkom, li tidħol is-sibt,
qassisin u Leviti, joqogħdu fil-bwieb ħdejn
l-egħtiebi.
5 U mit-tlieta waħda f'dar is-sultan, u
mit-tlieta waħda f'bieb Sur: u l-poplu
kollu joqgħod fil-btieħi ta' dar il-Mulej.
6 Iżda ħalli ħadd ma jidħol f'dar il-
Mulej ħlief il-qassisin, u l-Leviti tas-
servizz; huma jistgħu jidħlu, għax
imqaddsin: iżda l-poplu kollu jħares
l-ordni tal-Mulej.
7 Il-Leviti jduru madwar is-sultan,
kulħadd bl-armi f'idejh; u min jidħol fid-
dar, ħa jkun maqtul: iżda intom ibqgħu
mas-sultan xħin jidħol u xħin joħroġ.
8 U hekk il-Leviti u Ġuda kollu għamlu
kulma ordna Ġeħojada l-qassis, u kull
wieħed minnhom ħa r-rġiel tiegħu, li
kellhom jidħlu s-sibt, ma' dawk li kellhom
joħorġu s-sibt: għax Ġeħojada, il-qassis,
ma ħalla l-ebda taqsima toħroġ.
9 Barra minn dan, Ġeħojada, il-qassis,
ta lill-kapijiet il-lanez, u t-tarkiet il-kbar,
u t-tarkiet iż-żgħar, li kienu tas-sultan
David, u li kienu f'dar Alla.
10 U qiegħed il-poplu kollu, kull
wieħed bl-armi f'idu, mill-ġenb tal-lemin
tat-tempju, sal-ġenb tax-xellug tat-tempju,
ħdejn l-altar u t-tempju, għal madwar
is-sultan.
11 Imbagħad ħarġu lil bin is-sultan, u
xeddewlu l-kuruna, u tawh ix-xhieda, u
għamluh sultan. U Ġeħojada u wliedu
dilkuh, u qalu: Viva s-sultan!
12 Issa, malli Għatalija semgħet il-
għagħa ta' dawk li kienu jiġru u jfaħħru
lis-sultan, daħlet lejn il-poplu f'dar il-
Mulej:
13 U ħarset, u, ara, is-sultan kien
wieqaf ħdejn il-kolonna tiegħu fid-daħla,
u l-kaptani u t-trumbettieri kienu ħdejn
is-sultan. U l-poplu kollu tal-pajjiż feraħ,
u daqq it-trombi, u l-għannejja bl-istru-
menti tad-daqq kienu jmexxu l-għana
tat-tifħir. Imbagħad Għatalija ċarrtet
ilbiesha, u qalet: Kunfeffa! Kunfeffa!
14 Imbagħad Ġeħojada, il-qassis, ħareġ
il-kapijiet tal-mijiet li kienu fuq l-eżerċtu, u
qalilhom: Oħorġuha minn bejn il-fillieri:

u kull min imur warajha, ħa jkun maqtul bis-sejf. Għax il-qassis qal: La toqtluhiex f'dar il-Mulej.

15 U tefgħu jdejhom fuqha; u xħin għaddiet mid-daħla ta' bieb iż-żwiemel lejn dar is-sultan, qatluha hemm.

16 U Ġeħojada rabat għaqda bejnu, u bejn il-poplu kollu, u bejn is-sultan, biex ikunu poplu tal-Mulej.

17 Imbagħad il-poplu kollu mar lejn dar Bagħal, u ġarrfuha, u ġarrfu l-altari tiegħu, u x-xbihat tiegħu kissruhom, u qatlu lil Mattan, il-qassis ta' Bagħal quddiem l-altari.

18 Imbagħad Ġeħojada qiegħed għases ma' dar il-Mulej f'id il-qassisin Levitiċi, li David kien qassam għal dar il-Mulej, biex joffru l-offerti tal-ħruq lill-Mulej, bħalma hu miktub fil-liġi ta' Mosè, bil-ferħ u bil-għana, kif ordna David.

19 U qiegħed il-bewwieba fi bwieb dar il-Mulej, biex ma jidħol ħadd li b'xi mod ikun imniġġes.

20 U ħa l-kapijiet tal-mijiet, u n-nobbli, u dawk li kellhom setgħa fuq il-poplu, u l-poplu kollu tal-pajjiż, u niżżlu s-sultan minn dar il-Mulej: u daħlu f'dar is-sultan mill-bieb il-fuqqani, u qiegħdu s-sultan fuq it-tron tas-saltna.

21 U hekk il-poplu kollu tal-pajjiż feraħ: u l-belt kienet kwieta, wara li kienu qatlu lil Għatalija bis-sejf.

24 Ġowas kellu seba' snin meta sar sultan, u dam isaltan erbgħin sena f'Ġerusalem. Ommu kien jismha Sibja, minn Bir-Saba'.

2 U Ġowas għamel dak li kien sewwa f'għajnejn il-Mulej ma' tul il-ħajja kollha ta' Ġeħojada l-qassis.

3 U Ġeħojada tah żewġ nisa, u kellu subjien u bniet.

4 U ġara wara dan, illi Ġowas ġieh f'moħħu li jġedded dar il-Mulej.

5 U ġama' l-qassisin u l-Leviti, u qalilhom: Oħorġu fil-bliet ta' Ġuda, u jġimgħu mingħand Iżrael kollu l-flus sena sena, biex issewwu dar Alla tagħkom, u araw li tgħaġġlu f'dan. Iżda l-Leviti ma għaġġlux.

6 U s-sultan sejjaħ lil Ġeħojada, il-qassis il-kbir, u qallu: Għaliex ma ħadtx ħsieb li l-Leviti jġibu minn Ġuda u minn Ġerusalem il-ħaraġ, skond l-ordni ta' Mosè, il-qaddej tal-Mulej, u tal-miġemgħa ta' Iżrael, għat-tinda tax-xhieda?

7 Għaliex ulied Għatalija, dik il-mara ħażina, għamlu ħsara lil dar Alla; u l-ħwejjeġ imqaddsa wkoll ta' dar il-Mulej użawhom għall-Bagħlim.

8 U s-sultan ordna li jagħmlu senduq, u qegħduh f'bieb dar il-Mulej, minn barra.

9 U ħarġu tnedija f'Ġuda u f'Ġerusalem biex iġibu lill-Mulej il-ħaraġ li Mosè, qaddej t'Alla, ried li Iżrael iħallas fid-deżert.

10 U l-kapijiet kollha, u l-poplu kollu ferħu, u ġiebu, u xeħtu flus fis-senduq, sa ma mtela.

11 U ġara, kull meta s-senduq kienu jdaħħluh il-Leviti għand l-uffiċjali tas-sultan, u meta kienu jaraw li kien hemm ħafna flus, illi s-segretarju tas-sultan u l-uffiċjal il-kbir tal-qassis kienu jiġu, iferrgħu s-senduq, jiħduh, u jqegħduh f'postu. Hekk kienu jagħmlu kuljum, u ġabru ħafna flus.

12 U s-sultan u Ġeħojada kienu jtuhom lil dawk li kienu jagħmlu x-xogħol ta' dar il-Mulej, u dawk kienu jħallsu l-ħaddiema fil-ġebel, u l-ħaddiema fl-injam, biex iġeddu dar il-Mulej, u l-ħaddiema fil-ħadid u fil-bronż ukoll biex isewwu dar il-Mulej.

13 U hekk il-ħaddiema ħadmu, u x-xogħol tat-tiswija ntala' f'idejhom, u waqqfu dar Alla fuq il-għamla tagħha, u saħħuha.

14 U meta temmu x-xogħol, ġiebu l-bqija tal-flus quddiem is-sultan u Ġeħojada, u għamlu bihom ħwejjeġ meħtieġa għall-offerti tal-ħruq, u bwieqi, u ħwejjeġ tad-deheb u tal-fidda. U kienu joffru offerti tal-ħruq f'dar il-Mulej, dejjem, il-jiem kollha ta' Ġeħojada.

15 Iżda Ġeħojada xjieħ, u kien mimli bil-għomor meta miet; kellu mija u tletin sena meta miet.

16 U difnuh f'belt David mas-slaten, għaliex għamel il-ġid f'Iżrael, sew ma' Alla, u sew ma' daru.

17 Iżda wara l-mewt ta' Ġeħojada, ġew il-kapijiet ta' Ġuda, u sellmu lis-sultan. Imbagħad is-sultan semagħhom.

18 U telqu dar il-Mulej, Alla ta' missirijiethom, u taw qima lill-Axerim, u lill-idoli: u għadab xegħel fuq Ġuda u Ġerusalem minħabba dan id-dnub tagħhom.

19 Iżda l-Mulej bagħat profeti fosthom biex ireġġgħuhom lejn il-Mulej; u għalkemm dawn widdbuhom, huma ma ridux jisimgħu.

20 U l-Ispirtu t'Alla ġie fuq Żakkarija bin Ġeħojada, il-qassis, u waqaf quddiem il-poplu, u qalilhom: Hekk igħid Alla: Għaliex tiksru l-kmandamenti tal-Mulej, biex ma ssibux riżq? Talli tlaqtu l-Mulej, jitlaqkom hu wkoll.

21 U ikkunfeffaw kontra tiegħu, u ħaġġruh b'ordni tas-sultan bil-ġebel fil-bitħa ta' dar il-Mulej.

22 U hekk Ġowas, is-sultan, ma ftakarx fil-ġid li kien għamel miegħu missieru, Ġeħojada, imma qatel lil ibnu, li hu u jmut qal: Ħa jara l-Mulej u jitlob ħaqq!

23 U ġara, wara sena, illi l-eżerċtu tas-Sirjani tala' għal Ġowas: u ġew f'Ġuda u f'Ġerusalem, u qerdu l-kapijiet kollha

tal-poplu minn fost il-poplu, u bagħtu
l-priża tagħhom kollha lis-sultan ta'
Damasku.
24 Għax għalkemm l-eżerċtu tas-
Sirjani ġie fi ftit nies, il-Mulej reħa
f'idejhom eżerċtu wisq akbar, għax telqu
l-Mulej, Alla ta' missirijiethom. U hekk
għamlu ħaqq minn Ġowas.
25 U wara li telqu minnu, (għax
ħallewh marid ħafna,) il-qaddejja tiegħu
għamlu kunfeffa, kontra tiegħu minħabba
qtil ulied Ġeħojada, il-qassis, u qatluh fuq
is-sodda tiegħu, u hekk miet: u difnuh
f'belt David, iżda ma difnuhx fl-oqbra
tas-slaten.
26 U dawn huma dawk li ikkunfeffaw
kontra tiegħu: Żabad, bin Simgħat, il-
Għammonija, u Ġożabad, bin Simrit,
il-Mowabija.
27 Uliedu, u l-kotra ta' profeżiji kontra
tiegħu, u t-tiġdid tal-bini ta' dar Alla,
ara, dawn huma miktubin fit-tifkiriet ta'
Ktieb is-Slaten. U Amasja, ibnu, saltan
floku.

25 Amasja kellu ħamsa u għoxrin sena
meta sar sultan, u saltan disgħa u
għoxrin sena f'Ġerusalem. Isem ommu
kien Ġeħogħaddan minn Ġerusalem.
2 U għamel dak li hu sewwa f'għajnejn
il-Mulej, biss mhux b'qalb sħiħa.
3 Issa ġara, meta s-saltna twettqet
sewwa f'idejh, illi qatel il-qaddejja tiegħu
li kienu qatlu s-sultan missieru.
4 Imma lil uliedhom ma qatilhomx,
iżda għamel kif inhu miktub fil-liġi, fi
ktieb Mosè, fejn il-Mulej ordna, billi qal:
Ma jmutux il-missirijiet għall-ulied, u l-
ulied ma jmutux għall-missirijiet; iżda
kulħadd imut għal dnubu.
5 Imbagħad Amasja ġama' lil Ġuda, u
qassamhom skond djar missirijiethom
taħt il-kapijiet ta' l-eluf, u l-kapijiet tal-
mijiet, f'Ġuda kollu u Benjamin: u
għaddhom minn għoxrin sena 'l fuq, u sab
li huma tliet mitt elf raġel magħżula, ta'
ħila għall-gwerra, u li jaqbdu l-lanza u
t-tarka.
6 U kera wkoll mitt elf gwerrier qal-
bieni minn Iżrael għal mitt talent tal-fidda.
7 Iżda ġie għandu raġel t'Alla jgħidlu:
O sultan, la tħallix jiġi miegħek l-eżerċtu
ta' Iżrael; għax il-Mulej mhux ma' Iżrael,
ma' dawn l-ulied kollha ta' Efrajm!
8 Iżda jekk trid tmur, agħmel il-ħila,
kun qawwi fit-taqbida; iżda Alla jwaq-
qgħek quddiem il-għadu; għax Alla jiflaħ
igħin, u jwaqqa'.
9 U Amasja qal lir-raġel t'Alla: U
x'nagħmel għall-mitt talent li jien tajt lill-
eżerċtu ta' Iżrael? U r-raġel t'Alla wieġeb:
Il-Mulej jista' jagħtik wisq aktar minn
dan.
10 Imbagħad Amasja fired l-eżerċtu li
ġie għandu minn Efrajm biex jerġgħu
jmorru lejn darhom: għalhekk għadab-
hom xegħel bis-sħiħ għal Ġuda, u reġgħu
lejn darhom b'dagħdigħa kbira.
11 U Amasja għamel il-ħila, u mexxa
n-nies tiegħu, u mar f'wied il-melħ, u
darab għaxart elef minn ulied Segħir.
12 U għaxart elef oħra wlied Ġuda
qabdu ħajjin, u ħaduhom fuq il-quċċata
ta' rdum, u tefgħuhom mill-quċċata ta'
l-irdum, hekk li tfarrku kollha.
13 Iżda r-rġiel ta' l-eżerċtu li Amasja
kien reġġagħhom lura biex ma jmorrux
miegħu għat-taqbida, ħabtu għall-bliet ta'
Ġuda, minn Samarija sa Bet-Ħoron,
darbu minnhom tlitt elef, u ħadu ħafna
priża.
14 Issa ġara, wara li Amasja ġie lura
mit-taqtigħa ta' l-Idumin, illi ġieb l-allat
ta' wlied Segħir, u qegħidhom bħala allat
tiegħu, u miel quddiemhom, u lilhom
ħaraq l-inċens.
15 Għalhekk il-Mulej xegħel għadbu
għal Amasja, u bagħatlu profeta, li qallu:
Għaliex fittixt allat ta' poplu li ma setgħux
jeħilsu l-poplu tagħhom minn idejk?
16 U ġara, hu u jkellmu, illi s-sultan
qallu: Jaqaw għamilniek kunsilier tas-
sultan? Biżżejjed! Għax tridhom joqtluk?
Imbagħad il-profeta qata' kliemu, u qal:
Naf li Alla qatagħha li jeqirdek, talli
għamilt dan, u ma smajtx mill-parir
tiegħi.
17 Imbagħad Amasja, sultan ta' Ġuda,
ħa parir, u bagħat igħid lil Ġowas, bin
Ġeħowaħaż, bin Ġeħu, sultan ta' Iżrael:
Ejja ħa naraw wiċċ xulxin.
18 U Ġowas, sultan ta' Iżrael, bagħat
igħid lil Amasja, sultan ta' Ġuda: Il-
għawseġ tal-Libanu bagħat igħid liċ-ċedru
tal-Libanu: Agħtini 'l bintek għal ibni
b'martu: iżda għaddiet dbiba salvaġġa li
kienet fil-Libanu u għaffġet l-għawseġ.
19 Int tgħid: Ara, jien kissirt l-
Idumin! U qalbek tkabbret biex tit-
weġġaħ. Iżda issa oqgħod f'darek; għaliex
tindaħal biex tagħmel il-ħsara lilek
innifsek, biex taqa', int u Ġuda miegħek?
20 Iżda Amasja ma riedx jisma'; għax
minn Alla kien dan, biex jerħihom f'idejn
l-egħdewwa tagħhom, talli fittxu allat
Edom.
21 U Ġowas, sultan ta' Iżrael, tala'; u
raw wiċċ xulxin, hu u Amasja, sultan ta'
Ġuda, f'Bet-Xemex, li hi ta' Ġuda.
22 U Ġuda tkisser quddiem Iżrael, u
ħarbu kulħadd lejn it-tinda tiegħu.
23 U Ġowas, sultan ta' Iżrael, qabad
lil Amasja, sultan ta' Ġuda, bin Ġowas,
bin Ġeħowaħaż, f'Bet-Xemex, u ħadu
Ġerusalem, u fetaħ selħa fis-sur ta' Ġeru-
salem minn bieb Efrajm sa bieb ix-xewka,
twila erba' mitt driegħ.
24 U ħa d-deheb kollu u l-fidda, u

l-ħwejjeġ kollha li kienu jinsabu f'dar
Alla għand Għobed-Edom, u t-teżori ta'
dar is-sultan; ħa xi rġiel ukoll b'rahan, u
raġa' lura lejn Samarija.
25 U Amasja, bin Ġowas, sultan ta'
Ġuda, għiex wara mewt Ġowas, bin
Geħowaħaż, sultan ta' Iżrael, ħmistax-il
sena.
26 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Amasja,
mill-ewwel sa l-aħħar, ara, mhumiex
dawn miktubin fi Ktieb is-Slaten ta'
Ġuda u Iżrael?
27 Issa mindu Amasja warrab minn
wara l-Mulej għamlu kunfeffa kontra
tiegħu f'Ġerusalem; u ħarab f'Lakis:
imma bagħtulu warajh f'Lakis, u qatluh
hemm.
28 Imbagħad ġarrewh fuq iż-żwiemel,
u difnuh ma' missirijietu f'belt Ġuda.

26 Imbagħad il-poplu kollu ta' Ġuda
ħa lil Għużżija, li kellu sittax-il
sena, u għamluh sultan flok missieru
Amasja.
2 Hu bena Elat u raddha lil Ġuda, wara
li s-sultan raqad ma' missirijietu.
3 Sittax-il sena kellu Għużżija meta sar
sultan, u tnejn u ħamsin sena dam isaltan
f'Ġerusalem. Isem ommu kien Ġekolija
minn Ġerusalem.
4 U għamel dak li hu sewwa f'għajnejn
il-Mulej, bħal kulma għamel Amasja
missieru.
5 U baqa' jfittex lil Alla l-jiem kollha
ta' Żakkarija, li kellu d-dehen permezz
tad-dehriet t'Alla; u kemm dam ifittex il-
Mulej, Alla tah ir-riżq.
6 Hu ħareġ u tqabad mal-Filistin, u
ġarraf is-sur ta' Gatt, u s-sur ta' Gabne, u
s-sur ta' Asdod; u bena bliet madwar
Asdod, u fost il-Filistin.
7 U Alla għenu kontra l-Filistin, u
kontra l-Għarab, li kienu jgħammru
f'Gur-Bagħal, u kontra l-Meonenim.
8 U l-Għammonin ukoll taw għotjiet
lil Għużżija, u ismu xtered sa truf l-Eġittu;
għax tqawwa bis-sħiħ.
9 Barra minn dan, Għużżija bena
torrijiet f'Ġerusalem fuq bieb ix-xewka,
u fuq bieb il-wied, u fuq ix-xewka tas-sur,
u saħħaħhom.
10 U bena wkoll torrijiet fid-deżert, u
ħaffer ħafna bjar: għax kellu ħafna
mrieħel, fil-wileġ sieħla, u fil-wileġ għolja:
kellu ħaddiema għar-raba', u ħaddiema
għad-dwieli f'art il-għoljiet, u fil-Karmel,
għax kien iħobb ir-raba'.
11 Barra minn dan, Għużżija kellu
eżerċtu ta' ġwerrieri, li kienu joħorġu għat-
taqbid imqassmin skond il-għadd ta' kull
taqsima, magħmul minn Ġegħijel is-
segretarju, u Magħseja l-uffiċjal, taħt idejn
Ħananija, wieħed mill-ġenerali tas-sultan.
12 Il-għadd kollu tal-kapijiet ta' djar
il-missirijiet, gwerrieri qalbenin, kien
elfejn u sitt mija.
13 U taħt idejhom kellhom eżerċtu ta'
tliet mija u sebat elef u ħames mitt
gwerrier, li jitqabdu b'ħila kbira biex igħinu
s-sultan kontra l-għadu.
14 Barra minn dan, Għużżija għammar
l-eżerċtu kollu bit-tarkiet, lanez, elmijiet,
kurazzi, qwas, u sbandoli biex iwaddbu
l-ġebel.
15 U għamel f'Ġerusalem magni tal-
gwerra, imfassłin minn nies tas-sengħa,
biex jitqiegħdu fuq it-torrijiet u fuq ix-
xwieki, biex iwaddbu vleġeġ u ġebel kbir.
U ismu xtered fil-bgħid; għax kellu
għajnuna tal-għaġeb sa tqawwa.
16 Iżda meta tqawwa, qalbu hekk
tkabbret li tħassar, u dineb kontra l-Mulej,
Alla tiegħu, u daħal fit-tempju tal-Mulej
jaħraq l-inċens fuq l-altar ta' l-inċens.
17 U Għażarija, il-qassis, daħal warajh,
u miegħu tmenin qassis tal-Mulej, li kienu
rġiel ta' ħila:
18 U waqqfu lil Għużżija, is-sultan, u
qalulu: Mhux inti, Għużżija, li taħraq
l-inċens lill-Mulej, imma l-qassisin ta'
wlied Arun, li huma mqaddsin biex
jaħarqu l-inċens! Oħroġ mis-santwarju,
għax int dnibt, u dan ma jagħmel l-ebda
ġieħ lilek quddiem il-Mulej Alla.
19 Imbagħad Għużżija saħan, u f'idu
kellu ċensier biex jaħraq l-inċens: u fis-
saħna tiegħu mal-qassisin, ħareġ il-ġdiem
fi ġbinu quddiem il-qassisin f'dar il-Mulej,
ħdejn l-altar ta' l-inċens.
20 U Għażarija, il-qassis il-kbir, u
l-qassisin kollha, ħarsu lejh, u, ara, hu kien
imġiddem fi ġbinu, u warrbuh 'il barra
minn hemm; iva, hu stess għaġġel joħroġ
għax kien laqtu l-Mulej.
21 U s-sultan Għużżija dam imġiddem
sa jum mewtu, u kien igħammar f'dar
mifruda, billi kien imġiddem, għax kien
maqtugħ minn dar il-Mulej: u Ġotam,
ibnu, kien jagħmel minn dar is-sultan, u
jaqta' l-ħaqq lin-nies tal-pajjiż.
22 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Għużżija,
mill-ewwel sa l-aħħar, kitibhom Isaija, il-
profeta, bin Amos.
23 U hekk Għużżija raqad ma' missir-
ijietu, u difnuh ma' missirijietu fil-għalqa
tal-maqbar tas-slaten; għax qalu: Hu
mġiddem: u saltan ibnu Ġotam floku.

27 Ġotam kellu ħamsa u għoxrin sena
meta sar sultan, u dam isaltan
f'Ġerusalem sittax-il sena. Isem ommu
kien Ġerusa, bint Sadoq.
2 Għamel dak li hu sewwa f'għajnejn
il-Mulej, bħal kulma għamel Għużżija,
missieru: biss ma daħalx fit-tempju tal-
Mulej. U l-poplu baqa' jitħassar.
3 Hu bena l-bieb il-fuqqani ta' dar il-

Mulej, u għamel ħafna xogħlijiet fuq
is-swar ta' Għofel.
4 Barra minn dan, bena bliet fuq il-
muntanji ta' Ġuda, u fl-imsaġar bena
furtizzi u torrijiet.
5 Tqabad ukoll mas-sultan tal-
Għammonin, u għalibhom. U wlied
Għammon tawh dik is-sena mitt talent
fidda, u għaxart elef kor qamħ, u għaxart
elef kor xgħir. Daqshekk ukoll ġibulu
wlied Għammon fit-tieni sena u fit-tielet
sena.
6 U hekk Ġotam tqawwa, għax baqa'
jimxi dejjem quddiem il-Mulej, Alla
tiegħu.
7 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Ġotam,
u l-gwerer tiegħu kollha, u l-egħmejjel
tiegħu, ara, huma miktubin fi Ktieb is-
Slaten ta' Iżrael u ta' Ġuda.
8 Kellu ħamsa u għoxrin sena meta
beda jsaltan, u dam isaltan sittax-il sena
f'Ġerusalem.
9 U Ġotam raqad ma' missirijietu, u
difnuh f'belt David: u Aħaż, ibnu, saltan
floku.

28 Aħaż kellu għoxrin sena meta beda
jsaltan, u saltan sittax-il sena
f'Ġerusalem: iżda ma għamilx dak li kien
sewwa f'għajnejn il-Mulej, bħal David,
missieru.
2 Għax mexa fi triqat is-slaten ta'
Iżrael, u għamel ukoll xbihat imdewba
lill-Bagħlim.
3 Barra minn dan, ħaraq l-inċens
f'wied bin Hinnom, u ħaraq lil uliedu fin-
nar, skond id-drawwiet koroh tal-ġnus li
keċċiehom il-Mulej minn quddiem Iżrael.
4 U issagrifika wkoll u ħaraq l-inċens
fuq l-imqades tal-għoljiet, u fuq il-
għaqbiet, u taħt kull siġra tħaddar.
5 Minħabba f'hekk il-Mulej, Alla
tiegħu, rħieh f'idejn is-sultan tas-Sirja; u
s-Sirjani għalbuh, u ħadu priġunieri kotra
kbira minnhom, u ħaduhom Damasku. U
kien merħi wkoll f'idejn is-sultan ta'
Iżrael, li għalbu b'telfa kbira.
6 Għax Pekaħ, bin Remalija, qatel
f'Ġuda mija u għoxrin elf f'jum wieħed,
li kienu kollha rġiel ta' ħila, talli telqu
l-Mulej, Alla ta' missirijiethom.
7 U Żikri, raġel qalbieni minn Efrajm,
qatel lil Magħseja, bin is-sultan, u lil
Għażriqam, il-maġġordomu tad-dar tas-
sultan u lil Elkana, li kien it-tieni wara s-
sultan.
8 U wlied Iżrael ħadu priġunieri minn
ħuthom mitejn elf, nisa, subjien u bniet,
u ħadu minnhom priża kbira, u ġiebu
l-priża Samarija.
9 Iżda kien hemm profeta tal-Mulej
jismu Għoded, u ħareġ quddiem l-eżerċtu
li ġew Samarija, u qalilhom: Ara, min-
ħabba li l-Mulej, Alla ta' missirijietkom,
għadab għal Ġuda, rħiehom f'idejkom,
u intom qtiltuhom b'qilla li waslet sas-
sema.
10 U issa, intom qegħdin taħsbu biex
tagħmlu lil ulied Ġuda u Ġerusalem ilsiera
tagħkom: iżda ma għandkomx intom,
iva intom, ukoll dnubiet kontra l-Mulej,
Alla tagħkom?
11 Għalhekk, issa, isimgħuni, u erġgħu
jbagħtu lura l-priġunieri li qbadtu minn
ħutkom: għax il-għadab iħeġġeġ tal-Mulej
qiegħed fuqkom.
12 Imbagħad qamu x'uħud mill-kapi-
jiet ta' wlied Efrajm, Għażarija, bin
Ġoħanan, Berekija, bin Mesillemot, u
Ġeħiżkija, bin Sallum, u Għamasa, bin
Ħadlaj, għal dawk li kienu ġejjin mill-
ġwerra,
13 U qalulhom: Ma ddaħlux hawn il-
priġunieri għax barra milli aħna diġà
dnibna kontra l-Mulej, intom tridu żżidu
iżjed ma' dnubietna u ma' ħtijietna: għax
kbira l-ħtija tagħna, u hemm għadab
iħeġġeġ għal Iżrael.
14 U hekk il-gwerrieri telqu l-priġu-
nieri u l-priża quddiem il-kapijiet u
l-miġemgħa.
15 U l-irġiel li kienu msemmijin b'isim-
hom qamu, u ħadu l-priġunieri, u bil-
ħwejjeġ tal-priża libbsu dawk kollha li
kienu għerija fosthom, u tawhom ilbies u
qrieq, u tawhom jieklu u jixorbu, u
dilkuhom, u għabbew fuq il-ħmir dawk
kollha li ma kinux jifilħu, u wassluhom
Ġerko, belt it-tamar, ħdejn ħuthom:
imbagħad reġgħu marru Samarija.
16 Dik il-ħabta s-sultan Aħaż bagħat
għas-slaten ta' l-Assirja biex igħinuh.
17 Għax reġgħu ġew l-Idumin, u darbu
lil Ġuda, u qabdu xi priġunieri.
18 Il-Filistin ukoll kienu ħabtu għall-
bliet tal-wita, u tan-naħa ta' nofsinhar ta'
Ġuda, u qabdu 'l Bet-Xemex, u 'l Ajjalon,
u lil Gederot, u lil Soko, bl-irħula tagħha,
u lil Timnah bl-irħula tagħha, u lil Gimżo
ukoll bl-irħula tagħha; u għammru
fihom.
19 Għax il-Mulej kien umilja lil Ġuda
minħabba Aħaż, sultan ta' Iżrael; għax
kien neħħa kull ilġiem lil Ġuda, u dineb
bl-ikreh kontra l-Mulej.
20 U Tilgat-Pileser, sultan ta' l-
Assirja, ġie għalih, u għafsu minflok ma
għenu.
21 Għax Aħaż nażża' dar il-Mulej, u
dar is-sultan, u djar il-kapijiet, u ta kollox
lis-sultan ta' l-Assirja: iżda ma swielu
xejn.
22 U fi żmien li kien magħfus, dan
l-istess sultan Aħaż, kompla aktar minn
qabel jidneb kontra l-Mulej.
23 Għax offra sagrifiċċji lill-allat ta'
Damasku, li kienu għalbuh: u qal: Talli
l-allat tas-slaten tas-Sirja jgħinuhom, jien

noffrilhom sagrifiċċji, biex igħinuni. Iżda
huma kienu t-tiġrif tiegħu, u ta' Iżrael
kollu.
24 U Aħaż ġama' t-tagħmiriet ta' dar
Alla, u qatta' biċċiet it-tagħmiriet ta' dar
Alla, u għalaq bwieb dar il-Mulej, u
għamel altari f'kull rokna ta' Ġerusalem.
25 U f'kull belt ta' Ġuda għamel
imqades tal-għoljiet biex jaħarqu l-inċens
lil allat oħra, u saħħan il-Mulej, Alla ta'
missirijietu.
26 Issa l-bqija ta' l-atti tiegħu, u
triqatu kollha, mill-ewwel sa l-aħħar, ara,
huma miktubin fi Ktieb is-Slaten ta' Ġuda
u ta' Iżrael.
27 U Aħaż raqad ma' missirijietu, u
difnuh il-belt, f'Ġerusalem: iżda ma
ġibuhx fl-oqbra tas-slaten ta' Iżrael: u
Ħeżekija, ibnu, saltan floku.

29 Ħeżekija beda jsaltan meta kellu
ħamsa u għoxrin sena, u saltan
disgħa u għoxrin sena f'Ġerusalem. Isem
ommu kien Abija, bint Żakkarija.
2 Għamel dak li hu sewwa f'għajnejn
il-Mulej, bħal kulma għamel David,
missieru.
3 Fl-ewwel sena ta' saltnatu, fl-ewwel
xahar, fetaħ bwieb dar il-Mulej, u
sewwiehom.
4 U ġieb il-qassisin u l-Leviti, u
ġemagħhom fil-misraħ fuq in-naħa tal-
lvant.
5 U qalilhom: Isimgħuni, Leviti! Tqad-
dsu issa, u qaddsu dar il-Mulej, Alla ta'
missirijietkom, u oħorġu l-inġiesa mis-
santwarju.
6 Għax dinbu missirijietna, u għamlu
dak li hu ħażin f'għajnejn il-Mulej, Alla
tagħna, u telquh u dawru wiċċhom mill-
agħmara tal-Mulej, u tawha daharhom.
7 U għalqu wkoll bwieb il-portku, u
tfew l-imsiebaħ, u ma ħarqux inċens, u
lanqas offrew offerti tal-ħruq fis-santwarju
lil Alla ta' Iżrael.
8 Għalhekk għadab il-Mulej kien fuq
Ġuda u Ġerusalem, u għamilhom ħaġa ta'
biża', ta' dehxa, u ta' tisfir, bħal ma taraw
intom b'għajnejkom.
9 Għax, ara, missirijietna waqgħu bis-
sejf, u s-subjien tagħna, u l-bniet tagħna,
u n-nisa tagħna huma fil-jasar minħabba
dan.
10 Issa biħsiebni nintrabat b'għaqda
mal-Mulej, Alla ta' Iżrael, biex iraġġa'
lura minna s-saħna ta' għadbu.
11 Uliedi, issa tintelqux: għax il-Mulej
lilkom ħatarkom biex toqogħdu qud-
diemu, biex taqduh, biex tkunu l-ministri
tiegħu, u taħarqu l-inċens.
12 Imbagħad qamu l-Leviti, Maħat,
bin Għamasaj, u Ġoël, bin Għażarija,
minn ulied il-Keħatin: u minn ulied
Merari, Kis, bin Għabdi, u Għażarija, bin
Ġeħallelel: u mill-Gersonnin; Ġowaħ, bin
Żimma, u Għeden, bin Ġowaħ:
13 U wlied Elisafan, Simri, u Ġegħijel:
u minn ulied Asaf; Żakkarija, u Mattanija:
14 U minn ulied Ħeman; Ġeħijel u
Simgħi: u minn ulied Ġedutun; Semajja
u Għużżijel.
15 Huma ġemgħu lil ħuthom, u
tqaddsu, u ġew, skond l-ordni tas-sultan,
fuq kliem il-Mulej, biex jippurifikaw dar
il-Mulej.
16 U l-qassisin daħlu fin-naħa ta'
ġewwa ta' dar il-Mulej, biex jippurifi-
kawha, u ħarġu kull inġiesa li sabu fit-
tempju tal-Mulej fil-bitħa ta' dar il-Mulej.
U l-Leviti ħaduha biex joħorġuha barra
lejn wied Kedron.
17 Issa huma bdew it-taqdis fl-ewwel
jum ta' l-ewwel xahar, u fit-tminn jum
tax-xahar daħlu fil-portku tal-Mulej: u
damu tmint ijiem oħra jqaddsu dar il-
Mulej, u temmu fil-jum sittax ta' l-ewwel
xahar.
18 Imbagħad daħlu ġewwa għand
Ħeżekija s-sultan u qalu: Ippurifikajna dar
il-Mulej kollha, u l-altar ta' l-offerti tal-
ħruq, bil-għodod kollha tiegħu, u l-mejda
tal-ħobż tal-Preżenża, bil-għodod tagħha
kollha.
19 Barra minn dan, il-ħwejjeġ kollha li
kien warrab is-sultan Aħaż f'saltnatu bi
dnubietu, ħejjejniehom u qaddisniehom,
u, ara, hemm huma quddiem l-altar tal-
Mulej.
20 Imbagħed Ħeżekija qam kmieni, u
ġama' l-kapijiet tal-belt, u tala' f'dar
il-Mulej.
21 U ġiebu seba' gniedes, u seba' kbiex,
u seba' ħrief, u seba' bdabad, bħala
sagrifiċċju għad-dnub, għas-saltna, u għas-
santwarju, u għal Ġuda. U s-sultan ordna
lill-qassisin, ulied Arun, biex joffruhom
fuq l-altar tal-Mulej.
22 U qatlu l-gniedes, u l-qassisin ħadu
d-demm, u raxxuh fuq l-altar: imbagħad
għamlu l-istess meta qatlu l-kbiex, raxxu
d-demm fuq l-altar: qatlu wkoll il-ħrief, u
raxxu d-demm fuq l-altar.
23 Imbagħad ressqu l-bdabad tas-
sagrifiċċju għad-dnub quddiem is-sultan u
l-miġemgħa; u qiegħdu jdejhom fuqhom.
24 U l-qassisin qatluhom, u offrew id-
demm tagħhom fuq l-altar bħala sagrifiċċju
għad-dnub, biex jaqalgħu maħfra għad-
dnubiet ta' Iżrael kollu: għax is-sultan
kien ordna li l-offerta tal-ħruq u s-
sagrifiċċju għad-dnub isiru għal Iżrael
kollu.
25 U s-sultan qiegħed il-Leviti biċ-
ċimbli f'dar il-Mulej, bl-arpi u biċ-ċetri,
skond l-ordni ta' David, u Gad, ir-raj
tas-sultan, u Natan, il-profeta: għax hekk
kien il-kmandament mogħti mill-Mulej
permezz tal-profeti tiegħu,

26 U l-Leviti qagħdu bl-istrumenti tad-
daqq ta' David, u l-qassisin bit-trombi.
27 U Ħeżekija ordna li joffru l-offerti
tal-ħruq fuq l-altar. U xħin bdiet l-offerta
tal-ħruq, beda l-għana ukoll lill-Mulej
bit-trombi, u bl-istrumenti tad-daqq ta'
David, sultan ta' Iżrael.
28 U l-miġemgħa kollha tat qima, u
l-għannejja bdew igħannu, u t-trombi
jdoqqu: u dan kompla sa ma ntemmet
l-offerta tal-ħruq.
29 U xħin intemmet l-offerta tal-ħruq,
is-sultan u dawk kollha li kienu miegħu
niżlu għarkubbtejhom, u taw qima.
30 Barra minn dan, Ħeżekija s-sultan
u l-kapijiet qalu lil-Leviti biex igħannu
tifħir lill-Mulej bi kliem David, u ta' Asaf,
ir-raj. U għannew tifħir bil-ferħ, u mielu
u taw qima.
31 Imbagħad Ħeżekija wieġeb u qal:
Issa intom tqaddistu lill-Mulej; ersqu, u
ġibu sagrifiċċji u offerti ta' radd il-ħajr
f'dar il-Mulej. U l-miġemgħa ġiebet
sagrifiċċji u offerti ta' radd il-ħajr; u dawk
kollha li kellhom qalbhom disposta biex
tagħti, ħarqu offerti.
32 U l-għadd ta' l-offerti tal-ħruq li
ġiebet il-miġemgħa, kien sebgħin gendus,
mitt kibx, u mitejn ħaruf: dawn kollha
kienu għall-offerta tal-ħruq lill-Mulej.
33 U l-għotjiet imqaddsa kienu sitt
mitt ġendus u tlitt elef nagħġa.
34 Imma l-qassisin kienu ftit, u ma
kinux jistgħu jisolħu l-offerti kollha tal-
ħruq: għalhekk ħuthom, il-Leviti, għenu-
hom, sa ma ntemm ix-xogħol, u sa ma
tqaddsu l-qassisin l-oħra: għax il-Leviti
kellhom aktar ħerqa ta' qalb mill-qassisin
biex jitqaddsu.
35 U kien hemm ukoll kotra ta' offerti
tal-ħruq, bix-xaħam ta' l-offerti tas-sliem,
u t-tiswib għal kull offerta tal-ħruq. U
hekk raġa' tqajjem is-servizz ta' dar
il-Mulej.
36 U Ħeżekija feraħ, u l-poplu kollu,
għal li għamel Alla għall-poplu, għax il-
ħaġa saret malajr.

30 U Ħeżekija bagħat għal Iżrael kollu
u Ġuda, u kiteb ukoll ittri lil
Efrajm u Manasse, biex jiġu dar il-Mulej
f'Ġerusalem biex jagħmlu l-għid lill-
Mulej, Alla ta' Iżrael.
2 Għax is-sultan, u l-kapijiet tiegħu, u
l-miġemgħa kollha f'Ġerusalem, ftiehmu
li jagħmlu l-għid fit-tieni xahar.
3 Għaliex ma setgħux jagħmluh
f'waqtu, għax ma kinux tqaddsu qassisin
biżżejjed, u lanqas il-poplu ma kien
inġama' f'Ġerusalem.
4 U l-ħaġa għoġbot lis-sultan u lill-
miġemgħa kollha.
5 U qatgħu li jxerrdu tnedija f'Iżrael
kollu, minn Bir-Saba' sa Dan, biex jiġu
jagħmlu l-għid lill-Mulej, Alla ta' Iżrael,
f'Ġerusalem: għax ma kinux għamluh
bil-kotra bħalma hu miktub.
6 U l-kurrieri marru bl-ittri mingħand
is-sultan u l-kapijiet tiegħu f'Iżrael u Ġuda
kollha skond l-ordni tas-sultan, igħidu: Ja
wlied Iżrael, erġgħu lejn il-Mulej, Alla
t'Abraham, ta' Iżakk, u ta' Iżrael, biex hu
jarġa' lejn il-bqija tagħkom, li ħelsu minn
id is-slaten ta' l-Assirja.
7 U la tkunux bħal missirijietkom, u
bħal ħutkom, li dinbu kontra l-Mulej,
Alla ta' missirijiethom, li għamilhom ħaġa
tal-waħx, bħalma intom taraw.
8 Issa la tkunux raskom iebsa, bħal ma
kienu missirijietkom, iżda erħu lilkom
infuskom lill-Mulej, u idħlu fis-santwarju
tiegħu, li hu qaddes għal dejjem: u aqdu
l-Mulej, Alla tagħkom, biex il-ħeġġa ta'
għadbu ddur minn fuqkom.
9 Għax jekk intom terġgħu għall-Mulej,
ħutkom u wliedkom isibu ħniena ma'
dawk li ħaduhom fil-jasar, u jerġgħu lejn
din l-art: għax il-Mulej, Alla tagħkom, hu
twajjeb u ħanin, u ma jdawwarx wiċċu
minnkom, jekk terġgħu lejh.
10 U hekk il-kurrieri għaddew minn
belt għal belt f'art Efrajm u Manasse, u
sa Żebulun: imma ddieħku bihom, u
tmasħnu bihom.
11 Madankollu xi rġiel minn Aser,
minn Manasse, u Żebulun umiljaw
ruħhom, u ġew Ġerusalem.
12 F'Ġuda wkoll kienet id Alla biex
tagħtihom qalb waħda biex jagħmlu
l-ordni tas-sultan u tal-kapijiet, skond
kelmet il-Mulej.
13 U nġemgħu f'Ġerusalem ħafna nies
biex jagħmlu għid l-ażżmi fit-tieni xahar;
kienet ġemgħa kbira ħafna.
14 Qamu, u bdew ineħħu l-altari li kien
hemm f'Ġerusalem, u neħħew ukoll l-
altari ta' l-inċens kollha u xeħtuhom
f'wied Kedron.
15 Imbagħad qatlu l-ħrief tal-għid
fl-erbatax tat-tieni xahar: u l-qassisin u
l-Leviti stħaw minnhom infushom, u
tqaddsu, u ġiebu l-offerti tal-ħruq f'dar il-
Mulej.
16 U qagħdu f'posthom, kif imisshom,
skond il-liġi ta' Mosè, ir-raġel t'Alla: u
l-qassisin raxxew id-demm li ħadu minn
id il-Leviti.
17 Għax kien hemm ħafna fil-miġemgħa
li ma tqaddsux: għalhekk il-Leviti kienu
jieħdu ħsieb il-qtil tal-ħrief tal-għid għal
kull min ma kienx safi, biex iqaddsuhom
lill-Mulej.
18 Għax kotra kbira tal-poplu, ħafna
minn Efrajm, u Manasse, u Issakar, u
Żebulun, ma kinux issaffew, imma kielu
l-għid mhux kif inhu miktub. Iżda
Ħeżekija talab għalihom, billi qal: Jaħfer
il-Mulej it-tajjeb lil kull min
19 Hejja qalbu biex ifittex 'l Alla, il-

Mulej, Alla ta' missirijietu, għalkemm
mhux safi skond is-safa tas-santwarju.
20 U l-Mulej sama' lil **Ħeżekija**, u ħafer
lill-poplu.
21 U wlied Iżrael, li kienu Ġerusalem,
għamlu għid l-ażżmi għal sebat ijiem
b'ferħ kbir: u l-Leviti u l-qassisin kienu
jfaħħru l-Mulej minn jum għal jum,
igħannu bi strumenti qawwija tad-daqq
lill-Mulej.
22 U **Ħeżekija** kellem bil-ħlewwa lil-
Leviti kollha li wrew dehen kbir fil-
ħwejjeġ tal-Mulej: u l-poplu kiel l-ikel
tal-għid għal sebat ijiem, huma u joffru
sagrifiċċji tas-sliem, u jiżżuhajr lill-Mulej,
Alla ta' missirijiethom.
23 U l-miġemgħa kollha ftiehmu biex
jagħmlu sebat ijiem oħra: u għamlu sebat
ijiem oħra ferħ.
24 Għaliex **Ħeżekija**, sultan ta' Ġuda,
kien ta lill-miġemgħa elf gendus u sebat
elef nagħġa; u l-kapijiet kienu taw lill-
miġemgħa elf gendus, u għaxart elef
nagħġa: u tqaddsu qassisin bil-kotra.
25 U l-miġemgħa kollha ta' Ġuda,
mal-qassisin u l-Leviti, u l-miġemgħa
kollha li ġew minn Iżrael, sew il-għorba li
ġew minn art Iżrael, u sew dawk li kienu
jgħammru f'Ġuda, ferħu.
26 U kien hemm ferħ kbir f'Ġeru-
salem: għax minn żmien Salamun, bin
David, sultan ta' Iżrael, qatt ma sar bħal
dan f'Ġerusalem.
27 Imbagħad il-qassisin u l-Leviti qamu
u bierku l-poplu; u nstama' leħinhom, u
talbhom wasal sa l-agħmara mqaddsa
tiegħu, fis-sema.

31 Issa meta dan kollu ntemm, l-
Iżraelin kollha li kienu hemm ħarġu
fi bliet Ġuda, u kissru l-istatwi, u qattgħu
l-Axerim, u ġarrfu l-imqades tal-għoljiet,
u l-altari minn Ġuda kollu u Benjamin, u
f'Efrajm, u f'Manasse, sakemm qerdu-
hom kollha għalkollox. Imbagħad ulied
Iżrael reġgħu lura lejn bliethom, kull
wieħed lejn artu.
2 U **Ħeżekija** waqqaf it-taqsimiet tal-
qassisin u tal-Leviti skond it-taqsim
tagħhom, kull wieħed skond is-servizz
tiegħu, il-qassisin u l-Leviti għall-offerti
tal-ħruq u għas-sagrifiċċji tas-sliem, biex
jagħmlu s-servizz, u jiżżuhajr, u jfaħħru fi
bwieb il-kamp tal-Mulej.
3 Is-sultan waqqaf ukoll sehem minn
ġidu għall-offerti tal-ħruq: l-offerti tal-
ħruq ta' filgħodu u ta' filgħaxija, u għall-
offerti tal-ħruq tas-sibtijiet, u tal-qmura
ġodda, u tal-għidien, kif inhu miktub fil-
liġi tal-Mulej.
4 Barra minn dan ordna lill-poplu, lil
dawk li kienu jgħammru f'Ġerusalem,
biex jagħtu sehem il-qassisin u l-Leviti,
biex iżommu sħiħ mal-liġi tal-Mulej.
5 U malli xterdet l-ordni, ulied Iżrael
ġiebu bil-kotra il-bkur tal-qamħ, ta' l-
inbid, taż-żejt, tal-għasel, u tal-prodotti
kollha tar-raba'; ġiebu l-egħxur ta' kollox
bil-kotra.
6 Ulied Iżrael u Ġuda, li kienu
jgħammru fi bliet Ġuda, ġiebu huma
wkoll l-egħxur tal-gniedes u tan-ngħaġ, u
l-egħxur tal-għotjiet qaddisa li kienu
mqaddsin lill-Mulej, Alla tagħhom, u
għamluhom gods, gods.
7 Fit-tielet xahar bdew jixħtu l-gdus u
temmu fis-seba' xahar.
8 U xhin ġew **Ħeżekija** u l-kapijiet u
raw il-gdus, bierku l-Mulej u l-poplu
tiegħu Iżrael.
9 Imbagħad **Ħeżekija** staqsa l-qassisin
u l-Leviti fuq il-gdus.
10 U Għażarija, il-qassis il-kbir ta' dar
Sadoq wieġbu, u qal: Mindu n-nies bdew
iġibu l-għotjiet f'dar il-Mulej, kellna
ħafna x'nieklu, u fadal ħafna; għax il-
Mulej bierek il-poplu tiegħu; u li fadal hu
dil-kotra kbira.
11 Imbagħad **Ħeżekija** ordna li jhejju
kmamar f'dar il-Mulej; u hejjewhom.
12 U ġiebu bir-reqqa l-għotjiet u l-
egħxur u l-ħwejjeġ qaddisa, li kien jieħu
ħsiebhom Konanija, il-Levita, u Simgħi,
ħuh, kien it-tieni.
13 Ġeħijel, u Għażażja, u Naħat, u
Għaxajel, u Ġerimot, u Ġożabad, u Elijel,
u Ismakija, u Maħat, u Benajja, kienu
soprastanti taħt id Konanija u Simgħi,
ħuh, skond ma qassam **Ħeżekija**, is-sultan,
u Għażarija, kap ta' dar Alla.
14 U Kore, bin Imnah, il-Levita, il-
bewwieb tan-naħa tal-lvant, kien jieħu
ħsieb il-għotjiet mogħtijin lil Alla, biex
iqassam is-sehem merfugħ għall-Mulej, u
l-ħwejjeġ l-aktar qaddisa.
15 U taħtu kienu Għeden, u Minjamin,
u Ġeswa, u Semajja, u Amarja, u Sekanja,
fi bliet il-qassisin, biex iqassmu bir-reqqa
sehemhom lil ħuthom kif kien imisshom,
sew jekk kbar u sew jekk żgħar,
16 Barra mir-rġiel, li kienu miktubin,
minn tliet snin 'il fuq, dawk kollha li kienu
jidħlu dar il-Mulej għax-xogħol ta' kuljum,
għas-servizz tagħhom, skond dmirhom u
skond it-taqsima tagħhom.
17 Ir-reġistrazzjoni tal-qassisin kienet
issir skond djar missirijiethom, u l-Leviti,
minn għoxrin sena 'l fuq, skond id-dmirijiet
u t-taqsimiet tagħhom;
18 U l-qassisin kienu jinkitbu bit-tfal
tagħhom kollha, bin-nisa tagħhom, bis-
subjien tagħhom, u bil-bniet tagħhom
tal-ġemgħa kollha; għax kienu jħarsu
bir-reqqa li jżommu lilhom infushom
qaddisa.
19 Għal ulied Arun, il-qassisin, li
kienu fil-mergħat tal-bliet tagħhom, jew
f'kull belt, kien hemm xi rġiel, imsemmijin
b'isimhom, biex jagħtu ishma lill-irġiel

kollha fost il-qassisin, u lil kull wieħed
miktub fost il-Leviti.
20 U hekk għamel Ħeżekija f'Ġuda
kollu, u għamel dak li hu tajjeb, u rett,
u sewwa quddiem il-Mulej, Alla tiegħu.
21 U f'kull xogħol li beda fis-servizz ta'
dar il-Mulej, u fil-liġi, u fil-kmandamenti,
biex ifittex 'l Alla tiegħu, ħadem b'qalbu
kollha, u kellu r-riżq.

32 Wara dawn il-ġrajja, u dawn l-atti
ta' fedeltà ta' Ħeżekija, Sennaħerib,
sultan ta' l-Assirja, ġie u daħal f'Ġuda, u
waqqaf il-kampijiet madwar il-bliet bis-
swar, bil-ħsieb li jirbaħhom għalih.
2 U meta Ħeżeqija ra li Sennaħerib ġie,
u kellu l-ħsieb jaħbat għal Ġerusalem,
3 Ftiehem mal-kapijiet tiegħu, u ma'
l-irġiel qalbenin tiegħu, biex jagħlqu l-
egħjun ta' l-ilma li kienu barra l-belt: u
huma għenuh.
4 U nġama' poplu kbir, u għalqu
l-egħjun kollha, u n-nixxiegħa li kienet
tiġri f'nofs il-pajjiż, u qalu: Għaliex
għandhom jiġu s-slaten ta' l-Assirja, u
jsibu ħafna ilma?
5 U Ħeżekija qawwa qalbu, u bena
s-sur kollu li kien bil-ħsara, u talla' fuqu
torrijiet, u bena sur ieħor minn barra, u
saħħaħ 'il Millo f'belt David, u għamel
għodod tat-twaddib, u tarkiet bil-kotra.
6 U qiegħed kapijiet militari fuq il-
poplu, u ġemagħhom lejh fil-misraħ ta'
bieb il-belt, u kellimhom bil-ħlewwa, billi
qal:
7 Agħmlu l-ħila, u kunu qawwijin! la
tibżgħux, u la titregħdux mis-sultan ta'
l-Assirja, u mill-kotra ta' nies li hemm
miegħu, għax aktar hemm magħna milli
hemm miegħu.
8 Miegħu hemm driegħ tal-laħam;
magħna hemm il-Mulej, Alla tagħna, biex
igħinna, u jmexxi it-taqbidiet tagħna. U
l-poplu qawwa qalbu għal kliem Ħeżekija,
sultan ta' Ġuda.
9 Wara dan Sennaħerib, sultan ta'
l-Assirja, bagħat il-qaddejja tiegħu Ġeru-
salem (waqt li hu kien qiegħed jassedja
Lakis, bil-qtajja kollha miegħu,) għand
Ħeżekija, sultan ta' Ġuda, u għand in-nies
kollha ta' Ġuda li kienu Ġerusalem,
igħidulhom:
10 Hekk igħid Sennaħerib, sultan ta'
l-Assirja: Fiex tittamaw intom biex
tibqgħu hekk assedjati f'Ġerusalem?
11 Mhux qiegħed iqarraq bikom Ħeże-
kija biex jerħikom tmutu bil-ġuħ u bil-
għatx, billi jgħid: Il-Mulej, Alla tagħna,
jeħlisna minn id is-sultan ta' l-Assirja?
12 Mhux Ħeżekija kien li neħħielu
l-imqades tiegħu tal-għoljiet, u l-artali
tiegħu, u qal lil Ġuda u lil Ġerusalem:
Tqimu quddiem altar wieħed, u fuqu
taħarqu l-inċens?
13 Ma tafux x'għamilt jien u missir-
ijieti lill-ġnus kollha ta' pajjiżi oħra?
Kellhom ħila l-allat tal-ġnus ta' dawk il-
pajjiżi jeħilsu lil arthom minn idejja?
14 Min kien hemm fost l-allat kollha
ta' dawk il-ġnus, li qerdu għalkollox
missirijieti, li felaħ jeħles il-poplu tiegħu
minn idejja? U jiflaħ Alla tagħkom
jeħliskom minn idejja?
15 Għalhekk, issa, la tħallux lil Ħeże-
kija jqarraq bikom, u jmexxikom hekk
ħażin, u la temmnuhx għax l-ebda alla ta'
l-ebda ġens u saltna ma felaħ jeħles il-
poplu tiegħu minn idejja, u minn id
missirijieti: kemm anqas sa jeħliskom Alla
tagħkom minn idejja?
16 U l-qaddejja ta' Sennaħerib tkellmu
aktar kontra l-Mulej, Alla, u kontra l-
qaddej tiegħu Ħeżekija.
17 U Sennaħerib kiteb ukoll ittri biex
igħajjar il-Mulej, Alla ta' Iżrael, u jgħid
fuqu, billi qal: Bħalma allat il-ġnus ta'
pajjiżi oħra ma ħelsux il-popli tagħhom
minn idejja, hekk Alla ta' Ħeżekija ma
jeħlisx il-poplu tiegħu minn idejja.
18 Imbagħad għajtu b'leħen qawwi bil-
lhudi lill-poplu ta' Ġerusalem li kienu fuq
is-sur, biex ibeżżgħuhom, u jwerwruhom;
biex hekk jieħdu l-belt.
19 U tkellmu kontra Alla ta' Ġeru-
salem, bħalkieku kontra l-allat tal-popli
ta' l-art, xogħol idejn il-bniedem.
20 U talab Ħeżekija, is-sultan, u Isaija,
bin Amos, il-profeta, fuq dan, u għajtu
lejn is-sema.
21 U l-Mulej bagħat anġlu, u qered lil
kull gwerrier qalbieni, lil kull kmandant u
uffiċjal fil-kamp tas-sultan ta' l-Assirja.
U hekk raġa' lura miksi bil-mistħija lejn
artu. U xħin daħal f'dar Alla tiegħu, dawk
li kienu ħarġu minn ġewwinih qatluh
hemm bis-sejf.
22 Hekk il-Mulej ħeles lil Ħeżekija u
n-nies li kienu jgħammru f'Ġerusalem
minn id Sennaħerib, sultan ta' l-Assirja,
u minn id l-oħrajn kollha, u taħom il-
mistrieħ fuq kull naħa.
23 U ħafna ġiebu għotjiet lill-Mulej
f'Ġerusalem, u ħwejjeġ prezzjużi lil
Ħeżekija, sultan ta' Ġuda: u hekk intrafa'
f'għajnejn il-ġnus kollha wara dan.
24 F'dak iż-żmien Ħeżekija marad
marda tal-mewt; u talab lill-Mulej: u
l-Mulej kellmu, u tah għelm.
25 Iżda Ħeżekija ma raddx skond il-ġid
li sarlu: għax qalbu tkabbret, u għadab
il-Mulej waqa' fuqu, fuq Ġuda u fuq
Ġerusalem.
26 Madankollu Ħeżekija umilja l-
kburija ta' qalbu, sew hu u sew in-nies ta'
Ġerusalem, u ma ġiex fuqhom għadab il-
Mulej fi żmien Ħeżekija.
27 U Ħeżekija kellu għana u ġieħ
b'kotra kbira: u għamel teżori għall-fidda,
u għad-deheb, u għall-ħaġar prezzjuż, u

għall-fwejjaħ, u għat-tarkiet, u għall-
ħwejjeġ li jqumu ta' kull xorta.
28 U mħażen għall-prodotti tal-qamħ,
u għall-inbid ġdid, u għaż-żejt; u stalel
għal kull ġens ta' bhejjem, u mqawel għall-
imrieħel.
29 Barra minn dan, bena xi bliet għalih,
u kellu kotra ta' ngħaġ u baqar: għax
Alla tah proprjetà b'kotra kbira.
30 Kien Ħeżekija li sadd il-ftuħ fuqqani
ta' l-ilmijiet ta' Giħon, u ġerriehom l-isfel
lejn in-naħa tal-punent ta' belt David. U
Ħeżekija kellu r-riżq f'kulma għamel.
31 Madankollu, meta l-kapijiet ta'
Babel bagħtulu xi ambaxxaturi biex
jistħarrġu fuq il-għaġeb li kien sar fil-
pajjiż, Alla telqu waħdu, biex iġarrbu, u
jagħraf kulma kellu f'qalbu.
32 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Ħeżekija,
u l-egħmejjel tajba tiegħu, ara, huma
miktubin fid-dehra ta' Isaija, il-profeta,
bin Amos, u fi ktieb is-slaten ta' Ġuda u
ta' Iżrael.
33 U Ħeżekija raqad ma' missirijietu,
u difnuh fil-għoli ta' l-oqbra ta' wlied
David: u Ġuda kollu u n-nies kollha ta'
Ġerusalem tawh ġieħ f'mewtu. U saltan
Manasse, ibnu, floku.

33 Manasse kellu tnax-il sena meta sar
sultan, u dam isaltan ħamsa u
ħamsin sena f'Ġerusalem:
2 U għamel dak li hu ħażin f'għajnejn
il-Mulej, skond il-qżiżijiet tal-ġnus li l-
Mulej keċċa minn quddiem ulied Iżrael.
3 Għax hu raġa' bena l-imqades tal-
għoljiet li kien ġarraf Ħeżekija, missieru;
u waqqaf altari lill-Bagħlim, u għamel
Axerim, u ta qima lill-eżerċtu kollu tas-
sema, u qdiehom.
4 U bena wkoll altari f'dar il-Mulej, li
għaliha kien qal il-Mulej: F'Ġerusalem
ikun ismi għal dejjem.
5 U bena altari għall-eżerċtu kollu tas-
sema fiż-żewġ btieħi ta' dar il-Mulej.
6 U ġagħal lil uliedu jgħaddu min-nar
f'wied bin Hinnom: kien jeħber, u
jagħmel is-sħarijiet, u l-magħmul; daħħal
it-teħbir bil-mejtin u l-għarrafin: għamel
wisq ħażin f'għajnejn il-Mulej, biex
isaħħnu.
7 U qiegħed l-immaġini skolpita ta'
l-idolu li kien għamel f'dar Alla, li għaliha
Alla kien qal lil David, u lil Salamun,
ibnu: F'din id-dar u f'Ġerusalem, li jien
ħtart minn fost it-tribujiet kollha ta'
Iżrael, inqiegħed ismi għal dejjem.
8 U lanqas ma nħalli iżjed riġel Iżrael
jitwarrab minn fuq l-art li ridt nagħti lil
missirijietkom; biss jekk iqisu li jagħmlu
kulma ikkmandajthom skond il-liġi kollha,
u l-istatuti, u l-ordinanzi mogħtijin
permezz ta' Mosè.
9 U hekk Manasse ħareġ mit-triq lil
Ġuda u n-nies ta' Ġerusalem biex jagħmlu
l-ħażen aktar mill-ġnus li qered il-Mulej
minn quddiem ulied Iżrael.
10 U l-Mulej kellem lil Manasse, u lill-
poplu tiegħu: iżda ma ridux jisimgħu.
11 Għalhekk il-Mulej ġieb fuqhom il-
kapijiet ta' l-eżerċtu tas-sultan ta'l-Assirja,
u qabdu 'l Manasse bil-ħoloq, rabtuh bi
ktajjen tal-bronż, u ħaduh Babel.
12 U xħin kien fil-hemm, talab lill-
Mulej, Alla tiegħu, u umilja ruħu ħafna
quddiem Alla ta' missirijietu.
13 U talbu: u l-Mulej laqa' t-talba
tiegħu, u sama' t-tħannin tiegħu, u raġa'
ġiebu Ġerusalem f'saltnatu. Imbagħad
Manasse għaraf li l-Mulej hu Alla.
14 Issa wara dan, Manasse bena sur
in-naħa ta' barra ta' belt David, fuq in-
naħa tal-punent ta' Giħon, fil-wied, sa fejn
tidħol f'bieb dar il-ħut, u wasslu madwar
Għofel, u għollieh ħafna. Imbagħad
qiegħed kmandanti ta' l-eżerċtu fil-bliet
kollha bis-swar ta' Ġuda',
15 U neħħa l-allat barranin, u l-idolu
minn dar il-Mulej, u l-altari kollha li kien
bena fuq il-għolja ta' dar il-Mulej, u
f'Ġerusalem, u rmiehom barra mill-
belt.
16 U raġa' bena l-altar tal-Mulej, u
issagrifika fuqu sagrifiċċji tas-sliem, u
offerti ta' radd il-ħajr, u ordna lil Ġuda
biex jaqdu lill-Mulej, lil Alla ta' Iżrael.
17 Madankollu l-poplu baqa' jissagri-
fika fuq l-imqades tal-għoljiet, biss lill-
Mulej, Alla tagħhom.
18 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Manasse, u
t-talba tiegħu lejn Alla tiegħu, u kliem ir-
rajjin li kienu jkellmuh f'isem il-Mulej,
Alla ta' Iżrael, ara, dawn huma miktubin
fi Ktieb is-Slaten ta' Iżrael.
19 It-talba tiegħu wkoll, u kif kien
mismugħ minn Alla, u dnubietu kollha, u
ħtijietu kollha, u l-postijiet li fihom bena
mqades tal-għoljiet, u waqqaf l-Axerim u
l-immaġnijiet skolpiti, qabel ma kien
umiljat: ara, dawn huma miktubin fil-
ġrajja tar-rajjin.
20 U hekk Manasse raqad ma' missiri-
jietu, u difnuh f'daru: u Amon, ibnu,
saltan floku.
21 Amon kellu tnejn u għoxrin sena
meta beda jsaltan, u saltan sentejn
f'Ġerusalem.
22 Iżda għamel dak li hu ħażin f'għaj-
nejn il-Mulej, bħal ma għamel Manasse,
missieru: għax Amon issagrifika lill-
immaġnijiet skolpiti, li kien għamel
missieru, Manasse, u qdiehom.
23 U ma umiljax ruħu quddiem il-
Mulej, bħalma missieru, Manasse, umilja
ruħu; iżda Amon żied aktar id-dnub.
24 U l-qaddejja tiegħu għamlu kunfeffa
kontra tiegħu, u qatluh f'daru.
25 Iżda l-poplu tal-pajjiż qatel lil dawk
kollha li ikkonfeffaw kontra s-sultan

Amon; u n-nies tal-pajjiż għamlu sultan
lil Ġosija, ibnu, floku.

34 Ġosija kellu tminn snin meta beda
jsaltan, u wieħed u tletin sena dam
isaltan f'Ġerusalem.
2 U għamel dak li hu sewwa f'għajnejn
il-Mulej, u mexa fi triqat David, missieru,
u ma lewiex u la lejn il-lemin u la lejn
ix-xellug.
3 Għax fit-tminn sena tas-saltna tiegħu,
meta kien għadu żagħżugħ, beda jfittex 'l
Alla ta' David, missieru, u fis-sena tnax
beda jnaddaf lil Ġuda u lil Ġerusalem
mill-imqades tal-għoljiet, mill-Axerim, u
l-immaġnijiet skolpiti, u l-immaġnijiet
imdewba.
4 U ġarrfu quddiemu l-altari tal-
Bagħlim; u l-altari ta' l-inċens li kienu
fuqhom kissirhom u l-Axerim, u l-
immaġnijiet skolpiti, u l-immaġnijiet im-
dewba kissirhom, u għamilhom trab, u
xerred it-trab fuq l-oqbra ta' dawk li kienu
joffrulhom is-sagrifiċċji.
5 U l-għadam tal-qassisin ħaraq fuq
l-altari tagħhom, u naddaf lil Ġuda u lil
Ġerusalem.
6 U hekk għamel fil-bliet ta' Manasse,
u ta' Efrajm, u ta' Simgħon, u sa Naftali:
kullimkien, f'nofs il-ħerba tagħhom,
7 U ġarraf ukoll l-altari, u l-Axerim u
l-immaġnijiet skolpiti għamilhom trab, u
kisser l-altari ta' l-inċens kollha fl-art
kollha ta' Iżrael. Imbagħad raġa' lejn
Ġerusalem.
8 Issa fis-sena tmintax tas-saltna tiegħu,
wara li kien naddaf il-pajjiż, u dar il-
Mulej, bagħat lil Safan, bin Asalija, u lil
Magħseja,il-gvernatur tal-belt,u lil Ġowaħ,
bin Ġowaħaż, l-arkivista, biex isewwu dar
il-Mulej, Alla tiegħu.
9 U xħin ġew għand Ħilkija, il-qassis
il-kbir, tawh il-flus li kienu nġiebu f'dar
Alla, li kienu ġemgħu l-Leviti, għassiesa
tal-għatba, minn id Manasse u Efrajm,
u mill-bqija kollha ta' Iżrael, u minn Ġuda
kollu u Benjamin; u reġgħu lejn
Ġerusalem.
10 U tawhom f'idejn l-imgħallmin li
kellhom taħt idejhom ix-xogħol f'dar il-
Mulej, u dawn tawhom lill-ħaddiema li
kienu jaħdmu f'dar il-Mulej, biex isewwu
u jirfdu d-dar:
11 Tawhom lill-mastrudaxxi u lill-
bennejja biex jixtru ġebel maqtugħ u njam
għat-travi, u għat-tisqif tal-bini li s-slaten
ta' Ġuda ħallew jaqa' ħerba.
12 U dawk ir-rġiel kienu jagħmlu x-
xogħol tagħhom bil-fedeltà: u fuqhom
kellhom soprastanti lil Ġaħat u lil Għab-
dija, il-Leviti minn ulied Merari; u
Żakkarija, u Mesullam, minn ulied il-
Keħatin, biex imexxu x-xogħol, u dawk
kollha fost il-Leviti, li kienu abbli jdoqqu
strumenti tal-mużika.
13 Dawn kienu wkoll fuq ir-reffiegħa
tat-tagħbija, u kienu soprastanti fuq
il-ħaddiema kollha fuq kull xogħol. U
x'uħud mil-Leviti kienu segretarji, u
uffiċjali, u bewwieba.
14 Issa huma u joħorġu l-flus li nġiebu
f'dar il-Mulej, Ħilkija l-qassis sab ktieb
tal-liġi tal-Mulej mogħtija permezz ta'
Mosè.
15 U Ħilkija kellem lil Safan, is-
segretarju, qallu: Sibt ktieb il-liġi f'dar
il-Mulej. U Ħilkija ta l-ktieb lil Safan.
16 U Safan ġieb il-ktieb għand is-
sultan, u ta lis-sultan l-aħbar, billi qallu:
Kulma kien merħi f'idejn il-qaddejja
tiegħek, għamluh.
17 Huma ferrgħu l-flus li nsabu f'dar
il-Mulej, u tawhom f'idejn is-soprastanti,
u f'idejn il-ħaddiema.
18 Imbagħad Safan, is-segretarju,
għarraf lis-sultan, billi qallu: Ħilkija l-
qassis tani dal-ktieb. U Safan qara minnu
quddiem is-sultan.
19 U ġara, malli s-sultan sama' kliem
il-liġi, illi ċarrat ilbiesu.
20 U s-sultan ordna lil Ħilkija, u
lil Aħiqam, bin Safan, u lil Għabdon,
bin Mika, u lil Safan, is-segretarju, u
lil Għasaja, il-qaddej tas-sultan, billi
qallu:
21 Morru staqsu l-Mulej għalija, u għal
dawk li baqa' f'Iżrael u f'Ġuda, fuq kliem
il-ktieb li nsab; għax kbir hu għadab il-
Mulej li ssawwab fuqna, talli missirijietna
ma semgħux kelmet il-Mulej, biex jagħmlu
kulma hu miktub f'dan il-ktieb.
22 U Ħilkija, u dawk li kienu magħżulin
mis-sultan, marru għand Ħulda, il-
profetessa, mart Sallum, bin Tikwat, bin
Ħasra, li kien jarfa' l-ilbiesi; (issa hi
kienet tgħammar f'Ġerusalem, fit-tieni
kwartier:) u kellmuha fuq dan.
23 U weġbithom: Hekk igħid il-Mulej,
Alla ta' Iżrael: Għidu lir-raġel li bagħat-
kom għandi:
24 Hekk igħid il-Mulej: Ara, sa nġib
ħsara fuq dan il-post, u fuq min igħammar
fih, imqar is-saħtiet kollha li huma mik-
tubin fil-ktieb li qraw quddiem is-sultan
ta' Ġuda:
25 Talli telquni, u ħarqu l-inċens lilli
allat oħra, biex imasħnuni bl-egħmil
kollu ta' idejhom, għadbi jixgħel fuq dan
il-post, u ma jintefiex.
26 U lis-sultan ta' Ġuda, li bagħatkom
tistaqsu l-Mulej, hekk tgħidulu: Hekk
igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael, fuq il-kliem
li int smajt:
27 Talli reqqet qalbek, u int umiljajt
ruħek quddiem Alla, meta smajt kliemu
kontra dan il-post, u kontra n-nies li
jgħammru fih, u talli umiljajt ruħek
quddiemi, u qattajt ilbiesek, u bkejt

quddiemi, smajtek jien ukoll, igħid il-
Mulej.
28 Ara, sa niġbrok ma' missirijietek, u
tinġabar f'qabrek bis-sliem, u għajnejk
ma jarawx il-ħsara kollha li sa nġib fuq
dal-post, u fuq min igħammar fih. U
reġgħu ġiebu l-kelma lis-sultan.
29 Imbagħad is-sultan bagħat jiġma'
x-xjuħ kollha ta' Ġuda u Ġerusalem.
30 U s-sultan tala' dar il-Mulej, u r-
rġiel kollha ta' Ġuda, u dawk li kienu
jgħammru Ġerusalem, u l-qassisin, u
l-Leviti, u l-poplu kollu, mill-kbir sa
ż-żgħir: u qara fejn jisimgħuh il-kliem
kollu ta' ktieb il-għaqda li nsab f'dar il-
Mulej.
31 U s-sultan waqaf f'postu, u rabat
il-għaqda quddiem il-Mulej, li jimxu wara
l-Mulej, u li jħarsu l-kmandamenti tiegħu,
u x-xhidiet tiegħu, u l-istatuti tiegħu,
b'qalbu kollha, u b'ruħu kollha, biex
iseħħu kliem il-għaqda miktubin f'dan
il-ktieb.
32 Barra minn dan, ġagħal lil kull min
kien jinsab f'Ġerusalem u f'Benjamin li
jħarsu l-għaqda. U n-nies ta' Ġerusalem
għamlu skond il-għaqda t'Alla, Alla ta'
missirijiethom.
33 U Ġosija warrab il-qżiżijiet kollha
mill-artijiet kollha ta' wlied Iżrael, u
ġagħal lil kull min kien hemm f'Iżrael li
jaqdu l-Mulej, Alla tagħhom. U matul
ħajtu kollha ma warrbux minn wara
l-Mulej, Alla ta' missirijiethom.

35 Imbagħad Ġosija għamel f'Ġeru-
salem għid lill-Mulej: u qatlu l-ħaruf
tal-għid fl-erbatax ta' l-ewwel xahar.
2 U qiegħed il-qassisin fix-xogħol
tagħhom, u qawwielhom qalbhom għas-
servizz ta' dar il-Mulej.
3 U qal ukoll lil-Leviti, li kienu
jgħallmu lil Iżrael kollu, u li kienu
mqaddsin lill-Mulej: Qiegħdu l-arka
mqaddsa fid-dar li bena Salamun, bin
David, sultan ta' Iżrael; ma tibqax aktar
tagħbija fuq spallejkom: aqdu issa l-Mulej,
Alla tagħkom, u l-poplu tiegħu Iżrael.
4 U kunu mhejjijin skond djar missir-
ijietkom, fit-taqsimiet tagħkom, skond
il-kitba ta' David, sultan ta' Iżrael, u
skond il-kitba ta' Salamun, ibnu.
5 U oqogħdu fis-santwarju, skond it-
taqsimiet ta' djar il-missirijiet ta' ħutkom,
ulied il-poplu, u skond it-taqsima ta' dar
il-missirijiet tal-Leviti.
6 U hekk oqtlu l-ħaruf tal-għid, u
tqaddsu, u hejju lil ħutkom biex tagħmlu
skond kelmet il-Mulej mogħtija permezz
ta' Mosè.
7 U Ġosija ta lin-nies tal-poplu, lil kull
min kien hemm, imrieħel ta' ħrief u
gidjien, kollox għall-offerti tal-għid,
b'għadd ta' tletin elf, u tlitt elef gendus:
dawn kienu minn ġid is-sultan.
8 U l-prinċpijiet tiegħu taw minn
rajhom għotja lill-poplu, lill-qassisin u lil-
Leviti: Ħilkija u Żakkarija u Ġeħijel
l-uffiċjali l-kbar ta' dar Alla, taw lill-
qassisin għall-offerti tal-għid elfejn u sitt
mitt ħaruf mill-imrieħel, u tliet mitt
gendus.
9 Konanija wkoll, Semajja u Natanjel,
ħutu, u Ħasabja, u Gegħijel, u Ġożabad,
kapijiet tal-Leviti, taw lil-Leviti għall-għid
ħamest elef mill-imrieħel, u ħames mitt
gendus.
10 U hekk tqassam is-servizz, u l-
qassisin qagħdu f'posthom, u l-Leviti
fit-taqsimiet tagħhom, skond l-ordni tas-
sultan.
11 U qatlu l-ħaruf tal-għid, u l-qassisin
raxxu d-demm minn idejhom, fil-waqt li
l-Leviti kienu jisolħu l-vittmi.
12 U neħħew l-offerti tal-ħruq, biex
jagħtuhom lit-taqsimiet ta' djar il-missiri-
jiet tan-nies tal-poplu, biex joffruhom
lill-Mulej, bħal ma hu miktub fi Ktieb
Mosè. U hekk għamlu lill-gniedes.
13 U xwew il-ħaruf tal-għid fuq in-nar
skond il-liġi: iżda l-għotjiet l-oħra
mqaddsa sajruhom fil-borom, u f'kalda-
runi, u f'inħajjes, u għaġġlu qassmuhom
lin-nies kollha tal-poplu.
14 Imbagħad hejjew għalihom, u għall-
qassisin: għaliex il-qassisin, ulied Arun,
kienu qegħdin joffru l-offerti tal-ħruq u
x-xaħam sal-lejl; għalhekk il-Leviti hejjew
għalihom, u għall-qassisin, ulied Arun.
15 U l-għannejja, ulied Asaf, kienu
f'posthom skond l-ordni ta' David, u Asaf,
u Heman, u Ġedutun, raj is-sultan; u l-
bewwieba kienu f'kull bieb; ma kellhomx
għalfejn iwarrbu minn fuq xogħolhom,
għax ħuthom, il-Leviti, hejjew għalihom.
16 Hekk tqassam is-servizz kollu tal-
Mulej dak in-nhar, biex isir il-għid, u biex
joffru l-offerti tal-ħruq fuq l-altar tal-
Mulej, skond l-ordni tas-sultan Ġosija.
17 U wlied Iżrael, li kienu hemm,
għamlu l-għid f'dak iż-żmien, u għid
l-ażżmi għal sebat ijiem.
18 Qatt ma sar għid bħalu f'Iżrael minn
żmien Samwel, il-profeta; u lanqas ħadd
mis-slaten ta' Iżrael ma għamel għid bħal
dak li għamel Ġosija, u l-qassisin, u l-
Leviti, u Ġuda, u Iżrael kollha li kienu
hemm, u n-nies ta' Ġerusalem.
19 Fis-sena tmintax tas-saltna ta'
Ġosija sar dan il-għid.
20 Wara dan kollu, meta Ġosija kien
lesta t-tempju, Neko, sultan ta' l-Eġittu,
tala' biex jitqabad f'Karkemis ħdejn
l-Ewfrat: u Ġosija ħareġ kontra tiegħu.
21 Iżda Neko bagħatlu messaġġiera
jgħidulu: X'hemm bejni u bejnek, sultan
ta' Ġuda? Ma ġejtx għalik illum, iżda

għad-dar li magħha għandi t-taqbida: u
Alla ordnali ngħaġġel: ara li ma teħodhiex
kontra Alla, li qiegħed miegħi, li ma
jeqirdikx.
22 Madankollu Ġosija ma riedx jarġa'
lura minnu, iżda ħeba wiċċu, biex jitqabad
miegħu, u ma samax kliem Neko minn
fomm Alla, u ġie fil-wied ta' Meġiddo biex
jitqabad.
23 U l-arċiera ġibdu fuq is-sultan
Ġosija; u s-sultan qal lill-qaddejja tiegħu:
Neħħuni; għax miġruħ ħafna.
24 Għalhekk il-qaddejja tiegħu
neħħewh mill-mirkeb, u għabbewh fuq
mirkeb ieħor li kellu; u wassluh Ġeru-
salem, u miet, u kien midfun f'wieħed
mill-oqbra ta' missirijietu. U Ġuda kollu
u Ġerusalem bkew lil Ġosija.
25 U Ġeremija għanna għanja ta' biki
għal Ġosija: u l-għannejja rġiel u l-
għannejja nisa kollha fil-għana tagħhom
ta' biki għannew lil Ġosija sa llum, u
għamluha drawwa f'Iżrael: u, ara, huma
miktubin fi Ktieb il-Biki.
26 Il-bqija ta' l-atti ta' Ġosija u l-
egħmejjel tiegħu tajba bħalma hu miktub
fil-liġi tal-Mulej,
27 U l-ġrajja tiegħu, l-ewwelin u l-
aħħarin, huma miktuba fi ktieb is-slaten
ta' Iżrael u ta' Ġuda.

36 Imbagħad in-nies tal-pajjiż ħadu lil
Ġeħowaħaż, bin Ġosija, u għamluh
sultan f'Ġerusalem flok missieru.
2 Tlieta u għoxrin sena kellu Ġeħow-
aħaż meta sar sultan, u saltan tliet xhur
f'Ġerusalem.
3 U s-sultan ta' l-Eġittu neħħieh mis-
saltna f'Ġerusalem, u għabba l-pajjiż bi
ħlas ta' mitt talent fidda, u talent deheb.
4 U s-sultan ta' l-Eġittu għamel sultan
fuq Ġuda u Ġerusalem lil Eljakim, ħuh, u
biddillu ismu f'Ġeħojakim, u Neko qabad
lil Ġeħowaħaż, ħuh, u ħadu l-Eġittu.
5 U Ġeħojakim kellu ħamsa u għoxrin
sena meta sar sultan, u saltan ħdax-il sena
f'Ġerusalem: u għamel dak li hu ħażin
f'għajnejn il-Mulej, Alla tiegħu.
6 Għalih tala' Nebukadnessar, sultan
ta' Babel, u rabtu bi ktajjen tal-bronż biex
jieħdu Babel.
7 Nebukadnessar ġarr ukoll lejn Babel
xi ħwejjeġ ta' dar il-Mulej, u qegħidhom
fit-tempju tiegħu f'Babel.
8 Issa l-bqija ta' l-atti ta' Ġeħojakim,
u l-qżiżijiet li għamel, u dak li ġara fuqu,
ara, huma miktubin fi Ktieb is-Slaten ta'
Iżrael u ta' Ġuda. U Ġeħojakin, ibnu, sar
sultan floku.
9 Ġeħojakin kellu tminn snin meta sar
sultan, u tliet xhur u għaxart ijiem saltan
f'Ġerusalem: u għamel dak li hu ħażin
f'għajnejn il-Mulej.
10 Fil-bidu tas-sena, is-sultan Nebuk-
adnessar bagħat iġorru, u ħadu lejn
Babel mal-ħwejjeġ ta' siwi kbir ta' dar
il-Mulej, u għamel sultan fuq Ġuda u
Ġerusalem lil Sedekija, ħuh.
11 Sedekija kellu wieħed u għoxrin sena
meta sar sultan, u saltan ħdax-il sena
f'Ġerusalem.
12 U għamel dak li hu ħażin f'għajnejn
il-Mulej, Alla tiegħu, u ma umiljax ruħu
quddiem Ġeremija, il-profeta, li kien
ikelmu kliem minn fomm il-Mulej.
13 U xxewwex ukoll għas-sultan Ne-
bukadnessar, li kien ġagħlu jaħlef b'Alla;
u qajjem rasu, u webbes qalbu, biex ma
jarġax idur lejn il-Mulej, Alla ta' Iżrael.
14 Barra minn dan, il-kapijiet kollha
tal-qassisin, u l-poplu, żiedu jidinbu bħad-
dnubiet koroh kollha tal-ġnus, u niġġsu
dar il-Mulej, li kien qaddes f'Ġerusalem.
15 U l-Mulej, Alla ta' missirijiethom,
wissiehom bosta drabi permezz tal-
messaġġiera tiegħu, għax hu tħassar il-
poplu tiegħu u l-agħmara tiegħu;
16 Iżda huma ddieħku bil-messaġġiera
t'Alla, u maqdru kliemu, u żebilħu
l-profeti tiegħu, sakemm wasal għadab
il-Mulej għall-poplu tiegħu, fejn ma kienx
hemm aktar rimedju.
17 Għalhekk ġieb għal fuqhom is-
sultan tal-Kaldin, li qatel iż-żgħażagħ
tagħhom bis-sejf f'dar is-santwarju tagħ-
hom, u ma kellu l-ebda ħniena u la għaż-
żagħżugħ u la għaż-żagħżugħa, u la
għax-xiħ, u la għall-ixjieb: reħa lil kulħadd
f'idejh.
18 U l-ħwejjeġ kollha ta' dar Alla, il-
kbar u ż-żgħar, u t-teżori ta' dar il-Mulej,
u t-teżori tas-sultan, u tal-kapijiet tiegħu,
Nebukadnessar ġarrhom kollha lejn Babel.
19 U ħarqu dar Alla, u ġarrfu s-sur ta'
Ġerusalem, u ħarqu l-palazzi tagħha
kollha bin-nar, u qerdu l-ħwejjeġ kollha
tagħha ta' siwi kbir.
20 U lil dawk kollha li ħelsu mis-sejf,
Nebukadnessar ħadhom fil-jasar f'Babel;
fejn kienu lsiera tiegħu, u ta' wliedu sas-
saltna tal-ħakma tal-Persja:
21 Biex isseħħ kelmet il-Mulej b'fomm
Ġeremija, sakemm l-art tgawdi sibtijietha:
tistrieħ l-art żmien il-ħerba kollu, sama
jintemmu sebgħin sena.
22 Issa fl-ewwel sena ta' Ċiru, sultan
tal-Persja, biex isseħħ kelmet il-Mulej
b'fomm Ġeremija, il-Mulej qajjem l-
ispirtu ta' Ċiru, sultan tal-Persja, biex
ixandar proklama f'saltnatu kollha, u
bil-miktub ukoll, li tgħid:
23 Hekk igħid Ċiru, sultan tal-Persja:
Il-Mulej, Alla tas-sema, tani s-saltniet
kollha ta' l-art, u hu ordnali biex nibnilu
dar f'Ġerusalem, li hi f'Ġuda. Min fost-
kom hu mill-poplu kollu tiegħu? Ħa jkun
miegħu l-Mulej, Alla tiegħu, u ħa jitla'!

# Ktieb Esdra

1 Issa fl-ewwel sena ta' Ċiru, sultan tal-Persja, biex isseħħ kelmet il-Mulej b'fomm Ġeremija, il-Mulej qajjem l-ispirtu ta' Ċiru, sultan tal-Persja, biex ixandar proklama f'saltnatu kollha, u bil-miktub ukoll, li tgħid:

2 Hekk igħid Ċiru, sultan tal-Persja: Il-Mulej, Alla tas-sema, tani s-saltniet kollha ta' l-art, u ordnali biex nibnilu dar f'Ġerusalem, li hi f'Ġuda.

3 Min fostkom hu mill-poplu tiegħu kollu, ħa jkun Alla tiegħu miegħu! Ħa jitla' Ġerusalem, li hi f'Ġuda, u jibni dar il-Mulej, Alla ta' Iżrael. Hu Alla li qiegħed Ġerusalem.

4 U kull min jibqa' f'xi post fejn igħammar, ħa jgħinuh in-nies ta' dak il-post bil-fidda, u bid-deheb, u bil-ġid, u bil-bhejjem, barra mill-għotjiet minn rajhom għal dar Alla li hi f'Ġerusalem.

5 Imbagħad qamu l-kapijiet ta' djar il-missirijiet ta' Ġuda u Benjamin, u l-qassisin, u l-Leviti, ma' dawk kollha li Alla qanqlilhom l-ispirtu tagħhom, biex jitilgħu jibnu dar il-Mulej, li hi f'Ġerusalem.

6 U l-ġirien tagħhom kollha għenuhom bi ħwejjeġ tal-fidda, b'deheb, b'ġid, b'bhejjem, u bi ħwejjeġ prezzjużi, barra mill-għotjiet li tawhom minn rajhom.

7 U s-sultan Ċiru ħareġ ukoll it-tagħmiriet ta' dar il-Mulej, li Nebukadnessar kien ġarrhom minn Ġerusalem, u li kien qegħidhom f'dar l-allat tiegħu.

8 U Ċiru, sultan tal-Persja, ħariġhom b'id Mitredat, it-teżurier, u dan għaddhom lil Sesbassar, il-prinċep ta' Ġuda.

9 Issa dan kien il-għadd tagħhom: tletin dixx tad-deheb, elf dixx tal-fidda, disgħa u għoxrin sikkina,

10 Tletin bieqja tad-deheb, bwieqi tal-fidda sekonda ordni erba' mija u għaxra, u ħwejjeġ oħra elf.

11 Il-ħwejjeġ kollha tad-deheb u tal-fidda kienu ħamest elef u erba' mija. Dawn kollha tellagħhom Sesbassar, meta dawk li ttieħdu fil-jasar ittellgħu minn Babel għal Ġerusalem.

2 Issa dawn huma wlied il-provinċja li telgħu mill-jasar, li kien jassarhom Nebukadnessar, sultan ta' Babel f'Babel, u reġgħu lejn Ġerusalem u Ġuda, kull wieħed lejn beltu.

2 Dawn ġew ma' Żerubbabel: Ġeswa, Neħemija, Xeraja, Regħlaja, Mordekaj, Bilsan, Mispar, Bigwaj, Reħum, Bagħna. Għadd ir-rġiel tal-poplu ta' Iżrael:

3 Ulied Pargħos, elfejn mija u tnejn u sebgħin;

4 Ulied Sefatja, tliet mija u tnejn u sebgħin;

5 Ulied Araħ, seba mija u ħamsa u sebgħin;

6 Ulied Paħat-Mowab, minn ulied Ġeswa u Ġowab, elfejn tminn mija u tnax;

7 Ulied Għelam, elf mitejn u erbgħa u ħamsin;

8 Ulied Żattu, disa' mija u ħamsa u erbgħin;

9 Ulied Żakkaj, seba' mija u sittin;

10 Ulied Bani, sitt mija tnejn u erbgħin;

11 Ulied Bebaj, sitt mija u tlieta u għoxrin;

12 Ulied Għażgad, elf mitejn u tnejn u għoxrin;

13 Ulied Adoniqam, sitt mija u sitta u sittin;

14 Ulied Bigwaj, elfejn u sitta u ħamsin;

15 Ulied Għadin, erba' mija u erbgħa u ħamsin;

16 Ulied Ater, minn Ħeżekija, tmienja u disgħin;

17 Ulied Besaj, tliet mija u tlieta u għoxrin;

18 Ulied Ġoraħ, mija u tnax;

19 Ulied Ħasum, mitejn u tlieta u għoxrin;

20 Ulied Gibbar, ħamsa u disgħin;

21 Ulied Betlehem, mija u tlieta u għoxrin;

22 Ir-rġiel ta' Netofa, sitta u ħamsin;

23 Ir-rġiel ta' Għanatot, mija u tmienja u għoxrin;

24 Ulied Għażmewt, tnejn u erbgħin;

25 Ulied Kirjat-Għarim, Kefira u Birot, seba' mija u tlieta u erbgħin;

26 Ulied Rama u Geba', sitt mija u wieħed u għoxrin;

27 Ir-rġiel ta' Mikmas, mija u tnejn u għoxrin;

28 Ir-rġiel ta' Betel u Għaj, mitejn u tlieta u għoxrin;

29 Ulied Nebo, tnejn u ħamsin;

30 Ulied Magbis, mija u sitta u ħamsin;

31 Ulied Għelam l-ieħor, elf mitejn u erbgħa u ħamsin;

32 Ulied Ħarim, tliet mija u għoxrin;

33 Ulied Lod, Ħadid, u Ono, seba' mija u ħamsa u għoxrin;

34 Ulied Ġerko, tliet mija u ħamsa u erbgħin;

35 Ulied Sênah, tlitt elef sitt mija u
tletin.
36 Il-qassisin: ulied Ġedajja, minn
dar Ġeswa, disa' mija u tlieta u sebgħin;
37 Ulied Immer, elf u tnejn u ħamsin;
38 Ulied Pasħur, elf mitejn u sebgħa u
erbgħin;
39 Ulied Ħarim, elf u sbatax;
40 Il-Leviti: ulied Ġeswa u Kadmijel,
minn ulied Ħodawja, erbgħa u sebgħin.
41 Il-għannejja: ulied Asaf, mija u
tmienja u għoxrin.
42 Ulied il-bewwieba: ulied Sallum,
ulied Ater, ulied Talmon, ulied Għaqqub,
ulied Ħatita, ulied Sobaj, mija u disgħa u
tletin b'kollox.
43 In-Netinin: ulied Siħa, ulied Ħasufa,
ulied Tabbagħot,
44 Ulied Keros, ulied Sigħaha, ulied
Padon,
45 Ulied Lebana, ulied Ħagaba, ulied
Għaqqub,
46 Ulied Ħagab, ulied Salmaj, ulied
Ħanan,
47 Ulied Giddel, ulied Gaħar, ulied
Raja,
48 Ulied Resin, ulied Nekoda, ulied
Gażżam,
49 Ulied Għużża, ulied Paseħa, ulied
Besaj,
50 Ulied Asna, ulied Megħunim, ulied
Nefisim,
51 Ulied Baqbuq, ulied Ħaqufa, ulied
Ħarħur,
52 Ulied Baslut, ulied Meħida, ulied
Ħarsa,
53 Ulied Barkos, ulied Sisra, ulied
Tamah,
54 Ulied Nesija, ulied Ħatifa.
55 Ulied il-qaddejja ta' Salamun: ulied
Sotaj, ulied Soferet, ulied Peruda,
56 Ulied Ġagħla, ulied Darqon, ulied
Giddel,
57 Ulied Sefatja, ulied Ħattil, ulied
Pokret-Ħasbajim, ulied Ami.
58 In-Netinin kollha, u wlied il-
qaddeja ta' Salamun, kienu tliet mija u
tnejn u disgħin.
59 Issa dawn huma li telgħu minn Tell-
Melaħ, Tell-Ħarsa, Kerub, Addan,
Immer: iżda ma setgħux igħarrfu b'dar
missirijiethom, u nisilhom, jekk kinux
minn dar Iżrael:
60 Ulied Delaja, ulied Tobija, ulied
Neqoda, sitt mija u tnejn u ħamsin.
61 U wlied il-qassisin: ulied Ħabajja,
ulied Kos, ulied Barżellaj; li kien ħa
b'martu waħda mill-bniet ta' Barżellaj il-
Gilgħadi, u ssemma b'isimhom.
62 Dawn fittxu kitbet nisilhom, imma
ma nsabux; għalhekk kienu meqjusin
bħala mniġġsin, u tneħħew mis-saċerdozju.
63 U t-Tirsata qalilhom, li ma jiklux
mill-ħwejjeġ l-aktar qaddisa sakemm ikun
hemm qassis għall-Urim u t-Tummin.
64 Il-ġemgħa kollha f'daqqa kienu
tnejn u erbgħin elf u tliet mija u sittin,
65 Barra mill-qaddejja rġiel u l-
qaddejja nisa tagħhom, li kienu sebat elef
u tliet mija u sebgħa u tletin; u kellhom
mitejn għannejja rġiel u għannejja nisa.
66 Iż-żwiemel tagħhom kienu seba'
mija u sitta u tletin; il-bgħula tagħhom
mitejn u ħamsa u erbgħin;
67 L-iġmla tagħhom erba' mija u
ħamsa u tletin; il-ħmir tagħhom sitt elef u
seba' mija u għoxrin.
68 U x'uħud mill-kapijiet ta' djar il-
missirijiet, meta waslu f'dar il-Mulej, li hi
f'Ġerusalem, taw minn rajhom għotjiet lil
dar Alla biex tarġa' titwaqqaf fuq il-post
li kellha qabel,
69 Taw skond ħilithom għall-ġabra
għax-xogħol wieħed u sittin elf darik
tad-deheb, ħamest elef man tal-fidda, u
mitt libsa tal-qassisin.
70 U hekk il-qassisin u l-Leviti, u
x'uħud mill-poplu, u l-għannejja, u l-
bewwieba, u n-Netinin, għammru fil-bliet
tagħhom; u Iżrael kollu fi bliethom.

3 Issa, meta wasal is-seba' xahar, u
wlied Iżrael kienu fi bliethom, il-poplu
nġama' bħal raġel wieħed f'Ġerusalem.
2 Imbagħad qam Ġeswa, bin Ġosadak,
u ħutu l-qassisin, u Żerubbabel, bin Xalti-
jel, u ħutu, u bnew l-altar t'Alla ta' Iżrael,
biex joffru fuqu offerti maħruqa, kif inhu
miktub fil-liġi ta' Mosè, ir-raġel t'Alla.
3 U waqqfu l-altar fuq is-sisien tiegħu;
għax kien ġie fuqhom biża' mill-ġnus ta'
dawk l-artijiet: u offrew fuqu offerti
maħruqa lill-Mulej, offerti maħruqa fil-
għodu u filgħaxija.
4 U għamlu wkoll għid l-egħrejjex, kif
inhu miktub, u offrew l-offerti maħruqa
kuljum bil-għadd, kif għandu jsir, ta'
kuljum f'jumu.
5 U wara dan kien hemm offerti
maħruqa dejjem, l-offerti fil-qamar ġdid,
u f'kull għid imqaddes tal-Mulej, u dawk
ta' kull min kien jagħmel minn rajh offerti
lill-Mulej.
6 Mill-ewwel jum tas-seba' xahar bdew
joffru offerti maħruqa lill-Mulej. Iżda t-
tempju tal-Mulej kien għadu mhux
imsejjes.
7 U taw il-flus ukoll lill-ħaddiema tal-
ġebel, u lill-mastrudaxxi, u ikel, u xorb, u
żejt lis-Sidonin, u lit-Tirin, biex iġibu njam
taċ-ċedru mil-Libanu bil-baħar sa Ġaffa,
skond il-permess li tahom Ċiru, sultan
tal-Persja.
8 Issa fit-tieni sena wara li ġew lejn
dar Alla f'Ġerusalem, fit-tieni xahar,
Żerubbabel, bin Xaltijel, u Ġeswa, bin
Ġosadak, u l-bqija ta' ħuthom il-qassisin
u l-Leviti, u dawk kollha li ġew Ġerusalem
mill-jasar bdew ix-xogħol, u qiegħdu l-

Leviti, minn għoxrin sena 'l fuq, biex
jieħdu ħsieb ix-xogħol ta' dar il-Mulej.
9 Imbagħad qam Ġeswa ma' wliedu,
u ħutu, Kadmijiel u wliedu, ulied Ġuda,
bħal raġel wieħed, biex jieħdu ħsieb il-
ħaddiema f'dar Alla: ulied Ħenadad, ma'
wliedhom u ħuthom il-Leviti.
10 U meta l-bennejja sejsu t-tempju
tal-Mulej, qiegħdu l-qassisin libsin ilbies-
hom, bit-trombi, u l-Leviti, ulied Asaf,
biċ-ċimbli, biex ifaħħru l-Mulej, skond
l-ordni ta' David, sultan ta' Iżrael.
11 U kienu jgħannu flimkien, ifaħħru
u jiżżuħajr lill-Mulej, billi jgħidu: Għax
hu tajjeb, għax għal dejjem iddum il-
ħniena tiegħu fuq Iżrael. U l-poplu kollu
għajjat għajta kbira, huma u jfaħħru
l-Mulej, għax issejset dar il-Mulej.
12 Iżda ħafna mill-qassisin, u l-Leviti,
u l-kapijiet ta' djar il-missirijiet, ix-xjuħ li
kienu raw l-ewwel tempju, meta din id-dar
issejset quddiem għajnejhom, bkew
b'leħen qawwi; u ħafna għollew leħinhom
igħajtu bil-ferħ:
13 Hekk li l-poplu ma kienx jista'
jagħraf leħen l-agħjat ta' ferħ u leħen il-
biki tan-nies: għax il-poplu kien igħajjat
agħjat kbir, u l-ħoss kien jinstama' mill-
bogħod.

4 Issa meta l-egħdewwa ta' Ġuda u
Benjamin semgħu li wlied il-jasar
kienu jibnu t-tempju lill-Mulej, Alla ta'
Iżrael;
2 Resqu lejn Żerubbabel, u lejn il-
kapijiet ta' djar il-missirijiet, u qalulhom:
Ħa nibnu magħkom: għax aħna bħalkom
infittxu lil Alla tagħkom; u lilu aħna ilna
nissagrifikaw minn żmien Esar-Ħaddon,
sultan ta' l-Assirja, li ġiebna hawn.
3 Iżda Żerubbabel, u Ġeswa, u l-bqija
tal-kapijiet ta' djar il-missirijiet ta' Iżrael
qalulhom: Mhux intom u aħna nibnu dar
lil Alla tagħna; imma aħna weħidna nibnu
lill-Mulej, Alla ta' Iżrael, bħalma Ċiru,
sultan tal-Persja, ordnalna.
4 Imbagħad il-poplu tal-pajjiż beda
jaqta' qalb il-poplu ta' Ġuda, u jbeżżgħu-
hom jibnu.
5 U krew kunsilieri kontra tagħhom
biex ixejnulhom ħsiebhom, iż-żmien kollu
ta' Ċiru, sultan tal-Persja, u sas-saltna ta'
Darijus, sultan tal-Persja.
6 U fi żmien is-saltna t'Aħasweros, fil-
bidu ta' saltnatu, kitbulu akkuża kontra
n-nies ta' Ġuda u ta' Ġerusalem.
7 U fi żmien Artaserses, Bislam,
Mitredat, Tabêl, u l-bqija ta' sħabhom,
kitbu lil Artaserses, sultan tal-Persja; u
l-kitba ta' l-ittra kienet miktuba bl-Arami,
u mfissra bl-Arami.
8 Reħum, il-kmandant, u Simsaj, is-
segretarju, kitbu ittra kontra Ġerusalem
lil Artaserses is-sultan, hekk:
9 Imbagħad kiteb Reħum, il-kmandant,
u Simsaj, is-segretarju, u l-bqija ta'
sħabhom, id-Dinin, l-Afarsatkin, it-Tar-
pelin, l-Afarsin, l-Arkevin, il-Babelin,
is-Susin, id-Deħavin, u l-Elamin,
10 U l-bqija tal-ġnus li l-kbir u l-
imsemmi Osnaffar kien ħadhom fil-jasar,
u qegħidhom igħammru fi bliet Samari-
ja, u fl-oħrajn ta' 'l hemm mix-xmara,
u issa
11 Din hi l-kopja ta' l-ittra li bagħtulu:
Lis-sultan Artaserses: Il-qaddejja tiegħek,
in-nies tan-naħa l-oħra tax-xmara, u issa,
12 Ħa jkun jaf is-sultan li l-Lhud li
telgħu minn għandek, u waslu fostna
Ġerusalem, qegħdin jerġgħu jibnu l-belt
xewwiexa u ħażina, u jtellgħu s-swar
tagħha, u jsewwu s-sisien tagħha.
13 Ħa jkun jaf mela s-sultan, li jekk dil-
belt targa' tinbena, u jitwaqqfu s-swar,
ma jagħtux għotjiet, ħaraġ u taxxi, u hekk
it-teżor tas-slaten ibati.
14 Issa billi aħna fis-servizz tal-palazz,
u ma jixirqilniex naraw għajb is-sultan,
qegħdin nagħrfu lis-sultan,
15 Biex ifittxu fi ktieb it-tifkiriet ta'
missirijietek. Int issib fi ktieb it-tifkiriet,
u ssir taf li dil-belt hi belt xewwiexa, u ta'
ħsara lis-slaten u l-provinċji, u li t-tixwix
qam ġewwa fiha minn żmien ilu: għalhekk
dik il-belt ġarrfuha.
16 Aħna ngħarrfu s-sultan, li jekk dil-
belt targa' tinbena, u s-swar tagħha
jitwaqqfu, int ma jkollok l-ebda sehem
fil-provinċja 'l hinn mix-xmara.
17 Imbagħad is-sultan bagħat tweġiba
lil Reħum, il-kmandant, u lil Simsaj, is-
segretarju, u lill-bqija ta' sħabhom li
jgħammru f'Samarija, u l-bqija tal-
provinċji 'l hinn mix-xmara: Sliem. U
issa
18 L-ittra li bgħattulna nqrat imfissra
quddiemi.
19 U jien tajt ordni, u sar tiftix, u sabu
li dil-belt minn żmien ilu qamet għas-
slaten, u li sar fiha tixwix u rvellijiet.
20 U slaten qawwija ħakmu fuq Ġeru-
salem, u saltnu fuq il-provinċji kollha 'l
hinn mix-xmara, li lilhom kienu jitħallsu
għotjiet, ħaraġ u taxxi.
21 Oħorġu issa u agħtu ordni biex dawn
l-irġiel iwaqqfu x-xogħol, u li dil-belt ma
tarġax tinbena, sama toħroġ ordni minni.
22 U qisu issa li ma tonqsux intom li
tagħmlu dan: għax għandu jiżdied il-għajb
mal-ħsara tas-slaten?
23 Issa meta l-kopja ta' l-ittra tas-sultan
Artaserses inqrat quddiem Reħum, u
Simsaj, is-segretarju, u sħabhom, marru
bil-għaġla Ġerusalem fuq il-Lhud, u
waqqfuhom bis-saħħa u l-qawwa.
24 Imbagħad twaqqaf ix-xogħol ta' dar
Alla f'Ġerusalem, u dam wieqaf sat-tieni
sena tas-saltna ta' Darijus, sultan tal-
Persja.

5 Imbagħad il-profeti, Ħaggaj il-profeta, u Żakkarija, bin Għiddo, ħabbru lil-Lhud li kienu f'Ġuda u Ġerusalem f'isem Alla ta' Iżrael.
2 Imbagħad qam Żerubbabel, bin Xaltijel, u Ġeswa, bin Ġosadak, u bdew jibnu dar Alla li hi f'Ġerusalem: u magħhom kienu l-profeti t'Alla, li kienu jgħinuhom.
3 Dak iż-żmien ġie għandhom Tattenaj, il-gvernatur tal-provinċja 'l hinn mix-xmara, u Setar-Bożnaj, u sħabhom, u kelmuhom hekk: Min qabbadkom tibnu did-dar, u twaqqfu dawn is-swar?
4 Imbagħad aħna weġibniehom hekk: Min huma l-ismijiet tar-rġiel li qegħdin jibnu dal-bini?
5 Imma għajn Alla tagħhom kienet fuq il-kbarat tal-Lhud, u ma waqqfuhomx sa ma tasal l-aħbar lil Darijus, u mbagħad jagħtuhom tweġiba bil-miktub fuq dil-ħaġa.
6 Din hi l-kopja ta' l-ittra li bagħat Tattenaj, il-gvernatur tal-provinċja 'l hinn mix-xmara, u Setar-Bożnaj, u sħabu l-Afarsatkin tan-naħa l-oħra tax-xmara, lis-sultan Darijus:
7 Bagħtulu ittra, li fiha kien hemm miktub hekk: Lil Darijus is-sultan, is-sliem kollu!
8 Ikun magħruf lis-sultan, li aħna morna fil-provinċja ta' Ġuda, lejn dar Alla l-kbir, li qiegħda tinbena b'ġebel kbir, u jitwaħħlu travi fil-ħitan, u dax-xogħol qiegħed jinħadem bir-reqqa, u miexi 'l quddiem f'idejhom.
9 Imbagħad staqsejna lil dawk il-kbarat, u għidnielhom hekk: Min qabbadkom terġgħu tibnu did-dar u twaqqfu dawn is-swar?
10 Staqsejniehom ismijiethom ukoll biex ngħarrfuk u niktbu isem ir-rġiel li huma l-kapijiet tagħhom.
11 U din hi t-tweġiba li tawna: Aħna qaddejja t'Alla tas-sema u ta' l-art, u qegħdin nerġgħu nibnu did-dar li kienet mibnija ħafna snin ilu, li kien bnieha u temmha sultan kbir ta' Iżrael.
12 Iżda wara dan missirijietna għaddbu 'l Alla tas-sema, u telaqhom f'id Nebukadnessar, sultan ta' Babel, il-Kaldew, li ġarraf did-dar, u ħa fil-jasar il-poplu lejn Babel.
13 Imma fl-ewwel sena ta' Ċiru, sultan ta' Babel, Ċiru s-sultan ta ordni li targa' tinbena did-dar t'Alla.
14 U s-sultan Ċiru ħa wkoll mit-tempju ta' Babel it-tagħmiriet tad-deheb u tal-fidda mid-dar t'Alla, li Nebukadnessar kien ħa mit-tempju li kien f'Ġerusalem, u ġiebhom fit-tempju ta' Babel; dawn Ċiru s-sultan ħariġhom mit-tempju ta' Babel, u kienu mogħtijin lil wieħed li ismu kien Sesbassar, u li kien għamlu gvernatur.
15 U qallu: Ħu dawn it-tagħmiriet, mur qegħidhom fit-tempju ta' Ġerusalem, u ħa targa' tinbena dar Alla f'postha.
16 Imbagħad ġie dak Sesbassar, u qiegħed is-sisien ta' dar Alla li hi f'Ġerusalem. Minn dak iż-żmien sa issa ilha tinbena, iżda għadha mhix mitmuma.
17 U issa, jekk jogħġob lis-sultan, ħa jfittxu f'dar it-teżori tas-sultan li hemm f'Babel, jekk hux hekk, li minn Ċiru s-sultan ħarġet ordni biex targa' tinbena did-dar t'Alla f'Ġerusalem; u ħa jibagħtilna s-sultan ir-rieda tiegħu fuq dan.

6 Imbagħad Darijus is-sultan ordna li jfittxu f'dar l-arkivji, fejn kienu merfugħin it-teżori f'Babel.
2 U nsab f'Aħmeta, fil-kastell li hemm fil-provinċja ta' Medja, romblu, li ġo fih kien miktub hekk:
3 Fl-ewwel sena ta' Ċiru s-sultan, Ċiru s-sultan ħareġ dan id-digriet fuq dar Alla f'Ġerusalem: Ħa targa' tinbena d-dar, il-post fejn joffru s-sagrifiċċji, u ħa jitqiegħdu bis-sħiħ is-sisien tagħha; il-għoli tagħha jkun sittin driegħ, u l-wisa' tagħha sittin driegħ;
4 Bi tlitt isfuf ta' ġebel kbir, u saff ta' njam ġdid: u ħa tingħata n-nefqa minn dar is-sultan:
5 U ħa jirtaddu wkoll it-tagħmiriet ta' dar Alla, tad-deheb u tal-fidda, li Nebukadnessar kien ħadhom mit-tempju li hu f'Ġerusalem, u ġiebhom f'Babel, u jmorru fit-tempju li hu f'Ġerusalem, fil-post li kienu qabel, u jitqiegħdu f'dar Alla.
6 Għalhekk issa int, Tattenaj, gvernatur tal-provinċja 'il hinn mix-xmara, u int, Setar-Bożnaj, u sħabek l-Afarsatkin, li huma 'l hinn mix-xmara, tbiegħdu minn hemm.
7 Ħalluh isir ix-xogħol ta' dik id-dar t'Alla; il-gvernatur tal-Lhud u l-kbarat tal-Lhud ħa jerġgħu jibnu did-dar t'Alla fil-post li kienet qabel.
8 U din hi l-ordni li jien nagħti x'għandkom tagħmlu ma' dawk il-kbarat tal-Lhud biex jerġgħu jibnu did-dar t'Alla: in-nefqa kollha tkun imħallsa, bla telf ta' żmien, minn imwiel is-sultan, u mill-ħaraġ tal-provinċji 'l hinn mix-xmara, lil dawk l-irġiel biex ma jiqfux.
9 U kulma jinħtieġ għall-offerti tal-ħruq lil Alla tas-sema: għoġiela, u kbiex, u ħrief; u qamħ, u melħ, u nbid, u żejt, ħa jingħataw lill-qassisin li huma f'Ġerusalem, skond il-kelma tagħhom, minn jum għal jum, u ma jehdewx:
10 Biex joffru sagrifiċċji ta' riħa tfuħ lil Alla tas-sema, u jitolbu għall-ħajja tas-sultan, u ta' wliedu.
11 U jien tajt ordni, li kull min ibiddel dil-kelma, jinqala' travu minn daru, u jitgħallaq marbut miegħu; u daru ħa ssir miżbla minħabba dan.

12 U Alla li għamel li ismu jgħammar
hemm jeqred kull sultan u poplu, li jmidd
idu biex ibiddel jew iġarraf dik id-dar
t'Alla f'Ġerusalem. Jiena Darijus tajt din
l-ordni; ħa sseħħ minnufih.
13 Imbagħad Tattenaj, il-gvernatur 'il
hinn mix-xmara, Setar-Bożnaj, u sħab-
hom, bħal ma bagħat Darijus is-sultan,
hekk għaġġlu jagħmlu.
14 U l-kbarat tal-Lhud kienu jibnu u
jkollhom ir-riżq, permezz tat-teħbir ta'
Ħaggaj, il-profeta, u ta' Żakkarija, bin
Għiddo. U huma temmew il-bini skond
l-ordni t'Alla ta' Iżrael, u skond l-ordnijiet
ta' Ċiru, ta' Darijus, u Artaserses, sultan
tal-Persja.
15 U l-bini ta' did-dar kien mitmum
fit-tielet jum tax-xahar Adar, tas-sitt sena
tas-saltna ta' Darijus is-sultan.
16 U wlied Iżrael, il-qassisin, u l-Leviti,
u l-bqija ta' wlied il-jasar, iċċelebraw bil-
ferħ id-dedika ta' did-dar lil Alla,
17 U offrew għad-dedika ta' did-dar
t'Alla mitt gendus, mitejn kibx, u erba'
mitt ħaruf; u bħala sagrifiċċju għad-dnub
għal Iżrael kollu, tnax il-gidi, skond il-
għadd tat-tribujiet ta' Iżrael.
18 U qiegħdu l-qassisin skond il-
klassijiet tagħhom, u l-Leviti skond it-
taqsimiet tagħhom, għas-servizz t'Alla, li
hu f'Ġerusalem, kif inhu miktub fi ktieb
Mosè.
19 U wlied il-jasar għamlu l-għid
fl-erbatax ta' l-ewwel xahar.
20 Għaliex il-qassisin u l-Leviti kienu
ssaffew bħal bniedem wieħed; kienu kollha
safjin. Imbagħad qatlu l-ħaruf tal-għid
għal ulied il-jasar kollha, u għal ħuthom,
il-qassisin, u għalihom stess.
21 U wlied Iżrael, li reġgħu ġew lura
mill-jasar, u dawk kollha li nfirdu għal
magħhom mit-tinġis tal-ġnus ta' l-art, biex
ifittxu l-Mulej, Alla ta' Iżrael, kielu,
22 U għamlu għid l-ażżmi għal sebat
ijiem bil-ferħ: għax il-Mulej ferraħhom, u
dawwar qalb is-sultan ta' l-Assirja lejhom,
biex iqawwilhom idejhom fix-xogħol ta'
dar Alla, Alla ta' Iżrael.

7 Issa wara dawn il-ħwejjeġ, fi żmien
is-saltna t'Artaserses, sultan tal-Persja,
wasal Esdra, bin Xeraja, bin Għażarija,
bin Ħilkija.
2 Bin Sallum, bin Sadoq, bin Aħitub,
3 Bin Amarja, bin Għażarija, bin
Merajot,
4 Bin Żeraħja, bin Għużżi, bin Bukki,
5 Bin Abisugħa, bin Fineħas, bin
Elgħażar, bin Arun, il-qassis il-kbir:
6 Dan Esdra tala' minn Babel; u hu
kien kittieb imgħallem fil-liġi ta' Mosè, li l-
Mulej, Alla ta' Iżrael kien ta; u s-sultan
tah kulma talab, għaliex id il-Mulej, Alla
tiegħu, kienet fuqu.
7 U x'uħud minn ulied Iżrael telgħu
miegħu, u mill-qassisin, u l-Leviti, u
l-għannejja, u l-bewwieba, u n-Netinin,
lejn Ġerusalem, fis-seba' sena ta' Arta-
serses is-sultan.
8 U wasal Ġerusalem fil-ħames xahar,
fis-seba' sena tas-sultan.
9 Għaliex fl-ewwel ta' l-ewwel xahar
kien il-bidu tat-tlugħ minn Babel; u fl-
ewwel tal-ħames xahar wasal Ġerusalem,
għaliex l-id tajba t'Alla tiegħu kienet fuqu.
10 Għax Esdra kien hejja qalbu biex
ifittex il-liġi tal-Mulej, u jagħmilha, u
jgħallem f'Iżrael l-istatuti u l-ordinanzi
divini.
11 Issa din hi l-kopja ta' l-ittra li s-
sultan Artaserses ta lil Esdra l-qassis,
qassis u kittieb, imgħallem fi kliem il-
kmandament tal-Mulej u l-istatuti tiegħu
għal Iżrael.
12 Artaserses, sultan tas-slaten, lil
Esdra, qassis, kittieb għaref fil-liġi t'Alla
tas-sema, is-sliem. U issa,
13 Jien ħriġt digriet, li kull min hu
mħajjar f'saltnati mill-poplu ta' Iżrael, u
mill-qassisin u l-Leviti tiegħu, biex imur
Ġerusalem miegħek, ħa jmur.
14 Mis-sultan u mis-seba' kunsilieri
tiegħu inti mibgħut biex tistħarreġ dwar
Ġuda u Ġerusalem skond il-liġi t'Alla
tiegħek, li hi f'idejk;
15 U biex tieħu l-fidda u d-deheb, li
s-sultan u l-kunsilieri tiegħu jagħtu minn
rajhom lil Alla ta' Iżrael li għamartu hi
f'Ġerusalem,
16 U l-fidda kollha u d-deheb li tista'
ssib fil-provinċja kollha ta' Babel, flimkien
mal-għotjiet li l-poplu u l-qassisin jagħtu
minn rajhom għad-dar t'Alla tagħhom
f'Ġerusalem.
17 Biex int tixtri malajr b'dawn il-flus
gniedes, kbiex, ħrief, bl-offerti tal-qamħ
tagħhom u t-tiswib tagħhom, u toffrihom
fuq l-altari li hemm f'dar Alla tagħkom
f'Ġerusalem.
18 U dak li jogħġob lilek, u lil ħutek,
tagħmel bil-bqija tal-fidda u tad-deheb;
agħmlu skond ir-rieda t'Alla tagħkom.
19 U t-tagħmiriet li huma mogħtijin
lilek għas-servizz ta' dar Alla tiegħek,
roddhom quddiem Alla ta' Ġerusalem.
20 U kulma jkollok bżonn iżjed għal
dar Alla tiegħek, li jkollok tonfoq, jin-
għata mit-teżor tas-sultan.
21 U jiena, is-sultan Artaserses, noħroġ
ordni li t-teżorieri kollha li huma fil-
provinċji 'l hinn mix-xmara, li kulma
jitlobhom Esdra, qassis u kittieb, għaref
fil-liġi t'Alla tas-sema, ikun magħmul
malajr,
22 Sa mitt talent tal-fidda, u mitt kor
qamħ, u mitt bat inbid, u mitt bat żejt,
u melħ bla ktib.
23 Kulma hu ordnat minn Alla tas-
sema, ħa jkun magħmul bir-reqqa għal dar

Alla tas-sema; għaliex għandu jkun hemm
għadab fuq is-saltna, fuq is-sultan u fuq
uliedu?
24 Lilkom ukoll ngħarrfukom, li l-ebda
wieħed mill-qassisin u l-Leviti, għannejja,
bewwieba, Netinin, u ħaddiema ta' did-
dar t'Alla, ma tistgħu tgħabbuhom
b'għotjiet, ħaraġ u taxxi.
25 U int, Esdra, skond il-għerf t'Alla
tiegħek, li għandek f'idek, agħmel
maġistrati u mħallfin, biex jaqtgħu l-ħaqq
lill-poplu kollu li hemm fil-provinċji 'l
hinn mix-xmara, lil dawk kollha li jafu
l-liġi t'Alla tiegħek; u tgħallmuha lil dawk
li ma jafuhiex.
26 U kull min ma jħarisx il-liġi t'Alla
tiegħek, u l-liġi tas-sultan, ħa jingħamel
malajr ħaqq minnu, jew bil-mewt, jew
bit-titrif, jew bi qbid ġidu, jew bil-ħabs.
27 Imbierek il-Mulej, Alla ta' missiri-
jietna, li qiegħed ħaġa bħal din f'qalb is-
sultan, biex isebbaħ dar il-Mulej li hi
f'Ġerusalem.
28 U firex fuqi l-ħniena quddiem is-
sultan, u l-kunsilieri tiegħu, u quddiem il-
kapijiet qawwija kollha tas-sultan. U jien
tqawwejt billi id il-Mulej, Alla tiegħi,
kienet fuqi, u ġmajt minn Iżrael xi
kapijiet biex jitilgħu miegħi.

8 Issa dawn huma l-kapijiet ta' djar
missirijiethom, u dan hu nisilhom li
telgħu miegħi minn Babel, fi żmien is-
saltna tas-sultan Artaserses.
2 Minn ulied Fineħas, Gersom; minn
ulied Itamar, Danjel; minn ulied David,
Ħattus.
3 Minn ulied Sekanja li kien minn ulied
Fargħos, Żakkarija: u miegħu kienu
magħdudin mija u ħamsin raġel.
4 Minn ulied Paħat-Mowab, Eljo-
għenaj, bin Żeraħja, u miegħu mitejn
raġel.
5 Minn ulied Sekanja, bin Ġaħżijel, u
miegħu tliet mitt raġel.
6 Minn ulied ukoll Għadin, Għebed,
bin Ġonatan, u miegħu ħamsin raġel.
7 U minn ulied Għelam, Ġesagħja, bin
Għatalija, u miegħu sebgħin raġel.
8 U minn ulied Sefatja; Żebadja, bin
Mikaël, u miegħu tmenin raġel.
9 Minn ulied Ġowab; Għabdija, bin
Ġeħijel, u miegħu mitejn u tmintax-il
raġel.
10 U minn ulied Selomit; bin Ġosifja,
u miegħu mija u sittin raġel.
11 U minn ulied Bebaj; Żakkarija, bin
Bebaj, u miegħu tmienja u għoxrin raġel.
12 U min ulied Għażgad; Ġoħanan, bin
Ħaqqatan, u miegħu mija u għaxar irġiel.
13 U minn ulied Adoniqam, ta' l-aħħar,
li ismijiethom huma dawn: Elifelet,
Ġegħijel, u Semajja, u magħhom sittin
raġel.
14 Minnu wlied Bigwaj; Għutaj, u
Żabud, u magħhom sebgħin raġel.
15 U ġmajthom ħdejn ix-xmara li tiġri
lejn Aħawa, u qgħadna hemm fit-tined
tlitt ijiem: u xhin osservajt il-poplu u l-
qassisin, ma sibt lil ħadd hemm minn
ulied Levi.
16 Imbagħad bgħatt għall-kapijiet, Eli-
għeżer, Arjel, Semajja, Elnatan, Ġarib,
Elnatan, Natan, Żakkarija, u Mesullam,
u wkoll għal Ġojarib u Elnatan, irġiel
għaqlin.
17 U bgħatthom għand Għiddo l-kap,
li kien qiegħed Kasifja, u għidtilhom
x'għandhom igħidu lil Għiddo, u lil ħutu,
in-Netinin, li kienu f'Kasifja, biex
iġibulna nies għas-servizz għal dar Alla
tagħna.
18 U billi l-id ħanina t'Alla tagħna
kienet fuqna, ġibulna lil Serebja, raġel li
jifhem, minn ulied Maħli, bin Levi, bin
Iżrael, u miegħu lil uliedu u lil ħutu,
tmintax;
19 U 'l Ħasabja, u miegħu Ġesagħija,
minn ulied Merari, ma' ħutu, u wliedhom,
għoxrin;
20 U minn Netinin ukoll, li David u
l-kapijiet kienu qiegħdu għas-servizz tal-
Leviti, mitejn u għoxrin Netinin: kollha
kemm huma msemmijin b'isimhom.
21 U hemm, ħdejn ix-xmara Aħawa,
nidejt sawma, biex numiljaw ruħna
quddiem Alla tagħna, biex infittxu minn
għandu triq tajba għalina, u għat-tfal
tagħna, u għal kulma kellna.
22 Għax stħajt nitlob lis-sultan qatgħa
suldati u jfirsa biex iħarsuna mill-għadu
fit-triq: għax aħna konna għidna lis-
sultan: Id Alla tagħna hi fuq kull min
ifittxu għall-ġid; iżda s-setgħa tiegħu u
għadbu fuq kull min jitilqu.
23 U hekk somna u tlabna 'l Alla
tagħna għal dan: u sama' t-talba tagħna.
24 Imbagħad għażilt tnax mill-kapijiet
tal-qassisin: Serebja, Ħasabja, u magħhom
għaxra minn ħuthom,
25 U wżintilhom il-fidda, u d-deheb, u
t-tagħmiriet, li kienu l-offerta magħmula
għal dar Alla tagħna li s-sultan, u l-
kunsilieri tiegħu, u l-kapijiet tiegħu, u
l-Iżraelin kollha li kienu hemm, kienu
taw.
26 Użint f'idejhom ukoll sitt mija u
ħamsin talent fidda, u tagħmiriet tal-fidda
jiswew mitt talent, u deheb mitt talent;
27 U għoxrin bieqja tad-deheb, ta' elf
darik; u żewġ tagħmiriet ta' bronż ileqq,
jiswew daqs id-deheb.
28 U għidtilhom: Intom imqaddsin
lill-Mulej; dawn it-tagħmiriet imqaddsin
ukoll; u l-fidda u d-deheb huma għotja
lill-Mulej, Alla ta' missirijietkom.
29 Għassu tajjeb, u ħarsuhom, sama
tiżnuhom quddiem il-kapijiet tal-qassisin
u l-Leviti, u l-kapijiet ta' djar il-missirijiet

ta' Iżrael, f'Ġerusalem, fil-kmamar ta'
dar il-Mulej.
30 U hekk il-qassisin u l-Leviti ħadu
miżuna l-fidda, u d-deheb, u t-tagħmiriet,
biex iġibuhom Ġerusalem f'dar Alla
tagħna.
31 Imbagħad tlaqna mix-xmara Aħawa
fit-tnax ta' l-ewwel xahar, biex immorru
Ġerusalem: u id Alla tagħna kienet fuqna,
u ħelisna minn id il-għadu, u minn xi nasba
fit-triq.
32 U wasalna Ġerusalem, u qgħadna
hemm tlitt ijiem.
33 Issa fir-raba' jum użinna l-fidda, u
d-deheb, u t-tagħmiriet f'dar Alla tagħna
f'id Meremot, bin Urija, il-qassis, li
miegħu kellu 'l Elgħażar, bin Fineħas, u
magħhom kien hemm Ġożabad, bin
Ġeswa, u Nogħadja, bin Binnuwi, Leviti.
34 Kollox magħdud u bl-użin: u l-użin
kollu kien miktub dak il-waqt.
35 Ulied dawk li kienu ttieħdu fil-jasar,
li kienu ġew mill-jasar, offrew offerti tal-
ħruq lil Alla ta' Iżrael, tnax-il gendus għal
Iżrael kollu, sitta u disgħin kibx, u sebgħa
u sebgħin ħaruf, u tnax-il bodbod, bħala
sagrifiċċju għad-dnub: dan kollu kien
offerta maħruqa lill-Mulej.
36 Imbagħad taw id-diġrieti tas-sultan
lis-satrapi tas-sultan, lill-gvernaturi fil-
provinċji 'l hinn mix-xmara; u għenu
l-poplu u d-dar t'Alla.

9 Issa wara li saru dawn il-ħwejjeġ,
il-kapijiet resqu lejja, igħidu: Il-poplu
ta' Iżrael, u l-qassisin, u l-Leviti, ma
nfirdux mill-popli ta' dawn il-pajjiżi, iżda
għamlu skond l-inġisiet tagħhom, tal-
Kangħanin, tal-Ħittin, tal-Pereżin, tal-
Ġebusin, tal-Għammonin, tal-Mowabin,
ta' l-Eġizzjani, u ta' l-Amurrin.
2 Għax ħadu mill-bniet tagħhom nisa
għalihom, u għal uliedhom: u hekk tħallat
in-nisel imqaddes mal-popli ta' dawn il-
pajjiżi: iva, id il-kapijiet u l-kbarat kienet
l-ewwel f'dan il-ħażen.
3 U malli smajt dil-ħaġa, ċarrat libsti u
l-mantar tiegħi, qattajt xagħar rasi u lħiti,
u qgħadt mibluh.
4 Imbagħad inġemgħu ħdejja dawk
kollha li triegħdu għal kliem t'Alla ta'
Iżrael, minħabba l-ħażen ta' dawk li ġew
mill-jasar; u jien qgħadt mibluh sa ħin
is-sagrifiċċju ta' filgħaxija.
5 U f'ħin is-sagrifiċċju ta' filgħaxija,
qomt mill-umiljazzjoni tiegħi; u wara li
ċarrat libsti u l-mantar tiegħi, inżilt għar-
rkubbtejja, u ftaħt idejja lejn il-Mulej, Alla
tiegħi,
6 U għidt: O Alla tiegħi, nistħi u
nirgħex narfa' wiċċi lejk, o Alla tiegħi:
għax dnubietna kotru sa fuq rasna, u
l-ħażen tagħna kiber sas-smewwiet.
7 Minn żmien missirijietna sa llum
aħna konna fi ħtija kbira; u minħabba
dnubietna ngħatajna aħna, u s-slaten
tagħna, u l-qassisin tagħna, f'id is-slaten
tal-pajjiżi, għas-sejf, għall-jasar, għas-serq,
u għall-mistħija, kif inhu llum.
8 U issa, għal ħin wieħed, ħniena kellna
mingħand il-Mulej, Alla tagħna, biex
iħallilna fdal meħlus, u jagħtina wited
fil-post imqaddes tiegħu, biex Alla tagħna
jdawwal għajnejna, u jagħtina ftit tal-ħajja
fil-jasar tagħna.
9 Għax aħna konna lsiera; imma Alla
tagħna ma telaqniex fil-jasar tagħna, iżda
firex il-ħniena fuqna, quddiem is-slaten
tal-Persja, billi tana l-ħajja, biex intellgħu
dar Alla tagħna, u nsewwu l-ħerbiet
tagħna, u jagħtina ħajt f'Ġuda u f'Ġeru-
salem.
10 U issa, o Alla tagħna, x'ingħidu
wara dan? għax aħna tlaqna l-kmanda-
menti tiegħek,
11 Li int tajtna permezz tal-qaddejja
tiegħek, il-profeti, billi għidt: L-art, li
intom sejrin biex teħduha, hi art imniġġsa
bit-tinġis tal-popli tal-pajjiżi, bil-qżiżijiet
tagħhom, li mlewha bihom minn tarf sa
tarf bl-inġiesa tagħhom.
12 Għalhekk, issa, la tagħtux il-bniet
tagħkom bi żwieġ lil uliedhom, u lanqas
tieħdu l-bniet tagħhom bi żwieġ lil ulied-
kom, u qatt tfittxu s-sliem tagħhom u l-ġid
tagħhom: tissaħħu, u tieklu l-ġid ta'
l-art, u tħalluha b'wirt lil uliedkom għal
dejjem.
13 U wara dak kollu li ġie fuqna min-
ħabba egħmilna l-ħażin, u minħabba
ħtijietna l-kbar, għax int, Alla tagħna,
ikkastigajtna anqas milli kien jistħoqqil-
hom ħtijietna, u tajtna fdal bħal dan;
14 Nerġgħu aħna niksru l-kmanda-
menti tiegħek, u ningħaqdu bi żwieġ ma'
dawn il-popli li jagħmlu dawn il-ħwejjeġ
mistkerrha? Ma tagħdabx int għalina sa
teqridna, bla ma tħallilna fdal jew bqija?
15 O Mulej, Alla ta' Iżrael, int tal-
ħaqq: għax aħna fdal meħlus, bħalma hu
llum: ara, aħna quddiemek bi dnubietna:
għax ma nistgħux nieqfu quddiemek
f'dil-ħaġa.

10 Issa waqt li Esdra kien jitlob u
jistqarr, jibki u mixħut quddiem
id-dar t'Alla, inġemgħu ħdejh minn Iżrael
kotra kbira ħafna ta' rġiel u nisa u tfal:
għax il-poplu kien jibki biki kbir.
2 U Sekanja, bin Ġeħijel, wieħed minn
ulied Għelam, wieġeb u qal lil Esdra: Aħna
dnibna kontra Alla tagħna, u ħadna nisa
barranin mill-popli tal-pajjiż: iżda issa
hemm tama għal Iżrael fuq dan.
3 Issa, għalhekk, ħa nintrabtu b'rabta
ma' Alla tagħna li nkeċċu n-nisa kollha, u
dawk li twieldu minnhom, skond il-fehma

ta' sidi, u ta' dawk li jitriegħdu quddiem
il-kmandamenti t'Alla tagħna; u ħa jsir
dan skond il-liġi.
4 Qum, għax din affari tiegħek; u aħna
nkunu miegħek: qawwi qalbek, u agħmel!
5 Imbagħad Esdra qam, u ġagħal lill-
kapijiet tal-qassisin, il-Leviti, u Iżrael
kollu, jaħilfu li jagħmlu skond dil-kelma.
U dawk ħalfu.
6 Imbagħad Esdra qam minn quddiem
dar Alla, u daħal fil-kamra ta' Ġoħanan,
bin Eljasib: u xħin daħal hemm, ma kielx
ħobż, u lanqas xorob ilma: għax kien
imbikki minħabba ħtijiet dawk li kienu
ttieħdu fil-jasar.
7 U xandru mbagħad proklama f'Ġuda
u f'Ġerusalem lil ulied il-jasar kollha, biex
jinġemgħu Ġerusalem,
8 U kull min ma jiġix sa tlitt ijiem,
skond il-parir tal-kapijiet u tax-xjuħ, ġidu
kollu jkun maqbud, u jkun mifrud mill-
ġemgħa ta' nies il-jasar.
9 Imbagħad ir-rġiel kollha ta' Ġuda u
Benjamin inġemgħu f'Ġerusalem fi tlitt
ijiem. Kien id-disa' xahar, fil-għoxrin
tax-xahar; u l-poplu kollu qagħad fil-
misraħ ta' dar Alla, jitriegħdu minħabba
dil-ħaġa, u minħabba x-xita bil-qliel.
10 U Esdra l-qassis qam, u qalilhom:
Intom dnibtu, u żżewiġtu nisa barranin,
biex iżżidu l-ħtija ta' Iżrael.
11 Għalhekk issa faħħru lill-Mulej,
Alla ta' missirijietkom, u agħmlu r-rieda
tiegħu: u nfirdu mill-popli tal-pajjiż, u
min-nisa barranin.
12 Imbagħad il-miġemgħa kollha
wieġbet u qalet b'leħen għoli: Iva, kif
għidt int, hekk nagħmlu aħna.
13 Iżda l-poplu hu f'għadd kbir, u
żmien ta' ħafna xita, u aħna ma nifilħux
noqogħdu barra; u dan mhux xogħol ta'
jum wieħed jew tnejn: għax aħna ħafna li
dnibna f'dil-ħaġa.
14 Ħa jagħmlu l-kapijiet tagħna għall-
miġemgħa kollha, u kull min fi blietna ħa
nisa barranin ħa jiġu f'ħin imwaqqat, u
magħhom ix-xjuħ ta' kull belt, u l-
imħallfin tagħha, sa ma nreġġgħu lura
minna ħeġġet għadab Alla tagħna f'dil-
ħaġa.
15 Ġonatan biss, bin Għaxajel, u
Ġaħżija, bin Tiqwa, waqfu għal dan, u
Mesullam u Sabtaj il-Levita, għenuhom.
16 Imbagħad ulied il-jasar għamlu
hekk. Esdra l-qassis ħatar irġiel, kapijiet
ta' djar il-missirijiet, skond djar missiri-
jiethom, u kollhom b'isimhom. Fl-ewwel
jum tal-għaxar xahar iltaqgħu biex
jistħarrġu l-biċċa.
17 U sa l-ewwel jum ta' l-ewwel xahar
ħelsu mir-rġiel kollha, li kienu ħadu nisa
barranin.
18 Fost ulied il-qassisin, li żżewġu nisa
barranin, insabu minn ulied Ġeswa, bin
Ġosadaq, u ħutu: Magħseja, Eligħeżer,
Ġarib, u Gedalja.
19 U taw il-kelma li jitilqu n-nisa
tagħhom; u offrew kibx bħala sagrifiċċju
għall-ħtija tagħhom.
20 Minn ulied Immer: kien hemm
Ħanani u Żebadja.
21 U minn ulied Ħarim: Magħseja, u
Elija, u Semajja, u Ġeħijel, u Għużżija.
22 U minn ulied Pasħur: Eljogħenaj,
Magħseja, Ismagħel, Netanjel, Ġożabad,
u Elgħasa.
23 Mil-Leviti: Ġożabad, Simgħi, Kelaja,
(li hu Kelita), Petaħja, Ġuda, u Eli-
għeżer.
24 Mill-għannejja wkoll: Eljasib. Mill-
bewwieba: Sallum, u Telem, u Uri.
25 U minn Iżrael: minn ulied Pargħos:
Ramja, u Ġiżżija, u Malkija, u Mijamin,
u Elgħażar, u Malkija, u Benajja.
26 U minn ulied Għelam: Mattanija,
Żakkarija, u Ġeħijel, u Għabdi, u Ġere-
mot, u Elija.
27 U minn ulied Żattu: Eljogħenaj,
Eljasib, Mattanija, u Ġeremot, u Żabad, u
Għażiża.
28 Minn ulied Bebaj kienu Ġeħoħanan,
Ħananija, Żabbaj, u Għatlaj.
29 U minn ulied Bani: Mesullam,
Malluk, Għadaja, Ġasub, Sijal, u Ramot.
30 U minn ulied Paħat-Mowab:
Għadna, u Kelal, Benajja, Magħseja,
Mattanija, Besalel, u Binnuwi, u Manasse
31 Minn ulied Ħarim: Eligħeżer
Issija, Malkija, Semajja, Simgħon,
32 Benjamin, Malluk, u Semarja.
33 Minn ulied Ħasum: Mattenaj
Mattatta, Żabad, Elifelet, Ġeremaj
Manasse, u Simgħi.
34 Minn ulied Bani: Magħdaj, Għam-
ram, Uwel,
35 Benajja, Bedja, Kelluħ,
36 Vanja, Meremot, Eljasib,
37 Mattanija, Mattenaj, u Ġagħsu,
38 U Bani, u Binnuwi, Simgħi,
39 U Selemja, u Natan, u Għadaja,
40 Maknadbaj, Sasaj, Saraj,
41 Għażarel, Selemja, Semarja,
42 Sallum, Amarja, u Ġużepp.
43 Minn ulied Nebo: Ġegħijel, Mattitja,
Żabad, Żebina, Ġaddaw, Ġoël, Benajja.
44 Dawn kollha kienu ħadu nisa
barranin, u fosthom kien hemm dawk li
minn dawn in-nisa kellhom l-ulied.

# Ktieb Neħemija

**1** Kliem Neħemija, bin Ħakalija. Issa ġara li fix-xahar ta' Kislew, fis-sena għoxrin, xħin kont fil-kastell ta' Susan,

2 Illi Ħanani, wieħed minn ħuti, u xi rġiel oħra waslu minn Ġuda. U jien staqsejthom fuq il-Lhud li kienu baqgħu ħajjin, u li kienu ħelsu mill-jasar, u fuq Ġerusalem.

3 U qaluli: Dawk li baqgħu mill-jasar qegħdin hemm, fil-provinċja, f'hemm kbir u fil-għajb: is-swar ta' Ġerusalem imġarrfa wkoll, u bwiebha maħruqa bin-nar.

4 U ġara, malli smajt dal-kliem, illi qgħadt bil-qiegħda, u bkejt, u għalejt għal ħafna jiem, u somt, u tlabt quddiem Alla tas-sema,

5 U għidt: Nitolbok, o Mulej, Alla tas-sema, Alla kbir u tal-biża', li jħares il-għaqda u l-ħniena ma' dawk li jħobbuh, u jħarsu l-kmandamenti tiegħu:

6 Ħa jkunu widnejk issa attenti, u għajnejk miftuħin, biex tisma' t-talba tal-qaddej tiegħek, li jien qiegħed nagħmel quddiemek hawn, binhar u bil-lejl, għal ulied Iżrael, il-qaddejja tiegħek, billi nistqarr il-ħtijiet ta' wlied Iżrael: dnubiet, li aħna għamilna kontra tiegħek; iva, li jien u dar missieri għamilna!

7 Imxejna ħażin wisq miegħek, u ma ħarisniex il-kmandamenti, u lanqas l-istatuti, u l-ordinanzi, li int tajt lil Mosè, il-qaddej tiegħek.

8 Ftakar, nitolbok, fil-kelma li int ordnajt lil Mosè, qaddej tiegħek, meta inti għidt: Jekk tidinbu, jien inxerridkom fost il-ġnus:

9 Iżda jekk terġgħu lejja, u tħarsu l-kmandamenti tiegħi, u tagħmluhom, imqar jekk ikun hemm minnkom imtarrfin f'tarf is-smewwiet, jien niġmagħhom minn hemm; u nġibhom fil-post li għażilt biex ingħammar ismi fih.

10 Issa dawn huma l-qaddejja tiegħek, il-poplu tiegħek, li int fdejt bil-qawwa kbira tiegħek, u b'idek il-felħana.

11 O Mulej, nitolbok, ħa jkunu widnejk attenti għat-talba tal-qaddej tiegħek, u għat-talba tal-qaddejja tiegħek, li għandhom għal qalbhom il-biża' ta' ismek: u agħti r-riżq lill-qaddej tiegħek illum, u agħtih ħniena quddiem dar-raġel. Għax jien kont il-koppier tas-sultan.

**2** U ġara fix-xahar ta' Nisan, fis-sena għoxrin tas-sultan Artaserses, illi l-inbid kien quddiem is-sultan: u qbadt l-inbid, u tajtulu. Issa jien qatt ma kont qalbi sewda quddiemu.

2 Għalhekk is-sultan qalli: Għaliex għandek wiċċ ta' qalbek sewda? Int mintix marid. Ma għandikx ħlief swied il-qalb. Imbagħad jien bżajt ħafna,

3 U għidt lis-sultan: Viva s-sultan għal dejjem! Kif ma jkollix wiċċ ta' qalbi sewda, la l-belt, fejn hemm l-oqbra ta' missirijieti, hi ħerba, u bwiebha mikulin min-nar?

4 Imbagħad is-sultan qalli: X'titlob? U tlabt lil Alla tas-sema.

5 U għidt lis-sultan: Jekk jogħġob lis-sultan, u jekk il-qaddej tiegħek sab grazzja quddiemek, ħallini mmur Ġuda, il-belt ta' l-oqbra ta' missirijieti, biex narġa' nibniha.

6 U qalli s-sultan, (is-sultana kienet bil-qiegħda ma' ġenbu): Sa meta ddum is-safra tiegħek? u meta tarġa' tiġi? U hekk għoġob lis-sultan li jibgħatni; u tajtu ż-żmien.

7 Barra minn dan għidt lis-sultan: Jekk jogħġob lis-sultan, ħa jingħatawli ittri għall-gvernaturi tal-provinċji 'l hinn mix-xmara, biex iħalluni ngħaddi sa ma nasal Ġuda;

8 U ittra għal Asaf, il-għassies tal-masġar tas-sultan, biex jagħtini njam biex insaqqaf bihom bwieb il-kastell tad-dar, u għas-swar tal-belt, u għad-dar li sejjer fiha. U s-sultan tani ittri, għax l-id tajba t'Alla tiegħi kienet fuqi.

9 Imbagħad wasalt għand il-gvernaturi tal-provinċji 'l hinn mix-xmara, u tajthom l-ittri tas-sultan. Issa s-sultan kien bagħat miegħi kapijiet ta' l-eżerċtu u jfirsa.

10 Malli Sanballat, il-Ħoroni, u Tobija, il-qaddej Għammoni, semgħu li wasalt, għelew wisq għax kien ġie bniedem biex ifittex il-ġid għal ulied Iżrael.

11 U hekk wasalt Ġerusalem, u qgħadt hemm tlitt ijiem.

12 U qomt bil-lejl, jien u ftit irġiel miegħi; u ma għarraft lil ħadd dak li nebbaħni Alla tiegħi f'moħħi biex nagħmel għal Ġerusalem: u lanqas bhima ma kien hemm miegħi ħlief il-bhima li kont riekeb fuqha.

13 U ħriġt minn bieb il-wied bil-lejl, sa fomm għajn id-dragun, u sa bieb id-demel, nikkunsidra s-swar ta' Ġerusalem, kif kienu mġarrfin, u kif bwiebha kienu mikulin min-nar.

14 Imbagħad bqajt sejjer sa bieb il-għajn, u sal-menqgħa tas-sultan: iżda

ma kienx hemm post għall-bhima biex
tgħaddi taħti.
15 U tlajt imbagħad mal-wied bil-lejl,
dejjem nikkunsidra s-swar; imbagħad,
wara li erġajt dħalt minn bieb il-wied,
erġajt ġejt id-dar.
16 U l-uffiċjali ma kinux jafu fejn mort,
u x'kont nagħmel: u ma għarraft xejn la
lil-Lhud, la lill-qassisin, la lill-kbarat, la
lill-uffiċjali, u la lill-bqija li kienu jaħdmu
x-xogħol.
17 Imbagħad għidtilhom: Intom taraw
il-qagħda kerha li qegħdin fiha, kif Ġeru-
salem hi ħerba, u bwiebha maħruqin bin-
nar. Ejjew nibnu s-sur ta' Ġerusalem, biex
ma nkunux aktar fil-għajb.
18 Imbagħad għarrafthom kif l-id
tajba t'Alla tiegħi kienet fuqi, u kliem is-
sultan li kien qalli. U qalu: Ħa nqumu u
nibnu. U hekk qawwew idejhom għal dan
ix-xogħol tajjeb.
19 Iżda malli Sanballat, il-Ħoroni, u
Tobija, il-qaddej Għammoni, u Gesem,
il-Għarbi, semgħu dan, bdew jiddieħku
bina, u jgħajruna, u qalu: X'inhu dan li
qegħdin tagħmlu? Tridu jaqaw tixxewxu
għas-sultan?
20 Imbagħad jien weġibthom, u għidtil-
hom: Hu Alla tas-sema li jagħtina r-riżq;
għalhekk aħna, il-qaddejja tiegħu, inqumu
u nibnu: iżda intom ma għandkom l-ebda
sehem, l-ebda jedd, u l-ebda tifkira
f'Ġerusalem.

3 Imbagħad Eljasib, il-qassis il-kbir,
qam ma' ħutu l-qassisin, u bnew bieb
in-ngħaġ. Qaddsuh, u waqqfu l-bebien
tiegħu; qaddsuh sat-torri ta' Mëa, u
sat-torri ta' Hananêl.
2 U ħdejn Eljasib kienu jibnu n-nies ta'
Ġerko. U ħdejhom bena Żakkur, bin
Imri.
3 U wlied Ħassena bnew bieb il-ħut;
huma saqqfuh, u waqqfu l-bebien tiegħu,
u qiegħdu s-serraturi tiegħu, u l-istaneg
tiegħu.
4 U ħdejhom ħadem Meremot, bin
Urija, bin Kos. U ħdejhom ħadem
Mesullam, bin Berekija, bin Meseżabel.
U ħdejhom ħadem Sadoq, bin Bagħna.
5 U ħdejhom ħadmu t-Tekuwin; iżda
l-kbarat tagħhom ma meddewx għonqhom
għax-xogħol ta' Sidhom.
6 U Ġeħojada, bin Paseħa, u Mesullam,
bin Besodja, sewwew bieb il-qadim;
saqqfuh, u waqqfu l-bebien tiegħu, u
qiegħdu s-serraturi tiegħu, u l-istaneg
tiegħu.
7 U ħdejhom ħadem Melatja, il-
Gibgħoni, u Gadon, il-Meroni, irġiel ta'
Gibgħon, u ta' Misfa, sal-palazz tal-
gvernatur tal-provinċja 'l hinn mix-xmara.
8 Ħdejhom ħadem Għużżijel, bin Ħar-
ħajja, tal-ħaddiema tad-deheb. Ħdejh
ukoll ħadem Ħananija bin wieħed mill-
fewwieħa; u huma reġgħu bnew 'il
Ġerusalem sas-sur il-wiesa'
9 U ħdejhom ħadem Refaja, bin Ħur,
kap ta' nofs id-distrett ta' Ġerusalem.
10 U ħdejhom ħadem Ġedajja, bin
Ħarumaf, sa quddiem daru; ħdejh ħadem
Ħattus, bin Ħasabnija.
11 Malkija, bin Ħarim, u Ħassub, bin
Paħat-Mowab, ħadmu parti oħra tas-sur u
t-torri ta' l-ifran.
12 Ħdejh ħadem Sallum, bin Ħalloħes,
kap ta' nofs id-distrett ta' Ġerusalem, hu
u wliedu l-bniet.
13 Bieb il-wied sewwieh Ħanun, u
n-nies ta' Żanoħa; huma bnewh, u waqqfu
l-bebien tiegħu, u qiegħdu s-serraturi
tiegħu, u l-istaneg tiegħu, u tul ta' elf
driegħ tas-sur sa bieb id-demel.
14 Iżda bieb id-demel sewwieh
Malkija, bin Rekab, kap tad-distrett ta'
Bet-Ħakkerem; hu bnieh, u waqqaf il-
bebien tiegħu, is-serraturi tiegħu, u l-
istaneg tiegħu.
15 Iżda bieb il-għajn sewwieh Sallun,
bin Kol-Ħożeh, kap tad-distrett ta'
Misfa; hu bnieh, u saqqfu, u waqqaf
il-bebien tiegħu, u qiegħed is-serraturi
tiegħu, u l-istaneg tiegħu, u s-sur tal-
menqgħa ta' Silowe, ħdejn ġnien is-sultan,
sat-taraġ li jinżel minn belt David.
16 Warajh ħadem Neħemija, bin
Għażbuq, kap ta' nofs id-distrett ta' Bet-
Sur, sal-post biswit l-oqbra ta' David, u
sal-menqgħa l-maħduma, u sa dar
il-gwerriera.
17 Warajh ħadmu l-Leviti, taħt Reħum,
bin Bani. Ħdejh ħadem Ħasabja, kap ta'
nofs id-distrett ta' Kejla fid-distrett
tiegħu.
18 Warajh ħadmu ħuthom, Bawwaj,
bin Ħenadad, kap ta' nofs id-distrett ta'
Kejla.
19 U ħdejh ħadem Għeser, bin Ġeswa,
kap ta' Misfa, parti oħra minn quddiem
it-telgħa tal-maħżen ta' l-armi, fl-angolu.
20 Warajh Baruk, bin Żabbaj, ħadem
b'ħeġġa l-parti l-oħra, mill-angolu sa dar
Eljasib, il-qassis il-kbir.
21 Warajh ħadem Meremot, bin Urija,
bin Kos, parti oħra minn daħlet dar
Eljasib, sa tarf dar Eljasib.
22 U warajh ħadmu l-qassisin, in-nies
tal-witja.
23 Warajh ħadem Benjamin u Ħassub,
quddiem darhom. Warajh ħadem
Għażarija, bin Magħseja, bin Għananija,
ħdejn daru.
24 Warajh ħadem Binnuwi, bin Ħena-
dad, parti oħra minn dar Għażarija sa
l-angolu, u sal-kantuniera.
25 Palal, bin Użaj, ħadem quddiem
l-angolu, u t-torri li joħroġ barra mid-dar
ta' fuq tas-sultan, li hi ħdejn il-bitħa tal-
għassa. Warajh Pedaja bin Pargħos.

26 In-Netinin, li kienu jgħammru
f'Għofel, ħadmu sa biswit bieb l-ilma,
in-naħa tal-lvant u tat-torri maħruġ 'il
barra.
27 Warajhom ħadmu t-Tekuwin parti
oħra, biswit it-torri l-kbir maħruġ 'il
barra sas-sur ta' Għofel.
28 Minn fuq bieb iż-żiemel ħadmu
l-qassisin, kull wieħed quddiem daru.
29 Warajhom ħadem Sadoq, bin
Immer, quddiem daru. Warajh ħadem
ukoll Semajja, bin Sekanja, il-għassies
ta' bieb il-lvant.
30 Warajh ħadem Ħananija, bin Selem-
ja, u Ħanun, is-sitt iben ta' Salaf, parti
oħra tas-sur. Warajh ħadem Mesul-
lam, bin Berekija, quddiem il-kamra
tiegħu.
31 Warajh ħadem Malkija, bin wieħed
mill-ħaddiema tad-deheb, sa djar in-
Netinin, u tal-merkanti, quddiem bieb
Mifkad, u sal-kamra ta' fuq tal-kantuniera.
32 U bejn il-kamra ta' fuq tar-rokna u
bieb in-ngħaġ, ħadmu l-ħaddiema tad-
deheb u l-merkanti.

4 Iżda ġara, malli Sanballat sama' li
aħna qegħdin nerġgħu nibnu s-sur, illi
għadab, u saħan ħafna, u ddieħak bil-
Lhud,
2 U qal quddiem ħutu, u s-suldati
tas-Samarija: X'inhuma jagħmlu dawn
il-Lhud bla saħħa? Sa jerġgħu jibnu l-post
għalihom? Jistgħu joffru sagrifiċċji?
Jistgħu jispiċċaw f'jum? Jistgħu jqajmu
l-ġebel mill-gzuz tat-trab imqar mill-
maħruqin?
3 Issa Tobjia l-Għammoni kien ma'
ġenbu, u qal: Imqar dak li jibnu, jekk
jaqbeż volpi, iġarraf is-sur tagħhom
tal-ġebel.
4 Isma', o Alla tagħna, kif jiddieħku
bina! Rodd tagħjirhom fuq rashom, u
agħtihom bħala priża f'art il-jasar:
5 U la tistorx il-ħażen tagħhom, u la
tħallix dnubhom jitħassar minn quddiem-
ek: għax għaddbuk quddiem il-bennejja.
6 U hekk aħna bnejna s-sur; u tlaħħaq
is-sur sa nofsu; u l-poplu kellu l-qalb biex
jaħdem.
7 Iżda ġara, malli Sanballat, u Tobija,
u l-Għarab, u l-Għammonin, u l-Asdudin,
semgħu li t-tiswija tas-swar ta' Ġerusalem
kienet tielgħa, u li s-sliehi kienu bdew
jingħalqu, illi għadbu ħafna,
8 U ftiehmu lkoll flimkien biex jiġu
jaħbtu għal Ġerusalem, u jagħmlu
distorbju fiha.
9 Madankollu aħna tlabna lil Alla
tagħna, u qegħdnielhom għassa nhar u
lejl, minħabba fihom.
10 U f'Ġuda ntqal: Il-qawwa tar-
reffiegħa naqset, iżda hemm ħafna trab;
u aħna ma nifilħux nibnu s-sur!
11 U l-egħdewwa tagħna qalu: Ma
jagħrfux, u lanqas jaraw, sa ma nidħlu
f'nofshom, u noqtluhom, u nwaqqfu
x-xogħol.
12 U ġara, meta ġew il-Lhud li kienu
jgħammru ma' ġenbhom, illi qalulna
għaxar darbiet: Minn kulfejn igħammru
ġejjin għalina.
13 Għalhekk 'l isfel nett tal-post wara
s-sur, fil-beraħ, jien qegħidt il-poplu skond
il-familji tagħhom, bis-sjuf tagħhom, bil-
lanez tagħhom, u bil-qwas tagħhom.
14 U xħin rajt il-biża' tagħhom, qomt,
u għidt lill-kbarat, lill-uffiċjali, u lill-bqija
tal-poplu: La tibżgħux minnhom. Ftakru
fis-Sid, li hu kbir u tal-biża', u tqabdu għal
ħutkom, għas-subjien u l-bniet tagħkom,
għan-nisa tagħkom, u għal djarkom.
15 Malli semgħu l-egħdewwa tagħna li
aħna nafu b'dan, u li Alla xejjen il-ħsieb
tagħhom, erġajna lkoll lejn is-sur, kull
wieħed għal xogħlu.
16 Minn dak in-nhar 'il quddiem, nofs
il-qaddejja tiegħi kienu jaħdmu fuq il-bini,
u nofshom iżommu l-lanza, it-tarka, il-
qaws, u l-kurazza; u l-kapijiet kienu wara
d-dar kollha ta' Ġuda.
17 Dawk li kienu jibnu s-sur, u dawk li
kienu jerfgħu t-tagħbijiet, ma' dawk li
kienu jgħabbu, kienu jaħdmu x-xogħol
b'id waħda, u bl-id l-oħra jżommu is-
sejf.
18 U l-bennejja kellhom kull wieħed
sejfu marbut ma' ġenbu huma u jibnu. U
t-trumbettier kien ħdejja.
19 U għidt lill-kbarat, u lill-uffiċjali, u
lill-bqija tal-poplu: Ix-xogħol hu kbir u
mxerred ħafna, u aħna mifrudin fuq is-sur,
imbegħdin wieħed mill-ieħor.
20 Fil-post fejn tisimgħu daqq it-
tromba, hemm inġemgħu lejna: Alla
tagħna jiġġieled għalina.
21 U hekk aħna konna naħdmu x-
xogħol: u nofshom kienu jżommu l-lanez
minn tbexbix is-sebħ sa ħruġ il-kwiekeb.
22 U dik il-ħabta għidt lill-poplu: Ħalli
kull wieħed bil-qaddej tiegħu jgħaddi
l-lejl f'Ġerusalem, biex ikun għalina
għassa bil-lejl, u jaħdem bi nhar.
23 U hekk la jien, u la ħuti, u la l-
qaddejja tiegħi, u la n-nies tal-għassa li
kienu jiġu warajja, ma nżajna ħwejjiġna,
ħlief li lkoll konna ninżgħuhom għall-
ħasil.

5 Issa kien hemm agħjat kbir tal-poplu
u tan-nisa tagħhom kontra ħuthom
il-Lhud.
2 Għax kien hemm dawk li qalu: Aħna,
u s-subjien tagħna, u l-bniet tagħna, aħna
ħafna: ħa jagħtuna l-qamħ, biex nieklu u
ngħixu.
3 Kien hemm ukoll x'uħud li qalu:
L-egħlieqi tagħna, u l-oqsma tagħna tad-

dwieli, u djarna, qegħdin nirħnuħom biex
ikollna l-qamħ, minħabba l-għaks.
4 Kien hemm ukoll min qal: Issellifna
l-flus għall-ħaraġ tas-sultan, u dan fuq
l-egħlieqi tagħna, u l-oqsma tagħna tad-
dwieli.
5 Issa ġisimna bħal ġisem ħutna,
uliedna bħal uliedhom: u, ara, aħna
qegħdin inwaqqgħu lil uliedna, subjien u
bniet, fil-jasar, u x'uħud mill-bniet tagħna
huma diġà mjassrin: u lanqas għandna
s-setgħa nifduħom; għax l-egħlieqi tagħna
u l-oqsma tagħna tad-dwieli qegħdin
f'idejn ħaddieħor.
6 U jien għadabt sħiħ meta smajt l-
agħjat tagħhom u dan il-kliem.
7 U wara li ħsibt sewwa, ċanfart bis-
sħiħ il-kbarat, u lill-uffiċjali, u għidtilhom:
Intom qegħdin tieħdu l-imgħax minn
għand ħutkom! U sejjaħt miġemgħa kbira
kontra tagħhom.
8 U għidtilhom: Aħna, skond ma
stajna, fdejna lil ħutna l-Lhud, li kienu
mibjugħin lill-ġnus; u intom qegħdin
tbigħu lil ħutkom biex jerġgħu jinbigħu
lilna? U siktu, u ma sabu xejn xi jgħidu.
9 U għidt ukoll: Mhux sewwa dak li
qegħdin tagħmlu: mhux fil-biża' t'Alla
tagħna għandkom timxu biex ma tkunux
ungħajrin mill-ġnus egħdewwa tagħna?
10 Jien ukoll, u ħuti, u l-qaddejja
tiegħi, qegħdin nisilfuħom flus u qamħ:
nitlobkom, ħa naħfrulhom dan l-imgħax.
11 Roddulhom, nitlobkom, illum, l-
egħlieqi tagħhom, l-oqsma tagħhom tad-
dwieli, u l-oqsma tagħhom taż-żebbuġ, u
djarhom, u waħda fil-mija tal-flus, u
tal-qamħ, u ta' l-inbid ġdid, u taż-żejt, li
għandkom tieħdu minn għandhom.
12 Imbagħad qalu: Inrodduħom, u ma
nitolbu xejn minn għandhom; hekk
nagħmlu kif tgħid int. Imbagħad sejjaħt
il-qassisin, u ġagħalthom jaħilfu li jagħmlu
skond dil-wegħda.
13 U xejjirt ħobb ħwejġi, u għidt: Hekk
Alla jxejjer minn daru, u minn ġidu, lil
kull wieħed li ma jżommx dil-wegħda; u
hekk ikun imxejjer u jibqa' b'xejn. U
qalet il-miġemgħa kollha: Amen. U faħħru
l-Mulej. U l-poplu għamel skond dil-
wegħda.
14 Barra minn dan, minn dak in-nhar
li nħtart biex inkun il-gvernatur tagħhom
f'art Ġuda, mis-sena għoxrin sas-sena
tnejn u tletin tas-sultan Artaserses, tnax-il
sena, la jien u lanqas ħuti ma kilna ħobż
il-gvernatur.
15 Iżda l-gvernaturi ta' qabel, li kienu
qabli, għabbew il-poplu, u ħadu minn
għandhom ħobż u nbid, barra minn
erbgħin xekel tal-fidda; iva, il-qaddejja
tagħhom ukoll ħakmu fuq il-poplu: iżda
jien ma għamiltx hekk, minħabba l-biża'
t'Alla.
16 U jien ukoll għint fix-xogħol ta' das-
sur; u l-ebda għalqa ma xtrajna; u l-
qaddejja tiegħi kollha kienu miġmugħin
hemm għax-xogħol.
17 Barra minn dan, kienu jieklu fuq
il-mejda tiegħi mija u ħamsin mil-Lhud u
mill-uffiċjali, barra minn dawk li ġew
għandna minn fost il-ġnus li huma
madwarna.
18 Issa dak li kien imħejji għalija
kuljum kien gendus u sitt nagħġiet
magħżula; tjur ukoll kienu jitħejjewli, u
darba kull għaxart ijiem kull xorta ta' nbid
bil-kotra: iżda għal dan ma kellix bżonn
ħobż il-gvernatur, għax il-jasar kien tqil
fuq dal-poplu.
19 Ftakar fija, o Alla tiegħi, għall-ġid,
skond kulma għamilt jien għal dal-poplu.

6 Issa ġara, meta Sanballat, u Tobija,
u Gesem, il-Għarbi, u l-bqija ta'
l-egħdewwa tagħna, semgħu li bnejt is-sur,
u li ma baqa' fih l-ebda selħa; (għalkemm
sa dak iż-żmien kont għadni ma waqqaftx
il-bebien tal-bwieb;)
2 Illi Sanballat u Gesem bagħtu
jgħiduli: Ejja, ħa niltaqgħu flimkien f'xi
wieħed mir-rħula fil-wita ta' Ono. Iżda
kienu jaħsbu biex jagħmluli l-ħsara.
3 U bgħattilhom messaġġiera, igħidu:
Qiegħed naħdem xogħol kbir, u għalhekk
ma nistax ninżel: għax għandu jieqaf ix-
xogħol, waqt li jien nerħih, u ninżel
għandkom?
4 U bagħtu jgħiduli erba' darbiet l-
istess ħaġa; u dejjem tajthom tweġiba bħal
din.
5 Imbagħad Sanballat bagħat lill-
qaddej tiegħu jgħidli l-istess ħaġa għall-
ħames darba b'ittra miftuħa f'idu;
6 Fiha kien miktub: Instama' fost il-
ġnus, u hekk igħid Gasmu, li int u l-Lhud
qegħdin tiftieħmu biex tixxewxu: għalhekk
int qiegħed tibni s-sur, biex int tkun sultan
tagħhom, skond ma qiegħed jingħad.
7 U int qegħidt ukoll il-profeti biex
iniedu għalik f'Ġerusalem, billi jgħidu:
Hemm sultan f'Ġuda: u issa kliem bħal
dan jasal f'widnejn is-sultan. Għalhekk
ejja, ħa niftiehmu flimkien.
8 Imbagħad bgħatt ngħidlu: Ma kien
hemm xejn minn dan li inti qiegħed tgħid,
għax int qiegħed taqlagħhom minn
moħħok.
9 Għax kollha kienu jridu jbeżżgħuna,
billi jgħidu: Idejhom jintreħew mix-
xogħol, biex ma jsirx. Għalhekk issa, o
Alla, qawwili idejja.
10 U wara mort id-dar ta' Semajja,
bin Delaja, bin Meħetabel, li kien magħluq
id-dar; u qal: Niltaqgħu flimkien f'dar
Alla, ġewwa t-tempju, u ħa nagħlqu bwieb
it-tempju: għax ġejjin joqtluk; iva, bil-lejl
ġejjin joqtluk.
11 U għidt: Raġel bħali għandu

jaħrab? U min hemm, li hu bħali, li jista'
jidħol fit-tempju u jibqa' ħaj? Le, ma
nidħolx.
12 U, ara, jien għaraft li ma kienx Alla
li bagħtu; iżda kien ħabbar dik il-profezija
tiegħu kontra tiegħi għax Tobija u
Sanballat kienu xtrawh.
13 Għalhekk kien mixtri, biex jien
nibża', u nagħmel hekk, u nidneb, biex
ikollhom biex jagħtuni isem ħażin, u
jgħajruni.
14 O Alla tiegħi, ftakar f'Tobija u
f'Sanballat skond dan l-egħmil tagħhom,
u f'Nogħadja, il-profetessa, u l-bqija tal-
profeti, li kienu jfittxu jbeżżgħuni.
15 U hekk is-sur kien mitmum fil-ħamsa
u għoxrin tax-xahar ta' Elul, fi tnejn u
ħamsin jum.
16 U ġara, malli semgħu b'dan l-
egħdewwa kollha tagħna, illi l-ġnus kollha
ta' madwarna beżgħu, u f'għajnejhom
kienu wisq avveliti: għax għarfu li dan ix-
xogħol sar bil-għajnuna t'Alla tagħna.
17 F'dak iż-żmien ukoll il-kbarat ta'
Ġuda bagħtu ħafna ittri lil Tobija, u l-ittri
ta' Tobija kienu jaslu għandhom.
18 Għax f'Ġuda kien hemm ħafna
mseħbin b'ħalfa miegħu, għax hu kien
ħaten Sekanja, bin Araħ, u Ġoħanan ibnu
kien iżżewweġ lil bint Mesullam, bin Bere-
kija.
19 U kienu jxandru wkoll quddiemi
l-egħmejjel tajba tiegħu, u jwasslu lilu
kliemi. U Tobija kien imbagħad jibgħat
ittri biex ibeżżagħni.

7 Issa ġara, meta raġa' nbena s-sur, u
waqqaft il-bebien, u qegħidt il-
bewwieba, u l-għannejja, u l-Leviti fuq
xogħolhom,
2 Illi jien tajt lil ħija Ħanani, u 'l
Ħananija, il-gvernatur tal-kastell, il-
kmand ta' Ġerusalem: għaliex hu kien
raġel tas-sewwa, u kien jibża' minn Alla
aktar minn ħafna oħrajn.
3 U għidtilhom: Ma jinfetħux bwieb
Ġerusalem sama tisħon ix-xemx; u huma
u jagħmlu l-għassa, ħa jagħlqu l-bwieb u
jissakkru: u qiegħdu għassiesa min-nies
ta' Ġerusalem, kull wieħed fil-għassa
tiegħu, u kull wieħed quddiem daru.
4 Issa l-belt kienet wiesgħa u kbira:
iżda l-poplu ta' ġo fiha kien ftit, u ma
kienx hemm djar mibnijin.
5 U Alla tiegħi daħħalli f'qalbi biex
niġma' flimkien il-kbarat, u l-uffiċjali, u
l-poplu, biex ngħoddhom skond nisilhom.
U sibt ir-reġistru ta' nisel dawk li telgħu
l-ewwel, u sibt miktub fih hekk:
6 Dawn huma wlied il-provinċja, li
reġgħu lura mill-jasar; dawk li Nebukad-
nessar, sultan ta' Babel, kien ħadhom
fil-jasar, u reġgħu ġew Ġerusalem u Ġuda,
kull wieħed lejn beltu;
7 Li ġew ma' Żerubbabel, Ġeswa,
Neħemija, Għażarija, Ragħamja, Naħa-
mani, Mordekaj, Bilsan, Misferet, Bigwaj,
Neħum, Bagħna. Għadd ir-rġiel tal-poplu
ta' Iżrael kien dan:
8 Ulied Pargħos, elfejn mija u tnejn u
u sebgħin.
9 Ulied Sefatja, tliet mija u tnejn u
sebgħin.
10 Ulied Araħ, sitt mija u tnejn u
ħamsin.
11 Ulied Paħat-Mowab, minn ulied
Ġeswa u Ġowab, elfejn tminn mija u
tmintax.
12 Ulied Għelam, elf mitejn u erbgħa u
ħamsin.
13 Ulied Żattu, tmien mija u ħamsa u
erbgħin.
14 Ulied Żakkaj, seba' mija u sittin.
15 Ulied Binnuwi, sitt mija u tmienja u
erbgħin.
16 Ulied Bebaj, sitt mija u tmienja u
għoxrin.
17 Ulied Għażgad, elfejn tliet mija u
tnejn u għoxrin.
18 Ulied Adoniqam, sitt mija u sebgħa
sittin.
19 Ulied Bigwaj, elfejn u sebgħa u
sittin.
20 Ulied Għadin, sitt mija u ħamsa u
ħamsin.
21 Ulied Ater, minn Ħeżekija, tmienja
u disgħin.
22 Ulied Ħasum, tliet mija u tmienja u
għoxrin.
23 Ulied Besaj, tliet mija u erbgħa u
għoxrin.
24 Ulied Ħarif, mija u tnax.
25 Ulied Gibgħon, ħamsa u disgħin.
26 Ir-rġiel ta' Betlehem u ta' Netofa
mija u tmienja u tmenin.
27 Ir-rġiel ta' Għanatot, mija u tmienja
u għoxrin.
28 Ir-rġiel ta' Bet-Għażmewt, tnejn u
erbgħin.
29 Ir-rġiel ta' Kirjat-Ġagħrim, Kefira,
u Birot, seba' mija u tlieta u erbgħin.
30 Ir-rġiel ta' Rama u Geba', sitt mija
u wieħed u għoxrin.
31 Ir-rġiel ta' Mikmas, mija u tnejn u
għoxrin.
32 Ir-rġiel ta' Betel u Għaj, mija u tlieta
u għoxrin.
33 Ir-rġiel ta' Nebo l-ieħor, tnejn u
ħamsin.
34 Ulied Għelam l-ieħor, elf mitejn u
erbgħa u ħamsin.
35 Ulied Ħarim, tliet mija u għoxrin.
36 Ulied Ġerko, tliet mija u ħamsa u
erbgħin.
37 Ulied Lod, Ħadid u Ono, seba' mija
u wieħed u għoxrin.
38 Ulied Sênah, tlitt elef disa' mija u
tletin.
39 Il-qassisin: ulied Ġedajja, minn dar
Ġeswa, disa' mija u tlieta u sebgħin.

40 Ulied Immer, elf u tnejn u hamsin.
41 Ulied Pashur, elf mitejn u sebgha u
erbghin.
42 Ulied Harim, elf u sbatax.
43 Il-Leviti: ulied Ġeswa u ta' Kad-
mijel, minn ulied Hodewa, erbgha u
sebghin.
44 Il-ghannejja: ulied Asaf, mija u
tmienja u erbghin.
45 Il-bewwieba: ulied Sallum, ulied
Ater, ulied Talmon, ulied Ghaqqub, ulied
Hatita, ulied Sobaj, mija u tmienja u
tletin.
46 In-Netinin: ulied Siha, ulied Hasufa,
ulied Tabbaghot,
47 Ulied Keros, ulied Sigha, ulied
Padon,
48 Ulied Lebana, ulied Hagaba, ulied
Salmaj,
49 Ulied Hanan, ulied Giddel, ulied
Gahar,
50 Ulied Raja, ulied Resin, ulied
Nekoda,
51 Ulied Gażżam, ulied Ghużża, ulied
Paseha,
52 Ulied Besaj, ulied Meghunim, ulied
Nefisesim,
53 Ulied Baqbuq, ulied Haqufa, ulied
Harhur,
54 Ulied Bażlit, ulied Mehida, ulied
Harsa,
55 Ulied Barkos, ulied Sisra, ulied
Tamah,
56 Ulied Nesija, ulied Hatifa.
57 Ulied il-qaddejja ta' Salamun: ulied
Sotaj, ulied Soferet, ulied Perida,
58 Ulied Ġaghala, ulied Darqon, ulied
Giddel,
59 Ulied Sefatja, ulied Hattil, ulied
Pokret-Hasbajim, ulied Amon.
60 In-Netinin kollha, u wlied il-
qaddejja ta' Salamun, tliet mija u tnejn u
disghin.
61 U dawn kienu li telghu wkoll minn
Tell-Melah, u minn Tell-Harsa: Kerub,
Addon, u Immer: iżda la setghu juru djar
missirijiethom u lanqas nisilhom, jekk
humiex minn Iżrael:
62 Ulied Delaja, ulied Tobija, ulied
Nekoda, sitt mija u tnejn u erbghin.
63 U mill-qassisin: ulied Habaja,
ulied Kos, ulied Barżellaj, li kien ha
b'martu wahda mill-bniet ta' Barżellaj,
il-Gilaghdi, u ssemma b'isimhom.
64 Dawn fittxu kitbet nisilhom, imma
ma nstabitx, u tnehhew, bhala mniġġsa,
mis-saċerdozju.
65 U t-Tirsata qalilhom, li ma jiklux
mill-hwejjeġ l-aktar qaddisa, sa kemm
ikun hemm qassis ghall-Urim u t-Tummin.
66 Il-ġemgha kollha f'daqqa kienu
tnejn u erbghin elf, u tliet mija u sittin,
67 Barra mill-qaddejja rġiel taghhom u
l-qaddejja nisa taghhom, li minnhom kien
hemm sebat elef u tliet mija u sebgha u
tletin: u kellhom ghannejja rġiel u ghan-
nejja nisa mitejn u hamsa u erbghin.
68 Iż-żwiemel taghhom kienu seba'
mija u sitta u tletin: il-bghula taghhom,
mitejn u hamsa u erbghin:
69 L-iġmla taghhom, erba' mija u
hamsa u tletin: hmir sitt elef seba' mija u
ghoxrin.
70 U x'uhud mill-kapijiet ta' djar il-
missirijiet taw ghotjiet ghax-xoghol. It-
Tirsata ta lit-teżor elf darik tad-deheb,
hamsin bieqja, u hames mija u tletin libsa
tal-qassisin.
71 U x'uhud mill-kapijiet ta' djar il-
missirijiet taw ghat-teżor tax-xoghol
ghoxrin elf darik tad-deheb, u elfejn u
mitejn man tal-fidda.
72 Dak li taw il-bqija tal-poplu kien
ghoxrin elf darik tad-deheb, elfejn man
tal-fidda, u sebgha u sittin libsa tal-
qassisin.
73 U hekk il-qassisin, u l-Leviti, u l-
bewwieba, u l-ghannejja, u x'uhud mill-
poplu, u n-Netinin, u Iżrael kollu,
ghammru fi bliethom; u meta wasal is-
seba' xahar, ulied Iżrael kienu fi bliethom.

8 U l-poplu nġama' kollu bhal bniedem
wiehed fil-misrah li kien quddiem bieb
l-ilma; u qalu lil Esdra, il-kittieb, biex iġib
ktieb il-liġi ta' Mosè, li l-Mulej kien ta lil
Iżrael.
2 U Esdra, il-qassis, ġieb il-liġi quddiem
il-ġemgha, irġiel u nisa, u kull min sata'
jisma' u jifhem, fl-ewwel jum tas-seba'
xahar.
3 U qara minnu fil-misrah ta' quddiem
bieb l-ilma, mis-sebh sa nofs in-nhar,
quddiem ir-rġiel u n-nisa, u dawk kollha
li setghu jifhmu; u widnejn il-poplu kollu
kienu attenti ghall-ktieb tal-liġi.
4 U Esdra, il-kittieb, kien qieghed fuq
tribuna ta' l-injam, li kienu ghamlu ghal
dan; u hdejh qaghdu Mattitja, u Sema', u
Ghanajja, u Urija, u Hilkija, u Maghseja
fil-lemin tieghu; u Pedaja, u Misaël, u
Malkija, u Hasum, u Hasbaddana, u
Żakkarija, u Mesullam fuq ix-xellug
tieghu.
5 U Esdra fetah il-ktieb quddiem il-
poplu kollu; (ghax hu kien oghla mill-
poplu kollu) u, malli fethu, il-poplu kollu
qam bil-wieqfa.
6 U Esdra bierek il-Mulej, Alla l-kbir.
U l-poplu kollu wieġeb: Amen! Amen!
huma u jerfghu idejhom: u baxxew
rashom, u qiemu l-Mulej b'wiċċhom sa
l-art.
7 U Ġeswa, u Bani, u Serebja, u
Ġamin, u Ghaqqub, u Sabtaj, u Hodija, u
Maghseja, u Kelita, u Ghażarija, u
Ġożabad, u Hanan, u Pelaja, u l-Leviti,
kienu jfiehmu l-liġi lill-poplu: u l-poplu
kien f'postu.

8 U hekk qraw biċċa biċċa fi ktieb
il-liġi t'Alla, u taw it-tifsira, u fiehmu
l-poplu dak li nqara.
9 U Neħemija, it-Tirsata, u Esdra,
il-qassis u l-kittieb, u l-Leviti li kienu
jgħallmu l-poplu, qalu lill-poplu kollu:
Dan il-jum hu mqaddes lill-Mulej, Alla
tagħkom; la tnewħux, u la tibkux! Għax
il-poplu kollu kien qiegħed jibki hu u
jisma' l-liġi.
10 Imbagħad Neħemija qalilhom:
Morru, kulu ikel bnin, u jxorbu xorb ħelu,
u jbagħtu ishma lil min ma għandu xejn
imħejji: għax dal-jum imqaddes lil Sidna:
u la titnikktux, għax ferħ il-Mulej hu
qawwitkom.
11 U hekk il-Leviti kienu jsikktu
l-poplu kollu, billi jgħidu: Isktu, għax dal-
jum imqaddes; u la titnikktux.
12 U l-poplu kollu mar biex jiekol, u
jixrob, u jibgħat ishma lill-fqar, u jagħmel
festa kbira, għax huma fehmu l-kliem li
kienu għallmuhom.
13 Fit-tieni jum inġemgħu l-kapijiet ta'
djar il-missirijiet tal-poplu kollu, il-
qassisin, u l-Leviti, għand Esdra, il-kittieb,
biex jifhmu kliem il-liġi.
14 U sabu miktub fil-liġi, li kien ta
l-Mulej permezz ta' Mosè, li wlied Iżrael
għandhom igħammru fl-egħrejjex fil-għid
tas-seba' xahar:
15 U li fil-bliet kollha tagħhom, u
f'Ġerusalem, għandhom joħorġu tnedija,
li tgħid: Oħorġu lejn il-għoljiet u ġibu
friegħi taż-żebbuġ, friegħi taż-żebbuġ
salvaġġ, friegħi tar-riħan, friegħi tal-palm,
u friegħi ta' siġar imwerrqa, biex tagħmlu
egħrejjex, kif inhu miktub.
16 U hekk il-poplu ħareġ, u ġiebu l-
friegħi, u għamlu għalihom egħrejjex, kull
wieħed fuq is-setaħ ta' daru, u fil-btieħi
tagħhom, u fil-btieħi ta' dar Alla, u fil-
misraħ ta' bieb l-ilma, u fil-misraħ ta'
bieb Efrajm.
17 U l-ġemgħa kollha ta' dawk li
reġgħu ġew mill-jasar għamlu egħrejjex, u
għammru taħt l-egħrejjex: għax minn
żmien Ġożwe, bin Nun, sa dak il-jum,
ulied Iżrael ma kinux għamlu hekk. U
kien hemm ferħ kbir ħafna.
18 U Esdra qara kuljum fi ktieb il-liġi
t'Alla, mill-ewwel jum sa l-aħħar jum; u
għamlu għid ta' sebat ijiem; u fit-tminn
jum kien hemm laqgħa mqaddsa, kif
kien ordnat.

9 Issa fil-jum erbgħa u għoxrin ta' dan
ix-xahar, ulied Iżrael inġemgħu sajmin,
u lebsin bi xkejjer, u trab fuqhom.
2 U nisel Iżrael infired mill-barranin
kollha, u waqfu, u stqarru dnubiethom, u
ħtijiet missirijiethom.
3 U qamu f'posthom, u qraw fi ktieb
il-liġi tal-Mulej, t'Alla tagħhom, minn
erbgħa waħda tal-jum; u minn erbgħa
waħda kienu jistqarru, u jagħtu qima lill-
Mulej, lil Alla tagħhom.
4 Ġeswa, u Bani, Kadmijel, Sebanja,
Bunni, Serebja, Bani, u Kenani telgħu fuq
it-tribuna tal-Leviti, u għajtu b'leħen għoli
lill-Mulej, lil Alla tagħhom.
5 Imbagħad il-Leviti, Ġeswa, u
Kadmijel, Bani, Ħasabnija, Serebja,
Ħodija, Sebanja, u Petaħja, qalu: Qumu,
bierku l-Mulej, Alla tagħkom, għal dejjem
ta' dejjem! U jkun imbierek l-isem glorjuż
tiegħek, li hu mgħolli fuq kull barka u
tifħir!
6 Int, int hu l-Mulej waħdek! int
għamilt is-sema, is-sema tas-smewwiet,
bl-eżerċtu tagħhom kollu, l-art, u kulma
hemm fuqha, l-ibħra, u kulma hemm
fihom; u int lil kollha tagħtihom il-ħajja;
u l-eżerċtu tas-sema lilek iqim.
7 Int hu l-Mulej, Alla, li ħtart lil Abram,
u ħriġtu minn Ur tal-Kaldin, u semmejtu
Abraham.
8 U int sibt qalbu fidila quddiemek, u
rbatt miegħu għaqda li tagħtih art il-
Kangħanin, il-Ħittin, l-Amurrin, il-
Periżin, il-Ġebusin, u l-Girgasin lil nislu;
int żammejt kelmtek; għax int ġust.
9 Int rajt il-hemm ta' missirijietna
fl-Eġittu, u smajt l-agħjat tagħhom ħdejn
il-baħar l-Aħmar.
10 U int għamilt egħliem u egħġubijiet
kontra Fargħun, kontra l-qaddejja kollha
tiegħu, u kontra l-poplu kollu t'artu: għax
int kont taf li ħaqru lil missirijietna; u
għamilt għalik isem bħalma hu llum.
11 U int fraqt il-baħar quddiemhom, u
hekk huma għaddew min-nofs il-baħar
fin-niexef; u tfajt lil dawk li kienu ġejjin
warajhom fil-għammieq, bħal ġebla fl-ilma
qawwi.
12 Barra minn hekk, int mexxejthom
b'kolonna ta' sħaba bi nhar, u b'kolonna
tan-nar bil-lejl, biex turihom it-triq li
kellhom jimxu fiha.
13 Int inżilt ukoll fuq il-muntanja
Sinaj, u tkellimt magħhom mis-sema, u
tajthom ordinanzi ġusti, u liġijiet tas-
sewwa, u statuti u kmandamenti tajbin:
14 U għarrafthom is-Sibt imqaddes
tiegħek, u tajthom kmandamenti, statuti,
u liġijiet, permezz ta' Mosè, il-qaddej
tiegħek:
15 U tajthom ħobż mis-sema għall-ġuħ
tagħhom, u ħriġtilhom ilma mill-blat
għall-għatx tagħhom, u għidtilhom biex
jidħlu jieħdu l-art li int ħlift li tagħtihom.
16 Iżda huma u missirijietna tkabbru,
webbsu rashom, u ma semgħux mill-
kmandamenti tiegħek,
17 U ma ridux jisimgħu, u ma ftakrux
f'egħġubijietek li għamilt fosthom; iżda
webbsu rashom, u fit-tixwixa tagħhom
għażlu mexxej biex jerġgħu lura lejn il-
jasar tagħhom fl-Eġittu: iżda int Alla lest

biex taħfer, twajjeb u ħanin, iddum biex
tagħdab, u kbir fit-tjieba, u ma tlaqthomx.
18 Iva, meta għamlu għalihom għoġol
imdewweb, u qalu: Dan hu Alla tiegħek,
li tellgħek mill-Eġittu; u għamlu dagħwiet
kbar;
19 Iżda int fil-ħniena kbira tiegħek, ma
tlaqthomx fid-deżert: il-kolonna tas-sħab
ma twarrbitx minnhom bi nhar, biex tmex-
xihom fit-triq; u lanqas il-kolonna tan-nar
bil-lejl, biex tagħtihom id-dawl, u t-triq li
kellhom jimxu fiha.
20 Int tajt ukoll l-ispirtu tajjeb tiegħek
biex tgħallimhom, u l-manna tiegħek ma
irrifjutajthiex minn fommhom, u tajthom
l-ilma għall-għatx tagħhom.
21 Iva, għal erbgħin sena int tmajthom
fid-deżert, hekk li ma naqashom xejn;
ilbieshom ma tqaddmux, u riġlejhom ma
tnafftux.
22 Tajthom ukoll saltniet u popli, u
qassamthomlhom sat-truf: u huma ħadu
art Siħon, u l-art tas-sultan ta' Ħesbon, u
art Għog, sultan ta' Basan.
23 Lil uliedhom kattarthom daqs il-
kwiekeb tas-sema, u wassalthom fl-art li
int għidt lil missirijiethom, biex imorru
jeħduha.
24 U hekk uliedhom daħlu u ħadu l-art;
int rażżant quddiemhom in-nies li kienu
jgħammru l-art, il-Kangħanin, u rħejthom
f'idejhom, mas-slaten tagħhom, u bil-
poplu tal-pajjiż, biex jagħmlu bihom
skond kif jogħġobhom.
25 U qabdu bliet qawwija, u raba'
għammiel, u ħadu f'idejhom djar mimlijin
b'kull ġid, bjar imħaffrin, oqsma tad-
dwieli, u oqsma taż-żebbuġ, u siġar tal-
frott bil-kotra: u hekk kielu, u xebgħu,
u simnu, u tgħaxxqu bit-tjieba kbira tie-
għek.
26 Madankollu huma ma ridux
jisimgħu, u xxewxu għalik, u tefgħu l-liġi
tiegħek wara spallejhom, u qatlu l-profeti
tiegħek li taw xhieda għalihom biex
ireġġgħuhom lejk, u għamlu dagħwiet
kbar.
27 Għalhekk int tajthom f'idejn l-
egħdewwa tagħhom, li ħaqruhom: iżda
fil-waqt tad-dwejjaq tagħhom għajtu lilek,
u int smajthom mis-sema; u skond il-
ħniena kbira tiegħek, int tajthom feddejja
li fdewhom minn id dawk li ħaqruhom.
28 Iżda malli kienu jistrieħu, kienu
jerġgħu jagħmlu l-ħażin quddiemek:
għalhekk int tlaqthom f'idejn l-egħdewwa
tagħhom, li ħakmu fuqhom: iżda meta
reġgħu bdew igħajtulek, int smajthom
mis-sema; u bosta drabi int ħlisthom
skond il-ħniena kbira tiegħek;
29 U wissejthom biex treġġagħhom lejn
il-liġi tiegħek: iżda huma tkabbru, u ma
semgħux mill-kmandamenti tiegħek, iżda
dinbu kontra l-ordinanzi tiegħek, (li jekk
bniedem jagħmilhom, igħix bihom;) u
taw daharhom ix-xewwiexi, u webbsu
rashom, u ma semgħux.
30 Iżda int ħmilthom għal bosta snin,
u wissejthom bl-ispirtu tiegħek permezz
tal-profeti tiegħek: iżda ma tawx widen:
għalhekk int irħejthom f'idejn il-popli ta'
pajjiżi barranin.
31 Madankollu fil-ħniena kbira tiegħek
ma qridthomx għal kollox, u lanqas
tlaqthom; għax int Alla twajjeb u ħanin.
32 Għalhekk issa, Alla tagħna, Alla
l-kbir, u l-qawwi, u tal-biża', li tħares il-
għaqda u t-tjieba, la tħallix il-hemm kollu
jidher żgħir quddiemek, li ġie fuqna, fuq
is-slaten tagħna, fuq il-kapijiet tagħna, fuq
il-qassisin tagħna, fuq il-profeti tagħna,
fuq missirijietna, u fuq il-poplu tiegħek
kollu, minn żmien is-slaten ta' l-Assirja sa
dal-jum.
33 Imma int tal-ħaqq f'kulma ġralna;
għax int għamilt il-ħaqq, iżda aħna dnib-
na.
34 Għax is-slaten tagħna, il-kapijiet
tagħna, il-qassisin tagħna, u missirijietna
ma għamlux il-liġi tiegħek, u la ħarsu l-
kmandamenti tiegħek, u lanqas ix-xhidiet
tiegħek li xehidtilhom.
35 Għax huma ma qdewkx f'saltnat-
hom, u fil-ġid kbir tiegħek li int tajthom,
u fl-art wiesgħa u għammiela li tajt
quddiemhom, u ma reġgħux lura minn
egħmilhom il-ħażin.
36 Ara, hawn aħna llum ilsiera, u l-art
li tajt lil missirijietna biex jieklu frottha u
ġidha, ara, aħna lsiera fiha:
37 U l-prodotti kotrana tagħha huma
għas-slaten li int qegħidt fuqna minħabba
dnubietna: huma jaħkmu wkoll fuq
ġisimna u fuq il-bhejjem tagħna, kif
jogħġobhom, u aħna f'diqa kbira.
38 Issa minħabba dan kollu aħna
qegħdin nagħmlu rabta sħiħa, u niktbuha;
u l-kapijiet tagħna, il-Leviti tagħna, u
l-qassisin tagħna, jagħmlu s-siġill tagħhom
fuqha.

**10** Issa dawk li għamlu s-siġill tagħhom
fuqha kienu dawn: Neħemija, it-
Tirsata, bin Ħakalija, u Sidqija,
2 Xeraja, Għażarija, Ġeremija,
3 Pasħur, Amarja, Malkija,
4 Ħattus, Sebanja, Malluk,
5 Ħarim, Meremot, Għabdija,
6 Danjel, Ginneton, Baruk,
7 Mesullam, Abija, Mijamin,
8 Magħażja, Bilgaj, Semajja: dawk
kienu l-qassisin.
9 U l-Leviti: Ġeswa, bin Ażanja,
Binnuwi, minn ulied Ħenadad, Kadmijel;
10 U ħuthom Sebanja, Ħodija, Kelita,
Pelaja, Ħanan,
11 Mika, Reħob, Ħasabja,
12 Żakkur, Serebja, Sebanja,
13 Ħodija, Bani, Beninu.

14 Il-kapijiet tal-poplu: Pargħos,
Paħat-Mowab, Għelam, Żattu, Bani,
15 Bunni, Għażgad, Bebaj,
16 Adonija, Bigwaj, Għadin,
17 Ater, Ħiżkija, Għażżur,
18 Ħodija, Ħasum, Besaj,
19 Ħarif, Għanatot, Nebaj,
20 Magfigħas, Mesullam, Ħeżir,
21 Meseżabel, Sadoq, Ġaddugħa,
22 Pelatja, Ħanan, Għanajja,
23 Ħosegħa, Ħananija, Ħassub,
24 Ħalloħes, Pilħa, Sobeq,
25 Reħum, Ħasabnah, Magħseja,
26 U Aħija, Ħanan, Għanan,
27 Malluk, Ħarim, Bagħnah.
28 U l-bqija tal-poplu, il-qassisin, il-
Leviti, il-bewwieba, il-għannejja, in-
Netinin, u kull min infired mill-popli ta'
pajjiżi barranin għal-liġi t'Alla, in-nisa
tagħhom, uliedhom, subjien u bniet, dawk
kollha li jafu, u jifhmu;
29 Kienu jżommu ma' ħuthom, mal-
kbarat tagħhom, u ntrabtu b'wegħda u
b'ħalfa li jimxu fil-liġi t'Alla, li kienet
mogħtija permezz ta' Mosè, qaddej t'Alla,
u li jħarsu u jagħmlu l-kmandamenti
kollha tal-Mulej Sidna, u l-ordinanzi
tiegħu, u l-istatuti tiegħu;
30 U li ma nagħtux il-bniet tagħna lill-
popli tal-pajjiż, u lanqas nieħdu lil
bniethom għas-subjien tagħna:
31 U ma nixtru xejn nhar ta' Sibt, jew
f'xi jum imqaddes ieħor, mill-popli li jġibu
biex ibigħu nhar ta' Sibt kull xorta ta'
bigħa u ħwejjeġ oħra ta' l-ikel, u nħallu
l-art tistrieħ f'kull seba' sena, u ma
ninsistux għall-ħlas ta' kull dejn.
32 U nagħmluha b'liġi għalina, li
nitgħabbew bi ħlas it-tielet waħda ta' xekel
fis-sena għas-servizz ta' dar Alla tagħna;
33 Għall-ħobż tal-Preżenza, għall-
offerta tal-qamħ ta' kuljum, għall-offerta
tal-ħruq ta' kuljum, is-Sibtijiet, il-qmura
ġodda, għall-għidien, għall-ħwejjeġ ikkon-
sagrati, u għas-sagrifiċċji għad-dnub biex
tintalab maħfra għal Iżrael, u għal kull
xogħol ta' dar Alla.
34 U tfajna x-xorti, aħna l-qassisin,
il-Leviti u l-poplu, għall-għotjiet tal-
ħatab, biex iġibuh f'dar Alla tagħna,
skond djar missirijietna, f'ħinu u f'waqtu,
sena sena, biex jinħaraq fuq l-altar tal-
Mulej, t'Alla tagħna, kif inhu miktub
fil-liġi:
35 U ntrabatna li nġibu l-ewwel frott
t'artna, u l-ewwel frott tal-frott kollu tas-
siġar kollha, sena sena, f'dar il-Mulej:
36 U nġibu wkoll l-ewwel tfal ta'
wliedna, u l-ewwel frieħ tal-bhejjem
tagħna, kif inhu miktub fil-liġi, u l-ewwel
frieħ tal-baqar u tan-ngħaġ tagħna, f'dar
Alla tagħna, għall-qassisin li jaqdu f'dar
Alla tagħna:
37 U nġibu wkoll l-ewwel tal-għaġin
tagħna, u l-għotjiet tagħna, u l-frott ta'
kull xorta ta' siġra, ta' l-inbid ġdid u taż-
żejt għall-qassisin, fil-kmamar ta' dar
Alla; u l-egħxur t'artna għall-Leviti, biex
il-Leviti jkollhom l-egħxur fil-bliet kollha
fejn naħdmu aħna.
38 U l-qassis, bin Arun, ikun mal-
Leviti, xħin il-Leviti jieħdu l-egħxur: u
l-Leviti jtellgħu għaxar l-egħxur f'dar Alla
tagħna, fil-kmamar tal-ħażna.
39 Għax ulied Iżrael u wlied Levi jġibu
l-għotjiet tal-qamħ, ta' l-inbid ġdid u taż-
żejt fil-kmamar, fejn hemm il-ħwejjeġ
tas-santwarju, u l-qassisin tas-servizz, u
l-bewwieba, u l-għannejja: u ma nitilqux
dar Alla tagħna.

11 Issa l-kapijiet tal-poplu kienu
jgħammru f'Ġerusalem: u l-bqija
tal-poplu tefgħu x-xorti li jġibu wieħed
minn għaxra jgħammru f'Ġerusalem, il-
belt qaddisa, fil-waqt li d-disgħa l-oħra
jibqgħu fil-bliet l-oħra.
2 U l-poplu bierek l-irġiel kollha li minn
rajhom riedu jgħammru f'Ġerusalem.
3 Issa dawn huma l-kapijiet tal-
provinċja li għammru f'Ġerusalem: iżda
fil-bliet ta' Ġuda kull wieħed għammar
fil-qasma tiegħu fi bliethom: Iżrael, il-
qassisin, il-Leviti, in-Netinin, u wlied
il-qaddejja ta' Salamun.
4 U f'Ġerusalem għammru x'uħud
minn ulied Ġuda, u minn ulied Benjamin.
Minn ulied Ġuda: Għataja, bin Għużżija,
bin Żakkarija, bin Amarja, bin Sefatja, bin
Maħlalel, minn ulied Perez;
5 U Magħseja, bin Baruk, bin Kol-
Ħożeh, bin Ħażaja, bin Għadaja, bin
Ġojarib, bin Żakkarija, bin is-Siloni.
6 Ulied Perez kollha, li għammru
f'Ġerusalem, kienu erba' mija u tmienja
u sittin, irġiel ta' ħila.
7 Issa dawn huma wlied Benjamin:
Sallu, bin Mesullam, bin Ġogħed, bin
Pedaja, bin Kolaja, bin Magħseja, bin
Itijel, bin Ġesagħija;
8 U warajh Gabbaj, u Sallaj, disa' mija
u tmienja u għoxrin.
9 U Ġoël, bin Żikri, kien soprastant
fuqhom, u Ġuda, bin Senuwa, kien it-tieni
fuq il-belt.
10 Mill-qassisin: Ġedajja, bin Ġojarib,
Ġakin.
11 Xeraja, bin Ħilkija, bin Mesullam,
bin Sadoq, bin Merajot, bin Aħitub, kien
il-kap ta' dar Alla.
12 U ħuthom, li jagħmlu s-servizz fit-
tempju, tminn mija u tnejn u għoxrin: u
Għadaja, bin Ġeroħam, bin Pelalja, bin
Amsi, bin Żakkarija, bin Pashur, bin
Malkija,
13 U ħutu, kapijiet ta' djar il-missiri-
jiet, mitejn u tnejn u erbgħin: u Għamasaj,
bin Għażarel, bin Aħżaj, bin Mesillemot,
bin Immer,

14 U ħuthom, irġiel ta' ħila, mija u
tmienja u għoxrin: u Żabdijiel, bin wieħed
min-nies il-kbar, kien is-soprastant
tagħhom.
15 Mil-Leviti wkoll: Semajia, bin
Ħassub, bin Għażriqam, bin Ħasabja, bin
Bunni;
16 U Sabtaj, u Ġożabad, mill-kapijiet
tal-Leviti, kienu fuq ix-xogħol ta' barra ta'
dar Alla.
17 U Mattanija, bin Mika, bin Żabdi,
bin Asaf, kien il-kap tal-kant tat-tifħir
fit-talb; u Baqbuqija, it-tieni fost ħutu; u
Għabda, bin Sammugħa, bin Galal, bin
Ġedutun.
18 Il-Leviti kollha fil-belt imqaddsa
kienu mitejn u erbgħa u tmenin.
19 Il-bewwieba kollha: Għaqqub,
Talmon, u ħuthom, li jagħmlu għassa
fil-bwieb, kienu mija u tnejn u sebgħin.
20 U l-bqija ta' Iżrael, tal-qassisin, u
tal-Leviti, kienu fil-bliet kollha ta' Ġuda,
kull wieħed fil-qasma tiegħu.
21 Iżda n-Netinin kienu jgħammru
f'Għofel: u Siħa, u Gisfa, kienu fuq in-
Netinin.
22 Issa l-kap tal-Leviti f'Ġerusalem
kien Għużżi, bin Bani, bin Ħasabja, bin
Mattanija, bin Mika, minn ulied Asaf,
għannejja li kellhom ħsieb is-servizz ta'
dar Alla.
23 Għax il-għannejja kienu taħt il-
kmand tas-sultan, u huma kellhom
jagħmlu xogħol għal kull jum.
24 U Petaħja, bin Meseżabel, minn
ulied Żeraħ, bin Ġuda, kien ir-rappre-
żentant tas-sultan għal kull ħaġa li kellha
x'taqsam mal-poplu.
25 U fir-rħula u fir-raba' tagħhom,
x'uħud minn ulied Ġuda għammru
f'Kirjat-Arba, u fir-rħula tagħha, u
f'Dibon u fir-rħula tagħha, u f'Ġeqabsel
u fir-rħula tagħha.
26 U f'Ġeswa, u f'Molada, u f'Bet-
Pelet,
27 U f'Ħasar-Suwal, u f'Bir-Saba', u
fir-rħula tagħha,
28 U f'Siklag, u f'Mekona, u fir-rħula
tagħha,
29 U f'Għajn-Rimmon, u f'Saregħa, u
f'Ġarmut,
30 U Żanoħa, Għadullam, u fir-rħula
tagħhom, f'Lakis u r-raba' tagħha, u
f'Għażeka, u fir-rħula tagħha. U waqqfu
t-tined minn Bir-Saba' sa wied Hinnom.
31 Ulied Benjamin kienu jgħammru
wkoll minn Geba 'l quddiem, f'Mikmas
u Għajja, u f'Betel, u fir-rħula tagħhom,
32 U f'Għanatot, Nob, Għananja,
33 Ħasor, Rama, Gittajm,
34 Ħadid, Seboghim, Neballat,
35 Lod u Ono, il-wied tan-nies tas-
sengħa.
36 U xi taqsimiet tal-Leviti f'Ġuda
kienu magħqudin ma' Benjamin.

12 Issa dawn huma l-qassisin u l-Leviti
li telgħu ma' Żerubbabel, bin
Xaltijel, u Ġeswa: Xeraja, Ġeremija,
Esdra,
2 Amarja, Malluk, Ħattus,
3 Sekanja, Reħum, Meremot,
4 Għiddo, Ginnetoj, Abija,
5 Mijamin, Magħadja, Bilga,
6 Semajja, Ġojarib, Ġedagħja,
7 Sallu, Għamoq, Ħilkija, u Ġedajja.
Dawn kienu l-kapijiet tal-qassisin u ta'
ħuthom fi żmien Ġeswa.
8 U l-Leviti kienu Ġeswa, Binnuwi,
Kadmijel, Serebja, Ġuda, u Mattanija, li
kien għall-kant ta' radd il-ħajr, hu u
ħutu.
9 U Baqbuqija wkoll, u Għunni,
ħuthom, kienu quddiemhom fit-taqsimiet
tas-servizz tagħhom.
10 U Ġeswa wiled lil Ġojaqim; u Ġoja-
qim lil Eljasib, u Eljasib wiled lil Ġojada,
11 U Ġojada wiled lil Ġonatan, u
Ġonatan wiled lil Ġaddugħa.
12 Dawn kienu, fi żmien Ġojaqim, il-
qassisin kapijiet ta' djar il-missirijiet: ta'
Xeraja, Meraja; ta' Ġeremija, Ħananija;
13 Ta' Esdra, Mesullam; t'Amarja,
Ġeħoħanan;
14 Ta' Meliku, Ġonatan; ta' Sebanja,
Ġużepp;
15 Ta' Ħarim, Għadna; ta' Merajot,
Ħelqaj;
16 Ta' Għiddo, Żakkarija; ta' Ginneton,
Mesullam;
17 Ta'Abija, Żikri; ta' Minjamin, ta'
Mogħadja, Piltaj;
18 Ta' Bilga, Sammugħa; ta' Semajja,
Ġeħonatan;
19 Ta' Ġojarib, Mattenaj; ta' Ġedajja,
Għużżi;
20 Ta' Sallaj, Qallaj; ta' Għamoq,
Għeber;
21 Ta' Ħilkija, Ħasabja; ta' Ġedajja,
Netanjel.
22 Il-Leviti, il-kapijiet ta' djar il-
missirijiet, kienu miktubin fi żmien
Eljasib, Ġojada, Ġoħanan, u Ġaddugħa; u
l-qassisin kienu hekk ukoll fi żmien is-
saltna ta' Darjus il-Persjan.
23 Ulied Levi, rjus djar il-missirijiet,
kienu miktubin fi Ktieb il-Kronaki, sa
żmien Ġoħanan, bin Eljasib.
24 U l-kapijiet tal-Leviti kienu Ħasabja,
Serebja, u Ġeswa, bin Kadmijel,
b'ħuthom quddiemhom, biex ifaħħru u
jiżżuħajr, skond l-ordni ta' David, ir-raġel
t'Alla, taqsima quddiem taqsima.
25 Mattanija, u Baqbuqija, Għabdija,
Mesullam, Talmon, u Għaqqub, kienu
bewwieba, jagħmlu l-għassa fl-imħażen
tal-bwieb.
26 Dawn kienu fi żmien Ġojaqim, bin
Ġeswa, bin Ġosadaq, u fi żmien Neħemija
l-gvernatur, u Esdra l-qassis u kittieb.

27 Issa, fid-dedika tas-sur ta' Ġeru-
salem bagħtu jfittxu l-Leviti mill-postijiet
kollha fejn kienu, biex iġibuhom Ġeru-
salem ħalli jagħmlu d-dedika bil-ferħ,
b'innijiet ta' radd il-ħajr, bil-għana, bid-
daqq taċ-ċimbli, ta' l-arpi, u taċ-ċetri.
28 U wlied il-għannejja nġemgħu, sew
mill-wita madwar Ġerusalem, u sew mir-
rħula tan-Netufatin;
29 U wkoll minn Bet-Gilgal, u mir-
raba' ta' Geba u Għażmewt: għax il-
għannejja kienu bnew irħula għalihom
madwar Ġerusalem.
30 U l-qassisin u l-Leviti ssaffew, u
saffew il-poplu, u l-bwieb, u s-sur.
31 Imbagħad tellajt il-kapijiet ta' Ġuda
fuq is-sur, u qegħidt żewġ korijiet kbar;
wieħed mexa lejn il-lemin fuq is-sur ħdejn
bieb id-demel:
32 U warajhom mexa Ħosagħja, u nofs
il-kapijiet ta' Ġuda,
33 Ma' Għażarija, Esdra, u Mesullam,
34 Ġuda, u Benjamin, u Semajja, u
Ġeremija,
35 U x'uħud minn ulied il-qassisin kienu
bit-trombi: Żakkarija, bin Ġonatan, bin
Semajja, bin Mattanija, bin Mikajja, bin
Żakkur, bin Asaf:
36 U ħutu, Semajja, Għażarel, Milalaj,
Gilalaj, Magħaj, Netanjel, Ġuda, u
Ħanani, bl-istrumenti tad-daqq ta' David,
ir-raġel t'Alla. U Esdra l-kittieb kien
jimxi quddiemhom.
37 U f'bieb il-għajn, telgħu dritt it-taraġ
ta' belt David, mit-telgħa tas-sur, 'il fuq
minn dar David, sa bieb l-ilma, lejn il-lvant.
38 U l-kor l-ieħor mexa lejn ix-xellug,
u jien imxejt warajhom ma' nofs il-poplu
fuq is-sur, minn fuq it-torri ta' l-ifran
sas-sur il-wiesa';
39 U minn fuq bieb Efrajm, u fuq il-
bieb il-qadim, u fuq bieb il-ħut, u
t-torri ta' Ħananêl, u t-torri ta' Mëa, sa
bieb in-ngħaġ: u waqfu f'bieb il-għassa.
40 Imbagħad iż-żewġ korijiet waqfu
f'dar Alla; u hekk għamilt jien, ma' nofs
il-mexxejja li kienu miegħi.
41 U l-qassisin: Eljakim, Magħseja,
Minjamin, Mikaja, Eljogħenaj, Żakkarija,
u Ħananija, bit-trombi;
42 U Magħseja, u Semajja, u Elgħażar,
u Għużżi, u Ġeħoħanan, u Malkija, u
Għelam, u Għeżer. U l-għannejja għannew
b'leħen għoli, taħt it-tmexxija ta' Ġezra-
ħija.
43 U f'dak il-jum offrew ukoll sagri-
fiċċji kbar, u ferħu: għax Alla ferraħhom
ferħ kbir: u n-nisa wkoll u t-tfal ferħu: u
hekk il-ferħ ta' Ġerusalem instama' 'l
bogħod.
44 U f'dak iż-żmien inħatru xi rġiel
biex jieħdu ħsieb il-kmamar tal-ħażniet,
għall-għotjiet, għall-ewwel frott, għall-
egħxur, biex jiġbru fihom mir-raba' ta'
l-ibliet l-ishma bil-liġi għall-qassisin u
l-Leviti: għax Ġuda feraħ bil-qassisin u
l-Leviti li kienu jagħmlu s-servizz.
45 U sew il-għannejja u sew il-bewwieba
kienu jħarsu s-servizz t'Alla tagħhom, u
s-servizz tat-tisfija, skond kmand David,
u ta' Salamun ibnu.
46 Għax fi żmien David u Asaf mill-
qedem kien hemm kapijiet tal-għannejja,
u għana ta' tifħir u radd il-ħajr lil Alla.
47 U hekk Iżrael kollu fi żmien
Żerubbabel, u fi żmien Neħemija, kien
jagħti l-għotjiet għall-għannejja u għall-
bewwieba, jum jum: kienu jagħtu lil-
Leviti l-ħwejjeġ ikkonsagrati; u l-Leviti
kienu jagħtu l-ħwejjeġ ikkonsagrati lil
ulied Arun.

**13** Dak in-nhar qraw fi ktieb Mosè
fejn jinstama' mill-poplu; u nstab
miktub fih, li l-Għammonin u l-Mowabin
ma jistgħu jidħlu qatt fil-ġemgħa t'Alla;
2 Għaliex huma ma laqgħux lil ulied
Iżrael bil-ħobż u bl-ilma, iżda kienu krew
lil Balgħam kontriehom, biex jisħethom:
imma Alla tagħna biddel is-saħta f'barka.
3 Issa ġara, malli semgħu l-liġi, illi firdu
kull taħlit barrani minn Iżrael.
4 U qabel dan, Eljasib il-qassis, li kien
imqiegħed biex jieħu ħsieb il-kmamar ta'
dar Alla tagħna, kien qarib ta' Tobija:
5 U hejjielu kamra kbira, fejn qabel
kienu jerfgħu l-offerti tal-qamħ, l-inċens,
u ħwejjeġ oħra, u l-egħxur tal-qamħ, ta'
l-inbid, u taż-żejt, dak kollu li kellu
jingħata lil-Leviti, u lill-għannejja, u lill-
bewwieba; u l-għotjiet merfugħin għall-
qassisin.
6 Iżda f'daż-żmien kollu, jien ma kontx
f'Ġerusalem: għax fis-sena tnejn u tletin
t'Artaserses, sultan ta' Babel, jien erġajt
mort għand is-sultan, u wara xi jiem tlabt
permess minn għandu,
7 U mort Ġerusalem, u sirt naf il-ħsara
li Eljasib għamel minħabba Tobija, billi
hejjielu kamra fil-btieħi ta' dar Alla.
8 U dan kien ta' dispjaċir kbir għalija:
għalhekk waddabt l-agħmara kollha ta'
Tobija barra mill-kamra.
9 Imbagħad ordnajt li jippurifikaw l-
kamra; u erġajt ġibt hemm l-agħmara ta'
dar Alla, bl-offerti tal-qamħ u l-inċens.
10 U sirt naf ukoll li l-ishma tal-Leviti
ma kinux intgħatawlhom: għax il-Leviti
u l-għannejja li kienu jagħmlu s-servizz
kienu ħarbu kull wieħed għall-għalqa
tiegħu.
11 U ħadtha mal-mexxejja, u għidt:
Għaliex hi mitluqa dar Alla? U ġmajthom,
u qegħidthom fuq xogħolhom.
12 Imbagħad Ġuda kollu ġieb l-egħxur
tal-qamħ, ta' l-inbid, u taż-żejt fl-imħażen.
13 U rħejt l-imħażen f'idejn Selemja
l-qassis, u Sadoq il-kittieb, u Pedaja
wieħed mil-Leviti: u magħhom kien hemm

Ħanan, bin Żakkur, bin Mattanija: għax
kienu magħdudin bħala nies fidili, u x-
xogħol tagħhom kien li jqassmu lil
ħuthom.
14 Ftakar fija, o Alla tiegħi, għal dan,
u la tħassarx l-opri tajbin tiegħi, li jien
għamilt għal dar Alla tiegħi, u fis-servizz
tagħha.
15 F'dawk il-jiem rajt f'Ġuda xi nies
jirfsu l-imgħasar nhar ta' Sibt, u jdaħħlu
xkejjer tal-qamħ, u jgħabbuhom fuq il-
ħmir; u nbid ukoll, u għeneb, u tin, u kull
xorta ta' tagħbija, u jdaħħluhom Ġeru-
salem nhar ta' Sibt: u wissejthom għax
kienu jbigħu ħwejjeġ ta' l-ikel f'dak il-
jum.
16 Kien hemm igħammru wkoll xi rġiel
ta' Tir li kienu jġibu l-ħut u minn kull
bigħa, u jbigħuhom nhar ta' Sibt lil ulied
Ġuda f'Ġerusalem.
17 Imbagħad ħadtha mal-kbarat ta'
Ġuda, u għidtilhom: X'ħażen hu dan li
qegħdin tagħmlu, u tniġġsu jum is-Sibt?
18 Mhux hekk għamlu missirijietkom,
u Alla tagħna ġieb fuqna u fuq dil-belt dil-
ħsara kollha? Tridu intom iżżidu l-għadab
fuq Iżrael billi tniġġsu s-Sibt?
19 U ġara, malli dalam fil-bwieb ta'
Ġerusalem, qabel is-Sibt, illi jien ordnajt
li l-bwieb jingħalqu, u ma jinfetħux sa
wara s-Sibt: u lil x'uħud mill-qaddejja jien
qegħidthom fil-bwieb, biex ma tidħol
l-ebda tagħbija nhar ta' Sibt.
20 U hekk il-merkanti, u l-bejjiegħa ta'
kull xorta ta' bejgħ għaddew il-lejl barra
minn Ġerusalem, darba jew tnejn.
21 Imbagħad wissejthom, u għidtilhom:
Għaliex tgħaddu l-lejl quddiem is-sur?
Jekk terġgħu tagħmlu hekk, immidd idejja
fuqkom. Minn dak iż-żmien 'il quddiem
ma ġewx nhar ta' Sibt.
22 Imbagħad għidt lil-Leviti biex ikunu
safjin, u jiġu jgħassu l-bwieb, biex iqaddsu
jum is-Sibt. Ftakar fija, o Alla tiegħi, għal
dan ukoll, u ħenn għalija skond il-kotra
tal-ħniena tiegħek.
23 F'dawk il-jiem rajt ukoll xi Lhud li
kienu żżewġu nisa Asdodin, Għammonin,
u Mowabin:
24 U nofs uliedhom kienu jitkellmu
bl-ilsien Asdodi, iżda ma kinux jistgħu
jitkellmu bil-Isien Lhudi, imma b'ilsien ta'
dan u dak il-poplu.
25 U ħadtha magħhom, u sħetthom, u
drabt lil x'uħud minnhom, u ġebbidtilhom
xagħarhom, u ħallifthom b'Alla, billi
għidtilhom: La tagħtux lill-bniet tagħkom
lil uliedhom, u la tiħdux lil bniet tagħhom
għal uliedkom, jew għalikom.
26 Mhux minħabba nisa bħal dawn
dineb Salamun, sultan ta' Iżrael? U fost
il-kotra ta' ġnus ma kienx hemm sultan
bħalu, maħbub minn Alla tiegħu, u Alla
qiegħdu sultan fuq Iżrael kollu: madan-
kollu lilu wkoll waqqgħuh fid-dnub in-nisa
barranin.
27 Nisimgħu mela minnkom, u
nagħmlu dal-ħażen kollu b'nuqqas ta'
fedeltà lejn Alla tagħna, biż-żwieġ ma'
nisa barranin?
28 U wieħed minn ulied Ġojada, bin
Eljasib, il-qassis il-kbir, kien ħaten
Sanballat il-Ħoroni: għalhekk keċċejtu 'l
bogħod minni.
29 Ftakarhom, o Alla tiegħi, għaliex
huma niġġsu s-saċerdozju, u l-għaqda tas-
saċerdożju, u tal-Leviti.
30 U hekk jien ippurifikajthom minn
kull ħaġa barranija, u waqqaft is-servizz
tal-qassisin u tal-Leviti, kull wieħed
f'xogħlu;
31 U ħadt ħsieb għall-għoti tal-ħatab
f'ħinu u f'waqtu, u għall-ewwel frott.
Ftakar fija, o Alla tiegħi, għall-ġid.

# Ktieb Ester

1 Issa ġara, fi żmien Aħasweru (dan
hu Aħasweru li kien isaltan mill-Indja
sa l-Etjopja fuq mija u sebgħa u għoxrin
provinċja:)
2 Illi f'dak iż-żmien, meta s-sultan
Aħasweru kien qiegħed fuq it-tron ta'
saltnatu, li kien f'Susan, il-kastell,
3 Fit-tielet sena ta' saltnatu, għamel
mikla lill-prinċpijiet tiegħu kollha, u l-
qaddejja tiegħu; l-uffiċjali ta' l-armata
tal-Persja u tal-Medja, u l-kbarat u l-
gvernaturi tal-provinċji kienu quddiemu:
4 U hu wriehom il-għana u l-glorja tas-
saltna tiegħu u l-ġmiel tat-tlellix tal-kobor
tiegħu għal ħafna jiem, għal mija u tmenin
jum.
5 U meta għaddew dawk il-jiem, is-
sultan għamel lill-poplu kollu li kien
jinsab f'Susan, il-kastell, mill-kbir saż-
żgħir, mikla għal sebat ijiem fil-bitħa
tal-ġnien tal-palazz tas-sultan;
6 Kien hemm arazzi tal-għażel fin,
bojod u vjola, imdendlin bi ħbula tal-
għażel, u lewn aħmar dagħmi fuq ħoloq
tal-fidda u kolonni tar-rħam: id-divani
kienu tad-deheb u tal-fidda, fuq paviment
tal-porfir, u rħam abjad, u madriperla, u
rħam iswed.

7 Ix-xorb kien fit-tazzi tad-deheb, (it-tazzi kienu ta' ħafna għamliet,) u l-inbid tas-sultan kien bil-kotra kif jixraq lil sultan b'idejh miftuħa.

8 U x-xorb kien skond l-ordni, li ħadd ma jkun imġiegħel jixrob; għax hekk kien wissa s-sultan lill-uffiċjali kollha ta' daru, biex jagħmlu kif jogħġob lil kull wieħed.

9 Is-sultana Vasti għamlet hi wkoll mikla lin-nisa f'dar is-sultan li kienet tas-sultan Aħasweru.

10 Fis-seba' jum, xħin qalb is-sultan kienet imferrħa bl-inbid, is-sultan ordna lil Meħuman, lil Biżta, lil Ħarbona, lil Bigta, u lil Abagta, lil Żetar, u lil Karkas, is-seba' ewnuki li kienu jaqdu quddiem is-sultan Aħasweru,

11 Biex iġibu s-sultana Vasti quddiem is-sultan bil-kuruna ta' sultana, biex juri lill-popli u lill-kbarat ġmielha: għax kienet sabiħa fil-għajn.

12 Iżda s-sultana Vasti ma reditx tiġi għall-kelma tas-sultan li s-sultan kien bagħtilha ma' l-ewnuki: għalhekk is-sultan għadab sħiħ u qilltu xegħlet fih.

13 Imbagħad is-sultan qal lill-għorrief, li kienu jafu ż-żminijiet, (għax hekk kien jimxi s-sultan quddiem dawk kollha li kienu jafu l-liġi u l-ħaqq:

14 U l-eqreb lejh kienu Karsena, Setar, Admata, Tarsis, Meres, Marsena, u Memukan, is-seba' prinċpijiet tal-Persja u tal-Medja, li kienu jaraw wiċċ is-sultan, u li kienu l-ewwel fis-saltna;)

15 X'għandna nagħmlu lis-sultana Vasti skond il-liġi, talli ma għamlitx l-ordni tas-sultan Aħasweru li bagħtilha ma' l-ewnuki?

16 U Memukam wieġeb quddiem is-sultan u l-prinċpijiet: Vasti, is-sultana, mhux lejn is-sultan waħdu dinbet, iżda lejn il-prinċpijiet kollha, u lejn il-popli kollha fil-provinċji kollha tas-sultan Aħasweru.

17 Għax dan l-egħmil tas-sultana jkunu jafu bih in-nisa kollha, u hekk huma jmaqdru lil żwieġhom, billi jgħidu: Is-sultan Aħasweru ordna li jġibu s-sultana Vasti quddiemu, iżda ma ġietx.

18 U f'dan il-jum, il-kbarat nisa tal-Persja u tal-Medja, li jisimgħu x'għamlet is-sultana jgħidu hekk lill-prinċpijiet kollha tas-sultan. U hekk ikun hawn tmaqdir kbir u ħafna għadab.

19 Jekk jogħġob lis-sultan, ħa joħroġ mingħandu degriet ta' sultan, u ħa jinkiteb fil-liġijiet tal-Persja u tal-Medja, biex ma jitħassarx: Li Vasti ma tidħolx aktar quddiem is-sultan Aħasweru; u ħa jagħti s-sultan id-dinjità tagħha ta' sultana lil waħda oħra aħjar minnha.

20 U meta d-degriet tas-sultan, li jagħmel, jinstama' f'saltnatu kollha, għax hi kbira, in-nisa kollha, mill-kbira saż-żgħira, iweġġħu lil żwieġhom.

21 U dal-kliem għoġob lis-sultan u lill-prinċpijiet; u s-sultan għamel skond kelmet Memukam.

22 U bagħat ittri lill-provinċji kollha tas-sultan, lil kull provinċja skond il-kitba tagħha, u lil kull poplu bil-lsien tiegħu, biex kull raġel ikun is-sid f'daru, u jitkellem bi lsien ġensu.

2 Wara dawn il-ħwejjeġ, meta għadab is-sultan Aħasweru bired, ftakar f'Vasti, u x'għamlet, u x'kien deċiż għaliha.

2 Imbagħad qalu l-qaddejja ta' madwar is-sultan: Ħa jfittxu tfajliet xebbiet sbieħ lis-sultan:

3 U ħa jagħmel is-sultan kumissarji fil-provinċji kollha ta' saltnatu, biex jiġimgħu t-tfajliet kollha xebbiet u sbieħ f'Susan, il-kastell, fil-ħarem, taħt idejn Hegaj, l-ewnuku tas-sultan, il-għassies tan-nisa; u ħa jingħatalhom biex jindilku:

4 U ħa tkun it-tfajla li togħġob lis-sultan is-sultana flok Vasti. U dil-ħaġa għoġbot lis-sultan; u hekk għamel.

5 Issa kien hemm Lhudi f'Susan, il-kastell, li kien jismu Mordekaj, bin Ġajir, bin Simgħi, bin Kis, minn Benjamin;

6 Li kien meħud fil-jasar minn Ġerusalem ma' dawk li kienu meħudin fil-jasar ma' Ġekonija, sultan ta' Ġuda, li kien ħadhom fil-jasar Nebukadnessar, sultan ta' Babel.

7 U kien irabbi lil Ħadassa, li hi Ester, bint zijuh; għax ma kellha la missier u la omm. Issa t-tfajla kellha suritha sabiħa, u wiċċha ħelu, u wara mewt missierha u ommha, ħadha Mordekaj bħal bintu.

8 U ġara, meta l-ordni tas-sultan u d-degriet tiegħu nstemgħu, u nġemgħu ħafna tfajliet f'Susan, il-kastell, taħt idejn Heġaj, illi Ester ittieħdet f'dar is-sultan taħt idejn Hegaj, il-għassies tan-nisa.

9 Issa t-tfajla għoġbitu lil Hegaj, u ħabtet tajjeb miegħu; u għaġġel jagħtiha l-fwejjaħ tagħha u l-ikel, u jagħtiha s-seba' tfajliet maħtura minn dar is-sultan; u daħħal lilha u t-tfajliet tagħha fl-aħjar post tal-ħarem.

10 Ester ma wrietx minn huma ġensha, u lanqas nisilha: għax kien wissieha Mordekaj biex ma turix.

11 U Mordekaj kien joqgħod kull jum jimxi biswit il-bitħa tal-ħarem, biex ikun jaf kif inhi Ester, u x'sar minnha.

12 Issa meta kien imiss li kull tfajla tidħol għand is-sultan Aħasweru, wara li tkun ilha tnax-il xahar, skond il-liġi tan-nisa, (għax daqshekk kien idum iż-żmien tad-dlik tagħhom, sitt xhur biż-żejt tal-mirra, u sitt xhur bil-fwejjaħ, u bi dlik ieħor tan-nisa;)

13 It-tfajla kienet tmur għand is-sultan. U kulma kienet titlob kien jingħatalha

biex imur magħha mill-ħarem sa dar is-
sultan.
14 Kienet tmur filgħaxija, u filgħodu
kienet tarġa' lejn il-ħarem l-ieħor, taħt
idejn Sagħagaż, ewnuku tas-sultan, li kien
jieħu ħsieb il-konkubini: ma kenitx tidħol
iżjed għand is-sultan, ħlief jekk is-sultan,
kien jixtieqha, u tkun imsejħa b'isimha.
15 Issa meta kien imissha Ester, bint
Abiħajl, ziju ta' Mordekaj, li kien ħadha
bħala bintu, biex tidħol għand is-sultan,
ma fittxet xejn ħlief dak li kien igħid
Hegaj, l-ewnuku tas-sultan, il-għassies
tan-nisa. U Ester ingħoġbot minn kull min
raha.
16 U hekk Ester ittieħdet għand is-
sultan Aħasweru, fil-palazz tas-sultan,
fil-għaxar xahar, li hu x-xahar Tebet, fis-
seba' sena ta' saltnatu.
17 U s-sultan ħabb lil Ester aktar min-
nisa kollha, u sabet ħlewwa u ħniena
quddiem għajnejh aktar mix-xebbiet
kollha; u hekk qegħdilha l-kuruna ta'
sultana fuq rasha, u għamilha sultana flok
Vasti.
18 Imbagħad is-sultan għamel mikla
kbira lill-prinċpijiet kollha tiegħu u lill-
qaddejja tiegħu, mikla ta' Ester; u ta
mistrieħ lill-provinċji, u qassam għotjiet,
skond kif jixraq lil sultan idejh miftuħa.
19 Issa t-tieni darba li nġemgħu x-
xebbiet, Mordekaj kien bil-qiegħda f'bieb
is-sultan.
20 Ester qatt ma kixfet nisilha u lanqas
ġensha, bħal ma wissieha Mordekaj: għax
Ester kienet tobdi l-ordni ta' Mordekaj,
bħal meta kienet titrabba għandu.
21 F'dawk il-jiem, kif Mordekaj kien
bil-qiegħda f'bieb is-sultan, żewġ ewnuki
tas-sultan, Bigtan u Teres, għassiesa tal-
bieb, għadbu, u riedu jmiddu jdejhom fuq
is-sultan Aħasweru.
22 U Mordekaj sar jaf b'dil-ħaġa, u
għarrafha lil Ester, is-sultana, u Ester
qalet lis-sultan f'isem Mordekaj.
23 U meta tkixxfu dil-ħaġa, sabu li
hekk kien; u għalhekk kienu t-tnejn
mgħallqin ma' siġra: u dan kien miktub
fi Ktieb il-Kronaki quddiem is-sultan.

3 Wara dawn il-ħwejjeġ, is-sultan
Aħasweru għolla lil Haman, bin
Hammedata l-Agagi, fl-ogħla dinjità, u
qiegħed it-tron tiegħu 'l fuq mill-prinċpi-
jiet kollha li kienu miegħu.
2 U l-qaddejja kollha tas-sultan, li
kienu f'bieb is-sultan, kienu jmilu, u
jsellmu lil Haman: għax hekk kien
ikkmanda s-sultan għalih. Iżda Mordekaj
ma kienx imil, u ma kienx isellimlu.
3 Imbagħad il-qaddejja tas-sultan, li
kienu f'bieb is-sultan, qalu lil Mordekaj:
Għaliex tikser l-ordni tas-sultan?
4 Issa ġara, wara li kienu qalulu minn
jum għal jum, u ma samax minnhom, illi
għarrfu lil Haman, biex jaraw jekk l-
imġiba ta' Mordekaj hix sa tibqa': għax
kien qalilhom li kien Lhudi.
5 U meta Haman ra li Mordekaj ma
kienx imil, u lanqas isellem, Haman imtela
bil-qilla.
6 Iżda ra li ma kienx xieraq għalih li
jmidd idejh fuq Mordekaj waħdu; għax
kienu qalulu x'kien ġens Mordekaj: għal-
hekk Haman fittex li jeqred il-poplu kollu
ta' Mordekaj, il-Lhud kollha li kienu fis-
saltna kollha ta' Aħasweru.
7 Fl-ewwel xahar, li hu x-xahar Nisan,
fis-sena tnax tas-sultan Aħasweru, tefgħu
'l Pur, jiġifieri x-xorti, quddiem Haman,
minn jum għal jum, u minn xahar għal
xahar sax-xahar tnax, li hu x-xahar
Adar.
8 Imbagħad Haman qal lis-sultan
Aħasweru: Hawn ċertu poplu mxerred u
mferrex qalb il-popli fil-provinċji kollha
ta' saltnatek; u l-liġijiet tagħhom ma
jaqblux ma' dawk tal-popli l-oħra kollha;
u lanqas jagħmlu l-liġijiet tas-sultan:
għalhekk is-sultan ma jaqbillux iħallihom.
9 Jekk jogħġob is-sultan, ħa jkun
miktub li għandhom jinqerdu: u nħallas
għaxart elef talent tal-fidda f'idejn dawk
li jieħdu ħsieb ix-xogħol tas-sultan, biex
iġibuhom fit-teżori tas-sultan.
10 Imbagħad is-sultan neħħa ċ-ċurkett
tas-siġill minn idu, u tah lil Haman, bin
Hammedata l-Agagi, il-għadu tal-Lhud.
11 U s-sultan qal lil Haman: Il-flus
mogħtijin lilek, u l-poplu wkoll biex
tagħmel minnu dak li jidhirlek.
12 Imbagħad kienu msejħin il-kittieba
tas-sultan fl-ewwel xahar, fit-tlittax tax-
xahar, u nkiteb skond kulma Haman ordna
lis-satrapi tas-sultan, u lill-gvernaturi ta'
kull privinċja, skond il-kitba tagħha, u
kull poplu bi lsienu: f'isem is-sultan
Aħasweru kien miktub, u issiġillat biċ-
ċurkett tas-sultan.
13 U l-ittri kienu mibgħutin mal-
ġerrejja fil-provinċji tas-sultan biex jeqirdu,
joqtlu, u jxejnu l-Lhud kollha, żgħażagħ
u xjuħ, nisa u tfal, f'jum wieħed, fit-tlittax
tax-xahar tnax, li hu x-xahar Adar, u
jeħdulhom ġidhom.
14 Dawn l-ittri kellhom kopja tad-
degriet li kellu jkun ippublikat f'kull
provinċja, u kien jistieden il-popli kollha
biex ikunu mhejjijin għal dan il-jum.
15 Il-ġerrejja ħarġu bil-ħeffa kollha
bl-ordni tas-sultan, u d-degriet kien
imxandar f'Susan, il-kastell. U s-sultan u
Haman qagħdu bil-qiegħda jixorbu; iżda
l-belt ta' Susan kienet imħawda.

4 Meta Mordekaj kien jaf kulma sar,
Mordekaj ċarrat ilbiesu, libes ix-
xkejjer, u tafa' r-rmied fuqu, u ħareġ

f'nofs il-belt, u għajjat agħjat kbir u ta'
qsim il-qalb;
2 U ġie sa quddiem il-bieb tas-sultan:
għax ħadd ma kien jista' jidħol bieb is-
sultan liebes ix-xkejjer.
3 U f'kull provinċja, kulfejn waslet
l-ordni tas-sultan u d-degrit tiegħu, kien
hemm viżtu kbir fost il-Lhud, u sawm, u
biki, u tinwiħ; u ħafna mteddu fuq ix-
xkejjer u r-rmied.
4 Imbagħad it-tfajliet ta' Ester u l
ewnuki tagħha ġew u qalulha. Imbagħad
is-sultana tkexkxet sħiħ; u bagħtet ilbies
lil Mordekaj biex jilbishom, u jneħħi
x-xkejjer minn fuqu: imma ma ħadhomx.
5 Imbagħad Ester sejħet lil Ħatak,
wieħed mill-ewnuki tas-sultan, li kien
qiegħdu biex jaqdiha, u ordnatlu biex
imur għand Mordekaj, biex ikun jaf x'in-
hu dan, u għaliex.
6 U hekk Ħatak ħareġ lejn Mordekaj
fil-misraħ tal-belt, li kien quddiem bieb is-
sultan.
7 U Mordekaj qallu kulma kien ġralu,
u bis-somma ta' flus li Haman kien
wiegħed li jiżen għat-teżor tas-sultan għal-
Lhud, biex jeqridhom.
8 U tah ukoll kopja tal-kitba tad-
degriet, li kienet imxandra f'Susan biex
jeqirduhom, biex juriha lil Ester, u
jgħidilha b'kollox, u jġegħilha tidħol
quddiem is-sultan, biex titolbu grazzja, u
taqla' ħniena minn għandu għal ġensha.
9 U Ħatak ġie lura u qal lil Ester kliem
Mordekaj.
10 Imbagħad Ester reġgħet kelmet lil
Ħataq, u biex imur igħid lil Mordekaj:
11 Il-qaddejja kollha tas-sultan, u l-
poplu tal-provinċji tas-sultan, jafu, li kull
min, sew raġel u sew mara, jidħol għand
is-sultan fil-bitħa ta' ġewwa, bla ma jkun
imsejjaħ, liġi waħda hemm li jagħtuh il-
mewt, barra minn dak li s-sultan imidd
ix-xettru tad-deheb lejh, biex jibqa' ħaj:
iżda jien ma kontx imsejħa biex nidħol
għand is-sultan minn tletin jum 'il hawn.
12 U qalu lil Mordekaj kliem Ester.
13 Imbagħad Mordekaj qalilhom biex
iwieġbu lil Ester: La taħsibx fik innifsek
li int fil-palazz tas-sultan tista' teħles,
aktar mil-Lhud kollha.
14 Għax jekk tibqa' siekta f'daż-żmien,
għajnuna u ħelsien joħorġu minn xi mkien
ieħor għal-Lhud; iżda int u dar missierek
tintilfu: u min jaf hux għal żmien bħal dan
int sirt sultana?
15 Imbagħad Ester qaltilhom biex
iwieġbu lil Mordekaj:
16 Mur, iġma' l-Lhud kollha li huma
f'Susan, u sumu għalija; u la tiklux u la
tixorbux għal tlitt ijiem, u la bil-lejl u la
bi nhar; jiena wkoll u l-qaddejjiet tiegħi
nsumu hekk. U hekk nidħol għand is-
sultan, għalkemm mhux skond il-liġi; u
jekk għandi mmut, ħa mmut.
17 U hekk Mordekaj telaq, u għamel
skond kulma Ester ordnatlu.

5 Issa ġara fit-tielet jum, illi Ester libset
ilbies ta' sultana, u waqfet fil-bitħa
ta' ġewwa tal-palazz tas-sultan, biswit
il-kmamar tas-sultan: u s-sultan kien bil-
qiegħda fuq it-tron tiegħu ta' sultan, f'dar
is-sultan, biswit bieb id-dar.
2 U ġara, malli s-sultan ra s-sultana
Ester wieqfa fil-bitħa, illi rebħet il-ħniena
tiegħu: u s-sultan medd lejn Ester ix-
xettru tad-deheb li kellu f'idu. U hekk
Ester resqet, u messet ras ix-xettru.
3 Imbagħad qalilha s-sultan: X'għandek
Ester, sultana? Xinhi t-talba tiegħek?
Tkun mogħtija lilek imqar jekk hi nofs
is-saltna.
4 U Ester wieġbet: Jekk jogħġob lis-
sultan, ħa jiġi s-sultan u Haman illum
għall-mikla li hejjejtlu.
5 Imbagħad qal is-sultan: Ġibu malajr
lil Haman biex nagħmlu kif tixtieq Ester.
U hekk is-sultan u Haman ġew għall-mikla
li hejjiet Ester.
6 U qal is-sultan lil Ester, waqt ix-xorb
ta' l-inbid: Xinhu dak li trid? u jingħata-
lek: u xinhi t-talba tiegħek? Imqar nofs
is-saltna, teħodha.
7 Imbagħad wieġbet Ester, u qalet:
Dak li rrid u nitlob hu:
8 Jekk jien sibt ħniena f'għajnejn is-
sultan, u jekk jogħġob lis-sultan li jagħtini
dak li rrid, u li jaqta' xewqti, ħa jiġi
s-sultan u Haman għall-mikla li hejjejtil-
hom, u nagħmel għada kif igħid is-sultan.
9 Imbagħad Haman ħareġ dak in-nhar
ferħan u kuntent f'qalbu: iżda meta
Haman ra lil Mordekaj f'bieb is-sultan, u
li ma qamx, u lanqas triegħed quddiemu,
Haman imtela bil-qilla għal Mordekaj.
10 Madankollu Haman ikkontrolla
lilu nnifsu: u xħin wasal id-dar, bagħat
iġib lil ħbiebu, u lil Żeres, martu.
11 Imbagħad Haman qalilhom fuq il-
kobor ta' ġidu, u l-kotra ta' wliedu, u fuq
dak kollu li s-sultan għamel biex ikabbru,
u kif għollieh fuq il-kapijiet u l-qaddejja
tas-sultan.
12 Haman qal ukoll: Saħansitra s-
sultana Ester ma ġiebet lil ħadd mas-sultan
għall-mikla li hejjiet ħliefi, u għada jien
ukoll mistieden għandha mas-sultan.
13 Imma dan mhux biżżejjed għalija
sakemm nibqa' nara l-Lhudi Mordekaj
bil-qiegħda f'bieb is-sultan.
14 Imbagħad martu Żeres, u ħbiebu
kollha, qalulu: Hejji forka ħamsin driegħ
għolja, u filgħodu għid lis-sultan biex
igħallqu lil Mordekaj fuqha, u mur mas-
sultan għall-mikla ferħan. U dil-ħaġa
għoġbot lil Haman, u hejja l-forka.

6 Dak il-lejl is-sultan ma satax jorqod, u
ordna li jġibulu ktieb it-tifkiriet, il-
kronaki; u kienu moqrijin quddiem is-
sultan.
2 U nsab miktub, li Mordekaj kien ta
l-aħbar fuq Bigtan u Teres, żewġ ewnuki
tas-sultan, li kienu għassiesa tal-bieb, li
riedu jmiddu idejhom fuq is-sultan
Aħasweru.
3 U s-sultan qal: Liema ġieh jew kobor
ingħata lil Mordekaj ta’ dan? Imbagħad
qalu l-qaddejja tas-sultan li kienu jaqduh:
Xejn ma ngħata lilu.
4 U qal is-sultan: Min hemm fil-bitħa?
Issa Haman kien daħal fil-bitħa ta’ barra
ta’ dar is-sultan, biex igħid lis-sultan biex
igħallaq lil Mordekaj fuq il-forka li kien
hejjielu.
5 U l-qaddejja tas-sultan qalulu: Ara,
Haman qiegħed wieqaf fil-bitħa. U s-
sultan qal: Ħa jidħol.
6 U hekk Haman daħal, u s-sultan
qallu: X’għandu jsir lil wieħed li s-sultan
jogħġbu jweġġħu? Issa Haman qal f’qalbu:
Lil min jogħġob lis-sultan li jweġġah aktar
minni?
7 U Haman wieġeb lis-sultan: Wieħed
li s-sultan jogħġbu jweġġħu,
8 Ħa jġibulu libsa ta’ sultan li s-sultan
ikun libisha, u żiemel li jkun rikeb is-sultan,
u titqiegħed fuq rasu kuruna ta’ sultan:
9 U ħa jagħtu dil-libsa u ż-żiemel
f’idejn wieħed mill-ogħla prinċpijiet tas-
sultan, u jlibbsu lil dak li s-sultan għoġbu
jweġġħu, u jrikkbuh fuq iż-żiemel fil-
misraħ tal-belt, u jgħajtu quddiemu: Hekk
jintgħamel lil min is-sultan għoġbu
jweġġħu.
10 Imbagħad is-sultan qal lil Haman:
Ħu malajr il-libsa u ż-żiemel, bħal ma
għidt, u għamel hekk lil Mordekaj il-
Lhudi, li joqgħod f’bieb is-sultan; qis li
ma tħalli xejn minn kulma għidt.
11 U Haman ħa l-libsa u ż-żiemel, u
libbes lil Mordekaj, u rikkbu fil-misraħ
tal-belt fuq iż-żiemel, u għajjat quddiemu:
Hekk jintgħamel lil min is-sultan jogħġbu
jweġġħu.
12 U Mordekaj raġa’ ġie lejn bieb is-
sultan. Iżda Haman għaġġel lejn daru,
qalbu sewda, u rasu mgħottija.
13 U Haman qal lil Żeres, martu, u lil
ħbiebu kollha kulma ġralu. Imbagħad
qalulu l-għorrief tiegħu, u Żeres, martu:
Jekk Mordekaj, li quddiemu bdejt taqa’,
hu ta’ nisel Lhudi, int ma tista’ tagħmel
xejn kontra tiegħu, imma taqa’ sgur
quddiemu.
14 U waqt li kienu għadhom jitkellmu,
waslu l-ewnuki tas-sultan, u għaġġlu
jieħdu lil Hanan għall-mikla li hejjiet Ester.

7 Issa s-sultan u Haman marru għall-
mikla għand is-sultana Ester.
2 U fit-tieni jum ukoll is-sultan qal lil
Ester waqt ix-xorb ta’ l-inbid: Xi trid
Ester, sultana? U jingħatalek: u x’titlob?
Imqar nofs is-saltna, teħodha.
3 Imbagħad wieġbet Ester, is-sultana,
u qalet: Jekk jien sibt ħniena f’għajnejk,
o sultan, u jekk jogħġob lis-sultan,
tingħatali ħajti li jien irrid, u ġensi li jiena
nitlob:
4 Għax aħna mibjugħin, jien u ġensi,
biex ninqatlu, u ninqerdu. Issa kieku
konna mibjugħin biex insiru lsiera, irġiel
u nisa, kont niskot; għalkemm il-għadu
ma jistax ipatti l-ħsara magħmula lis-
sultan.
5 Imbagħad is-sultan Aħasweru
wieġeb lis-sultana Ester: Min hu, u fejn
hu, dan li qalbu ġegħlitu jagħmel hekk?
6 U Ester wieġbet: L-avversarju, il-
għadu, hu Haman, dal-ħażin. Imbagħad
Haman twerwer quddiem is-sultan u
s-sultana.
7 U qam is-sultan b’saħna mill-
mikla, u mar fil-ġnien tal-palazz: u
Haman qagħad biex jitlob lis-sultana
Ester għal ħajtu; għax ra li ħsara s-sultan
kien waħħal f’rasu li jagħmillu.
8 Imbagħad is-sultan raġa’ ġie lura
mill-ġnien tal-palazz fil-kamra ta’ xorb
l-inbid; u Haman kien mitfugħ fuq id-
divan li fuqu kienet Ester. Imbagħad is-
sultan qal: Jaqaw sa jkażbar ukoll is-
sultana, quddiemi, f’dari? Malli dil-kelma
ħarġet minn fomm is-sultan, għammdu
wiċċ Haman.
9 U Ħarbona, wieħed mill-ewnuki ta’
madwar is-sultan, qal lis-sultan: Ara wkoll
il-forka, ħamsin driegħ għolja, li Haman
għamel għal Mordekaj, li tkellem għall-ġid
tas-sultan, qiegħda f’dar Haman. Imba-
għad is-sultan qal: Għallquh magħha.
10 U hekk għallqu lil Haman fuq il-
forka li kien hejja għal Mordekaj.
Imbagħad is-saħna tas-sultan birdet.

8 Dak in-nhar stess is-sultan Aħasweru
ta dar Haman, il-għadu tal-Lhud, lis-
sultana Ester. U Mordekaj ġie quddiem
is-sultan; għax Ester kienet qalet lis-sultan
x’jiġi minnha.
2 U s-sultan neħħa ċ-ċurkett li kien ħa
lil Haman, u tah lil Mordekaj; u Ester
irħiet f’idejn Mordekaj id-dar ta’ Haman.
3 Imbagħad Ester reġgħet tkellmet
quddiem is-sultan, u ntefgħet f’riġlejh, u
talbitu bid-dmugħ f’għajnejha biex iħassar
il-ħsara ta’ Haman l-Agagi, u t-tnassis li
nassas kontra l-Lhud.
4 Imbagħad is-sultan medd lejn Ester
ix-xettru tad-deheb. U hekk Ester qamet,
u waqfet quddiem is-sultan.
5 U qalet: Jekk jogħġob lis-sultan, u
jekk jien sibt ħniena f’għajnejh, u s-sultan
jidhirlu li hu xieraq, u jien nogħġbu, ħa

jkun miktub biex jitreġġgħu lura l-ittri miktubin minn Haman, bin Hammedata, l-Agagi, li hu kiteb bil-ħażen biex jeqred il-Lhud, li hemm fil-provinċji kollha tas-sultan.

6 Għax kif nista' jien nara l-ħsara li taqa' fuq ġensi? Jew kif nista' nara t-telfien ta' razzti?

7 Imbagħad is-sultan Aħasweru qal lil Ester, is-sultana, u lil Mordekaj, il-Lhudi: Ara, jien tajt lil Ester dar Haman, u lilu għallquh fuq il-forka, talli medd idu fuq il-Lhud.

8 Iktbu wkoll lil-Lhud, kif jidhrilkom, f'isem is-sultan, u issiġillawha biċ-ċurkett tas-sultan: għax degriet li hu miktub f'isem is-sultan, u issiġillat biċ-ċurkett tas-sultan, ma jistax jitħassar.

9 Imbagħad kienu msejħin dak il-ħin is-segretarji tas-sultan fit-tielet xahar, (li hu x-xahar Sivan), fit-tlieta u għoxrin tax-xahar, u nkiteb skond kulma ordna Mordekaj lil-Lhud, lis-satrapi, lill-gvernaturi, u lill-prinċpijiet tal-provinċji mill-Indja sa l-Etjopja, mija u sebgħa u għoxrin provinċja, lil kull provinċja bil-kitba tagħha, u lil kull poplu bi lsienu, u lil-Lhud bil-kitba tagħhom, u bi lsienhom.

10 U kiteb f'isem is-sultan Aħasweru, u issiġilla l-ittri biċ-ċurkett tas-sultan, u bagħathom mal-ġerrejja biż-żwiemel, rekbin żwiemel tal-ġiri, żwiemel tas-sultan, imrobbijin fl-istalel tas-sultan.

11 F'dawn l-ittri s-sultan ta lil-Lhud, li kienu f'kull belt, id-dritt li jinġemgħu u jieqfu għal ħajjithom, billi jeqirdu, joqtlu, u jxejnu kull qawwa armata ta' kull poplu u kull provinċja, sew tfal u sew nisa, li jaħbtu għalihom, u jeħdulhom ġidhom,

12 F'jum wieħed, fil-provinċji kollha tas-sultan Aħasweru, fit-tlittax tax-xahar it-tnax, li hu x-xahar Adar.

13 Dawn l-ittri kellhom kopja tad-degriet li kellu jkun imxandar bħala liġi f'kull provinċja, u ippublikat lill-ġnus kollha, biex il-Lhud ikunu mħejjijin għal dak il-jum biex jitħallsu mill-egħdewwa tagħhom.

14 U hekk il-ġerrejja, rekbin żwiemel tal-ġiri, żwiemel tas-sultan, ħarġu mgħaġġlin, u misjuqin mill-ordni tas-sultan. Id-degriet kien imxandar f'Susan, il-kastell.

15 Imbagħad Mordekaj ħareġ minn quddiem is-sultan, liebes libsa ta' sultan vjola u bajda, u kuruna kbira tad-deheb u mantell tal-għażel u aħmar dagħmi, u l-belt ta' Susan kienet tgħajjat bil-ferħ.

16 Għal-Lhud kien hemm id-dawl, il-ferħ, l-allegrezza, u l-ġieħ.

17 F'kull provinċja, u f'kull belt, kulfejn waslet kelmet is-sultan u l-ordni tiegħu, kien hemm ferħ, u allegrezza, u għors, u btala fost il-Lhud. U ħafna minn fost il-popli tal-pajjiż saru Lhud għax waqa' fuqhom il-biża' tal-Lhud.

9 Issa fix-xahar tnax, li hu x-xahar Adar, fit-tlittax tax-xahar, meta waslet l-ordni tas-sultan u d-degriet tiegħu biex isehħu, fil-jum meta l-egħdewwa tal-Lhud ittamaw li jaħkmu fuqhom (għalkemm ġara l-kuntrarju, u l-Lhud ħakmu fuq dawk li kienu jobogħduhom;)

2 Il-Lhud inġemgħu fi bliethom, fil-provinċji kollha tas-sultan Aħasweru, biex imiddu idejhom fuq dawk li kienu jridulhom id-deni: u ħadd ma sata' jżomm quddiemhom; għax waqa' l-biża' tagħhom fuq il-popli kollha.

3 U l-kapijiet kollha tal-provinċji, u s-satrapi, u l-gvernaturi, u dawk kollha li kienu jaħdmu mas-sultan, għenu l-Lhud; għax waqa' fuqhom il-biża' ta' Mordekaj.

4 Għax Mordekaj kien setgħan f'dar is-sultan, u l-fama tiegħu kienet tixtered fil-provinċji kollha; għax dal-bniedem, Mordekaj, baqa' sejjer dejjem jikber.

5 U hekk il-Lhud darbu bis-sejf lill-egħdewwa tagħhom kollha, billi qatluhom u qerduhom, u għamlu dak li riedu bl-egħdewwa tagħhom.

6 U f'Susan, il-kastell, il-Lhud qatlu u qerdu ħames mitt raġel.

7 U qatlu lil Parsandata, u lil Dalfon, u lil Asfata,

8 U lil Porata, u lil Adalija, u lil Aridata,

9 U lil Parmasta, u lil Arisaj, u lil Aridaj, u lil Wajżata,

10 U l-għaxar ulied ta' Haman, bin Hammedata, il-għadu tal-Lhud; imma għall-priża ma meddewx idejhom.

11 Dak in-nhar wasal għadd il-maqtulin f'Susan, il-kastell, għand is-sultan.

12 U s-sultan qal lis-sultana Ester: Il-Lhud qatlu u qerdu ħames mitt raġel f'Susan, il-kastell, u l-għaxart ulied ta' Haman; X'għamlu fil-bqija tal-provinċji tas-sultan? U issa xi trid biex jingħatalek? jew x'titlob iżjed biex jingħamel?

13 Imbagħad Ester qalet: Jekk jogħġob lis-sultan, ħa jingħata għada lil-Lhud li hawn f'Susan biex jagħmlu wkoll skond id-degriet ta' llum, u ħa jkunu mgħallqin il-għaxart ulied ta' Haman fuq il-forka.

14 U s-sultan ordna li jsir hekk: u ħareġ id-degriet f'Susan; u għallqu l-għaxart ulied ta' Haman.

15 Għax il-Lhud li kienu f'Susan inġemgħu wkoll fil-jum erbatax tax-xahar Adar, u qatlu f'Susan tliet mitt raġel, iżda għall-priża ma meddewx idejhom.

16 Iżda l-Lhud l-oħrajn li kienu fil-provinċji tas-sultan inġemgħu, u waqfu għal ħajjithom, u striehu mill-egħdewwa tagħhom, u qatlu minn dawk li kienu

jobogħduhom ħamsa u sebgħin elf, iżda
għall-priża ma meddewx idejhom.
17 Dan ġara fit-tlittax tax-xahar Adar;
u strieħu fl-erbatax, u għamlu jum ta'
għors u ferħ.
18 Iżda l-Lhud li kienu f'Susan
inġemgħu fit-tlittax ta' l-istess xahar, u
fl-erbatax; u fil-ħmistax strieħu, u għamluh
jum ta' għors u ferħ.
19 Għalhekk il-Lhud tal-kampanja, li
jgħammru fir-rħula bla swar, jagħmlu
l-erbatax tax-xahar Adar jum ta' ferħ u
għors, u btala, u jibagħtu ishma ta' ikel
wieħed lil ieħor.
20 U Mordekaj kiteb dawn il-ħwejjeġ,
u bagħat ittri lil-Lhud kollha li kienu fil-
provinċji tas-sultan Aħasweru, sew qrib u
sew bgħid,
21 Billi ġegħilhom iżommu bħala btala
l-jum erbatax tax-xahar Adar, u l-jum
ħmistax ta' kull sena,
22 Bħala dawk il-jiem li fihom il-Lhud
strieħu mill-egħdewwa tagħhom, u x-
xahar li nbidel għalihom minn għali
f'ferħ, u minn biki fi btala; biex jagħmlu-
hom jiem ta' għors u ferħ, u jibagħtu
ishma ta' ikel wieħed lil ieħor, u ta'
għotjiet lill-foqra.
23 U l-Lhud qagħdu li jkomplu bħal
ma kienu bdew, u bħal ma kitbilhom
Mordekaj.
24 Għaliex Haman, bin Hammedata,
l-Agagi, il-għadu tal-Lhud kollha, kien
ħaseb fuq il-Lhud biex jeqridhom, u tafa'
'l Pur, jiġifieri x-xorti, biex jifnihom u
jeqridhom.
25 Iżda meta Ester ġiet quddiem is-
sultan, ordna bil-miktub li l-ħsieb ħażin
tiegħu, li ħaseb kontra l-Lhud, jirtadd fuq
rasu, u li hu u wliedu jitgħallqu fuq il-
forka.
26 Għalhekk dawn il-jiem semmewhom
Purim għal isem Pur. U minħabba l-kliem
kollu ta' din l-ittra, u kulma raw u ġarrbu
f'din il-ħaġa,
27 Il-Lhud waqqfu u għamlu liġi
għalihom, u għal nisilhom, u għal dawk
kollha li jingħaqdu magħhom, li ma tistax
titħassar, li jibqgħu jżommu dawn il-
jumejn skond kif inhu miktub għalihom,
u skond żmienhom, kull sena.
28 U li dawn il-jiem ikunu mfakkrin, u
miżmumin bħala btala f'kull nisel, f'kull
familja, f'kull provinċja, u f'kull belt; u
li dawk il-jumejn tal-Purim ma jitneħħew
qatt minn fost il-Lhud, u lanqas it-tifkira
tagħhom ma titħassar minn fost nisilhom.
29 Imbagħad is-sultana Ester, bint
Abiħajl, u Mordekaj, il-Lhudi, kitbu
bis-setgħa kollha, biex jikkonfermaw din
it-tieni ittra tal-Purim.
30 U nbagħtu ittri lil-Lhud kollha, lil
mija u sebgħa u għoxrin provinċja tas-
saltna ta' Aħasweru, bi kliem ta' sliem u
ta' fedeltà,
31 Biex iżommu dawn il-jiem ta' Purim
fi żmienhom, bħal ma kienu waqqfuhom
għalihom Mordekaj, il-Lhudi, u Ester, is-
sultana; u bħal ma kienu waqqfuhom
għalihom infushom u għal nisilhom, bħala
tifkira taż-żmien tas-sawm u ta' l-agħjat
tagħhom.
32 U d-degriet ta' Ester wettaq dawn
il-ħwejjeġ ta' Purim; u kien miktub fi
ktieb.

10 U s-sultan Aħasweru għabba l-
pajjiż, u l-gżejjer tal-baħar b'ħaraġ.
2 U l-egħmejjel kollha tal-ħila u tal-
qawwa tiegħu, u t-tagħrif kollu tal-kobor
ta' Mordekaj, li bih kabbru s-sultan,
mhumiex dawn miktubin fi Ktieb il-
Kronaki tas-slaten tal-Medja u tal-
Persja?
3 Għax Mordekaj, il-Lhudi, kien it-
tieni wara s-sultan Aħasweru; kbir fost
il-Lhud, u maħbub mill-kotra ta' ħutu,
wieħed li fittex il-ġid ta' ġensu, u tkellem
għas-sliem ta' nislu kollu.

# Ktieb Ġob

1 Kien hemm raġel f'art Għuż, jismu
Ġob; u dar-raġel kien perfett u rett, u
wieħed li jibża' minn Alla, u jaħrab mill-
ħażen.
2 U twildulu seba' subjien u tliet bniet.
3 Ġidu wkoll kien sebat elef nagħġa,
tlitt elef ġemel, ħames mitt żewġ baqra,
ħames mitt ħmara, u kotra kbira ta'
qaddejja; dar-raġel kien l-aqwa fost in-
nies kollha tal-lvant.
4 U wliedu kienu jagħmlu mikla għand
kull min kien imissu; u kienu jibagħtu
jistiednu t-tliet ħuthom il-bniet biex jieklu
u jixorbu magħhom.
5 U kien jiġri, meta jiem il-mikla kienu
jgħaddu, illi Ġob kien jibgħat għalihom u
jqaddishom; u kien iqum kmieni filgħodu,
u joffri offerti maħruqa għal kull wieħed
minnhom: għax Ġob kien igħid: Għandu
mnejn għamlu xi dnub uliedi; u dgħaw lil
Alla f'qalbhom. Hekk kien jagħmel
dejjem Ġob.

6 Mela jum wieħed ġew ulied Alla
jidhru quddiem il-Mulej, u Satana ġie
wkoll fosthom.
7 U l-Mulej qal lil Satana: Mnejn ġej?
Imbagħad Satana wieġeb lill-Mulej, u qal:
Minn dawra mad-dinja, u mixja 'l hawn u
'l hemm.
8 U l-Mulej qal lil Satana: Qgħadt
taħseb xejn fil-qaddej tiegħi Ġob li
m'hemm hadd bħalu fid-dinja, raġel
perfett u rett, wieħed li jibża' minn Alla, u
jaħrab mill-ħażen?
9 Imbagħad Satana wieġeb lill-Mulej,
u qal: Huwa għal xejn li Ġob jibża' minn
Alla?
10 M'għamiltx hajt madwaru, u
madwar daru, u madwar kulma għandu?
Int berikt xogħol idejh, u ġidu kibirlu fuq
l-art.
11 Iżda midd idek issa, u miss kulma
għandu; u jidgħilek f'wiċċek.
12 U l-Mulej qal lil Satana: Ara, kulma
għandu f'idejk; biss la tmiddx idek fuqu.
Għalhekk Satana ħareġ minn quddiem
il-Mulej.
13 Issa ġara darba, xħin is-subjien u
l-bniet tiegħu kienu jieklu, u jixorbu
l-inbid għand ħuhom il-kbir,
14 Illi ġie messaġġier għand Ġob, u
qal: Il-gniedes kienu jaħartu, u l-ħmir
jirgħaw ma' ġenbhom;
15 U s-Sabijin għamlu għalihom, u
ħaduhom; iva, u qatlu b'xifer is-sejf lill-
qaddejja; u ħlist jien waħdi biex ngħidlek.
16 Kif kien għadu qiegħed jitkellem,
wasal ukoll ieħor, u qal: Nar Alla waqa'
mis-sema, u ħaraq in-ngħaġ, u l-qaddejja,
u kielhom; u jien waħdi ħlist biex ngħidlek.
17 Kif kien għadu qiegħed jitkellem,
ġie ieħor ukoll, u qal: Il-Kaldin tqassmu
fi tliet qtajja, u ntefgħu għal fuq l-iġmla,
u ħaduhom; iva, u qatlu l-qaddejja
b'xifer is-sejf, u ħlist jien waħdi biex
ngħidlek.
18 Kif kien għadu qiegħed jitkellem,
ġie ieħor ukoll, u qal: Is-subjien u l-bniet
tiegħek kienu jieklu, u jixorbu l-inbid
għand ħuhom il-kbir;
19 U, ara, qam riħ qawwi mid-deżert,
u ħabat ma' l-erba' rkieni tad-dar, u
waqgħet fuq iż-żgħażagħ, u mietu, u ħlist
jien waħdi biex ngħidlek.
20 Qam imbagħad Ġob, u ċarratt il-
mantar tiegħu, u qarweż rasu, u miel sa
l-art, u ta qima;
21 U qal: Għeri ħriġt minn ġuf ommi,
u għeri narġa' mmur hemm: Il-Mulej ta,
u l-Mulej ħa; imbierek ikun isem il-
Mulej.
22 F'dan kollu ma dinibx, u ma qalx
kliem iblah fuq Alla.

2 Raġa' kien hemm jum meta wlied Alla
ġew jidhru quddiem il-Mulej, u
Satana ġie wkoll fosthom biex jidher
quddiem il-Mulej.
2 U l-Mulej qal lil Satana: Mnejn ġej?
U Satana wieġeb lill-Mulej, u qal: Minn
dawra mad-dinja, u mixja 'l hawn u 'l
hinn.
3 U l-Mulej qal lil Satana: Qgħadt
taħseb xejn fil-qaddej tiegħi Ġob? Ma
hawnx bħalu fuq l-art, raġel perfett u rett,
wieħed li jibża' minn Alla, u jaħrab il-
ħażen? Għadu jżomm sħiħ fl-integrità
tiegħu, għalkemm inti xewwixtni għalih,
biex neqirdu għal xejn.
4 U Satana wieġeb lill-Mulej, u qal:
Ġild b'ġild, iva, kulma għandu bniedem
jagħtih għal ħajtu.
5 Imma midd idek issa, u missu
f'għadmu u f'laħmu, u tara jidgħilikx
f'wiċċek.
6 U l-Mulej qal lil Satana: Ara,
f'idejk hu; biss ħallilu ħajtu.
7 U Satana ħareġ minn quddiem il-
Mulej; u darab lil Ġob b'demla qalila
minn qiegħ riġlejh sal-qorriegħa ta' rasu.
8 U qabad xaqqufa biex jinħakk biha:
u qagħad qalb ir-rmied.
9 Imbagħad martu qaltlu: Għadek int
iżżomm l-integrità tiegħek? Idgħi lill-
Mulej, u mut.
10 Iżda hu qalilha: Inti titkellem bħal
ma titkellem waħda belha. X'inhu?
nilqgħu l-ġid minn id Alla, u ma nilqgħux
id-deni? F'dan kollu ma dinibx Ġob
b'xofftejh.
11 Issa meta t-tliet ħbieb ta' Ġob
semgħu b'dil-ħsara kollha li ġiet fuqu, ġie
kull wieħed minn pajjiżu; Elifaż it-Temani,
u Bildad is-Suħi, u Sofar in-Nagħmi: u
ftiehmu li jiltaqgħu biex jiġu jitħassruh u
jfarrġuh.
12 U malli refgħu għajnejhom mill-
bogħod, u ma għarfuhx, għollew leħinhom,
u bdew jibku; u kull wieħed minnhom
ċarrat il-mantar tiegħu, u ferrxu t-trab fuq
rashom lejn is-sema.
13 Imbagħad qagħdu fl-art ħdejh
sebat ijiem u sebat iljieli, u ħadd ma
kellmu kelma; għax raw li l-għali tiegħu
kien kbir wisq.

3 Wara dan Ġob fetaħ fommu, u seħet
jum twelidu.
2 U Ġob tkellem, u qal:
3 Ħa jitħassar il-jum li fih twelidt, u
l-lejl li fih qalu: Tnissel raġel.
4 Ħa jkun dlam dak il-jum; ħa ma
jqisux Alla mill-għoli, u lanqas id-dawl ma
jiddi fuqu.
5 Ħa jeħduh għalihom id-dlam u d-dell
tal-mewt; ħa tgħattih sħaba; ħa jwerwruh
id-dlamijiet tan-nhar.
6 Dik il-lejla, ħa taqbadha dalma; ħa
ma jkollix il-ferħ li tiżdied ma' jiem is-sena,
ħa ma tidħolx fil-għadd tax-xhur.

7 Ara, ħa jkun bla ħajja dak il-lejl, ħa ma jidħolx fih agħjat ferrieħi.
8 Ħa jidgħulu dawk li jisħtu l-jum, li mhejjijin iqajmu l-Levjatan.
9 Ħa jiddallmu l-kwiekeb taż-żerniq tiegħu; ħa jistenna d-dawl, u ma jkunx hemm; u lanqas ma jara tbexbix is-sebħ:
10 Talli ma għalaqx fetħet ġuf ommi, u lanqas ħeba l-għali minn għajnejja.
11 Għax ma mittx mill-ġuf? għax ma raddejtx ruħi xħin ħriġt mill-ġuf?
12 Għaliex l-irkubbtejn laqgħuni? u għalfejn sider biex narda'?
13 Għax kieku issa mimdud u kwiet; kont norqod; u nkun mistrieħ:
14 Mas-slaten u l-kunsilieri ta' l-art, li bnew fejn kien ħerba għalihom;
15 Jew ma' prinċpijiet li kellhom id-deheb, li mlew djarhom bil-fidda.
16 Jew bħal rimi midfun li qatt ma kien; bħal trabi li qatt ma raw id-dawl;
17 Hemm il-ħżiena jieqfu mit-taħbit; u hemm jistrieħu dawk li huma għajjenin.
18 Hemm l-imjassrin jistrieħu flimkien; ma jisimgħux leħen l-argużin.
19 Il-kbir u ż-żgħir hemm huma, u l-qaddej ħieles minn sidu.
20 Għaliex jingħata d-dawl lil min hu fil-miżerja, u l-ħajja lil min għandu ruħu fl-imrar;
21 Li jixxenqu għall-mewt; u ma tiġix, u jħaffru għaliha aktar minn teżor moħbi;
22 Li jifirħu wisq, u jitgħaxxqu, meta jistgħu jsibu l-qabar?
23 Għaliex id-dawl jingħata lill-bniedem li triqtu moħbija, u li Alla għalqu ġo fiha?
24 Għax il-krib tiegħi jiġini qabel niekol, u l-agħjat tiegħi jgelgel bħall-ilma.
25 Għax dak li l-aktar nibża' minnu ġie fuqi, u dak li nitkexkex minnu laħaqni.
26 Ma għandix hedu: ma għandix skiet; ma għandix mistrieħ; iżda t-taħbit ġej.

4 Imbagħad Elifaż it-Temani wieġeb u qal:
2 Jekk aħna naqbdu nkellmuk, tieħu fastidju? Imma min jiflaħ iżomm lilu nnifsu li ma jitkellimx?
3 Ara, int għallimt ħafna, u saħħaħt l-idejn dgħajfin.
4 Kliemek qajjem lil min kien jogħtor, u int saħħaħt l-irkubbtejn dgħajfin.
5 Iżda issa dan ġie fuqek, u int tintelaq; laħqek, u int mbażża'.
6 Il-biża' tiegħek t'Alla ma kienx it-tama tiegħek, u l-integrità ta' mġibtek l-isperanza tiegħek?
7 Ftakar, nitolbok, min qatt kien rett u ntilef? U fejn in-nies ġusti kienu meqrudin?
8 Bħal ma rajt jien, dawk li jaħartu l-ħażen, u jiżirgħu l-għawġ, lilhom jaħsdu.
9 Ma' nifs Alla jintilfu, u b'nefħa ta' mnifsejh huma mitmuma.
10 Agħjat l-iljun, u leħen l-iljun feroċi, u snien frieħ l-iljun tfarrku.
11 Miet l-iljun ix-xiħ għax ma kellux priża, u frieħ l-iljuna xterrdu.
12 Waslitli kelma bil-moħbi, u widinti qabdet ftit minnha.
13 Fil-ħsibijiet ta' dehriet lejlija, meta l-bnedmin jorqdu fil-fond,
14 Il-biża' jaqbadni, u rogħda, li kexkxuli għadmi kollu.
15 Imbagħad spirtu għadda minn quddiem wiċċi; u xagħar ġismi qam.
16 Waqaf, iżda jien ma stajtx nara l-forma tiegħu: xbieha kienet quddiem għajnejja: waqgħet ħemda, u smajt leħen li kien igħidli:
17 Jista' l-bniedem ikun ġust aktar minn Alla? Jista' bniedem ikun aktar safi minn Min għamlu?
18 Ara, fil-qaddejja tiegħu ma jafdax; u fl-anġli tiegħu jsib difetti.
19 Kemm aktar mela dawk li jgħammru fi djar tat-tajn, li fit-trab huma s-sisien tagħhom, li jitgħaffġu bħall-kamla!
20 Jinsaħqu minn filgħodu sa filgħaxija: jinqerdu għal dejjem bla ħadd ma jqishom.
21 Il-ħabel tat-tinda tagħhom, ara, nqata' ġo fihom? Huma jmutu bla ma jiksbu l-għerf.

5 Sejjaħ issa; hemm xi ħadd li jwieġbek? U lejn liema qaddis iddur?
2 Għaliex il-għadab joqtol lill-iblah, u l-għejra tmewwet lil min hu bla għaqal.
3 Jien rajt l-iblah ixenxel l-egħruq: iżda f'daqqa jien sħettlu fejn igħammar.
4 Uliedu huma 'l bogħod mis-sliem; jitgħaffġu fil-bieb, u m'hemm ħadd min igħinhom.
5 Dak li jaħsdu, il-miġwieħ jieklu, u jieħdu mqar mix-xewk, u l-ħalliel jiblagħl-hom ġidhom.
6 Għax il-ħsara ma toħroġx mit-trab, u lanqas il-għali ma jinbet mill-art;
7 Iżda l-bniedem hu mwieled għall-għali, bħalma s-suffarelli jittajru 'l fuq.
8 Ngħid għalija, jien infittex 'l Alla, u f'idejn Alla nerħi l-kawża tiegħi:
9 Li jagħmel ħwejjeġ kbar, u li ħadd ma jifhimhom; egħġubijiet li ma jistgħux jingħaddu:
10 Li jagħti x-xita fuq l-art, u jibgħat l-ilma fuq ir-raba':
11 U jqiegħed fil-għoli dawk li huma taħt; u l-imbikkijin jintrefgħu fis-sliem.
12 Hu jxejjen il-ħsibijiet tal-ħżiena, biex idejhom ma jkollhomx suċċess.
13 Jaqbad il-għorrief fil-ħażen tagħhom; u l-fehma tal-ħajjenin tiġġarraf malajr.

14 Binhar jiltaqgħu mad-dlam, u f'nofs-
inhar iteftfu qisu bil-lejl.
15 Iżda Alla jeħles il-fqir mis-sejf ta'
fommhom, u l-miskin minn id il-qawwi.
16 U hekk l-imsejken għandu tama, u
l-ħażen isodd fommu.
17 Ara, hieni l-bniedem li Alla jwiddbu:
għalhekk it-tagħlima ta' Min jista' kollox
la tbarrihiex.
18 Għax hu jfieri, u jorbot: hu jidrob,
u idejh ifejqu.
19 Minn sitt ħsariet jeħilsek: iva, is-
seba' ma tagħmillikx deni.
20 Fil-għaks jeħilsek mill-mewt: u
fil-gwerra mis-setgħa tas-sejf.
21 Int tkun mistur minn sawt l-ilsien:
u lanqas tibża' mill-ħerba meta tiġi.
22 Bil-ħerba u bil-ġuħ int tidħak: u
lanqas tibża' mid-dbejjeb ta' l-art.
23 Għax int ikollok ftehim mal-ġebel
tar-raba': u d-dbejjeb tar-raba' jkollhom
is-sliem miegħek.
24 U tagħraf li hemm is-sliem fit-tinda
tiegħek; u żżur agħmartek, u ma tidnibx.
25 Tkun taf ukoll li nislek ikun kbir, u
r-rimi tiegħek bħall-ħaxix ta' l-art.
26 Tinżel f'qabrek mimli bil-għomor,
bħala għamra qamħ li tinġabar fi żmienha.
27 Ara, dan fittixnieh bir-reqqa; u
hekk hu; isimgħu, u kun afu għall-ġid
tiegħek.

6 Iżda Ġob wieġeb u qal:
2 Mhux li kien il-għali tiegħi tassew
jintiżen, u l-ħsara tiegħi titqiegħed
f'miżien wieħed!
3 Għax imbagħad tkun itqal mir-ramel
tal-baħar: għalhekk hu mifxul kliemi.
4 Għax il-vleġeġ ta' Min jista' kollox
huma fija, il-velenu tagħhom jixrob
l-ispirtu tiegħi: il-beżgħat t'Alla huma
skjerati għall-battalja kontra tiegħi.
5 Jinħaq il-ħmar salvaġġ meta għandu
l-ħaxix quddiemu? jew igħajjat il-gendus
quddiem il-għalf tiegħu?
6 Tista' xi ħaġa bla togħma tittiekel bla
melħ? jew hemm xi togħma fl-abjad ta'
bajda?
7 Ruħi ma tridx tmisshom; huma
għalija bħal ikel qżież.
8 Mhux li kien jiġini dak li qiegħed
nitlob; u Alla jagħtini dak li nixtieq!
9 Imqar jogħġob lil Alla li jgħaffiġni;
jerħi idu, u jaqtagħni barra!
10 Dan ikun faraġ għalija; iva, nifraħ
ukoll fit-tbatija bla ħniena; għax jien ma
ħbejtx kelmiet il-Qaddis.
11 X'inhi saħħti, biex jien nittama?
x'inhu tmiemi, biex jien nistabar?
12 Jaqaw il-qawwa tiegħi l-qawwa tal-
ġebel? jew laħmi tal-bronż?
13 Ma baqa' l-ebda għajnuna fija, u l-
ħelsien ħarab bogħod minni!
14 Għal bniedem fil-għali, għandu jkun
hemm ħniena minn ħabibu; biex ma
jitlaqx il-biża' ta' Min jista' kollox.
15 Ħuti kienu qarrieqa bħal wied, bħal
kurrenti ta' widien li jgħibu;
16 Li ssewdu bil-ġlata, u li fihom
jinħeba s-silġ:
17 Fi żmien is-sħana, jinxfu: meta
x-xemx taħraq, igħibu minn posthom.
18 Il-krawan li jgħaddu minn ħdejhom
jilwu triqthom, imorru fid-deżert, u
jintilfu.
19 Il-krawan ta' Tema jgħarrxu għali-
hom, il-qtajja ta' Xeba jixxenqu għali-
hom.
20 Triegħxu, għax ittamaw; waslu
ħdejhom, u nfixlu.
21 Hekk sirtu intom għalija; tarawni
magħkus, u tibżgħu.
22 Għidtilkom jien ewwilla: Agħtuni?
jew: Minn ġidkom xaħħmu għalija?
23 Jew: Eħilsuni minn idejn il-għadu
tiegħi? jew: Ifduni minn idejn il-kefrin?
24 Għallmuni, u nsikket ilsieni: uruni
fejn sbaljajt.
25 Kemm jogħġob kliem is-sewwa!
Iżda x'jipprova t-tilwim tagħkom?
26 Taħsbu li tistgħu ċċanfru kliemi,
meta kliem wieħed li tilef jiesu hu bħar-
riħ?
27 Iva, intom titfgħu x-xorti fuq l-iltim,
u tħaffru ħofra għal ħabibkom.
28 U issa, jekk jogħġobkom, ħarsu
lejja, għax jien ma nigdibx f'wiċċkom.
29 Erġgħu aħsbu, nitlobkom, ħa ma
jkunx hemm inġustizzja; iva, erġgħu
aħsbu: fin-nofs hemm il-ġustifikazzjoni
tiegħi.
30 Jaqaw hemm xi ħażen fi lsieni?
Jaqaw ħalqi ma jtegħimx aktar dak li hu
ħażin?

7 Mhix ħajja ta' xogħol iebes il-ħajja
tal-bniedem fuq l-art? Jiemu mhumiex
ukoll bħall-jiem ta' ħaddiem mikri?
2 Bħal ilsir li jixtieq id-dell, u bħal
ħaddiem mikri li jistenna ħlasu:
3 Hekk jien mogħti xhur fiergħa, u
ljieli ta' dwejjaq missewni.
4 Xhin nimtedd, ngħid: Meta sa nis-
tembaħ, u l-lejl għadda? u nitqalleb 'il
hawn u 'l hemm sa ma jisbaħ.
5 Laħmi mlibbes bid-dud, u bi qxur
imtarrba; maqsuma l-ġilda tiegħi, u tqaż-
żeż.
6 Jiemi eħfef minn mekkuk, u jintemmu
mingħajr l-ebda tama.
7 Ftakar li ħajti mhix ħlief riħ: għajni
ma tarax iżjed ħajr.
8 Il-għajn ta' min jarani ma tilmaħnix
iżjed: għajnejk ikunu fuqi, u jien ma
nkunx iżjed.
9 Bħal ma ddub is-sħaba u tgħib: hekk
min jinżel fis-saltna ta' l-imwiet ma jitlax
iżjed minn hemm;

10 Ma jarġax lura lejn daru, u lilu
postu ma jagħrfux iżjed.
11 Għalhekk ma nagħlaqx ħalqi;
nitkellem fid-dwejjaq ta' l-ispirtu tiegħi;
nitniegħed fl-imrar ta' ruħi.
12 Huwa jien il-baħar, jew mostru tal-
baħar, biex tqiegħed għassa għalija?
13 Meta ngħid: Is-sodda tiegħi tfar-
raġni, il-marqad tiegħi jtaffi t-tnegħid
tiegħi;
14 Int imbagħad tbeżżagħni bil-ħolm,
u twerwirni bid-dehriet:
15 Hekk li ruħi tippreferixxi tifga, u
l-mewt aktar minn ħajti.
16 Jien nistkerraħ ħajti; ma rridx ngħix
għal dejjem; ħallini waħdi, għax frugħa
huma jiemi.
17 X'inhu l-bniedem, biex int iżżommu
hekk kbir? u biex int tieħu ħsiebu?
18 U żżuru kull filgħodu, u kull waqt
iġġarrbu?
19 Kemm sa ddum ma twarrab ħarstek
minni, u ma tħallinix waħdi sakemm nib-
la' riqi?
20 U kieku dnibt, lilek x'nagħmillek,
int li tgħasses il-bnedmin? Għax għamiltni
l-versall tiegħek, biex jien sirt toqol
għalija nnifsi?
21 Għax ma taħfirx mela l-ħtija tiegħi,
u tneħħi l-ħażen tiegħi? Għax issa nimtedd
fit-trab; u int tfittixni filgħodu, iżda jien
ma nkunx iżjed.

8 Imbagħad wieġeb Bildad is-Suħi, u
qal:
2 Kemm sa ddum titkellem hekk? u
kemm kliem fommok sa jdum ikun bħal
riefnu?
3 Jaqaw Alla jgħawweġ il-ħaqq, jew
Min jista' kollox igħawweġ is-sewwa?
4 Jekk uliedek dinbu kontra tiegħu, hu
rħiehom f'id il-ħażen tagħhom:
5 Jekk int tfittex lil Alla, u titlob lil Min
jista' kollox;
6 Kieku int kont safi u rett, sgur li
dlonk iqum minħabba fik, u jagħti s-sliem
lil għamart il-ħaqq tiegħek.
7 Għalkemm żgħir kien il-bidu tiegħek,
it-tmiem tiegħek jiżdied qatigħ.
8 Staqsi, nitolbok, fuq in-nisel li għadda,
u aħseb x'sabu missirijiethom,
9 (Għax aħna tal-bieraħ, u xejn ma
nafu, għax il-jiem tagħna fuq l-art huma
dell:)
10 Mhux huma li jgħallmuk, u jgħi-
dulek, u minn qalbhom joħorġu l-
kliem?
11 Jista' l-bordi jikber fejn mhemmx
għadira? Jista' s-simar jikber fejn mhemmx
ilma?
12 Fil-waqt li għadu fil-ħdura tiegħu, u
mhux maqtugħ, jinxef qabel kull ħaxix
ieħor.
13 Hekk huma t-triqat ta' dawk kollha
li jinsew lil Alla; u t-tama tal-midgħi tisfa
fix-xejn:
14 Għax il-fiduċja tiegħu tinkiser ma-
lajr, u t-tama tiegħu hi għanqbuta ta'
brimba.
15 Hu jitwiżen fuq daru, imma hi ma
żżommx wieqfa: hu jżomm sod magħha,
iżda hi ma żżommx.
16 Quddiem ix-xemx iħaddar, u 'l fuq
mill-ġnien joghlew il-frieghi tiegħu.
17 Għeruqu jissarġu madwar il-gods
tal-ġebel; hu jidħol qalb il-blat.
18 Jekk jaqalgħuh minn postu, hu jiċ-
ħdu, billi jgħid: Qatt ma rajtek.
19 Ara, dan hu l-ferħ ta' triqtu; u mill-
art jinbtu oħrajn.
20 Ara, Alla ma jarmix raġel perfett,
u lanqas igħin lill-ħżiena.
21 Hu jimlielek bid-daħk fommok, u
xofftejk bil-ferħ.
22 Dawk li jobogħduk jinksew bil-
misthija; u agħmart il-ħżiena tiġi fix-
xejn.

9 Imbagħad Ġob wieġeb u qal:
2 Naf tassew li hu hekk: iżda kif
jista' bniedem ikun ġust quddiem Alla?
3 Jekk wieħed jeħodha miegħu, ma
jwiġbux waħda minn elf.
4 Alla għaref f'qalbu, u qawwi fil-ħila:
min webbisha miegħu, u rnexxielu?
5 Hu jġorr il-muntanji, u huma ma
jintebħux: hu jġarrafhom fil-għadab tie-
għu.
6 Hu jheżheż l-art minn postha, u l-
kolonni tagħha jitqanqlu.
7 Jordna lix-xemx, u hi ma titlax; u jis-
siġilla l-kwiekeb.
8 Hu, waħdu, firex is-smewwiet, u jimxi
fuq imwieg il-baħar.
9 Hu li ħalaq lil Arkturus, lil Orjon, u
lil Plejadi, u lill-kmamar ta' nofsinhar.
10 Hu għamel ħwejjeġ kbar li ma ssibx
tarfhom; iva, u egħġubijiet li ma jin-
għaddux.
11 Ara, hu jgħaddi minn ħdejja, u jien
ma narahx: jibqa' sejjer, iżda jien ma nin-
tebaħx bih.
12 Ara, hu jaħtaf, min jista' jżommu?
min jista' jgħidlu: X'int tagħmel?
13 Jekk Alla ma iraġġax lura għadbu,
taħtu jmilu dawk li għenu lil Raħab.
14 Kemm anqas sa nwieġbu jien, u
nagħżel kliemi għal miegħu?
15 Mqar kelli raġun, ma nistax in-
wieġbu, iżda nitlob ħniena lill-imħallef
tiegħi.
16 Kieku nsejjaħlu, u hu jweġibni, ma
nemminx li hu jagħti widen ta' kliemi.
17 Għax hu jgħaffiġni b'tempesta, u
jkattarli ġrieħi għal xejn b'xejn.
18 Ma jħallinix nieħu nifs, iżda jxeb-
bagħni bl-imrar.
19 Jekk nitkellem fuq il-qawwa, ara,

il-qawwi hu: u jekk fuq il-ħaqq, min jista'
jħarrku?
20 Kieku jien kont ġust, fommi stess
jagħtini ħtija. Jekk ngħid: Jien perfett, hu
jurini ħati.
21 Għalkemm jien perfett, ma narafx
lili nnifisi: ħajti nistmella.
22 Kollu wieħed, għalhekk jien ngħid:
Hu jeqred sew lil min hu perfett u sew
l-ħażin.
23 Jekk xi flaġell joqtol minnufih, hu
jidħak bit-tiġrib ta' min hu bla ħtija.
24 L-art merħija f'idejn il-ħażin: hu
jgħatti wiċċ l-imħallfin tagħha; jekk mhux
hu, fejn, u min hu?
25 Jiemi issa ehfef minn ġerrej: jaħarbu,
ma jarawx aktar hajr.
26 Iżiġġu bħad-dgħajjes tal-qasab: bħal
ajkla li tintafa' fuq il-priża tagħha.
27 Jekk ngħid: Ħa ninsa l-ilment tiegħi,
ħa nbiddel wiċċi, u nkun ferħan:
28 Nibża' minn tbatijieti kollha, għax
naf li ma żżommnix bla ħtija.
29 Jekk jiena ħażin, għalfejn nitħabat
għalxejn?
30 Jekk ninħasel fl-ilma tas-silġ, u qatt
ma nnaddaf idejja daqshekk;
31 Int tgħaddasni fil-ħmieġ tal-ħofra, u
ħwejġi stess jitqażżuni.
32 Alla mhux bniedem bħali, biex jien
inwieġbu, jew immorru għall-ħaqq flim-
kien.
33 Lanqas hemm min jista' jaqta'
bejnna, li jista' jqiegħed fuqna idu t-
tnejn.
34 Ħa jneħħi Alla l-ħatar tiegħu minn
fuqi, u ħalli għadbu ma jbeżżagħnix:
35 Imbagħad nitkellem, u ma nibżax
minnu: għax jien miniex hekk fija nnifsi.

# 10

Ruħi tistmell lil ħajti; irrid nisfoga
l-ilment tiegħi; nitkellem fl-imrar
ta' ruħi.
2 Ngħid lil Alla: La tikkundannanix;
għarrafni l-għala teħodha miegħi.
3 Huwa sewwa għalik li taħqar, li
tistkerraħ xogħol idejk, u ddawwal il-
fehmiet tal-ħżiena?
4 Għandek int, ewwilla, għajnejn tal-
laħam? Tara bħal ma jara l-bniedem?
5 Jaqaw jiemek huma bħal jiem ta'
bniedem? jew sninek bħal snin ta' raġel,
6 Biex tgħarbel il-ħażen tiegħi, u tfittex
id-dnub tiegħi?
7 Taf int li jien miniex ħati; u m'hemm
ħadd li jista' minn idek jeħlisni.
8 Idejk sawruni, u ħadmuni kolni kemm
jien; iżda int teqridni.
9 Ftakar, nitolbok, li bħat-tajn saw-
wartni; u fit-trab trid treġġagħni?
10 Mhux bħal ħalib sawwabtni, u bħal
ġbejna għaqqadtni?
11 Ksejtni b'ġild u laħam, u nissiġtni
b'għadam u egħruq.
12 Ħajja u ħniena tajtni, u l-providenza
tiegħek ħarset l-ispirtu tiegħi.
13 U dan ħbejtu f'qalbek: naf li dan
kienet fehmtek.
14 Jekk nidneb, int tieħu ħsiebi, u ma
tħollnix mill-ħtija tiegħi.
15 Jekk jien ħati, ħażin għalija; jekk
bla ħtija, ma narfax rasi. Imxabba' bil-
għajb; għalhekk ara n-niket tiegħi;
16 Għax qiegħed jiżdied. Int tagħmel
għalija bħal ljun feroċi: u tarġa' turi lilek
innifsek tal-għaġeb miegħi.
17 Int iġġib xhieda ġodda għalija, u
żżid il-għadab tiegħek fuqi; leġjun fuq
leġjun jagħmlu għalija.
18 U l-għala ħriġtni mill-ġuf? Mhux li
mitt u l-ebda għajn ma ratni!
19 Kont inkun qisni qatt ma kont;
meħud mill-ġuf għall-qabar.
20 Mhumiex ewwilla ftit jiemi? Ieqaf,
mela, u ħallini waħdi, ħa nitħenna ftit,
21 Qabel ma mmur fejn ma narġax niġi,
fl-art ta' dlam u dell il-mewt;
22 Art ta' dlam, daqs l-istess swidija;
u dell il-mewt, u l-kaos, u fejn id-dawl
qisu dlam.

# 11

Imbagħad wieġeb Sofar in-Nagħmi,
u qal:
2 Huwa dal-ħafna kliem ma jistax
jitwieġeb? Biżżejjed li wieħed ikun lablabi
biex ikollu raġun?
3 Huwa l-ftaħir tiegħek sa jsikket in-
nies? jew meta tiddieħak, ħadd ma
jlumek?
4 Għax int għidt lil Alla: Tagħlimi safi,
u jien bla tebgħa quddiemek.
5 Iżda o li kien jitkellem Alla, u jiftaħ
xofftejh kontra tiegħek;
6 U jurik il-moħbiet tal-għerf tiegħu—
għax bla qjies il-għerf tiegħu—inti tagħraf
kif Alla jinsa parti mill-ħtija tiegħek.
7 Tista' int issib il-kobor bla qjies
t'Alla? Tista' int issib il-limiti ta' Min
jista' kollox?
8 Ogħla hu mis-smewwiet; x'tista'
tagħmel int? Aktar 'l isfel mis-saltna ta'
l-imwiet; x'tista' tifhem int?
9 Itwal mill-art tulu, u aktar wiesa'
mill-baħar.
10 Jekk Alla jgħaddi, u jagħlaq, jew
isejjaħ għall-ħaqq, min jista' jżommu?
11 Għax hu jagħraf in-nies fiergħa:
u jara l-ħażen ukoll; allura ma jikkunsi-
drahx?
12 Għax l-iblah isir għaref, meta ferħ
ta' ħmar salvaġġ jitwieled bniedem.
13 Jekk int tħejji qalbek, u tmidd idejk
lejh;
14 Jekk il-ħażen hu f'idek, biegħdu, u
tħallix l-egħmil ħażin igħammar fit-tined
tiegħek.
15 Għax imbagħad tarfa' wiċċek bla
tebgħa; iva, tkun fis-sħiħ, u ma tibżax:

16 Għax int tinsa l-hemm tiegħek, u
tiftakru bħal ilma li għadda:
17 U għomrok ikun jiddi aktar min-
nofs in-nhar; id-dlam ikun bħas-sebħ.
18 Int tkun moħħok mistrieħ, għax
ikun hemm it-tama; iva, int tfittex ma-
dwarek, u tieħu l-mistrieħ tiegħek bla ħsieb.
19 U int ukoll timtedd, u ħadd ma
jbeżżgħek; iva, ħafna jżiegħlu bik.
20 Iżda għajnejn il-ħżiena jinfnew, u
ma jkollhomx iżjed fejn jaħarbu, u t-tama
tagħhom tkun li jieħdu l-aħħar nifs
tagħhom.

12 Imbagħad Ġob wieġeb u qal:
2 Tassew li intom il-poplu, u
magħkom imut il-għerf.
3 Jien ukoll għandi d-dehen bħalkom;
miniex inqas minnkom: iva, min ma jafx
ħwejjeġ bħal dawn?
4 Jien sirt daħk għal ħbiebi; jien, li
sejjaħt lil Alla, u weġibni, raġel ġust u rett,
sirt tad-daħk.
5 Fil-ħsieb ta' min igħix kuntent, hemm
id-disprezz għall-iżventura; hu dejjem
imħejji għal dawk li riġilhom jogħtor.
6 Għandhom ir-riżq it-tined tal-ħallelin,
u dawk li jipprovokaw lil Alla huma
rashom mistrieħa; f'idejhom Alla jtihom
bl-abbundanza.
7 Iżda issa staqsi l-bhejjem, u huma
jgħallmuk; u t-tjur tas-sema, u jgħidulek;
8 Jew kellem lill-art, u hi tgħallmek; u
l-ħut tal-baħar igħarrfulek.
9 Min ma jagħrafx fost dan kollu li id
Alla għamlet dan?
10 Li f'idejh qiegħda ruħ il-ħajjin
kollha, u n-nifs tal-bnedmin kollha?
11 Mhux il-widna li tagħraf il-kliem,
bħalma l-palat itiegħem l-ikel?
12 Fix-xjuħ hemm il-għerf; u fl-għomor
twil id-dehen.
13 F'Alla qiegħed il-għerf u l-qawwa;
tiegħu huma l-parir u d-dehen.
14 Ara, hu jġarraf, u ma jarġax jinbena:
hu jsakkar raġel f'ħabs, u ma jkunx hemm
min jiftaħlu.
15 Ara, hu jżomm l-ilmijiet, u jinxfu:
hu jerħilhom, u jgħarrqu l-art.
16 Miegħu huma l-qawwa u l-għerf,
tiegħu huma min hu mqarraq u min
iqarraq.
17 Hu jitlaq il-kunsilieri jimxu ħafjin,
u jaqħmel boloħ l-imħallfin.
18 Lis-slaten iħollilhom l-awtorità
tagħhom, u jorbtilhom b'ħabel ġenbej-
hom.
19 Jitlaq il-qassisin jimxu ħafjin, u
jġarraf il-qawwijin.
20 Jaqta' l-kliem lil dawk ta' min
jemminhom, u lix-xjuħ jeħdilhom moħħ-
hom.
21 Ixerred il-għajb fuq il-kbarat, u jħoll
il-ħżiem tal-qawwijin.
22 Minn ġod-dlam jikxef ħwejjeġ moħ-
bija, u joħroġ fid-dawl id-dell tal-mewt.
23 Ikabbar il-ġnus, u jeqridhom; jifrex
il-ġnus, u jarġa' jnaqqashom.
24 Ineħħi l-għaqal lill-kbarat tal-popli
ta' l-art, u jġerrihom 'il hawn u 'l hemm
f'deżert fejn m'hemmx triq.
25 Iteftfu fid-dlam bla ebda dawl, u
jxengilhom bħal ragel fis-sakra.

13 Ara, għajni rat dan kollu, u widinti
semgħetu u fehmitu.
2 Dak li tafu, nafu jien ukoll: miniex
jien anqas minnkom.
3 Tassew, irrid inkellem lil Min jista'
kollox, u nixtieq nirraġuna ma' Alla.
4 Iżda intom toħolqu l-gideb, intom
ilkoll tobba li ma tiswewx.
5 Mhux li kontu tisktu għalkollox! U
dan ikun il-għerf tagħkom.
6 Isimgħu issa tilwimi; oqogħdu attenti
għad-difiża ta' xofftejja.
7 Tridu tgħidu dak li mhux sewwa fuq
Alla? u titkellmu bil-qerq fuqu?
8 Tridu żżommu miegħu? Tridu taqbżu
għalih?
9 Taqblu, li hu jgħarbilkom? jew
tqarrqu bih bħal ma tqarrqu wieħed bl-
ieħor?
10 Hu sgur iwiddibkom, jekk bil-moħbi
żżommu ma' xi ħadd.
11 Ma twerwirkomx il-maestà tiegħu?
u l-biża' tiegħu ma jaqax fuqkom?
12 L-għajdut tagħkom huma qwiel tar-
rmied, id-difiżi tagħkom difiżi tat-tafal.
13 Isktu, ħalluni, ħa nitkellem jien: ħa
jiġrili x'jiġrili!
14 Għaliex għandi nieħu laħmi fi snieni,
u nqiegħed ħajti f'idi?
15 Għalkemm joqtolni, nittama fih:
imma jien niddefendi mġibti quddiemu.
16 Dan ikun ukoll is-salvazzjoni tiegħi:
għax midgħi ma jersaqx quddiemu.
17 Isimgħu tajjeb kliemi, u ħa jkun
f'widnejkom it-tagħrif tiegħi.
18 Ara, issa jien ħejjejt il-kawża tiegħi;
naf li noħroġ bla ħtija.
19 Min hu dak li jrid jeħodha miegħi?
għax issa, jekk inżomm ilsieni, immut.
20 Biss żewġ ħwejjeġ la tagħmillix,
imbagħad ma ninħebiex minn quddie-
mek.
21 Biegħed idek minn fuqi: u tħallix
il-biża' tiegħek iwerwirni.
22 Imbagħad sejjaħli int, u jien
inwieġeb: jew ħallini nitkellem jien, u int
weġibni.
23 Kemm huma ħtijieti? kemm huma
dnubieti? Ħallini nkun naf ħżuniti u
dnubi!
24 Il-għala tistor wiċċek, u żżomni
b'għadu tiegħek?
25 Trid inti triegħed werqa tittajjar?
jew tiġri wara tibna niexfa?

26 Biex fuqi tikteb kliem l-imrar, u
twaħħalni bi dnubiet żgħoriti?
27 Tqegħidli fil-ktajjen riġlejja, u
tgħassisli triqati kollha; u tagħmel limiti
għal qigħan riġlejja.
28 Fil-waqt li jien nintemm bħal ħaġa
msewsa, bħal libsa mikula mill-kamla.

14 Il-bniedem, imwieled minn mara,
ħajja qasira għandu, u mimlija
taħbit.
2 Joħroġ bħal warda, u jidbiel, jaħrab
ukoll bħal dell, u ma jibqax.
3 U fuq wieħed bħal dan żżomm
għajnejk miftuħa fuqu u tressaqni għall-
ħaqq quddiemek?
4 Min jista' joħroġ ħaġa nadifa minn
ħaġa maħmuġa? Ħadd!
5 La darba meqjusin huma jiemu, u
għadd xhuru jiddependu minnek, u l-
limiti tiegħu int għamilt li ma jistax
igħaddihom;
6 Warrab minn fuqu ħarstek, biex
jistrieħ, sama jtemm, bħal ħaddiem mikri,
jumu.
7 Għax għal siġra hemm tama, jekk
tinqata', li terġa' tarmi, u l-friegħi torja
tagħha ma jonqsux.
8 Għalkemm il-għerq tagħha jixjieħ fl-
art, u fil-ħamrija jmut iz-zokk tagħha;
9 Malli tħoss l-ilma tarmi, u tagħmel
frieħi bħal xitla.
10 Iżda l-bniedem imut, u jintemm: iva,
il-bniedem irodd ruħu, u fejn hu?
11 Bħal ma jdub l-ilma mill-baħar, u
x-xmara titqaxqax u tinxef:
12 Hekk il-bniedem jimtedd, u ma
jqumx: sama jintemmu s-smewwiet ma
jistenbaħx, u lanqas iqum minn ngħasu.
13 Mhux li kont taħbini fis-saltna ta'
l-imwiet, tistorni sakemm tibred qilltek,
u tagħtini ż-żmien, u tiftakar fija!
14 Jekk il-bniedem imut, jarġa' jgħix?
Iż-żmien kollu tas-servizz tiegħi kont
nistenna, sama jasal ħin it-tibdil tiegħi.
15 Inti ssejjaħli, u jien inwieġbek: inti
tixxennaq għal xogħol idejk.
16 Għax int issa tgħoddli l-passi tiegħi,
biex tgħasses kull dnub tiegħi.
17 Ħtijieti huma issiġillati fi xkora, u
int tgħatti għalkollox il-ħażen tiegħi.
18 Il-muntanja tabilħaqq taqa', u tiġi
fix-xejn, u l-blat jinqala' minn postu;
19 L-ilma jaħfi l-ġebel: bil-gliegel tie-
għu int tiknes dak li jikber mit-trab ta'
l-art; u hekk int ixxejjen it-tama tal-
bniedem.
20 Int tagħlbu darba għal dejjem, u hu
jitlaq: tbiddillu bixirtu, u tkeċċih.
21 Ġieħ jingħata lil uliedu, u hu ma
jkunx jaf; ikunu mmaqdrin, iżda b'dan
ma jintebaħx.
22 Iħoss biss l-uġigħ ta' laħmu, u ruħu
tibki fih.

15 Imbagħad wieġeb Elifaż it-Temani,
u qal:
2 Huwa l-għaref iwieġeb b'għerf
fieragħ, u jimla żaqqu bir-riħ mil-lvant?
3 Jirraġuna bi kliem li ma jiswa għal
xejn? jew b'taħdit li bih ma jista' jagħmel
l-ebda ġid?
4 Iva, int qiegħed twarrab il-biża'
t'Alla, u tnaqqas il-meditazzjoni quddiem
Alla.
5 Għax il-ħażen tiegħek igħallem lil
fommok, u int tagħżel ilsien il-brikkun.
6 Fommok stess jikkundannak, u mhux
jien: iva, xofftejk jixhdu kontrik.
7 Jaqaw int l-ewwel bniedem li twieled?
jew qabel il-għoljiet int kont maħluq?
8 Smajt int x'intqal fil-Kunsill t'Alla?
Ksibt int il-għerf għalik waħdek?
9 X'taf int, li aħna ma nafuhx?
x'tifhem int, li aħna ma nifhmuhx?
10 Magħna hawn sew nies b'xagħar-
hom ixheb u sew xjuħ ħafna, wisq akbar
fiż-żmien minn missierek.
11 Huwa l-faraġ t'Alla ħaġa żgħira
għalik, u l-kliem ħelu li għidnielek?
12 Għaliex iġġorrok qalbek? u għaliex
jinqalbu għajnejk,
13 U ddawwar l-ispirtu tiegħek kontra
Alla, u toħroġ kliem bħal dan minn
fommok?
14 X'inhu l-bniedem biex ikun safi,
l-imwieled minn mara biex ikun ġust?
15 Ara, Alla lanqas jafda fil-qaddisin
tiegħu; iva, is-smewwiet mhumiex safjin
f'għajnejh.
16 Kemm aktar mistkerraħ u mħas-
sar il-bniedem, li jixrob il-ħażen bħal
ilma!
17 Jien nurik, ismagħni; u dak li rajt
ntarrfu wkoll;
18 Dak li l-għorrief igħidu bla ma
jaħbu xejn minn dak li saru jafu minn
missirijiethom:
19 Lilhom weħidhom l-art kienet
mogħtija, u l-ebda barrani ma għadda
minn nofshom.
20 Il-ħażin jitgħawweġ bl-uġigħ għomru
kollu, u magħdudin huma s-snin lill-
bniedem kiefer.
21 Ħsejjes tal-biża' dejjem f'widnejh,
waqt is-sliem il-ħalliel jaħbat għalih.
22 Ma jemminx li jista' jarġa' lura mid-
dlam, u jistenna għalih innifsu s-sejf.
23 Jiġġerra jfittex il-ħobż, igħid: Fejn
hu? Hu jaf li jum id-dlam qrib għalih.
24 Il-hemm u d-dwejjaq ibeżżgħuh;
huma jagħlbuh, bħal sultan imħejji għat-
taqbida.
25 Għax medd idu kontra Alla, u sfida
lil Min jista' kollox.
26 Jiġri għal fuqu b'rasu merfugħa, taħt
il-ħxuna ta' tarki mgħollija:
27 Għax kesa wiċċu bis-simna tiegħu,
u rabba x-xaħam madwar ġenbejh.
28 Igħammar fi bliet imġarrfa, u fi djar

li ħadd ma joqgħod fihom, li għandhom
isiru ħerba.
29 Ma jistagħniex, u ġidu ma jdumx, u
lanqas irabbi l-egħruq fl-art.
30 Mid-dlam ma jeħlisx; in-nar inixxef
iż-żraġen tiegħu, u b'nifs fomm Alla jkun
imtajjar.
31 Ħa ma jafdax fil-frugħa, billi
jqarraq bih innifsu; il-frugħa tkun ħlasu.
32 Titħallas kollha qabel żmienu, u ma
jħaddarx iż-żarġun tiegħu.
33 Jarmi, bħal dielja, l-egħneb mhux
misjur tiegħu, u jobżoq, bħal żebbuġa,
nwaru.
34 Għax il-ġgajta tal-midgħija ma
jkollhiex nisel, u n-nar jaħraq it-tined ta'
dawk li huma mixtrija.
35 Jaħblu l-ħażen, u jildu l-ħsara; u
f'ġufhom isawru l-qerq.

16 Imbagħad Ġob wieġeb u qal:
2 Smajt ħafna ħwejjeġ bħal dawn!
Kunslaturi miżerabbli intom ilkoll.
3 Ma jkollux tmiem kliem fieragħ? Jew
x'iġiegħlek li twieġeb?
4 Jiena wkoll kont nitkellem bħalkom:
kieku ruħkom kienet flok ruħi, kont
niġbor kliem kontrikom, u nċaqlaq rasi
għalikom.
5 Kont nagħmlilkom il-kuraġġ b'fom-
mi, u l-faraġ ta' xofftejja kien inaqq-
silkom l-uġigħ tagħkom.
6 Għalkemm nitkellem, il-għali tiegħi
ma jonqosx: u jekk niskot, x'serħan ikolli?
7 Imma issa Alla għajjieni: int għamilt
ħerba l-familja kollha tiegħi.
8 U int imlejtni bit-tikmix, li hu xiehed
kontra tiegħi: l-egħlubija tiegħi tqum biex
tixhed kontra tiegħi.
9 F'għadbu biċċirni; u bagħadni:
igħażgħaż snienu għalija, il-għadu tiegħi
jberraq għajnejh għal fuqi.
10 Fetħu fommhom għalija; tawni bil-
ħarta u għajruni; ingħaqdu flimkien
kontra tiegħi.
11 Alla telaqni f'idejn nies dagħajja, u
rħieni f'idejn il-ħżiena.
12 Jien kont hieni, iżda hu ġarrafni:
qabadni wkoll minn għonqi, u tertaqni, u
waqqafni b'versal tiegħu.
13 Il-vleġeġ tiegħu jdawruni, jinfidli bla
ħniena l-ġewwieni, iwaddab fl-art il-
marrara tiegħi.
14 Jiftaħli selħa fuq selħa, jiġri għal
fuqi qisu ġgant.
15 Jien ħitt xkora fuq ġildi, u daħħalt
qarni fit-trab.
16 Wiċċi aħmar bil-biki, u fuq xfar
għajnejja dalma tal-mewt;
17 Mhux għax għandi xi dnewwa
f'idejja: it-talba tiegħi wkoll hi safja.
18 O art, la tgħattix demmi, u tħallix
ikollu mistrieħ l-agħjat tiegħi.
19 Bħal issa wkoll, ara, hemm fis-sema
ix-xhud tiegħi, u hemm fil-għoli min jixhed
għalija.
20 Ħbiebi jidħku bija: iżda għajni
dmugħ ixxered quddiem Alla.
21 O li kien wieħed jista' jaqta' l-ħaqq
bejn raġel ma' Alla, bħalma bejn bniedem
u għajru!
22 Meta jgħaddu ftit snin oħra, immur
minn triq li minnha ma narġax niġi.

17 L-ispirtu tiegħi mifni; jiemi ntfew;
il-qobra jistennewni!
2 Tassew jien imdawwar b'min jiddie-
ħak bija, u ma nistax nagħlaq għajni;
minħabba l-insulti tagħhom.
3 Agħżel int min sa jidher għalija, għax
min hu li sa jaħbatli idi?
4 Għax int għalaqtilhom qalbhom biex
ma jifhmux: għalhekk int ma tgħollihomx.
5 Min jikxef lil ħbiebu biex jieħu sehem
minn ġidhom, għajnejn uliedu jinfnew.
6 Hu għamilni wkoll għajdut tal-poplu:
u jien sirt wieħed li jobżqulu f'wiċċu.
7 Għajnejja tgħammxu bil-għali, u l-
membri ta' ġismi kollu saru qishom dell.
8 In-nies retti jitwerwru b'dan, u min
hu bla ħtija jqum kontra l-ħażin.
9 Il-bnieden ġust iżomm triqtu, u min
għandu jdejh safja jissaħħaħ u jibqa'
jissaħħaħ.
10 Iżda intom ilkoll erġgħu ejjew, issa:
għax ma nistax insib wieħed fostkom
għaref.
11 Jiemi għaddew, ħsibijieti sfaw fix-
xejn, imqar ix-xewqat ta' qalbi.
12 Il-lejl jagħmluh nhar: id-dawl,
igħidu, hu qrib id-dlam.
13 Jekk nistenna s-saltna ta' l-imwiet
bħala agħmarti, jekk nifrex soddti fid-
dlam,
14 Jekk lill-qabar ngħidlu: Inti missieri:
u lid-dudu ngħidlu: Inti ommi, u oħti,
15 Fejnha mela t-tama tiegħi? Min
għad jaraha t-tama tiegħi?
16 Tinżel miegħi fis-saltna ta' l-imwiet?
Ninżlu t-tnejn flimkien taħt it-trab?

18 Imbagħad wieġeb Bildad is-Suħi, u
qal:
2 Kemm sa ddumu biex twaqqfu
kliemkom? Aħsbu, u wara nitkellmu.
3 Il-għala aħna magħdudin bħal
bhejjem, il-għala miżmumin stupidi
f'għajnejk?
4 Int, li tqatta' lilek innifsek f'qilltek,
għandha l-art tkun mitluqa minħabba fik,
jew blata titqanqal minn postha?
5 Iva, jintefa d-dawl tal-ħażin, u ma
tiddix il-fjamma tad-dawl tiegħu.
6 Jidlam id-dawl fit-tinda tiegħu, u
l-imnara tiegħu tintefa fuqu.
7 Jiqsaru l-passi tas-saħħa tiegħu, u l-
fehma tiegħu stess iġġarrfu.

8 B'riġlejh stess jintefa' ġo xibka, u fuq
mansba jimxi.
9 F'għarqubu taqbdu ngassa; u
żżommu nassa.
10 Moħbija għalih ingassa fl-art, u
nassa għalih fit-triq.
11 Biża' jwerwru minn kull naħa, u jsus
dejjem ma' għarqubu.
12 Saħħtu naqset ħtija tal-ġuħ, u l-
ħsara pronta ma' ġenbu.
13 Mikula mill-mard il-ġilda tiegħu:
imqar l-iben il-kbir tal-mewt jikollu l-
biċċiet ta' ġildu.
14 Jinqata' mit-tinda tiegħu, fejn kien
moħħu mistrieħ, u jsuquh għal għand
sultan il-biża'
15 Fit-tinda tiegħu ma jgħammar xejn
li huwa tiegħu; il-kubrit jitferrex fuq
agħmartu.
16 Egħruqu jinxfu minn taħt, u l-
friegħi tiegħu jinqatgħu minn fuq.
17 It-tifkira tiegħu tintilef mill-art, u
ma jkollux iżjed isem fir-raba'.
18 Jitfgħuh mid-dawl għad-dlam, u
mid-dinja jtajruh.
19 Ma jħallix fost il-poplu tiegħu la
wlied, u lanqas neputijiet, u fl-agħmajjar
tiegħu ħadd ma jibqagħlu.
20 Dawk li jiġu mill-punent jistagħġbu
għal li ġralu, u dawk tal-lvant taqbadhom
tkexkixa.
21 Tassew, dawn huma l-agħmajjar tal-
ħażin, u dan hu l-post ta' min ma jagħrafx
'l Alla.

19 Imbagħad Ġob wieġeb u qal:
2 Sakemm sa titturmentawli ruħi, u
tfarrkuni bil-kliem?
3 Din il-għaxar darba li għajjartuni:
ma tistħux taħqruni?
4 U jekk tassew li jien sbaljajt, miegħi
għadu l-isbal tiegħi.
5 Jekk tassew tridu tiftaħru kontra
tiegħi, u tagħmlu l-għajb tiegħi argument
kontrija:
6 Kunu afu issa li hu Alla li ġarrafni, u
li dawwarni bix-xibka tiegħu.
7 Ara, jien ngħajjat: Vjolenza! u ħadd
ma jweġibni: ngħajjat għall-għajnuna,
iżda m'hemmx ħaqq.
8 Għalaqli triqti li ma nistax ngħaddi, u
firex id-dlam fuq il-mogħdijiet tiegħi.
9 Neħħieli ġieħi, u neżżagħli l-kuruna
minn fuq rasi.
10 Farrakni fuq kull naħa, u jien
spiċċajt; u t-tama tiegħi qala' bħal
siġra.
11 Xegħel ukoll kontra tiegħi għadbu,
u lili jgħoddni bħal għadu tiegħu.
12 Il-qtajja tiegħu ġew flimkien, u bnew
triqthom kontra tiegħi, waqqfu l-kamp
madwar it-tinda tiegħi.
13 Lil ħuti begħidhom minni, u ħbiebi
tabilħaqq saruli barranin.
14 Qrabati abbandunawni, u ħbiebi ta'
ġewwa nsewni.
15 Dawk li jgħammru f'dari. u l-
qaddejjiet tiegħi jgħodduni bħala barrani:
sirt għarib f'għajnejhom.
16 Insejjaħ il-qaddej tiegħi, u ma
jweġibnix, tlabt b'fommi ħniena minn
għandu.
17 Nifsi jqażżeż lil marti; ninten sirt
għal ulied ħdani.
18 Iva, tfal żgħar jistkerrhuni; xħin
inqum, jitkellmu kontrija.
19 Ħbiebi tal-qalb kollha jistmelluni:
u dawk li ħabbejt daru għalija.
20 Għadmi mwaħħal ma' ġildi u ma'
laħmi, ma baqagħlix ħlief il-ġilda ta'
snieni.
21 Ikollkom ħniena minni, ikollkom
ħniena minni, intom ħbieb tiegħi; għax id
Alla ħabtitni!
22 Għaliex tippersegwitawni bħal ma
jagħmel Alla? Għaliex minn laħmi
għadkom ma xbajtux?
23 O li kien jinkiteb kliemi! O li kien
ikun stampat fi ktieb!
24 O li kien jitnaqqax fil-blat b'xafra
tal-ħadid u ċomb għal dejjem!
25 Għax jien naf li l-Feddej tiegħi ħaj,
u fl-aħħar jum iqum fuq it-trab.
26 U wara li ġildi tkun hekk meqruda,
mingħajr laħmi nara 'l Alla;
27 Li jien naraħ ħdejja, u jarawh
għajnejja, u mhux dawk ta' wieħed ieħor.
Il-ġewwieni mifni fija!
28 Iżda intom għandkom tgħidu: Kif
qegħdin nippersegwitawh la darba fija
tinsab il-ħtija?
29 Ibżgħu mis-sejf għalikom stess, għax
il-għadab iġib il-kastig tas-sejf, biex tkunu
tafu li hemm il-ħaqq.

20 Imbagħad wieġeb Sofar in-Nagħmi.
u qal;
2 Għalhekk ħsibijieti jġiegħluni nwie-
ġeb, minħabba din l-aġitazzjoni ta' ġo
fija.
3 Smajt ċanfira li tregħixni, iżda l-
ispirtu ta' dehni jġiegħlni nwieġeb.
4 Ma tafx int li sa minn żmien il-qedem,
mindu tqiegħed il-bniedem fuq l-art,
5 Li t-trijonf tal-ħżiena hu qasir, u
l-hena tad-dagħajja waqt wieħed idum?
6 Jekk tulu jogħla sas-smewwiet, u rasu
tmiss is-sħab;
7 Jintemm għal dejjem bħal ħmieġu:
dawk li kienu jarawh igħidu: Fejn hu?
8 Itir bħal ħolma, u ma jinstabx: iva,
idub bħal dehra tal-lejl.
9 Il-għajn li ratu ma tarahx iżjed; u
lanqas postu ma jarah iżjed.
10 Uliedu jpattu lill-foqra, u idejh
iroddu l-ġid tiegħu.
11 Għadmu mimli bid-dnub taż-żgħo-
żija tiegħu, u miegħu joqgħod fit-trab.

12 Għalkemm ħelu jiġih il-ħażen
f'ħalqu, għalkemm jaħbih taħt ilsienu;
13 Għalkemm jibża' għalih, u ma
jitilqux, iżda jżommu ġewwa ħalqu;
14 Dan l-ikel tiegħu jitbiddel f'imsarnu,
isir semm tal-lifgħat ġo fih.
15 Bala' l-ġid, u jarġa' jaqalgħu mill-
istonku tiegħu: minn ġo żaqqu Alla
jeħodulu.
16 Jarda' semm is-sriep: ilsien il-lifgħa
joqtlu.
17 Ma jħarisx lejn ix-xmajjar, lejn il-
gliegel u l-widien tal-għasel u l-baqta.
18 Irodd dak kollu li hu ħadem għalih,
u ma jibilgħux: daqskemm stagħna jrodd,
u ma jifraħx bih.
19 Għax ħaqar, u ma ħax ħsieb il-fqir:
għax seraq dar li ma bnihiex hu;
20 Tassew, żaqqu ma tafx b'xaba'; xejn
ma jsalva minn dak li tant xtaq.
21 Xejn ma baqa' li ma belgħux; għal-
hekk ġidu ma jdumx.
22 Fil-milja ta' ġidu, ikun imdejjaq; id
kull min hu fil-miżerja tintrefa' għalih.
23 Malli jkun wasal biex jimla' żaqqu,
Alla jibgħatlu l-qilla ta' għadbu;
jibgħathielu bħal xita fil-waqt li jkun
qiegħed jiekol.
24 Hu jaħrab mill-arma tal-ħadid, iżda
jinfdu l-qaws tal-bronż.
25 Tinġibed il-vleġġa, u toħroġ wara li
tgħaddi minn ġismu; iva, il-ponta tleqq
toħroġ mill-marrara tiegħu: jaqa' fuqu
l-biża' tal-mewt.
26 Id-dlam kollu merfugħ għat-teżori
tiegħu: nar mhux imqabbad mill-bniedem
jaħarqu; jintemm kulma jibqa' fit-tinda
tiegħu.
27 Is-sema jikxef il-ħażen tiegħu; u
l-art tqum għalih.
28 Il-ġid ta' daru jinxef, u kulma
għandu jaħrab f'jum il-għadab t'Alla.
29 Dan hu sehem il-ħażin mingħand
Alla, u l-wirt imqassam lilu minn Alla.

21 Iżda Ġob wieġeb u qal:
2 Isimgħu tajjeb kliemi, u ħallu
dan ikun il-faraġ tagħkom.
3 Ħalluni ħa nitkellem; u wara li nkun
tkellimt jien, iddieħak.
4 Huwa jien minħabba bniedem in-
gerger? U x'nagħmel biex ma nitlifx il-
paċenzja?
5 Ħarsu lejja, u stagħġbu, u qiegħdu
idkom fuq fommkom.
6 Malli niftakar, nitkexkex; u rogħda
taqbadni f'ġismi.
7 Għaliex igħixu l-ħżiena, jixjieħu, iva,
u jitqawwew fis-setgħa?
8 Nisilhom jitwettaq magħhom,
quddiemhom, u r-rimi tagħhom quddiem
għajnejhom.
9 Djarhom fis-sliem, ħelsin mill-biża',
u l-għasluġ t'Alla mhux fuqhom.
10 Il-gendus tagħhom għammiel, u ma
jfallix; il-baqra tagħhom tferra', u ma
tkorrix.
11 Bħal ifrief jitilqu ż-żgħar tagħhom,
u wliedhom jaqbżu u jiżfnu.
12 Igħannu bit-tanbur u ċ-ċetra, u
jitbaħardu bid-daqq tas-sfafar.
13 Igħaddu jiemhom fil-ġid, u f'mument
jinżlu fis-saltna ta' l-imwiet.
14 Għalhekk igħidu lil Alla: Itlaq
minna! aħna ma rridux nafu bi triqatek.
15 Min hu Dan li jista' kollox,
biex aħna naqduh? U x'sa naqilgħu, jekk
nitolbuh?
16 Ara, il-hena tagħhom mhix f'idej-
hom? bogħod minni fehmet il-ħżiena.
17 Kemm-il darba tintefa l-imnara tal-
ħżiena? Kemm-il darba jiġi fuqhom
il-għali tagħhom? Alla f'għadbu jqassam
l-uġigħ.
18 Isiru bħal tibna quddiem ir-riħ, u
bħal sifja li r-riefnu jtajjar.
19 Intom tgħidu: Jarfa' Alla l-kastig
tiegħu għal ulied il-ħażin. Ħa jroddu lill-
ħażin, biex ikun jaf.
20 Ħa jaraw għajnejh il-qerda tiegħu, u
ħa jixrob minn għadab Dak li jista' kollox.
21 Għax xi ħsieb ikollu l-ħażin ta' daru
wara li jmut, meta jinqata' għadd xhuru?
22 Jista' xi ħadd igħallem 'l Alla l-
għerf, hu li jagħmel ħaqq mill-ogħla
ħlejjaq?
23 Wieħed imut fl-aħjar ta' saħħtu,
mimli kollu hena u sliem.
24 Sidru mimli kollu ħalib, u l-
mudullun ta' għadmu tari.
25 U ieħor imut fl-imrar ta' ruħu, bla
ma qatt daq minn ebda hena.
26 It-tnejn l-istess jimteddu fit-trab, u
jiksihom id-dud.
27 Ara, ien għaraft ħsibijietkom, u
l-fehmiet li bihom tridu tagħmluli l-ħsara.
28 Għax intom tgħidu: Fejn hi dar
il-prinċep? Fejnha t-tinda li fiha kienu
jgħammru l-ħżiena?
29 Ma staqsejtuhomx lil dawk li
jsiefru? U ma tagħrfux dak li jurukom?
30 Li l-ħażin hu meħlus f'jum il-ħsara,
li hu salvat f'jum il-għadab?
31 Min iċanfru għal imġibtu f'wiċċu, u
min sa jħallsu talli għamel?
32 Meta jġorruh lejn il-qabar, għassa
jagħmlu fuq qabru.
33 Ħelu jkun għalih it-trab tal-wied, u
għal warajh in-nies kollha jiġbdu, u dawk
li jmorru qablu huma kotra bla għadd.
34 Kif mela intom faraġ fieragħ
tagħtuni? Xejn ma baqa' fi tweġibkom
ħlief qerq.

22 Imbagħad Elifaż it-Temani wieġeb
u qal:
2 X'jiswa l-bnieden lil Alla? Tabilħaqq,
il-bniedem bil-għaqal jiswa lilu nnifsu.

3 X'sa jirbaħ Dak li jista' kollox jekk
inti tkun rett, jew x'fejda jkollu, jekk
perfetta tkun imġibtek?
4 Jaqaw minħabba fil-biża' tiegħek
minnu li jikkastigak, jew jidħol miegħek
fil-ħaqq?
5 Mhux kbir il-ħażen tiegħek, u bla
qjies ħtijietek?
6 Għax int ħadt ir-rahan ta' ħuk għal
xejn, u neżżajt minn ilbieshom lill-
għarwenin.
7 Lill-għajjien int ma tajtux ilma biex
jixrob, u lil min hu bil-ġuħ ċħadtlu l-ħobż.
8 Imma min hu qawwi, l-art tiegħu; u
min hu mweġġah igħammar fiha.
9 Lir-romol bgħatthom idhom f'idhom,
u dirgħajn l-iltiema kienu mkissrin.
10 Għalhekk int imdawwar bin-nases,
u l-biża' minnufih iwerwrek;
11 Id-dawl tiegħek sar dlam, biex int
ma tarax; u ħalla kotra ta' ilma tiksik.
12 Alla mhux fil-għoli tas-sema? u, ara
l-għoli tal-kwiekeb, kemm huma għoljin!
13 U int tgħid: Kif jaf Alla? Jista'
jagħmel ħaqq minn ġos-sħab iswed?
14 Is-sħab jagħmlulu għamad, u xejn
ma jara; u hu jimxi mad-dawra tas-sema.
15 Trid iżżomm it-triq il-qadima, li
minnha għaddew nies ħżiena?
16 Li kienu meħudin qabel żmienhom
meta qalbet xmara fuq is-sisien tagħhom:
17 Li kienu jgħidu lil Alla: Warrab
minna! U x'jista' Dak li jista' kollox
jagħmlilhom?
18 Madankollu, Alla mlielhom djarhom
bil-ġid: iżda bogħod minni fehmet il-
ħżiena!
19 Il-ġusti jarawh, u jifirħu: u min hu
bla ħtija jiddieħak bihom:
20 Igħidu: Tassew, kif inqerdu dawk
li qamu kontra tagħna, u dak li ħallew
kielu n-nar!
21 Tħabbeb ma' Alla, u jkollok is-
sliem: b'hekk ikollok ir-riżq.
22 Hu minn fommu, nitolbok, dit-
tagħlima, u wettaq kliemu f'qalbek.
23 Jekk int targa' lejn Min jista' kollox,
jekk tbiegħed mit-tinda tiegħek il-ħażen,
int tissaħħaħ.
24 Jekk tqiegħed dehbek fit-trab, u d-
deheb ta' Ofir f'nofs iċ-ċagħaq ta' qiegħ
il-wied,
25 Imbagħad Min jista' kollox ikun
id-deheb tiegħek, u l-fidda prezzjuża
tiegħek;
26 Għax imbagħad titgħaxxaq b'Min
jista' kollox, u tarfa' wiċċek lejn Alla.
27 Titlob lilu, u hu jisimgħek: u trodd
il-wegħdi tiegħek.
28 Dak li trid tagħmel, iseħħlek: u jiddi
d-dawl fuq triqatek.
29 Meta n-nies ibaxxuk, għid: Narġa'
nintrafa'; Alla jsalva lill-umli.
30 Hu jeħles ukoll lil min mhux bla
ħtija: iva, int tinħeles bis-safa ta' idejk.

23 Imbagħad Ġob wieġeb u qal:
2 Illum ukoll l-ilment tiegħi hu
ribelljoni: idi fuqi itqal minn tnehidi.
3 O li kont naf fejn insibu! Kont
immur imqar sa fejn it-tron tiegħu!
4 Kont inressaq il-kawża tiegħi
quddiemu, u nimla fommi bl-argumenti.
5 Kont inkun naf x'ser iweġibni, u
nifhem dak li għandu jgħidli.
6 Jeħodha miegħi bil-qawwa kbira
tiegħu? Le; iżda sgur jismagħni.
7 Hemm ikun jista' l-bniedem rett
jirraġuna miegħu, u nkun maħfur għal
dejjem mill-imħallef tiegħi.
8 Ara, immur 'l quddiem, iżda hu mhux
hemm; immur lura, iżda ma nistax
nilmħu;
9 Lejn ix-xellug, fejn jaħdem, iżda ma
nistax nilmħu; nilwi lejn il-lemin, iżda ma
nistax narah.
10 Iżda hu jaf it-triq li ħadt: meta
jġarrabni, noħroġ bħad-deheb.
11 Riġli żamm dejjem fuq il-passi
tiegħu, triqtu żammejt bla ma lwejt
minnha.
12 Lanqas twarrabt mill-kmandamenti
ta' xofftejh; jien għożżejt kliem fommu
aktar mill-ikel meħtieġ tiegħi.
13 Iżda d-deċiżjoni tiegħu hija waħda,
u min jista' jdawru? U dak li tixtieq ruħu,
dak jagħmel.
14 Għalhekk hu jagħmel dak li qata'
għalija: u bħal dawn għandu ħafna
f'moħħu.
15 Għalhekk quddiemu nitbellah: malli
naħseb, nitkexkex minnu.
16 Alla dgħajjifli qalbi, u Min jista'
kollox ibeżżagħni:
17 Għax jien ma kontx maqtugħ minn
quddiem id-dlam, u lanqas hu ma għatta
d-dlam sewdieni minn quddiem wiċċi.

24 Għaliex mhumiex iffissati minn
Min jista' kollox żminijiet li fihom
jagħmel il-ħaqq? Għaliex dawk li jagħrfuh
ma jarawx jiemu?
2 Hemm x'uħud iħarrku s-slajjen tar-
raba'; jisirqu l-imrieħel, u jmorru
jirgħawhom.
3 Il-ħmar ta' l-iltim isuquh 'l barra:
jieħdu b'rahan il-gendus ta' l-armla.
4 Il-foqra jwarbuhom mit-triq: l-
imsejknin kollha ta' l-art ikollhom
jinħbew.
5 Ara, bħal ħmir salvaġġi fid-deżert
joħorġu l-foqra għal xogħolhom, ifittxu
l-ikel; id-deżert jagħtihom il-ħobż għal
uliedhom.
6 Huma jaħsdu l-għalf tagħhom
f'għalqa li mhix tagħhom; u jlaqqtu
d-dwieli tal-ħażin.
7 Jorqdu l-lejl kollu għarwenin, bla
lbies; m'għandhomx biex jitgħattew fil-
bard.

8 Jixxarbu bix-xita tal-muntanji, jirtassu mal-blat għax m'għandhomx kenn.
9 Hemm dawk li l-iltim jaħtfuh minn fuq sider ommu, u jieħdu b'rahan it-tfal minn għand il-fqar:
10 U dawn il-fqar joħorġu għarwenin bla ħwejjeġ; bil-ġuħ, iġorru l-qatet.
11 Huma jagħsru ż-żejt fil-magħluq tal-ħażin, igħaffġu l-egħneb, u għandhom il-għatx.
12 Barra mill-belt jokorbu dawk li qegħdin imutu, u tgħajjat ir-ruħ tal-miġruħin: iżda Alla ma jagħtix ħsieb it-talb tagħhom.
13 Hemm dawk li jeħduha kontra d-dawl; li ma jagħrfux triqatu, u ma jimxux fil-mogħdijiet tiegħu.
14 Il-qattiel iqum mas-sebħ, biex joqtol il-miskin u l-fqir, u bil-lejl hu ħalliel.
15 Għajn l-adulteru tgħasses għall-għabex, tgħid: L-ebda għajn ma tarani: u jqiegħed għamad fuq wiċċu.
16 Fid-dlam jiskassaw id-djar; binhar jingħalqu ġewwa: ma jridux jafu bid-dawl.
17 Għax is-sebħ hu għalihom ilkoll bħad-dell tal-mewt: jekk wieħed jagħraf-hom, jaqbadhom twerwir tad-dell tal-mewt.
18 Intom tgħidu: Il-ħżiena ħfief fuq wiċċ l-ilma; sehemhom misħut fuq l-art: l-ebda għassar ma jiġbed lejn id-dwieli tagħhom.
19 Ix-xegħta u s-sħana jixorbu l-ilma tas-silġ: hekk tagħmel is-saltna ta' l-imwiet lil dawk li jidinbu.
20 Il-ġuf li ġiebu jinsieh: id-dud jagħmlu ikla tajba minnu; ħadd ma jiftakru iżjed; u l-ħażen jitkisser bħal siġra.
21 Ħaqar il-mara ħawlija, li ma tilidx; u ma għamilx ġid lill-armla.
22 Madankollu, Alla jtawwal il-ħajja tal-prepotenti bil-qawwa tiegħu: huma jqumu meta jiddispraw minn ħajjithom.
23 Alla jagħtihom siġurtà u fiduċja, iżda għajnejh huma fuq triqathom.
24 Jogħlew għal ftit, u ma jibqgħux iżjed: iva, huma jitbaxxew, u jitwarrbu bħal kull ħaġa oħra, u jinħasdu bħal ras ta' sbula.
25 U jekk mhux hekk issa, min jista' jgiddibni, u jġib kliemi fix-xejn?

25 Imbagħad wieġeb Bildad is-Suħi, u qal:
2 Il-ħakma u l-biża' huma għand Alla; hu jżomm is-sliem isaltan fl-ogħla postijiet tiegħu.
3 Jistgħu jingħaddu l-eżerċti tiegħu, li fuqhom ma jitlax id-dawl tiegħu?
4 Kif jista' l-bniedem ikun ġust quddiem Alla? Jew kif jista' jkun safi l-imwieled minn mara?

5 Jekk lanqas il-qamar ma jiddi; u l-kwiekeb m'humiex safja f'għajnejh,
6 Kemm anqas il-bniedem, li hu duda, u bin il-bniedem, li mhux ħlief dwejda!

26 Imbagħad Ġob wieġeb, u qal:
2 X'għajnuna int lil min ma jiflaħx! Kif sostnejt int id-driegħ bla saħħa!
3 X'parir tajt int lil min m'għandux għaqal? U x'abbundanza ta' għerf inti wrejt!
4 Lil min għidt int dal-kliem? u spirtu ta' min ħareġ minnek?
5 Quddiem Alla jitriegħdu l-mejtin taħt l-ilmijiet u ta' dawk li jgħammru fihom.
6 Is-saltna ta' l-imwiet mikxufa quddiem Alla: m'għandux għamad l-abbiss.
7 Jifrex it-tramuntana fuq il-vojt! Idendal l-art fuq ix-xejn!
8 Jagħlaq l-ilmijiet fis-sħab oħxon tiegħu; u s-sħab ma jinqasamx bih!
9 Jiksi wiċċ it-tron tiegħu, u jifrex fuqu is-sħab tiegħu.
10 Ħażżeż dawra fuq wiċċ l-ilmijiet, fejn jinfired id-dawl mid-dlam.
11 Il-kolonni tas-sema jitheżħżu, u jistagħġbu biċ-ċanfir tiegħu.
12 Jikkwieta l-baħar bil-qawwa tiegħu, u b'għerfu jegħleb lil Raħab.
13 B'nifsu jiċċara s-smewwiet; idu tinfed is-serp il-maħrub.
14 Ara, dawn mhumiex ħlief truf triqatu; u xi tfesfisa ħafifa nisimgħu minnu! Imma r-ragħad tas-setgħa tiegħu min jista' jifhmu?

27 Imbagħad Ġob kompla d-diskors tiegħu, u qal:
2 Daqskemm hu ħaj Alla, li ċaħadli l-ħaqq tiegħi; u Min jista' kollox, li marrarli ruħi;
3 Kemm idum nifsi fija, u l-ispirtu t'Alla hu f'imnifsejja;
4 Xofftejja qatt ma jgħidu ħaġa ħażina, u lanqas ilsieni ma jlissen gidba.
5 Barra minni li nagħtikom raġun! Sa ma mmut ma nwarrabx minni l-integrità tiegħi.
6 Mal-ħaqq tiegħi nżomm sħiħ, u ma nerħihx: qalbi ma ċċanfarnix kemm indum ħaj.
7 Ħa jkun il-għadu tiegħi bħal wieħed ħażin, u dak li jqum għalija bħal wieħed li mhux ġust.
8 Għax x'tama jkollu l-midneb, meta Alla jaqtgħu barra, meta Alla jeħodlu ruħu?
9 Sa jisma' Alla l-għajta tiegħu meta jaqgħu fuqu d-dwejjaq?
10 Jista' hu jitgħaxxaq b'Min jista' kollox? jitlob lil Alla dejjem?

11 Jien ngħallimkom fuq id Alla: jien
ma naħbilkomx il-għanijiet ta' Min jista'
kollox.
12 Ara, intom ilkoll rajtu dan; il-għala
mela tintilfu fi kliem fieragħ?
13 Dan hu s-sehem li Alla jarfa' lill-
ħażin, u l-wirt tal-kefrin, li jieħdu minn
għand Min jista' kollox.
14 Għalkemm uliedu jkunu kotra,
huma għas-sejf: u n-nisel tiegħu ma
jixbgħux bil-ħobż.
15 Dawk li jibqgħulu ħajjin jindifnu
minħabba l-pesta: u r-romol tiegħu ma
jibkux.
16 Għalkemm igeddes fidda bħat-trab,
u jhejji lbiesi bħat-tajn;
17 Hu jhejjihom, iva, iżda l-ġust
jilbishom, u l-fidda min hu bla ħtija
jeħodha.
18 Jibni daru bħal għanqbuta ta'
brimba, u bħal għarix li jagħmel il-
għassies.
19 Għani jimtedd, iżda ma jarġax:
jiftaħ għajnejh, u ma għadux iżjed.
20 Il-biża' jaqbdu qisu dilluvju; u
riefnu jġorru bil-lejl.
21 Jaħtfu riħ xlokk, u jitlaq: u jikinsu
minn postu bħal f'tempesta.
22 Għax Alla jwaddablu, u ma jurix
ħniena: minn idejh kieku jrid jaħrab.
23 Għalih in-nies iċapċpu idejhom, u
jsaffrulu minn fejn ikun.

**28** Tassew, il-fidda għandha minjiera,
u d-deheb post fejn issaffuh.
2 Il-ħadid jeħduh mill-art, u l-ġebel
imdewweb jagħti r-ram.
3 Il-bniedem jagħmel tmiem lid-dlam,
hu jfittex sal-qiegħ nett, biex isib il-ħaġar
li hu fid-dlam, u fid-dell tal-mewt.
4 Il-bnedmin iħaffru spieri, 'il bogħod
minn fejn igħammru n-nies, minsijin minn
riġel il-bniedem: jiddendlu, u jitbandlu 'l
hawn u 'l hemm, 'il bogħod min-nies.
5 Mill-art jiġi l-ħobż; iżda fil-vixxri
tagħha mqallba qisu bin-nar.
6 Fil-ħaġar tagħha hemm iż-żaffir, u
fit-trab tagħha hemm id-deheb.
7 Dik it-triq l-ebda tajra tal-priża ma
tafha, u għajn is-seqer qatt ma ratha:
8 Id-dbejjeb tax-xagħri ma jirfsux fiha,
u minnha ma jgħaddix l-iljun feroċi.
9 Imidd idu fuq il-ħaġar taż-żnied;
iqalleb sa minn qiegħ il-muntanji.
10 Iħaffer kanali fil-blat; u għajnu tara
kull ħaġa prezzjuża.
11 Hu ma jħallix ix-xmajjar ifuru; u
dak li hu moħbi joħorġu għad-dawl.
12 Imma fejn jista' jinstab il-għerf? u
fejn hu post id-dehen?
13 Il-bniedem ma jafx kemm jiswa
l-għerf; u ma jinsabx f'art il-ħajjin.
14 Il-qiegħ igħid: Mhux fija: u l-baħar
igħid: Mhux għandi.
15 Lanqas bid-deheb ma jinkiseb, u
l-fidda ma tintiżinx għalih bħala prezzu.
16 Ma tistax tipprezzah bid-deheb ta'
Ofir, u bl-aħjar oniċi, jew biż-żaffir.
17 Id-deheb u l-ħġieġ ma jiswewx
daqsu: ma jinbidilx ma' ħwejjeġ ta' l-ifjen
deheb.
18 Qroll u kristall ma nsemmuhomx:
iva, prezz il-għerf hu fuq il-ġawhar.
19 It-tupaz ta' l-Etjopija ma jiswiex
daqsu, u lanqas jista' jkun ipprezzat
b'deheb safi.
20 Min fejn mela jiġi l-għerf, u fejn hu
post id-dehen?
21 Minn għajnejn il-ħajjin kollha
moħbi, u mistur ukoll mit-tjur ta' l-ajru.
22 L-abbiss u l-mewt igħidu: B'wid-
nejna biss smajna bih.
23 Hu Alla li jagħraf it-triq tiegħu. Hu
jaf fejn hu qiegħed.
24 Għax hu jħares lejn truf l-art, u jara
kulma hu taħt is-smewwiet.
25 Meta Alla ta lir-riħ it-toqol tiegħu;
u l-ilma wiżen bil-qjies,
26 Meta għamel liġi lix-xita, u triq
għall-berqa tar-ragħad;
27 Dak il-ħin rah, u għarrfu; wettqu,
iva, u għarblu wkoll.
28 Iżda' lill-bniedem qallu: Ara, il-
biża' tal-Mulej, hu l-għerf; u li titbiegħed
mill-ħażen hu d-dehen.

**29** U Ġob kompla d-diskors tiegħu, u
qal:
2 Mhux li kont narġa' għax-xhur ta'
dari, bħal fil-jiem meta Alla kien iħarisni,
3 Meta l-imnara tiegħu kienet tiddi fuq
rasi, u meta bid-dawl tiegħu kont nimxi
fid-dlam.
4 Bħal ma kont fi żmien iż-żgħożija
tiegħi, meta l-ħbubija t'Alla kienet fuq
it-tinda tiegħi;
5 Meta Min jista' kollox kien għadu
miegħi, u wliedi kienu għadhom ma-
dwari;
6 Meta kont naħsel fil-ħalib riġlejja, u
l-blat isawwabli gliegel ta' żejt!
7 Meta kont noħroġ għal bieb il-belt,
u meta fil-misraħ kont inhejji fejn noqgħod
bil-qiegħda;
8 Iż-żgħażagħ kienu jarawni, u kienu
jinħbew: u x-xjuħ kienu jqumu bilwieq-
fa;
9 Il-kbarat kienu jżommu l-kliem, u
jqiegħdu idhom fuq fommhom;
10 Leħen il-kapijiet kien jiskot, u
ħalqhom kien jeħel ma' lsienhom.
11 Il-widna li kienet tismagħni kienet
tgħidli hieni; u meta l-għajn kienet tarani,
kienet tixhidli.
12 Għax kont neħles l-imsejken li kien
jitlob il-għajnuna, u l-iltim, u lil min ma
kellux min igħinu.
13 Kienet tinżel fuqi l-barka ta' min

kien ikun wasal biex jinqered, u kont
inġagħal qalb l-armla tgħanni bil-ferħ.
14 Il-ħaqq kien ilbiesi, u ksieni: is-
sewwa tiegħi kien bħal mantar u turbant.
15 Għajnejn kont jien għall-agħma, u
għaz-zopp jien kont riġlejn;
16 Missier jien kont tal-foqra, u l-
kawża ta' min ma kontx nafu kont
ngħarbel.
17 Kont inkisser xedaq il-ħażin, u minn
bejn snienu naħtaflu s-serqa.
18 Imbagħad kont ngħid: Immut fil-
bejta tiegħi, u nkattar bħar-ramel il-jiem
tiegħi.
19 Egħruqi kienu mifruxin lejn l-ilma,
u n-nida kien joqgħod il-lejl kollu fuq
il-friegħi tiegħi;
20 Il-glorja tiegħi kienet tiġġedded
miegħi, u l-qaws tiegħi kien dejjem jiġ-
ġedded f'idejja.
21 In-nies kienu jisimgħu minni, u
jistennew, u joqogħdu siekta għall-parir
tiegħi.
22 Wara li kont nitkellem jien, ma kin-
ux itennu; u kliemi kien jolqothom.
23 Kienu jistennewni bħal ma jistennew
ix-xita; u fommhom kienu jifthu beraħ
qisu għax-xita tar-rebbiegħa.
24 Jekk kont nidħkilhom, ma kinux
jemmnu; u dawl wiċċi ma kinux jitilfuh.
25 Jien kont nagħżlilhom it-triq tagħ-
hom, u kont noqgħod bil-qiegħda bħal
kap tagħhom, u ngħix fosthom bħal sultan
f'nofs is-suldati tiegħu, bħal wieħed li
jfarraġ lill-imnikktin.

**30** Iżda issa dawk li huma iżgħar minni
jidħku bija, dawk li missirijiethom
ma kontx irridhom mal-klieb tal-merħla
tiegħi!
2 Tassew, x'kienet tiswieli l-qawwa ta'
idejhom, irġiel li saħħithom marret?
3 Magħlubin bil-għaks u l-ġuħ, huma
jaħarbu f'art niexfa, minn żmiem twil
ħerba u għerija.
4 Jaqtgħu minn max-xwiek il-ħaxix
mielaħ, u l-egħruq tal-għargħur għall-ikel
tagħhom.
5 Ikeċċuhom 'il barra minn fost in-nies,
(igħajtu għal warajhom bħal ħalliel;)
6 Biex igħammru fix-xquq tal-widien,
fl-egħrien ta' l-art, u fil-blat.
7 Jinħqu qalb ix-xwiek; taħt il-ħorrieq
jitrekknu flimkien.
8 Ulied il-boloh kienu; iva, ulied nies
bla isem: imkeċċijin bis-swat mill-pajjiż
kienu.
9 U ta' dawn issa jien sirt il-għanja
tagħhom, iva, jien sirt tal-ħrafa għalihom.
10 Jistkerrhuni, jaħarbu 'l bogħod
minni, u ma jisthux jobżquli f'wiċċi.
11 Billi Alla ħall il-korda tal-qaws
tiegħi, u ħaqarni, huma wkoll irmew
l-ilġiem minn quddiemi.
12 Fuq lemini tqum il-karfa; huma
jimbuttaw riġlejja, u jhejju għalija t-triqat
tat-telfien tagħhom.
13 Iħassru l-mogħdija tiegħi, jaħdmu
għar-rovina tiegħi, m'hemm ħadd li
jżommhom.
14 Jiġu qishom minn ġo selħa wiesgħa:
jitgerrbu fuqi fost il-ħerba.
15 Jinqaleb għal fuqi l-biża'; jiġru wara
ġiehi bħar-riħ: u bħas-sħab dieb ir-riżq
tiegħi.
16 U issa ġo fija qiegħda tinħall ruħi;
jiem ta' niket qabduni.
17 Bil-lejl għadmi minfud fija: u
l-uġigħ li jgerrimni ma jistrieħx.
18 Bil-qawwa kbira tal-marda tiegħi
ħwejġi kriehu, u jrossuni bħall-għonq tal-
libsa tiegħi.
19 Alla tefagħni fit-tajn, u jien sirt bħat-
trab u l-irmied.
20 Insejjaħlek, Mulej, u int ma tis-
magħnix: inqum bil-wieqfa, u int ma
tħarisx lejja.
21 Int sirt kiefer miegħi: b'idek il-
qawwija int teħodha kontra tiegħi.
22 Int terfagħni fuq ir-riħ, u trikkibni
fuqu, u terħini nixxejjer mat-tempesta.
23 Għax jien naf li int twassalni sal-
mewt, u fid-dar fejn jiltaqgħu l-ħajjin
kollha.
24 Iżda jekk wieħed ikun f'gods ħerba
ma joħroġx idu, u fil-għali tiegħu jgħajjat
għall-għajnuna?
25 Ma bkejtx jien ewwilla għall-
imnikket? ma kenitx ruħi mgħollija għall-
imsejken?
26 Meta ttamajt fil-ġid, ġieni d-deni:
meta stennejt id-dawl, ġie d-dlam.
27 Imsarni jbaqbqu, u ma hdewx: ġew
fuqi jiem ta' niket.
28 Nimxi kollni msewwed, iżda mhux
bix-xemx: inqum u ngħajjat qalb il-
miġemgħa.
29 Sirt bħal ħu x-xakalli, u sieħeb in-
ngħam.
30 Ġildi swiedet fuqi, u għadmi maħruq
bid-deni.
31 Iċ-ċetra tiegħi inbidlet f'vistu, u l-
flawt tiegħi f'leħen il-bikkejja.

**31** Għamilt patt ma' għajnejja; għalfejn
mela għandi naħseb fuq xebba?
2 X'sehem jagħtini Alla min fuq? u
x'wirta jagħtini minn fuq Min jista'
kollox?
3 Mhux għall-ħażin it-telfien, u l-ħsara
għal dawk li jagħmlu d-deni?
4 Ma jarax Alla triqati, u jgħodd il-
passi tiegħi kollha?
5 Jekk jien imxejt bil-gideb, jew riġli
ġera għall-qerq;
6 Ħa nintiżen f'miżien tajjeb, biex Alla
jagħraf l-integrità tiegħi!
7 Jekk il-passi tiegħi ħarġu mit-triq

it-tajba, u jekk qalbi mxiet wara għajnejja,
u jekk ma' jdejja weħlet xi tebgħa:
8 Ħallini niżra', u ħaddieħor jiekol; iva,
ħa jitqaċċtu r-rimi tiegħi.
9 Jekk qalbi nġibdet lejn mara, jew
wara bieb għajri għassist bil-moħbi;
10 Ħa titħan marti għal mara oħra, u
ħalli oħrajn jinżlu fuqha.
11 Għax din tkun ħaġa kerha; iva,
għajb li għandu jkun ikkastigat mill-
imħallfin.
12 Għax hu nar li jaħraq sat-telfien, u
jaqlagħli mill-egħruq ġidi kollu.
13 Jekk jiena ċħadt il-ħaqq tal-qaddej
tiegħi, jew tal-qaddejja tiegħi, meta kienu
jitlewmu miegħi;
14 X'nagħmel mela meta jqum Alla?
U x'inwieġbu meta jistaqsini?
15 Mhux min għamel lili fil-ġuf għa-
mel lilu? u mhux wieħed sawwarna fil-
ġuf?
16 Jekk jien ċħadt dak li xtiequ l-fqar,
jew ħallejt għajnejn l-armla jinfnew;
17 Jew kilt il-loqma tiegħi waħdi, u l-
iltim ma kielx minnha;
18 (Għax minn żgħoriti trabba miegħi,
bħal ma' missier, u sa minn ġuf ommi kont
dak li mexxejt l-armla;)
19 Jekk qatt rajt xi ħadd magħkus bla
lbies, jew xi fqir bla lbies;
20 Jekk ġenbejh ma berkunix, u jekk
ma kienx imsaħħan bis-suf tal-ħrief
tiegħi;
21 Jekk erfajt idi fuq l-iltim, għax rajt
li kelli l-għajnuna fil-bieb:
22 Ħa jaqa' mela driegħi mill-għadma
ta' spallti, u driegħi jinkiser minn min-
kbi.
23 Għax il-kastig t'Alla hu biża'
għalija, u minħabba l-maestà tiegħu jien
ma nista' nagħmel xejn.
24 Jekk jien għamilt id-deheb it-tama
tiegħi, jekk lid-deheb fin għidtlu: Int it-
tama tiegħi;
25 Jekk jien fraħt għax kien kbir ġidi,
jew għax idi geddset ħafna;
26 Jekk jien ħarist lejn ix-xemx meta
kienet tiddi; jew il-qamar miexi fid-dija
tiegħu;
27 U qalbi kienet tinġibed bil-moħbi
lejhom, u fommi bies idi:
28 (Dan ukoll kien ikun għajb li
għandu jkun ikkastigat mill-imħallef,
għax jien kont niċħad 'l Alla ta' hemm
fuq.)
29 Jekk jien fraħt bil-qerda tal-għadu
tiegħi, jew eżaltajt lili nnifsi meta d-deni
laħqu:
30 (Jien ma ħallejtx lil fommi jidneb
billi xtaqtlu seħta fuq ruħu.)
31 Jekk in-nies tat-tinda tiegħi ma
qalux: Min jista' jsib wieħed li ma xabax
b'iklu?
32 (Il-għarib ma kienx joqgħod bil-lejl
barra: jien ftaħt bwiebi lill-vjaġġatur.)
33 Jekk jien ħbejt ħtijieti bħal Adam,
billi start il-ħażen tiegħi f'ħobbi,
34 Għax bżajt mill-kotra tan-nies, u
t-tmaqdir tal-familji kexkixni, u għalhekk
ma ftaħtx fommi, u ma ħriġtx barra—
35 O li kellu wieħed jismagħni! Ara,
hawn hi l-firma tiegħi! Ħalli Min jista'
kollox iweġibni! Ħa jikteb l-avversarju
tiegħi l-akkuża tiegħu!
36 Tassew, jien inġorrha fuq spalti; u
norbotha fuqi bħal dijadema!
37 Jien nagħtih kont tal-passi tiegħi
kollha; nersaq lejh qisu kien prinċep!
38 Jekk l-art tiegħi tgħajjat kontrija, u
r-raddi tagħha jibku flimkien;
39 Jekk il-frott tagħha jien kilt bla ma
nħallasha, u ikkaġunajt il-mewt tas-sidien
tagħha:
40 Ħa jinbet xewk flok qamħ, u ħaxix
ħażin flok ix-xgħir. Hawn jintemm kliem
Ġob.

32 Għalhekk dawn it-tlitt irġiel waqfu
jwieġbu lil Ġob, għax hu kien
jemmen li hu ġust.
2 Imbagħad xegħel għadab Eliħu, bin
Barakel, il-Bużi, mill-familja ta' Ram:
għal Ġob xegħel għadbu, talli żamm
lilu nnifsu ġust aktar milli żamm lil
Alla.
3 Għadbu wkoll xegħel għat-tlitt iħbieb
tiegħu, talli ma wiġbux, u madankollu
ikkundannaw lil Ġob.
4 Issa Eliħu kien stenna sama Ġob
ikun tkellem, għax huma kienu akbar
minnu fiż-żmien.
5 Xħin Eliħu ra li m'hemm ebda
tweġiba f'fomm dawn it-tlitt irġiel, għadbu
xegħel.
6 U Eliħu, bin Barakel, il-Bużi, wieġeb
u qal: Jien għadni żgħir fiż-żmien, u intom
xjuħ ħafna; għalhekk bżajt, u tbażżajt
nurikom x'naf.
7 Għidt jien: Ħa jitkellem iż-żmien;
il-kotra tas-snin għandha tgħallem il-
għerf.
8 Iżda hemm spirtu fil-bniedem: u nifs
Min jista' kollox jagħtihom id-dehen.
9 Il-kbar m'humiex dejjem il-għorrief:
lanqas ix-xjuħ ma huma dawk li jifhmu
fil-ħaqq.
10 Għalhekk jien ngħid: Isimgħuni;
ħa nuri jien ukoll x'naf.
11 Ara, jien qgħadt nistenna kliemkom;
tajt widen għat-taħdit tagħkom, fil-waqt li
domtu tfittxu xi tgħidu.
12 Iva, jien fikom kien ħsiebi, u, ara,
ma kien hemm ħadd minnkom li għeleb lil
Ġob, ħadd ma wieġeb għal kliemu.
13 Araw li ma tgħidux: Aħna sibna
l-għerf: Alla biss jista' jegħlbu, mhux il-
bniedem.
14 Għax hu ma tkellimx kontra tiegħi:
lanqas jien ma nwieġbu bi kliemkom.

15 Tħawdu, ma wiġbux iżjed! ma
baqgħux jitkellmu.
16 Wara li stennejt, (għax huma ma
tkellmux, iżda waqfu, u ma wiġbux iżjed;)
17 Jiena għidt: Jien ukoll ngħid tiegħi;
jien ukoll nuri fehimti.
18 Għax jien mimli kliem; l-ispirtu ta'
ġo fija jbaqbaqni.
19 Ara, qalbi qisha nbid bla nifs; sa
tinfaqa' bħal ġlud ta' l-inbid ġodda.
20 Ħa nitkellem biex nistrieħ: niftaħ
xofftejja biex inwieġeb.
21 U ħalluni, nitlobkom, nitkellem bla
ebda rispett lejn ħadd, u lanqas ngħid
kliem ta' tmellis lill-ebda bniedem.
22 Għax jien ma nafx ngħid kliem ta'
tmellis; kieku kelli nagħmel hekk, il-
Ħallieq tiegħi malajr iġorrni.

33 Għalhekk, Ġob, isma' kliemi,
nitolbok, u agħti widen għal kulma
ngħidlek.
2 Ara, issa ftaħt fommi; ilsieni jitkellem
f'ħalqi.
3 Fi kliemi hemm is-sewwa ta' qalbi: u
xofftejja jgħidu sinċerament x'naf.
4 L-Ispirtu t'Alla għamilni, u nifs Min
jista' kollox jagħtini l-ħajja.
5 Weġibni, jekk tista', iddefendi l-
kawżà tiegħek; ħu postok.
6 Ara, jien bħalek t'Alla: mit-tajn jien
ukoll imsawwar.
7 Ara, l-ebda biża' minni m'għandu
jwerwrek, u lanqas idi ma tagħfas fuqek.
8 Tassew, int tkellimt fejn nisimgħek, u
jien smajt ħoss kliemek, igħid:
9 Jien safi, bla ħtija; jien innoċenti, u
lanqas hemm ħażen fija.
10 Ara, Alla jsib xi jgħid kontra tiegħi;
hu jżommni b'għadu tiegħu.
11 Iqiegħed riġlejja fil-qajd, igħasses
il-mixi tiegħi kollu.
12 Ara, f'dan m'għandikx raġun.
Inwieġbek: Alla akbar mill-bniedem.
13 Għaliex teħodha miegħu, billi tgħid:
Hu ma jwieġeb għall-ebda egħmil tiegħu?
14 Għax Alla jitkellem darba, iva,
darbtejn, iżda l-bniedem ma jintebaħx.
15 F'ħolma, f'xi dehra bil-lejl, meta
jaqa' n-ngħas tqil fuq il-bnedmin, xħin
jorqdu fuq soddithom;
16 Imbagħad jiftaħ widnejn il-bnedmin,
u jbeżżagħhom bit-twissijiet.
17 Biex ibiegħed il-bniedem mill-egħmil
tiegħu, u jaħbi l-kburija mill-bniedem;
18 Biex iħarislu ruħu mill-ħofra, u
ħajtu milli tintemm bis-sejf.
19 Il-bniedem hu wkoll imwiddeb
b'uġigħ fuq is-sodda tiegħu, u b'rogħda
bla hedu f'għadmu.
20 Għalhekk ħajtu tistmell il-ħobż, u
ruħu l-aktar ikel bnin.
21 Laħmu jdub li ma jibqax jidher, u
għadmu li qabel ma kienx jidher jinkixef.
22 Iva, ruħu toqrob lejn il-ħofra, u
ħajtu lejn dawk li jġibu l-mewt.
23 Iżda jekk ħdejh ikun hemm anġlu,
interpretu, wieħed fost l-eluf, biex igħarraf
lill-bniedem x'inhu tajjeb għalih:
24 Alla jħenn għalih, u jgħid: Eħilsu li
ma jinżilx fil-ħofra! Jien sibt fidwa għal
ħajtu.
25 Ħa jixxettel ġismu bħal ma kien
f'żgħoritu; ħa jarġa' għall-jiem ta'
żgħożitu:
26 Imbagħad il-bniedem jitlob lil Alla,
u Alla jilqgħu: u jiġi quddiemu bil-ferħa;
għax Alla jrodd lill-bniedem is-sewwa
tiegħu.
27 Imbagħad igħanni lin-nies, u jgħid:
Dnibt, u għawwiġt dak li kien sewwa, u
ma kontx ikkastigat daqs kemm ħaqqni.
28 Ħeles Alla lil ruħi, li ma tmurx fil-
ħofra, u ħajti tara d-dawl.
29 Ara: Alla jagħmel dan kemm-il
darba mal-bniedem,
30 Li jreġġagħlu ruħu mill-ħofra, biex
idawwalha bid-dija tal-ħajja.
31 Ħares sewwa, o Ġob, ismagħni:
iskot, u ħallini nitkellem.
32 Jekk għandek xi ħaġa xi tgħid,
weġibni: tkellem, għax jien nixtieq
niġġustifikak.
33 Jekk le, ismagħni: iskot, u jien
ngħallmek il-għerf.

34 Imbagħad Eliħu wieġeb u qal:
2 Isimgħu kliemi, o għorrief, u
agħtuni widen, intom li tafu.
3 Għax il-widna tagħżel il-kliem,
bħalma l-ħalq itiegħem l-ikel.
4 Ħa nagħżlu għalina dak li hu ġust:
Ħa nagħrfu bejnietna dak li hu tajjeb.
5 Għax Ġob qal: Jiena ġust: iżda Alla
ċaħadli l-ħaqq tiegħi:
6 Għandi raġun, u ngħaddi ta' giddieb:
il-ġerħa tiegħi ma titfejjaqx, għalkemm
jien bla ħtija.
7 Min hu qatt bħal Ġob, li jixrob it-
tagħjir bħall-ilma?
8 Li jissieħeb ma' dawk li jagħmlu
l-ħażen, u jimxi ma' nies xellerati?
9 Għax qal: Xejn ma jiswa lill-bniedem
li jkollu l-għaxqa tiegħu f'Alla.
10 Għalhekk isimgħuni, o rġiel tal-
għaqal! Bogħod minn Alla d-deni!
Bogħod minn Min jista' kollox il-ħażen!
11 Għax hu jħallas bniedem skond
egħmilu, u lil kulħadd jagħti dak li ħaqqha
mġibtu!
12 Iva, tabilħaqq Alla ma jagħmilx
deni! Min jista' kollox ma jgħawwiġx il-
ħaqq!
13 Min tah is-setgħa fuq l-art? Min
fada f'idejh id-dinja kollha?
14 Kieku kellu jieħu lura għalih innifsu
l-ispirtu tiegħu, u jiġbor għalih innifsu
n-nifs tiegħu,

15 Kull ħaġa ħajja tmut minnufih, u
l-bniedem jarġa' lura lejn it-trab.
16 Jekk issa għandek dehen, isma' dan;
agħti widen lil kliemi.
17 Jista' ewwilla min jobgħod is-sewwa
jsaltan? U tikkundanna int lil min hu ġust
u setgħan?
18 Li jgħid lil sultan: Ma tiswa għal
xejn! u lin-nobbli: Ja xellerati!
19 Li ma jħarisx lejn wiċċ il-prinċpijiet,
li ma jweġġahx il-għani aktar mill-fqir,
għax kollhom xogħol idejh?
20 F'daqqa waħda jmutu; u f'nofs ta'
lejl poplu jitqaċċat u jgħib: u s-setgħanin
jitneħħew, bla ma tmisshom ebda id
tal-bniedem.
21 Għax għajnejh fuq l-imġiba tal-
bniedem, u l-passi tiegħu kollha jara.
22 Ma hemmx dlam, lanqas dell il-
mewt, li fihom jinsatru dawk li jagħmlu
d-deni.
23 Alla m'għandux bżonn josserva fit-
tul bniedem biex jieħdu quddiemu ħalli
jagħmel ħaqq minnu.
24 Ifarrak nies setgħana, bla xejn ma
jfittex, u jqiegħed oħrajn f'lokhom.
25 Għaliex hu jaf egħmilhom; jaqlib-
hom bil-lejl, u jinsaħqu.
26 Jolqothom bħala ħżiena, fejn jistgħu
jarawhom l-oħrajn,
27 Talli tbiegħdu minnu, u bl-ebda
waħda minn triqatu ma riedu jafu.
28 U għalhekk wasal sa ħdejh l-agħjat
tal-fqir, u hu sama' l-agħjat ta' l-imnikk-
tin.
29 Meta Alla joqgħod kwiet, min jista'
mbagħad jikkundannah? U meta jistor
wiċċu, min jista' jarah, sew jekk ikun ġens,
u sew jekk ikun bniedem?
30 Biex nies ħżiena ma jsaltnux, u
lanqas ikun hemm nases għall-poplu.
31 Għax qatt xi ħadd qal lil Alla: Jien
ħadt il-kastig tiegħi, ma narġax nidneb;
32 Għallimni dak li ma nafx nara: jekk
jien għamilt id-deni, ma narġax nagħmel
iżjed?
33 Għandu Alla forsi jħallas kif tifhem
int, għaliex int ma tridx toqgħod? Int
għandek tagħżel, u mhux jien; għalhekk
għid dak li taf.
34 In-nies tal-għaqal igħiduli, u r-raġel
għaref li jismagħni jgħid:
35 Ġob ma jitkellimx bil-għerf, u
kliemu kien bla għaqal.
36 Xewqti hi li Ġob jiġġarrab sa l-aħħar
għax hu wieġeb bħal nies ħżiena.
37 Għax hu iżid it-tixwix ma' dnubu;
f'nofsna jċapċap idejh, u jkattar kliemu
kontra Alla.

**35** U żied igħid Eliħu:
2 Taħseb int li dan sewwa li tgħid:
Il-ħaqq tiegħi hu iżjed minn t'Alla?
3 Għax int għidt: X'jiswielek? u:
X'jiswieli, jekk jien nitnaddaf minn
dnubi?
4 Inwieġbek, lilek u lil sħabek miegħek.
5 Ħares lejn is-smewwiet, u ara; ħares
lejn is-sħab li huma ogħla minnek.
6 Jekk tidneb, x'sa tagħmillu? jew jekk
joktru ħtijietek, x'tagħmillu?
7 Jekk int ġust, x'tagħtih? jew x'jieħu
minn idek?
8 Il-ħażen tiegħek jista' jwaġġa'
bniedem bħalek; u l-ħaqq tiegħek jista'
jiswa lil bin il-bniedem.
9 Minħabba l-kotra tal-moħqrija, in-
nies igħajtu: igħajtu għall-għajnuna min-
ħabba driegħ il-kbar.
10 Imma ħadd ma jgħid: Fejn hu Alla,
li ħalaqni, li jagħti għana ta' ferħ bil-
lejl;
11 Li jagħtina aktar dehen mill-bhejjem
ta' l-art, u jagħmilna aktar għorrief mit-
tjur tas-sema?
12 Ħa jgħajtu, iva, iżda hu ma jweġibx,
ħtija tal-kburija tal-ħżiena.
13 Tabilħaqq, Alla ma jismax il-kliem
fiergħ, u Min jista' kollox ma jqisux.
14 Kemm anqas meta tgħid li ma
tarahx, u li għandek kawża quddiemu, u li
int qiegħed tistennieh!
15 U issa, għax il-qilla tiegħu ma
tikkastigax, u għax ma jagħrafx sewwa
d-dnub;
16 Ġob jiftaħ fommu bi kliem fiergħ,
u jgħid ħafna kliem bla għerf.

**36** Imbagħad Eliħu kompla, u qal:
2 Stabar ftit bija, u jien nurik li
għad hemm iżjed x'jingħad għal Alla.
3 Inġib għerfi mill-bgħid, u nagħti raġun
lil Min għamilni.
4 Għax tabilħaqq kliemi ma jkunx
gideb: wieħed li għerfu perfett qiegħed
hawn miegħek.
5 Ara, Alla kbir fil-qawwa, u ma
jistmell lil ħadd: hu qawwi bis-saħħa ta'
dehnu.
6 Hu ma jħallix igħix lill-ħażin: iżda
jagħmel ħaqq lill-maħqurin.
7 Ma jwarrabx għajnejh minn fuq in-
nies ġusti: iżda mas-slaten fuq it-tron
iqegħidhom għal dejjem, u jintrefgħu.
8 U jekk ikunu marbutin bil-ktajjen, u
maqbudin fil-ħbula tal-hemm;
9 Alla jgħarrafhom l-egħmil tagħhom,
u l-ħtijiet tagħhom, talli tkabbru.
10 Jiftħilhom widnejhom għat-twiddib
tiegħu, u jordna biex jitbiegħdu mill-ħażen.
11 Jekk jisimgħu minnu, u jservuh,
itemmu jiemhom fil-ġid, u sninhom fost
il-hena.
12 Iżda jekk ma jisimgħux, jinqerdu
bis-sejf, u jmutu għax ma kellhomx għaqal.
13 Iżda dawk ta' qalbhom imħassra
jgħożżu l-għadab; ma jitolbux lil Alla
meta hu ijassarhom.

14 Imutu fiż-żgħożija tagħhom, u ħajjit-
hom tintemm bħal dik tad-dissoluti.
15 Alla jeħles il-magħkusin fin-niket
tagħhom, u jiftħilhom widnejhom fil-
hemm.
16 Lilek ukoll hu jrid iwarrbek minn
ħalq id-dwejjaq, għall-wisgħa, fejn ma
hemmx iżjed xkiel; u dak li jitqiegħed fuq
il-mejda tiegħek ikun mimli ikel bnin.
17 Iżda jekk int mimli bil-ħaqq tal-
ħżiena, il-ħaqq u s-sewwa jaqbduk.
18 Qis li l-għadab ma jwasslikx biex
iżżeblaħ, u la tħallix il-kobor tal-fidwa
joħorġok barra mit-triq it-tajba.
19 Jaqaw il-għajta tiegħek sa tiswa biex
tħarsek mill-hemm, jew il-qawwa kollha
ta' saħħtek?
20 La tixtieqx il-lejl, meta n-nies igħibu
minn posthom.
21 Ħares li ma ddurx lejn il-ħażen, għax
dan inti għażilt u mhux il-hemm.
22 Ara, Alla hu għoli fil-qawwa tiegħu:
min igħallem bħalu?
23 Min lilu wissa kif għandu jimxi? jew
min jista' jgħidlu: Int għamilt ħażin?
24 Ftakar li għandek tgħolli l-egħmejjel
tiegħu, li n-nies għannew fuqhom.
25 Kull bniedem iħares lejhom; kul-
ħadd jarahom mill-bgħid.
26 Ara! Alla kbir, u aħna ma
nifhmuhx, u għadd sninu ma jitqiesx.
27 Għax hu jiġbed il-qtari ta' l-ilma, u
jdewweb il-fwar tiegħu f'xita:
28 Li s-sħab isawwab, u jraxxax fuq
in-nies bil-kotra.
29 Jista' wkoll xi ħadd jifhem il-firxa
tas-sħab, u ċ-ċaqċiq ta' l-agħmara tiegħu?
30 Ara, hu jifrex il-beraq madwaru, u
jiksi qigħan il-baħar.
31 Għax bihom jagħmel ħaqq mill-
popli; u jagħtihom ikel qatigħ.
32 Jiksi jdejh bil-berqa, u lilha jordna
biex tolqot il-versall tagħha.
33 Ir-ragħda tagħha tgħarraf il-preżenza
tiegħu; u l-bhejjem ukoll jagħrfu li jkun
riesaq.

37 Fuq dan ukoll titriegħed qalbi, u
taqbeż minn postha.
2 Isimgħu sewwa r-ragħad ta' leħnu, u
t-tkarwit li joħroġ minn fommu.
3 Taħt is-sema kollu jitilqu, u l-berqa
tiegħu tleħħ sa truf l-art.
4 Wara l-berqa, leħnu jkarwat: hu
jriegħed bil-leħen maestuż tiegħu; u hu
ma jżommx il-beraq meta jinstama' leħnu.
5 Alla jriegħed b'leħnu tal-għaġeb;
ħwejjeġ kbar jagħmel hu, li aħna ma
nistgħux nifhmuhom.
6 Għax hu jgħid lis-silġ: Inżel fuq l-art;
u l-istess lill-bexxa tax-xita, u lix-xita bil-
qliel: Inżel bis-saħħa.
7 Hu jissiġilla id kull bniedem; biex il-
bnedmin kollha jagħrfu egħmilu.
8 Imbagħad id-dbejjeb jidħlu fl-egħrien,
u jibqgħu fil-bejtiet tagħhom.
9 Min-nofsinhar jiġi r-riefnu; u mit-
tramuntana tiġi l-kesħa.
10 Bin-nifs t'Alla jsir is-silġ: u l-firxa
ta' l-ilmijiet tagħqad.
11 Bl-irxiex ukoll igħatti s-sħab iswed:
ixerred is-sħab tal-beraq tiegħu:
12 Dawramejt iduru taħt it-tmexxija
tiegħu: biex jagħmlu kulma jordnalhom
fuq wiċċ id-dinja kollha.
13 Jew bi flaġell, jew għad-dinja tiegħu,
jew bħala prova tal-bontà tiegħu.
14 Agħti widen għal dan, o Ġob: ieqaf
ftit u aħseb fl-egħġubjiet t'Alla.
15 Taf int kif Alla jikkmandahom, u
jagħmel il-beraq tas-sħab tiegħu jiddi?
16 Taf inti kif jitwieżen is-sħab, l-
egħmejjel tal-għaġeb ta' Dak li l-għerf
tiegħu hu perfett,
17 Jew kif ħwejġek jisħnu, meta teħmed
l-art fir-riħ isfel?
18 Jaqaw int frixt miegħu s-sema li hu
sħiħ bħal mera tal-metall?
19 Għallimna int x'ngħidulu; għax
aħna ma nafux x'nitkellmu minħabba
d-dlam.
20 Jista' xi ħadd igħidlu: Ħa nitkellem
jien? Iżda min hu dak il-bniedem li jixtieq
it-telfien tiegħu stess?
21 U issa n-nies ma jarawx id-dawl jiddi
fis-smewwiet; iżda r-riħ għadda, u
naddafhom.
22 Mit-tramuntana ġejja dija tad-
deheb: iżda Alla mdawwar b'maestà tal-
biża'.
23 Dak li jista' kollox, aħna ma nistgħux
insibuh; għoli hu fil-qawwa, u fil-ħaqq, u
kbir fis-sewwa: hu ma jaħqar lil ħadd.
24 Għalhekk jibżgħu minnu n-nies; u
hu ma jħarisx lejn min jidhirlu li hu
għaref.

38 Imbagħad il-Mulej wieġeb lil Ġob
minn ġor-riefnu, u qal:
2 Min hu dan li qiegħed idallam il-ħsieb
tiegħi bi kliem ta' bla għaqal?
3 Ħażżem issa ġenbejk, bħala raġel; ħa
nsaqsik, u int għallimni.
4 Fejn kont int meta jiena sejjist l-
art? Għidli, jekk inti għandek daqshekk
dehen.
5 Min għamel il-qisjien tagħha, jekk
inti taf? Jew min medd fuqha l-ħabel tal-
qejsien?
6 Fuqiex huma mwaħħlin il-bażijiet
tagħha? Jew min tafa' l-ħaġra tax-xewka
tagħha,
7 Huma u jgħannu flimkien il-kwiekeb
tas-sebħ, u jgħajtu bil-ferħ ulied Alla
kollha?
8 Jew min għalaq bi bwieb il-baħar,
meta ħareġ jfawwar, bħalkieku ħareġ mill-
ġuf?

9 Meta jiena qegħidtlu bi sħaba lbiesu,
u ċ-ċpar bi fsieqi tiegħu,
10 Meta ħażżiżtlu t-truf tiegħu, u
għamiltlu staneg u bwieb,
11 U għidtlu: Sa hawn tasal, u mhux
iżjed: u hawn jieqfu l-imwieġ kburin
tiegħek?
12 Qatt fi żmienek int ikkmandajt lis-
sebħ, u għarraft liż-żerniq postu,
13 Biex jaqbad fi truf l-art, ħalli l-ħżiena
jitwarrbu minnha?
14 L-art tinbidel bħat-tajn taħt is-siġill,
u kull ħaġa tidher qisha libsa b'ħafna
lwien.
15 Mill-ħżiena jitneħħa d-dawl tagħ-
hom, u d-driegħ merfugħ tagħhom jitkisser.
16 Jaqaw int inżilt sa egħjun il-baħar?
Jew imxejt fil-fond ta' l-abbiss?
17 Infetħu, ewwilla, għalik il-bwieb
tal-mewt? Jew rajt bwieb id-dell tal-mewt?
18 Jaqaw fhimt inti il-wisa' ta' l-art?
Għidli, jekk tafu, dan kollu.
19 Fejnha t-triq għal fejn igħammar id-
dawl? U fejn hu post id-dlam,
20 Biex tista' tieħdu f'artu, u tagħraf
il-mogħdijiet li jagħtu għal daru?
21 Inti taf, għax dak iż-żmien int kont
imwieled, u kbir hu l-għadd ta' jiemek!
22 Dħalt int, ewwilla, f'ħażnet il-borra,
jew rajt ħażnet is-silġ,
23 Li jien erfajt għal żmien il-ħsara,
għal jum il-battalja u l-gwerra?
24 Fejn hija t-triq li minnha jitqassam
id-dawl, jew fejn ix-xlokk jixtered fuq
l-art?
25 Min fetaħ kanali għal meta jfuru
l-ilmijiet, jew triq lill-beraq tar-ragħad;
26 Biex jibgħat xita fuq l-art, fejn
m'hemmx nies; fuq id-deżert li ma fihx
bniedem,
27 Biex ixabba' l-art niexfa qoxqox, u
jnibbet il-ħaxix minn art għatxana?
28 Ewwilla x-xita għandha missier?
Jew min wiled il-qtari tan-nida?
29 Mill-ġuf ta' min ħareġ is-silġ, u l-
borra tas-sema minn wilidha?
30 L-ilma jibbies bħall-ġebel, u wiċċ
il-qiegħ jagħqad.
31 Tista' int torbot il-ktajjen tal-
Plejadi, jew tista' int tħoll il-ktajjen ta'
l-Orjon?
32 Tista' inti toħroġ f'waqtu lil
Mazzarot, u tmexxi lil Arkturus ma'
wliedu?
33 Taf inti l-liġijiet tas-sema? Tista' int
tixtabbilixxi s-setgħa tagħhom fuq l-art?
34 Tista' int tgħolli leħnek sas-sħab,
biex ħalba xita tgħarrqek?
35 Tista' int tibgħat il-beraq, u jitilqu,
u jgħidulek: Hawn aħna?
36 Min qiegħed il-għerf fil-ġewwieni
tal-bniedem? Jew min ta l-għerf lil qalbu?
37 Min jista' jgħodd is-sħab bil-għerf,
jew min jista' jmejjel il-ġarar ta' l-ilma
tas-sema,
38 Meta l-ħamrija maħlula tagħqad, u
t-tûb jeħel flimkien?
39 Huwa int li taqbad il-priża lill-
iljuna? u l-ġuħ tal-frieħ tagħha ttaffi,
40 Meta jkunu mixħutin fl-egħrien
tagħhom, jew joqogħdu għassa fil-moħba
tagħhom?
41 Min iħejji liċ-ċawlun iklu, waqt li
l-frieħ tiegħu lejn Alla jgħajtu, u jiġġerrew
għax m'għandhomx ikel?

39 Tafu int iż-żmien meta l-mogħoż
tal-muntanja jildu? Jew rajt int
iċ-ċriev huma u jferrgħu?
2 Tgħodd int ix-xhur li għandhom
jagħmlu, u taf int meta għandhom
iferrgħu?
3 Jibirku, u jildu l-frieħ tagħhom, u
jerħu ż-żgħar tagħhom.
4 Uliedhom jissaħħu, jittrabbew fil-
beraħ, jitilqu, u ma jerġgħux lura lejhom.
5 Min telaq ħieles il-ħmar salvaġġ? u
min ħallu r-rbit tiegħu?
6 Li jien tajtu b'agħmartu d-deżert, u
l-art mielħa fejn jistkenn?
7 Jidħak bil-għagħa tal-belt, u l-agħjat
ta' min isuqu ma jisimgħux.
8 Idur fuq il-muntanji, il-mergħa tiegħu,
u jfittex kull ħdura.
9 Irid, ewwilla, jaħdimlek il-buflu, jew
igħaddi l-lejl ħdejn il-maxtura tiegħek?
10 Tista' torbtu l-buflu b'ħabel mal-
moħriet, jew ixattab ir-raddi warajk?
11 Tafdah int, għax saħtu kbira? jew
titlaqlu t-taħbit tiegħek?
12 Temmnu, li jġiblek id-dar it-tgħam
tiegħek, u jiġbru mill-qiegħa tiegħek?
13 Il-ġewnaħ tan-nagħma jferfer bil-
ferħ; iżda truf ġwinħajha u rixha jħennu?
14 Għax hi tħalli l-bajd tagħha fl-art, u
tħallihom jisħnu fit-trab,
15 U tinsa li riġel jista' jgħaffiġhom,
jew bhima salvaġġa tifqagħhom.
16 Qalbha iebsa għal uliedha, qishom
mhux tagħha: għalkemm it-taħbit tagħha
jkun għal xejn, ma tħabbilx rasha.
17 Għaliex Alla ċaħdilha l-għerf, u
lanqas taha dehen.
18 Hekk kif tintrafa' fil-għoli; tidħak
biż-żiemel u bir-rikkieb tiegħu.
19 Tagħti int liż-żiemel il-qawwa?
Libbistlu int għonqu bil-krinjiera?
20 Tista' tqabbżu int bħal ġrad? Il-
qawwa taż-żhil tiegħu tbażża'.
21 Iqawqab fil-wied, u jifraħ b'saħħtu:
joħroġ quddiem biex jiltaqa' man-nies
armati.
22 Xejn ma jqis il-biża' u ma jitwerwirx;
ma jarġax lura mis-sejf.
23 Il-ħorġ tal-vleġeġ iċekċek fuqu, tiddi
l-lanza u t-tarka.
24 Jaqbeż u jonfoħ jibla' l-art: ma
joqgħodx kwiet xħin jisma' t-tromba.
25 Xħin iżżarżar it-tromba jgħid: Ħej!

ħej! u jxomm mill-bgħid it-taqbida, u
l-agħjat irieghed tal-kaptani, u l-għajta
tal-gwerra.
26 Huwa b'għerfek jittajjar is-seqer, u
jifrex ġwinħajh lejn nofsinhar?
27 Huwa l-ajkla togħla 'l fuq bil-
kmand tiegħek, u tqiegħed il-bejta tagħha
fil-għoli?
28 Fil-blat tgħammar, u tagħmel darha;
fuq sinna ta' blata, fejn ħadd ma jilħaqha.
29 Minn hemm tgħarrex għall-priża
tagħha, u għajnejha jħarsu fil-bgħid.
30 Il-frieħ tagħha jerdgħu wkoll id-
demm: u fejn hemm il-maqtulin, hemm
tkun hi.

**40** Imbagħad il-Mulej wieġeb lil Ġob,
u qal:
2 Huwa min jeħodha ma' Min jista'
kollox sa jgħallmu? Ħa jwieġeb għal dan
kollu min ilum lil Alla.
3 Imbagħad Ġob wieġeb lill-Mulej, u
qal:
4 Ara, jien ma jien xejn, x'nista'
nwieġbek? Inqiegħed idi fuq fommi.
5 Darba tkellimt; u ma ntennix; iva,
darbtejn; u ma nżidx iżjed.
6 Imbagħad wieġeb il-Mulej lil Ġob
minn ġor-rifnu, u qal:
7 Ħażżem issa, ta' raġel, ġenbejk: jien
insaqsik, u int għallimmi.
8 Trid ukoll tħassar il-ħaqq tiegħi?
Tagħti ħtija lili, biex tieħu raġun inti?
9 Għandek int driegħ bħal t'Alla? Jew
tista' triegħed b'leħen bħal tiegħu?
10 Iżżejjen mela issa bil-maestà u l-
kobor; ilbes il-glorja, u l-ġmiel.
11 Sawwab it-tbaqbiq ta' qilltek; ħares
lejn kull kburi u ġarrfu.
12 Ħares lejn kull kburi, u rażżnu; u
għaffeġ il-ħżiena fejn ikunu.
13 Ordomhom flimkien fit-trab; għattil-
hom wiċċhom fid-dlam tal-qabar.
14 Imbagħad jien ukoll infaħħrek, għax
lemintek tkun tagħtek ir-rebħa.
15 Ara, issa, l-ippopotam, li jien ħlaqt
bħal ma ħlaqt lilek; ħaxix jiekol bħal
gendus.
16 Ara, issa, saħħtu qiegħda f'ġenbejh,
u l-qawwa tiegħu fil-muskoli ta' żaqqu.
17 Denbu iebes bħal ċedru: u l-egħruq
ta' wirkejh huma minsuġin flimkien.
18 Għadmu kanni tal-bronż; għadmu
bħal virgi tal-ħadid.
19 Hu l-aqwa fost l-egħmejjel t'Alla:
ħalli min għamlu jersaq bis-sejf!
20 Tabilħaqq il-muntanji jagħtuh l-ikel
fejn id-dbejjeb kollha salvaġġi jitliegħbu.
21 Hu jimtedd taħt is-siġar tas-seder,
qalb is-satra tal-qasab u fl-agħdajjar.
22 Igħattuh b'dellhom is-siġar tas-
seder; iż-żafżaf tal-wied imdawwar
miegħu.
23 Ara, jekk ix-xmara tfur, hu ma
jibżax, moħħu mistrieħ, imqar jekk il-
Ġurdan jitla' sa ħalqu.
24 Min jista' jaqbdu minn għajnejh,
jew bil-foxna jitqablu mnifsejh?

**41** Tista' int tistad għall-kukkudrill
b'sunnara? Jew b'ħabel tista' int
torbotlu lsienu?
2 Tista' int tqegħidlu ħabel f'imnifsejh?
Jew b'ganċ titqablu xedqu?
3 Sa jiġilek b'xi ħafna tħannin? Jew
ikelmek bi kliem ħelu?
4 Sa jirtabat miegħek b'xi ftehima? Jew
tieħdu b'qaddej tiegħek għal dejjem?
5 Sa tilgħab int bih bħalkieku kien
għasfur? Jew torbtu għall-bniet tiegħek?
6 Sa jinnagozjawh forsi s-sajjieda? Jew
jaqsmuh bejn il-merkanti?
7 Tista' int timlielu ġildu bil-vleġeġ?
Jew rasu bil-foxxna?
8 Qiegħed idek fuqu! Ftakar fil-ġlieda;
u ma tarġax iżjed!
9 Ara, it-tama ta' min jaħbat għalih
titqarraq: biżżejjed li wieħed jarah biex
jintelaq.
10 Ħadd m'hu daqshekk aħrax li
jqajmu: u min mela jista' jieqaf quddiemi?
11 Min tani biex narġa' nħallsu?
Kulma hu taħt is-sema kollu tiegħi.
12 Ma noqgħodx ma ngħid xejn fuq
ġismu, jew fuq il-qawwa tiegħu, jew fuq
il-għamla sabiħa tiegħu.
13 Min jista' jneżżgħu mil-libsa ta'
barra tiegħu? Min jista' jidħol ġol-qoxra
mitnija tiegħu?
14 Min jista' jiftaħ il-bibien ta' wiċċu?
Madwar snienu hemm il-biża'.
15 Dahru magħmul minn srabat ta'
tarki, imwaħħlin ma' xulxin bħal siġill.
16 Waħda magħluqa ma' l-oħra, li nifs
ma jgħaddix bejniethom.
17 Mgħaqqdin ma' xulxin, jaqbdu
waħda ma' l-oħra, u ma jistgħux jinfirdu.
18 Il-għatis tiegħu jiddi bid-dawl, u
għajnejh donnhom xfar iż-żerniq.
19 Minn fommu joħorġu ilsna tan-nar,
u xrajjar tan-nar joħorġu minnhom.
20 Duħħan joħroġ minn imnifsejh, bħal
minn borma jew kaldarun ibaqbaq u
jagħli.
21 Nifsu jqabbad il-ġamar, u lsien ta'
nar joħroġ minn fommu.
22 F'għonqu qiegħda l-qawwa, u
quddiemu jiżfen il-biża'.
23 Il-qalba ta' laħmu magħquda; iebsa
fuqu, u ma titħarrikx.
24 Qalbu iebsa bħal ġebla; iva, iebsa
bħal ġebla ta' taħt tal-mitħna.
25 Malli jqum, il-qawwijin jitwerwru:
jintilfu mibluhin bil-biża'.
26 Is-sejf li jilħqu ma jiswiex; la lanza,
la vleġġa, la labarda.
27 Għalih il-ħadid bħat-tiben, u l-bronż
bħal għuda msewsa.

28 Il-vleġġa ma tharrbux: il-ġebel ta'
l-isbandola qisu tiben għalih.
29 L-oħtra huma tibna għalih: jidħak
bit-tixjir tal-lanza.
30 Taħtu qisu bħal xaqquf jaqta':
jinfirex bħal xatba fit-tajn.
31 Bħal borma jgħalli qiegħ il-baħar:
lill-baħar jagħmlu bħal ġarra tal-ħwa-
war.
32 Ibajjad warajh il-mogħdija: wieħed
jaħseb li l-baħar sar ixjeb.
33 Fuq l-art m'hemmx bħalu, magħmul
li ma jibżax.
34 Iħares fuq kulma hu fil-għoli: hu
sultan fuq l-ulied kburin kollha.

42 Imbagħad Ġob wieġeb lill-Mulej, u
qal:
2 Jien naf li int tista' tagħmel kollox,
u l-ebda ħsieb tiegħek ma jista' jkun
miżmum.
3 Min hu dak li bla għaqal jaħbi l-fehma
tiegħek? Iva, jien tkellimt fuq dak li ma
nifhimx; huma ħwejjeġ wisq tal-għaġeb
għalija, li jien ma nifhimhomx.
4 Isma', nitolbok, u jien nitkellem: jien
insaqsik, u int għallimni.
5 Jien kont smajt bik b'widnejja: iżda
issa rawk għajnejja.
6 Għalhekk nistmell lili nnifsi, u
nindem fit-trab u l-irmied.
7 U ġara, wara li l-Mulej kien qal dawn
il-kelmiet lil Ġob, li l-Mulej qal lil Elifaż
it-Temani: Xegħel għadbi għalik, u għal
sħabek it-tnejn; għax ma tkellimtux fuqi
dak li hu sewwa, bħal ma għamel Ġob
il-qaddej tiegħi.
8 Għalhekk issa ħudu seba' għoġiela, u
seba' kbiex, u morru għand il-qaddej
tiegħi Ġob, u għamlu offerta maħruqa
għalikom; u l-qaddej tiegħi Ġob jitlob
għalikom: u jien nilqa' t-talba tiegħu, biex
ma nagħmlilkomx kif ħaqqha l-bluha
tagħkom, għax ma tkellimtux fuqi dak li
hu sewwa, bħall-qaddej tiegħi Ġob.
9 U hekk telqu Elifaż it-Temani, u
Bildad is-Suħi, u Sofar in-Nagħmi, u
għamlu bħal ma qalilhom il-Mulej; u l-
Mulej laqa' t-talba ta' Ġob.
10 U l-Mulej radd lil Ġob għalli kien
qabel, talli talab għal ħbiebu: u l-Mulej
ukoll ta lil Ġob darbtejn daqs li kellu
qabel.
11 Imbagħad ġew għandu ħutu kollha,
subjien u bniet, u dawk kollha li kienu
jafuh qabel, u kielu miegħu f'daru:
imbagħad tħassruh, u farrġuh għall-ħsara
kollha li ġieb fuqu l-Mulej: u tawh kull
wieħed fils, u ħolqa tad-deheb.
12 U l-Mulej bierek l-aħħar jiem ta'
Ġob aktar minn ta' l-ewwel, u kellu
erbatax-il elf nagħġa, u sitt elef ġemel, elf
żewġ baqar, u elf ħmara.
13 Kellu wkoll seba' subjien u tliet
bniet.
14 U l-ewwel waħda semmieha Ġemima,
it-tieni Qesigħa, u t-tielet Keren-haffuk.
15 Fil-pajjiż kollu ma kienx hemm nisa
sbieħ daqs il-bniet ta' Ġob; u missierhom
tahom wirt fost ħuthom.
16 U wara dan, Ġob għiex mija u
erbgħin sena, u ra lil uliedu, u wlied uliedu,
sar-raba' nisel.
17 U Ġob miet, raġel xiħ, u mimli
għomor.

# Il-Ktieb Tas-Salmi

1 Hieni l-bniedem li ma jimxix fuq il-
parir tal-ħżiena, lanqas jieqaf fi triq
il-midinbin, u lanqas joqgħod fejn joqo-
għdu ż-żeblieħa!
2 Iżda l-għaxqa tiegħu hi fil-liġi tal-
Mulej; u lejl u nhar jaħseb fil-liġi tiegħu.
3 U jkun bħal siġra mħawla ħdejn
nixxigħat ta' l-ilma, li tagħti l-frott fi
żmienha, u ma jidbielx ukoll il-weraq
tagħha; u kulma tagħmel isir ġid.
4 Il-ħżiena m'humiex hekk: iżda bħat-
tiben li jtajjar ir-riħ.
5 Għalhekk il-ħżiena ma jiqfux
quddiem il-ħaqq, u l-midinbin ma
joqogħdux fil-miġemgħa tat-tajbin.
6 Għax jaf il-Mulej triq it-tajbin, iżda
tintemm triq il-ħżiena.

2 Għaliex jagħdbu l-ġnus, u l-popli
jdaħħlu ħwejjeġ fiergħa f'rashom?
2 Is-slaten ta' l-art iqumu, u l-kbarat
jiftiehmu bejniethom, kontra l-Mulej, u
kontra l-midluk tiegħu, igħidu:
3 Ħa nkissru l-ktajjen tagħhom, u
nwaddbu minn fuqna l-irbit tagħhom!
4 Jidħaq dak li qiegħed fis-smewwiet:
il-Mulej jidħaq bihom.
5 Ikellimhom imbagħad f'għadbu, u
jwerwirhom fid-dagħdija kbira tiegħu.
6 Madankollu jien qegħidt is-sultan
tiegħi fuq Sijon, il-għolja mqaddsa tiegħi.
7 Id-degriet tal-Mulej ngħarraf: il-
Mulej qalli: Int Ibni: illum nissiltek.
8 Itlobni, u l-ġnus nagħtik b'wirtek, u
truf l-art ikunu tiegħek.

9 B'virga tal-ħadid tkissirhom; u tfarrakhom bħal ġarra tal-fuħħari.
10 Kunu, mela, issa għorrief, o slaten: twiddbu, o mħallfin ta' l-art.
11 Aqdu l-Mulej bil-biża', u bir-rogħda jfirħu.
12 Busu l-Iben, li ma jagħdabx, u tinqerdu fit-triq tagħkom, għax il-għadab tiegħu malajr jista' jixgħel. Hienja dawk kollha li jistkennu fih!

*Salm ta' David meta ħarab minn quddiem ibnu Absalom.*

3 O Mulej, kemm kotru dawk li jħabbtuni! Ħafna huma dawk li jqumu għalija.
2 Ħafna jgħidu għal ruħi: M'hemmx salvazzjoni għalih f'Alla. Sela.
3 Iżda int, Mulej, tarka għalija; il-glorja tiegħi, u dak li terfagħli rasi.
4 Sejjaħt 'l Alla b'leħni, u mill-għolja mqaddsa tiegħu semagħni. Sela.
5 Imteddejt u rqadt; stenbaħt; qomt, għax l-Mulej saħħaħni.
6 Ma nibżax minn għaxart elef bniedem, li dawramejt inġemgħu kontrija,
7 Qum, Mulej; salvani, o Alla tiegħi: għax l-egħdewwa tiegħi kollha int drabthom fuq ħaddhom: int kissirt snien il-ħżiena.
8 Tal-Mulej is-salvazzjoni: fuq il-poplu tiegħek il-barka tiegħek! Sela.

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq l-istrumenti tal-korda. Salm ta' David.*

4 Ismagħni meta nsejjaħ, o Alla tal-ħaqq tiegħi: fid-dwejjaq tiegħi ħriġtni fil-wisa'; ħenn għalija, u isma' talbi!
2 O wlied il-bnedmin, kemm se ddumu tibdlu f'għajb il-glorja tiegħi? Kemm se ddumu tħobbu l-frugħa, u tfittxu l-gideb? Sela.
3 Iżda kunu afu li l-Mulej għażel għalih wieħed li jħobbu; jismagħni l-Mulej meta nsejjaħlu.
4 Triegħdu bil-biża', u la tidinbux: aħsbu f'qalbkom fuq sodditkom, u isktu. Sela.
5 Is-sagrifiċċji tal-ħaqq offru, u ttamaw fil-Mulej.
6 Hemm ħafna li jgħidu: Min jurina r-riżq? Mulej, arfa' d-dawl ta' wiċċek fuqna.
7 Hena nissiltli f'qalbi, aktar minn meta l-qamħ u l-inbid tagħhom joktru.
8 Nimtedd u norqod minnufih fis-sliem, għax int waħdek, o Mulej, tqegħidni fis-sod.

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq il-flawti. Salm ta' David.*

5 Agħti widen għal kliemi, o Mulej, ikkunsidra t-tnehid tiegħi.
2 Isma' l-leħen ta' l-agħjat tiegħi għall-għajnuna, Sultan tiegħi, u Alla tiegħi: għax lilek nitlob.
3 O Mulej, filgħodu int tisma' leħni; filgħodu noffrilek talbi, u nistenna.
4 Għax int mintix Alla li jogħġbok il-ħażen: lanqas igħammar miegħek il-ħażin.
5 Quddiem għajnejk ma jiqfux il-kburin: lil dawk kollha li jagħmlu l-ħażen inti tobgħodhom.
6 Lil min jitkellem bil-gideb teqirdu: il-Mulej jistmell il-bniedem li jxerred id-demm, u li jħobb il-qerq.
7 Iżda jien, għall-kobor tat-tjieba tiegħek, nidħol f'darek: u mimli bil-biża' tiegħek, inqim fit-tempju mqaddes tiegħek.
8 Mexxini, o Mulej, fil-ħaqq tiegħek minħabba l-egħdewwa tiegħi; triqtek wittili quddiem wiċċi.
9 Għax m'hemmx sinċerità f'fommhom; il-ġewwieni tagħhom mimli bil-malizja; qabar miftuħ gerżumithom; bi lsienhom imellsu.
10 Eqridhom, o Alla; ħa jaqgħu b'fehmithom stess; armihom fil-kotra ta' ħtijiethom; għax qamu kontrik.
11 Iżda ħa jifirħu dawk kollha li jistkennu fik: ħa jgħannu dejjem bil-ferħ, għax int taqbeż għalihom: ħa jithennew ukoll bik dawk li jħobbu 'l ismek.
12 Għax int, Mulej, tbierek il-ġust; bħal tarka int bit-tjieba tħaddnu.

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq l-istrumenti bi tmien kordi. Salm ta' David.*

6 O Mulej, la ċċanfarnix fil-għadab tiegħek, lanqas twiddibni fis-saħna kbira tiegħek.
2 Ħenn għalija, o Mulej; għax jien dgħajjef: o Mulej, fejjaqni; għax għadmi mkisser.
3 Ruħi wkoll imħawda wisq: iżda int, o Mulej, sa meta?
4 Arġa' ejja, o Mulej, eħlisli ruħi: f'ġieħ it-tjieba tiegħek salvani.
5 Għax fil-mewt m'hemmx tifkira tiegħek: fis-saltna ta' l-imwiet min jiżżikhajr?
6 Għajjien bit-tnehid tiegħi; il-lejl kollu soddti ngħawwem bil-biki: bid-dmugħ tiegħi nxarrab is-saqqu tiegħi.
7 Għajni tilfet id-dawl minħabba l-għali; xjiehet minħabba l-egħdewwa kollha tiegħi.
8 Tbiegħdu minni, intom ilkoll li tagħmlu l-ħażen; għax il-Mulej sama' leħen il-biki tiegħi.

9 Sama' l-Mulej it-tħannin tiegħi; il-
Mulej jilqa' talbi.
10 Ħa jistħu u jitħawdu għall-aħħar
l-egħdewwa tiegħi kollha: ħa jerġgħu lura
u jistħu minnufih.

*Siggajon ta' David, li għanna lill-Mulej, minħabba Kus, Benjaminita.*

7 O Mulej, Alla tiegħi, fik il-kenn tiegħi,
salvani minn dawk kollha li jipperseg-
witawni, u eħlisni:
2 Li bħal ljun il-għadu ma jqattax ruħi,
u jagħmilha bċejjeċ, meta m'hemm ħadd
biex jeħlisni.
3 O Mulej, Alla tiegħi, jekk jien qatt
għamilt dan; jekk hemm xi ħażen f'idejja;
4 Jekk jien raddejt id-deni lil min kien
fis-sliem miegħi; (iva, jien ħarbatt lil min
għal xejn b'xejn kien il-għadu tiegħi:)
5 Ħa jippersegwita lil ruħi l-għadu, u
jaqbadha; iva, ħa jikkalpesta ma' l-art
ħajti, u fit-trab iqiegħed ġiehi. Sela.
6 Qum, o Mulej, fil-għadab tiegħek;
ieqaf kontra s-saħna ta' l-egħdewwa
tiegħi: stenbaħ, u għamilli l-ħaqq li int
ordnajt.
7 Ħa ddur madwarek il-miġemgħa tal-
ġnus: arġa' lura fuqhom fil-għoli.
8 Il-Mulej jagħmel ħaqq mill-popli;
agħmel ħaqq minni, o Mulej, skond il-
ħaqq tiegħi, u skond l-integrità li hemm
fija.
9 Ħa jintemm il-ħażen tal-ħżiena, iżda
wettaq il-ġusti: għax Alla tal-ħaqq jifli
l-qlub u l-ġewwieni.
10 F'Alla t-tarka tiegħi: hu jsalva lil
dawk ta' qalbhom safja.
11 Alla hu mħallef ġust; Alla mgħaddab
għall-ħażin kuljum.
12 Jekk wieħed ma jindimx, Alla sejfu
jsinn għalih; il-qaws tiegħu jissikka; u
jżommu bil-lest.
13 Hu hejja l-armi tiegħu tal-mewt: il-
vleġeġ tiegħu għamilhom għodda mik-
wija.
14 Ara, il-ħażin bil-ħażen iħoss l-uġigħ
tal-ħlas; hu jitqal bil-ħsara, u jiled il-
gideb.
15 Ħaffer ħofra, u fannadha, u fil-ħofra
li ħaffer waqa'.
16 Fuq rasu stess taqa' l-ħsara tiegħu,
u fuq qaragħtu tinżel id-dnewwa tiegħu.
17 Lill-Mulej infaħħar għall-ħaqq tie-
għu: u foħrija ngħanni lil isem il-Mulej,
il-Għoli.

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq il-Gittea. Salm ta' David.*

8 O Mulej, Sid tagħna, kemm hu kbir
ismek fl-art kollha! Int li qegħidt il-
glorja tiegħek 'il fuq mis-smewwiet.
2 Minn fomm it-tfal u t-trabi int ħriġt
il-qawwa, minħabba l-egħdewwa tiegħek,
biex issikket lill-għadu, u lil dak li
jivvendika ruħu.
3 Meta nħares lejn is-smewwiet tiegħek,
egħmil subgħajk, il-qamar u l-kwiekeb, li
int għamilt;
4 X'inhu l-bniedem, biex int tiftakar
fih? u bin il-bniedem, biex tieħu ħsiebu?
5 Għax ftit inqas mill-anġli int għamiltu,
u bil-glorja u l-ġieh inkurunajtu.
6 Int għamiltu biex ikollu l-ħakma fuq
egħmejjel idejk; int qegħidt kollox taħt
riġlejh:
7 In-ngħaġ kollha u l-baqar, iva, u
l-bhejjem tax-xagħri;
8 It-tjur ta' l-ajru, u l-ħut tal-baħar, u
kulma jgħaddi minn mogħdijiet l-ibħra.
9 O Mulej Sidna, kemm hu kbir ismek
fl-art kollha!

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq il-għanja "Il-mewt ta' l-iben." Salm ta' David.*

9 Infaħħrek, o Mulej, b'qalbi kollha;
jien ngħarraf l-egħmejjel tal-għaġeb
kollha tiegħek;
2 Jien nithenna, u nifraħ bik; foħrija
ngħanni lil ismek, int Alla l-Għoli.
3 Xħin jiġu lura l-egħdewwa tiegħi,
jaqgħu u jintemmu quddiem wiċċek.
4 Għax int ħadt f'idejk id-dritt u l-
kawża tiegħi; int qiegħed fuq it-tron bħala
mħallef ġust.
5 Int ċanfart il-ġnus, qridt il-ħżiena, int
ħassart isimhom għal dejjem ta' dejjem.
6 O għadu, il-ħerba ntemmet għal
dejjem: int qridt bliet; tifkirithom intilfet
magħhom.
7 Iżda l-Mulej jibqa' jsaltan għal
dejjem: it-tron tiegħu hejja għall-ħaqq.
8 Bil-ħaqq jagħmel ħaqq mid-dinja; u
bis-sewwa jagħmel ħaqq lill-popli.
9 Kenn għal min hu mgħakkes hu
l-Mulej: kenn għalih fi żmien id-dwejjaq.
10 Dawk li jagħrfu ismek iqiegħdu
tamithom fik: għax int, Mulej, ma tlaqtx
lil dawk li jfittxuk.
11 Għannu foħrija lill-Mulej, li
jgħammar f'Sijon: xandru l-egħmejjel
tiegħu fost il-popli.
12 Meta jitħallas mid-demm, jiftakar-
hom: hu ma jinsiex il-għajta ta' l-
imsejknin.
13 Ħenn għalija, o Mulej; ara n-niket
tiegħi li qiegħed insofri minn dawk li
jobogħduni, int erfajtni minn bwieb
il-mewt,
14 Biex ngħarraf tifħirek kollu fil-
bwieb ta' bint Sijon: minħabba is-sal-
vazzjoni tiegħek nifraħ.
15 Għerqu l-ġnus fil-ħofra li għamlu:
inqabad riġilhom fix-xibka li ħbew.
16 Mill-ħaqq li jagħmel jintgħaraf il-

Mulej: b'egħmil idejh stess jinqabad il-ħażin. Higgajôn. Sela.

17 Il-ħżiena, u l-ġnus kollha li jinsew lil Alla, imorru f'saltnet l-imwiet.

18 Għax l-imsejken ma jintesiex għal dejjem: it-tama tal-fqajrin ma tinqeridx għal dejjem.

19 Qum, o Mulej; tħallix li l-bniedem jegħleb: ħa jsir ħaqq quddiemek mill-ġnus.

20 Werwirhom o Mulej, biex il-ġnus ikunu jafu huma stess li mhumiex ħlief bnedmin. Sela.

**10** O Mulej, għaliex qiegħed 'il bogħod minni? Għaliex tinħeba fi żmien il-għali?

2 Fil-kburija tiegħu l-ħażin jippersegwita lill-fqar; jinqabdu fin-nases li nasbilhom.

3 Bix-xewqat ta' qalbu jiftaħar il-ħażin, u jbierek ir-rgħiba, li l-Mulej jistmell.

4 Il-ħażin, fil-kburija ta' wiċċu, ma jfittixx lill-Mulej: fi ħsibijietu kollha m' hemmx Alla.

5 Triqatu jirnexxu dejjem; il-ġudizzji tiegħek huma fil-għoli, 'il bogħod minn għajnejh: hu jonfoħ għall-egħdewwa tiegħu kollha.

6 Qal f'qalbu: Ma niċċaqlaqx; għax jien qatt ma nkun fil-bżonn.

7 Ħalqu mimli ħalf, qerq u serq: taħt ilsienu hemm il-ħsara u l-għawġ.

8 Wara l-ħitan fl-irħula joqgħod: fil-moħbi joqtol lil min hu bla ħtija: għajnejh igħarrxu għall-imsejken.

9 Bħal ljun jissajja bil-moħbi fil-għar tiegħu: jissajja biex lill-fqajjar jaqbad: lill-fqajjar jaqbad u jiġbdu fin-nassa tiegħu.

10 Fl-art joqgħod kobba, u jitbaxxa, biex l-imsejkna jaqgħu taħt difrejh.

11 Qal f'qalbu: Nesa Alla: ħeba wiċċu, qatt ma jara jien x'għamilt.

12 Qum, o Mulej; o Alla, arfa' idek: la tinsiex lill-imsejknin.

13 Għaliex il-ħażin ikasbar lil Alla? Għaliex qal f'qalbu: Int ma tikkastigax?

14 Int tara; iva, int tara l-għawġ u l-ħsara biex tieħu l-ħaġa f'idejk; l-imsejken f'idejk jintelaq, int il-għajnuna ta' l-iltim.

15 Kisser int driegħ il-ħażin u min jagħmel id-deni: fittex il-ħażen tiegħu sakemm ma ssiblux iżjed.

16 Sultan għal dejjem ta' dejjem hu l-Mulej: minn artu nqerdu l-ġnus.

17 Mulej, int smajt ix-xewqa ta' l-imsejknin: int tħejjilhom qalbhom, u tiftaħ widnejk biex tisma':

18 Biex tagħti raġun lill-iltim u l-maħqur, ħalli l-bniedem ta' l-art ma ibeżżax aktar.

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' David.*

**11** Fil-Mulej il-kenn tiegħi: kif tgħidu lil ruħi: Aħrab bħal għasfur lejn il-muntanja tiegħek?

2 Għax, ara, il-ħżiena jmiddu l-qaws tagħhom, il-vleġġa jqabbdu mal-watar, biex fid-dlam jiġbdu fuq dawk ta' qalbhom safja.

3 Jekk jinqerdu s-sisien, x'jista' jagħmel il-ġust?

4 Fit-tempju mqaddes tiegħu hu l-Mulej: it-tron tal-Mulej hu fis-smewwiet: għajnejh jilmħu, xfar għajnejh jiflu lil ulied il-bnedmin.

5 Jifli l-Mulej lill-ġust: iżda tobgħod ruħu lill-ħażin, u lil dak li jħobb il-vjolenza.

6 Xita ta' ġamar, nar u kubrit, u riħ jaħraq jagħmel fuq il-ħżiena: dan ikun is-sehem tal-kalċi tagħhom.

7 Għax il-Mulej ġust: hu jħobb il-ħaqq: wiċċu jdawwar lejn min hu sewwa.

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq il-għaxar kordi. Salm ta' David.*

**12** Għajnuna, Mulej; għax it-twajbin qegħdin jonqsu; għabu s-sinċiera minn fost ulied il-bnedmin.

2 Kollha jitkellmu fieragħ mal-ġar tagħhom: b'xofftejhom imellsu, u b'żewġt iqlub jitkellmu.

3 Il-Mulej jaqta' barra x-xofftejn kollha li jmellsu, u l-ilsien li jitkellem ħwejjeġ ta' kburija:

4 Min qal: B'ilsienna nirbħu; xofftejna huma tagħna: minn hu sid fuqna?

5 Minħabba l-moħqrija tal-fqajrin, minħabba t-tnehid ta' l-imsejknin, inqum issa jien, igħid il-Mulej; neħilsu minn min jonfoħ għalih.

6 Safi l-kliem tal-Mulej: bħal fidda mgħoddija minn griġjol, imsoffija seba' darbiet.

7 Ħarishom o Mulej, eħlishom għal dejjem minn dan in-nisel.

8 Kullimkien imorru l-ħżiena, għax il-viltà hija mgħollija fost ulied il-bnedmin.

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' David.*

**13** Kemm iddum tinsieni, o Mulej? għal dejjem? Kemm se ddum taħbi wiċċek minni?

2 Kemm se ndum nitħasseb f'ruħi, biddwejjaq kuljum f'qalbi? Kemm se jdum jintrefa' l-għadu tiegħi fuqi?

3 Ħares lejja u ismagħni, o Mulej, Alla tiegħi: dawwal għajnejja, li ma norqodx ir-raqda tal-mewt;

4 Li l-għadu tiegħi ma jgħidx: Għelibtu! u dawk li jħabbtuni jifirħu xħin nogħtor.

5 Iżda jien nafda fit-tjieba tiegħek;
qalbi tifraħ għas-salvazzjoni tiegħek.
6 Ngħanni lill-Mulej, għax fetaħ idejh
miegħi.

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' David.*

14 Qal f'qalbu l-iblah: M'hemmx Alla!
Tħassru: egħmejjel ta' min jistmerr-
hom għamlu; m'hemm ħadd li jagħmel
it-tajjeb.
2 Ittawwal il-Mulej mis-sema fuq ulied
il-bnedmin, biex jara jekk hemmx min hu
għaqli, u jfittex lil Alla.
3 Ilkoll twarrbu: ilkoll flimkien saru
faħxijin: m'hemm ħadd li jagħmel it-
tajjeb, le, anqas biss wieħed.
4 Mela m'għandhomx dehen dawk
kollha li jagħmlu l-ħażen, li jieklu l-poplu
tiegħi bħal ma jieklu l-ħobż, u ma jsejħux
lill-Mulej?
5 Hemm biża' kbir jaqa' fuqhom, għax
Alla ma' nisel il-ġust.
6 Intom iġġibu mistħija fuq il-ħsieb
ta' l-imsejken, għax il-Mulej il-kenn
tiegħu.
7 O li kien jiġi l-ħelsien ta' Iżrael minn
Sijon! Jifraħ Ġakobb, u jithenna Iżrael,
meta l-Mulej iraġġa' lura mill-jasar il-
poplu tiegħu.

15 Mulej, min jgħammar fit-tinda
tiegħek? Min joqgħod fuq il-għolja
mqaddsa tiegħek?
2 Min jimxi bla ħtija, u jagħmel il-ħaqq,
u jgħid is-sewwa f'qalbu.
3 Min ma jqassasx bi lsienu, u la
jagħmel deni lil ġaru, u lanqas igħajjar lil
għajru.
4 Min f'għajnejh il-bniedem bla ġieh
hu mistmell, imma jweġġah lil dawk li
jibżgħu mill-Mulej. Min jaħlef, imqar bi
ħsara tiegħu stess, u jżomm kelmtu.
5 Min ma jislifx flusu b'imgħax kbir, u
tixħim ma jeħux kontra min hu bla ħtija.
Min jagħmel dan, ma jitħarrek qatt.

*Miktam ta' David.*

16 Ħarisni, o Alla: għax fik infittex
il-kenn tiegħi.
2 O ruħi, inti għidt lill-Mulej: Inti Sidi:
m'għandi l-ebda ġid ieħor ħliefek;
3 Il-qaddisin huma n-nies ta' ġieh
f'din l-art; fihom il-għaxqa tiegħi.
4 Jitkattar il-għali ta' dawk li jiġru
wara allat oħra; jien ma nagħmilx is-
sagrifiċċji tat-tixrid tad-demm li jagħmlu
huma, u lanqas isimhom ma nsemmi
b'xofftejja.
5 Il-Mulej hu s-sehem tal-wirt u l-kalċi
tiegħi: int iżżom f'idejk xortija.
6 Ix-xorti tatni mkejjen li jgħaxxqu;
iva, jien messni wirt tassew sabiħ.
7 Inbierek lill-Mulej li tani l-fehma:
il-ġewwieni tiegħi wkoll igħallimni fis-
sigħat tal-lejl.
8 Jien qegħidt il-Mulej dejjem quddiem
għajnejja: billi hu fuq il-lemin tiegħi, jien
ma nitħarrikx.
9 Għalhekk ferħana qalbi, u tithenna
l-glorja tiegħi: jistrieħ ukoll ġismi fil-
kwiet.
10 Għax int ma tħallix ruħi fis-saltna
ta' l-imwiet; u lanqas tħalli l-Qaddis
tiegħek jara l-ħofra.
11 Int turini l-mogħdija tal-ħajja:
quddiemek hemm il-milja tal-ferħ; fuq
lemintek hemm għaxqa għal dejjem.

*Talba ta' David.*

17 O Mulej, isma' s-sewwa; agħti
widen għall-għajta tiegħi; isma' talbi,
li ma joħroġx minn xofftejn qarrieqa.
2 Ħa toħroġ minn għandek is-sentenza
tiegħi; ħa jaraw għajnejk is-sewwa.
3 Int flejt qalbi; int żortni bil-lejl;
ġarrabtni, u ma sibt l-ebda qerq fija;
fommi ma jiżbaljax.
4 Bil-kelma ta' xofftejk, fl-egħmejjel
tal-bnedmin, jien ħarist ruħi mit-triqat
tal-ħżiena.
5 Żomm il-mixi tiegħi fi triqatek, biex
riġlejja ma jogħtrux.
6 Sejjaħtlek, għax int tismagħni, o
Alla: mejjel widintek lejja, u isma' kliemi!
7 Uri t-tjieba tiegħek tal-għaġeb o int
li teħles b'lemintek mill-egħdewwa lil dawk
li jittamaw fik.
8 Ħarisni bħall-ħabba tal-għajn, aħbini
taħt dell ġwinħajk,
9 Mill-ħżiena li jgħakksuni, mill-egħ-
dewwa qattiela tiegħi li dawruni.
10 Qalbhom jagħlqu għall-ħniena;
b'fommhom jitkellmu kliem kburi.
11 Issa dawruna, jimxu wara l-passi
tagħna: xeħtu għajnejhom fuqna biex
jitfgħuna ma' l-art,
12 Bħal ljun imxennaq għall-priża, hu
l-għadu, u bħal ferħ ta' ljun jissajja
fil-moħba.
13 Qum, Mulej, agħmel għalih, ġarrfu:
eħles lil ruħi mill-ħażin, b'sejfek:
14 Mill-bnedmin b'idek eħlisni, o
Mulej; mill-bnedmin tad-dinja li sehem-
hom hu f'dil-ħajja, u li żaqqhom int
timla bit-teżori tiegħek; għandhom ulied
bl-abbundanza, u jħallu l-bqija ta' ġidhom
liż-żgħar tagħhom.
15 Ngħid għalija, jien għad nara wiċċek
fil-ħaqq: għalija biżżejjed, xħin nistenbaħ,
bid-dehra tiegħek.

*Għall-mexxej tal-kor, Salm ta' David, il-qaddej tal-Mulej, li qal lill-Mulej il-kliem ta' din il-għanja dak in-nhar li fih il-Mulej ħelsu minn id l-egħdewwa kollha tiegħu, u minn id Sawl: hu qal:*

18 Inħobbok, o Mulejja, int il-qawwa
tiegħi.
2 Il-Mulej hu l-blata tiegħi, u l-fortizza
tiegħi, u il-ħellies tiegħi; Alla tiegħi, il-
blata tiegħi, li fih nistkenn: it-tarka tiegħi,
u l-qarn tas-salvazzjoni tiegħi, u t-torri
għoli tiegħi.
3 Insejjaħ il-Mulej, li jistħoqqlu jkun
imfaħħar: hekk inkun meħlus mill-
egħdewwa tiegħi.
4 Niket il-mewt dawwarni, u widien ta'
nies bla fejda werwruni.
5 Il-ħbula ta' saltnet l-imwiet dawruni:
xbiek il-mewt inqaleb fuqi.
6 Sejjaħt il-Mulej fid-dwejjaq tiegħi, u
lil Alla tiegħi għajjat: hu leħni sama' mit-
tempju tiegħu, u l-għajta tiegħi ġiet
quddiemu, sa ġo widnejh.
7 Theżħżet u triegħdet imbagħad l-art:
tqanqlu u theżħżu wkoll is-sisien ta'
l-għoljiet, għax hu kien imgħaddab.
8 Tala' mbagħad duħħan minn imnif-
sejh, u nar jaħraq minn fommu: u ġamar
inxtegħel minnu.
9 Mejjel ukoll is-smewwiet, u niżel: u
ċpar iswed kien taħt riġlejh.
10 U fuq kerubin rikeb, u tar: iva, hu
tar fuq ġwinħajn ir-riħ.
11 Lid-dlam għamel il-moħba tiegħu;
il-agħmara tiegħu madwaru kienet dalma
ta' ilma, u sħab iswed tas-smewwiet.
12 Mid-dija ta' quddiemu għadda s-
sħab iswed tiegħu, silġ u ġamar tan-nar.
13 Riegħed il-Mulej ukoll fis-smewwiet,
u samma' leħnu l-Għoli; silġ u ġamar
tan-nar.
14 Iva, hu waddab il-vleġeġ tiegħu, u
xerridhom: u għamel il-beraq, u ħarrab-
hom.
15 Dehru mbagħad qigħan il-baħar, u
nkixfu sisien id-dinja għat-tħeddida
tiegħek, o Mulej, man-nefħa ta' nifs
imnifsejk.
16 Medd idu mill-għoli, u qabadni;
ġibidni minn ilmijiet kotrana.
17 Mill-għadu tiegħi qawwi ħelisni, u
minn dawk li bagħduni: għax kienu
b'saħħithom wisq għalija.
18 Ġew fuqi f'jum il-hemm tiegħi: iżda
l-Mulej kien il-għajnuna tiegħi.
19 Fil-beraħ ukoll ħariġni: ħelisni, għax
jitgħaxxaq bija.
20 Ħallasni l-Mulej skond il-ħaqq
tiegħi, skond is-safa ta' idejja raddli.
21 Għax jien żammejt triqat il-Mulej, u
ma twarrabtx bil-ħażen minn Alla tiegħi.
22 Għax l-ordinanzi kollha tiegħu
kienu quddiemi, u jien ma twarrabtx mill-
istatuti tiegħu.
23 Bla ħtija kont ukoll quddiemu, u
mill-ħażen tiegħi ħarist lili nnifsi.
24 Raddli għalhekk il-Mulej skond il-
ħaqq tiegħi; skond is-safa tiegħi ta'
quddiem għajnejh.
25 Ma' min hu tajjeb timxi tajjeb; ma'
min hu bla ħtija timxi bla ħtija.
26 Mas-safi, timxi bis-safa, u ma' min
igħawweġ timxi bil-għaqal.
27 Għax int issalva n-nies maħqura:
iżda tbaxxi għajnejn kburin.
28 Għax int tixgħel il-musbieħ tiegħi:
il-Mulej, Alla tiegħi, idawwal id-dlam
tiegħi.
29 Għax bis-saħħa tiegħek jien negħleb
qatgħa suldati: u sur naqbeż bis-saħħa
t'Alla tiegħi.
30 Perfetta t-triq t'Alla: safja l-kelma
tal-Mulej: hu tarka għal kull min jistkenn
fih.
31 Għax min hu Alla ħlief il-Mulej?
jew min hu blata ħlief Alla tagħna?
32 Hu Alla li jħażżimni bil-qawwa, u
jagħmel triqti perfetta.
33 Bħal riġlejn ċerva jagħmilli riġlejja,
u fuq il-għoljiet tiegħi fis-sod iqegħidni.
34 Iħarriġli idejja għat-taqbida, hekk li
idejja jmiddu qaws tal-bronż.
35 Tajtni wkoll it-tarka tas-salvazzjoni
tiegħek, u idek il-leminija żammitni
wieqaf, u l-għajnuna tiegħek kabbritni.
36 Int wassajt il-passi tiegħi taħti, u
riġlejja ma tfixklux.
37 Jien ġrejt wara l-egħdewwa tiegħi, u
lħaqthom: u ma rġajtx lura qabel temmejt-
hom.
38 Jien drabthom hekk li ma setgħux
iqumu: waqgħu taħt riġlejja.
39 Għax int ħażżimtni bis-saħħa għat-
taqbida: int xħett taħti lil dawk li qamu
għalija.
40 Int ġegħilt ukoll l-egħdewwa tiegħi
jagħtuni daharhom, biex neqred lil dawk
li jobogħduni.
41 Għajtu għall-għajnuna, iżda ma kien
hemm ħadd min jeħlishom; imqar lill-
Mulej, iżda ma weġibhomx.
42 Imbagħad sħaqthom bħat-trab li
jtajru r-riħ: u bħat-tajn fit-toroq irmejt-
hom.
43 Mill-ġlied ta' poplu ħlistni, u kap ta'
ġnus qegħidtni: poplu li ma kontx nafu
jaqdini.
44 Hekk kif jisimgħu bija, jisimgħu
minni: għalija joqogħdu l-barranin.
45 Il-barranin jaqgħu mifnija, u
mwerwra joħorġu mill-fortizza tagħhom.
46 Ħaj il-Mulej! u mbierka l-blata
tiegħi! U ħa jitgħolla Alla tas-salvazzjoni
tiegħi!
47 Hu Alla li jitħallas għalija, u jrażżan
il-popli taħti.
48 Hu jeħlisni mill-egħdewwa tiegħi:
iva, int terfagħni fuq dawk li jqumu
għalija: int teħlisni mir-raġel tad-dnewwa.

49 O Mulej, għalhekk infaħħrek fost
il-ġnus; u tifħir ngħanni lil ismek.
50 Vittorji kbar jagħti lis-sultan tiegħu;
u juri tjieba mal-midluk tiegħu, ma'
David, u ma' nislu għal dejjem.

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' David.*

**19** Is-smewwiet ixandru l-glorja t'Alla;
u l-firxa tas-sema turi egħmil idejh.
2 Jum ikellem jum, u lejl lil lejl iwassal
it-tagħrif.
3 M'hemmx aħbar u anqas kliem;
leħinhom ma jinstamax.
4 Il-linja tagħhom tgħaddi ma' l-art
kollha, u kliemhom imur sa tarf id-dinja.
Għarix fihom għamel għax-xemx,
5 Li qisha għarus ħiereġ mill-kamra ta'
l-egħrusija tiegħu: ferħana bħal raġel
b'saħħtu li sa jtellaq f'tiġrija.
6 Minn truf is-smewwiet hu l-ħruġ
tagħha, u sat-truf l-oħra tiegħu d-dawran
tagħha: u xejn m'hemm moħbi mis-sħana
tagħha.
7 Il-liġi tal-Mulej perfetta, u taħji r-ruħ:
x-xhieda tal-Mulej hi sewwa, u tagħmel
għaref lill-belhieni.
8 Il-preċetti tal-Mulej huma dritti, u
jferrħu l-qalb: il-kmandament tal-Mulej
safi, u l-għajnejn idawwal.
9 Pur il-biża' tal-Mulej, u jibqa' għal
dejjem: il-ġudizzji tal-Mulej huma sewwa,
u ġusti kollha kemm huma.
10 Ta' min jixtieqhom aktar mid-deheb;
iva, aktar minn deheb fin: oħla mill-
għasel u minn qtar ix-xehda.
11 Il-qaddej tiegħek ukoll bihom
imdawwal, u ħlas kbir hemm fil-ħarsien
tagħhom.
12 Min jista' jagħraf l-egħltijiet tiegħu?
Naddafni min ħtijieti l-moħbija,
13 Ħares il-qaddej tiegħek mid-dnubiet
tat-tkabbir: tħallihomx jaħkmuni: im-
bagħad inkun bla ħtija, u mnaddaf minn
ħtija kbira.
14 Ħalli l-kliem ta' fommi, u l-ħsibijiet
ta' qalbi, ikunu milqugħin quddiemek, o
Mulej, blata tiegħi, u ħellies tiegħi.

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' David.*

**20** Il-Mulej iwieġbek f'jum il-għali;
isem Alla ta' Ġakobb jaqbeż għalik;
2 Jibgħatlek il-għajnuna mis-santwarju,
u jsaħħek minn Sijon;
3 Jiftakar fl-offerti kollha tiegħek, u
jilqa' s-sagrifiċċju tal-ħruq tiegħek. Sela.
4 Jagħtik skond qalbek, u jwettaq kull
ħsieb tiegħek.
5 Ngħajtu bil-ferħ għar-rebħa tiegħek,
u f'isem Alla tagħna ngħollu l-bandieri
tagħna: il-Mulej iwettaq it-talb kollu
tiegħek!

6 Issa naf li Alla jsalva l-midluk tiegħu;
jisimgħu mis-sema mqaddes tiegħu, bil-
vittorji qawwijin tal-leminija tiegħu.
7 X'uħud jittamaw fl-imriekeb, u oħrajn
fiż-żwiemel: iżda aħna nittamaw f'isem
il-Mulej, Alla tagħna.
8 Huma tbaxxew u waqgħu: iżda aħna
qomna, u qegħdin weqfin fuq riġlejna.
9 O Mulej, salva s-sultan: ħa jweġibna
s-sultan meta aħna nsejħulu.

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' David.*

**21** Is-sultan jifraħ bil-qawwa tiegħek,
o Mulej; u kemm jithenna bir-rebħa
tiegħek!
2 Dak li tixtieq qalbu int tajtu, u ma
ċħadtx it-talba ta' xofftejh. Sela.
3 Għax int ilqajtu bil-barkiet u r-riżq:
int qegħidt kuruna ta' deheb safi fuq
rasu.
4 Talbek il-ħajja, u int tajthielu, imqar
għomor għal dejjem ta' dejjem.
5 Kbira l-glorja tiegħu bir-rebħa
tiegħek: ġieħ u maestà int tqiegħed fuqu.
6 Għax inti għamiltu wisq imbierek
għal dejjem: inti hennejtu wisq b'wiċċek.
7 Fil-Mulej jittama s-sultan, u għall-
ħniena tal-Għoli ma jitħarrek qatt.
8 Issib idek l-egħdewwa kollha tiegħek:
lemintek issib lil dawk kollha li jobogħduk.
9 Bħal forn iħaġġeġ tagħmilhom f'jum
għadbek: il-Mulej jiblagħhom fil-għadab
tiegħu, u jeqridhom in-nar.
10 Nisilhom teqred mill-art, u lil
uliedhom minn fost ulied il-bnedmin.
11 Għax huma riedu jagħmlu l-ħsara
lilek; ħasbu nasba ħajjiena, iżda ma
rnexxielhomx.
12 Għalhekk iġġegħilhom idawru dahar-
hom, meta l-vleġeġ tiegħek thejji fuq il-
watar tiegħek għal wiċċhom.
13 Tkabbar, Mulej, bil-qawwa tiegħek:
hekk ngħannu, u nfaħħru s-saħħa tiegħek.

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq "Iċ-ċerva tas-sebħ." Salm ta' David.*

**22** Alla tiegħi, Alla tiegħi, għala
tlaqtni? Għaliex int hekk 'il bogħod
milli tgħinni, u mill-kliem tal-krib tiegħi?
2 O Alla tiegħi, ngħajjat bi nhar, iżda
int ma tweġibx; bil-lejl ukoll, u m'għandix
mistrieħ.
3 Iżda int qaddis: o int li tgħammar
fost it-tifħir ta' Iżrael.
4 Missirijietna ttamaw fik: ittamaw fik,
u int ħlisthom.
5 Lejk għajtu, u kienu meħlusin:
ittamaw fik, u ma tfixklux.
6 Iżda jien dudu, u mhux bniedem;
żebliħ tan-nies, u tkasbir tal-poplu.
7 Dawk kollha li jarawni, jidħku bija:

ifettħu xoffithom, iħarrku rashom, u
jgħidu:
8 Ittama fil-Mulej li jeħilsu: ħa jeħilsu,
la kien jitgħaxxaq bih.
9 Iżda kont int li ħriġtni mill-ġuf: int
ġegħiltni nittama meta jien kont fuq sider
ommi.
10 Fuqek kont merħi sa mill-ġuf: int
Alla tiegħi sa minn ġuf ommi.
11 La titbegħidx minni; għax qrib hu
t-taħbit; għax ħadd m'hawn min igħinni.
12 Ħafna gniedes dawruni: barrin
qawwija ta' Basan għalquni minn kullim-
kien.
13 Fetħu ħalqhom għalija, bħal ljun
li jaħtaf u jgħajjat.
14 Bħal ilma jien imsawwab; u għadmi
kollu mill-egħkiesi maqlugħ; qalbi hi bħal
xema', inħallet f'nofs imsarni.
15 Saħħti nixfet bħal xaqqufa; u max-
xedaq jeħel ilsieni; fit-trab tal-mewt
wassaltni.
16 Għax il-klieb dawruni: ġemgħa nies
ħżiena rassewni: nifduli jdejja u riġlejja.
17 Għadmi kollu nista' ngħoddu:
iħarsu lejja; għajnejhom fuqi.
18 Jaqsmu ħwejġi bejniethom, u jaqtgħu
x-xorti fuq libsti.
19 La titbigħedx minni, o Mulej: o
qawwa tiegħi, għaġġel għini.
20 Mis-sejf eħles lil ruħi; il-għażiża
tiegħi mis-setgħa tal-kelb.
21 Salvani minn ħalq l-iljun: għax int
weġibtni mill-qrun tal-bufli.
22 Inxandar ismek lil ħuti: f'nofs il-
ġemgħa nfaħħrek.
23 Intom li tibżgħu mill-Mulej,
faħħruh! Intom ilkoll nisel Ġakobb,
igglorifikawh; u ibżgħu minnu, intom
ilkoll nisel Iżrael.
24 Għax hu la qatt żeblaħ u lanqas
stmell in-niket ta' l-imsejken, jew ħeba
wiċċu minnu, imma meta sejjaħlu, semgħu.
25 Għalik ikun it-tifħir tiegħi fil-
ġemgħa l-kbira: il-wegħda tiegħi nrodd
quddiem dawk li għandhom il-biża'
tiegħu.
26 Il-fqajrin jieklu u jixbgħu: ifaħħru
l-Mulej dawk li jfittxuh: ħa tgħix qalbkom
għal dejjem!
27 It-truf kollha ta' l-art jiftakru, u
jerġgħu lura għand il-Mulej: u l-familji
kollha tal-ġnus iqimu quddiemek.
28 Għax tal-Mulej is-saltna: hu jsaltan
fuq il-ġnus.
29 Iva, lilu jqimu l-għonja ta' l-art;
quddiemu jqimu dawk kollha li jinżlu fit-
trab, u min ma jistax iżomm lilu nnifsu
ħaj.
30 Nisel li ġej jaqdih; ixandru lil Sidi
lill-ġenerazzjoni li għad trid tiġi.
31 U jiġu, u jgħarrfu l-ħaqq tiegħu lill-
poplu li għad irid jitwieled, li dan għamlu
l-Mulej.

*Salm ta' David.*

23 Il-Mulej hu r-ragħaj tiegħi: xejn ma
jonqosni.
2 Hu jmiddni f'mergħat iħaddru: ħdejn
ilmijiet ta' serħan imexxini.
3 Hu jaħji lil ruħi: fil-mogħdijiet tas-
sewwa jmexxini minħabba ismu.
4 Iva, għalkemm nimxi fil-wied ta' dell
il-mewt, ma nibża' minn ebda ħsara: għax
int miegħi; ifarrġuni l-ħatar u l-għasluġ
tiegħek.
5 Mejda tħejji għalija quddiem l-
egħdewwa tiegħi: rasi tidlikli biż-żejt;
ifurli l-kalċi tiegħi.
6 Tassew, it-tjieba u l-ħniena jiġu
warajja l-jiem kollha ta' ħajti; u jien
ngħammar f'dar il-Mulej il-jiem kollha.

*Salm ta' David.*

24 L-art tal-Mulej, u kulma fiha; id-
dinja, u dawk li jgħammru fiha.
2 Fuq l-ibħra għamel is-sisien tagħha,
u fis-sod waqqafha fuq ix-xmajjar.
3 Min jitla' fuq il-għolja tal-Mulej?
jew min joqgħod fil-post imqaddes tiegħu?
4 Min għandu idejh indaf, u qalbu
safja; min ma jagħtix ruħu għall-frugħa,
u lanqas jaħlef bil-qerq.
5 Bniedem bħal dan ikollu l-barka tal-
Mulej, u l-ħaqq minn Alla tas-salvazzjoni
tiegħu.
6 Dan hu n-nisel ta' dawk li jfittxuh; li
jfittxu l-wiċċek, o Alla ta' Ġakobb. Sela.
7 Erfgħu rjuskom, o bwieb; u intom,
bwieb eterni intrefgħu, ħalli s-Sultan tal-
glorja jidħol.
8 Min hu dan is-Sultan tal-glorja? Hu
l-Mulej qawwi u setgħan, il-Mulej qawwi
fit-taqbida.
9 Erfgħu rjuskom, o bwieb; iva,
erfugħhom, o bwieb ta' dejjem, ħalli s-
Sultan tal-glorja jidħol.
10 Min hu dan is-Sultan tal-glorja? Hu
l-Mulej ta' l-eżerċti; dan hu s-Sultan tal-
glorja. Sela.

*Salm ta' David.*

25 Lejk, o Mulej, narfa' ruħi.
2 O Alla tiegħi, fik nittama;
tħallinix nitħawwad, biex l-egħdewwa
tiegħi ma jittrijonfawx fuqi.
3 Iva, tħalli lil ħadd minn dawk li
jittamaw fik jitħawdu; ħa jitħawdu dawk
li jqarrqu bla ebda raġun.
4 Għarrafni triqatek, o Mulej; għall-
imni l-mogħdijiet tiegħek.
5 Fis-sewwa tiegħek mexxini, u għall-
imni: għax int Alla tas-salvazzjoni tiegħi;
fik nispera l-jum kollu.
6 Ftakar, o Mulej, fil-ħniena kbira

tiegħek, u fit-tjieba tiegħek; għax kienu
minn dejjem.
7 Id-dnubiet ta' żgħożiti la tiftakarx, u
lanqas ħtijieti: skond it-tjieba tiegħek,
ftakarni, o Mulej, għall-imħabba tat-
tjieba tiegħek.
8 Tajjeb u sewwa l-Mulej: għalhekk
igħallem it-triq tiegħu lill-midinbin.
9 Lill-ġwejdin imexxi fis-sewwa: u lill-
ġwejdin igħallimhom it-triqat tiegħu.
10 Kollhom tjieba u sewwa l-mogħdi-
jiet tal-Mulej għal dawk li jħarsu r-rabta u
x-xhidiet tiegħu.
11 O Mulej, minħabba ismek, aħfirli
l-ħażen tiegħi; għax kbir il-ħażen tiegħi.
12 Min hu l-bniedem li għandu l-biża'
tal-Mulej? Lilu l-Mulej igħallem it-triq li
għandu jagħżel.
13 Ruħu tgħix fil-ġid; u nislu jiret l-
art.
14 Is-sigriet tal-Mulej hu għal dawk li
jibżgħu minnu; hu jgħarrafhom ir-rabta
tiegħu.
15 Lejn il-Mulej huma dejjem għajnejja;
għax mix-xbiek jaqla' riġlejja.
16 Dur lejja, u jkollok ħniena minni;
għax jien waħdi u mnikket.
17 Id-dwejjaq ta' qalbi żdiedu: eħlisni
min-niket tiegħi.
18 Ara n-niket u d-diqa tiegħi; u aħfirli
dnubieti kollha.
19 Ara l-egħdewwa tiegħi; għaliex
huma ħafna, u jobogħduni b'mibegħda
qawwija.
20 Ħarisli ruħi, u eħlisni: tħallinix
nitfixkel; għax fik nistkenn.
21 Ħalli s-sewwa u d-dritt iħarsuni;
għax fik nittama jien.
22 O Alla, eħles lil Iżrael, mid-dwejjaq
tiegħu kollha!

*Salm ta' David.*

**26** Agħmel ħaqq minni, Mulej; għax
jien imxejt fl-integrità tiegħi, jien
ukoll ittamajt fil-Mulej; għalhekk ma
niżloqx.
2 Għarbilni, Mulej, u ġarrabni; iflili
l-ġewwieni tiegħi u l-qalbi.
3 Għax it-tieba tiegħek qiegħda
quddiem għajnejja: u jien imxejt fis-sewwa
tiegħek.
4 Jien ma qgħadtx ma' nies giddieba,
lanqas nissieħeb ma' nies li juru ħaġa
b'oħra.
5 Jien nobgħod il-ġemgħa tan-nies li
jagħmlu d-deni, u ma noqgħodx mal-
ħżiena.
6 Idejja naħsel fis-safa: u ndur madwar
l-altar tiegħek, Mulej:
7 Biex insamma' leħen radd il-ħajr, u
nxandar l-egħmejjel tal-għaġeb kollha
tiegħek.
8 O Mulej, jien inħobb id-dar ta' l-
agħmara tiegħek, u l-post fejn tgħammar
il-glorja tiegħek.
9 La tiġborx ruħi mal-midinbin, lanqas
ħajti ma' rġiel li jxerrdu d-dmija;
10 Li f'idejhom hemm il-ħażen, u
idhom il-leminija mimlija kollha tixħim.
11 Iżda jien nimxi fl-integrità tiegħi:
eħlisni, u kun ħanin miegħi.
12 Riġli wieqaf fuq post wati: fil-
ġemgħat nbierek il-Mulej.

*Salm ta' David.*

**27** Il-Mulej hu d-dawl u s-salvazzjoni
tiegħi: minn min għandi nibża'?
Il-Mulej hu l-qawwa ta' ħajti; minn min
għandi nitwerwer?
2 Xħin il-ħżiena, li huma l-egħdewwa
u l-avversarji tiegħi, ġew fuqi biex jieklu
laħmi, tfixklu u waqgħu.
3 Għalkemm eżerċtu jwaqqaf kamp
madwari, qalbi ma tibżax: għalkemm
gwerra tqum kontrija, nibqa' b'qalbi
qawwija.
4 Ħaġa waħda xtaqt mingħand il-
Mulej, u nibqa' nfittixha: li jien ngħammar
fid-dar tal-Mulej il-jiem kollha ta' ħajti,
biex nitgħaxxaq bis-sbuħija tal-Mulej, u
nimmedita fit-tempju tiegħu.
5 Għax fi żmien il-għawġ jaħbini fil-
għarix tiegħu; fil-moħba tal-kenn tiegħu
jaħbini; u jqegħidni fuq blata.
6 U issa rasi tintrafa' fuq l-egħdewwa
tiegħi li hawn madwari; għalhekk sagri-
fiċċji ta' ferħ noffri fit-tinda tiegħu; jien
ngħanni, iva, jien ngħanni tifħir lill-Mulej.
7 O Mulej, isma', meta ngħajjat b'
leħni: ikollok ħniena, u weġibni.
8 Meta inti għidt: Fittxu wiċċi; qaltli
qalbi: Wiċċek, Mulej, infittex jien.
9 Taħbix wiċċek 'il bogħod minni; la
twarrabx bil-herra l-qaddej tiegħek: int
kont il-għajnuna tiegħi; la titlaqnix, lanqas
tħallini, Alla tas-salvazzjoni tiegħi.
10 Meta missieri u ommi jitilquni, il-
Mulej jilqagħni.
11 Għallimni t-triq tiegħek, o Mulej,
u mexxini f'mogħdija dritta, minħabba
l-egħdewwa tiegħi.
12 La titlaqnix għar-rieda ta' l-egħ-
dewwa tiegħi: għax xhieda qarrieqa qamu
għalija: nies li nifishom kollu vjolenza.
13 X'kien jiġri minni kieku ma
emmintx li nara t-tjieba tal-Mulej fl-art
tal-ħajjin!
14 Ittama fil-Mulej: żomm sħiħ, u hu
jqawwilek qalbek: Iva, ngħid jien, ittama
fil-Mulej.

*Salm ta' David.*

**28** Lilek, Mulej, blata tiegħi, insejjaħ.
La tkunx trux għalija: Jekk int tkun

trux għalija, jiġrili bħal dawk li jinżlu
fil-ħofra.
2 Isma' l-leħen tat-tnehid tiegħi, xħin
insejjaħlek, xħin narfa' idejja lejn is-
swantarju mqaddes tiegħek.
3 La tkarkarnix mal-ħżiena, u ma'
dawk li jagħmlu l-ħażen, li jitkellmu fuq
is-sliem mal-proxxmu tagħhom, iżda
hemm il-qerq f'qalbhom.
4 Ħallashom skond egħmilhom, u
skond il-ħażen ta' egħmilhom; roddilhom
skond egħmil idejhom; agħtihom dak li
ħaqqhom.
5 Għax huma ma jqisux l-egħmejjel
tal-Mulej, ix-xogħol ta' idejh; hu jeqrid-
hom, u ma jqajjimhomx iżjed.
6 Imbierek ikun il-Mulej, għax sama'
leħen it-tnehid tiegħi.
7 Il-Mulej hu l-qawwa tiegħi, u t-tarka
tiegħi; fih ittamat qalbi, għalhekk ksibt
il-għajnuna; għalhekk qalbi tifraħ wisq;
u bil-għana tiegħi nfaħħru.
8 Il-Mulej hu s-saħħa tal-poplu tiegħu,
u l-kenn tas-salvazzjoni tal-midluk tie-
għu.
9 Salva l-poplu tiegħek, u bierek lil
wirtek: kun ir-ragħaj tagħhom, u erfagħ-
hom għal dejjem.

*Salm ta' David.*

**29** Agħtu lill-Mulej, o wlied l-allat,
agħtu lill-Mulej glorja u qawwa.
2 Lill-Mulej agħtu l-glorja li tistħoqq
lil ismu: qimu lill-Mulej fil-maestà tal-
qdusija tiegħu.
3 Fuq l-ibħra leħen il-Mulej; Alla
tal-glorja iriegħed: fuq l-ibħra l-kbar il-
Mulej.
4 Leħen il-Mulej ta' qawwa kbira;
leħen il-Mulej mimli maestà.
5 Leħen il-Mulej ikisser iċ-ċedri: iva,
iċ-ċedru tal-Libanu jkissru l-Mulej.
6 Bħal għoġol iqabbiżhom; lil-Libanu u
lil Sirjon bħal ferħ ta' gendus salvaġġ.
7 Ilsna tan-nar itajjar leħen il-Mulej.
8 Leħen il-Mulej iheżżeż id-deżert; il-
Mulej iheżżeż id-deżert ta' Kades.
9 Leħen il-Mulej iġiegħel liċ-ċriev jildu,
u jnażża' l-foresti, u fit-tempju tiegħu
kulħadd jitkellem fuq il-glorja tiegħu.
10 Il-Mulej joqgħod fuq il-għargħar;
iva, il-Mulej isaltan għal dejjem.
11 Il-Mulej jagħti l-qawwa lill-poplu
tiegħu; il-Mulej ibierek bis-sliem lill-poplu
tiegħu.

*Salm; innu għad-dedikazzjoni tat-
Tempju. Ta' David.*

**30** Jien ingħollik, Mulej; għax int
erfajtni, u ma ħallejtx l-egħdewwa
tiegħi jifirħu b'dak li ġrali.
2 Mulej, Alla tiegħi, jien sejjaħtlek, u
int fejjaqtni.
3 Mulej, int tellajt lil ruħi mis-saltna
ta' l-imwiet: int żammejtni ħaj, biex ma
ninżilx fil-ħofra.
4 Għannu lill-Mulej, intom il-qaddisin
tiegħu, u faħħru t-tifkira tal-qdusija
tiegħu.
5 Għax il-għadab tiegħu jdum għal ftit;
iżda għal għomor l-imħabba tiegħu: il-biki
jista' jdum lejl, iżda l-ferħ jiġi filgħodu.
6 U jien, fl-aħjar tiegħi, għidt: Qatt ma
niċċaqlaq.
7 Mulej, bil-pjaċir tiegħek int għamilt
li l-muntanja tiegħi tibqa' qawwija: int
ħbejt wiċċek, u jien tħawwadt.
8 Jien sejjaħtlek, o Mulej; u lil Sidi
tlabt il-ħniena.
9 X'jiswa demmi, jekk ninżel fil-ħofra?
Se jfaħħrek forsi t-trab? Ixandar it-trab
is-sewwa tiegħek?
10 Isma', Mulej, u jkollok ħniena
minni: Mulej, kun int il-għajnuna tiegħi.
11 Fi żfin int bdilt il-vistu tiegħi: int
neħħejt minn fuqi x-xkora tiegħi, u
ħażżimtni bil-ferħ:
12 Biex il-glorja tiegħi tgħannilek
tifħir, u ma tkunx siekta. O Mulej, Alla
tiegħi, infaħħrek għal dejjem.

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' David.*

**31** Fik, Mulej, nistkenn; tħallini qatt
naqa' fil-għajb: salvani fil-ħaqq
tiegħek.
2 Mejjel widintek lejja; eħlisni malajr:
kun int il-blata qawwija tiegħi, fortizza
biex issalvani.
3 Għax int il-blata tiegħi, u l-fortizza
tiegħi; għalhekk f'ġieħ ismek mexxini, u
wrini t-triq.
4 Oħroġni mix-xibka li bil-moħbi
nasbuli: għax int il-qawwa tiegħi.
5 F'idejk nerħi l-ispirtu tiegħi: int
ħlistni o Mulej, Alla tas-sewwa.
6 Jien nobgħod lil dawk li jqimu allat
fiergħa: iżda jien nittama fil-Mulej.
7 Nifraħ u nithenna bit-tjieba tiegħek;
għax int rajt il-għali tiegħi; int għaraft lil
ruħi fil-hemm tagħha.
8 U ma rħejtnix f'idejn il-għadu: int
qegħidtli riġlejja fil-wisa'.
9 Ikollok ħniena minni, Mulej, għax
jien ninsab fil-hemm: għajni, ruħi u l-
ġewwieni tiegħi ntemmu bid-dwejjaq.
10 Għax ħajti nħliet bil-għali, u s-snin
tiegħi bl-ilfiq: iddgħajfet saħħti minħabba
l-ħażen tiegħi, u għadmi tmermer kollu.
11 Jien kont għajb fost l-egħdewwa
tiegħi kollha, imma l-aktar fost il-ġirien
tiegħi, u biża' għal dawk li jafuni: dawk li
jarawni barra jaħarbu minni.
12 Jien minsi għalkollox bħal wieħed
mejjet; jien qisni ġarra mkissra.

13 Għax jien smajt it-tfesfis ta' ħafna:
il-biża' kien kullimkien madwari: waqt li
ftiehmu kontrija, hejjew biex ineħħuli
ħajti.
14 Imma jien nittama fik, o Mulej; jien
ngħid: Int Alla tiegħi.
15 Jiemi huma f'idek: eħlisni minn id
l-egħdewwa tiegħi, u minn dawk li
jippersegwitawni.
16 Agħmel li wiċċek jiddi fuq il-qaddej
tiegħek: eħlisni f'ġieħ it-tjieba tiegħek.
17 La tħallinix nitħawwad, Mulej; għax
jien sejjaħtlek: ħa jitħawdu l-ħżiena, u ħa
jkunu sektin fis-saltna ta' l-imwiet.
18 Ħa jisktu x-xofftejn giddieba, li
jmaqdru lill-ġust bi kburija u b'disprezz.
19 O kemm hu kbir il-ġid tiegħek, li
inti rfajt għal dawk li jibżgħu minnek; u
li int hejjejt għal dawk li jittamaw fik
quddiem ulied il-bnedmin!
20 Int taħbihom fil-moħba tal-preżenza
tiegħek 'il bogħod mit-tnassis tal-bniedem;
int taħbihom f'għarix kontra t-tqassis ta'
l-ilsna.
21 Imbierek il-Mulej! għax hu wrieni
t-tjieba tal-għaġeb tiegħu meta kont
imdawwar qisu f'belt assedjata.
22 Għax jien għidt fil-għaġla tiegħi:
Jien maqtugħ minn quddiem għajnejk:
iżda int smajt leħen it-tħannin tiegħi meta
jien sejjaħtlek għall-għajnuna.
23 Ħobbu l-Mulej, intom il-qaddisin
tiegħu kollha! Il-Mulej iħares it-twajbin,
u jpattiha sewwa lil min jimxi bil-kburija.
24 Għamlu l-ħila, u hu jqawwilkom
qalbkom, intom ilkoll li tittamaw fil-
Mulej.

*Salm ta' David. Maskil.*

32 Hieni min ħtijietu maħfura, min
dnubu mistur.
2 Hieni l-bniedem li l-Mulej ma
jgħoddlu l-ebda ħtija, u li fl-ispirtu tiegħu
m'hemm l-ebda qerq.
3 Meta bqajt sieket, għadmi ntemm
bil-krib tiegħi l-jum kollu.
4 Għax lejl u nhar idek tqalet fuqi:
saħħti nfniet bħal f'nixfa tas-sajf. Sela.
5 Stqarrejtlek dnubi, u l-ħażen tiegħi
jien ma ħbejtx. Jien għidt: Nistqarr ħtijieti
lill-Mulej; u int ħfirtli l-ħażen ta' dnubi.
Sela.
6 Għalhekk kull min hu twajjeb jitlob
lilek f'kull ħin li inti tista' tinstab: u l-
ilmijiet kotrana jekk ifuru qatt ma jilħquħ.
7 Int il-kenn tiegħi; int tħarisni mit-
taħbit; int iddawwarni bil-għana tal-
ħelsien. Sela.
8 Jien ngħallmek u nurik it-triq li
minnha għandek tgħaddi: inwissik, u
nżomm għajnejja fuqek.
9 La tkunux bħaż-żiemel, jew bħall-
bagħal, li m'għandhomx sens: li ħalqhom
jinżamm bl-ilġiem u r-riedni, altrimenti
ma jersqux lejk.
10 Ħafna duluri jiġu fuq il-ħażin: iżda
min jittama fil-Mulej, il-ħniena tal-Mulej
iddur miegħu.
11 Kunu henjin fil-Mulej, u jfirħu,
intom il-ġusti; u għajtu bil-ferħ, intom
ilkoll ta' qalbkom safja!

33 Ifirħu, o ġusti, fil-Mulej: għax it-
tifħir jixraq lin-nies sewwa.
2 Faħħru lill-Mulej biċ-ċetra: għannulu
fuq l-arpa b'għaxar kordi.
3 Għannulu għanja ġdida; doqqulu
bis-sengħa, b'għajta ta' ferħ.
4 Għax sewwa l-kelma tal-Mulej; u
l-egħmejjel tiegħu kollha magħmulin bil-
fedeltà.
5 Hu jħobb il-ħaqq u s-sewwa: l-art
kollha mimlija bit-tjieba tal-Mulej.
6 Bil-kelma tal-Mulej kienu magħmulin
is-smewwiet; u l-eżerċtu tagħhom kollu
bin-nifs ta' fommu.
7 Hu jiġbor l-ilmijiet tal-baħar qishom
f'munzell, u l-abbissi iqegħidhom
f'imħażen.
8 Mill-Mulej ħa tibża' l-art kollha: u
ħa jitbeżżgħa' minnu kull min igħammar
fid-dinja.
9 Għax hu tkellem, u hi saret; hu
ordna, u hi twaqqfet.
10 Fix-xejn il-Mulej iġib il-fehmiet tal-
ġnus: il-ħsibijiet tal-popli jfixkel.
11 Il-fehma tal-Mulej tibqa' għal
dejjem, u l-ħsibijiet ta' qalbu minn żmien
għal żmien.
12 Hieni l-ġens li l-Mulej hu Alla
tiegħu; u l-poplu li hu għażel bħala wirtu.
13 Il-Mulej iħares mis-sema; u jara
l-ulied kollha tal-bnedmin.
14 Min fejn igħammar, josserva l-
abitanti kollha ta' l-art.
15 Hu jsawrilhom qalbhom ilkoll kemm
huma, u jagħraf l-egħmejjel tagħhom
kollha.
16 L-ebda sultan ma jirbaħ bil-kobor
ta' l-eżerċtu; u gwerrier ma jeħlishiex bil-
ħila kollha tiegħu.
17 Iż-żiemel ma jiswiex għar-rebħa:
lanqas ma jeħles lil ħadd bis-saħħa kbira
li għandu.
18 Ara, għajn il-Mulej qiegħda fuq
dawk li jibżgħu minnu, fuq dawk li
jittamaw fit-tjieba tiegħu;
19 Biex jeħles ruħhom mill-mewt, u
biex iżommhom ħajjin fi żmien il-ġuħ.
20 Lill-Mulej tistenna ruħna: hu l-
għajnuna u t-tarka tagħna.
21 Għax qalbna tithenna fih, fl-isem
qaddis tiegħu ttamajna.
22 O Mulej, agħmel li t-tjieba tiegħek
tkun fuqna, kif aħna nittamaw fik.

*Salm ta' David, meta għamilha ta' miġnun*
*quddiem Abimelek; dan keċċieh, u hu telaq.*

34 Imbierek il-Mulej f'kull żmien: it-
tifħir tiegħu jkun dejjem fuq fommi.
2 Ruħi tiftaħar bil-Mulej: il-fqajrin
jisimgħu b'dan, u jifirħu.
3 Xandru l-kobor tal-Mulej miegħi; ħa
ngħollu ismu flimkien.
4 Jien fittixt il-Mulej, u hu semagħni,
u ħelisni mill-biża' kollu tiegħi.
5 Dawk li jħarsu lejh jiddawwal
wiċċhom, u ma jkollhomx għax jistħu.
6 Dan il-fqajjar sejjaħ, u l-Mulej
semgħu, u ħelsu mid-dwejjaq kollha
tiegħu.
7 L-anġlu tal-Mulej igħasses madwar
dawk li jibżgħu minnu, u jeħlishom.
8 Ippruvaw u araw kemm hu tajjeb
il-Mulej: hieni l-bniedem li jistkenn fih.
9 Ibżgħu mill-Mulej, intom il-qaddisin
tiegħu: għax xejn ma jonqos lil dawk li
jibżgħu minnu.
10 Il-frieħ tal-ljun m'għandhomx ikel,
u jbatu l-ġuħ: imma dawk li jfittxu l-Mulej
ma jonqoshom xejn.
11 Ejjew, uliedi, isimgħuni: il-biża' tal-
Mulej jien ngħallimkom.
12 Min hu dak il-bniedem li jixtieq
igħix, u jħobb għomor twil, biex jara l-ġid?
13 Ħares ilsienek mill-ħażen, u xofftejk
milli jitkellmu l-qerq.
14 Tbiegħed mill-ħażen, u agħmel il-
ġid; fittex is-sliem, u imxi warajh.
15 Għajnejn il-Mulej huma fuq il-
ġusti, u widnejh miftuħa għall-għajta
tagħhom.
16 Kontra dawk li jagħmlu d-deni hu
wiċċ il-Mulej, biex mill-art jeqred tifkiriet-
hom.
17 Il-ġusti jgħajtu, u l-Mulej jismagħ-
hom; u jeħlishom mid-dwejjaq kollha
tagħhom.
18 Qrib dawk ta' qalbhom maqsuma
hu l-Mulej; u jgħin lil dawk ta' spirtu
niedem għalkollox.
19 Bosta huma l-ħsarat tar-raġel ġust,
iżda l-Mulej jeħilsu minnhom kollha.
20 Iħarislu għadmu kollu: ebda waħda
minnhom ma titkissirlu.
21 Il-ħażen jeqred il-ħażin, u dawk li
jobogħdu lill-ġust ikunu ikkundannati.
22 Jifdi l-Mulej ir-ruħ tal-qaddejja
tiegħu: u ħadd minn dawk li jistkennu fih
ma jkunu ikkundannati.

*Salm ta' David.*

35 Mulej, aqbeż għalija ma' dawk li
jeħduha kontra tiegħi; iġġieled
kontra dawk li jiġġilduli.
2 Aqbad it-tarka ż-żgħira u t-tarka l-
kbira, u qum għinni.
3 Oħroġ ukoll il-lanza, u waqqaf il-
passi ta' dawk li jippersegwitawni; għid lil
ruħi: Jien is-salvazzjoni tiegħek.
4 Ħa jitħawdu u jaqgħu fil-għajb dawk
li qegħdin wara ruħi: ħa jerġgħu lura
mifxula dawk li jaħsbu kif jagħmluli
d-deni.
5 Ħa jkunu bħal karfa mtajrin mar-riħ;
u ħalli l-anġlu tal-Mulej isuqhom.
6 Ħa tkun it-triq tagħhom imdallma
u tiżloq: u l-anġlu tal-Mulej isuqhom.
7 Għax għal xejn b'xejn nasbuli x-xibka
tagħhom f'ħofra, u għal xejn ħaffru biex
ineħħuli ħajti.
8 Ħa taqa' fuqhom qerda għal
għarrieda; u ħa jinqabdu fix-xibka li
nasbu: ħa jaqgħu fil-qerda li lestewli.
9 U ruħi tifraħ fil-Mulej: u titgħaxxaq
bis-salvazzjoni tiegħu.
10 Għadmi kollu jgħid: Mulej, min hu
bħalek, li teħles lill-imsejken minn min hu
b'saħħtu wisq aktar minnu, iva, l-
imsejken u l-fqajjar minn dak li jrid
jisirqu?
11 Xhieda qarrieqa jqumu kontra
tiegħi; isaqsuni ħwejjeġ li ma nafx bihom.
12 Bid-deni ħallsu l-ġid li għamiltil-
hom: f'diqa kbira tefgħu lil ruħi.
13 Iżda jien, meta mardu kont nilbes
l-ixkora, kont ngħakkes lil ruħi bis-sawm;
u kont nitlob b'rasi mgħaddsa fuq ħdani.
14 Qisni mgħolli għal ħabibi jew ħija,
kont nimxi bħal wieħed imbikki għal
ommu, rasu baxxuta u bil-vistu.
15 Iżda meta waqajt jien, ferħu, u
nġemgħu flimkien: iva, nies li jħobbu
jqassu nġemgħu kontrija, nies li ma
nafhomx, u tertquni bla heda.
16 Bħal nies ħżiena li jiddieħku bin-nies
fl-ikliet, igħażżu snienhom għalija.
17 Int, Mulej, Sidi, kemm se ddum tara
dan kollu? Eħlisli mill-qerda tagħhom lil
ruħi, il-għażiża tiegħi mill-iljuni.
18 Niżżiklħajr fil-ġemgħa l-kbira: qalb
bosta nies infaħħrek.
19 Tħallix lil dawk li għal xejn b'xejn
huma l-egħdewwa tiegħi jifirħu minħabba
fija: lanqas lil dawk li bagħduni għal xejn
jagħmżu lil xulxin għalija.
20 Għax huma ma jitkellmux bis-sliem:
iżda jaqilgħu kliem ta' qerq kontra nies
kwieti tal-pajjiż.
21 Iva, jiftħu ħalqhom beraħ għalija,
u jgħajtu ferħana: Aħa! Aħa! waqt li
jpaxxu għajnejhom bija.
22 Dan inti rajtu, o Mulej: la tibqax
sieket: Sidi titbigħedx minni.
23 Stenbaħ, u qum, biex tagħmilli
ħaqq: Alla tiegħi, u Sid tiegħi, biex taqbeż
għall-kawża tiegħi.
24 Agħmel ħaqq minni, o Mulej, Alla
tiegħi, skond il-ħaqq tiegħek; u tħallihomx
jifirħu minħabba fija.
25 Tħallihomx igħidu f'qalbhom: Aħa!
hekk ridna aħna: tħallihomx igħidu:
Qridnieh għalkollox!

26 Ħa jistħu u jinfixlu lkoll flimkien
dawk li jifirħu bil-għali tiegħi: ħa jinksew
bil-għajb u bil-mistħija dawk li jitkabbru
kontra tiegħi.
27 Ħa jgħajtu bil-ferħ u jitħennew dawk
li jaqblu mal-kawża ġusta tiegħi: iva, ħa
jibqgħu jgħidu dejjem: Kbir il-Mulej li
għandu għal qalbu s-sliem tal-qaddej
tiegħu!
28 U lsieni jxandar il-ħaqq tiegħek u
t-tifħir tiegħek il-jum kollu.

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' David,*
*il-qaddej tal-Mulej.*

36 Il-ħażen tal-ħażin igħid f'qalbi li
m'hemmx biża' t'Alla quddiem
għajnejh.
2 Għax iqarraq bih in-nifsu f'għajnejh
stess li l-ħażen tiegħu la jinstab u lanqas
jinbagħad.
3 Kliemu f'fommu hu ħażen u qerq:
ma baqax iżjed bil-għaqal, u jagħmel il-
ġid.
4 Hu jaħseb kif se jqarraq xħin ikun
fuq is-sodda tiegħu: qabad triq li mhix
tajba, u l-ħażin ma jobogħdux.
5 Mulej, it-tjieba tiegħek tilħaq sas-
smewwiet, u l-fedeltà tiegħek sas-sħab.
6 Il-ħaqq tiegħek hu bħal muntanji ta'
Alla, il-ġudizzji tiegħek bħal abbiss kbir.
Mulej, int tgħin il-bnedmin u l-bhejjem.
7 Kemm hi għażiża t-tjieba tiegħek, o
Alla! Għalhekk ulied il-bnedmin iqiegħdu
t-tama tagħhom taħt id-dell ta' ġwinħajk.
8 Bil-ġid ta' darek jixbgħu, u int tisqi-
hom mix-xmara tal-hena tiegħek.
9 Għax fik hemm il-għajn tal-ħajja:
f'dawlek naraw id-dawl.
10 Kompli t-tjieba tiegħek ma' dawk li
jagħrfu lilek; u l-ħaqq tiegħek ma' dawk
ta' qalbhom safja.
11 Tħallinix naqa' taħt riġel is-supperv,
u tħallix id il-ħażin twarrabni.
12 Hemm waqgħu dawk li jagħmlu l-
ħażen: intefgħu 'l isfel, u ma jerġgħux
iqumu.

*Salm ta' David.*

37 La tisħonx minħabba l-ħżiena, u la
tgħirx għal dawk li jagħmlu l-ħażen.
2 Għax bħal ħaxix ħażin malajr
jinqatgħu, u jinxfu bħan-nibbieta.
3 Afda fil-Mulej, u agħmel it-tajjeb;
għammar fuq l-art, u imxi bil-fedeltà.
4 Tgħaxxaq bil-Mulej, u jagħtik dak li
tixtieq qalbek.
5 Erħi f'idejn il-Mulej it-triq tiegħek;
afda wkoll fih, u jagħmel hu.
6 U juri bħad-dawl is-sewwa tiegħek, u
d-dritt tiegħek bħal nofs in-nhar.
7 Strieħ fil-Mulej, u stenna bis-sabar
għalih: la tinkeddx minħabba f'min
jirnexxi fit-triq tiegħu, minħabba l-
bniedem li jimxi bil-ħżunija.
8 La tinkorlax, u la tirrabjax: tinkedd
xejn; dan jiswielek biss deni.
9 Għax dawk li jagħmlu l-ħażen
jinqerdu: imma dawk li jittamaw f'Alla,
jirtu l-art.
10 Fi ftit żmien ieħor, il-ħażin jispiċċa;
iva, għalkemm int għad tfittex bir-reqqa
fejn kien, ma ssibux.
11 Iżda l-ġwejdin jirtu l-art; u jit-
għaxxqu bi sliem kotran.
12 Il-ħażin jaħdem minn taħt kontra
l-ġust; u jgħażgħaż snienu għalih.
13 Sidi jidħaq bih: għax jara li wasal
żmienu.
14 Siltu s-sejf il-ħżiena, u middew il-
qaws tagħhom, biex jitfgħu ma' l-art
l-imsejken u l-fqajjar, u joqtlu lil dawk li
jimxu tajjeb.
15 F'qalbhom jidħol sejfhom, u l-qwas
tagħhom jitkissru.
16 Il-ftit li l-ġust għandu, aħjar mill-
ġid ta' ħafna ħżiena.
17 Għax dirgħajn il-ħżiena jitkissru:
imma l-Mulej igħin lill-ġusti.
18 Il-Mulej jaf il-jiem tat-tajbin: u l-
wirt tagħhom ikun għal dejjem.
19 Huma ma jitħawdux fi żmien il-
għawġ; u fi żmien il-ġuħ jixbgħu.
20 Iżda l-ħżiena għad jintilfu; u l-
egħdewwa tal-Mulej ikunu bħax-xaħam
tal-ħrief: jintemmu, u jgħibu kif igħib
id-duħħan.
21 Jissellef il-ħażin u ma jroddx: iżda
it-tajjeb juri ħniena, u jagħti.
22 Għax dawk li huma mberkin minn
Alla jirtu l-art; u dawk li huma misħutin
minnu jitqaċċtu 'l barra.
23 Il-passi tal-bniedem tajjeb huma
diretti mill-Mulej; u hu jitgħaxxaq bi
triqtu.
24 Jekk jaqa', ma jibqax mitfugħ ma'
l-art: għax il-Mulej iżommlu idu.
25 Kont żagħżugħ, u issa xjieħt; imma
qatt ma rajt il-ġust minsi, u n-nisel tiegħu
jittallab il-ħobż.
26 Hu dejjem ħanin, u jislef; u nislu
mbierek.
27 Tbiegħed mill-ħażen, u agħmel it-
tajjeb, u tibqa' tgħammar għal dejjem.
28 Għax il-Mulej iħobb is-sewwa, u ma
jitlaqx il-qaddisin tiegħu; huma mħarsin
għal dejjem: iżda nisel il-ħżiena jitqaċċat
'il barra.
29 Il-ġusti jirtu l-art, u jgħammru fiha
għal dejjem.
30 Minn fomm il-ġust joħroġ il-għerf,
u lsienu jgħid is-sewwa.
31 Il-liġi t'Alla tiegħu qiegħda f'qalbu;
u fil-mixi tiegħu ma jitfixkilx.
32 Il-ħażin igħasses għall-ġust, u jfittex
li joqtlu.
33 Il-Mulej ma jitilqulux f'idejh, jew

iħallih ikun ikkundannat meta jsir ħaqq
minnu.
34 Ittama fil-Mulej, u ħares triqtu; u
hu jerfgħek biex tiret l-art: meta l-ħżiena
jinqatgħu 'l barra, inti tara kif hekk hu.
35 Jien rajt wieħed ħażin b'setgħa
kbira, u jinfirex bħal siġra tħaddar fl-art
tagħha.
36 Erġajt għaddejt, u, ara, qisu qatt ma
kien: iva, għalkemm fittixtu, ma stajtx
insibu.
37 Ħares lejn min hu tajjeb, u ara l-
bniedem sewwa, għax ulied hemm għal
min iħobb is-sliem.
38 Iżda l-midinbin jinqerdu flimkien:
ulied il-ħżiena jitqaċċtu 'l barra.
39 Is-salvazzjoni tal-ġusti hi mill-Mulej:
hu l-kenn tagħhom fi żmien il-għawġ.
40 U l-Mulej igħinhom, u jeħlishom:
jeħlishom mill-ħżiena, u jsalvahom, għax
fih jistkennu.

*Salm ta' David: b'tifkira.*

38 O Mulej, la ċċanfarnix fil-għadab
tiegħek: lanqas twiddibni fis-saħna
tiegħek.
2 Għax il-vleġeġ tiegħek daħlu fija, u
idek tagħfas wisq fuqi.
3 Xejn m'hemm sħiħ f'ġismi minħabba
għadbek; lanqas hemm ebda mistrieħ
għal għadmi minħabba dnubi.
4 Għax il-ħażen tiegħi tala' 'l fuq minn
rasi: bħal tagħbija tqila, tqila wisq għalija.
5 Nitnu l-ġrieħi tiegħi, u jdennu
minħabba l-bluha tiegħi.
6 Ninsab milwi għalkollox, wiċċi lejn
l-art; il-jum kollu mlibbes l-iswed.
7 Għax ġenbejja mimlijin ħruq, u
m'hemm l-ebda saħħa f'ġismi.
8 Inħosni mifni għalkollox, u mfarrak;
ngħajjat minħabba t-tferfir ta' qalbi.
9 Sidi, ix-xewqa kollha tiegħi hi
quddiemek; u t-tnehid tiegħi mhux moħbi
minnek.
10 Tħabbat qalbi, saħħti telqitni: id-
dawl t'għajnejja naqasni.
11 Ħbiebi u sħabi jitbiegħdu mill-mard
tiegħi; u qrabati jżommu 'l bogħod
minni.
12 Dawk li jridu jneħħuli ħajti jonsbuli
x-xbieki tagħhom; dawk li jridu jagħmluli
d-deni jqassu fuqi, u l-qerq inassu l-jum
kollu.
13 Iżda jien bħal wieħed trux, ma
nismax; bħal wieħed imbikkem li ma
jiftaħx fommu.
14 Iva, jien qisni wieħed li ma jismax,
u li f'fommu m'hemmx xi jgħid.
15 Għax fik, Mulej, jien nittama: int
twieġeb, o Sid u Alla tiegħi.
16 Għidt jien: Ismagħni, tħallihomx
jifirħu minħabba fija: meta riġli jogħtor,
jiftaħru kontra tiegħi.
17 Għax inħossni se naqa', u l-għali
tiegħi dejjem quddiem għajnejja.
18 Għax jien nistqarr il-ħtijiet tiegħi;
jien imnikket għax dnibt.
19 Iżda dawk li għal xejn b'xejn huma
kontrija huma qawwijin; kotru dawk li
għal xejn jobogħduni;
20 Dawk ukoll li jrodduli d-deni għall-
ġid huma l-egħdewwa tiegħi; għax jien
nimxi sewwa.
21 La titlaqnix, Mulej: Alla tiegħi, la
titbiegħedx minni.
22 Eħles għinni, o Sidi, int is-salvaz-
zjoni tiegħi.

*Għall-Mexxej tal-kor. Għal Ġedutun.*
*Salm ta' David.*

39 Għidt jien: Noqgħod attent għal
triqati, biex ma nidnibx bi lsieni:
sarima nqiegħed fuq fommi, sakemm idum
il-ħażin quddiemi.
2 Qgħadt fommi sieket, bla ma għidt
kelma, imqar tajba; u l-għali tiegħi aktar
ħrax.
3 Tħeġġeġ kienet qalbi ġewwa fija,
xħin kont nimmedita tkebbes in-nar fija:
imbagħad tkellimt b'ilsieni, u għidt:
4 Mulej, ħallini nkun naf it-tmiem
tiegħi, u kemm hu twil żmien il-jiem
tiegħi, x'inhu; ħalli nifhem kemm jien
dgħajjef.
5 Ara, tul xiber għamilt int il-jiem
tiegħi; u għomri qisu m'hu xejn quddiem-
ek: tassew kull bniedem fl-aqwa tiegħu
mhux ħlief fregħa. Sela.
6 Tassew kull bniedem imur u jiġi qisu
dell: jitħabat għal xejn: dejjem jaħżen il-
ġid bla ma jaf min sa jiġbru.
7 U issa, Sidi, x'qiegħed jien nistenna?
It-tama tiegħi fik.
8 Eħlisni minn ħtijieti kollha: tagħ-
milnix iż-żeblieħ tal-boloh.
9 Jien immutajt, ma niftaħx ħalqi; għax
int kont li għamilt dan.
10 Neħħi minn fuqi l-flaġell tiegħek:
jien mifni bid-daqqiet ta' idek.
11 Meta biċ-ċanfir int tikkoreġi l-
bniedem minħabba d-dnub, int tgħarraqlu
ġmielu bħal kamla: tassew, kull bniedem
mhux ħlief fregħa. Sela.
12 Isma' talbi, Mulej, agħti widen
għall-għajta tiegħi: la tkunx trux għad-
dmugħ tiegħi: għax jien għalik barrani,
għarib, bħal ma kienu missirijieti kollha.
13 Warrab ħarstek minn fuqi, biex
narġa' nieħu saħti, qabel ma nitlaq minn
hawn, u ma nibqax iżjed.

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' David.*

40 Stennejt bis-sabar il-Mulej; u hu
miel lejja, u sama' l-għajta tiegħi.

2 Hu refagħni wkoll minn ħofra ta'
qerda, mit-tajn maħmuġ, u qegħidli
riġlejja fuq blata, u f'mixjieti saħħaħni.
3 U qegħidli għanja ġdida fuq fommi,
tifħir lil Alla tagħna: ħafna jaraw dan, u
jibżgħu, u jittamaw fil-Mulej.
4 Hieni l-bniedem li jqiegħed fil-Mulej
it-tama tiegħu, u ma jmurx wara l-kburin,
u lanqas wara dawk mogħtija għall-gideb.
5 Ħafna, o Mulej, Alla tiegħi, huma l-
egħmejjel tal-għaġeb li int għamilt, u
ħsibijietek għalina: m'hemm ħadd li jista'
jħabbatha miegħek: kieku kelli nxandar-
hom u nsemmihom, huma wisq iżjed milli
jistgħu jingħaddu.
6 Sagrifiċċji u offerti int ma titgħaxxaqx
bihom: int ftaħtli widnejja: offerti tal-ħruq
u sagrifiċċji għad-dnub int ma ridtx.
7 Għidt jien imbagħad: Hawn jien, ġej:
fit-tikbiba tal-ktieb hemm miktub fuqi:
8 Jien nifraħ meta nagħmel ir-rieda
tiegħek, Alla tiegħi: iva, il-liġi tiegħek
qiegħda ġewwa qalbi.
9 Il-ħaqq xandart jien fil-ġemgħa l-
kbira: ara, jien ma tbaqtx xofftejja; o
Mulej, int dan tafu.
10 Jien ma ħbejtx f'qalbi l-ħaqq
tiegħek; jien xandart il-fedeltà u s-salvaz-
zjoni tiegħek: jien ma ħbejtx it-tjieba
u s-sewwa tiegħek lill-ġemgħa l-kbira.
11 La ċċaħħadnix mill-ħniena tiegħek,
Mulej: ħalli t-tjieba u s-sewwa tiegħek
iħarsuni għal dejjem!
12 Għax ħsarat li ma jingħaddux
dawruni: ħtijieti tant rikbuni li ma nistax
nara; huma aktar mix-xagħar ta' rasi:
għalhekk qtajt qalbi.
13 Ħa jogħġbok, o Mulej, teħlisni: fittex,
o Mulej, għinni.
14 Ħa jistħu u jinfixlu dawk li jfittxu
ruħi biex jeqerduha; ħa jintefgħu lura
umiljati dawk li jieħdu pjaċir bil-għali
tiegħi.
15 Ħa jitbellhu bil-mistħija tagħhom
dawk li jgħiduli: Aħa, Aħa!
16 Iżda dawk kollha li jfittxuk ħa
jithennew u jifirħu bik: ħalli dawk li
jħobbu s-salvazzjoni tiegħek igħidu
dejjem: Kbir il-Mulej!
17 Iżda jien fqajjar u msejken; madan-
kollu jien għandi 'l Sidi jaħseb fija: int il-
għajnuna tiegħi, u l-ħellies tiegħi; la
tiddawwarx aktar, o Alla tiegħi!

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' David.*

**41** Hieni min jaħseb fil-fqir: il-Mulej
jeħilsu fi żmien il-għawġ.
2 Il-Mulej iħarsu, u jżommu ħaj; u
jhennih fuq l-art: u int ma titilqux għar-
rieda ta' l-egħdewwa tiegħu.
3 Il-Mulej jieqaf miegħu meta jkun fuq
is-sodda tal-mard tiegħu: int tbiddel is-
sodda tiegħu kollha tal-mard.

4 Jien għidt: o Mulej, ħenn għalija:
fejjaqli ruħi; għax dnibt kontra tiegħek.
5 Deni jixtiquli l-egħdewwa tiegħi.
Igħidu: Meta se jmut, u jintemm ismu?
6 U jekk xi ħadd minnhom jiġi jarani,
igħid kliem fieragħ: f'qalbu jiġbor dak li
hu ħażin, u kif joħroġ barra, jitkellem fuqu.
7 Dawk kollha li jobogħduni jfesfsu
bejniethom kontra tiegħi: kontra tiegħi
jaħsbu kif jagħmluli d-deni.
8 Marda tal-mewt, igħidu, rikbitu: u
issa li nxteħet fis-sodda ma jqumx iżjed.
9 Iva, l-istess bniedem li kien ħaġa
waħda miegħi, li fih kont nafda, u li kien
jiekol ħobżi, rafa' għarqubu għalija.
10 Iżda int, Mulej, kun ħanin miegħi, u
qajjimni, ħalli jien nitħallas minnhom.
11 Minn hekk nagħraf li int kuntent
bija, għax l-għadu tiegħi ma jifraħx min-
ħabba fija.
12 Iżda int lili żżommni fl-integrità
tiegħi, u tqegħidni quddiem wiċċek għal
dejjem.
13 Imbierek il-Mulej, Alla ta' Iżrael,
minn għala dejjem, u għala dejjem. Amen!
Amen!

*Għall-mexxej tal-kor. Maskil.*
*Ta' wlied Koraħ.*

**42** Bħalma għażżiela mlebilba għall-
ilma ġieri, hekk ruħi hi mlebilba
għalik, o Alla.
2 Ruħi għatxana għal Alla, għal Alla
l-ħaj: meta niġi u nidher quddiem Alla?
3 Id-dmugħ tiegħi kien l-ikel tiegħi lejl
u nhar, meta l-jum kollu kienu jgħiduli:
Fejn hu Alla tiegħek?
4 F'dan niftakar jien, waqt li ruħi
tinħall ġewwa fija: kif jien kont immur
mal-ġemgħa, u neħodha f'dar Alla, fost
l-agħjat ta' ferħ u radd il-ħajr ta'
ġemgħa ferħana.
5 Għaliex int mifnija ruħ tiegħi?
Għaliex int hekk imħawda ġewwa fija?
Ittama f'Alla: għax jien nibqa' nfaħħru;
hu s-salvazzjoni tiegħi, u Alla tiegħi.
6 Ruħi mifnija ġewwa fija; għalhekk
fik niftakar, o Alla tiegħi, mill-art tal-
Ġurdan, mill-muntanji tal-Ħermon, u
mill-muntanja ta' Misgħar.
7 Abbis isejjaħ abbis ieħor, għall-ħoss
ta' l-ilmijiet tiegħek: l-imwieġ u l-ħalel
kollha tiegħek għaddew minn fuqi.
8 Il-Mulej, bi nhar, jibgħat it-tjieba
tiegħu; u bil-lejl il-għanja tiegħu tkun
miegħi, talba lil Alla ta' ħajti.
9 Ngħid lil Alla, il-blata tiegħi: Għaliex
insejtni? Għaliex jien imlibbes l-iswed
minħabba l-moħqrija tal-għadu tiegħi?
10 Bħal sejf f'għadmi, l-egħdewwa
tiegħi jgħajruni l-ħin kollu: Fejn hu Alla
tiegħek?
11 Għaliex int mifnija, o ruħ tiegħi?

Għaliex int hekk imħawda ġewwa fija? Ittama f'Alla: għax jien nibqa' nfaħħru, hu s-salvazzjoni tiegħi, u Alla tiegħi!

**43** Agħmel ħaqq minni int, o Alla.
aqbeż għall-kawża tiegħi kontra
ġens bla tjieba; eħlisni mill-bniedem
qarrieq u li ma jagħmilx is-sewwa.
2 Għax int Alla li fik nistkenn: għaliex
warrabtni? Għaliex jien imlibbes l-iswed
minnħabba l-moħqrija tal-għadu?
3 Ibgħat id-dawl u s-sewwa tiegħek:
ħallihom imexxuni; ħa jwassluni fuq il-
għolja mqaddsa tiegħek, sa l-egħrejjex
tiegħek.
4 Imbagħad nidħol lejn l-altar t'Alla,
dak Alla li hu l-ferħ u l-hena tiegħi: iva,
fuq ċ-ċetra nroddlok ħajr, o Alla, Alla
tiegħi.
5 Għaliex int mifnija, ruħ tiegħi?
Għaliex int hekk imħawda fija? Ittama
f'Alla: għax jien nibqa' nfaħħru, hu l-
għajnuna tiegħi, u Alla tiegħi.

*Għall-mexxej tal-kor. Ta' wlied Korah. Maskil.*

**44** Smajna b'widnejna, o Alla, missiri-
jietna qalulna, x'egħmejjel għamilt
fi żmienhom, fi żmien il-qedem.
2 Kif keċċejt il-ġnus b'idek, u tajt dar
lil missirijietna; kif għakkist il-popli, u
mbagħad frixthom f'artijiet oħra.
3 Għax huma ma ħadux l-art b'sejfhom,
u lanqas drigħhom ma ħelishom: iżda
idek il-leminija, u driegħek, u d-dija ta'
wiċċek, għaliex int ħabbejthom.
4 Int is-Sultan tiegħi, o Alla: agħti
r-rebħa lil Ġakobb.
5 Bik nitfgħu 'l barra l-egħdewwa
tagħna: f'ismek aħna ngħaffġu lil dawk li
jqumu għalina.
6 Għax jien ma nafdax fil-qaws tiegħi,
u lanqas is-sejf tiegħi ma jsalvani.
7 Imma int salvajtna mill-egħdewwa
tagħna, u tfajt fil-għajb lil dawk li
bagħduna.
8 Il-jum kollu niftaħru f'Alla, u
nfaħħru ismek għall dejjem. Sela.
9 Imma lilna keċċejtna, u tfajtna fil-
għajb; u lanqas għadek toħroġ ma' l-
eżerċti tagħna.
10 Int ġegħiltna naħarbu mill-
egħdewwa: u dawk li jobogħduna ħat-
fulna ħwejjiġna.
11 Tajtna qisna ngħaġ għall-qatla; u
fost il-ġnus xerridtna.
12 Inti tbigħ il-poplu tiegħek għal ħaġa
żgħira, u ma żżidtx ġidek bil-prezz
tagħhom.
13 Int waqqajtna għaż-żeblih tal-ġirien
tagħna, għaċ-ċajt u t-tkasbir ta' dawk li
huma madwarna.
14 Il-ħrafa tal-ġnus int għamiltna, u
l-popli jħarrku rashom għalina.
15 Il-għajb tiegħi kuljum quddiemi, u
l-mistħija ta' wiċċi għattitni,
16 Minħabba l-leħen ta' min iżeblaħni
u jisħetni; minħabba l-għadu u dak li jrid
jitħallas minni.
17 Dan kollu ġie fuqna; iżda aħna ma
nsejniekx, lanqas ksirna r-rabta ta'
bejnietna.
18 Ma qtajniex qalbna, u lanqas
erġajna lura minn triqtek,
19 Għalkemm int sħaqtna f'art ix-
xakalli u għattejtna bid-dell tal-mewt.
20 Kieku nsejna isem Alla tagħna, jew
ftaħna idejna quddiem alla barrani;
21 Alla ma kienx jintebaħ b'dan? Għax
hu jaf is-segrieti tal-qalb.
22 Iva, minħabba fik aħna maqtulin
il-jum kollu, u magħdudin bħala ngħaġ
għall-qatla.
23 Qum, għalix int rieqed, o Sid tiegħi?
Qum, la tarminiex għal dejjem.
24 Għaliex qiegħed taħbi wiċċek, u
tinsa n-niket u t-tgħakkis tagħna?
25 Għax ruħna mixħuta fit-trab:
ġisimna mixħut ma' l-art.
26 Qum biex tgħinna, u f'ġieh it-tjieba
tiegħek eħlisna!

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq "Il-Ġilji." Ta' wlied Korah. Maskil. Għanja ta' mħabba.*

**45** Qalbi tfawwar bi kliem sabiħ: is-
salm tiegħi għas-sultan: ilsieni bħal
pinna ta' kittieb ħafif.
2 Int sabiħ, isbaħ minn ulied il-
bnedmin kollha; il-grazzja mferrxa fuq
xofftejk: għalhekk Alla bierkek għal
dejjem.
3 Tħażżem b'sejfek fuq ġenbejk, o
qalbieni; ilbes il-glorja u l-ġmiel tiegħek.
4 U, fil-maestà tiegħek, irkeb għall-
kawża tas-sewwa, ta' l-umiltà, u l-ħaqq; u
ħalli idek il-leminija turik ħwejjeġ tal-
għaġeb.
5 Il-vleġeġ tiegħek jinfdu qalb l-
egħdewwa tas-sultan; b'hekk il-popli
jaqgħu taħtek.
6 It-tron tiegħek, o Alla, hu għal dejjem
ta' dejjem: ix-xettru ta' saltnatek hu xettru
tas-sewwa.
7 Int tħobb il-ħaqq, u tobgħod il-
ħażen: għalhekk Alla, Alla tiegħek,
dilkek biż-żejt tal-hena aktar minn sħa-
bek.
8 Ħwejġek kollha riħa ta' mirra, u ta'
sabbara, u ta' kassja; mill-palazzi ta'
l-avorju strumenti tal-kordi jferrħuk.
9 Bniet is-slaten huma fost in-nisa
nobbli tiegħek: fuq lemintek qiegħda s-
sultana mżejna bid-deheb ta' Ofir.
10 Isma, o bint, u ħares, u agħti

widen; insa wkoll il-poplu tiegħek, u dar
missierek;
11 Imbagħad is-sultan jitgħaxxaq bi
ġmielek: għax hu sidek; u lilu agħti qima.
12 U bint Tir bir-rigali tiġi, u l-għonja
fost il-poplu jfittxu l-favuri tiegħek.
13 Bint is-sultan kollha ġmiel fid-dar
tagħha; ilbiesha bid-deheb minsuġ.
14 Jeħduha għand is-sultan liebsa lbies
irrakkmat: ix-xebbiet, sħabha, li jiġu
warajha, jinġiebu għandek.
15 B'ferħ u hena jinġiebu: huma jidħlu
fil-palazz tas-sultan.
16 Flok missirijietek jilħqu wliedek; u
int tagħmilhom kapijiet fuq l-art kollha.
17 Ismek infakkru minn nisel għal
nisel: għalhekk il-popli jfaħħruk għal
dejjem ta' dejjem.

*Għall-mexxej tal-kor. Ta' wlied Koraħ. Għanja fuq Għalamot.*

46 Alla hu l-kenn u l-qawwa tagħna,
għajnuna pronta dejjem fid-dwejjaq.
2 Għalhekk ma nibżgħux imqar jekk
l-art titriegħed u l-muntanji jiġġarrfu
f'nofs il-baħar;
3 U l-ilmijiet tiegħu jgħajtu u jirgħaw, u
l-muntanji jitheżhżu bit-tqanqil tagħhom.
Sela.
4 Hemm xmara, li n-nixxigħat tagħha
jferrħu l-belt t'Alla, l-agħmara qaddisa
tal-Għoli.
5 Alla qiegħed f'nofsha; hi ma titħarr-
ikx: Alla jgħina, mat-tbexbix tal-jum.
6 Il-ġnus triegħdu, is-saltniet iġġarrfu:
hu samma' leħnu, u l-art iddewbet.
7 Il-Mulej ta' l-eżerċti magħna; Alla ta'
Ġakobb il-fortizza tagħna. Sela.
8 Ejjew, araw l-egħmejjel tal-Mulej, xi
ħwejjeġ tal-għaġeb għamel fuq l-art.
9 Hu jwaqqaf il-gwerer sa tarf l-art;
jaqsam il-lanza fi tnejn, u jaħraq l-
imriekeb fin-nar.
10 Biżżejjed! Kunu afu li jien Alla: jien
nitgħolla fost il-ġnus, jien nitgħolla fuq
l-art!
11 Alla ta' l-eżerċti magħna; Alla ta'
Ġakobb il-fortizza tagħna. Sela.

*Għall-mexxej tal-kor. Ta' wlied Koraħ. Salm.*

47 Ċapċpu jdejkom, popli kollha;
għajtu lil Alla b'leħen ta' ferħ!
2 Għax il-Mulej, il-Għoli, hu tal-biża';
Sultan kbir fuq l-art kollha.
3 Hu jrażżan il-popli taħtna, u l-ġnus
iqiegħed taħt riġlejna.
4 Hu jagħżlilna l-wirt tagħna, il-glorja
ta' Ġakobb li hu jħobb. Sela.
5 Alla tala' b'għajta ta' ferħ; il-Mulej
tala' bid-daqq tat-trombi.
6 Għannu għana ta' ferħ lil Alla,
għannu għana ta' ferħ; għannu għana ta'
ferħ lis-Sultan tagħna, għannu għana ta'
ferħ.
7 Għax Alla s-Sultan ta' l-art kollha:
għannulu għana ta' ferħ bis-sengħa.
8 Alla jsaltan fuq il-ġnus: Alla qiegħed
fuq it-tron tal-qdusija tiegħu.
9 Il-kbarat tal-poplu nġemgħu mal-
poplu t'Alla t'Abraham: għax t'Alla
huma l-potenti ta' l-art: Alla hu ħafna fil-
għoli.

*Għanja. Salm ta' wlied Koraħ.*

48 Kbir il-Mulej, u ta' min ifaħħru
ħafna fil-belt t'Alla tagħna, fuq il-
għolja tal-qdusija tiegħu.
2 Sabiħa għall-għoli, il-għaxqa ta' l-art
kollha, hi l-għolja ta' Sijon, fuq in-naħiet
tat-tramuntana, il-belt tas-Sultan il-kbir.
3 Alla, fil-fortizzi tagħha, wera ruħu
bħal sur qawwi.
4 Għax, ara, is-slaten inġemgħu, u
mxew flimkien.
5 Huma rawha; u stagħġbu; beżgħu, u
għaġġlu jitilqu.
6 Rogħda qabdithom hemm, u wġigħ
bħal mara hi u tiled.
7 B'riħ mil-lvant int tfarrak l-iġfna ta'
Tarsis.
8 Bħal ma smajna, hekk rajna fil-belt
tal-Mulej ta' l-eżerċti, fil-belt t'Alla
tagħna: Alla jżommha sħiħa għal dejjem.
Sela.
9 F'nofs it-tempju tiegħek, o Alla,
aħna ħsibna fit-tjieba tiegħek.
10 Bħalma hu ismek, o Alla, hekk hu
tifħirek sa truf l-art: bil-ħaqq mimlija
lemintek.
11 Ħa tithenna l-għolja ta' Sijon; ħa
jifirħu l-bniet ta' Ġuda, minħabba l-
ġuddizzji tiegħek.
12 Duru ma' Sijon, duru dawra magħ-
ha: għoddu t-torrijiet tagħha.
13 Araw sewwa s-swar tagħha, duru
bir-reqqa l-fortizzi tagħha, biex ixxandru
lin-nisel ta' warajkom.
14 Għax dan Alla, hu Alla tagħna għal
dejjem ta' dejjem: hu jmexxina sal-mewt.

*Għall-mexxej tal-kor. Ta' wlied Koraħ. Salm.*

49 Isimgħu dan, popli kollha; agħtu
widen, intom ilkoll li tgħixu fid-
dinja:
2 Sewwa ż-żgħar, u sewwa l-kbar;
għonja u fqar, ilkoll flimkien.
3 Fommi jitkellem il-għerf; u l-
meditazzjoni ta' qalbi tkun mimlija dehen.
4 Nagħti widen għal kliem il-għerf;
infisser fuq iċ-ċetra l-kliem mistur tiegħi.

5 Għax għandi nibża' f'jiem il-għawġ,
meta l-ħażen ta' l-egħdewwa tiegħi
dawwarni?
6 Dawk li jittamaw fil-ġid tagħhom, u
jiftaħru bil-kotra tal-għana tagħhom:
7 Ħadd minnhom ma jista' b'xi mezz
jifdi lil ħuh, u lanqas jagħti lil Alla l-prezz
tal-fidwa tiegħu.
8 (Għax il-fidwa ta' ruħhom tiswa
wisq, u l-prezz tagħha qatt m'hu biżżejjed:)
9 Biex hu jgħix għal dejjem, u ma jarax
il-qabar.
10 Għax hu jara li mqar il-għorrief
imutu; hekk ukoll l-iblaħ u l-belhieni
lkoll jintemmu, u jħallu ġidhom lil
ħaddieħor.
11 Il-ħsieb ta' moħħhom hu li djarhom
jibqgħu għal dejjem, u l-agħmara tagħhom
minn nisel għal nisel; huma jsemmu l-
oqsma tagħhom għal isimhom.
12 Imma l-bniedem b'ġiehu kollu jmut:
hu bħal bhejjem li jintemmu.
13 Din l-imġiba tagħhom hi l-blugħa
tagħhom: iżda dawk li jiġu warajhom
jaqblu ma' kliemhom.
14 Bħal ngħaġ jinżlu fis-saltna ta' l-
imwiet; il-mewt tkun ir-ragħaj tagħhom;
u n-nies sewwa jkollhom setgħa fuqhom
filgħodu; u l-forma tagħhom tintemm fis-
saltna ta' l-imwiet, għax is-saltna ta' l-
imwiet tkun l-agħmara tagħhom.
15 Imma Alla lil ruħi jifdi mis-setgħa
tas-saltna ta' l-imwiet: għax hu jilqagħni.
Sela.
16 La tibżax meta wieħed isir għani,
meta l-għana ta' daru jiżdied;
17 Għax meta jmut ma jieħu xejn
miegħu: ġiehu ma jinżilx warajh.
18 Għalkemm f'ħajtu jħoss ruħu hieni,
u n-nies ifaħħruh għax igħaddiha tajjeb;
19 Hu jingħabar mal-ġemgħa ta' missiri-
jietu; huma qatt aktar ma jaraw id-dawl.
20 Il-bniedem li għandu l-ġieh, u
m'għandux dehen, qisu bħal bhejjem li
jintemmu.

*Salm ta' Asaf.*

50 Alla s-setgħan, il-Mulej, tkellem, u
sejjaħ l-art minn fejn titla' x-xemx
sa fejn tinżel.
2 Minn Sijon, il-perfezzjoni tas-sbuħija,
Alla wera d-dija tiegħu.
3 Ġej Alla tagħna, u ma jibqax sieket:
quddiemu jkollu nar li jeqred, u madwaru
jkollu tempesta qalila.
4 Hu jsejjaħ is-smewwiet mill-għoli, u
l-art, biex jagħmel ħaqq mill-poplu
tiegħu.
5 Iġimgħuli l-fidili tiegħi; lil dawk li
ntrabtu b'rabta miegħi b'sagrifiċċju.
6 U s-smewwiet jħabbru l-ħaqq tiegħu:
għax Alla stess hu l-imħallef. Sela.
7 Isma', o poplu tiegħi, u jien nitkellem;
o Iżrael, isma', u jien nixhed kontrik: jien
Alla, Alla tiegħek.
8 Jien ma nċanfrikx għas-sagrifiċċji
tiegħek, jew għas-sagrifiċċji maħruqa
tiegħek, li huma dejjem quddiem għajnejja.
9 Jien ma nieħu ebda għoġol minn
darek, lanqas gidjien mill-imrieħel tiegħek.
10 Għax kull bhima tal-foresta hija
tiegħi, kif ukoll il-bhejjem fuq elf għolja.
11 Jien nagħraf it-tjur kollha tal-
muntanji: u l-bhejjem salvaġġi tar-raba'
huma tiegħi.
12 Kieku kont bil-ġuħ, ma ngħidx
lilek: għax id-dinja u kulma fiha huma
tiegħi.
13 Huwa jien se niekol il-laħam tal-
gniedes, jew nixrob id-demm tal-gidjien?
14 Offri sagrifiċċju ta' radd il-ħajr lil
Alla, u rodd lill-Għoli l-wegħdiet tiegħek:
15 U f'jum id-dwejjaq sejjaħli: jien
neħilsek, u int tweġġaħni.
16 Imma lill-ħażin Alla jgħidlu: Kif
titkellem fuq l-istatuti tiegħi, u żżomm
fuq xofftejk ir-rabta tiegħi?
17 La int tobgħod it-twiddib, u tixħet
wara dahrek kliemi?
18 Meta tara ħalliel, inti tieħu pjaċir
tissieħeb miegħu; u tieħu sehem ma'
l-adulteri.
19 Int tajt fommok għall-ħażen, u
lsienek jinseġ il-qerq.
20 Toqgħod bil-qiegħda, u titkellem
kontra ħuk; int tqasqas kontra l-istess bin
ommok.
21 Int għamilt dan, u jien bqajt sieket;
int ħsibt li jien għalkollox bħalek: imma
jien inċanfrek, u nqiegħed dan kollu
quddiem għajnejk.
22 Issa ifhmu dan, intom li tinsew lil
Alla; li ma nqattagħkomx biċċiet, u ma
jkun hemm ħadd li jeħliskom.
23 Minn joffrili sagrifiċċji ta' radd il-
ħajr, jigglorifika lili: u min jimxi bis-
sewwa, nurih is-salvazzjoni t'Alla.

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' David, meta l-profeta Natan ġie għandu, wara li kien mar ma' Bat-Sèba'.*

51 Ikollok ħniena minni, o Alla, skond
it-tjieba tiegħek: skond il-kobor tal-
ħniena tiegħek naddafli ħtijieti.
2 Aħsilni kollni mill-ħażen tiegħi, u
naddafni minn dnubi.
3 Għax jien nagħrafhom ħtijieti: u
dnubi dejjem quddiemi.
4 Kontra tiegħek, kontra tiegħek biss.
jiena dnibt, u għamilt dak li hu ħażin
f'għajnejk; dan nistqarru biex int tkun
iġġustifikat meta titkellem, u bla tebgħa
meta tagħmel il-ħaqq.
5 Ara, jien kont imsawwar fil-ħażen; u
fid-dnub ommi nisslitni.
6 Ara, inti tħobb is-sinċerità fil-

ġewwieni: għallimni mela l-għerf fil-fond
ta' qalbi.
7 Ippurifikani bl-issopu, u nindaf:
aħsilni, u nibjad aktar mis-silġ.
8 Semmagħni l-ferħ u l-hena; biex il-
għadam, li int sħaqt, jithenna.
9 Aħbi wiċċek minn dnubieti, u ħassar
il-ħażen tiegħi kollu.
10 Oħloq fija qalb safja, o Alla; u
ġedded fija spirtu qawwi.
11 Twarrabnix minn quddiem wiċċek;
u tneħħix l-ispirtu qaddis tiegħek minni.
12 Roddli l-ferħ tas-salvazzjoni tiegħek;
u wettaqni bl-ispirtu qalbieni tiegħek.
13 Imbagħad ngħallem lill-midinbin
it-triqat tiegħek; u l-midinbin jerġgħu lura
għandek.
14 Eħlisni mill-mewt, o Alla, int Alla
tas-salvazzjoni tiegħi: u lsieni jfaħħar il-
ħaqq tiegħek.
15 O Sidi, iftaħli xofftejja; u fommi
jxandar it-tifħir tiegħek.
16 Għax lilek ma jogħġbukx is-sagri-
fiċċji; altrimenti jien kont noffrihomlok:
offerti maħruqa ma tilqagħhomx.
17 Is-sagrifiċċji lil Alla huma spirtu
niedem: qalb maqsuma u sogħbiena, o Alla,
int ma twarrabhiex.
18 Agħmel il-ġid lil Sijon fit-tjieba
tiegħek; il-ħitan ta' Ġerusalem arġa' ibni-
hom.
19 Imbagħad jogħġbuk is-sagrifiċċji tas-
sewwa; offerti maħruqa, u vittmi maħruqa
kollha: imbagħad joffrulek għoġiela fuq
l-altar tiegħek.

*Għall-mexxej tal-kor. Maskil, Salm ta' David, meta Duweg l-Idumi ġie u qal lil Sawl li David daħal f'dar Aħimelek.*

52 Għalfejn qiegħed tiftaħar bid-deni,
ja bniedem b'saħħtek? It-tjieba
t'Alla tibqa' għal dejjem.
2 Ilsienek jaqta' daqs mus tal-leħja ja
qarrieq!
3 Inti tħobb il-ħażen aktar mit-tajjeb;
u l-gideb aktar milli tgħid is-sewwa, Sela.
4 Inti tħobb il-kliem kollu li jagħmel
il-ħsara, ja lsien qarrieq!
5 Alla jeqirdek għal dejjem, iwarrbek,
u jaqilgħek 'il barra min fejn tgħammar, u
jaħsdek minn art il-ħajjin. Sela.
6 Il-ġusti wkoll għad jaraw dan, u
jibżgħu, u jidħku bih, billi jgħidu:
7 Ara, dan hu l-bniedem li ma għamilx
lil Alla l-fortizza tiegħu, iżda fada fil-kobor
ta' l-għana tiegħu, u saħħaħ lilu nnifsu
fil-ħażen tiegħu.
8 Iżda jien bħal siġra taż-żebbuġ ħadra
fid-dar t'Alla: nafda fit-tjieba t'Alla għal
dejjem ta' dejjem.
9 Infaħħrek għal dejjem għaliex int dan
għamiltu: u quddiem l-fidili tiegħek
nittama f'ismek, għax hu tajjeb.

*Għall-mexxej tal-kor, fuq Maħalat. Maskil, Salm ta' David.*

53 L-iblah igħid f'qalbu: M'hemmx
Alla! Kollha tħassru, u għamlu
ħażen ta' min jistmerru: m'hemm ħadd li
jagħmel it-tajjeb.
2 Alla jittawwal mis-sema fuq ulied il-
bnedmin, biex jara jekk hemmx x'uħud
minnhom li huma għaqlin, li jfittxu lil
Alla.
3 Kollha ntilfu, ilkoll flimkien tħassru,
ħadd ma hemm li jagħmel it-tajjeb, le,
lanqas wieħed.
4 Dawk li jagħmlu l-ħażen ma jinteb-
ħux? Li jieklu l-poplu tiegħi bħal ma
jieklu l-ħobż, u ma jsejħux lil Alla?
5 Hemm qegħdin, f'biża' kbir, fejn
qabel ma kienx hemm biża'! għax Alla
jxerred il-għadam ta' dawk li dawruk:
huma jaqgħu fil-għajb, għax Alla telaq-
hom.
6 O li kien jiġi l-ħelsien ta' Iżrael minn
Sijon! Meta Alla jarġa' jqajjem il-poplu
tiegħu, Ġakobb jifraħ, u Iżrael jithenna.

*Għall-mexxej tal-kor, fuq l-istrumenti tal-korda. Maskil. Salm ta' David, meta ż-Żifin ġew igħidu lil Sawl: David mhux moħbi fostna?*

54 Salvani, o Alla, b'ismek: agħmilli
ħaqq bil-qawwa tiegħek.
2 Isma' t-talba tiegħi, o Alla; agħti
widen għal kliem fommi.
3 Għax nies barranin qamu kontra
tiegħi, u nies kefrin ifittxu ruħi: huma ma
jżommux lil Alla quddiem għajnejhom.
Sela.
4 Ara, Alla hu l-għajnuna tiegħi: Sidi
hu ma' dawk li jżommu lil ruħi.
5 Hu jrodd id-deni lill-egħdewwa tiegħi:
eqridhom għall-fedeltà tiegħek.
6 Minn qalbi noffrilek is-sagrifiċċju:
infaħħar ismek, o Mulej, għax hu tajjeb.
7 Għax ħelisni minn kull hemm: u
għajni rat fuq l-egħdewwa tiegħi dak li
kont nixtieq.

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq l-istrumenti tal-korda. Maskil. Salm ta' David.*

55 Agħti widen, o Alla, għat-talba
tiegħi; u taħbix lilek innifsek mit-
talb umli tiegħi.
2 Hu ħsiebi, u weġibni: m'għandix
mistrieħ fid-dwejjaq tiegħi, u nitniehed;
3 Minħabba leħen il-għadu, minħabba
l-moħqrija tal-ħżiena: għax huma jġibu
fuqi l-ħsara, u fil-għadab tagħhom jipper-
segwitawni.
4 Qalbi tinfena ġewwa fija: u biża'
tal-mewt waqa' fuqi.

5 Il-biża' u t-tregħid ħakmuni, u t-
twerwir għelibni.
6 U għidt jiena: Li kieku kelli ġwienaħ
bħal ta' ħamiema! Kieku kont intir, u
nistrieħ.
7 Iva, imbagħad kont intir 'il bogħod,
u nibqa' fid-deżert. Sela.
8 Kont neħles malajr mir-riħ qawwi u
mit-tempesta.
9 Eqridhom, Sidi, u ħawdilhom kliem-
hom: għax jien qiegħed nara vjolenza u
ġlied fil-belt.
10 Lejl u nhar iduru fuq is-swar tagħha:
il-ħsara u l-għali qegħdin fiha.
11 Il-ħerba qiegħda fiha: il-moħqrija u
l-ħjena ma jitilqux mill-misraħ tagħha.
12 Għax ma kienx għadu li għajjarni;
kieku kien hekk kont noqgħod għal dan:
lanqas kien wieħed li bagħadni u tkabbar
miegħi; kieku kien hekk, kont ninħeba
minnu:
13 Iżda kont int, raġel bħali, sieħbi,
u ħabib tal-qalb.
14 Konna nitgħaxxqu nitkellmu flim-
kien; konna nkunu ħaġa waħda fid-dar
t'Alla.
15 Ħa tiġi l-mewt fuqhom, u ħa jinżlu
ħajjin f'saltnet l-imwiet għax il-ħażen
igħammar f'darhom, u fosthom.
16 U jien insejjaħ lil Alla; u l-Mulej
isalvani.
17 Filgħaxija, u filgħodu, u f'nofs in-
nhar, nilmenta, u ngħajjat, u hu jisma'
leħni.
18 Hu jeħlisli ruħi fis-sliem mill-ġlieda
li hi kontrija; għax ħafna huma li ħabtu
għalija.
19 Alla jismagħni, u jilħaqhom, hu li
qiegħed fuq it-tron minn dejjem. Sela.
Għax huma qatt ma jindmu, u għalhekk
ma jibżgħux minn Alla.
20 Hu rafa' idu kontra dawk li kienu
jgħixu fis-sliem miegħu: hu kiser kelmtu
magħhom.
21 Kliem fommu kien aktar ħelu mill-
butir, iżda l-gwerra kienet f'qalbu; kliemu
kien aktar artab miż-żejt, iżda kien sejf
mislut.
22 Qiegħed it-tagħbija tiegħek fuq il-
Mulej, u hu jgħinek: hu qatt ma jħalli
l-ġust jitfixkel.
23 Iżda int, o Alla, twaqqagħhom fil-
ħofra tat-telfien: nies li jxerrdu d-demm
u qarreqin ma jgħixux nofs il-jiem tagħ-
hom; iżda jien nittama fik.

*Għall-mexxej tal-kor, fuq Ġonat-elem-
rekokim, Miktam ta' David, meta
il-Filistini ħaduh f'Gatt.*

56 Kun ħanin miegħi, o Alla: għax il-
bnedmin iridu jibilgħuni; il-jum
kollu jiġġilduli u jaħqruni.
2 L-egħdewwa tiegħi jridu jibilgħuni
kuljum: għax huma ħafna li qegħdin
jiġġilduli, o Alla l-Għoli.
3 Kull meta nibża', nafda fik.
4 Bil-għajnuna t'Alla, infaħħar kelmtu,
f'Alla nafda; ma nibżax minn xiex jista'
jagħmilli l-bniedem.
5 Kuljum igħawġu kliemi: ħsibijiethom
kontra tiegħi biex jagħmluli l-ħsara.
6 Jinġemgħu flimkien, u jistaħbew,
igħassu l-passi tiegħi, jistennew biex
ineħħuli ħajti.
7 Roddilhom skond il-ħażen tagħhom!
Fil-għadab tiegħek, o Alla, xejjen il-popli.
8 Inti tgħodd il-ġiri tiegħi: qiegħed id-
dmugħ tiegħi fil-flixkun tiegħek: mhumiex
dawn fil-ktieb tiegħek?
9 Xħin insejjaħlek, l-egħdewwa tiegħi
jerġgħu lura: dan jien naf; għax Alla hu
miegħi.
10 Bil-għajnuna t'Alla, infaħħar kel-
mtu: bil-għajnuna tal-Mulej infaħħar kel-
mtu.
11 F'Alla qegħidt it-tama tiegħi: jien
ma nibżax minn xiex jista' jagħmilli l-
bniedem.
12 Il-wegħdiet tiegħek huma fuqi, o
Alla! jien inroddlok sagrifiċċji ta' tifħir.
13 Għax int ħlistli 'l ruħi mill-mewt:
u ħarist riġlejja mill-waqgħa, biex nimxi
quddiem Alla fid-dawl tal-ħajjin.

*Lill-mexxej tal-kor, fuq Al-taxħêt,
Miktam ta' David, meta ħarab minn
Sawl, fil-għar.*

57 Kun ħanin miegħi, o Alla, kun
ħanin miegħi: għax ruħi tistkenn
fik: iva, fid-dell ta' ġwinħajk nagħmel il-
kenn tiegħi, sakemm dan il-hemm igħaddi
minn fuqi.
2 Insejjaħ lil Alla, il-Għoli; lil Alla li
jagħmel kollox għalija.
3 Hu jibgħat mis-sema biex isalvani
mit-tagħjir ta' dak li jrid jiblagħni. Sela.
Alla jibgħat it-tjieba u l-fedeltà tiegħu.
4 Ruħi qiegħda qalb l-iljuni: u jien
qiegħed qalb dawk li jaqilgħu minn ġo
fihom in-nar,ulied il-bnedmin, li snienhom
huma lanez u vleġeġ, u lsienhom sejf
misnun.
5 Ogħla 'l fuq mis-smewwiet, o Alla!
Ħa tkun il-glorja tiegħek fuq l-art kollha!
6 Hejjew xibka għall-passi tiegħi; ruħi
mnikkta: ħaffru ħofra quddiemi, li f'nofs-
ha waqgħu huma. Sela.
7 Qalbi sħiħa, o Alla, qalbi sħiħa: jien
ngħanni u nagħti tifħir.
8 Stenbaħ, o glorja tiegħi; stenbħu,
arpa u ċetra! Jien irrid inqajjem sbieħ
il-jum.
9 Infaħħrek, o Sidi, fost il-popli:
ngħannilek fost il-ġnus.
10 Għax it-tjieba tiegħek m'ogħla s-
smewwiet, u l-fedeltà tiegħek sas-sħab.

11 Ogħla 'l fuq mis-smewwiet, o Alla!
Ħa tkun il-glorja tiegħek fuq l-art kollha.

*Għall-mexxej tal-kor, fuq Al-taxħêt.*
*Miktam ta' David.*

58 Titkellmu tassew skond il-ħaqq, o
kbarat? Tagħmlu ħaqq kif għandu
jkun, o wlied il-bnedmin?
2 F'qalbkom, iva, tagħmlu l-ħażin; fuq
l-art idejkom jagħmlu l-vjolenza.
3 Il-ħżiena qabdu triq ħażina minn ġuf
ommhom: il-giddieba jiżbaljaw minn
twelidhom.
4 Is-semm tagħhom hu bħal semm is-
serp: huma bħal lifgħa truxa li ssodd
widnejha;
5 Li ma tismax il-leħen tas-saħħara:
tas-saħħara b'sengħa kbira.
6 Kissrilhom snienhom, o Alla, f'ħalq-
hom: kisser dras il-frieħ ta' l-iljun, Mulej.
7 Ħa jgħibu bħal ilmijiet li jgħibu
malajr: xħin jiġbed il-qaws tiegħu biex
jitfa' l-vleġeġ tiegħu, ħa jkunu qishom bla
ras.
8 Bħal bebbuxu li jdub, ħa jintemm kull
wieħed minnhom; bħal tarbija barra minn
żmienha biex ma jarawx ix-xemx.
9 Qabel ma l-borom tagħkom iħossu in-
nar tax-xewk, hu jiknishom b'riefnu, sew
dak li jkun għadu aħdar, u sew dak li jkun
qiegħed jaqbad.
10 Il-ġust jifraħ xħin jara l-ħaqq iseħħ:
hu jaħsel saqajh fid-demm tal-ħżiena.
11 U l-bnedmin igħidu: Tassew li hemm
ħlas għall-ġust: tassew li hemm Alla li
jagħmel ħaqq fuq l-art.

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq Al-taxħêt,*
*Miktam ta' David, meta Sawl bagħat*
*in-nies igħassulu f'daru biex joqtluh.*

59 Eħlisni mill-egħdewwa tiegħi, o Alla
tiegħi: ħarisni min dawk li jqumu
kontra tiegħi.
2 Eħlisni minn dawk li jagħmlu l-ħażen,
u salvani min-nies li jxerrdu d-demm.
3 Għax, ara, huma qegħdin għassa għal
ruħi: nies qalila jinġemgħu kontra tiegħi;
mhux għal xi ħtija jew dnub tiegħi, o Mulej.
4 Huma jiġru u jħejju ruħhom għalija
mhux minħabba xi ħtija tiegħi; qum biex
tgħini, u ara b'għajnejk.
5 Għalhekk int, o Mulej, Alla ta'
l-eżerċti, Alla ta' Iżrael, qum biex tħallas
il-ġnus kollha: la tkunx ħanin ma' min
jagħmel il-ħażen bil-qerq. Sela.
6 Huma jiġu lura filgħaxija: jinbħu
bħal kelb, u jiġġerrew 'l hawn u 'l hemm
mal-belt.
7 Ara, huma jitfgħu 'l barra minn
fommhom żeblih; sjuf hemm fuq xofftej-
hom: għax huma jgħidu: Min jismagħna?
8 Iżda int, o Mulej, tidħaq bihom; int
biċ-ċajt il-ġnus teħodhom.
9 Minħabba l-qawwa tiegħu, jien lilek
nistenna; għax Alla hu l-fortizza tiegħi.
10 Alla tiegħi, fit-tjieba tiegħu, jiltaqa'
miegħi: Alla jħallini naqta' xewqti fuq
l-egħdewwa tiegħi.
11 La toqtolhomx, li l-poplu tiegħi ma
jinsiex: ferrixhom bil-qawwa tiegħek u
xejjinhom; int, Sidi, it-tarka tagħna!
12 Minħabba d-dnub ta' fommhom u
l-kliem ta' xofftejhom, ħa jinqabdu fil-
kburija tagħhom: u għall-kliem ta' saħta
u ta' gideb ħa jinsteħtu.
13 Temmhom fil-għadab tiegħek;
temmhom biex ma jqumux iżjed; u ħa
jagħrfu li Alla jsaltan fuq Ġakobb sat-
trufijiet ta' l-art. Sela.
14 U filgħaxija ħallihom jerġgħu lura;
u ħallihom jinbħu bħal kelb, u jiġġerrew
'il hawn u 'l hemm mal-belt.
15 Ħallihom jiġġerrew 'l hawn u 'l
hemm għall-ikel, u jinbħu jekk ma
jixbgħux.
16 Iżda jien ngħanni lill-qawwa tiegħek;
iva, jien ngħanni bil-ferħ lit-tjieba tiegħek
filgħodu: għax int kont fortizza għalija, u
l-kenn tiegħi, fil-jum tal-għali tiegħi.
17 Lilek, o qawwa tiegħi, ngħanni:
għax Alla l-fortizza tiegħi! Alla li jurini
t-tjieba tiegħu!

*Għall-mexxej tal-kor fuq Sûsan-għedût.*
*Miktam ta' David, biex igħallem: meta*
*tqabad ma' Aram-Naharajim, u Aram-*
*Soba; u Ġowab raġa' lura, u ħarbat f'wied*
*il-melħ tnax-il elf minn Edom.*

60 O Alla, int irmejtna, inti xerridtna,
int għadabt; arġa' dur lejna!
2 Int heżhiżt l-art; int xaqqaqtha:
għalaq il-ftuħ tagħha; għax qiegħda
titheżheż.
3 Int urejt lill-poplu tiegħek ħwejjeġ
ħorox: tajtna nixorbu nbid li jsakkarna.
4 Int tajt stendard lil dawk li jibżgħu
minnek, biex jintwera minħabba s-sewwa.
Sela.
5 Biex l-egħżież tiegħek jinħelsu;
salvana b'lemintek, u weġibna.
6 Alla tkellem fil-qdusija tiegħu: Jien
nittrijonfa; jien naqsam Sikem f'ishma;
u nagħmel oqsma mill-wied ta' Sukkot.
7 Gilgħad tiegħi, u tiegħi wkoll Man-
asse; Efrajm l-elmu ta' rasi; u Ġuda
x-xettru tiegħi.
8 Mowab il-lenbija tiegħi; fuq Edom
nitfa' is-sandli tiegħi: fuq Filistja ngħajjat
l-għajta tar-rebħa.
9 Min se jġibni fil-belt bis-swar? Min
se jdaħħalni f'Edom?
10 Mhux int, o Alla, li warrabtna?
Mhux int, o Alla, li ma għadikx toħroġ
ma' l-eżerċtu tagħna?

11 Għinna kontra l-għadu tagħna: għax
ma tiswiex il-għajnuna tal-bniedem.
12 Permezz t'Alla nuru ħilitna: għax
hu jkun li jgħaffeġ lill-egħdewwa tagħna.

*Għall-mexxej tal-kor. Bl-istrumenti tal-korda. Salm ta' David.*

61 Isma' l-għajta tiegħi, o Alla; isma'
t-talb tiegħi.
2 Minn truf l-art jien insejjaħlek, meta
qalbi ma tiflaħx iżjed: mexxini lejn blata
li hi wisq għola minni.
3 Għax int sirt kenn għalija, u torri
qawwi kontra l-għadu.
4 Jien ngħammar fit-tinda tiegħek għal
dejjem: nistkenn fis-satra ta' ġwinħajk.
Sela.
5 Għax int, o Alla, smajt il-wegħdiet
tiegħi: int tajtni l-wirt ta' dawk li jqimu
lil ismek.
6 Int tkattar il-ħajja tas-sultan: ħa
jkunu snin ħajtu minn nisel għal nisel.
7 Hu jsaltan quddiem Alla għal dejjem:
agħmel li t-tjieba u s-sewwa jħarsuh.
8 Hekk ngħanni tifħir lil ismek għal
dejjem, billi nrodd kuljum il-wegħdiet
tiegħi.

*Lill-mexxej tal-kor. Fuq Ġedutun, Salm ta' David.*

62 Tassew ruħi tistrieħ biss f'Alla:
minn għandu tiġi s-salvazzjoni
tiegħi.
2 Hu biss il-blata u s-salvazzjoni tiegħi;
hu l-kenn tiegħi; jien ma nkunx imċaqlaq
ħafna.
3 Kemm se ddumu teħduha kontra
bniedem? Intom ilkoll għad tkunu
maqtulin: bħal ċint qed jiġġarraf għad
tkunu, u bħal ħajt qed jaqa'.
4 Huma jaħsbu biss kif se jwaqqgħuh
mill-għoli tiegħu: iħobbu l-gideb: ibierku
b'fommhom, iżda jisħtu f'qalbhom. Sela.
5 Int, ruħi, strieħ biss f'Alla; għax
minn għandu tiġini t-tama.
6 Hu biss il-blata u s-salvazzjoni tiegħi:
hu l-kenn tiegħi; jien ma niċċaqlaqx.
7 F'Alla s-salvazzjoni u l-glorja tiegħi:
il-blata qawwija tiegħi, u l-kenn tiegħi
f'Alla.
8 Afda fih f'kull żmien; o poplu, ifthu
qalbkom quddiemu: Alla hu kenn għalina.
Sela.
9 Il-bnedmin ta' kundizzjoni baxxa
mhumiex ħlief nifs, u n-nobbli mhumiex
ħlief gidba: jekk jitqiegħdu t-tnejn fil-
miżien, 'il fuq jogħlew, ilkoll flimkien
eħfef minn nifs.
10 La sserħux raskom fil-moħqrija; u
la tittamawx fis-serq; jekk il-għana joktor,
la torbtux qalbkom miegħu.

11 Alla tkellem darba; darbtejn smajt
dan: Li l-qawwa hi t'Alla.
12 U li tiegħek ukoll, o Sidi, hi t-tjieba:
għax int trodd lil kulħadd skond egħmilu.

*Salm ta' David, meta kien fid-deżert ta' Ġuda.*

63 O Alla, int Alla tiegħi; mis-sebħ
infittxek jien: ruħi għatxana għalik,
laħmi mxennaq għalik f'art niexfa u
maħruqa, fejn m'hemmx ilma;
2 Għalhekk ġejt narak fis-santwarju,
biex nara s-setgħa u l-glorja tiegħek.
3 Għax it-tjieba tiegħek hi aħjar mill-
ħajja, xofftejja jfaħħru lilek.
4 Għalhekk inbierkek sakemm indum
ħaj: ngħolli idejja f'ismek.
5 Ruħi tixba' qisha bil-mudullun u
s-simna, u fommi ifaħħrek b'xofftejn
ferħana:
6 Xħin niftakar fik fuq is-sodda tiegħi
u naħseb fuqek fis-sahriet tal-lejl.
7 Għax int kont il-għajnuna tiegħi;
għalhekk fid-dell ta' ġwinħajk nithenna.
8 Ruħi tingħaqad miegħek biex timxi
warajk: idek il-leminija tweżinni.
9 Iżda dawk li jfittxu r-rovina ta' ruħi,
jinżlu fil-qiegħ nett ta' l-art.
10 Huma jaqgħu taħt is-sejf: u jsiru jkel
għall-klieb salvaggi.
11 Imma s-sultan jifraħ f'Alla; kull
minn jaħlef bih, jiftaħar: iżda fomm dawk
li jgħidu l-gideb jintebaq.

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' David.*

64 Isma' leħni, o Alla, fit-tnehid
tiegħi: ħarisli ħajti mill-biża' tal-
għadu.
2 Ħarisni mill-konfoffi tal-ħżiena; mit-
tixwix ta' dawk li jagħmlu l-ħażen,
3 Li jsinnu lsienhom bħal sejf; u
jmiddu l-qwas tagħhom biex jitfgħu l-
vleġeġ tagħhom, imqar kliem iebes.
4 Biex jidorbu mill-moħba lill-bniedem
bla ħtija: jidorbuh għal għarrieda, u ma
jibżgħux.
5 Iqawwu qalbhom b'fehma ħażina;
jaħsbu kif jagħmlu minn taħt in-nases; u
jgħidu: Min jarahom?
6 Ifittxu l-ħażen, ifasslu pjan maħsub
bir-reqqa; il-ħsieb u l-qalb ta' kull wieħed
minnhom huma abbiss.
7 Iżda Alla jidrobhom bil-vleġeġ: u
f'daqqa waħda jimtlew kollhom ġrieħi.
8 U hekk idawru lsienhom kontra
tagħhom stess: dawk kollha li jarawhom
jaħarbu minnhom.
9 U l-bnedmin kollha jibżgħu, u
jxandru l-egħmil t'Alla; għax jifhmu
sewwa kulma għamel.
10 Il-ġust jifraħ fil-Mulej, u jistkenn

fiħ; u dawk kollha ta' qalbhom safja
jiftaħru.

*Għall-mexxej tal-kor, Salm u Għanja ta' David.*

65 O Alla, it-tifħir jistħoqq lilek
f'Sijon: u lilek tintradd il-wegħda.
2 O int, li tisma' t-talb, għandek jersqu
l-bnedmin kollha.
3 Ħtijieti għelbuni: iżda int taħfrilna
ħtijietna.
4 Hieni l-bniedem li inti tagħżel, u
tressqu lejk, biex igħammar fil-btieħi
tiegħek: aħna nixbgħu bil-ġid tad-dar
tiegħek, bil-qdusija tat-tempju tiegħek.
5 B'modi tremendi inti tweġibna, fil-
ħaqq tiegħek, o Alla tas-salvazzjoni
tagħna; int it-tama tat-truf ijiet kollha ta'
l-art, u ta' dawk li huma 'l bogħod fuq
il-baħar:
6 Bil-qawwa tiegħek twaqqaf fis-sod il-
muntanji; billi int imħażżem bis-saħħa:
7 U ssikket l-agħjat ta' l-ibħra; u l-
ħsejjes ta' l-imwieġ, u l-għagħa tal-popli.
8 Dawk ukoll li jgħammru fit-trufijiet
ta' l-art jibżgħu għad-dehra ta' l-egħġu-
bijiet tiegħek: inti tagħmel l-imkejjen minn
fejn toħroġ il-għodwa u l-lejl mimlijin bil-
ferħ.
9 Int iżżur l-art, u issaqqiha: int
tagħnija wisq bil-wied t'Alla, li hu mimli
bl-ilma: int thejji l-qamħ lill-bnedmin,
meta tkun hekk hejjejt l-art.
10 Int issaqqi r-raddiet tagħha; int
twitti t-tub tagħha: int trattabha bix-xita:
int tbierek iż-żrieragħ tagħha.
11 Int tinkuruna s-sena bit-tjieba tiegħ-
ek, u triqatek joqtru bil-ġid.
12 Huma joqtru fuq il-mergħat tad-
deżert: u l-għoljiet jitħażżmu bil-ferħ.
13 Il-mergħat jimtlew bl-imrieħel; il-
widien ukoll jinksew bil-qamħ: huma
jgħajtu bil-ferħ, u jgħannu wkoll.

*Għall-mexxej tal-kor. Għanja jew Salm.*

66 Għajtu bil-ferħ lil Alla, intom il-
bnedmin ta' l-art kollha!
2 Għannu l-glorja ta' ismu: agħmlu
glorjuż it-tifħir tiegħu.
3 Għidu lil Alla: Kemm int tal-biża'
fl-egħmejjel tiegħek! Minħabba l-kobor
tal-qawwa tiegħek, l-egħdewwa tiegħek
ibaxxu rashom għalik.
4 L-art kollha tagħtik qima, u tgħan-
nilek; tgħanni lil ismek. Sela.
5 Ejjew u araw l-egħmejjel t'Alla: hu
tal-biża' fl-egħmil tiegħu fost ulied il-
bnedmin.
6 Hu biddel il-baħar f'art niexfa: il-
poplu qasam ix-xmara jimxi: hemm fraħna
bih.
7 Hu jsaltan bil-qawwa tiegħu għal
dejjem; għajnejh jaraw il-ġnus: ħa ma
jerfgħux rashom in-nies xewwiexa. Sela.
8 Bierku lil Alla tagħna, o popli, u
semmgħu l-leħen tat-tifħir tiegħu!
9 Hu jżomm ruħna ħajja, u ma jħallix
riġlejna jogħtru.
10 Għax int, o Alla, ġarrabtna: int
saffejtna, bħal ma tissaffa l-fidda.
11 Int ħallejtna naqgħu fix-xibka; int
qegħidt pis kbir fuq ġenbejna.
12 Int ħallejt nies jirkbu fuq rasna;
aħna għaddejna minn nar u ilma: iżda int
ħriġtna f'post tax-xaba'.
13 Nidħol f'darek b'offerti maħruqa;
intemm il-wegħdi li għamiltlek,
14 Li harġu minn xofftejja, u li fommi
tenna fil-hemm tiegħi.
15 Jien noffrilek sagrifiċċji maħruqa ta'
bhejjem imsemmna, b'duħħan ifuħ ta'
ħrief maħruqa; gniedes u mogħoż inhejji-
lek. Sela.
16 Ejjew, isimgħu, intom ilkoll li
tibżgħu minn Alla, u jien ngħidilkom
x'għamel għal ruħi.
17 Jien sejjaħtlu b'fommi, u kien
imgħolli b'ilsieni.
18 Jekk inżomm xi ħażen f'qalbi, Sidi
ma jismagħnix:
19 Iżda tassew li Alla semagħni; hu ta
widen għat-talba tiegħi.
20 Ikun imbierek Alla, li ma warrabx
it-talba tiegħi, lanqas it-tjieba tiegħu minn
fuqi!

*Għall-mexxej tal-kor. Bl-istrumenti tal-korda. Salm jew għanja.*

67 Alla jħenn għalina, u jberikna; Alla
jdawwal wiċċu fuqna. Sela.
2 Biex triqtek tkun magħrufa fuq l-art,
u s-salvazzjoni tiegħek fost il-ġnus kollha.
3 Ħa ifaħħruk il-popli, o Alla; ħa
jfaħħruk il-popli kollha.
4 Ħa jithennew il-ġnus, u jgħannu bil-
ferħ: għax int tagħmel ħaqq mill-poplu
bis-sewwa, u tmexxi l-ġnus fuq l-art. Sela.
5 Ħa jfaħħruk il-popli, o Alla; ħa
jfaħħruk il-popli kollha.
6 Imbagħad l-art tagħti l-frott tagħha;
u Alla, Alla tagħna, iberikna.
7 Alla jberikna; u truf l-art kollha
jibżgħu minnu.

*Għall-mexxej tal-kor, Salm jew Għanja ta' David.*

68 Ħa jqum Alla! Ħa jkunu mxerrdin
l-egħdewwa tiegħu! Ħa jaħarbu
minn quddiemu dawk li jobogħduh.
2 Bħalma d-duħħan jixtered, hekk
xerridhom: bħalma x-xama' jdub quddiem
in-nar, hekk il-ħżiena jinqerdu quddiem
Alla.

3 Iżda ħalli l-ġusti jithennew; ħa
jifirħu quddiem Alla: iva, ħa jkunu wisq
henjin.
4 Għannu lil Alla, għannu tifħir lil
ismu: wittu t-triq lil dak li ġej riekeb fuq
is-sħab: JAĦ jismu; ifirħu quddiemu.
5 Missier l-iltiema, u mħallef tar-romol,
hu Alla fl-agħmara mqaddsa tiegħu.
6 Alla jagħti familja lil dawk li huma
weħidhom: hu joħroġ lil dawk li huma
marbutin bil-ktajjen, u jagħtihom ir-riżq;
iżda s-suppervi jgħixu f'art niexfa.
7 O Alla, meta int ħriġt quddiem il-
poplu tiegħek, meta inti mxejt fid-deżert,
Sela:
8 L-art triegħdet, is-smewwiet għamlu
x-xita quddiem Alla: Sinaj ukoll triegħdet
quddiem Alla, Alla ta' Iżrael.
9 Int, o Alla, bgħatt ħafna xita, li biha
ħjejt wirtek, l-art, meta kienet niexfa.
10 Fiha għammret il-merħla tiegħek:
int, o Alla, fit-tjieba tiegħek ħsibt għall-
fqajrin.
11 Il-Mulej Sidi ta ordni: ħafna kienu
n-nisa li xandruha.
12 Ħarbu, ħarbu, is-slaten ta' l-eżerċti:
u l-mara li tnikkret id-dar qasmet il-priża.
13 Għalkemm imteddejtu qalb l-
imrieħel, intom għad tkunu bħal ġwienaħ
ta' ħamiema miksija bil-fidda, u rixha
b'deheb safrani.
14 Meta Min jista' kollox ferrex is-
slaten fil-pajjiż, l-art kienet bajda bħal
meta tinżel xita ta' silġ f'Salmon.
15 Il-għolja t'Alla hi bħal għolja ta'
Basan; għolja ta' ħafna qċaċet hi l-għolja
ta' Basan.
16 Għalfejn qegħdin tħarsu bil-għira,
o għoljiet ta' ħafna qċaċet, lejn il-għolja
li Alla jixtieq igħammar fiha? Iva, il-
Mulej igħammar fiha għal dejjem.
17 Eluf ta' eluf l-imriekeb t'Alla, u eluf
ta' anġli: Sidi hu fosthom, bħal f'Sinaj,
fis-santwarju.
18 Int tlajt fil-għoli, int ħadt warajk
l-ilsiera: int ħadt bnedmin b'għotjiet
tiegħek, imqar dawk il xxewxu għalik,
biex tagħmel hemm l-agħmara tiegħek, o
Mulej Alla.
19 Imbierek Sidi l-Mulej, li kuljum
igħabbina bil-ġid: hu Alla tas-salvazzjoni
tagħna. Sela.
20 Hu, li hu Alla tagħna, hu Alla tas-
salvazzjoni; hu l-Mulej Sidna li jeħlisna
mill-mewt.
21 Iżda Alla jkisser rjus l-egħdewwa
tiegħu, il-qorriegħa ta' dak li jibqa' miexi
fi ħtijietu.
22 Sidi l-Mulej qal: Inġibhom lura
minn Basan, narġa' nġib lura l-poplu
tiegħi minn qiegħ il-baħar:
23 Biex tgħaddas riġlek fid-demm, u
lsien il-klieb tiegħek ikollhom sehem mill-
egħdewwa tiegħek.
24 Raw id-dħul tiegħek, o Alla;
id-dħul t'Alla tiegħi, u Sultan tiegħi, fis-
santwarju.
25 L-għannejja mxew quddiem, u d-
daqqaqa ta' l-istrumenti mxew waraj-
hom; fosthom kien hemm ix-xebbiet
idoqqu t-tanburlin.
26 Bierku 'l Alla fil-laqgħat tagħkom;
bierku l-Mulej intom li ġejjin min-nisel
Iżrael!
27 Hemm hu Benjamin, l-iżgħar fost-
hom, jimxi quddiem, il-kapijiet ta' Ġuda
bi ħġarhom, il-kapijiet ta' Żebulun, u
l-kapijiet ta' Naftali.
28 Ibgħat il-qawwa tiegħek, o Alla; uri
l-qawwa tiegħek, o Alla; dik il-qawwa li
ħaddimt għalina.
29 Minħabba t-tempju tiegħek f'Ġeru-
salem, is-slaten iġibulek għotjiet.
30 Ċanfar dik il-bhima fil-qasab tan-
Nil, il-merħla tal-gniedes, mal-għoġiela
tal-poplu, sa ma jumiljaw ruħhom u
iġibulek rigali tal-fidda: ferrex il-popli li
jħobbu l-gwerra.
31 Kbarat jiġu mill-Eġittu; l-Etjopja
tgħaġġel tiftaħ idejha lejn Alla.
32 Għannu lil Alla, o saltniet ta' l-art;
għannu tifħir lil Sidi l-Mulej: Sela.
33 Lil dak li jirkeb fuq is-smewwiet
tas-smewwiet, li kienu minn dejjem:
arawh, se jsamma' leħnu, leħen qawwi.
34 Agħrfu l-qawwa t'Alla! Il-kobor
tiegħu hu fuq Iżrael, u l-qawwa tiegħu
fis-smewwiet.
35 O Alla, int tal-biża' mis-santwarji
tiegħek: Alla ta' Iżrael hu dak li jagħti
s-saħħa u l-qawwa lill-poplu tiegħu. Ikun
imbierek Alla.

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq "Il-Ġilji."*
*Salm ta' David.*

69 Salvani, o Alla; għax l-ilmijiet
telgħu sa ruħi.
2 Qiegħed negħreq f'ħama fond, fejn
m'hemmx fejn nieqaf: dħalt f'ilmijiet
fondi, fejn l-ilmijiet qegħdin igħarrquni.
3 Jien għajjien bl-agħjat tiegħi: griż-
mejja nixfu: għajnejja mhumiex jaraw,
jien u nistenna 'l Alla tiegħi.
4 Dawk li jobogħduni għal xejn huma
aktar mix-xagħar ta' rasi: dawk li jridu
jeqirduni, u li huma egħdewwa tiegħi
għall-ebda raġun, huma setgħana:
ġagħluni nrodd dak li ma sraqtx.
5 O Alla, int taf il-bluha tiegħi; u
dnubieti mhumiex moħbija minnek.
6 O Sidi, Alla ta' l-eżerċti, tħallix lil
dawk li jittamaw fik jaqgħu fil-għajb
minħabba fija: la tħallix lil dawk li jfittxuk
jinfixlu minħabba fija, o Alla ta' Iżrael.
7 Għax minnħabba fik qiegħed nilqa'
t-tagħjir; il-mistħija tiksili wiċċi.
8 Jien sirt barrani għal ħuti, u għarib
għal ulied ommi.

9 Għax il-ħeġġa għal darek kilitni: u
t-tagħjir ta' dawk li għajruk waqa' fuqi.
10 Meta bkejt, u għakkist lil ruħi bis-
sawm, dan swieli biex inkun imgħajjar.
11 Jien għamilt xkora l-libsa tiegħi; u
ġejt f'ħalq in-nies.
12 Dawk li qegħdin bil-qiegħda fil-bieb
jitkellmu kontra tiegħi; jien sirt il-għanja
tas-sakranazzi.
13 Iżda jien, o Mulej, nitlob lilek fi
żmien milqugħ: o Alla, fil-kobor tat-tjieba
tiegħek ismagħni, fis-sewwa tas-salvazzjoni
tiegħek.
14 Aqlagħni mill-ħama, u tħallinix
negħreq: ħarisni minn dawk li jobogħ-
duni, u minn qiegħ l-ilmijiet.
15 La tħallix il-widien ta' l-ilma
jegħrquni, u lanqas id-dagħbien jiblagħni,
u lanqas il-ħofra tagħlaq ħalqha fuqi.
16 Weġibni, o Mulej; għax it-tjieba
tiegħek tajba: dur lejja skond il-kobor
tal-ħniniet ħelwin tiegħek.
17 U taħbix wiċċek mill-qaddej tiegħek;
għax jien fil-hemm: ismagħni malajr.
18 Ersaq lejn ruħi, u ifdiha: eħlisni
minħabba l-egħdewwa tiegħi.
19 Inti taf bit-tkasbir tiegħi, u l-
mistħija tiegħi, u l-għajb tiegħi: l-egħ-
dewwa tiegħi huma kollha quddiemek.
20 It-tagħjir qasamli qalbi; u jien
imdejjaq wisq: fittixt xi ħadd biex
jagħdirni, iżda ma sibt lil ħadd; fittixt min
isabbarni, iżda ma sibt lil ħadd.
21 Tawni wkoll l-imrar b'ikel; u meta
bini l-għatx tawni l-ħall biex nixrob.
22 Ħalli l-mejda tagħhom issir nassa
quddiemhom; u dak li kellu jkun għall-ġid
tagħhom, ħa isir nassa għalihom.
23 Ħa jiddallmu għajnejhom, biex ma
jarawx; u agħmel li ġenbejhom il-ħin
kollu jirtogħdu.
24 Itfa' d-dagħdigħa tiegħek fuqhom,
u ħalli l-għadab imħeġġeġ tiegħek jaħkim-
hom.
25 Ħa ssir ħerba l-agħmara tagħhom;
u ħalli ħadd ma jgħammar fit-tined
tagħhom.
26 Għax huma jippersegwitaw lil min
inti sawwatt; u jxandru l-uġigħ ta' dawk
li inti drabt.
27 Żidilhom ħażen mal-ħażen tagħ-
hom; u tħallihomx jilħqu s-salvazzjoni
tiegħek.
28 Ħa jitħassru mill-ktieb tal-ħajjin, u
ma jinkitbux man-nies sewwa.
29 Iżda jien imsejken u mimli bil-għali:
ħalli s-salvazzjoni tiegħek, o Alla, terfagħni
fil-għoli.
30 Infaħħar isem Alla b'għanja, u
nkabbru b'radd il-ħajr.
31 Dan ukoll jogħġob lill-Mulej aktar
minn gendus jew barri li għandu l-qrun u
d-dwiefer.
32 L-umli jaraw dan, u jifirħu: u qalb-
kom, intom li tfittxu lil Alla, tgħix.
33 Għax il-Mulej jisma' l-fqajrin, u ma
jistmellx lill-imjassrin tiegħu.
34 Ħa jfaħħruh is-sema u l-art; l-ibħra
wkoll, u kull ħaġa li titħarrek fihom.
35 Għax Alla jsalva 'l Sijon, u jibni
il-bliet ta' Ġuda, biex igħammru fiha, u
tkun tagħhom.
36 In-nisel ukoll tal-qaddejja tiegħu
jirtuha: u dawk li jħobbu ismu jgħammru
fiha.

*Għall-mexxej tal-kor, Salm ta' David, b'tifkira.*

70 Għaġġel, o Alla, biex teħlisni;
għaġġel għinni, o Mulej.
2 Ħa jistħu u jitħawdu dawk li jfittxu
lil ruħi: ħa jitreġġgħu lura, u jitħawdu,
dawk li jixtiquli d-deni.
3 Ħa jkunu mreġġgħin lura, bħala ħlas
tal-mistħija tagħhom, dawk li jgħidu:
Aħa! Aħa!
4 Ħalli dawk kollha li jfittxuk jifirħu u
jitħennew fik: u ħalli dawk li jħobbu s-
salvazzjoni tiegħek igħidu kuljum: Kbir
hu Alla!
5 Iżda jien fqajjar u msejken: fittex ejja
lejja, o Alla: int il-għajnuna tiegħi, u
l-ħellies tiegħi. O Mulej, la ddumx ma
tiġi!

71 Fik, o Mulej, jien insib kenn: la
tħallini qatt ninfixel.
2 Salvani għall-ħaqq tiegħek, agħmel
li jien neħles! mejjel widentek lejja, u
eħlisni.
3 Kun int l-agħmara qawwija tiegħi, li
fiha nkun nista' nsib kenn dejjem! Int
wegħidt li jien inkun salvat; għax int il-
blata u l-fortizza tiegħi.
4 Eħlisni, o Alla tiegħi, minn id il-
ħażin, minn id il-qarrieq u l-kiefer.
5 Għax int it-tama tiegħi, o Sidi, o
Mulej: int il-fiduċja tiegħi sa minn
żgħożiti.
6 Int kont il-għajnuna tiegħi sa minn
ġuf ommi: kont int li ħriġtni mill-
ġewwieni t'ommi: inti dejjem it-tifħir
tiegħi.
7 Jiena qisni għaġeb għal ħafna nies;
iżda int il-kenn qawwi tiegħi.
8 Ħa jimtela fommi bit-tifħir għalik u
bil-glorja tiegħek il-jum kollu.
9 Twarrabnix fix-xjuħija tiegħi; titlaq-
nix meta saħħti tonqosni.
10 Għax l-egħdewwa tiegħi jitkellmu
kontra tiegħi; u dawk li jonsbu lil ruħi
jfesfsu flimkien,
11 Huma u jgħidu: Alla telqu: Għal
warajh! Aqbduh! Mhemm ħadd li jeħilsu.
12 O Alla, toqgħodx il-bogħod minni:
O Alla tiegħi, fittex għinni.
13 Ħa jitħawdu u jinfnew dawk li huma
kontra ruħi; ħa jkunu miksijin bil-għajb

u ż-żeblih dawk li jfittxu jagħmluli d-
deni.
14 Iżda jien nibqa' dejjem nittama, u
nibqa' nfaħħrek iżjed u iżjed.
15 Fommi jxandar l-opri tal-ħaqq
tiegħek, u l-egħmejjel tas-salvazzjoni
tiegħek il-jum kollu; jien ma nafx il-għadd
tagħhom.
16 Nersaq quddiem il-kobor ta' Sidi,
tal-Mulej: jien inxandar il-ħaqq tiegħek, u
tiegħek biss.
17 O Alla, int għallimtni minn żgħożiti:
u sa llum jien xandart l-egħmejjel tal-
għaġeb tiegħek.
18 Issa wkoll meta jien xjieħt u xagħri
abjad, o Alla, la titlaqnix, sakemm jien
nuri s-saħħa tiegħek lil dan in-nisel, u l-
qawwa tiegħek lil kull nisel li għad irid
jiġi.
19 Il-ħaqq tiegħek ukoll, o Alla, hu
għoli wisq, int għamilt ħwejjeġ tal-għaġeb:
o Alla min hu bħalek?
20 Int, li wrejtni għali kbir u qalil,
tarġa' tagħtini l-ħajja, u tarġa' tqajjimni
minn qiegħ l-art.
21 Int tkattarli l-kobor tiegħi, u
tfarraġni fuq kull naħa.
22 Lilek infaħħar bl-arpa, infaħħar lis-
sewwa tiegħek, o Alla tiegħi: lilek ngħanni
biċ-ċetra, o Qaddis ta' Iżrael.
23 Xofftejja jifirħu wisq jien u
ngħannilek, u ruħi li inti fdejtli.
24 Ilsieni jitkellem ukoll il-jum kollu
fuq il-ħaqq tiegħek: għax waqgħu fil-għajb
u l-misthija dawk li jridu jagħmluli d-deni.

*Salm ta' Salamun.*

72 O Alla, agħti l-ħaqq tiegħek lis-
sultan, u l-ġustizzja tiegħek lil bin
is-sultan.
2 Hu jiġġudika lill-poplu tiegħek bil-
ġustizzja, u lill-imsejknin tiegħek bil-ħaqq.
3 Il-muntanji jġibu s-sliem lill-poplu;
u l-għoljiet iġibu l-ġustizzja.
4 Hu jaqbes għall-imsejknin tal-poplu,
hu jsalva wlied il-fqar, u jfarrak lil min
jaħqarhom.
5 Huma jibżgħu minnek sakemm iddum
ix-xemx u l-qamar, minn nisel għal nisel.
6 Hu jinżel bħax-xita fuq il-ħaxix
maħsud: bħal ħalba xita li xxarrab l-art.
7 Fi żmienu l-ġust joktor; u jkun hemm
sliem kotran, sama jintemm il-qamar.
8 Hu jsaltan ukoll minn baħar sa
baħar, u mix-xmara sa truf l-art.
9 Dawk li jgħixu fid-deżert jitbaxxew
quddiemu; u l-egħdewwa tiegħu jilagħqu
t-trab.
10 Is-slaten ta' Tarsis u tal-gżejjer
iġibulu rigali: is-slaten ta' Xeba u Seba
jagħtuh għotjiet.
11 Iva, is-slaten kollha jqimuh: il-ġnus
kollha jaqduh.
12 Għax hu jeħles lill-fqir meta jsejjaħlu,
u lill-imsejken ukoll, u lil dak li m'għandu
'l ħadd min jgħinu.
13 Hu jkollu ħniena mid-dgħajjef u
mill-fqir, u jsalva l-erwieħ tal-fqar.
14 Hu jifdi lil ruħhom mill-qerq u
mid-dnewwa, u għażiż ikun demmhom
quddiemu.
15 U hu jgħix, u lilu jingħata d-deheb
ta' Xeba: u jitolbu kuljum għalih; u
kuljum ikun imfaħħar.
16 Ikun hemm ħafna qamħ fuq l-art
fuq rjus il-muntanji; il-frott tiegħu
jixxejjer bħaċ-ċedru tal-Libanu, u n-nies
tal-belt toktor bħall-ħaxix ta' l-art.
17 Ismu jdum għal dejjem: ismu jdum
sakemm iddum ix-xemx: u l-ġnus jitbierku
bih: il-popli kollha jsejħulu hieni.
18 Imbierek il-Mulej Alla, Alla ta'
Iżrael, li waħdu jagħmel ħwejjeġ tal-
għaġeb.
19 U mbierek l-isem glorjuż tiegħu
għal dejjem: u timtela l-art kollha bil-
glorja tiegħu; Amen! Amen!
20 Hawn jintemm it-talb ta' David, bin
Ġessi.

*Salm ta' Asaf.*

73 Tassew, Alla hu tajjeb ma' Iżrael,
ma' dawk li għandhom qalbhom
safja.
2 Iżda jien, riġlejja għal ftit ma għotrux;
ftit kien jonqos biex niżloq fil-mixi tiegħi.
3 Għax jien għirt għall-kburin, xħin
rajt kif il-ħżiena jiġu 'l quddiem.
4 Għax għalihom mhemmx weġgħat
waqt mewthom: iżda saħħithom hi
qawwija.
5 M'għandhomx taħbit bħal bnedmin
oħra; lanqas huma msawtin bħal bnedmin
oħra.
6 Għalhekk il-kburija hi mdawra bħal
kullana m'għonqhom; id-dnewwa tiksi-
hom bħal libsa.
7 Għajnejhom 'il barra bis-simna:
għandhom aktar milli l-qalb tixtieq.
8 Huma mħassrin, u jitkellmu bil-qerq
fuq il-moħqrija: jitkellmu mkabbrin.
9 Qiegħdu fommhom fis-smewwiet, u
lsienhom jimxi fl-art.
10 Għalhekk il-poplu tiegħu jarġa' lura
lejhom: u jixrob ilma bix-xaba' mill-
għajn tagħhom.
11 U jgħidu: Kif jista' Alla jkun jaf
kollox? Huwa l-Għoli jaf b'xi ħaġa?
12 Ara, dawn huma l-ħżiena, li
jistagħnew fid-dinja: huma jżidu ġidhom.
13 Tassew, jien saffejt qalbi għalxejn, u
ħsilt idejja fl-innoċenza!
14 Kuljum kont imsawwat, u mċanfar
kull filgħodu.
15 Kieku għidt: Nitkellem hekk; ara,
kont immur kontra r-razza ta' wliedek.

16 Ridt nifhem dan, iżda kien ta'
uġigħ kbir għalija;
17 Sakemm dħalt fis-santwarju t'Alla;
imbagħad fhimt sewwa x'inhu t-tmiem
tagħhom.
18 Tassew li int qegħidthom fuq art
tiżloq: int waqqajthom fit-tiġrif.
19 Kif tħarbtu f'daqqa waħda!
Intemmu għalkollox bit-twerwir.
20 Bħal f'ħolma xħin wieħed iqum;
hekk int, o Sidi, xħin tistenbaħ, int
tobgħod ix-xbieha tagħhom.
21 Xħin qalbi kienet mugħugħa, u kont
imniġġes fil-ġewwieni tiegħi,
22 Iblah kont jien, u ma naf xejn: jien
kont qisni bhima quddiemek.
23 Madankollu jien kont dejjem
miegħek: int żammejtni min idi l-
leminija.
24 Int tmexxini skond il-ħsieb tiegħek,
u mbagħad tilqagħni fil-glorja tiegħek.
25 Min għandi fis-sema ħliefek? u
mhemm ħadd fl-art li nixtieq ħliefek.
26 Ġismi u qalbi ma jifilħux iżjed: iżda
Alla l-qawwa ta' qalbi, u sehmi għal
dejjem.
27 Għax, ara, dawk li huma bgħid
minnek jintilfu: int teqred lil dawk kollha
li jinfirdu minnek.
28 Iżda tajjeb għalija li nkun qrib Alla:
f'Sidi, fil-Mulej, jien qegħidt il-kenn
tiegħi, biex inxandar l-egħmejjel tiegħek
kollha.

*Maskil ta' Asaf.*

**74** O Alla, għaliex warrabtna għal
dejjem? Għaliex għadbek iħeġġeġ
kontra in-ngħaġ tal-merħla tiegħek?
2 Ftakar fil-ġemgħa tiegħek, li int ksibt
għalik sa minn żmien il-qedem; it-tribù
tal-wirt tiegħek, li int fdejt; din il-għolja
ta' Sijon, li għamiltha l-agħmara tie-
għek.
3 Itfa' l-passi tiegħek lejn il-ħerba ta'
dejjem; il-għadu qered kollox fis-sant-
warju.
4 L-egħdewwa tiegħek igħajtu bħal
ljuni f'nofs il-ġemgħa tiegħek; hemm
tellgħu l-istendardi tagħhom bħala egħliem
ta' rebħa.
5 Kienu qishom irġiel li refgħu l-
mannara fil-għoli biex iqaċċtu minn qalb
il-masġar is-siġar.
6 Iżda issa kissru x-xogħol minqux
kollu tas-santwarju bil-mannara u l-
mazza.
7 Huma taw in-nar lis-santwarju
tiegħek, huma kasbru billi tefgħu ma' l-art
l-agħmara ta' l-isem tiegħek.
8 Qalu f'qalbhom: Ħa nfarrkuhom
għalkollox! Ħarqu kull post imqaddes
t'Alla fil-pajjiż.
9 Ma narawx l-egħliem tagħna:
m'hawnx iżjed profeti: lanqas hemm ħadd
fostna li jaf kemm se ndumu hekk.
10 O Alla, kemm se jdum il-għadu
jżeblaħ? Se jibqa' l-għadu jaħlef b'ismek
għal dejjem?
11 Għaliex qiegħed iżżom lura idek
il-leminija? Oħroġha minn ħdanek, u
eqridhom!
12 Għax Alla hu s-Sultan tiegħi sa mill-
qedem; hu jikseb il-ħelsien fl-art kollha.
13 Int fridt il-baħar bil-qawwa tiegħek:
int sħaqt irjus id-draguni fl-ilmijiet.
14 Int farrakt l-irjus tal-Levjatan, u
tajtu biex jikluh lin-nies li jgħammru fid-
deżert.
15 Int ftaħt egħjun u widien: int nixxift
xmajjar dejjem għaddejja.
16 Tiegħek il-jum; il-lejl ukoll: int
għamilt id-dawl u x-xemx.
17 Int ħażżiżt it-truf kollha ta' l-art:
int għamilt is-sajf u x-xitwa.
18 Ftakar dan: il-għadu kasbar il-Mulej,
u nies boloh żebilħu ismek.
19 Tagħtix il-ħajja tal-gamiema tiegħek
lill-bhejjem: tinsiex il-ġemgħa ta' l-
imsejknin tiegħek għal dejjem.
20 Ħu ħsieb il-għaqda li għamilt ma'
Abraham, għax il-postijiet imdallma ta'
l-art huma mimlijin bl-agħmajjar tal-
vjolenza.
21 Tħallix l-imgħakkes jarġa' lura fil-
għajb: ħa jfaħħru ismek il-fqajjar u
l-imsejken.
22 Qum, o Alla, aqbeż għall-kawża
tiegħek: ftakar kif l-iblah qiegħed ikasbrek
il-jum kollu.
23 Tinsiex l-agħjat ta' l-egħdewwa
tiegħek, il-ħsejjes bla heda ta' dawk li
jqumu kontrik.

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq Al-taxħêt.*
*Salm ta' Asaf. Għanja.*

**75** Lilek, o Alla, infaħħru, lilek
infaħħru. Dawk li jxandru ismek,
l-egħmejjel tal-għaġeb tiegħek iħabbru.
2 Meta jasal iż-żmiem li jien iffissajt,
nagħmel ħaqq bis-sewwa.
3 L-art u n-nies kollha li jgħammru fiha
jdubu: jien inżomm sħaħ il-pilastri tagħha.
Sela.
4 Jien ngħid lill-kburin: La titkabbrux:
u lill-ħżiena: La terfgħux il-qarn tagħkom:
5 La terfgħux il-qarn tagħkom fil-għoli!
La titkellmux b'ras iebsa.
6 Għax il-għajnuna la tiġi mil-lvant, la
mill-punent, u lanqas min-nofsinhar.
7 Iżda Alla hu l-imħallef: lil wieħed
iniżżlu, lil ieħor igħollih.
8 Għax f'id il-Mulej hemm bieqja, u
l-inbid hu qawwi; u mħawwar sewwa; u
minnha jisqihom: u l-ħżiena kollha ta'
l-art ikollhom jixorbu minnha, sa l-aħħar
qatra.

9 Iżda jien inxandar għal dejjem:
ngħanni tifħir lil Alla ta' Ġakobb.
10 Il-qrun kollha tal-ħżiena jiena wkoll
naqta'; iżda l-qrun tat-tajbin jintrefgħu.

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq l-istrumenti tal-korda. Salm ta' Asaf. Għanja.*

76 Alla magħruf f'Ġuda: ismu kbir
f'Iżrael.
2 F'Salem ukoll hemm il-għarix tiegħu,
u l-agħmara tiegħu f'Sijon.
3 Hemm kisser il-vleġeġ tal-qaws, it-
tarka, u s-sejf, u l-armi tal-gwerra. Sela.
4 Int aktar glorjuż u maestuż mill-
muntanji tal-priża.
5 L-irġiel ta' qalbhom qawwija tilfu
l-priża tagħhom: raqdu r-raqda tagħhom;
u ħadd mill-gwerrieri ma sata' juża idejh.
6 Għaċ-ċanfira tiegħek, o Alla ta'
Ġakobb, sew il-mirkeb u sew iż-żiemel
jintefgħu f'raqda tal-mewt.
7 Int, iva, int tal-biża'; u min jista'
joqgħod quddiem il-preżenza tiegħek
meta tkun imgħaddab?
8 Inti ġegħilt li l-ħaqq jinstema' mis-
sema: l-art beżgħet, u tbikkmet,
9 Xħin Alla qam biex jagħmel il-ħaqq,
biex isalva l-imsejkna kollha ta' l-art. Sela.
10 Tassew, għadab il-bniedem ifaħħrek:
il-fdal tal-għadab int titħażżem bih.
11 Wiegħdu, u roddu lill-Mulej, Alla
tagħkom: ħalli dawk kollha ta' madwaru
jġibulu għotjiet, lilu, li hu tal-biża',
12 Lil dak li jifni lill-kbarat, u jnissel
il-biża' fis-slaten ta' l-art.

*Għall-mexxej tal-kor, fuq Ġedutun, Salm t'Asaf.*

77 Leħni jintrafa' lejn Alla, u jien
ngħajjat; leħni jintrafa' lejn Alla,
u hu jismagħni.
2 F'jum id-diqa fittixt lil Sidi: idi
l-lejl kollu merfugħa nitlob, u ma kellhiex
mistrieħ: ruħi ma riditx titfarraġ.
3 Niftakar f'Alla u nitniehed: naħseb,
u l-ispirtu tiegħi jinfena. Sela.
4 Int iżżomm għajnejja miftuħin: jien
hekk imħawwad li ma nistax nitkellem.
5 Naħseb fil-jiem imgħoddija, is-snin li
ilhom ħafna li għaddew.
6 Niftakar fil-għana tiegħi ta' bil-lejl:
nitkellem f'qalbi: u l-ispirtu tiegħi jixtar
bir-reqqa.
7 Se jarmina għal dejjem Sidna? Mhux
se jibqa' jurina mħabbtu?
8 It-tjieba tiegħu ntemmet għal dejjem?
Il-wegħda tiegħu sfat fix-xejn għal dej-
jem?
9 Nesa Alla jkun ħanin? Jew fil-għadab
tiegħu għalaq il-ħniena tiegħu? Sela.
10 U jien għidt: Dan hu l-għali tiegħi:
iżda jien niftakar fis-snin ta' id il-leminija
tal-Għoli.
11 Jien niftakar fl-opri tal-Mulej: iva,
niftakar fl-egħġubijiet tiegħek ta' żmien
il-qedem.
12 Jien naħseb f'kulma għamilt, u
nixtarr fuq l-egħmejjel kbar tiegħek.
13 Triqtek, o Mulej, hi qaddisa:
liema alla hu hekk kbir daqs Alla tagħna?
14 Int Alla li tagħmel l-egħġubijiet: int
urejt il-qawwa tiegħek fost il-popli.
15 Bi driegħek int fdejt il-poplu tiegħek,
ulied Ġakobb u Ġużepp. Sela.
16 L-ilmijiet raw lilek, o Alla: l-ilmijiet
raw lilek u twerwru: qiegħan il-baħar ukoll
triegħdu.
17 Mis-sħab niżlet ix-xita: is-smewwiet
triegħdu: u l-vleġeġ tiegħek leħħu kull-
imkien.
18 Il-ħsejjes tar-ragħad tiegħek kienu
fir-riefnu: il-beraq dawwal id-dinja: l-art
triegħdet u theżhżet.
19 Triqtek fuq il-baħar, u l-mogħdija
tiegħek mill-ilmijiet il-kbar, u l-passi
tiegħek ħadd ma jsibhom.
20 Int mexxejt il-poplu tiegħek bħal
merħla, b'id Mosè u Arun.

*Maskil ta' Asaf.*

78 Agħti widen, o poplu tiegħi, għal-
liġi tiegħi: mejlu widnejkom għal
kliem fommi.
2 Niftaħ fommi biex ngħid parabbli:
ngħid ħwejjeġ moħbija minn żmien il-
qedem.
3 Dak li aħna smajna u nafu, u li
missirijietna qalulna,
4 Ma naħbuhx lil uliedhom; ngħidu
lin-nisel li ġej tifħir il-Mulej, u l-qawwa, u
l-egħġubijiet li għamel.
5 Għax hu waqqaf xhieda f'Ġakobb,
u għamel liġi f'Iżrael, li hu ordna lil
missirijietna biex igħarrfuhom lil ulied-
hom:
6 Biex in-nisel li ġej ikun jafhom: u
l-ulied li għad iridu jitwieldu jgħarrfuhom
lil uliedhom:
7 Biex iqiegħdu t-tama tagħhom f'Alla,
u ma jinsewx l-opri t'Alla, iżda jħarsu l-
kmandamenti tiegħu:
8 U ma jkunux bħal missirijiethom,
nies ta' ras iebsa u xewwiexa, nies li
qalbhom kienet bla mistrieħ, u li l-ispirtu
tagħhom ma kienx fidil ma' Alla.
9 Ulied Efrajm, għalkemm kienu
armati, u kellhom il-qaws, reġgħu lura
f'jum it-taqbida.
10 Huma ma ħarsux ir-rabta t'Alla, u
ma ridux jimxu fuq il-liġi tiegħu;
11 U nsew l-egħmejjel tiegħu, u l-
egħġubijiet li kien uriehom:
12 L-egħġubijiet li kien għamel quddiem

missirijiethom, fl-art ta' l-Eġittu, fir-raba' ta' Sogħan.
13 Hu feraq il-baħar, u għaddihom minnu; hu waqqaf l-ilmijiet qishom gods.
14 Bi nhar mexxiehom bi sħaba, u b'ħuġġieġa ta' dawl bil-lejl.
15 Hu xaqqaq il-blat fid-deżert, u tahom jixorbu kemm jifilħu qisu minn baħar ta' ilma.
16 Ħareġ ukoll gliegel mill-blata, u għamel l-ilmijiet jiġru qishom xmajjar.
17 U huma dinbu iżjed kontra tiegħu billi qamu kontra l-Għoli fid-deżert.
18 U ġarrbu lil Alla f'qalbhom billi talbuh ikel skond ix-xewqa tagħhom.
19 Iva, huma tkellmu kontra Alla; qalu: Jista' Alla jħejji mejda fid-deżert?
20 Ara, hu ta daqqa fuq il-blat, biex joħroġ l-ilma, u x-xmajjar faru; jista' jagħti wkoll il-ħobż? jista' jipprovdi laħam għall-poplu tiegħu?
21 Għalhekk il-Mulej sama' dan, u għadab: hekk nar tkebbes għal Ġakobb, u għadab ukoll qam għal Iżrael;
22 Għax huma ma kinux jemmnu f'Alla, u ma kinux jafdaw fis-salvazzjoni tiegħu,
23 Għalkemm hu kien ordna s-sħab fil-għoli, u fetaħ bwieb is-sema,
24 U għamel xita tal-manna fuqhom biex jieklu, u tahom mill-qamħ tas-sema.
25 Il-bniedem kiel ikel ta' l-anġli: u tahom ikel bix-xaba'.
26 Ġagħal riħ jonfoħ mil-lvant fis-smewwiet; u bis-setgħa tiegħu għamel riħ min-nofsinhar.
27 Għamel ukoll xita tal-laħam fuqhom qisha trab; agħsafar bħar-ramel tal-baħar:
28 U ħalliehom jaqgħu f'nofs it-tined tagħhom, madwar l-egħrejjex tagħhom.
29 U huma kielu, u xebgħu għalkollox, għax tahom daqs kemm xtaqu;
30 Kienu għadhom bilkemm qatgħu xewqithom, u l-ikel kien għadu f'ħalq-hom,
31 Li għadab Alla ma ġiex fuqhom, u qatel l-aktar b'saħħithom fosthom, u medd ma' l-art l-irġiel magħżula ta' Iżrael.
32 Madankollu huma baqgħu jidinbu, u ma emmnux fl-egħġubijiet tiegħu.
33 Għalhekk hu ħela jiemhom fix-xejn, u sninhom fit-taħbit.
34 Xħin qered lil x'uħud minnhom, kienu jfittxuh: u nidmu, u reġgħu fittxew lil Alla.
35 U ftakru li Alla hu l-blata tagħhom, u Alla l-Għoli l-feddej tagħhom.
36 Madankollu huma kienu jfaħħruh b'fommhom, u gidbulu b'ilsienhom.
37 Għax qalbhom ma kenitx sewwa miegħu, u lanqas kienu ta' fehma soda mar-rabta tiegħu.
38 Iżda hu, billi kien kollu ħniena, ħafrilhom il-ħażen tagħhom, u ma qerid-homx: iva, kemm-il darba warrab il-għadab tiegħu, u ma kienx jixgħel qilltu kollha.
39 Għax kien jiftakar li ma kinux ħlief laħam; żiffa li tgħaddi, u ma tarġax lura.
40 Kemm-il darba qamu kontra tiegħu u għallewh fid-deżert!
41 Iva, kienu jerġgħu lura, u jġarrbu lil Alla, u jipprovokaw lill-Qaddis ta' Iżrael.
42 Ma kinux jiftakru f'idu, u lanqas fil-jum li ħelishom mill-għadu.
43 Kif għamel il-mirakli tiegħu fl-Eġittu, u l-egħġubijiet tiegħu fir-raba' ta' Sogħan:
44 U biddel ix-xmajjar tagħhom f'demm; u n-nixxigħat tagħhom, biex ma jkunux jistgħu jixorbu.
45 U bagħat dubbien ta' kull għamla fosthom, li qeridhom; u żrinġijiet li ħarbtuhom.
46 Hu ta għad-dud l-uċuħ tar-raba tagħhom, u x-xogħol ta' idejhom lill-ġradijiet.
47 Qered id-dwieli tagħhom bis-silġ, u s-siġar tat-tin bil-ġlata.
48 U reħa l-bhejjem tagħhom lis-silġ, u l-imrieħel tagħhom lis-sajjetti jaħarqu.
49 Xeħet fuqhom il-qawwa tal-qilla tiegħu, is-saħna, il-għadab u l-hemm, billi bagħtilhom l-anġli tal-ħsara fosthom.
50 Fetaħ triq għall-għadab tiegħu; ma ħelisx ruħhom mill-mewt, iżda telaq ħajjithom għall-pesta.
51 U qatel l-ulied il-kbar fl-Eġittu, l-ewwel frott ta' saħħithom fl-egħrejjex ta' Ħam.
52 Iżda għamel li l-poplu tiegħu joħroġ bħal ngħaġ, u mexxiehom fid-deżert bħal merħla.
53 U mexxiehom fis-sgur, u għalhekk ma beżgħux: iżda għatta bil-baħar lill-egħdewwa tagħhom.
54 U wassalhom fl-art imqaddsa tiegħu, f'din il-muntanja, li l-leminija tiegħu kisbet.
55 Keċċa l-ġnus ukoll minn quddiem-hom, u qassam arthom lit-tribujiet ta' Iżrael li daħħalhom igħammru fit-tined tagħhom.
56 Madankollu huma ġarrbu u qamu għal Alla l-Għoli, u ma ħarsux ix-xhidiet tiegħu:
57 Iżda reġgħu lura, u naqsu bħal missirijiethom: bħal qaws qarrieq għaw-ġu triqathom.
58 Għax huma qajmu l-għadab tiegħu bl-imqades tal-għoljiet tagħhom, u xegħlu l-għira tiegħu bix-xbihat skolpiti tagħ-hom.
59 Xħin Alla sama' dan, għadab, u stmell bis-sħiħ lil Iżrael:
60 U għalhekk telaq is-santwarju ta' Silo, it-tinda fejn kien igħammar fost il-bnedmin;

61 U ħalla l-arka tiegħu tkun meħuda
fil-jasar, u l-glorja tiegħu f'id il-għadu.
62 U reħa l-poplu tiegħu wkoll għas-
sejf; u għadab għall-wirt tiegħu.
63 In-nar qered l-irġiel żgħażagħ
tagħhom; u x-xebbiet tagħhom ma
ngħatawx għaż-żwieġ.
64 Il-qassisin tagħhom waqgħu bis-sejf,
u r-romol tagħhom ma bkewhomx.
65 Imbagħad Sidi stenbaħ bħal wieħed
minn raqda, bħal gwerrier igħajjat min-
ħabba sakra bl-inbid.
66 U laqat l-egħdewwa tiegħu fuq
wara: tefagħhom fil-għajb għal dejjem.
67 U warrab it-tinda ta' Ġużepp, u ma
għażilx it-tribù ta' Efrajm:
68 Iżda għażel it-tribù ta' Ġuda, il-
għolja ta' Sijon li kien iħobb.
69 U bena s-santwarju tiegħu bħall-
ogħla smewwiet, bħall-art li sejjes għal
dejjem.
70 Ħatar lil David ukoll qaddej tiegħu,
u ħadu mill-imrieħel:
71 Ġiebu minn wara n-ngħaġ bil-ħrief
tagħhom biex jirgħa 'l Ġakobb, il-poplu
tiegħu, u lil Iżrael, il-wirt tiegħu.
72 U kien jirgħahom skond is-safa ta'
qalbu; u mexxiehom bil-ħila ta' idejh.

*Salm ta' Asaf*

79 O Alla, il-ġnus daħlu f'wirtek, u
t-tempju mqaddes tiegħek niġġsu;
għamlu ħerba 'l Ġerusalem.
2 L-iġsma mejtin tal-qaddejja tiegħek
tawhom b'ikel lit-tjur ta' l-ajru, il-laħam
tal-qaddisin tiegħek lid-dbejjeb ta' l-art.
3 Xerrdulhom demmhom bħal ilma
madwar Ġerusalem; u ma kien hemm
ħadd min jidfinhom.
4 Sirna l-għajb tal-ġirien tagħna, iż-
żeblih u d-daħk ta' dawk li huma
madwarna.
5 Kemm, o Mulej, se ddum imgħaddab
għal dejjem? Il-ħeġġa tiegħek se taħraq
bħan-nar?
6 Sawwab il-qilla tiegħek fuq il-ġnus li
ma jagħrfukx, u fuq is-saltniet li ma sejħux
ismek.
7 Għax huma belgħu lil Ġakobb, u
għamlu ħerba fejn igħammar.
8 La tiftakrilniex ħtijietna ta' l-
imgħoddi: ħalli l-ħniena tiegħek tiġi
malajr tilqagħna: għax aħna wisq umiljati.
9 Għinna, o Alla tas-salvazzjoni tagħna,
għall-glorja ta' ismek: u eħlisna, u naddaf
dnubietna, għall-imħabba ta' ismek.
10 Għaliex il-ġnus għandhom igħidu:
Fejn hu Alla tagħhom? Ħa jkun magħruf,
fost il-ġnus, quddiem għajnejna, il-ħlas
għat-tixrid tad-demm tal-qaddejja tie-
għek.
11 Ħa jasal quddiemek it-tnehid ta' l-
imjassrin; skond il-kobor tal-qawwa
tiegħek, salva lil dawk li huma ikkun-
dannati għall-mewt.
12 U rodd f'ħobbhom lil ta' madwarna
għal seba' darbiet it-tkasbir tagħhom li
bih kasbruk, o Sidi!
13 Biex b'hekk aħna l-poplu tiegħek u
l-merħla tal-mergħa tiegħek niżżukħajr
għal dejjem: aħna nxandru t-tifħir tiegħek
minn nisel għal nisel.

*Lill-mexxej tal-kor. Fuq "Il-Gilji".*
*Xhieda. Salm ta' Asaf.*

80 Agħti widen, o Ragħaj ta' Iżrael, int
li tmexxi lil Ġużepp bħal merħla;
int li tgħammar fuq il-kerubin, iddi.
2 Quddiem Efrajm, u Benjamin, u
Manasse, qajjem il-qawwa tiegħek, u ejja
ħa ssalvana.
3 Reġġagħna, o Alla, għal li konna, u
ħa jiddi wiċċek; u aħna nkunu salvati.
4 O Mulej ta' l-eżerċti, kemm se ddum
imgħaddab għat-talb tal-poplu tiegħek?
5 Int titmagħhom ħobż tad-dmugħ; u
tagħtihom dmugħ x'jixorbu bix-xaba'.
6 Int għamiltna t-tilwim tal-ġirien
tagħna: u l-egħdewwa tagħna jidħku
bejniethom.
7 Reġġagħna għal li konna, o Alla ta'
l-eżerċti, u ħa jiddi wiċċek, u aħna
nkunu salvati.
8 Int qlajt dielja mill-Eġittu: int tfajt 'il
barra il-ġnus, u ħawwiltha.
9 Int ħejjejt l-art għaliha, u għamilt li
hi tieħu l-egħruq, u hi mliet l-art.
10 Il-għoljiet kienu mgħottijin bid-dell
tagħha, u ż-żraġen tagħha kienu bħal
ċedri kbar.
11 Firxet il-friegħi tagħha sal-baħar, u
ż-żraġen tagħha sax-xmara.
12 Għaliex, mela, ġarraft il-ħitan
tagħha, biex dawk kollha li jgħaddu minn
ħdejha jqaċċtuha?
13 Il-ħanżir salvaġġ mill-masġar
iħarbatha, u d-dbejjeb tar-raba' jibilgħuha.
14 Arġa' ejja, nitolbuk, o Alla ta'
l-eżerċti: ħares mis-sema, u ara, u żur lil
din id-dielja;
15 U l-għalqa tad-dwieli li idek il-
leminija ħawlet, u r-rimja li int kabbart
għalik.
16 Ħarquha bin-nar, qatgħuha: huma
jinqerdu bil-ħarsa qalila ta' wiċċek.
17 Ħa tkun idek fuq ir-raġel ta'
lemintek, fuq bin il-bniedem li int saħħaħt
għalik innifsek.
18 Għalhekk aħna ma nerġgħux lura
minnek: agħtina l-ħajja, u aħna nsejħu
ismek.
19 Reġġagħna għal li konna, o Mulej
Alla ta' l-eżerċti, agħmel li wiċċek jiddi
fuqna: u aħna nkunu salvati.

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq il-Gittêa. Salm t'Asaf.*

81 Għannu bil-ferħ lil Alla, qawwa
tagħna: għajtu bil-ferħ lil Alla ta'
Ġakobb!
2 Għannu għanja, u ġibu hawn it-
tanbur, iċ-ċetra ħelwa ma' l-arpa.
3 Doqqu t-tromba mal-qamar ġdid,
mal-qamar mimli f'jum il-festa tagħna.
4 Għax dan hu statut għal Iżrael, u liġi
t'Alla ta' Ġakobb.
5 Dan għamlu bħala xhieda f'Ġużepp,
huwa u ħiereġ mill-art ta' l-Eġittu: fejn
smajt kliem li ma fhimtx.
6 Neħħejtlu t-tagħbija minn fuq
spallejh: idejh kienu meħlusin mill-irfigħ
tal-qoffa.
7 Fid-dwejjaq sejjaħtli, u jien ħlistek;
b'leħen moħbi, bħal f'ragħda, weġibtek;
ġarrabtek ħdejn l-ilma ta' Meriba. Sela.
8 Isma; o poplu tiegħi, ħa nlumek: O
Iżrael, mhux li kont tismagħni!
9 M'għandux ikun hemm alla ieħor
f'nofskom; u lanqas tqim ebda alla bar-
rani.
10 Jien il-Mulej, Alla tiegħek, li ħriġtek
mill-art ta' l-Eġittu: iftaħ ħalqek, u jien
nimlieh.
11 Iżda l-poplu tiegħi ma riedx jisma'
leħni; u Iżrael ma riedx jaf bija.
12 Għalhekk tlaqthom għall-ebusija ta'
qalbhom: u huma mxew skond il-fehmiet
tagħhom.
13 O li kieku l-poplu tiegħi sama' minni,
u Iżrael mexa fi triqati!
14 Jien kont malajr inrażżan l-
egħdewwa tagħhom, u ndawwar idi kontra
dawk li huma kontra tagħhom.
15 Dawk li jobogħdu lill-Mulej jersqu
jitkaxkru quddiemu, u t-telfa tagħhom
iddum għal dejjem.
16 U jitmagħhom ukoll l-aħjar qamħ,
u nxebbgħek bil-għasel mill-blat.

*Salm t'Asaf.*

82 Alla joqgħod fil-miġemgħa tiegħu;
hu jagħmel ħaqq fost l-allat.
2 Kemm se ddumu tagħmlu ħaqq mhux
sewwa, u tħarsu lejn wiċċ il-ħżiena? Sela.
3 Aqbżu għall-miskin u l-iltim: agħmlu
s-sewwa mal-magħkus u mal-fqir.
4 Eħilsu l-imsejken u lill-fqajjar: salvaw-
hom minn id il-ħżiena.
5 La jafu, u lanqas jifhmu; huma jimxu
fid-dlam: is-sisien kollha ta' l-art qed
jitheżhżu.
6 Jien għidt: Intom allat: intom ilkoll
kemm intom ulied il-Għoli.
7 Iżda intom tmutu bħal bnedmin, u
taqgħu bħal kull wieħed mill-kbarat.
8 Qum, o Alla, agħmel ħaqq mill-art:
għax tiegħek huma l-ġnus kollha!

*Għanja jew Salm ta' Asaf.*

83 La tibqax sieket, o Alla: la toqgħodx
kwiet, la tiskotx, o Alla!
2 Għax, ara, l-egħdewwa tiegħek qed
jagħmlu għagħa: u dawk li jobogħduk
refgħu rashom.
3 Jagħmlu pjanijiet qarrieqa kontra l-
poplu tiegħek, u jiftiehmu kontra dawk li
taħbi ħdejk.
4 Igħidu: Ejjew, ħa neqirduhom bħala
ġens; biex isem Iżrael ma jibqax iżjed
imfakkar.
5 Għax huma ngħaqdu b'fehma waħda:
għamlu ftehim bejniethom kontra tie-
għek.
6 It-tined ta' Edom, u ta' l-Ismagħelin;
ta' Mowab u l-Ħaġrin;
7 Gebal, u Għammon, u Għamaleq ; il-
Filistin, u dawk li jgħammru f'Tir;
8 Assur ukoll ingħaqad magħhom: taw
driegħhom lil ulied Lot. Sela.
9 Agħmlilhom kif għamilt lil Midjan,
lil Sisra, lil Ġabin ħdejn wied Kison.
10 Li nqerdu ħdejn Għajn-Dor: saru
bħad-demel ta' l-art.
11 Agħmel lill-kbarat tagħhom bħal
Għoreb, u Żeb: iva, il-kbarat tagħhom
kollha bħal Żebaħ, u bħal Salmunna:
12 Li qalu: Ħa nieħdu taħt idejna
l-agħmajjar t'Alla.
13 O Alla tiegħi, agħmilhom bħal
tromba tar-riħ; bħal karfa quddiem iż-
żiffa.
14 Bħal nar li jaħraq il-masġar, u bħal
ħuġġieġa li tqabbad il-muntanji;
15 Hekk ippersegwitahom bit-tempesta
tiegħek, u werwirhom bir-riefnu tiegħek.
16 Iksilhom wiċċhom bil-għajb; biex
ifittxu ismek, o Mulej.
17 Ħa jisthu u jinfixlu għal dejjem; iva,
ħa jaqgħu fil-għajb, u jinqerdu.
18 Biex il-bnedmin jagħrfu li int, li
ismek biss hu JEĦOVAH, int waħdek il-
Għoli fuq l-art kollha.

*Għall-mexxej tal-kor. Fuq il-Gittêa. Salm ta' wlied Koraħ.*

84 Kemm huma egħżież l-agħmajjar
tiegħek, o Mulej ta' l-eżerċti!
2 Ruħi tixxennaq u tinfena għall-
btieħi tal-Mulej: qalbi u ġismi jgħajtu
għajjat għal Alla l-ħaj.
3 Iva, il-għasfur tal-bejt isib fejn
igħammar, u l-ħuttafa ssib bejta għaliha,
fejn tista' tqiegħed iż-żgħar tagħha, imqar
ħdejn l-altari tiegħek, o Mulej ta' l-eżerċti,
Sultan tiegħi, u Alla tiegħi.
4 Henjin dawk li jgħammru f'darek!
Huma jfaħħruk għal dejjem. Sela.
5 Henjin dawk li l-qawwa tagħhom fik,
u li f'qalbhom għandhom it-triqat għal
Sijon!

6 Li huma u għaddejjin minn wied
Baka, ibiddluh f'nixxiegħa ta' ilma, u
x-xita tar-rebbiegħa tbiddlu f'agħdajjar.
7 Huma jissaħħu minn jum għal jum,
kull wieħed minnhom f'Sijon jidher
quddiem Alla.
8 O Mulej, Alla ta' l-eżerċti, isma' talbi:
agħti widen, o Alla ta' Ġakobb. Sela.
9 Ħares, o Alla, inti t-tarka tagħna;
ħares lejn wiċċ il-midluk tiegħek.
10 Għax jum wieħed fil-btieħi tiegħek,
hu aħjar minn elf jum f'post ieħor. Aħjar
inkun bewwieb fid-dar t'Alla tiegħi, milli
ngħammar fit-tined tal-ħżiena.
11 Għax il-Mulej Alla hu xemx u tarka:
il-Mulej jagħti ħniena u ġieh: l-ebda ġid
ma jiċħad lil dawk li jimxu sewwa.
12 O Mulej ta' l-eżerċti, hieni l-bniedem
li jittama fik!

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' wlied Korah.*

85 Mulej, inti kont ħanin ma' artek:
int ġibt lura mill-jasar lil Ġakobb.
2 Int ħfirt il-ħażen tal-poplu tiegħek,
int għattejt dnubiethom kollha. Sela.
3 Int warrabt il-għadab kollu tiegħek:
int ma bqajtx mitluf fis-saħna tal-qilla
tiegħek.
4 Reġġagħna għal li konna, o Alla tas-
salvazzjoni tagħna, u warrab il-qilla
tiegħek minn fuqna.
5 Se tibqa' mgħaddab għalina għal
dejjem? Se tibqa' mgħaddab minn nisel
għal nisel?
6 Ma terġax tagħtina l-ħajja, biex il-
poplu tiegħek jifraħ bik?
7 Urina t-tjieba tiegħek, o Mulej, u
agħtina s-salvazzjoni tiegħek.
8 Jien nisma' dak li għandu xi jgħid
Alla, il-Mulej: għax hu jxandar is-sliem
għall-poplu tiegħu, u għall-fidili tiegħu:
iżda tħallihomx jerġgħu jaqgħu fil-
bluha.
9 Tassew, is-salvazzjoni tiegħu hi qrib
għal dawk li jibżgħu minnu; biex il-glorja
tgħammar f'artna.
10 It-tjieba u l-fedeltà ltaqgħu: il-ħaqq
u s-sliem tbewsu.
11 Il-fedeltà tinbet mill-art; u l-ħaqq
jixref mis-sema.
12 Iva, il-Mulej jagħti kull ġid, u artna
tagħti l-ġid tagħha.
13 Il-ħaqq jimxi quddiemu: u jqegħidna
fit-triq tal-passi tiegħu.

*Talba ta' David.*

86 Mejjel widintek, o Mulej, u weġibni:
għax jien imsejken u fqajjar.
2 Ħarisli ruħi; għax jiena twajjeb: Int,
o Alla tiegħi, salva l-qaddej tiegħek li
jittama fik.
3 Kun ħanin miegħi, Sidi: għax lilek
ngħajjat il-jum kollu.
4 Ferraħ ruħ il-qaddej tiegħek: għax
lejk, Sidi, narfa' ruħi.
5 Għax int, Sidi, twajjeb u lest biex
taħfer; u kollok tjieba għal dawk li
jsejħulek.
6 Agħti widen, o Mulej, għat-talba
tiegħi; isma' l-leħen tat-tħannin tiegħi.
7 F'jum il-għali tiegħi nsejjaħlek: għax
int tweġibni.
8 Fost l-allat m'hemm ħadd bħalek,
o Sidi; lanqas hemm egħmejjel bħal
egħmejjel tiegħek.
9 Il-ġnus kollha, li għamilt, jiġu jagħtu
qima quddiemek, Sidi; u jigglorifikaw
ismek.
10 Għax int kbir, u tagħmel egħmejjel
tal-għaġeb: int waħdek Alla.
11 Għallimni triqatek, o Mulej; jien
nimxi fis-sewwa tiegħek: għaqqadli qalbi
biex ikolli l-biża' ta' ismek.
12 Jien infaħħrek, Sidi, Alla tiegħi,
b'qalbi kollha: nigglorifika ismek għal
dejjem.
13 Għax kbira t-tjieba tiegħek għalija:
u int fdejtli ruħi minn imkien l-imwiet.
14 O Alla, il-kburin qamu kontra
tiegħi, u ġemgħa ta' nies qawwija jonsbuli
ruħi; u ma jqisux lilek quddiemhom.
15 Iżda int, Sidi, int Alla kollok ħniena,
u twajjeb, ma tagħdabx malajr, kollok
tjieba u verità.
16 Dur lejja, u jkollok ħniena minni;
agħti l-qawwa tiegħek lill-qaddej tiegħek,
u salva bin il-qaddejja tiegħek.
17 Urini sinjal tat-tjieba tiegħek; biex
dawk li jobogħduni jarawh u jitħawdu:
għax int, Mulej, tgħinni u tfarraġni.

*Salm ta' wlied Korah. Għanja.*

87 Fuq il-għoljiet imqaddsa l-Mulej
bena lil Sijon;
2 Il-Mulej iħobb il-bibien ta' Sijon
aktar mill-agħmajjar kollha ta' Ġakobb.
3 Ħwejjeġ sbieħ igħidu fuqek, o belt
t'Alla. Sela.
4 Insemmi 'l Raħab u 'l Babel fost
dawk li jagħrfuni: araw il-Filistja, u Tir,
ma' l-Etjopja: dan twieled hemm, igħidu.
5 U fuq Sijon igħidu: Il-wieħed u l-
ieħor twieldu fiha: u Alla l-Għoli nnifsu
jwettaqha f'postha.
6 Il-Mulej jikteb, meta jirreġistra l-
popli: Dan twieled hemm! Sela.
7 Sew il-għannejja u sew iż-żeffiena
jgħidu: L-egħjjun kollha tal-ferħ tiegħi
huma fik.

*Għanja jew Salm ta' wlied Korah. Għall-*
*mexxej tal-kor: skond Maħalat Leannot.*
*Maskil ta' Heman, l-Eżraħi.*

**88** O Mulej, Alla tas-salvazzjoni tiegħi,
jien nitniehed lejl u nhar quddiem-
ek:
2 Ħa tasal quddiemek it-talba tiegħi:
mejjel widintek għall-għajta tiegħi;
3 Għax ruħi mimlija kollha għali: u
ħajti qorbot lejn is-saltna ta' l-imwiet.
4 Jien magħdud ma' dawk li neżlin fil-
ħofra; jien qisni bniedem bla saħħa:
5 Mitluq fost il-mejtin, bħall-maqtulin
mimduda fil-qabar, li int fihom ma tifta-
karx iżjed, u li huma maqtugħin minn taħt
idejk.
6 Inti qegħidtni fl-aktar ħofra profonda,
fid-dlam, fl-abbissi.
7 Il-għadab tiegħek qiegħed tqil fuqi:
int tfajt fuqi l-imwieġ kollha tiegħek.
8 Int ħadtli lil ħbiebi 'l bogħod minni;
għamiltni mibgħud minnhom: jien
imsakkar u ma nistax noħroġ.
9 Għajni mifnija minħabba l-għali:
Mulej, jien kuljum insejjaħlek, immidd
idejja lejk.
10 Turi int egħġubijiet mal-mejtin?
Iqumu l-mejtin biex ifaħħruk?
11 Tixxandar ewwilla t-tjieba tiegħek
fil-qabar? Jew il-fedeltà tiegħek fil-post
tat-telfien?
12 L-egħġubijiet tiegħek jintgħarfu fid-
dlam? u l-ħaqq tiegħek f'art il-min-
sijin?
13 Iżda jien lilek insejjaħ, o Mulej; u
filgħodu t-talb tiegħi jasal quddiemek.
14 Mulej, għaliex twarrab lil ruħi?
għaliex taħbi wiċċek minni?
15 Jien imnikket, u qisni mejjet sa
minn żgħożiti: mgħobbi bil-biża' tiegħek,
inħossni mifni.
16 Il-qilla tiegħek għaddiet minn fuqi:
il-biża' tiegħek fnieni.
17 Idawruni kuljum bħall-ilma; jagħl-
quni kollha f'daqqa.
18 Int begħidt minni ħbieb u qraba:
sħabi huma d-dlamijiet.

*Maskil ta' Etan l-Eżraħi.*

**89** Ngħanni lit-tjieba tal-Mulej għal
dejjem: b'fommi ngħarraf il-fedeltà
tiegħek minn żmien għal żmien.
2 Għax jien għidt: It-tjieba tiegħek
iddum għal dejjem; il-fedeltà tiegħek int
wettaqt bħas-smewwiet.
3 Jien, igħid il-Mulej, għamilt rabta mal-
maħtur tiegħi; jien ħlift lil David il-qaddej
tiegħi.
4 Lil nislek jien inwaqqfu għal dejjem,
u nibni t-tron tiegħek għal kull żmien.
Sela.
5 U s-smewwiet ifaħħru l-egħġubijiet
tiegħek, o Mulej; u l-fedeltà tiegħek ukoll
fil-ġemgħa tal-qaddisin.
6 Għax min hemm fis-sema daqs il-
Mulej? min fost ulied l-allat jixbah lill-
Mulej?
7 Alla tal-biża' fil-laqgħat tal-qaddisin,
kbir u tal-biża' fuq dawk kollha ta'
madwaru.
8 O Mulej, Alla ta' l-eżerċti, min hu,
Mulej, qawwi bħalek bil-fedeltà tiegħek
imdawra madwarek?
9 Inti taħkem il-qawwa tal-baħar: meta
l-imwieġ tiegħu jqumu, int traqqadhom.
10 Int sħaqt lil Raħab, billi drabtu
għall-mewt: int ħarbatt lill-egħdewwa
tiegħek bi driegħek is-setgħani.
11 Is-smewwiet tiegħek, l-art ukoll
tiegħek: id-dinja u kulma fiha int
waqqaftha.
12 It-tramuntana u n-nofsinhar int
ħlaqthom: it-Tabor u l-Ħermon jifirħu
b'ismek.
13 Int għandek driegħ setgħan:
qawwija idek, u merfugħa lemintek.
14 Id-dritt u l-ħaqq huma s-sisien tat-
tron tiegħek: it-tjieba u s-sewwa jimxu
quddiem wiċċek.
15 Hieni l-poplu li jaf igħajjat bil-ferħ:
hu jimxi, o Mulej, fid-dawl ta' wiċċek.
16 B'ismek jithennew il-jum kollu: u
bil-ħaqq tiegħek jifirħu.
17 Għax int il-glorja tal-qawwa tagħ-
hom: rasna nerfgħu fil-għoli għat-tjieba
tiegħek.
18 Għax il-Mulej it-tarka tagħna; u
'l Qaddis ta' Iżrael is-sultan tagħna.
19 Imbagħad int kellimt f'dehra lill-
qaddis tiegħek, u għidt: Għint wieħed
qalbieni; jien għollejt wieħed maħtur
minn qalb il-poplu.
20 Sibt lil David, il-qaddej tiegħi; biż-
żejt imqaddes tiegħi dliktu:
21 Idi tkun dejjem miegħu, u driegħi
jsaħħu.
22 Il-għadu ma jqarraqx bih: u lanqas
bin il-ħażen ma jnikktu.
23 U jien negħleb lill-egħdewwa tiegħu
quddiem wiċċu, u nidrob lil dawk li
jobogħduh.
24 Iżda l-fedeltà u t-tjieba tiegħi jkunu
miegħu: u b'ismi l-qawwa tiegħu tissaħħaħ.
25 Immidd idu wkoll fuq il-baħar, u
l-leminija tiegħu fuq ix-xmajjar.
26 Hu jsejjaħli, igħidli: Int Missieri,
Alla tiegħi, u l-blata tas-salvazzjoni
tiegħi.
27 U jien nagħmlu ibni l-kbir, l-ogħla
fost is-slaten ta' l-art.
28 It-tjieba tiegħi nżommha għalih għal
dejjem, u r-rabta tiegħi tibqa' sħiħa miegħu.
29 In-nisel tiegħu wkoll nagħmel biex
jibqa' għal dejjem, u t-tron tiegħu bħall-
jiem tas-sema jkun.
30 Jekk uliedu jħallu l-liġi tiegħi, u ma
jimxux skond l-ordinanzi tiegħi;

31 Jekk jiksru l-istatuti tiegħi, u ma
jħarsux il-kmandamenti tiegħi;
32 Nikkastiga ħtijiethom b'għasluġ, u
l-ħażen tagħhom bis-swat.
33 Madankollu t-tjieba tiegħi ma
nwarrabx min fuqu, u lanqas inħalli
l-fedeltà tiegħi tonqsu.
34 Ma niksirx ir-rabta tiegħi, u lanqas
inbiddel dak li jkun ħareġ minn fommi.
35 Darba ħlift bi qdusiti li ma nigdibx
lil David.
36 In-nisel tiegħu jdum għal dejjem, u
t-tron tiegħu jkun bħax-xemx quddiemi.
37 Iżomm sħiħ għal dejjem bħall-
qamar, u bħal xhud fidil fis-sema. Sela.
38 Iżda int warrabtu, u stmellejtu, u
għadabt bis-sħiħ għall-midluk tiegħek.
39 Int ġibt fix-xejn ir-rabta mal-qaddej
tiegħek: int kasbart il-kuruna tiegħu billi
tfajtha ma' l-art.
40 Int ġarraft il-ħitan tiegħu kollha;
int għamilt ħerba l-fortizzi kollha tiegħu.
41 Dawk kollha li jgħaddu mit-triq
jisirquh; hu sar iż-żebliħ tal-ġirien tiegħu.
42 Int qajjimt il-leminija ta' l-
egħdewwa tiegħu; int ferraħt l-egħdewwa
kollha tiegħu.
43 Int dawwart ukoll xifer is-sejf
tiegħu, u ma waqaftx miegħu waqt it-
taqbida.
44 Int tfejt id-dija tiegħu, u tfajt it-tron
tiegħu ma' l-art.
45 Jiem żgħożitu int qassart: int ksejtu
bil-mistħija. Sela.
46 Sa meta, o Mulej? Se taħbi lilek
innifsek għal dejjem, u l-għadab tiegħek
se jibqa' ħuġġieġa nar?
47 Ftakar kemm hu qasir għomri:
għaliex għamilt għal xejn ulied il-bnedmin
kollha?
48 Min hu dak il-bniedem li jgħix u ma
jarax il-mewt? Jista' jeħles ruħu mis-
setgħa ta' l-imwiet? Sela.
49 Sidi, fejn hi t-tjieba tiegħek ta' dari,
li biha ħlift lil David fil-fedeltà tiegħek?
50 Ftakar, Sidi, kif kien imkasbar il-
qaddej tiegħek; kif għandi ġo fija ż-żebliħ
tal-popli setgħana kollha,
51 Li bih l-egħdewwa tiegħek żebil-
ħuna, o Mulej; iż-żebliħ li tefgħu fuq
il-passi tal-midluk tiegħek.
52 Imbierek il-Mulej għal dejjem!
Amen, u Amen.

*Talba ta' Mosè, il-bniedem t'Alla.*

**90** Mulej, int kont għalina kenn minn
nisel għal nisel.
2 Qabel ma twieldu l-muntanji, jew
qabel ma int għamilt l-art u d-dinja, minn
dejjem għal dejjem, int Alla.
3 Int traġġa' l-bniedem lejn it-trab; u
tgħid: Erġgħu lura, o wlied il-bnedmin.
4 Għax elf sena quddiemek huma biss
bħal bieraħ meta jgħaddi, u bħal sahra
bil-lejl.
5 Int tiknes il-bnedmin bħal f'dilluvju;
huma bħal ħolma: filgħodu huma bħal
ħaxix li jinbet.
6 Filgħodu jħaddar, u jikber: filgħaxija
jinqata', u jinxef.
7 Għax aħna mifnijin bil-qilla tiegħek,
u b'għadbek miblugħin.
8 Int qegħidt ħtijietna quddiemek, u
dnubietna l-moħbija quddiem wiċċek.
9 Għax jiem ħajjitna kollha jgħibu
minħabba l-għadab tiegħek: is-snin ta'
ħajjitna jintemmu bħal nifs.
10 Jiem ħajjitna huma tliet egħxieren u
għaxar snin; u għal dawk li huma
b'saħħithom, jilħqu t-tmenin sena; iżda
jekk iżidu għomorhom, ikunu taħbit u
għali; għax malajr igħaddu, u aħna
ngħaddu magħhom.
11 Min jista' jifhem il-qawwa tal-qilla
tiegħek u tal-għadab tiegħek, skond il-
biża' li jistħoqqlok?
12 Għalhekk għallimna ngħoddu il-
jiem ta' ħajjitna sabiex ikollna qalb għarfa.
13 Arġa' ejja, o Mulej! Kemm sa
ddum? Ħenn għall-qaddejja tiegħek.
14 Xebbagħna kmieni bit-tjieba tiegħek,
biex nifirħu u nithennew il-jiem kollha
ta' ħajjitna.
15 Ferraħna daqs il-jiem li fihom
għallejtna, u s-snin li fihom rajna l-ħsara.
16 Ħa jidher l-egħmil tiegħek quddiem
il-qaddejja tiegħek, u l-glorja tiegħek lil
uliedhom.
17 U ħa tkun il-grazzja t'Alla Sidna
fuqna: wettqilna egħmil idejna; iva,
egħmil idejna wettqilna.

**91** Min igħix fil-kenn tal-Għoli,
igħammar għad-dell ta' Dak li
jista' kollox.
2 Jien ngħid lill-Mulej: Int il-kenn
u l-fortizza tiegħi: Alla tiegħi; fih nittama
jien.
3 Tassew, hu jeħilsek mix-xibka tan-
nassab, u mill-mard tal-mewt.
4 Hu jgħattik b'rixu, u taħt ġwinħajh
issib kenn: is-sewwa tiegħu tkun it-tarka
u l-korazza tiegħek.
5 Int ma tibżax mill-waħx tal-lejl;
lanqas mill-vleġġa li tittajjar bi nhar;
6 Lanqas mill-pesta li tixtered fid-dlam;
u lanqas mill-ħerba li teqred f'nofs in-nhar.
7 Elf ruħ jaqgħu maġenbek, u għaxart
elef fuq il-leminija tigħek: iżda l-pesta ma
tersaqx lejk.
8 Int dan tarah biss b'għajnejk, u tara
l-ħlas li jieħdu l-ħżiena.
9 Għax int għamilt il-Mulej il-kenn
tiegħi, il-Għoli, l-agħmara tiegħek;
10 Hemm ebda deni ma jiġrilek, lanqas
ebda ħsara ma tersaq lejn agħmartek.
11 Għax hu jqabbad l-anġli jieħdu

ħsiebek, biex jħarsuk fit-triqat kollha
tiegħek.
12 Huma jerfgħuk fuq idejhom, li ma
taħbatx riġlek ma' xi ġebla.
13 Int timxi fuq l-iljun u l-lifgħa: ferħ
ta' ljun u serp int tirfes taħt riġlejk.
14 La ħabbni, jien neħilsu: naqbeż
għalih, la għaraf ismi.
15 Hu jsejjaħli, u jien inwieġbu: inkun
miegħu fil-għali; neħilsu, u nerfagħlu
ġieħu.
16 B'għomor twil nimlieh, u nurih is-
salvazzjoni tiegħi.

*Salm jew Għanja għal Nhar ta' Sibt.*

92 Hija ħaġa tajba li nfaħħru l-Mulej,
u ngħannu tifħir lil ismek, inti
l-Għoli:
2 Biex inxandru t-tjieba tiegħek
filgħodu, u l-fedeltà tiegħek il-ljieli kollha,
3 Fuq l-għaxar kordi, u fuq l-arpa; u
bid-daqq taċ-ċetra!
4 Għax int, Mulej, ferraħtni b'egħmilek:
jien ngħanni bil-ferħ għal egħmil idejk.
5 O Mulej, kemm huma kbar l-egħ-
mejjel tiegħek! u ħsibijietek tqal biex
tifhimhom.
6 Bniedem bla moħħ ma jagħrafhomx:
u lanqas iblah ma jifhem dan:
7 Li għalkemm il-ħżiena jinbtu bħal
ħaxix, u dawk li jagħmlu d-deni jiffjorixxu,
huma jinqerdu għal dejjem:
8 Iżda int, Mulej, int fil-għoli għal
dejjem.
9 Għax, ara, l-egħdewwa tiegħek, o
Mulej; l-egħdewwa tiegħek għad jinqerdu;
dawk kollha li jgħamlu d-deni jitferrxu.
10 Iżda int tajtni saħħa ta' buflu: jien
midluk b'żejt frisk.
11 Għajnejja raw il-waqa' ta' l-
egħdewwa tiegħi; widnejja semgħu bit-
telfa tal-ħżiena li qamu għalija.
12 Il-bniedem ġust iħaddar bħas-siġra
tal-palm: jikber bħal ċedru tal-Libanu.
13 Dawk li jitħawlu fid-dar tal-Mulej,
iħaddru fil-btieħi t'Alla tagħna.
14 Huma jagħtu l-frott sa fix-xjuħija
tagħhom; kollhom saħħa u jħaddru,
15 Biex ixandru li l-Mulej hu ġust;
hu l-blata tiegħi, u ebda qerq ma jinsab
fih.

93 Il-Mulej isaltan; imlibbes bil-
maestà; il-Mulej imlibbes bil-
qawwa, li biha tħażżem: id-dinja għalhekk
sħiħa, u ma titħarrikx.
2 It-tron tiegħek imwaqqaf fis-sod
mill-qedem: int minn dejjem ta' dejjem.
3 Ix-xmajjar telgħu, o Mulej: ix-
xmajjar igħollu leħinhom; ix-xmajjar
igħollu l-imwieġ tagħhom.
4 Iżda l-Mulej fil-għoli, hu aqwa mill-
ħoss ta' ħafna ilmijiet, iva, mill-imwieġ
qawwija tal-baħar.
5 Ix-xhidiet tiegħek ta' min joqgħod
fuqhom: il-qdusija tixraq lil darek, o
Mulej, għal dejjem.

94 O Mulej Alla, int li taf titħallas; o
Alla li taf titħallas, uri ruħek!
2 Qum, int l-imħallef tad-dinja:
agħtihom li ħaqqhom lill-kburin.
3 O Mulej, kemm se jdumu l-ħżiena,
kemm se jdumu l-ħżiena jifirħu?
4 Kemm se jdumu jgħidu u jitkellmu
kliem iebes? u dawk li jagħmlu l-ħażen
kemm se jdumu jiftaħru?
5 Huma jfarrku l-poplu tiegħek, o
Mulej, u jaħqru l-wirt tiegħek.
6 Huma joqtlu l-armla u l-barrani, u
joqtlu l-iltiema.
7 U madankollu huma jgħidu: Il-Mulej
ma jarax, u lanqas jintebaħ Alla ta'
Ġakobb.
8 Ifhmuha, intom il-boloh fost il-
poplu: ja boloh, meta se tintebħu?
9 Min għamel il-widna, ma jismax?
Min għamel il-għajn, ma jarax?
10 Min iwiddeb il-ġnus, ma jrażżanx?
Min igħallem il-għerf lill-bniedem, ma jafx?
11 Il-Mulej jaf il-ħsibijiet tal-bnedmin,
li huma frugħa.
12 Hieni l-bniedem li inti twiddeb, o
Mulej, u tgħallmu l-liġi tiegħek;
13 Biex tagħtih il-mistrieħ f'jum il-
għawġ, sama l-ħofra titħaffer għall-ħażin.
14 Għax il-Mulej ma jarmix il-poplu
tiegħu, u lanqas jitlaq il-poplu, wirtu.
15 Għax il-ħaqq jarġa' jsir bil-ġustizzja;
u dawk kollha li huma safjin f'qalbhom
jimxu fuqu.
16 Min se jaqbeż għalija kontra l-
ħżiena? jew min se jżomm miegħi kontra
min jagħmel il-ħażen?
17 Li kieku l-Mulej ma kienx il-
għajnuna tiegħi, ruħi għal ftit ma daħlitx
fis-skiet tal-qabar.
18 Meta jien għidt: Qiegħed jiżloq
riġli; it-tjieba tiegħek, o, Mulej, wiżnitni.
19 Fil-milja tal-ħsibijiet tiegħi ġo fija,
il-faraġ tiegħek iħennili ruħi.
20 Jista' t-tron tal-ħażen jissieħeb
miegħek waqt li jagħmel il-qerq taħt il-
libsa tal-liġi?
21 Jingħaqdu flimkien kontra ruħ
il-ġust, u jikkundannaw id-demm innoċenti.
22 Iżda l-Mulej fortizza għalija; u
Alla tiegħi hu l-blata tal-kenn tiegħi.
23 Hu jraġġa' għal fuqhom il-ħażen
tagħhom; hu jeqridhom fil-ħażen tagħ-
hom; iva, il-Mulej Alla tagħna jeqridhom.

95 Ejjew, ħa ngħannu lill-Mulej: ħa
ngħajtu bil-ferħ lill-blata tas-
salvazzjoni tagħna.

2 Ħa nersqu quddiemu b'għana ta'
radd il-ħajr; ħa ngħannulu salmi bil-ferħ.
3 Għax il-Mulej Alla kbir, u Sultan
kbir fuq l-allat kollha.
4 F'idejh huma l-qigħan ta' l-art: u rjus
il-għoljiet huma tiegħu wkoll.
5 Il-baħar tiegħu; hu għamlu: u idejh
sawru l-art niexfa.
6 Ejjew, ħa nqimuh mixħutin
quddiemu: ninżlu għarkobbtejna quddiem
il-Mulej li ħalaqna.
7 Għax hu Alla tagħna; u aħna l-poplu
tal-mergħa tiegħu, u n-ngħaġ li idu
tmexxi. Illum jekk tisimgħu leħnu,
8 La twebbsux qalbkom, bħal f'Meri-
ba, u bħal dak in-nhar f'Massah, fid-
deżert:
9 Meta missirijietkom ġarrbuni, itten-
tawni, u raw egħmili.
10 Għal erbgħin sena kont imdejjaq
b'dan in-nisel, u jien għidt: Hu poplu li
qalbu mħassra, u triqati ma jagħrfux.
11 Għalhekk ħlift f'għadbi li ma
jidħlux fil-mistrieħ tiegħi.

**96** Għannu lill-Mulej għanja ġdida:
għannu lill-Mulej, fl-art kollha!
2 Għannu lill-Mulej, bierku lil ismu;
ħabbru s-salvazzjoni tiegħu minn jum għal
jum!
3 Xandru l-glorja tiegħu fost il-ġnus,
l-egħġubijiet tiegħu fost il-popli kollha.
4 Għax kbir il-Mulej, u wisq ta' min
ifaħħru: hu tal-biża' fuq l-allat kollha.
5 Għax l-allat kollha tal-ġnus huma
idoli: iżda l-Mulej għamel is-smewwiet.
6 Il-ġieħ u l-maestà huma quddiemu:
il-qawwa u s-sbuħija huma fis-santwarju
tiegħu.
7 Agħtu lill-Mulej, o familji tal-poplu,
agħtu lill-Mulej glorja u qawwa.
8 Agħtu lill-Mulej il-glorja li tixraq lil
ismu: ġibu għotja, u idħlu fil-btieħi
tiegħu.
9 Agħtu qima lill-Mulej lebsin tiżjin
qaddis: triegħdu quddiemu, o nies kollha
ta' l-art!
10 Għidu fost il-ġnus li l-Mulej isaltan!
Iva, id-dinja wkoll tinżamm sħiħa biex ma
titħarrikx: hu jiġġudika lill-popli bis-
sewwa.
11 Ħa jifirħu s-smewwiet, u ħa tithenna
l-art; ħa jgħajjat il-baħar, u dak kollu li
fih.
12 Ħa jifraħ ir-raba', u kulma fih:
imbagħad jifirħu s-siġar kollha tal-masġar,
13 Quddiem il-Mulej: għax ġej; għax
ġej biex jagħmel ħaqq mill-art: hu jagħmel
ħaqq mid-dinja bil-ġustizzja, u mill-popli
bis-sewwa tiegħu.

**97** Il-Mulej isaltan; ħa tithenna l-art;
ħa tifraħ il-kotra tal-gżejjer.
2 Sħab u dlam hemm madwaru:
is-sewwa u l-ħaqq is-sisien tat-tron
tiegħu.
3 In-nar jimxi quddiemu, u jaħraq
l-egħdewwa tiegħu madwaru.
4 Il-beraq tiegħu jdawwal id-dinja:
l-art tara dan, u titriegħed.
5 Il-muntanji jdubu bħax-xama'
quddiem il-Mulej, quddiem is-Sid ta' l-art
kollha.
6 Is-smewwiet ixandru l-ħaqq tiegħu,
u l-popli kollha jaraw il-glorja tiegħu.
7 Ħa jinfixlu dawk kollha li jaqdu
xbihat skolpiti, li jiftaħru bl-idoli tagħ-
hom: agħtuh qima, intom l-allat kollha.
8 Semgħet Sijon, u ferħet; u l-bniet ta'
Ġuda ferħu minħabba l-ġudizzji tiegħek,
o Mulej.
9 Għax int, Mulej, int il-Għoli, 'il fuq
mill-art kollha: int imgħolli fuq l-allat
kollha.
10 O intom li tħobbu l-Mulej, obogħdu
l-ħażen! hu jħares l-erwieħ tal-fidili
tiegħu; hu jeħlishom minn id il-ħżiena.
11 Id-dawl jinżara' għall-ġust, u l-hena
għas-sewwa f'qalbhom.
12 Ifirħu fil-Mulej, intom il-ġusti; u
faħħru l-isem imqaddes tiegħu.

*Salm.*

**98** Għannu għanja ġdida lill-Mulej;
għax għamel egħġubijiet: idu l-
leminija, u d-driegħ imqaddes tiegħu
ħarġuh rebbieħ.
2 Il-Mulej għarraf is-salvazzjoni tiegħu:
il-ħaqq tiegħu wera f'għajnejn il-ġnus.
3 Hu ftakar fit-tjieba u l-fedeltà tiegħu
lejn id-dar ta' Iżrael: it-trufijiet kollha ta'
l-art raw is-salvazzjoni t'Alla tagħna.
4 Għajtu bil-ferħ lill-Mulej, o nies ta'
l-art kollha: infexxu fil-hena, ifirħu, u
għannu salmi.
5 Għannu lill-Mulej fuq iċ-ċetra; biċ-
ċetra u bil-ħlewwa tal-għana.
6 Bit-trombi u d-daqq tat-trombetti,
doqqu bil-ferħ quddiem il-Mulej, is-
Sultan.
7 Ħa jgħajjat il-baħar, u kulma fih; id-
dinja, u kulma jgħammar fiha.
8 Ħalli x-xmajjar iċapċpu idejhom: ħa
jifirħu l-muntanji flimkien,
9 Quddiem il-Mulej; għax ġej biex
jagħmel ħaqq mill-art; bil-ħaqq jagħmel
ħaqq mid-dinja, u mill-popli bis-sewwa.

**99** Il-Mulej isaltan: ħa jitriegħdu
l-popli: hu qiegħed fuq il-kerubin;
ħa tithezhez l-art!
2 Kbir il-Mulej f'Sijon; hu mgħolli
fuq il-popli kollha.
3 Ħa jfaħħru l-isem kbir u tal-biża'
tiegħek; għax hu qaddis.

4 Ħa tkun imfaħħra l-qawwa tas-Sultan
li jħobb il-ħaqq! Int twaqqaf is-sewwa!
Int tagħmel ma' Ġakobb id-dritt u s-
sewwa!
5 Għollu l-Mulej Alla tagħna, u agħtu
qima f'mirfes riġlejh; għax hu qaddis!
6 Mosè u Arun fost il-qassisin tiegħu,
u Samwel fost dawk li jsejħu ismu; sejħu
l-Mulej, u hu weġibhom.
7 Kellimhom fil-kolonna tas-sħab:
huma ħarsu x-xhidiet tiegħu, u l-istatuti li
tahom.
8 Int smajthom, o Mulej, Alla tagħ-
na! int Alla li ħfirtilhom, għalkemm
għamilt ħaqq mill-egħmil ħażin tagħ-
hom.
9 Għollu l-Mulej, Alla tagħna, u agħtu
qima fuq il-għolja mqaddsa tiegħu; għax
il-Mulej, Alla tagħna, hu qaddis.

*Salm ta' radd il-ħajr.*

**100** Għajtu għajta ta' ferħ lill-Mulej,
intom nies kollha ta' l-art!
2 Aqdu lill-Mulej bil-ferħ: ejjew qud-
diemu bil-għana ferrieħi.
3 Kunu afu li l-Mulej hu Alla: hu li
għamilna, u mhux aħna lilna nfusna; aħna
l-poplu tiegħu, u n-ngħaġ tal-mergħa
tiegħu.
4 Idħlu minn bwiebu b'radd il-ħajr, u
fil-btieħi tiegħu bit-tifħir: faħħruh, u
bierku l-isem tiegħu.
5 Għax twajjeb il-Mulej; għal dejjem
it-tjieba tiegħu; u l-fedeltà tiegħu ddum
minn nisel għal nisel!

*Salm ta' David.*

**101** Tjieba u ħaqq ingħanni: lilek, o
Mulej, jien ngħanni.
2 Jien nimxi bil-għaqal fit-triq perfetta.
Meta se tiġi għandi? Inġib ruħi ġewwa
dari b'qalb safja.
3 Ma nżomm ebda ħaġa ħażina qud-
diem għajnejja: nobgħod l-egħmil ta'
dawk li jwarrbu mit-triq it-tajba; miegħi
ma jaqbadx.
4 Qalb imħassra titbiegħed minni: jien
ma rridx naf bi bniedem ħażin.
5 Min iqasqas bil-moħbi kontra għajru,
jien neqirdu: min għandu għajnejh 'il
fuq u qalbu mkabbra jien ma nġer-
rgħux.
6 Għajnejja jkunu fuq il-fidili ta' l-art,
biex dawn joqogħdu miegħi: min jimxi fi
triq perfetta, dan hu li jaqdini.
7 Min jimxi bil-qerq ma jgħam-
marx f'dari: min jigdeb ma jdumx qud-
diemi.
8 Kull filgħodu jien neqred il-ħżiena
ta' l-art, biex inwarrab mill-belt tal-
Mulej lil kull min jagħmel il-ħażen.

*Talba ta' wieħed imnikket, li meta ma
jiflaħx iżjed, jiftaħ qalbu mdejqa quddiem
il-Mulej.*

**102** Isma' talbi, o Mulej, u ħalli l-
għajta tiegħi tasal għandek.
2 La taħbix wiċċek minni f'jum id-
dwejjaq tiegħi; mejjel widintek lejja:
fil-jum meta nsejjaħlek, weġibni malajr.
3 Għax jiemi jgħaddu bħad-duħħan, u
għadmi jaqbad bħal ħuġġieġa.
4 Qalbi midruba, u niexfa bħal ħaxix,
sa nsejt niekol ħobżi.
5 Bl-ilfiq qawwi tiegħi, għadmi jeħel
ma' ġildi.
6 Nixbah lill-pellikan tad-deżert: qisni
kokka tad-deżert.
7 Ma norqodx, qisni għasfur waħdu fuq
bejt ta' dar.
8 L-egħdewwa tiegħi jgħajruni l-jum
kollu; u dawk li huma mgħaddbin għalija,
jidgħu bija.
9 Għax jien kilt l-irmied bħal ħobż, u
ħallat ix-xorb tiegħi mal-biki,
10 Minħabba d-dagħdigħa u l-għadab
tiegħek: għax inti rfajtni, u mbagħad
tlaqtni.
11 Jiemi huma bħal dell li jgħib; u jien
niexef bħal ħaxix.
12 Iżda int, o Mulej, tibqa' għal
dejjem; u t-tifkira tiegħek tibqa' minn
nisel għal nisel.
13 Int tqum, u jkollok ħniena minn
Sijon: għax iż-żmien li tħenn għaliha, iva,
iż-żmien imwaqqat, wasal.
14 Għax il-qaddejja tiegħek igħożżu
l-ġebel tagħha, u tiġihom ħasra mit-trab
tagħha.
15 Hekk il-ġnus jibżgħu minn isem il-
Mulej, u s-slaten kollha ta' l-art il-glorja
tiegħek,
16 Meta l-Mulej jarġa' jibni lil Sijon,
jidher fil-glorja tiegħu.
17 U jisma' t-talb tal-mitluqin, u ma
jistmellx it-talba tagħhom.
18 Dan jinkiteb għan-nisel li għad irid
jiġi: u l-poplu li għad jinħalaq ifaħħar il-
Mulej.
19 Għax hu xiref mill-għoli tas-
santwarju tiegħu; mis-sema ttawwal il-
Mulej lejn l-art;
20 Biex jisma' t-tnehid ta' l-ilsir, biex
jeħles lil dawk li huma ikkundannati
għall-mewt;
21 Biex ixandar isem il-Mulej f'Sijon,
u t-tifħir tiegħu f'Ġerusalem;
22 Meta l-popli jinġemgħu flimkien, u
s-saltniet, biex jaqdu l-Mulej.
23 Dgħajjifli saħti f'nofs ta' triq;
qassarli jiemi.
24 Għidt jien: O Alla tiegħi, teħodnix
f'nofs jiemi: sninek huma minn nisel għal
nisel.
25 Mill-qedem int qegħidt is-sisien ta'
l-art: u s-smewwiet huma xogħol idejk.

26 Huma jintemmu, iżda int tibqa': iva,
huma lkoll jiqdiemu, bħal libsa tbiddil-
hom, u huma jitbiddlu:
27 Iżda int li int tibqa': u sninek
m'għandhomx tmiem.
28 Ulied il-qaddejja tiegħek jibqgħu,
u n-nisel tagħhom jibqa' għal dejjem
quddiemek.

*Salm ta' David*

**103** Bierek il-Mulej, o ruħ tiegħi: u
kulma hu ġo fija jbierek l-isem
imqaddes tiegħu.
2 Bierek il-Mulej, o ruħ tiegħi, u la
tinsiex il-beneficċji kollha tiegħu:
3 Hu li jaħfer dnubietek kollha; hu li
jfejjaq mardijietek kollha;
4 Hu jifdi lil ħajtek mill-ħofra; hu
jinkurunak bit-tjieba u l-ħniena.
5 Hu jxabba' lil ħalqek bil-ġid; biex
b'hekk żgħożitek tiġġedded bħal ta' l-
ajkla.
6 Il-Mulej jagħmel is-sewwa, u l-ħaqq
ma' dawk kollha li huma maħqurin.
7 Hu għarraf triqatu lil Mosè, u l-
egħmejjel tiegħu lil ulied Iżrael.
8 Il-Mulej ħanin u twajjeb, u bil-mod
biex jagħdab, u ta' tjieba kbira.
9 Mhux dejjem jitlewwem magħna; u
lanqas jitgħaddab għal dejjem.
10 Ma mexiex magħna skond
dnubietna; u lanqas ħallasna skond
ħżunitna.
11 Għax daqskemm is-smewwiet huma
'l fuq mill-art, daqshekk hi kbira t-tjieba
tiegħu għal dawk li jibżgħu minnu.
12 Daqskemm il-Lvant hu mbiegħed
mill-punent, hekk hu jbiegħed ħtijietna
minna.
13 Bħalma missier tiġih ħniena minn
uliedu, hekk il-Mulej tiġih ħniena minn
dawk li jibżgħu minnu.
14 Għax hu jaf kif aħna magħmulin;
hu jiftakar li aħna trab.
15 Jiem il-bniedem huma bħal ħaxix:
bħal fjur tar-raba', hekk jikber.
16 Għax żiffa tgħaddi minn fuqu, u
jintemm; u fejn kien ħadd ma jagħrfu
aktar.
17 Iżda t-tjieba tal-Mulej hi għal dejjem
ta' dejjem ma' dawk li għandhom il-biża'
tiegħu, u l-ħaqq tiegħu ma' wlied ulied-
hom.
18 Ma' dawk kollha li jħarsu r-rabta
tiegħu, u dawk li jiftakru fil-preċetti tiegħu
biex iħarsuhom.
19 Il-Mulej fis-smewwiet waqqaf it-
tron tiegħu, u s-saltna tiegħu fuq kollox
taħkem.
20 Bierku l-Mulej, intom l-anġli tiegħu,
setgħana u qawwija, li tagħmlu dak li
jgħid, billi tisimgħu leħen il-kelma tiegħu.
21 Bierku l-Mulej, intom ilkoll l-
eżerċti tiegħu, intom li tagħmlu r-rieda
tiegħu.
22 Bierku l-Mulej, intom ilkoll l-
egħmejjel tiegħu fin-naħat kollha tas-
saltna tiegħu: bierek il-Mulej, o ruħ
tiegħi!

**104** Bierek il-Mulej, ruħ tiegħi! O
Mulej, Alla tiegħi, int kbir wisq;
int imlibbes bil-ġieh u l-maestà.
2 Int miksi bid-dawl bħal b'mantell;
int frixt is-smewwiet bħal purtiera:
3 Hu jqiegħed it-travi tal-kmamar għol-
ja tiegħu fl-ilmijiet: jagħmel is-sħab il-
mirkeb tiegħu: hu jirkeb fuq ġwienaħ ir-
riħ:
4 Hu jagħmel l-irjieħ il-messaġġiera
tiegħu: il-ministri tiegħu ilsna tan-nar.
5 Hu waqqaf l-art fuq is-sisien tagħha:
hi ma titħarrek qatt u qatt.
6 Int ksejtha bl-ibħra bħal b'libsa: l-
ilmijiet waqfu fuq il-muntanji.
7 Maċ-ċanfira tiegħek ħarbu; mal-ħoss
tar-ragħad tiegħek ħarbu mwerwrin.
8 Telgħu l-muntanji: iżda niżlu l-
widien fil-post li ħejjejtilhom.
9 Tarf għamiltilhom li ma jistgħux
jaqbżuh; biex ma jerġgħux igħattu l-art.
10 Hu jibgħat l-egħjun fil-widien, li
jiġru qalb il-muntanji.
11 Jisqu lil kull bhima tar-raba': il-
ħmir salvaġġi jaqtgħu l-għatx tagħhom.
12 Ħdejhom it-tjur ta' l-ajru għandhom
il-bejtiet tagħhom: minn bejn il-friegħi
jgħannu.
13 Isaqqi l-muntanji mill-għorof
tiegħu: l-art imxabba' bil-frott ta' l-
egħmejjel tiegħek.
14 Ikabbar il-ħdura għall-bhejjem, u
ħxejjex biex jinqeda bihom il-bniedem;
biex joħroġ il-ħobż mill-art;
15 U nbid li jagħmel qalb il-bniedem
ferħana, u żejt biex isebbaħlu wiċċu, u
ħobż li jsaħħaħ qalb il-bniedem.
16 Is-siġar tal-Mulej mhumiex għatxana,
iċ-ċedri tal-Libanu li hu ħawwel;
17 Fejn l-agħsafar jagħmlu l-bejtiet
tagħhom: il-laqlaq jagħmel daru fis-siġar
taċ-ċipress.
18 Il-għoljiet huma l-kenn għall-
mogħoż salvaġġi; u l-blat għall-fniek.
19 Hu għamel il-qamar għall-istaġuni;
ix-xemx taf meta tinżel.
20 Int titfa' d-dlam, u jsir il-lejl: fih
il-bhejjem kollha tal-masġar joħorġu
jiġġerrew.
21 Il-frieħ ta' l-iljuni jgargru għall-priża
tagħhom, u jfittxu l-ikel tagħhom min-
għand Alla.
22 Titla' x-xemx, u jinġabru, u jimteddu
fl-egħrien tagħhom.
23 Imur il-bniedem għax-xogħol u
għall-ħidma tiegħu sa filgħaxija.
24 O Mulej, kemm huma kotrana l-

egħmejjel tiegħek. Bil-għerf għamilthom kollha int: l-art mimlija bil-ġid tiegħek.

25 Bħalma hu dal-baħar kbir u wiesa', fejn hemm ħlejjaq jimirħu li ma jingħaddux, bhejjem żgħar u kbar.

26 Hemm imorru l-iġfna: hemm qiegħed dak il-Levjatan, li int għamilt biex jimraħ fih.

27 Dawn kollha jridu minnek; biex int tagħtihom l-ikel tagħhom f'ħinu.

28 Dak li int tagħtihom, huma jlaqqtu: int tiftaħ idek, u huma jimtlew b'ikel tajjeb.

29 Int taħbi wiċċek, u huma jitħawdu: int tneħħilhom nifishom, u huma jmutu, u jerġgħu lura lejn it-trab tagħhom.

30 Int tibgħat l-ispirtu tiegħek, u huma jinħolqu: u int iġġedded wiċċ l-art.

31 Il-glorja tal-Mulej iddum għal dejjem: il-Mulej jifraħ bl-egħmejjel tiegħu.

32 Hu jħares lejn l-art, u hi titheżheż; hu jmiss il-għoljiet, u huma jdaħħnu.

33 Ngħanni lill-Mulej kemm indum ħaj: ngħanni tifħir lil Alla tiegħi kemm indum ħaj.

34 Ħa togħġbu l-meditazzjoni tiegħi! Nithenna fil-Mulej!

35 Ħa jintemmu l-midinbin mill-art; u ħalli l-ħżiena ma jibqgħux iżjed! Bierek il-Mulej, o ruħi. Faħħru l-Mulej!

**105** Faħħru l-Mulej! sejħu l-isem tiegħu: għarrfu l-egħmejjel tiegħu fost il-popli.

2 Għannulu, għannulu salmi: aħsbu fuq l-egħmejjel tal-għaġeb tiegħu.

3 Ftaħru bl-isem qaddis tiegħu: ħa tifraħ il-qalb ta' dawk li jfittxu l-Mulej.

4 Fittxu l-Mulej, u l-qawwa tiegħu: fittxu 'l wiċċu għal dejjem.

5 Ftakru fl-egħmejjel tal-għaġeb li għamel; l-egħġubijiet tiegħu, u l-ġudizzji ta' fommu;

6 O nisel Abraham il-qaddej tiegħu, o wlied Ġakobb il-maħturin tiegħu.

7 Hu l-Mulej, Alla tagħna: il-ġudizzji tiegħu huma fl-art kollha.

8 Hu jiftakar fir-rabta tiegħu għal dejjem, fil-kelma li ta għal elf nisel,

9 Ir-rabta li għamel ma' Abraham, u l-ħalfa tiegħu 'l Iżakk.

10 Imbagħad wettaqha 'l Ġakobb b'liġi, u 'l Iżrael b'rabta għal dejjem.

11 Billi qal: Lilek nagħti l-art ta' Kangħan, bħala sehem tal-wirt tagħkom:

12 Meta kontu għadkom ftit fil-għadd; iva, ftit wisq, u barranin fiha,

13 U kienu jiġġerrew minn ġens għal ġens, minn saltna għal għand poplu ieħor;

14 Hu ma ħalla 'l ħadd jaħqarhom: iva, hu ċanfar slaten minħabba fihom;

15 Billi qal: La tmissux il-midlukin tiegħi, u la tagħmlux ħsara lill-profeti tiegħi.

16 Barra minn dan ried li fuq l-art jaqa' l-ġuħ: hu qerdilhom il-ħobż ta' kuljum.

17 Bagħat qabilhom raġel, 'il Ġużepp, li nbiegħ bħal ilsir:

18 Lil dan saqajh rabtulu bil-ktajjen; kien imdawwar bil-ħadid:

19 Sakemm il-kelma tiegħu seħħet; il-kelma tal-Mulej, fil-prova, ħarġitu rebbieħ.

20 Is-sultan bagħat iħollu; il-ħakem tal-popli bagħat jeħilsu.

21 Għamlu sid ta' daru, u ħakem ta' ġidu kollu:

22 Biex jikkorreġi lill-kbarat tiegħu; u jgħallem il-għerf lix-xjuħ tiegħu.

23 Iżrael ukoll niżel fl-Eġittu; u Ġakobb għiex barrani fl-art ta' Ħam.

24 U żied qatigħ il-poplu tiegħu; u għamilhom qawwijin aktar mill-egħdewwa tagħhom.

25 Dawwar qalbhom biex jobogħdu l-poplu tiegħu, biex bil-qerq jimxu mal-qaddejja tiegħu.

26 Bagħat lil Mosè l-qaddej tiegħu; u 'l Arun li kien għażel.

27 Huma wrew l-egħġubijiet tiegħu fosthom, u ħwejjeġ tal-għaġeb fl-art ta' Ħam.

28 Bagħat id-dlam, u dalam; madankollu ma qagħdux għal kelmtu.

29 F'demm bidel l-ilmijiet tagħhom, u qatel il-ħut tagħhom.

30 Arthom imtliet biż-żrinġijiet, li daħlu sa ġol-kmamar tas-slaten tagħhom.

31 Hu tkellem, u ġew qtajja ta' dubbien, u nemus f'arthom kollha.

32 Flok xita bagħtilhom silġ, fjammi ta' nirien fuq arthom.

33 Qered id-dwieli tagħhom, u s-siġar tat-tin tagħhom; u kisser is-siġar t'arthom.

34 Tkellem, u ġew il-ġradijiet: ġradijiet żgħar li ħadd ma jgħoddhom.

35 U belgħu l-ħaxix kollu t'arthom, u kielu l-frott tar-raba' tagħhom.

36 Qatel l-ulied il-kbar kollha t'arthom, l-ewwel kollha ta' saħħithom.

37 Hu ħariġhom ukoll bid-deheb u bil-fidda: u ma kienx hemm wieħed għajjien fost it-tribujiet tagħhom.

38 L-Eġittu feraħ meta telqu: għax il-biża' tagħhom kien waqa' fuqhom.

39 Firex sħaba biex tgħattihom; u nar biex jagħti d-dawl bil-lejl.

40 Il-poplu talab, u bagħtilhom is-summien, u xebbagħhom bil-ħobż tas-sema.

41 Xaqqaq il-blat, u ħareġ gelgul ta' ilma, u l-ilma ġera f'imkejjen niexfa bħal xmara.

42 Għax ftakar fil-wegħda mqaddsa tiegħu, u f'Abraham il-qaddej tiegħu.

43 U ħareġ il-poplu tiegħu bil-ferħ, u l-maħturin tiegħu b'agħjat ta' ferħ.

44 U tahom artijiet il-ġnus: u wirtu x-xogħol tal-popli;

45 Biex iħarsu l-istatuti tiegħu, u
jżommu l-liġijiet tiegħu. Faħħru l-Mulej!

**106** Faħħru l-Mulej! Roddu ħajr lill-
Mulej; għax hu tajjeb: għax
it-tjieba tiegħu ddum għal dejjem.
2 Min jista' jsemmi l-egħmejjel kbar
tal-Mulej? Min jista' jxandar t-tifħir
tiegħu kollu?
3 Henjin dawk li jħarsu l-ħaqq, u dak
li jagħmel is-sewwa f'kull żmien.
4 Ftakar fija, o Mulej, skond l-imħabba
li għandek għall-poplu tiegħek: żurni bis-
salvazzjoni tiegħek;
5 Biex nara l-ġid tal-maħturin tiegħek,
biex nifraħ bil-ferħ ta' ġensek, u niftaħar
bil-wirt tiegħek.
6 Aħna u missirijietna dnibna, għamilna
l-ħażen, imxejna bil-qerq.
7 Missirijietna ma għarfux l-egħġubi-
jiet tiegħek fl-Eġittu; ma ftakrux fit-tjieba
kbira tiegħek; iżda irvellaw ħdejn il-
baħar, iva, ħdejn il-baħar l-Aħmar.
8 Madankollu hu salvahom minħabba
ismu, biex juri l-qawwa tiegħu.
9 Ċanfar ukoll il-baħar l-Aħmar, u dan
nixef; u għaddiehom minn qiegħ il-baħar,
qisu mid-deżert.
10 U hekk salvahom minn id dak li kien
jobgħodhom, u fdiehom minn id il-għadu.
11 U l-ilmijiet għattew l-egħdewwa
tagħhom: wieħed minnhom ma baqax.
12 Imbagħad emmnu fi kliemu; u
għannewlu għana ta' tifħir.
13 Insew malajr l-egħmejjel tiegħu; ma
stennewx iseħħ il-ħsieb tiegħu.
14 Iżda fid-deżert imtlew b'xewqat
imħeġġa, u ġarrbu lil Alla fid-deżert.
15 U tahom li talbu; iżda bagħtilhom
marda ta' nxufija fosthom.
16 Għeru wkoll għal Mosè fil-kamp, u
għal Arun il-qaddis tal-Mulej.
17 L-art infetħet u belgħet lil Datan, u
radmet lil Abiram u lill-ġemgħa tiegħu.
18 Xegħel nar fil-ġemgħa tagħhom; il-
fjamma ħarqet il-ħżiena.
19 Għamlu għoġol f'Ħoreb, u qiemu
xbieha ta' metall imdewweb.
20 Hekk bidlu l-glorja tagħhom fi
xbieha ta' gendus li jiekol il-ħaxix.
21 U nsew lil Alla s-salvatur tagħhom,
li għamel ħwejjeġ kbar fl-Eġittu;
22 Ħwejjeġ tal-għaġeb fl-art ta' Ħam,
u ħwejjeġ tal-biża' ħdejn il-baħar l-
Aħmar.
23 Għalhekk qal li jeqridhom, li kieku
Mosè l-maħtur tiegħu ma waqafx fis-selħa
quddiemu biex iberrdu, ħalli ma jeqrid-
homx.
24 Iva, huma maqdru l-art ħelwa, ma
emmnux fil-kelma tiegħu:
25 Iżda qagħdu jgemgmu fit-tined
tagħhom, u ma ridux jisimgħu leħen
il-Mulej.
26 Għalhekk rafa' idu kontra tagħhom,
biex jeqridhom fid-deżert:
27 U biex nisilhom ukoll jixxerred fost
il-ġnus, u jferrixhom ma' l-artijiet.
28 Huma ngħaqdu wkoll ma' Bagħal-
Pegħor, u kielu mis-sagrifiċċji offruti lill-
mejtin.
29 B'hekk għaddbu lill-Mulej bl-
egħmejjel tagħhom: u ġiet qerda fuqhom.
30 Imbagħad qam Fineħas, u ndaħal
hu: u hekk il-qerda waqfet.
31 U dan intgħaddlu b'ħaqq, minn
nisel għal nisel, għal dejjem.
32 Għaddbuh ukoll ħdejn l-ilmijiet ta'
Meriba, u Mosè ġie fil-għali minħabba
fihom:
33 Għax ġarrbu l-ispirtu tiegħu, hekk
li tkellem b'xofftejh bla ħsieb.
34 Huma ma qerdux il-popli, kif
ordnalhom il-Mulej.
35 Tħalltu mal-ġnus, u tgħallmu d-
drawwiet tagħhom.
36 U qdew lill-idoli tagħhom: u kienu
nassa għalihom.
37 Iva, huma issagrifikaw lis-subjien u
lill-bniet tagħhom lix-xjaten,
38 U xerrdu demm innoċenti, id-demm
tas-subjien u tal-bniet tagħhom, u issag-
rifikaw lill-idoli ta' Kangħan: u l-art
tniġġset bid-dmija.
39 Hekk tniġġsu bl-egħmil tagħhom,
u żnew bl-imġiba tagħhom stess.
40 Għalhekk għadab Alla inxtegħel
għall-poplu tiegħu, hekk li stmell lill-istess
wirtu.
41 U tahom f'idejn il-ġnus; u dawk li
bagħduhom ħakmuhom.
42 L-egħdewwa tagħhom ukoll ħaqru-
hom, u kellhom jumiljaw ruħhom taħt idej-
hom.
43 Ħafna drabi ħelishom; iżda huma
ipprovokawh bil-fehma tagħhom, u ġġarrfu
minħabba l-ħażen tagħhom.
44 Madankollu, hu ħares lejn in-niket
tagħhom, xħin sama' t-tnehid tagħhom:
45 U ftakar fir-rabta tiegħu magħhom,
u sogħobbih skond il-kobor tat-tjieba
tiegħu.
46 Għamel ukoll li jsibu l-ħniena ta'
dawk kollha li kienu jassruhom.
47 Salvana, o Mulej, Alla tagħna, u
iġmagħna minn fost il-ġnus, biex inroddu
ħajr lill-isem qaddis tiegħek, u biex niftaħru
bit-tifħir tiegħek.
48 Imbierek il-Mulej, Alla ta' Iżrael,
minn dejjem għal dejjem! U ħa jgħid il-
poplu kollu: Amen! Faħħru l-Mulej!

**107** Roddu ħajr lill-Mulej, għax hu
tajjeb: għax it-tjieba tiegħu ddum
għal dejjem.
2 Ħa jgħidu hekk dawk il-mifdijin tal-
Mulej, li hu fdiehom minn id il-għadu;
3 U ġabarhom mill-arijiet, mil-lvant, u

mill-punent, mit-tramuntana, u min-
nofsinhar.
4 Huma kienu jiġġerrew fid-deżert fi
triqat disabitati; huma ma sabu l-ebda
belt fejn jgħammru.
5 Bil-ġuħ u bil-għatx, ruħhom iddgħaj-
fet fihom.
6 Imbagħad għajtu lill-Mulej fil-hemm
tagħhom, u ħelishom mid-dwejjaq.
7 U mexxiehom fit-triq it-tajba, biex
imorru f'belt fejn jistgħu jgħammru.
8 O li kienu l-bnedmin ifaħħru lill-
Mulej għat-tjieba tiegħu, u għall-egħmejjel
tal-għaġeb tiegħu ma' wlied il-bnedmin!
9 Għaliex hu jxabba' r-ruħ għatxana, u
jimla r-ruħ imġewħa bil-ġid.
10 Kien hemm x'uħud li kienu fid-
dlam u fid-dell tal-mewt, miżmuma
fil-għaks u fil-ħadid;
11 Għax qamu kontra kelmet il-Mulej,
u iddisprezzaw il-ħsieb tal-Għoli.
12 Għalhekk baxxa qalbhom b'xogħol
iebes; waqgħu, u ma kien hemm ħadd min
igħinhom.
13 Imbagħad sejħu lill-Mulej fil-hemm
tagħhom, u ħelishom mid-dwejjaq tagħ-
hom.
14 Ħariġhom mid-dlam u mid-dell
tal-mewt, u kisser il-ktajjen tagħhom.
15 O li kienu l-bnedmin ifaħħru lill-
Mulej għat-tjieba tiegħu, u għall-egħmejjel
tal-għaġeb tiegħu ma' wlied il-bnedmin!
16 Għax hu kisser il-bibien tal-bronż, u
qasam l-istaneg tal-ħadid.
17 X'uħud kienu boloh minħabba l-
imġiba ħażina tagħhom; u minħabba
ħżunithom sofrew.
18 Ruħhom kienet tistmell kull ikel;
u kienu qorbu sa wara bwieb il-mewt.
19 Imbagħad sejħu lill-Mulej fid-
dwejjaq tagħhom, u hu salvahom fil-hemm
tagħhom.
20 Bagħat kelmtu, u fejjaqhom, u
ħelishom mit-telfien tagħhom.
21 O li kienu l-bnedmin ifaħħru l-Mulej
għat-tjieba tiegħu, u għall-egħmejjel tal-
għaġeb tiegħu lil ulied il-bnedmin!
22 U joffru sagrifiċċji ta' radd il-ħajr, u
jxandru l-egħmejjel tiegħu bil-ferħ!
23 Dawk li jbaħħru fuq l-iġfna, u dawk
li jinnegozjaw fuq l-ibħra bla tarf,
24 Dawn jaraw l-egħmejjel tal-Mulej, u
l-egħġubijiet tiegħu f'qiegħ il-baħar.
25 Għax hu jordna, u jqajjem riefnu, li
jqanqal l-imwieġ tal-baħar.
26 Jogħlew sas-sema, u jerġgħu jinżlu
fil-qiegħ; ruħhom iddub bil-biża'.
27 Jinqalbu 'l hemm, u jixxenglu 'l
hawn, bħal raġel fis-sakra, u ma jafux x'se
jagħmlu.
28 Imbagħad isejħu lill-Mulej fid-
dwejjaq tagħhom, u joħroġhom mill-
hemm tagħhom.
29 Iraqqad it-tempesta, u jieqfu l-
imwieġ tal-baħar.
30 Imbagħad jifirħu għax l-imwieġ
raqdu; u hu jġibhom fil-port mixtieq
tagħhom.
31 O li kienu l-bnedmin ifaħħru l-Mulej
għat-tjieba tiegħu, u għall-egħmejjel tal-
għaġeb tiegħu lil ulied il-bnedmin!
32 Ħa jgħolluh ukoll fil-ġemgħa tal-
poplu, u fil-laqgħat tax-xjuħ ifaħħruh!
33 Hu jbiddel ix-xmajjar f'deżert, u
n-nixxigħat ta' l-ilma f'art niexfa;
34 Art għammiela f'art mielħa, min-
ħabba l-ħażen ta' dawk li jgħixu fiha.
35 Ibiddel id-deżert f'għadira ilma, u
art niexfa f'nixxigħat ta' ilma.
36 Hemm lill-imġewħin jagħtihom fejn
igħammru, u huma jibnu belt fejn igħixu.
37 U jiżirgħu r-raba', u jħawlu d-
dwieli, li jagħtu ħafna frott.
38 Hu jberikhom ukoll, hekk li joktru
ħafna, u ma jħallix il-bhejjem tagħhom
jonqsu,
39 Wara li jonqsu, umiljati mill-
oppressjoni, u mill-għali, u mill-hemm,
40 Hu jixħet it-tmaqdir fuq il-kbarat, u
jitlaqhom jiġġerew fid-deżert, fejn
m'hemmx triqat.
41 Iżda hu jarfa' l-imsejken mill-hemm,
u jkattarlu l-familji bħal merħla.
42 It-tajbin jaraw dan, u jifirħu: u
l-ħżiena kollha jagħlqu ħalqhom.
43 Min hu għaref ħa jieħu ħsieb ta'
dawn il-ħwejjeġ; ħa jifhem it-tjieba tal-
Mulej.

*Għanja jew Salm ta' David.*

**108** O Alla, qalbi sħiħa; jien ngħanni,
iva, ngħanni salmi, imqar bil-
glorja tiegħi.
2 Qum, o arpa u ċetra: jien ukoll inqum
kmieni.
3 Jien infaħħrek, o Mulej, fost il-popli:
u ngħannilek tifħir fost il-ġnus.
4 Għax it-tjieba tiegħek m'ogħla s-
smewwiet: u l-fedeltà tiegħek tilħaq sa
s-sħab.
5 Ogħla, o Alla, 'il fuq mis-smewwiet:
ħa tiddi l-glorja tiegħek fuq l-art kollha;
6 Biex jinħelsu l-egħżież tiegħek:
salvana bil-leminija tiegħek, u weġibni.
7 Alla tkellem fil-qdusija tiegħu: jien
nifraħ, jien naqsam f'iħsma lil Sekem, u
minn wied Sukkot nagħmel oqsma.
8 Tiegħi Gilgħad; Manasse tiegħi
wkoll; Efrajm l-elmu ta' rasi; Ġuda x-
xettru tiegħi.
9 Mowab, il-lenbija fejn ninħasel; fuq
Edom nitfa' l-qorq tiegħi; fuq Filistja
nagħmel rebħa.
10 Min iġibni fil-belt bis-swar? Min
se jdaħħalni f'Edom?
11 Mhux int, o Alla, li warrabtna, u
m'għadikx, o Alla, toħroġ ma' l-eżerċti
tagħna?

12 Għina kontra l-għadu tagħna:
għax ma tiswa xejn il-għajnuna tal-bnie-
dem.
13 Bil-għajnuna t'Alla nkunu qalbenin:
għax hu jgħaffeġ l-egħdewwa tagħna.

*Għall-mexxej tal-kor. Salm ta' David.*

109 O Alla tat-tifħir tiegħi, la tibqax
sieket;
2 Għax fomm il-ħażin, u fomm il-
qarrieq huma miftuħin kontra tiegħi:
tkellmu fuqi b'ilsien giddieb.
3 Huma dawruni bi kliem ta' mibegħda;
u għal xejn b'xejn ħaduha kontra tiegħi.
4 Għalkemm ħabbejthom, saru l-
egħdewwa tiegħi, imqar waqt li jien nitlob
għalihom.
5 Huma ħallsuni bid-deni għall-ġid, u
bil-mibegħda għall-imħabba tiegħi.
6 Qegħidlu raġel ħażin fuqu: u ħalli 'l
Satana joqgħod fuq leminu.
7 Meta jsir ħaqq minnu, ħa jkun
ikkundannat: u ħalli t-talba tiegħu ssir
dnub.
8 Ħa jiqsaru jiemu; u ħalli ieħor jieħu
xogħlu.
9 Ħalli wliedu jkunu bla missier, u
martu armla.
10 Ħalli wliedu jiġġerrew dejjem, u
jittalbu: ħa jfittxu ħobżhom 'il bogħod
mill-art imħarbta tagħhom.
11 Ħalli min sielu jaqbadlu kulma
għandu; u ħalli l-barrani jaħtaflu x-
xogħol kollu tiegħu.
12 Ħalli ħadd ma tiġih ħniena minnu:
lanqas ħadd min jieħu ħsieb uliedu bla
missier.
13 Ħalli nislu jinqata' barra darba għal
dejjem: u fin-nisel li jiġi wara ħa jitħassar
isimhom.
14 Ħalli l-ħażen ta' missirijietu jkun
mfakkar lill-Mulej; u ħalli dnub ommu
ma jitħassarx.
15 Ħalli jkunu quddiem il-Mulej
kuljum, biex jeqred it-tifkira tagħhom
minn fuq l-art.
16 Għax ma ftakarx juri ħniena, iżda
ħaqar l-imsejken u l-fqir, biex joqtol imqar
lil min hu qalbu maqsuma.
17 Billi kien iħobb jisħet, ħalli s-saħta
tiġi fuqu: billi ma kienx iħobb il-barka,
ħalli l-barka titbiegħed minnu.
18 Billi kien ixidd is-saħta bħal libsa,
ħa jidħol is-sħit ġo fih bħall-ilma, u bħaż-
żejt f'għadmu!
19 Ħa tkunlu bħal-libsa ta' fuqu, u
bħala ħżiem li bih kuljum imħażżem!
20 Ħa jkun dan il-ħlas ta' l-egħdewwa
tiegħi mill-Mulej, u ta' dawk li jitkellmu
ħażin fuq ruħi.
21 Iżda int, Mulej Sidi, aqbeż għalija,
f'ġieh ismek: għax kbira l-imħabba
tiegħek, ifdini!
22 Għax jien imsejken u fqajjar, u qalbi
muġugħa ġewwa fija.
23 Jien għaddej bħad-dell meta jitwal:
jien mitfugħ 'il fuq u l-isfel bħal ġrad.
24 Irkobbtejja għajjiena minħabba s-
sawm; u ġismi jinxef u jogħlob.
25 Jien sirt ukoll tad-daħk għalihom:
xħin jarawni jċaqalqu rashom.
26 Għinni, o Mulej, Alla tiegħi: salvani
skond it-tjieba tiegħek.
27 Ħa jkunu jafu li dan egħmil idek;
li int, o Mulej, għamilt dan.
28 Ħa jisħtu, iżda int bierek: xħin
iqumu, ħa jistħu; iżda ħa jifraħ il-qaddej
tiegħek.
29 Ħalli l-avversarji tiegħi jinksew bil-
għajb, u ħa jitkebbu bil-mistħija, bħal
b'mantar.
30 Jien niżżiħajr ħafna l-Mulej b'fom-
mi; iva, infaħħru fost ġemgħa kbira.
31 Għax hu joqgħod fuq il-lemin tal-
fqajjar, biex isalvah minn dawk li jikkun-
dannawh għall-mewt.

*Salm ta' David.*

110 Il-Mulej igħid lil Sidi: Oqgħod
fuq il-lemin tiegħi, sama nqiegħed
l-egħdewwa tiegħek mirfes taħt riġlejk.
2 Il-Mulej jibgħat ix-xettru tal-qawwa
tiegħek minn Sijon: aħkem int f'nofs
l-egħdewwa tiegħek!
3 Il-poplu tiegħek minn rajh joffri lilu
nnifsu f'dak il-jum li fih int tmexxi l-
eżerċtu tiegħek fuq il-għoljiet imqaddsa.
Minn ġuf is-sebħ, bħan-nida, żgħożitek
tiġi għandek.
4 Ħalef Alla, u ma jisgħobx bih: int
qassis għal dejjem skond l-ordni ta'
Melkisidek.
5 Il-Mulej, fuq in-naħa tal-leminija
tiegħek, ikisser lis-slaten f'jum il-għadab
tiegħu.
6 Jagħmel ħaqq mill-ġnus. Jimla kull-
imkien bl-iġsma mejta: ifarrak l-irjus fil-
wesgħa kollha ta' l-art.
7 Jixrob mill-wied li hemm mat-triq;
għalhekk jarfa' 'l fuq rasu.

111 Faħħru l-Mulej! Inrodd ħajr lill-
Mulej b'qalbi kollha, fil-laqgħa
tat-tajbin, u fil-ġemgħa.
2 L-egħmejjel tal-Mulej huma kbar,
imfittxin minn dawk kollha li jitgħaxxqu
bihom.
3 Egħmilu hu ta' ġieh u ta' glorja: u
l-ħaqq tiegħu jibqa' għal dejjem.
4 Għamel egħġubijietu biex ikunu
mfakkra: il-Mulej ħanin u kollu
mogħdrija.
5 Ta l-għajxien lil dawk li jibżgħu
minnu: hu ma jinsa qatt ir-rabta tiegħu.
6 Wera lill-poplu tiegħu l-qawwa ta'

l-egħmejjel tiegħu, billi tahom il-wirt
tal-ġnus.
7 Tas-sewwa u tal-ħaqq egħmejjel
idejh; il-preċetti tiegħu kollha ta' min
joqgħod fuqhom.
8 Jibqgħu mwettqa għal dejjem ta'
dejjem: magħmulin bis-sewwa u bid-dritt.
9 Bagħat il-fidwa lill-poplu tiegħu:
wettaq għal dejjem ir-rabta tiegħu. Qaddis
u tal-biża' hu ismu!
10 Il-bidu tal-għerf hu l-biża' tal-Mulej:
bil-għaqal huma dawk li jħarsu l-kmanda-
menti tiegħu: it-tifħir tiegħu jibqa' għal
dejjem.

**112** Faħħru l-Mulej. Hieni l-bniedem
li jibża' mill-Mulej, li jitgħaxxaq
ħafna bil-kmandamenti tiegħu.
2 Nislu jkun setgħan fuq l-art: nisel it-
tajbin ikun imbierek.
3 Għana u ġid ikunu f'daru: u l-ħaqq
tiegħu jdum għal dejjem.
4 Dawl fid-dlam ifeġġ għat-tajbin: il-
Mulej ħanin, u kollu mogħdrija, u tal-ħaqq.
5 Raġel tajjeb iħenn, u jislef: u jmexxi
ħwejġu bil-għaqal.
6 Tassew, hu qatt ma jkun imċaqlaq:
il-ġust jibqa' mfakkar għal dejjem.
7 Hu ma jibżax minn aħbarijiet ħżiena:
qalbu qawwija, u titma fil-Mulej.
8 Qalbu qawwija, ma jibżax, sama
jaqta' xewqtu fuq l-egħdewwa tiegħu.
9 Hu qassam, ta lill-foqra; il-ħaqq
tiegħu jdum għal dejjem, il-qarn tiegħu
merfugħ bil-ġieħ.
10 Il-ħażin dan jarah, u jagħli: iħeżħeż
snienu, u jinfena: xewqet il-ħżiena tibqa'
bla temma.

**113** Faħħru l-Mulej! Faħħru, o
qaddejja tal-Mulej, faħħru isem
il-Mulej.
2 Ikun imbierek isem il-Mulej, minn
issa u għal dejjem!
3 Minn tlugħ ix-xemx sama tinżel,
isem il-Mulej għandu jkun imfaħħar.
4 Il-Mulej għoli fuq il-ġnus kollha, u
l-glorja tiegħu fuq is-smewwiet.
5 Min hu bħall-Mulej, Alla tagħna, li
qiegħed fuq it-tron fil-għoli,
6 Li jħares 'l isfel biex jara il-ħwejjeġ li
huma fis-smewwiet, u fuq l-art!
7 Hu jqajjem l-imsejken mit-trab; u
jarfa' lill-fqajjar mill-miżbla;
8 Biex iqiegħdu mal-kbarat, iva, mal-
kbarat tal-poplu tiegħu.
9 Iżomm f'darha l-mara ħawlija,
jagħmilha omm ferħana b'uliedha. Faħħru
l-Mulej!

**114** Meta Iżrael ħareġ mill-Eġittu,
dar Ġakobb minn poplu ta' lsien
barrani;
2 Ġuda sar is-santwarju tiegħu, u
Iżrael is-saltna tiegħu.
3 Il-baħar ra dan, u ħarab: il-Ġurdan
raġa' lura.
4 Il-muntanji qabżu bħal kbiex, u l-
għoljiet iż-żgħar bħal ħrief.
5 X'ħassejt, o baħar, biex ħrabt? U int,
Ġurdan, għaliex erġajt lura?
6 U intom muntanji, għaliex qbiżtu
bħal kbiex; u intom għoljiet żgħar bħal
ħrief?
7 Triegħed, art, quddiem is-Sid,
quddiem Alla ta' Ġakobb;
8 Li jbiddel il-blat f'għadira ilma, u
ż-żniet f'għajn ta' l-ilma.

**115** Mhux lilna, o Mulej, mhux lilna,
iżda lil ismek agħti glorja, għat-
tjieba tiegħek, u għall-fedeltà tiegħek.
2 Għaliex il-ġnus għandhom igħidu:
Fejnu issa Alla tagħhom?
3 Iżda Alla tagħna hu fis-smewwiet: hu
jagħmel kulma jogħġbu.
4 L-idoli tagħhom huma fidda u deheb,
xogħol idejn il-bniedem.
5 Huma għandhom fomm, iżda ma
jitkellmux; għajnejn għandhom, iżda ma
jarawx:
6 Widnejn għandhom, iżda ma jisim-
għux: għandhom l-imnieħer, iżda ma
jxommux:
7 Idejn għandhom, iżda ma jaqbdux
bihom: riġlejn għandhom, iżda ma
jimxux: lanqas jitkellmu minn gerżumit-
hom.
8 Dawk li jagħmluhom huma bħalhom;
hekk ukoll kull min jittama fihom.
9 O Iżrael, ittama fil-Mulej: hu l-
għajnuna tagħhom, u t-tarka tagħhom.
10 O dar ta' Arun, itma fil-Mulej: hu
l-għajnuna tagħhom, u t-tarka tagħ-
hom.
11 Intom li tibżgħu mill-Mulej, ittamaw
fil-Mulej: hu l-għajnuna tagħhom u t-
tarka tagħhom.
12 Il-Mulej ħa ħsiebna: iberikna;
ibierek dar Iżrael u jbierek dar Arun.
13 Hu jbierek lil dawk li jibżgħu
mill-Mulej, sew żgħar u sew kbar.
14 Il-Mulej ikattarkom iżjed u iżjed,
lilkom u lil uliedkom.
15 Kunu mberkin mill-Mulej, li għamel
is-sema u l-art.
16 Is-sema, imqar is-smewwiet, huma
tal-Mulej: iżda l-art taha lil ulied il-
bnedmin.
17 Il-mejtin ma jfaħħrux il-Mulej,
lanqas dawk li jinżlu fis-skiet.
18 Iżda aħna nbierku l-Mulej min
issa u għal dejjem. Faħħru l-Mulej!

**116** Inħobb il-Mulej, għax hu sama'
leħni, u t-tħannin tiegħi.

2 Għax mejjel widintu lejja, għalhekk
insejjaħlu sama ndum ħaj.
3 Weġgħat tal-mewt dawruni, u d-
dwejjaq ta' saltnet l-imwiet ħakmuni: jien
sibt it-taħbit u l-għali.
4 Imbagħad sejjaħt isem il-Mulej: O
Mulej, nitolbok, eħles 'il ruħi!
5 Ħanin il-Mulej, u ġust; iva, Alla
tagħna hu tal-ħniena.
6 Il-Mulej iħares lil dawk ta' moħħhom
dgħajjef: meta kont magħkus, ħelisni:
7 Arġa' mur fil-mistrieħ tiegħek, o ruħi;
għax il-Mulej għamillek il-ġid.
8 Għax int ħlistli 'l ruħi mill-mewt,
għajnejja mid-dmugħ, u lil riġlejja milli
jitfixklu.
9 Nimxi quddiem il-Mulej fl-art tal-
ħajjin.
10 Emmint, għalhekk tkellimt: jien
kont imdejjaq ħafna.
11 Għidt fil-biża' tiegħi: Il-bnedmin
kollha giddibin.
12 X'se nagħti lill-Mulej għall-beneficċji
kollha li tani?
13 Nieħu l-kalċi tas-salvazzjoni, u
nsejjaħ isem il-Mulej.
14 Il-wegħdiet tiegħi li għamilt lill-
Mulej nagħmilhom issa quddiem il-poplu
tiegħu kollu.
15 Għażiża l-mewt quddiem il-Mulej
tal-fidili tiegħu.
16 O Mulej, tassew li jien il-qaddej
tiegħek; il-qaddej tiegħek, u bin il-
qaddejja tiegħek: int ħallejt l-irbit tiegħi.
17 Noffrilek is-sagrificċju ta' radd
il-ħajr, u nsejjaħ isem il-Mulej.
18 Il-wegħdi tiegħi ntemm lill-Mulej
issa quddiem il-poplu tiegħu kollu,
19 Fil-btieħi ta' dar il-Mulej, f'nofsok,
o Ġerusalem. Faħħru l-Mulej!

**117** Faħħru l-Mulej, o ġnus kollha:
faħħruh, o popli kollha.
2 Għax it-tjieba tiegħu kbira għalina:
il-fedeltà tal-Mulej tibqa' għal dejjem.
Faħħru l-Mulej!

**118** Roddu ħajr lill-Mulej għax hu
tajjeb: għax it-tjieba tiegħu tibqa'
għal dejjem.
2 Ħa jgħid issa Iżrael: It-tjieba tiegħu
tibqa' għal dejjem.
3 Ħa tgħid issa dar Arun: It-tjieba
tiegħu tibqa' għal dejjem.
4 Ħa jgħidu issa dawk li jibżgħu mill-
Mulej: It-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem.
5 Sejjaħt lill-Mulej fid-dwejjaq tiegħi:
il-Mulej semagħni, u qegħidni f'post wiesa'.
6 Il-Mulej qiegħed ma' ġenbi; jien ma
nibżax: x'jista' jagħmilli l-bniedem?
7 Il-Mulej, fost dawk li miegħi jgħinuni:
għalhekk nara xewqti fuq dawk li jobogħ-
duni.
8 Aħjar tistkenn fil-Mulej milli tittama
fil-bniedem.
9 Aħjar tistkenn fil-Mulej milli tittama
fil-kbarat.
10 Il-ġnus kollha dawruni: iżda, f'isem
il-Mulej, negħlibhom.
11 Huma dawruni: iva, huma dawruni:
iżda f'isem il-Mulej negħlibhom.
12 Dawruni bħan-naħal; intfew bħan-
nar tax-xewk: għax f'isem il-Mulej
negħlibhom.
13 Imbuttawni wisq biex naqa': iżda
l-Mulej għenni.
14 Il-Mulej hu l-qawwa u l-għanja
tiegħi; hu sar is-salvazzjoni tiegħi.
15 Agħjat ta' ferħ u ta' rebħ fit-tined
tal-ġusti: il-leminija tal-Mulej uriet
ħwejjeġ ta' ħila.
16 Il-leminija tal-Mulej merfugħa 'l
fuq: il-leminija tal-Mulej għamlet ħwejjeġ
ta' ħila.
17 Jien ma mmutx, iżda nibqa' ħaj, u
nxandar l-egħmejjel tal-Mulej.
18 Il-Mulej ħaqarni bl-aħrax: iżda ma
telaqnix għall-mewt.
19 Iftħuli l-bibien tal-ħaqq: jien nidħol
minnhom, u nfaħħar il-Mulej:
20 Dal-bieb tal-Mulej; il-ġusti jidħlu
minnu.
21 Infaħħrek: għax int weġibtni, u sirt
is-salvazzjoni tiegħi.
22 Il-ġebla li ma ridux il-benneja saret
ras il-għareb.
23 Dan hu xogħol il-Mulej: hu tal-
għaġeb f'għajnejna.
24 Dan hu l-jum li għamel il-Mulej;
nifirħu u nithennew fih.
25 Salvana, nitolbok, o Mulej:
nitolbok, o Mulej, ibgħat issa l-ġid.
26 Imbierek min ġej f'isem il-Mulej:
inbirkukom mid-dar tal-Mulej.
27 Alla hu l-Mulej, hu li tana d-dawl:
Orbtu l-vittima tas-sagrificċju bil-ħbula,
u wassluha sal-qrun ta' l-altar.
28 Int Alla tiegħi, u jien infaħħrek: int
Alla tiegħi, jien lilek inkabbar.
29 Faħħru l-Mulej! għax hu tajjeb:
għax it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem.

*Alef.*

**119** Henjin dawk li triqthom bla
ħtija; li jimxu fil-liġi tal-Mulej.
2 Henjin dawk li jħarsu x-xhidiet
tiegħu, u jfittxuh b'qalbhom kollha.
3 U wkoll ma jagħmlux ħażen: huma
jimxu fit-triqat tiegħu.
4 Inti ikkmandajtna biex inħarsu l-
preċetti tiegħek bir-reqqa.
5 O li kieku triqati kienu dritti biex
iħarsu l-istatuti tiegħek!
6 Imbagħad ma nistħix, meta nħares
il-kmandamenti tiegħek kollha.

7 Infaħħrek b'qalb safja, meta nkun
tgħallimt id-degrieti ġusti tiegħek.
8 Inħares l-istatuti tiegħek: la titlaqnix
għalkollox.

*Bet.*

9 Kif jista' żagħżugħ iżomm triqtu
safja? Billi jħares il-kelma tiegħek.
10 B'qalbi kollha fittixtek: tħallinix
nitbiegħed mill-kmandamenti tiegħek.
11 F'qalbi ħbejt kelmtek, biex ma
nidnibx kontra tiegħek.
12 Imbierek int, o Mulej: għallimni
l-istatuti tiegħek.
13 B'xofftejja jien xandart il-ġudizzji
kollha tiegħek li int tajt b'fommok.
14 Nifraħ fit-triq tax-xhidiet tiegħek,
daqs kieku kelli l-għana kollu.
15 Jien naħseb fuq il-preċetti tiegħek, u
nżomm għajnejja fuq it-triqat tiegħek.
16 Jien nitgħaxxaq bl-istatuti tiegħek:
ma ninsiex kelmtek.

*Gimel.*

17 Imxi tajjeb mal-qaddej tiegħek, biex
nibqa' ħaj, u nħares il-kelma tiegħek.
18 Iftaħli għajnejja, biex nara l-egħġubi-
jiet tal-liġi tiegħek.
19 Barrani jien fuq l-art: taħbix minni
l-kmandamenti tiegħek.
20 Mifnija ruħi l-ħin kollu bix-xewqa
li għandha għal-liġijiet tiegħek.
21 Int iċċanfar il-kburin li huma
misħutin, li jitbiegħdu mill-kmandamenti
tiegħek.
22 Neħħi minn fuqi t-tagħjir u t-
tkasbir, għax jien ħarist ix-xhidiet tiegħek.
23 Imqar meta l-kbarat joqogħdu
jqasqsu fuqi, il-qaddej tiegħek jibqa'
jaħseb fuq l-istatuti tiegħek.
24 Iva, ix-xhidiet tiegħek huma l-
għaxqa u l-kunsilieri tiegħi.

*Dalet.*

25 Ruħi mqabbda ma' l-art: aħjini int
skond kelmtek.
26 Urejtek triqati, u int weġibtni:
għallimni l-istatuti tiegħek.
27 Għallimni nifhem it-triq tal-preċetti
tiegħek; biex nitkellem fuq l-egħġubijiet
tiegħek.
28 Ruħi tinfena minħabba n-niket;
erfagħni int skond kelmtek.
29 Biegħed minni t-triq tal-gideb: u fil-
grazzja tiegħek agħtini l-liġi tiegħek.
30 Jien għażilt it-triq tas-sewwa: il-
ġudizzji tiegħek jien qegħidt quddiemi.
31 Inżomm sħiħ max-xhidiet tiegħek:
o Mulej, tħallinix naqa' fil-għajb.
32 Niġri fit-triq tal-kmandamenti
tiegħek, għax int qawwejtli qalbi.

*He.*

33 Għallimni, o Mulej, it-triq ta' l-
istatuti tiegħek; u jien nibqa' fiha sa
l-aħħar.
34 Agħtini d-dehen, u jien inħares il-
liġi tiegħek, iva, jien inħarisha b'qalbi
kollha.
35 Mexxini fil-mogħdija tal-kmanda-
menti tiegħek; għax fiha nsib il-għaxqa
tiegħi.
36 Mejjilli 'l qalbi lejn ix-xhidiet
tiegħek, u mhux lejn r-regħba.
37 Tħallix għajnejja jħarsu lejn il-
frugħa; u fit-triqat tiegħek agħtini l-
ħajja.
38 Żomm kelmtek mal-qaddej tiegħek,
dak li jibża' minnek.
39 Warrab minni l-għajb li nibża'
minnu: għax tajbin huma l-ġudizzji
tiegħek.
40 Ara, jien imxennaq għall-preċetti
tiegħek: agħtini l-ħajja fil-ħaqq tiegħek.

*Vaw.*

41 Ħa tinżel fuqi t-tjieba tiegħek, o
Mulej, u s-salvazzjoni tiegħek, skond kel-
mtek.
42 Hekk ikolli biex inwieġeb lil min
igħajjarni: għax jien nafda fil-kelma
tiegħek.
43 U tneħħix għalkollox il-kelma tas-
sewwa minn fommi; għax jien nittama
fil-ġudizzji tiegħek.
44 Għalhekk inħares il-liġi tiegħek
dejjem, għal dejjem ta' dejjem.
45 U nimxi bil-libertà: għax jien infittex
il-preċetti tiegħek.
46 Nitkellem ukoll fuq ix-xhidiet
tiegħek quddiem is-slaten, u ma nistħix.
47 U nitgħaxxaq bil-kmandamenti
tiegħek, li jien ħabbejt.
48 Idejja wkoll narfa' lejn il-kmanda-
menti tiegħek, li jien ħabbejt; u naħseb fuq
l-istatuti tiegħek.

*Żajn.*

49 Ftakar f'kelmtek mal-qaddej
tiegħek, li biha ttamajtni.
50 Dan hu l-faraġ tiegħi fin-niket
tiegħi: għax kelmtek tagħtini l-ħajja.
51 L-imkabbrin daħku ħafna bija:
madankollu jien ma narġax lura mil-liġi
tiegħek.
52 Niftakar fil-ġudizzji tiegħek ta' dari,
o Mulej; u nitfarraġ.

53 Nagħdab għall-aħħar minħabba l-ħżiena li jitilqu l-liġi tiegħek.
54 L-istatuti tiegħek huma l-għana tiegħi, fid-dar tal-pelligrinaġġ tiegħi.
55 Niftakar f'ismek, o Mulej, bil-lejl, u nħares il-liġi tiegħek.
56 Din il-barka li messet lili, li nħares il-preċetti tiegħek.

*Chet.*

57 Int sehmi, o Mulej: jien wegħidt li nħares kelmtek.
58 Tlabtek b'qalbi kollha: ħenn għalija skond kelmtek.
59 Jien irriflettejt fuq triqati, u rġajt lura lejn ix-xhidiet tiegħek.
60 Għaġġilt, u ma tnikkirtx biex inħares il-kmandamenti tiegħek.
61 Il-ħbula tal-ħżiena dawramejt għalquni: iżda jien ma nsejtx il-liġi tiegħek.
62 F'nofs il-lejl inqum infaħħrek minħabba l-ġudizzji tal-ħaqq tiegħek.
63 Jiena sieħeb ta' dawk kollha li jibżgħu minnek, u ta' dawk li jħarsu l-preċetti tiegħek.
64 L-art, o Mulej, mimlija bit-tjieba tiegħek: għallimni l-istatuti tiegħek.

*Teth.*

65 Int għamilt il-ġid lill-qaddej tiegħek, o Mulej, skond il-kelma tiegħek.
66 Agħtini fehma u għerf: għax jien emmint il-kmandamenti tiegħek.
67 Qabel ma kont imgħakkes, jien kont mitluf: iżda issa nħares kelmtek.
68 Int twajjeb, u tagħmel il-ġid; għallimni l-istatuti tiegħek.
69 Il-kburin ħolqu gidba kontra tiegħi: iżda jien inħares il-preċetti tiegħek b'qalbi kollha.
70 Qalbhom smina daqs ix-xaħam; iżda jien nitgħaxxaq fil-liġi tiegħek.
71 Swieli li jien kont imgħakkes biex nitgħallem l-istatuti tiegħek.
72 Il-liġi ta' fommok hi aħjar għalija minn eluf ta' flejjes, ta' deheb u fidda.

*Ġod.*

73 Idejk għamluni u sawruni: agħtini d-dehen li nitgħallem il-kmandamenti tiegħek.
74 Dawk li jibżgħu minnek jifirħu xħin jarawni; għax jien ittamajt f'kelmtek.
75 Jien naf, o Mulej, li l-ġudizzji tiegħek huma ġusti, u li skond il-fedeltà tiegħek int għakkistni.
76 Ħa tkun, nitolbok, it-tjieba tiegħek faraġ għalija, skond il-kelma li għidt int lill-qaddej tiegħek.
77 Ħa tiġi fuqi t-tjieba tiegħek, biex nibqa' ħaj: għax il-liġi tiegħek hi l-għaxqa tiegħi.
78 Ħa jistħu l-kburin; għax imxew ħażin miegħi għal xejn: iżda jiena naħseb fuq il-preċetti tiegħek.
79 Ħa jduru lejja dawk li jibżgħu minnek, u dawk li jagħrfu x-xhidiet tiegħek.
80 Ħa tkun qalbi bla ħtija fl-istatuti tiegħek; biex ma nistħix.

*Kaf.*

81 Ruħi tinfena bix-xewqa tas-salvazzjoni tiegħek: iżda jien nittama f'kelmtek.
82 Għajnejja għajjew jistennew il-kelma tiegħek, igħidu: Meta se tfarraġni?
83 Jien sirt qisni ġild imnixxef fid-duħħan; iżda jien ma nsejtx l-istatuti tiegħek.
84 Kemm huma l-jiem tal-qaddej tiegħek? Meta se tagħmel ħaqq minn dawk li jippersegwitawni?
85 Il-kburin ħaffruli ħofor: dawk li ma jimxux skond il-liġi tiegħek.
86 Il-kmandamenti tiegħek kollha huma tas-sewwa: bil-qerq jippersegwitawni: għinni!
87 Għal ftit ma qerdunix mill-art: iżda jien ma ħallejtx il-preċetti tiegħek.
88 Agħtini l-ħajja skond it-tjieba tiegħek; u jien inħares ix-xhieda ta' fommok.

*Lamed.*

89 Għal dejjem, o Mulej, il-kelma tiegħek hi mwaqqfa fis-smewwiet.
90 Il-fedeltà tiegħek tibqa' minn nisel għal nisel: int waqqaft l-art, u baqgħet soda.
91 Huma jibqgħu sħaħ, skond id-degrieti tiegħek: għax kollox hu għall-qadi tiegħek.
92 Li kieku l-liġi tiegħek ma kenitx il-għaxqa tiegħi, jien kont nintemm fin-niket tiegħi.
93 Ma ninsa qatt il-preċetti tiegħek: għax bihom tajtni l-ħajja.
94 Tiegħek jien, salvani! għax jien fittixt il-preċetti tiegħek.
95 Il-ħżiena stennewni biex jeqerduni: iżda jien fittixt il-preċetti tiegħek.
96 Jiena rajt li kull ħaġa perfetta għandha l-limiti tagħha: iżda l-kmandament tiegħek hu bla tarf.

*Mem.*

97 O kemm inħobbha l-liġi tiegħek! Naħseb fiha l-jum kollu.
98 Bil-kmandamenti tiegħek għamiltni

egħref mill-egħdewwa tiegħi: għax huma
dejjem miegħi.
99 Għandi dehen aktar mill-għalliema
kollha tiegħi: għax ix-xhidiet tiegħek
huma l-ħsieb tiegħi.
100 Jien bil-għaqal aktar mix-xjuħ,
għax inħares il-preċetti tiegħek.
101 Lil riġlejja jien żammejt lura minn
kull triq ħażina, biex inħares kelmtek.
102 Jien ma tbegħidtx mill-ġudizzji
tiegħek: għax int għallimtni.
103 Kemm hu ħelu kliemek għat-
togħma tiegħi! Iva, oħla, mill-għasel għal
fommi!
104 Jien ksibt il-għerf mill-preċetti
tiegħek: għalhekk nobgħod kull triq
qarrieqa.

*Nun.*

105 Kelmtek musbieħ għal riġlejja, u
dawl għall-mogħdija tiegħi.
106 Ħlift, u nżomm kelmti, li nħares il-
ġudizzji ġusti tiegħek.
107 Jien imnikket għall-aħħar: agħtini
l-qawwa, o Mulej, skond il-kelma tiegħek.
108 Ilqa', o Mulej, nitolbok, l-offerti
minn rajja ta' fommi, u għallimni l-ġudizzji
tiegħek.
109 Ħajti dejjem fit-tiġrif: iżda jien ma
ninsiex il-liġi tiegħek.
110 Il-ħżiena nasbuli nassa: iżda jien
ma warrabtx il-preċetti tiegħek.
111 Ix-xhidiet tiegħek huma l-wirt
tiegħi għal dejjem: għax huma l-għaxqa
ta' qalbi.
112 Jien hejjejt lil qalbi biex tħares
dejjem l-istatuti tiegħek: iva, għal dej-
jem.

*Samek.*

113 Nobgħod in-nies ta' żewġt iqlub:
iżda nħobb il-liġi tiegħek.
114 Int il-kenn tiegħi, u t-tarka tiegħi:
nittama f'kelmtek.
115 Tbiegħdu minni, intom il-ħżiena:
għax jien inħares il-kmandamenti t'Alla
tiegħi.
116 Għinni skond kelmtek, biex nibqa'
ħaj: u tħallinix nistħi mit-tama tiegħi.
117 Għinni, u jien insalva: u nżomm
dejjem l-istatuti tiegħek quddiem
għajnejja.
118 Int għaffiġt lil dawk kollha li jit-
biegħdu mill-istatuti tiegħek: għax kliem-
hom kollu malizzja u gideb.
119 Int twarrab il-ħżiena kollha ta'
l-art bħal skart: għalhekk inħobb ix-
xhidiet tiegħek.
120 Ġismi jitkexkex minħabba l-biża'
tiegħek; u jien nibża' mill-ġudizzji tie-
għek.

*Għajn.*

121 Jien għamilt il-ħaqq u s-sewwa: la
tħallinix f'idejn dawk li jaħqruni.
122 Agħmel tajjeb int għall-ġid tal-
qaddej tiegħek: tħallix il-kburin
igħakksuni.
123 Għajnejja għejjew jistennew is-
salvazzjoni tiegħek, u l-kelma tal-ħaqq
tiegħek.
124 Agħmel mal-qaddej tiegħek skond
it-tjieba tiegħek, u għallimni l-istatuti
tiegħek.
125 Jien il-qaddej tiegħek; agħtini d-
dehen, biex nagħraf ix-xhidiet tiegħek.
126 Issa l-waqt li tindaħal, Mulej: għax
huma ġiebu fix-xejn il-liġi tiegħek.
127 Għalhekk inħobb il-kmandamenti
tiegħek aktar mid-deheb; iva, aktar mid-
deheb l-aktar fin.
128 Għalhekk inqis tajbin il-preċetti
tiegħek kollha; jien nobgħod kull triq
qarrieqa.

*Pe.*

129 Ix-xhidiet tiegħek huma tal-għaġeb:
għalhekk ruħi tħarishom,
130 It-tifsir ta' kliemek jagħti d-dawl;
jagħti d-dehen lil ta' moħħhom dgħajjef.
131 Ftaħt fommi, u ħadt ir-ruħ: għax
xxennaqt għall-kmandamenti tiegħek.
132 Ħares lejja, u ħenn għalija, bħal
ma kont tagħmel ma' dawk li jħobbu
ismek.
133 Żomm il-passi tiegħi skond il-
kelma tiegħek: u tħalli l-ebda ħażen ikollu
setgħa' fuqi.
134 Eħlisni mill-moħqrija tal-bnedmin,
u jien inħares il-preċetti tiegħek.
135 Ħa jiddi wiċċek fuq il-qaddej
tiegħek; u għallimni l-istatuti tiegħek.
136 Xmajjar ta' dmugħ jinżlu minn
għajnejja, għax il-bnedmin ma jħarsux il-
liġi tiegħek.

*Żadi.*

137 Ġust int, o Mulej, u sewwa huma
l-ġudizzji tiegħek.
138 Int tajt ix-xhidiet tiegħek bil-ħaqq
u b'fedeltà kbira.
139 Il-ħeġġa tiegħi kelitni, għaliex l-
egħdewwa tiegħi nsew kliemek.
140 Il-kelma tiegħek safja wisq: għal-
hekk iħobbha il-qaddej tiegħek.
141 Jien żgħir u mżeblaħ: iżda ma
ninsiex il-preċetti tiegħek.
142 Il-ħaqq tiegħek hu ħaqq għal
dejjem, u l-liġi tiegħek sewwa.
143 Id-diqa u n-niket ħakmuni: ma-
dankollu l-kmandamenti tiegħek huma
l-għaxqa tiegħi.

144 Il-ħaqq tax-xhidiet tiegħek hu għal
dejjem: agħtini d-dehen biex ikolli l-
ħajja.

*Kof.*

145 Ngħajjat b'qalbi kollha; weġibni,
o Mulej! jien inħares l-istatuti tiegħek.
146 Għajjattlek; salvani, u jien inħares
ix-xhidiet tiegħek.
147 Inqum qabel ma jisbaħ, u ngħajjat
għall-għajnuna; jien nittama fi kliemek.
148 Għajnejja miftuħa tul is-sahriet
tal-lejl, biex naħseb fuq il-kelma tiegħek.
149 Leħni isma' skond it-tjieba tiegħek:
o Mulej, żommni ħaj skond il-ħaqq
tiegħek.
150 Jersqu lejja dawk li jimxu wara l-
ħażen: huma tbiegħdu mil-liġi tiegħek.
151 Int qrib, o Mulej; u l-kmandamenti
kollha tiegħek huma sewwa.
152 Dwar ix-xhidiet tiegħek, ili naf li
int waqqafthom għal dejjem.

*Rex.*

153 Ħares lejn in-niket tiegħi, u eħlisni:
għax jien ma nsejtx il-liġi tiegħek.
154 Aqbeż għall-kawża tiegħi, u ifdini:
agħtini l-ħajja skond il-kelma tiegħek.
155 Is-salvazzjoni 'l bogħod mill-ħżiena:
għax ma jfittxux l-istatuti tiegħek.
156 Kbar il-ħniniet tiegħek, o Mulej:
agħtini l-ħajja skond il-ġudizzji tiegħek.
157 Ħafna huma l-persekuturi tiegħi,
u l-egħdewwa tiegħi; iżda jien ma narġax
lura mix-xhidiet tiegħek.
158 Rajt lil dawk li jiksru l-liġi, u
stkerrahthom: għax ma jħarsux il-kelma
tiegħek.
159 Ara kemm inħobb il-preċetti
tiegħek! Agħtini l-ħajja, o Mulej, skond it-
tjieba tiegħek.
160 Kelmtek sewwa mill-bidu: u l-
ġudizzji kollha tal-ħaqq tiegħek jibqgħu
għal dejjem.

*Xin.*

161 Il-kbarat ippersegwitawni għal
xejn: iżda qalbi tibża' mill-kelma tiegħek.
162 Nifraħ b'kelmtek, bħal wieħed li
jsib xi priża kbira.
163 Nobgħod u nistkerraħ il-gideb;
iżda l-liġi tiegħek inħobbha.
164 Seba' darbiet kuljum infaħħrek
għall-ġudizzji tal-ħaqq tiegħek.
165 Sliem bil-kotra għandhom dawk
li jħobbu l-liġi tiegħek, u m'hemm xejn li
jfixkilhom.
166 Mulej, jien nistenna s-salvazzjoni
tiegħek, u nħares il-kmandamenti tiegħek.
167 Ruħi ħarset ix-xhidiet tiegħek; jien
inħobbhom wisq.
168 Jien ħarist il-preċetti u x-xhidiet
tiegħek: triqati huma kollha quddiem
għajnejk.

*Taw.*

169 Mulej, ħalli l-għajta tiegħi tasal
quddiemek: agħtini d-dehen skond il-
kelma tiegħek.
170 Ħalli t-tnehid tiegħi jasal
quddiemek: eħlisni skond kelmtek.
171 Tifħir joħroġ minn xofftejja, għax
int tgħallimni l-istatuti tiegħek.
172 Il-kelma tiegħek ifaħħar ilsieni:
għax il-kmandamenti tiegħek kollha huma
tal-ħaqq.
173 Ħa tgħinni idek, għax jien ħtart il-
preċetti tiegħek.
174 Jien nixxennaq għas-salvazzjoni
tiegħek, o Mulej; u l-liġi tiegħek hi l-
għaxqa tiegħi.
175 Ħa tibqa' ħajja ruħi, biex tfaħħrek;
u ħa jgħinuni l-ġudizzji tiegħek.
176 Ħriġt jien mit-triq bħal nagħġa
mitlufa; fittex il-qaddej tiegħek; għax jien
ma ninsiex il-kmandamenti tiegħek.

*Għanja tat-Telgħat.*

**120** Fin-niket tiegħi sejjaħt il-Mulej,
u hu semagħni.
2 Eħlisli 'l ruħi, o Mulej, minn xofftejn
giddieba, u minn ilsien qarrieq.
3 X'se jingħatalek? Jew x'se jiżdiedlek,
o lsien qarrieq?
4 Vleġeġ misnunin ta' gwerrier, bil-
ġamar tal-ġummar.
5 Jaħasra għalija, li ngħix barrani
f'Mesek, u qiegħed ngħammar fit-tined
ta' Kedar!
6 Ruħi għexet għal żmien twil ma' dak
li jobgħod is-sliem.
7 Jien irrid is-sliem: iżda appena
nitkellem, insibhom lesti għall-gwerra.

*Għanja tat-Telgħat.*

**121** Narfa' għajnejja lejn il-għoljiet,
minn fejn tiġi l-għajnuna tiegħi.
2 Mill-Mulej tiġi l-għajnuna tiegħi, hu
li għamel is-sema u l-art.
3 Hu ma jħallix li riġlek jogħtor: dak li
jħarsek ma jongħosx.
4 Ara, dak li jħares lil Iżrael la jongħos
u lanqas jorqod.
5 Il-Mulej il-protettur tiegħek: il-Mulej
hu dellek fuq lemintek.
6 Ix-xemx ma tolqtokx bi nhar, lanqas
il-qamar bil-lejl.

7 Il-Mulej iħarsek minn kull deni: hu
iħarislek ruħek.
8 Il-Mulej iħares il-ħruġ u d-dħul
tiegħek, minn issa u għal dejjem ta' dejjem.

*Għanja tat-Telgħat. Ta' David.*

122 Fraħt meta qaluli: ħa nidħlu f'dar
il-Mulej.
2 Riġlejna weqfin f'biebek, o Ġeru-
salem.
3 Ġerusalem, mibnija bħala belt,
magħquda ħaġa waħda;
4 Hemm jitilgħu t-tribujiet, it-tribujiet
tal-Mulej, bħala xhieda għal Iżrael, biex
ifaħħru isem il-Mulej.
5 Għax hemm twaqqfu t-tronijiet għall-
ħaqq, it-tronijiet tad-dar ta' David.
6 Itolbu s-sliem għal Ġerusalem! Ħa
jkollhom ir-riżq dawk kollha li jħobbuk.
7 Ħa jkun hemm is-sliem ġewwa s-swar
tiegħek! u riżq fil-palazzi tiegħek!
8 Minħabba ħuti u ħbiebi, issa ngħid:
Is-sliem għalik!
9 Minħabba f'dar il-Mulej, Alla
tagħna, jien nixtieqlek il-ġid!

*Għanja tat-Telgħat.*

123 Lejk narfa' għajnejja, o int li
tgħammar fis-smewwiet.
2 Ara, bħalma għajnejn il-qaddejja
jħarsu lejn id sidhom, u bħalma għajnejn
il-qaddejja jħarsu lejn id sidtha; hekk
għajnejna jħarsu lejn il-Mulej, Alla
tagħna, sakemm ikollu ħniena minna.
3 Ħenn għalina, o Mulej, ħenn għalina:
għax aħna mxebbgħin għall-aħħar bit-
tagħjir.
4 Ruħna mxebbgħa ż-żejjed biż-żebliħ
ta' dawk li jgħixu tajjeb, u bit-tagħjir ta'
l-imkabbrin.

*Għanja tat-Telgħat. Ta' David.*

124 Li ma kienx il-Mulej magħna, ħa
jgħid hekk Iżrael:
2 Li ma kienx il-Mulej magħna, meta
n-nies qamu għalina:
3 Kienu jibilgħuna ħajjin, meta għadab-
hom kien mixgħul għalina:
4 Imbagħad l-ilmijiet kienu jgħarrquna,
il-wied kien igħaddi fuq ruħna:
5 Il-ħalel ta' l-ilma kienu mbagħad
igħaddu minn fuq ruħna.
6 Imbierek il-Mulej, li ma taniex
bi priża ta' snienhom.
7 Ruħna ħarbet bħal għasfur mix-xbiek
tan-nassaba; ix-xibka tqattgħet, u aħna
ħlisna.
8 L-għajnuna tagħna hi f'isem il-Mulej,
li għamel is-sema u l-art.

*Għanja tat-Telgħat.*

125 Dawk li jittamaw fil-Mulej huma
bħall-għolja ta' Sijon, li ma tistax
tkun imħarrka, iżda tibqa' għal dejjem.
2 Bħalma l-għoljiet huma madwar
Ġerusalem, hekk il-Mulej hu madwar
il-poplu tiegħu minn issa għal dejjem.
3 Għax ix-xettru tal-ħżiena ma jibqax
għal dejjem fuq l-art, il-wirt tal-ġusti, li ma
jiġrix li l-ġusti jmiddu idejhom għall-
ħażen.
4 Agħmel il-ġid, o Mulej, ma' dawk li
huma tajbin, u ma' dawk ta' qalbhom
safja.
5 Imma dawk li jduru għat-triqat
mgħawġa tagħhom, il-Mulej jitlaqhom
ma' dawk li jagħmlu l-ħażen: iżda s-sliem
ikun fuq Iżrael.

*Għanja tat-Telgħat.*

126 Meta l-Mulej raġġa' lura l-
imjassra ta' Sijon, aħna konna
bħal dawk li joħolmu.
2 Ħalqna kien mimli kollu daħk, u
lsienna bil-għana: imbagħad qalu fost il-
ġnus: Il-Mulej għamlilhom ħwejjeġ kbar.
3 Il-Mulej għamel ħwejjeġ kbar għalina,
li bihom aħna bil-ferħ imtlejna.
4 O Mulej, raġġa' lura n-nies tagħna li
huma fil-jasar, kif iduru l-widien fl-art
tan-nofsinhar.
5 Dawk li jiżirgħu fid-dmugħ, jaħsdu
bil-ferħ.
6 Dak li joħroġ, jibki hu u jġorr iż-
żerriegħa għaż-żrigħ, jarġa' lura jifraħ, u
jġib miegħu l-qatet tiegħu.

*Għanja tat-Telgħat għal Salamun.*

127 Jekk ma jkunx il-Mulej li jibni
d-dar, jaħdmu għal xejn il-
bennejja: jekk ma jkunx il-Mulej li jħares
il-belt, il-għassies jishar għal xejn.
2 Ma jiswilkomx li tqumu kmieni, u li
tmorru torqdu tard, u li tieklu ħobż it-
tbatija, għax hu jipprovdi lill-egħżież
tiegħu mqar fir-rqad.
3 Ara, l-ulied huma wirt tal-Mulej: u
l-frott tal-ġuf hu l-ħlas tiegħu.
4 Bħal vleġeġ f'id gwerrier; hekk huma
wlied iż-żgħożija.
5 Hieni l-bniedem li għandu l-ħorġa
tiegħu mimlija bihom! Dawn ma jinfixlux
xhin jitkellmu ma' l-egħdewwa tagħhom
f'bieb il-belt.

*Għanja tat-Telgħat.*

128 Hieni kull min jibża' mill-Mulej:
u jimxi fit-triqat tiegħu!

2 Għax int tiekol mix-xogħol ta' jdejk:
hieni int, u jaħbatlek tajjeb!
3 Martek tkun bħal dielja li tagħmel il-
frott fl-irkejjen ta' darek: uliedek ikunu
bħal xitel taż-żebbuġ madwar il-mejda
tiegħek.
4 Ara, hekk ikun imbierek il-bniedem
li jibża' mill-Mulej.
5 Il-Mulej ibierkek minn Sijon: u int
tara l-ġid ta' Ġerusalem tul ħajtek kollha.
6 Iva, int tara wlied uliedek! Is-sliem
fuq Iżrael!

*Għanja tat-Telgħat.*

129 Bosta drabi ħaqruni sa minn
żgħożiti! Ħa jgħid issa hekk
Iżrael:
2 Bosta drabi ħaqruni sa minn żgħożiti:
iżda ma setgħux jegħlbuni.
3 Il-ħarrâta ħartu fuq dahri: u fuqu
tawlu r-raddiet tal-moħriet tagħhom.
4 Il-Mulej ġust: qatta' minn fuqi l-
ħbula tal-ħżiena.
5 Ħa jitħawdu u jerġgħu lura dawk
kollha li jobogħdu lil Sijon.
6 Ħa jkunu bħal ħaxix fuq il-bjut, li
jinxef qabel ma jikber.
7 Li bih il-ħassad ma jimliex idu; u
lanqas dak li jorbot il-qatet ma jimla
ħobbu;
8 U lanqas dawk li jgħaddu ma jgħidu:
Il-barka tal-Mulej fuqkom: inbirkukom
f'isem il-Mulej!

*Għanja tat-Telgħat.*

130 Mill-għammieq sejjaħtlek, o
Mulej.
2 Sidi, isma' leħni: ħa jkunu attenti
widnejk għal-leħen tat-tħannin tiegħi.
3 Jekk int, Mulej, kellek tħares lejn il-
ħtijiet, min jiflaħ iżomm sħiħ, Sidi?
4 Iżda hemm il-maħfra fik, biex hekk
inqimuk fil-biża' tiegħek.
5 Nistenna l-Mulej, ruħi tistenna, u
f'kelmtu jien nittama.
6 Ruħi tistenna 'l Sidi, aktar mill-
għassiesa tas-sebħ, iva, aktar mill-għassiesa
tas-sebħ.
7 Ħa jittama Iżrael fil-Mulej: għax
għand il-Mulej hemm it-tjieba, u miegħu
hemm fidwa kbira.
8 U hu jifdi lil Iżrael mill-ħtijiet kollha
tiegħu.

*Għanja tat-Telgħat. Ta' David.*

131 Mulej, qalbi mhix imkabbra,
lanqas għajnejja merfugħin:
lanqas nindaħal fi ħwejjeġ kbar, jew fi
ħwejjeġ għoljin wisq għalija.
2 Tassew, jien sikkitt u ikkwitajt lil ruħi,
bħal tarbija li tinfatam minn ommha: ruħi
qisha tarbija miftuma ġewwa fija.
3 Ħa jittama Iżrael fil-Mulej, minn issa
u għal dejjem.

*Għanja tat-Telgħat.*

132 Ftakar, Mulej, f'David, u fin-
niket tiegħu kollu:
2 Kif hu ħalef lill-Mulej, u wiegħed lil
Alla l-Qawwi ta' Ġakobb:
3 Tassew jien ma nidħolx fit-tinda ta'
dari, u lanqas nitla' fuq il-friex ta' soddti.
4 Irqad ma nagħtix lil għajnejja, jew
ngħas lil xfar għajnejja,
5 Sama nsib post għall-Mulej, dar fejn
joqgħod Alla l-qawwi ta' Ġakobb.
6 Ara, aħna smajna li l-arka kienet
f'Efrata: aħna sibnieha fir-raba' ta'
Ġagħar.
7 Aħna nidħlu fl-agħmajjar tiegħu:
aħna nqimu f'mirfes riġlejh.
8 Qum, o Mulej, lejn il-mistrieħ tiegħek;
int, u l-arka tal-qawwa tiegħek.
9 Ħa jkunu mlibbsin bil-ħaqq il-
qassisin tiegħek; u ħa jgħajtu bil-ferħ il-
qaddisin tiegħek.
10 Minħabba f'David, il-qaddej tiegħek,
la twarrabx wiċċ il-midluk tiegħek.
11 Il-Mulej ħalef fis-sewwa lil David;
hu ma jarġax lura mill-ħalfa tiegħu: mill-
frott ta' ġismek inqiegħed fuq it-tron
tiegħek.
12 Jekk uliedek iħarsu ir-rabta u x-
xhieda tiegħi li jien ngħallimhom, ulied-
hom ukoll joqogħdu fuq it-tron tiegħek
għal dejjem.
13 Għax il-Mulej għażel lil Sijon; hu
xtaqha b'agħmara tiegħu.
14 Dan hu l-mistrieħ tiegħi għal dejjem;
hawn ngħammar; għax xtaqtha.
15 Imbierek bis-sħiħ il-ħażniet tagħha:
inxabba' l-fqar tagħha bil-ħobż.
16 Inlibbes ukoll il-qassisin tagħha
bis-salvazzjoni: u l-fidili tagħha jgħajtu
bil-ferħ.
17 Hemm innibbet il-qarn ta' David:
hejjejt imnara għall-midluk tiegħi.
18 L-egħdewwa tiegħu niksihom bil-
għajb: iżda l-kuruna tiegħu tiddi fuqu.

*Għanja tat-Telgħat. Ta' David.*

133 Ara, kemm hu tajjeb u sewwa li
l-aħwa jgħammru flimkien ħaġa
waħda!
2 Hu bħaż-żejt mill-aħjar imsawwab
fuq ir-ras, li jinżel fuq il-leħja ta' Arun, u
jibqa' nieżel fuq għonq ħwejġu;
3 Bħan-nida ta' Ħermon, u bħan-nida
li tinżel fuq il-għoljiet ta' Sijon: għax
hemm il-Mulej jagħti l-barka, u l-ħajja għal
dejjem.

*Għanja tat-Telgħat.*

134 Ara, bierku l-Mulej, intom
qaddejja kollha tal-Mulej, intom
li bil-lejl toqogħdu f'dar il-Mulej.
2 Erfgħu idejkom fis-santwarju, u
bierku l-Mulej.
3 Il-Mulej li għamel is-sema u l-art
ibierkek minn Sijon.

135 Faħħru l-Mulej! Faħħru l-isem
tal-Mulej; faħħruh, qaddejja tal-
Mulej.
2 Intom li qegħdin fid-dar tal-Mulej,
fil-btieħi tad-dar t'Alla tagħna,
3 Faħħru l-Mulej; għax tajjeb il-Mulej:
għannu tifħir lil ismu; għax hu sabiħ.
4 Għax il-Mulej għażel lil Ġakobb
għalih, u lil Iżrael bħala l-pussess
speċjali tiegħu.
5 Għax naf li l-Mulej kbir, u li Sidna
hu fuq l-allat kollha.
6 Kulma jogħġbu l-Mulej jagħmlu,
fis-sema u fl-art, fl-ibħra u f'qiegħ l-ibħra
kollha.
7 Is-sħab italla' minn truf l-art, beraq
jagħmel għax-xita; l-irjieħ joħroġ mill-
imħażen tiegħu.
8 Darab l-ulied il-kbar ta' l-Eġittu, sew
bnedmin u sew bhejjem.
9 Bagħat egħliem u egħġubijiet
f'nofsok, o Eġittu, u fuq Fargħun, u fuq
il-qaddejja tiegħu kollha.
10 Darab ġnus kbar, u qatel slaten
setgħana;
11 Lil Siħon sultan ta' l-Amurrin, lil
Għog, sultan ta' Basan, u s-slaten kollha
ta' Kangħan:
12 U ta arthom bħala wirt, wirt lil
Iżrael, il-poplu tiegħu.
13 Ismek, o Mulej, jibqa' għal dejjem;
u l-fama tiegħek, o Mulej, minn nisel għal
nisel,
14 Għax il-Mulej jagħmel ħaqq mal-
poplu tiegħu, u juri ħniena mal-qaddejja
tiegħu.
15 Tad-deheb u tal-fidda huma l-idoli
tal-ġnus, xogħol idejn il-bnedmin.
16 Għandhom ħluq, u ma jitkellmux;
għajnejn għandhom, u ma jarawx;
17 Widnejn għandhom, u ma jisim-
għux; lanqas hemm ebda nifs f'fomm-
hom.
18 Dawk li jagħmluhom huma
bħalhom: hekk ukoll hu kull min jafda
fihom.
19 Bierek il-Mulej, o dar ta Iżrael;
bierek il-Mulej, o dar ta' Arun.
20 Bierek il-Mulej, o dar ta' Levi:
intom li tibżgħu mill-Mulej, bierku
l-Mulej.
21 Imbierek il-Mulej minn Sijon, hu
li jgħammar f'Ġerusalem! Faħħru l-
Mulej!

136 Roddu ħajr lill-Mulej; għax hu
tajjeb: għax it-tjieba tiegħu tibqa'
għal dejjem.
2 Roddu ħajr lil Alla fuq l-allat: għax
it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem.
3 Roddu ħajr lil Sid is-sidien kollha:
għax it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem.
4 Hu waħdu jagħmel egħġubijiet kbar:
għax it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem.
5 Hu li bil-għerf għamel is-smewwiet:
għax it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem.
6 Hu li firex l-art fuq l-ilmijiet: għax
it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem.
7 Hu li għamel id-dawwaliet il-kbar:
għax it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem:
8 Ix-xemx li ssaltan bi nhar: għax it-
tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem:
9 Il-qamar u l-kwiekeb li jsaltnu bil-
lejl: għax it-tjieba tiegħu tibqa' għal
dejjem.
10 Hu li darab l-Eġizzjani fl-ulied il-
kbar tagħhom: għax it-tjieba tiegħu tibqa'
għal dejjem:
11 U ħareġ lil Iżrael minn fosthom:
għax it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem:
12 B'id setgħana, u bi driegħ mimdud:
għax it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem.
13 Hu li qasam il-baħar l-Aħmar: għax
it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem.
14 Hu li għadda lil Iżrael minn ġo
nofsu: għax it-tjieba tiegħu tibqa' għal
dejjem:
15 Iżda ġarraf lil Fargħun u l-eżerċtu
tiegħu fil-baħar l-Aħmar: għax it-tjieba
tiegħu tibqa' għal dejjem.
16 Hu li mexxa l-poplu tiegħu fid-
deżert: għax it-tjieba tiegħu tibqa' għal
dejjem.
17 Hu li darab slaten kbar: għax it-
tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem:
18 U qatel slaten potenti: għax it-
tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem:
19 Lil Siħon, sultan ta' l-Amurrin: għax
it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem:
20 U lil Għog, sultan ta' Basan: għax
it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem:
21 U ta arthom bħala wirt: għax it-
tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem:
22 Wirt lil Iżrael, il-qaddej tiegħu: għax
it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem:
23 Hu li ftakarna fl-istat baxx tagħna:
għax it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem:
24 U ħelisna mill-egħdewwa tagħna:
għax it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem.
25 Li jitma lil kull maħluq: għax it-
tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem.
26 Roddu ħajr lil Alla tas-sema: għax
it-tjieba tiegħu tibqa' għal dejjem.

137 F'xatt ix-xmajjar ta' Babel, hemm
qgħadna bil-qiegħda, iva, bkejna,
xhin ftakarna f'Sijon.
2 Dendilna ċ-ċetri tagħna mas-siġar
taż-żafżaf f'nofs Babel.

3 Għax dawk li ħaduna fil-jasar riedu
minn għandna xi għanja; dawk li hemm
għakksuna stennew minna għana ta' ferħ.
Qalulna: Għannulna mill-għana ta' Sijon.
4 Kif ngħannu l-għanja tal-Mulej f'art
barranija?
5 Jekk ninsiek, o Ġerusalem, ħa tinxifli
idi.
6 Jekk jien ma niftakrikx, ħa jeħel
ilsieni ma saqaf ħalqi: jekk jien ma
nżommx lil Ġerusalem fuq l-akbar ferħ
tiegħi.
7 Ftakar, o Mulej, f'ulied Edom f'jum
Ġerusalem; li qalu: Ġarrfuha, ġarrfuha,
imqar sas-sisien tagħha!
8 O bint Babel, int għad tinqered! Hieni
min iħallsek għal kif imxejt magħna.
9 Hieni min jaħtaflek it-trabi tiegħek, u
jsabbathom mal-blat!

*Salm ta' David.*

**138** Inroddlok ħajr b'qalbi kollha:
quddiem l-allat ngħannilek tifħir.
2 Nagħti qima quddiem it-tempju
mqaddes tiegħek, u nfaħħar ismek għat-
tjieba u l-fedeltà tiegħek, għax int kabbart
ismek u kelmtek fuq kollox.
3 Fil-jum li sejjaħtlek, weġibtni:
kattarli l-qawwa f'ruħi.
4 Is-slaten kollha ta' l-art ifaħħruk, o
Mulej, xħin jisimgħu kliem fommok.
5 Iva, huma jgħannu l-imġiba tal-Mulej:
għax kbira l-glorja tal-Mulej.
6 Għalkemm fil-għoli l-Mulej, hu jħares
lejn min hu umli: iżda lill-imkabbrin
jagħrafhom mill-bogħod.
7 Għalkemm nimxi qalb il-għawġ, int
tħarisli ħajti; int tmidd idek kontra l-
għadab ta' l-egħdewwa tiegħi, u l-leminija
tiegħek issalvani.
8 Il-Mulej iwettaq il-għan tiegħu
għalija: it-tjieba tiegħek, o Mulej, tibqa'
għal dejjem: la tinsiex egħmejjel idejk.

*Lill-mexxej tal-kor. Salm ta' David.*

**139** O Mulej, int għarbiltni, u
għaraftni.
2 Taf meta noqgħod bil-qiegħda, u taf
meta nqum; taf ħsibijieti mill-bogħod.
3 Int tagħraf il-mixi tiegħi, u l-waqfien
tiegħi: inti taf tajjeb triqati kollha.
4 Għax m'hemmx kelma f'fommi, li int,
Mulej, ma tafhiex kollha.
5 Int tħaddanni minn quddiem u minn
wara, u tqegħidli idek fuqi.
6 Għerf bħal dan hu tal-għaġeb
għalija; għoli wisq, ma nistax inlaħħaq
miegħu.
7 Fejn immur bogħod mill-ispirtu
tiegħek? Jew fejn naħrab minn quddiem
wiċċek?
8 Jekk nitla' fis-sema, inti qiegħed
hemm: jekk nagħmel soddti fis-saltna ta'
l-imwiet, ara, inti qiegħed hemm.
9 Jekk nieħu ġwinħajn is-sebħ, u
ngħammar fi truf il-baħar;
10 Hemm ukoll idek tilħaqni, u
lemintek taqbadni.
11 Jekk ngħid: Ħalli d-dlam jaħbini;
ħalli d-dawl ikunli lejl madwari;
12 Iva, id-dlam ma jista' jaħbilek xejn,
u l-lejl jiddi bħan-nhar; id-dlam u d-dawl
huma xorta waħda għalik;
13 Għax int sawwartli l-ġewwieni: int
insiġtni f'ġuf ommi.
14 Infaħħrek; għax tal-biża' u tal-
għaġeb jien magħmul: tal-għaġeb huma
l-egħmejjel tiegħek; u dan ruħi tafu
tajjeb.
15 Għadmi ma kienx moħbi minnek,
meta kont qiegħed insir fis-satra, u nintiseġ
f'qigħan l-art.
16 Għajnejk raw minn xiex jien sirt,
għalkemm jien kont għadni bla forma; u
fil-ktieb tiegħek kienu kollha miktuba l-
jiem iddestinati għalija, meta ebda wieħed
ma kien għad hemm.
17 Kemm huma prezzjużi l-ħsibijiet
tiegħek għalija, o Alla! Kemm hu kbir
il-għadd tagħhom!
18 Kieku kelli ngħoddhom, huma aktar
mir-ramel: x'ħin nistenbaħ, inkun għadni
miegħek.
19 Tassew, int toqtol il-ħażin, o Alla;
għalhekk tbiegħdu minni, ja rġiel tad-
dmija.
20 Għax huma jitkellmu kontrik bil-
qerq, u l-egħdewwa tiegħek jieħdu ismek
għal xejn.
21 M'għandix nobgħodhom, o Mulej,
lil dawk li jobogħduk? M'għandix
nistmellhom lil dawk li jqumu kontra
tiegħek?
22 Nobgħodhom bl-akbar mibegħda:
ngħoddhom b'egħdewwa tiegħi.
23 Għarbilni, o Mulej, u agħraf lil qalbi:
ġarrabni, u kun af ħsibijieti:
24 U ara jekk hemmx xi triq ħażina
fija, u mexxini fit-triq ta' dejjem.

*Lill-mexxej tal-kor, Salm ta' David.*

**140** Eħlisni, o Mulej, mill-bniedem
ħażin: ħarisni mill-bniedem tad-
dnewwa;
2 Li jnisslu ħsibijiet ħżiena f'qalbhom;
u kuljum iqanqlu l-gwerer.
3 Sannew lsienhom bħal serp; semm ta'
lifgħa hemm taħt xofftejhom. Sela.
4 Ħarisni, o Mulej, minn id il-ħażin;
ħarisni mill-bnedmin tad-dnewwa, li
ħsiebhom hu li jfixklu l-mixi tiegħi.
5 Il-kburin hejjewli nassa, u ħbula;
firxuli xibka mat-triq; qegħduli trabokki.
Sela.

6 Jien għidt lill-Mulej: Int Alla tiegħi:
isma' leħen it-tħannin tiegħi, o Mulej.
7 O Mulejja, o Sidi, int is-saħħa tas-
salvazzjoni tiegħi, int għattejtli rasi f'jum
it-taqbida.
8 La taqtax, o Mulej, xewqat il-ħżiena:
la tgħinx il-għanijiet ħżiena tagħhom biex
ma jitkabbrux.
9 Agħmel li l-ħażen ta' xofftejn dawk li
dawruni jaqa' fuq rashom.
10 Ħa jaqa' ġamar jaqbad fuqhom: ħa
jintefgħu fin-nar; f'ħofor fondi, biex ma
jqumux iżjed.
11 Ħa ma jibqax fuq l-art bniedem
wieħed ta' lsienu ħażin: id-deni jiġri wara
l-bniedem tad-dnewwa biex jeqirdu.
12 Naf li l-Mulej jaqbeż għall-kawża
ta' l-imsejken, u għad-dritt tal-fqar.
13 Tassew, il-ġusti jroddu ħajr lil ismek:
u dawk ta' qalbhom safja jgħammru
quddiemek.

*Salm ta' David.*

141 Mulej, jien insejjaħlek; fittex
għinni; agħti widen lil leħni, meta
nsejjaħlek.
2 Ħa jkun it-talb tiegħi quddiemek bħal
inċens; u rfigħ idejja bħas-sagrifiċċju ta'
filgħaxija.
3 Qegħidli għassa, o Mulej, quddiem
fommi; għasses bieb xofftejja.
4 Iddawwarx qalbi lejn ħwejjeġ ħżiena,
biex nagħmel egħmil ħażin ma' min
jagħmel il-ħażen: u tħallinix niekol mill-
ikel bnin tagħhom.
5 Ħa jsawwatni l-ġust; dan ikun favur;
u ħa jċanfarni wkoll; dan ikun bħal żejt
fuq ir-ras; rasi ma tirrifjutahx; għax
imqar bi nkejja ta' ħżunithom, jien inkom-
pli nitlob.
6 Meta l-imħallfin tagħhom jitwaddbu
fuq il-blat, huma jisimgħu kliemi; għax hu
sabiħ.
7 Għadamna mxerred f'ħalq is-saltna
ta' l-imwiet, bħal meta wieħed jaqta' u
jkisser il-ħatab fuq l-art.
8 Iżda għajnejja mdawrin lejk, o Mulej,
o Sidi: fik nistkenn; la titlaqx lil ruħi.
9 Ħarisni min-nases li nasbuli, u mit-
trabokki ta' dawk li jagħmlu l-ħażen.
10 Ħa jaqgħu fix-xbieki tagħhom il-
ħżiena, waqt li jien waħdi neħlisha.

*Maskil ta' David.*
*Talba meta kien fil-għar.*

142 Jien insejjaħ lill-Mulej b'leħni;
b'leħni nħannen lill-Mulej.
2 Inressaq quddiemu t-tnehid tiegħi,
inqiegħed quddiemu d-dwejjaq tiegħi.
3 Xħin l-ispirtu tiegħi jiddgħajjef ġo
fija, inti tkun taf minn xiex għaddej. Fit-
triq li minnha ngħaddi, ħbewli nassa.
4 Inħares lejn il-lemin tiegħi, u nara
m'hemm ħadd li jafni: ma kelli ebda kenn;
m'hemm ħadd li jaħseb għal ruħi.
5 Lilek insejjaħ, o Mulej, u ngħid: Int
il-kenn tiegħi, int sehmi f'art il-ħajjin.
6 Isma' l-għajta tiegħi; għax ninsab
mitluq wisq: eħlisni minn dawk li jipper-
segwitawni; għax huma aktar b'saħħithom
minni.
7 Oħroġli 'l ruħi mill-ħabs, biex in-
faħħar lil ismek: il-ġusti jduru miegħi;
għax int timxi b'idejk miftuħa miegħi.

*Salm ta' David.*

143 Isma' t-talb tiegħi, o Mulej, agħti
widen għat-talb tiegħi: weġibni
minħabba l-fedeltá tiegħek u l-ħaqq
tiegħek.
2 U la tressaqx għall-ħaqq il-qaddej
tiegħek: għax ebda bniedem ma jinstab
ġust quddiemek.
3 Għax il-għadu jippersegwita lil ruħi;
jikkalpesta ħajti ma' l-art; qegħidni ngħix
fid-dlam, bħal dawk li ilhom mejtin ħafna.
4 L-ispirtu tiegħi nfena ġo fija; qalbi
mwerwra ġewwa fija.
5 Niftakar fiż-żmien l-imgħoddi;
naħseb fl-egħmejjel kollha tiegħek; fuq
xogħol idejk nirrifletti.
6 Immidd idejja lejk: ruħi għatxana
għalik, bħal art niexfa. Sela.
7 Fittex ismagħni, o Mulej: l-ispirtu
tiegħi ddgħajjef: la taħbix wiċċek minni, li
ma nkunx bħal dawk li jinżlu fil-qabar.
8 Filgħodu ħallini nisma' t-tjieba
tiegħek; għax fik nittama: ħallini nkun
naf it-triq li minnha għandi ngħaddi; għax
jien narfa' ruħi lejk.
9 Eħlisni, o Mulej, mill-egħdewwa
tiegħi: naħrab għandek biex taħbini.
10 Għallimni nagħmel ir-rieda tiegħek;
għax int Alla tiegħi: tajjeb l-ispirtu
tiegħek; mexxini fuq art wietja.
11 Agħtini l-ħajja, o Mulej, f'ġieħ
ismek: minħabba l-ħaqq tiegħek, oħroġli
lil ruħi mill-għawġ.
12 U fit-tjieba tiegħek xejjen l-
egħdewwa tiegħi, u eqred lil dawk kollha
li jnikktu lil ruħi: għax jien il-qaddej
tiegħek.

*Salm ta' David.*

144 Imbierek il-Mulej, il-blata tiegħi,
li jħarriġli idejja għat-taqbida, u
subgħajja għat-taqtigħa;
2 It-tjieba tiegħi, u l-fortizza tiegħi;
it-torri għoli tiegħi, u l-ħellies tiegħi; it-
tarka tiegħi li fih nistkenn; hu li jġib il-
poplu tiegħi taħti.

3 O Mulej, x'inhu l-bniedem, biex
taħseb fih? Jew bin il-bniedem, biex
tiftakar fih?
4 Il-bniedem qisu nifs: jiemu bħal dell
li jgħaddi.
5 Baxxi s-smewwiet tiegħek, o Mulej, u
inżel! Miss il-għoljiet, u huma jdaħħnu.
6 Berraq il-beraq, u xerridhom: waddab
il-vleġeġ tiegħek, u ħawwadhom.
7 Midd idek mill-għoli: salvani u
eħlisni mill-ilmijiet il-kbar, minn idejn
ulied barranin:
8 Li fommhom igħid il-ġideb, u li l-
leminija tagħhom, hi leminija tal-gideb.
9 Ngħannilek għanja ġdida, o Alla: fuq
arpa ta' għaxar kordi tifħir ngħannilek.
10 Int li tagħti r-rebħa lis-slaten: li
teħles lil David il-qaddej tiegħek mis-sejf
kiefer.
11 Eħlisni, u ifdini minn ulied barranin,
li fommhom igħid il-gideb, u li l-leminija
tagħhom, hi leminija tal-gideb.
12 Biex uliedna jkunu bħal xitel li kibru
f'żgħożithom: u l-bniet tagħna jkunu bħal
kolonni minquxa, f'bini ta' palazz.
13 Biex l-imħażen tagħna jkunu
mfawra, u jagħtu kull xorta ta' ġid: u
l-imrieħel tagħna jġibu eluf ta' eluf fir-
raba' tagħna:
14 Biex il-bhejjem tagħna jkunu
b'saħħithom biex jildu: u ebda selħa ma
jkun hemm fis-swar tagħna: u lanqas
agħjat ta' niket fl-imsieraħ tagħna:
15 Hieni dak il-poplu, li hu f'dan
l-istat: iva, hieni dak il-poplu, li Alla
tagħhom hu l-Mulej.

*Salm ta' tifħir ta' David.*

**145** Irrid ngħollik, o Alla tiegħi,
Sultan tiegħi, u nbierek ismek
għal dejjem ta' dejjem.
2 Kuljum inbierkek, u nfaħħar ismek
għal dejjem ta' dejjem.
3 Kbir il-Mulej, u jistħoqqlu l-akbar
tifħir, u l-kobor tiegħu ma jistax jitqies.
4 Nisel lil nisel ifaħħar egħmilek, u ix-
xogħol kbir tiegħek ixandru.
5 Nimmedita fuq il-ġmiel glorjuż tal-
maestà tiegħek, u fuq l-egħmejjel tal-
għaġeb tiegħek.
6 U l-bnedmin jitħaddtu fuq il-qawwa
ta l-egħmejjel tiegħek tal-biża', u jien
inħabbar il-kobor tiegħek.
7 Huma jfakkru t-tifkira tat-tjieba bla
qjies tiegħek, u jgħannu bil-ferħ fuq il-ħaqq
tiegħek.
8 Il-Mulej ħanin, u kollu mogħdrija:
idum biex jagħdab, u ta' tjieba kbira.
9 Tajjeb il-Mulej ma' kulħadd, u
l-ħniniet ħelwin tiegħu huma fuq l-
egħmejjel kollha tiegħu.
10 L-egħmejjel tiegħek kollha jfaħħruk,
o Mulej: u l-fidili tiegħek ibirkuk.
11 Ixandru l-glorja ta' saltnatek, u
jitkellmu fuq is-setgħa tiegħek:
12 Biex igħarrfu lil ulied il-bnedmin l-
egħmejjel kbar tiegħu, u l-maestà glorjuża
tas-saltna tiegħu.
13 Saltnatek saltna għal dejjem, u l-
ħakma tiegħek iddum minn nisel għal
nisel.
14 Il-Mulej iwieżen lil kull min se jaqa',
u jqajjem lil kull min hu mitluq.
15 Għajnejn kulħadd iħarsu lejk: u int
tagħtihom l-ikel tagħhom f'waqtu.
16 Int tiftaħ idek, u taqta' x-xewqa ta'
kull maħluq.
17 Il-Mulej tal-ħaqq fi triqatu kollha, u
qaddis fl-egħmejjel tiegħu kollha.
18 Il-Mulej qrib dawk kollha li jsejħulu,
lil dawk kollha li jsejħulu fis-sewwa.
19 Hu jaqta' x-xewqa ta' dawk li
jibżgħu minnu: u jisma' wkoll il-għajta
tagħhom, u jsalvahom.
20 Il-Mulej iħares lil dawk kollha li
jħobbuh: iżda jeqred il-ħżiena kollha.
21 Fommi jxandar tifħir il-Mulej: u ħa
jbierek kull maħluq l-isem qaddis tiegħu
għal dejjem ta' dejjem.

**146** Faħħru l-Mulej! Faħħar il-Mulej,
o ruħ tiegħi.
2 Kemm indum ħaj infaħħar il-Mulej:
ngħanni tifħir lil Alla tiegħi kemm indum
nieħu in-nifs.
3 La tittamawx fil-kbarat, lanqas fl-eb-
da bin il-bniedem, li ma jista' jsalva lil
ħadd.
4 Jieqaf nifsu, u jarġa' lura lejn artu:
dak in-nhar stess ħsibijietu jintemmu.
5 Hieni min għandu 'l Alla ta' Ġakobb
bħala għajnuna tiegħu, li t-tama tiegħu hi
fil-Mulej, Alla tiegħu:
6 Li għamel is-sema, u l-art, u l-baħar, u
kulma fihom: li jżomm kelmtu għal
dejjem:
7 Li jagħmel ħaqq lill-maħqurin: li
jitma' lill-imġewħin. Il-Mulej jeħles l-
imjassrin.
8 Il-Mulej jiftaħ għajnejn il-għomja: il-
Mulej jarfa' lill-milwijin: il-Mulej jħobb
lill-ġusti.
9 Alla jħares lill-barranin: igħin lill-
iltim u lill-armla: iżda ta' taħt fuq jaqleb
triq il-ħżiena.
10 Il-Mulej isaltan għal dejjem, Alla
tiegħek, o Sijon, minn nisel għal nisel.
Faħħru l-Mulej!

**147** Faħħru l-Mulej: għax tajjeb
li tgħanni tifħir lil Alla tagħna:
għax ħelu, u t-tifħir tiegħu xieraq.
2 Il-Mulej jibni lil Ġerusalem: hu jiġma'
l-imxerrdin ta' Iżrael.
3 Hu jfejjaq lil ta' qalbhom maqsuma,
u jorbtilhom il-ġrieħi tagħhom.

4 Hu jgħodd in-numru tal-kwiekeb;
isejħilhom kollha b'isimhom.
5 Kbir il-Mulej tagħna, u ta' setgħa
kbira l-qawwa tiegħu: id-dehen tiegħu
m'għandux tarf.
6 Il-Mulej jarfa' l-imsejknin: u jitfa' ma'
l-art lill-ħżiena.
7 Għannu lill-Mulej inni ta' radd il-
ħajr; għannu tifħir fuq iċ-ċetra lil Alla
tagħna:
8 Li jgħatti s-sema bis-sħab, li jhejji
x-xita għall-art, li jnibbet il-ħaxix fuq
il-għoljiet.
9 Lill-bhima jagħtiha l-ikel tagħha, u
lill-frieħ taċ-ċawl meta jgħajtu.
10 Ma jitgħaxxaqx bis-saħħa taż-
żiemel: u lanqas jieħu pjaċir b'riġlejn
il-bniedem.
11 Il-Mulej jitgħaxxaq b'dawk li
għandhom il-biża' tiegħu, dawk li jitta-
maw fit-tjieba tiegħu.
12 Faħħar il-Mulej, o Ġerusalem!
Faħħar 'l Alla tiegħek, o Sijon!
13 Għax hu saħħaħ l-istaneg ta'
bwiebek; hu bierek lill-uliedek li qegħdin
ġewwa fik.
14 Fi trufijiet artek iġib is-sliem, u
jxebbgħek bl-aħjar qamħ.
15 Il-kmand tiegħu jibgħat fuq l-art:
kelmtu tiġri bil-ħeffa.
16 Bħas-suf jibgħat is-silġ: ixerred il-
ġlata bħal irmied.
17 Bħal frak tal-ħobż jitfa' s-silġ
tiegħu: min jista' jieqaf quddiem il-kesħa
tiegħu?
18 Isamma' kelmtu, u jdewwibhom:
l-irjieħ tiegħu jġegħilhom jonfħu, u l-
ilmijiet ifuru.
19 Ixandar kelmtu lil Ġakobb, l-
istatuti u d-degrieti tiegħu lil Iżrael.
20 Ma mexiex hekk ma' ebda ġens
ieħor: id-degrieti tiegħu huma ma jafu-
homx. Faħħru l-Mulej!

**148** Faħħru l-Mulej! Faħħru l-Mulej
mis-smewwiet: faħħruh fl-ogħla
smewwiet.
2 Faħħruh, anġli tiegħu kollha:
faħħruh, eżerċti tiegħu kollha!
3 Faħħruh, xemx u qamar: faħħruh,
kwiekeb kollha li tiddu.
4 Faħħruh, smewwiet tas-smewwiet, u
intom ilmijiet ta' fuq is-smewwiet!
5 Ħa jfaħħru dawn isem il-Mulej: għax
hu ikkmanda, u huma nħolqu.
6 Hu waqqafhom ukoll għal dejjem ta'
dejjem: tahom ordni li ma tinkiser qatt.
7 Faħħru l-Mulej minn fuq l-art, mostri
tal-baħar, u intom abbissi kollha:
8 In-nar, u s-silġ, u l-borra, u ċ-ċpar,
l-irwiefen, li jisimgħu kelmtu,
9 Il-muntanji, u l-għoljiet kollha; is-
siġar tal-frott, u ċ-ċedri kollha:
10 Id-dbejjeb u l-bhejjem kollha; il-
ħlejjaq li jitkaxkru, u l-agħsafar li jtiru.
11 Is-slaten ta' l-art, u l-popli kollha;
il-kbarat, u l-imħallfin kollha ta' l-art:
12 Iż-żgħażagħ, u x-xbejbiet ukoll; ix-
xjuħ u t-tfal:
13 Ħa jfaħħru isem il-Mulej: għax ismu
waħdu għoli; il-glorja tiegħu 'l fuq mill-art
u s-sema!
14 Hu għolla wkoll il-qarn tal-poplu
tiegħu, it-tifħir tal-fidili tiegħu kollha;
għal ulied Iżrael, poplu qrib lejh. Faħħru
l-Mulej!

**149** Faħħru l-Mulej! Għannu lill-
Mulej għanja ġdida, u t-tifħir
tiegħu fil-ġemgħa tal-fidili.
2 Ħa jifraħ Iżrael b'min għamlu: ħa
jithennew ulied Sijon bis-Sultan tagħhom.
3 Ħa jfaħħru biż-żfin ismu: ħa
jgħannulu tifħir bit-tanbur u ċ-ċetra!
4 Għax il-Mulej jitgħaxxaq bil-poplu
tiegħu: isebbaħ lill-fqajrin bis-salvazz-
joni.
5 Ħa jifirħu l-fidili bil-glorja: ħa
jgħannu bil-ferħ fuq il-friex tagħhom.
6 Ħa jkun fuq fommhom it-tifħir għoli
t'Alla; u sejf b'żewġt ixfar f'idhom;
7 Biex jitħallsu mill-ġnus, u jagħtu
l-kastig lill-popli;
8 Biex jorbtu lis-slaten tagħhom bil-
ktajjen, u lin-nobbli tagħhom bi rbit
tal-ħadid:
9 Biex jagħmlu ħaqq minnhom kif inhu
miktub. Dan hu l-ġieħ li għandhom il-
fidili tiegħu kollha. Faħħru l-Mulej.

**150** Faħħru l-Mulej! Faħħru 'l Alla
fis-santwarju tiegħu; faħħruh fil-
firxa tas-smewwiet tal-qawwa tiegħu!
2 Faħħruh għall-egħmejjel kbar tiegħu:
faħħruh għall-kobor tiegħu bla tarf.
3 Faħħruh bid-daqq tat-tromba:
faħħruh bl-arpa u ċ-ċetra.
4 Faħħruh bit-tanbur u ż-żfin: faħħruh
bid-daqq tal-kordi u tal-flawt.
5 Faħħruh bid-daqq qawwi taċ-ċimbli:
faħħruh biċ-ċimbli jdamdmu.
6 Ħa jfaħħar il-Mulej kulma jieħu
n-nifs! Faħħru l-Mulej!

# Ktieb Il-Proverbji

1 Il-proverbji ta' Salamun, bin David, sultan ta' Iżrael;
2 Biex il-bniedem jagħraf il-għerf u t-tagħlim; biex jifhem kliem ta' dehen.
3 Biex jilqa' tagħlim fuq il-għerf, fuq il-ħaqq, fuq is-sewwa, fuq l-onestà.
4 Biex jagħti l-għaqal lil min ma jafx, u liż-żagħżugħ tagħrif u dehen.
5 Il-għaref jisma' u jżid fil-għerf tiegħu; ir-raġel intelliġenti jikseb pariri tajba.
6 Biex jifhem il-proverbji, u t-tixbih; kliem il-għorrief, u t-taħdit mistur tagħhom.
7 Il-biża' tal-Mulej hu l-bidu tat-tagħlim: iżda l-boloh jistmerru l-għerf u t-twiddib.
8 Ibni, isma' twiddib missierek, u la titlaqx tagħlim ommok:
9 Għax ikunulek kuruna ħelwa ma' rasek, u ħannieqa madwar għonqok.
10 Ibni, jekk iħajruk il-midinbin, tgħidilhomx: Iva.
11 Jekk igħidulek: Ejja magħna, ħa nissajjaw biex noqtlu, nonsbu bil-moħbi għal min hu innoċenti;
12 Ħa nibilgħuhom ħajjin, bħas-saltna ta' l-imwiet; u sħaħ bħal dawk li jinżlu fil-ħofra:
13 Aħna nsibu minn kull ġid prezzjuż, nimlew darna bil-priża:
14 Itfa' xortik magħna; ma jkollniex bejnietna ħlief borża waħda:
15 Ibni; la timxix magħhom; warrab riġlejk minn triqathom;
16 Għax riġlejhom jiġru għall-ħsara, u jgħaġġlu biex ixerrdu d-demm.
17 Għax għal xejn tinfirex ix-xibka taħt għajnejn kull xorta ta' għasfur;
18 Iżda huma jissajjaw għal demmhom stess; u jonsbu għall-ħajja tagħhom infushom.
19 Hekk huma t-toroq ta' kull min hu miklub għall-qliegħ: il-qliegħ ineħħi l-ħajja lil min għandu lilu.
20 Il-għerf igħajjat barra; fl-imsieraħ isamma' leħnu.
21 F'ras it-toroq iffullati jsejjaħ, fid-daħla tal-bwieb: fil-belt isamma' kliemu, billi jgħid:
22 Kemm sa ddumu, intom ta' moħħkom dgħajjef, tħobbu t-tfulija? u l-kesħin jitgħaxxqu bil-ksuħa tagħhom, u l-boloh jobogħdu t-tagħlim?
23 Duru għat-twiddib tiegħi: ara, jien insawwab l-ispirtu tiegħi fuqkom, jien ngħarrafkom kliemi.
24 Għax jien sejjaħtilkom, u intom ma ridtux tafu; meddejt idi, u ħadd ma ħa ħsieb;
25 Iżda ġibtu fix-xejn kull parir tiegħi; u ma ridtux it-twiddib tiegħi:
26 Jien ukoll nidħak bl-isventura tagħkom; niddieħak meta jaqa' fuqkom il-biża';
27 Meta l-biża' tagħkom jaqa' fuqkom bħal tempesta, meta l-isventura tagħkom bħal riefnu tilħaqkom, u n-niket u d-diqa jiġu fuqkom.
28 Imbagħad isejħuli, iżda ma nweġibhomx; ifittxuni bi premura, iżda ma jsibunix:
29 Għax huma bagħdu t-tagħlim, u ma għażlux il-biża' tal-Mulej:
30 Ma riedu l-ebda wieħed mill-pariri tiegħi: maqdru t-twiddib kollu tiegħi.
31 Għalhekk jieklu mill-frott ta' mġibithom, u jixbgħu bl-istess pariri tagħhom.
32 Għax il-bruda tad-dgħajfin minn moħħhom toqtolhom, u n-nuqqas ta' ħsieb tal-boloh igħarraqhom.
33 Iżda min jisma' lili jgħammar fis-sliem, moħħu mistrieħ, u ma jibża' minn ebda ħsara.

2 Ibni, jekk tilqa' kliemi, u taħżen il-kmandamenti tiegħi ġo fik;
2 Billi tagħti widen għall-għerf, u tmejjel qalbek għall-fehma t-tajba;
3 Iva, jekk int issejjaħ id-dehen, u għall-fehma t-tajba int tarfa' leħnek;
4 Jekk tfittxu bħallkieku fidda, u tħaffer għalih bħallkieku teżori moħbija;
5 Inti tifhem il-biża' tal-Mulej, u ssib it-tagħrif t'Alla.
6 Għax il-Mulej jagħti l-għerf; u minn fommu ġej it-tagħrif u d-dehen.
7 Hu jaħżen għerf kbir għan-nies sewwa: hu tarka għal min jimxi bl-onesta'.
8 Hu jgħasses it-toroq tas-sewwa, u jħares it-triq tal-fidili tiegħu.
9 Imbagħad inti tifhem il-ħaqq, u s-sewwa, u l-onesta'; iva, kull triq tajba.
10 Meta l-għerf jidħol ġo qalbek, u t-tagħlim ikun il-għaxqa ta' ruħek;
11 Il-ħsieb igħasses fuqek, u l-fehma t-tajba tħarsek:
12 Biex jeħilsek mit-triq tal-ħażin, mir-raġel li jitkellem ħwejjeġ neqsin mis-sewwa;
13 Minn dawk li jitilqu t-toroq it-tajba, biex jimxu f'toroq mudlama;

14 Li jifirħu jagħmlu d-deni, u jit-
għaxxqu bil-ħażen tal-ħżiena.
15 Li t-toroq tagħhom imgħawġa, u
jimxu toroq milwija.
16 Biex jeħilsek mill-mara adultera,
mill-barranija li tmelles bi kliemha;
17 Li telqet is-sieħeb ta' żgħożitha, u
nsiet ir-rabta t'Alla tagħha.
18 Għax darha nieżla lejn il-mewt, u
triqatha jieħdu lejn dar il-mejtin.
19 Ħadd milli jmur għandha ma jarġa'
jiġi lura, u ma jarġax jaqbad it-triq tal-
ħajja.
20 U hekk inti timxi fit-triq tat-tajbin,
u żżomm il-mogħdijiet tal-ġusti.
21 Għax in-nies retti jgħammru fl-art,
u n-nies perfetti jibqgħu fiha.
22 Imma l-ħżiena jinqatgħu mill-art, u
l-qarreqin jinqalgħu minnha.

3 Ibni, it-tagħlim tiegħi la tinsiehx; iżda
ħalli l-qalbek tħares il-kmandamenti
tiegħi.
2 Għax għomor twil, snin ta' ħajja,
u sliem, huma jżidulek.
3 La tħallix it-tjieba, u s-sewwa jħalluk:
orbothom ma' għonqok: iktibhom fuq
it-tavla ta' qalbek.
4 Biex issib grazzja, u stima għolja
quddiem Alla u l-bniedem.
5 Itma fil-Mulej b'qalbek kollha; u fuq
fehmtek la tafdax.
6 Aħseb fih fil-mixi tiegħek kollu, u hu
jwittilek triqatek.
7 La żżommx lilek innifsek b'għaref:
ibża' mill-Mulej, u warrab mill-ħażen.
8 Dan ikun saħħa għal ġismek, u
mudullun għal għadmek.
9 Weġġah il-Mulej b'ġidek, u bl-ewwel
frott tal-għalel tiegħek kollha.
10 U l-matmuriet tiegħek jimtlew bl-
abbundanza, u jfuru bl-inbid l-imgħasar
tiegħek.
11 Ibni, it-tagħlim tal-Mulej la
tistmellux; u la tiddejjaqx bit-twiddib
tiegħu:
12 Għax il-Mulej iwiddeb lil min iħobb;
bħal ma jagħmel missier ma' ibnu li bih
jitgħaxxaq.
13 Hieni l-bniedem li jsib il-għerf, u
l-bniedem li jikseb id-dehen.
14 Għax il-qliegħ mill-għerf hu aħjar
mill-qliegħ mill-fidda, u l-profit tiegħu
aħjar mid-deheb fin.
15 Egħżeż hu mill-qroll: u kulma
tixtieq ma jiswa xejn daqsu.
16 F'lemintu għandu għomor twil; u
fix-xellug għana u ġieh.
17 Triqatu, triqat li jgħaxxqu, u
mogħdijietu kollha sliem.
18 Siġra tal-ħajja hu għal min jaqbad
fih: u hieni kull min iżomm miegħu.
19 Bil-għerf il-Mulej sejjes l-art; is-
smewwiet wettaq bid-dehen.
20 L-ibħra infetħu b'għerfu, u s-sħab
iqattar in-nida.
21 Ibni, tħallihomx iżulu minn quddiem
għajnejk: il-għaqal u l-ħsieb żommhom.
22 U hekk ikunu ħajja għal ruħek, u
żina għal għonqok.
23 B'hekk timxi bla biża' fi triqtek, u
riġlek ma jogħtorx.
24 Meta timtedd, ma jkollokx biża':
iva, meta timtedd ngħasek jiġik ħelu.
25 La tibżax minn qtajja għal
għarrieda, u lanqas mill-ħsara tal-ħżiena,
meta tasal.
26 Għax ikun ma' ġenbek il-Mulej,
u riġlek iħarislek li ma jinqabadx.
27 Il-ħajr la tiċħdux lil min jitolbu,
meta inti tkun tista' tagħmlu.
28 Lil għajrek la tgħidlux: Mur, u arġa'
ejja; u għada nagħtik meta inti għandek.
29 La taħsibx kif tagħmel il-ħsara lil
għajrek huwa u qiegħed igħammar bla
biża' miegħek.
30 La tiġġieled ma ħadd għal xejn, jekk
ma għamillek ebda deni.
31 La tgħirx għall-bniedem vjolenti, u
tagħżel l-ebda waħda minn triqatu.
32 Għax il-Mulej jistkerrah il-bniedem
imħassar: iżda man-nies retti ħaġa waħda
magħhom.
33 Is-saħta tal-Mulej f'dar il-ħażin:
iżda dar il-ġusti jberikha.
34 Min irid jiddieħak, hu jiddieħak bih,
iżda lill-umli jagħtihom il-ħniena.
35 Il-għorrief jirtu l-ġieh, iżda l-għajb
hu sehem il-boloh.

4 Isimgħu, uliedi, it-tagħlim ta' missier,
u ħsiebkom biex il-għaqal titgħallmu.
2 Għax jien nagħtikom tagħlim
tajjeb; u titilquhomx it-twissijiet tiegħi.
3 Għax meta kont iben ta' missieri,
żgħir u waħdieni taħt għajnejn ommi,
4 Kien igħallimmi wkoll, u jgħidli: Ħa
żżomm qalbek kliemi: ħares il-kmanda-
menti tiegħi, u tgħix.
5 Ikseb il-għerf! Ikseb id-dehen! La
tinsiehomx; u minn kliem fommi
titbigħedx.
6 La titlaqx il-għerf, u hu jħarsek:
ħobbu, u hu jipproteġik.
7 L-ewwel ħaġa hu l-għerf: ikseb il-
għerf. Iva, b'ħiltek kollha, ikseb id-dehen.
8 Għożżu ħafna, u hu jgħollik: ġieh
jagħtik, meta titgħannaq miegħu.
9 Iqegħidlek fuq rasek kuruna ta'
ġmiel: dijadema ta' glorja jagħtik.
10 Isma', ibni, u ilqa' kliemi; u bosta
jkunu s-snin ta' ħajtek.
11 Ingħallmek triq il-għerf; minn
mogħdija dritta mmexxik.
12 Int u miexi, ma jixxeklux il-passi
tiegħek; u int hu tiġri, ma titfixkilx.
13 Żomm sod mat-tagħlim; la titilqux:
ħarsu; għax hu l-ħajja tiegħek.

14 La tidħolx fil-mogħdija tal-mid-
għajja, u la tmurx fi triq il-ħżiena.
15 Aħrabha, la tgħaddix minn ħdejha,
twarrab minnha, u ibqa' sejjer.
16 Għax ma jorqdux, jekk ma jagħmlux
il-ħsara; u ngħashom itirilhom, jekk ma
jwaqqgħux lil xi ħadd.
17 Għax ħobż il-ħażen huma jieklu, u
nbid il-vjolenza jixorbu.
18 Iżda l-mogħdija tal-ġusti bħad-dawl
taż-żerniq, li jiddi u jiddi sa l-għola tan-
nhar.
19 It-triq tal-ħżiena hi bħad-dlam; ma
jafux fiex sa jitfixklu.
20 Ibni, ħsiebek fi kliemi; mejjel
widintek għal kliemi.
21 Tħallihomx imorru minn quddiem
għajnejk; żommhom f'nofs qalbek,
22 Għax huma ħajja għal min isibhom,
u saħħa għal ġisimhom kollu.
23 B'ħiltek kollha ħares lil qalbek; għax
minnha joħorġu n-nixxigħat tal-ħajja.
24 Il-qerq tal-fomm warrbu minnek, u
biegħed minnek il-qerq tax-xofftejn.
25 Ħa jħarsu dritt għajnejk; u ħarstek
itfa' quddiemek.
26 Aħseb tajjeb fejn jimxu riġlejk, u
triqatek kollha jkunu dritti.
27 La tilwix lejn il-lemin, u lanqas lejn
ix-xellug; warrab lil riġlek mill-ħażen.

5 Ibni, ħsiebek f'għerfi, mejjel widintek
għal dehni.
2 Biex tagħraf taħseb, u xofftejk iħarsu
l-għerf.
3 Għax xofftejn il-mara adultera jqattru
l-għasel, u fommha oħla miż-żejt:
4 Iżda l-aħħar tagħha morr daqs l-
assenzju, daqs sejf b'żewġt ixfar jaqta'.
5 Riġlejha neżlin lejn il-mewt; lejn
is-saltna ta' l-imwiet jieħu l-mixi tagħ-
ha.
6 Xejn ma tqisha triq il-ħajja, il-mixi
tagħha 'l hawn u 'l hemm, u ma tafx fejn
sejra.
7 Isimgħuni, issa, uliedi, u minn kliem
fommi la titwarrbux.
8 Biegħed triqtek minnha, u tersaqx
lejn bieb darha:
9 Biex fjur żgħożitek ma tagħtihx
f'idejn ħaddiehor, u f'idejn wieħed kiefer
sninek.
10 Biex il-barranin ma jimtlewx
b'ġidek; u t-taħbit tiegħek imur f'dar
ħaddiehor.
11 U fl-aħħar tiegħek int tokrob, meta
laħmek u ġismek ikunu ikkunsmati;
12 U tgħid: Kif bgħadt it-tagħlim, u
kif qalbi setgħet tistmell it-twiddib;
13 U ma smajtx kliem min kien igħall-
imni, u lanqas tajt widen għal min kien
iwissini!
14 Għal ftit ma waqqgħitx fuqi l-aqwa
ħsara, f'nofs il-laqgħa u l-ġemgħa!
15 Mill-ġibja tiegħek ixrob l-ilma, u
l-ilma ġieri mill-bir tiegħek.
16 Tridhom ixerrdu l-egħjun tiegħek
barra, u xmajjar ta' ilma fit-triqat?
17 Ħa jkunu tiegħek waħdek, u mhux
għall-barrani miegħek.
18 Ħa tkun imbierka l-għajn tiegħek:
u ifraħ bil-mara ta' żgħożitek.
19 Ħa tkun għalik bħal ċerva maħbuba,
u għażżiela ħelwa, ħalli sidirha jgħaxxqek
kull ħin; u ħa tissaħħar dejjem b'imħab-
bitha.
20 U l-għala tintilef, ibni, wara mara
adultera, u tgħannaq ħdan ta' mara oħra?
21 Għax egħmil il-bniedem quddiem
il-Mulej, u jqis il-mixi kollu tiegħu.
22 Il-ħażin jinqabad fil-ħażen tiegħu
stess, u bil-ħbula ta' dnubietu jirtabat.
23 Għax ma kellux għaqal, imut u
jintilef minħabba l-kotra ta' bluhitu.

6 Ibni, jekk għamilt tajjeb lil għajrek,
jekk għal wieħed barrani ħabbatt idek,
2 Int irtbatt bi kliem xofftejk, inqbadt
bi kliem fommok;
3 Agħmel dan issa, ibni, u eħles lilek
innifsek; billi int ġejt taħt idejn għajrek;
mur umilja ruħek, u sus wara għajrek.
4 La tagħtix ngħas lil għajnejk, u lil
xfar għajnejk lanqas mistrieħ.
5 Eħles bħal għażżiela minn id il-
kaċċatur, u bħal għasfur minn id in-
nassab.
6 Mur għand in-nemla, ja għażżien;
ħares lejn id-drawwiet tagħha, u kun
għaref:
7 Li la għandha kap, la soprastant, u
lanqas padrun,
8 Fis-sajf tħejji l-ikel tagħha, u tiġma'
l-proviżjon tagħha fi żmien il-ħsad.
9 Kemm sa ddum rieqed, ja għażżien?
Meta se tqum minn ngħasek?
10 Ftit torqod, ftit tongħos, ftit b'idejk
marbuta biex tistrieħ;
11 Hekk jiġi l-faqar tiegħek bħal wieħed
ħalliel, u l-għaks tiegħek bħal wieħed
armat.
12 Bniedem li ma jiswa għal xejn, raġel
ħażin, jimxi bil-qerq ta' xofftejh.
13 Jegħmeż b'għajnejh, itaptap b'riġ-
lejh, u juri b'subgħajh;
14 Għandu l-ħażen f'qalbu, moħħu
jberren kif jagħmel il-ħsara dejjem: jaqla'
l-ġlied.
15 Għalhekk tiġi fuqu għal għarrieda
l-ħsara tiegħu; jinħasad f'daqqa, bla ma
jkun hemm fejqan.
16 Hemm sitt ħwejjeġ li jobgħod il-
Mulej: iva, sebgħa huma mistkerrhin
minnu:
17 Għajnejn imkabbra, ilsien giddieb,
u idejn li jxerrdu demm bla ħtija,
18 Qalb li tberren ħsibijiet ħżiena,
riġlejn ħfief biex jagħmlu l-ħsara,

19 Xiehed qarrieq, li jgħid il-gideb, u
min bejn l-aħwa jqajjem il-ġlied.
20 Ibni, ħares il-kmand ta' missierek, u
la titlaqx it-tagħlim ta' ommok.
21 Żommhom marbutin ma' qalbek
dejjem; u ma' għonqok dendilhom.
22 Inti u timxi, imexxuk; xħin torqod
iħarsuk; jitħaddtu miegħek xħin tistenbaħ.
23 Għax il-kmand hu musbieħ, u t-
tagħlim dawl, u t-twiddib tal-għaqal it-
triq tal-ħajja:
24 Biex iħarsuk mill-mara ħażina, mit-
tmellis ta' lsien il-mara adultera.
25 La tixxennaqx għal ġmielha f'qalbek;
la tinqabadx b'għajnejja.
26 Għax il-prezz ta' mara ħażina hu
loqma ħobż: iżda mara adultera tistad
għal ħajja prezzjuża.
27 Jista' xi ħadd iġib in-nar fi ħdanu, u
ħwejġu ma jinħarqux?
28 Jista' wieħed jimxi fuq il-ġamar, u
riġlejh ma jinkwewx?
29 Hekk min jersaq lejn mart għajru;
kull min imissha ma jkunx bla ħtija.
30 In-nies ma jistmellux ħalliel, jekk
jisraq biex jaqta' xewqtu meta bih il-ġuħ.
31 Iżda jekk jinqabad, għandu jrodd
daqshekk seba' darbiet; ikollu jagħti
l-ġid kollu ta' daru.
32 Imma kull min jiżni ma' mara
m'għandux sens: min jagħmel dan
irid igħarraq lilu nnifsu.
33 Ġrieħi u għajb ikollu; u d-disunur
tiegħu ma jitħassarx.
34 Għax il-għejra tkebbes il-għadab ta'
żewġha, u ma jaħfirhielux f'jum il-
vendetta.
35 U ma jħares lejn ebda fidwa; u
lanqas ikun kuntent għalkemm tagħtih
ħafna rigali.

7 Ibni, ħares kliemi, u arfa' ġo fik il-
kmandamenti tiegħi.
2 Ħares il-kmandamenti tiegħi, u tgħix;
u t-tagħlim tiegħi bħall-ħabba ta' għajnejk.
3 Orbothom ma' subgħajk, iktibhom
fuq it-tavla ta' qalbek.
4 Għid lill-għerf: Int oħti; u sejjaħ lid-
dehen il-ħabib intimu tiegħek:
5 Biex iħarsuk mill-mara adultera, mill-
barranija li żżiegħel bi kliemha.
6 Kont fit-tieqa ta' dari, u minn wara
l-persjana kont nittawwal,
7 U nara qalb dawk ta' moħħhom
dgħajjef, qalb iż-żgħażagħ nilmaħ żagħ-
żugħ bla sens,
8 Għaddej mit-triq, maġenb il-
kantuniera tagħha: u miexi lejn id-dar
tagħha,
9 Fil-għaxija, fil-għabex tan-nhar, xħin
daħal il-lejl, fid-dlam.
10 U, ara, hemm iltaqgħet mara
miegħu, f'bixra ta' żienja, u malizzjuża
f'qalbha.

11 (Kollha agħjat, u ta' rasha; riġlejha
ma jiqfux id-dar:
12 Daqqa fit-triq, daqqa fl-imsieraħ, u
tgħasses ħdejn kull kantuniera.)
13 Qabditu u bisitu, u b'wiċċ bla
mistħija qaltlu:
14 Kelli noffri s-sagrifiċċji tas-sliem, u
llum raddejt il-wegħdiet tiegħi;
15 Għalhekk issa ħriġt niltaqa'
miegħek, biex infittxek bil-ħeġġa kollha, u
sibtek.
16 Frixt is-sodda tiegħi b'ifirxa, b'lożor
minsuġa bil-ħajt ta' l-Eġittu.
17 Fewwaħt is-sodda tiegħi b'mirra,
sabbara, u kannella.
18 Ejja, ħa niskru bl-imħabba sa fil-
għodu: ħa nitgħaxxqu bi pjaċiri ta'
mħabba.
19 Għax żewġi mhux id-dar, telaq, għal
vjaġġ fil-bogħod.
20 Ħa borża flus miegħu, u qabel jimla
l-qamar ma jiġix id-dar.
21 Bil-kliem ħelu tagħha ġegħlitu jċedi;
bil-ħlewwa ta' xofftejha ġibditu warajha.
22 Hu mar warajha minnufih, bħal
gendus sejjer għall-qatla, bħal ċerv dieħel
fix-xibka.
23 Sakemm vleġġa taqsamlu fwiedu;
bħal għasfur li jgħaġġel lejn ix-xibka, bla
ma jaf li sa tiswielu ħajtu.
24 Għalhekk isimgħu minni, uliedi, u
agħtu widen għal kliem fommi.
25 La tħallix lil qalbek tilwi lejn triqat
mara bħal din, la tintilifx fil-mogħdijiet
tagħha.
26 Għax ħafna huma l-vittmi li ġarrfet:
iva, ħafna rġiel b'saħħithom kienu
maqtulin minnha.
27 Darha triq lejn is-saltna ta' l-imwiet,
li tinżel sa l-agħmajjar tal-mewt.

8 Ewwilla l-għerf ma jgħajjatx, u d-
dehen ma jsammax leħnu?
2 Qiegħed fil-quċċata tal-għoljiet, mat-
triq, f'salib it-toroq.
3 Ħdejn il-bwieb, f'daħlet il-belt, fid-
daħla tal-bwieb, igħajjat:
4 Lilkom, o nies, ngħajjat; is-sejħa
tiegħi lill-bnedmin.
5 Intom, ta' moħħkom dgħajjef
itgħallmu l-għaqal: u intom, ja boloh,
għarfu x'inhu l-għerf.
6 Isimgħu; għax ħwejjeġ kbar jien sa
nitkellem; u ftuħ xofftejja jkun għal kliem
is-sewwa.
7 Għax fommi jitkellem is-sewwa; u
l-ħażen hu ħaġa mistkerrha għal xofftejja.
8 Kliem fommi kollu fis-sewwa;
m'hemm xejn imgħawweġ jew maqlub
fihom.
9 Kollha ċari għal min irid jifhem, u
retti għal min għandu t-tagħlim.
10 Ilqgħu tagħlimi, u mhux il-fidda; u
l-għerf aktar mill-aħjar deheb;

11 Għax il-għerf aħjar mill-qroll; u l-
ħwejjeġ kollha li wieħed jista' jixtieq ma
jiswewx daqsu.
12 Jiena, il-għerf, ngħammar mad-
dehen, u tagħrif u ħsieb, jien għandi.
13 Il-biża' tal-Mulej hi l-mibegħda
tal-ħażen: it-tkabbir, l-arroganza, l-im-
ġiba ħażina, u l-fomm giddieb, nobogħ-
dhom.
14 Tiegħi l-fehma, u l-għaqal; jiena
d-dehen, tiegħi l-qawwa.
15 Is-slaten isaltnu bija, u l-ħaqq
jaqtgħu l-imħallfin.
16 Il-ħakkiema jaħkmu bija, u fuq l-art
il-kbarat jagħmlu ħaqq.
17 Jiena nħobb lil min iħobbni, u min
ifittixni bir-reqqa jsibni.
18 Għana u ġieħ jien għandi; iva, ġid
dejjiemi u ħaqq.
19 Il-frott tiegħi aħjar mid-deheb; iva,
minn deheb safi; u l-għalel tiegħi aħjar
mill-fidda l-magħżula.
20 Jien nimxi fit-triq tal-ħaqq, qalb il-
mogħdijiet ta' l-onestà.
21 Biex nagħmel eredi tal-ġid lil dawk
li jħobbuni; u biex nimla t-teżori tagħ-
hom.
22 Għand il-Mulej jien kont fil-bidu ta'
l-atti tiegħu, qabel l-opri tiegħu, sa mill-
qedem.
23 Jien kont imwaqqaf sa minn dejjem,
sa mill-bidu, minn ewl id-dinja.
24 Meta taħt l-art kien għad m'hemmx
ilma, jien kont imnissel; meta kien għad
m'hemmx egħjun mimlijin ilma.
25 Qabel ma twaqqfu l-muntanji, qabel
il-għoljiet jien twelidt:
26 Kien għadu ma għamilx l-art u
r-raba', u lanqas l-ewwel traba tad-
dinja.
27 Hemm kont hu u jrawwem is-
smewwiet: hu u jwaqqaf ħnejja fuq wiċċ
l-abbiss.
28 Hu u jgħaqqad is-sħab fil-għoli: hu
u jsaħħaħ in-nixxigħat ta' l-abbiss.
29 Hu u jħażżeż lill-baħar tarfu, biex
ma jaqbżux l-ilmijiet il-kmand tiegħu, hu u
jqiegħed sisien l-art:
30 Kont ma' ġenbu, bħala mgħallem;
kont kuljum il-għaxqa tiegħu, nitliegħeb
kull ħin quddiemu.
31 Nitliegħeb fid-dinja, artu, u nit-
għaxxaq f'ulied il-bniedem.
32 U issa, uliedi, isimgħuni: imberkin
dawk li jżommu ma' triqati.
33 Isimgħu t-tagħlim, u kunu għorrief,
u la tittraskurawhx.
34 Imbierek il-bniedem li jismagħni,
jishar kuljum wara bwiebi; jistenna fuq
l-għatba ta' biebi.
35 Għax min isibni, isib il-ħajja, u
jaqla' l-ħniena tal-Mulej:
36 Iżda min jidneb kontra tiegħi,
jagħmel deni lil ruħu: kull min jobgħodni,
iħobb il-mewt.

9 Il-għerf bena d-dar tiegħu, waqqaf is-
seba' plieri tagħha:
2 Qatel il-bhejjem tiegħu; ħallat l-inbid
tiegħu, u firex ukoll il-mejda tiegħu.
3 Bagħat il-qaddejja tiegħu: fuq in-
naħat l-aktar għoljin tal-belt hu jgħajjat:
4 Min hu moħħu dgħajjef, ħa jersaq 'il
hawn! Lil min hu nieqes mid-dehen, qallu:
5 Ejjew, kulu mill-ikel tiegħi, u jxorbu
mill-inbid li jien ħallatt.
6 Ħallikom mill-bluha tagħkom, u
tgħixu; u imxu fit-triq tad-dehen.
7 Min iwiddeb il-kiesaħ, iġib fuqu
nnifsu għajb: u min iwiddeb il-ħażin iġib
fuqu nnifsu tebgħa.
8 La tlumx il-kiesaħ, li ma jobogħdokx;
lum il-għaref, u jħobbok.
9 Għallem lill-għaref, u jsir għaref
iżjed: għallem lill-ġust, u jżid fit-tagħlim
tiegħu.
10 Il-biża' t'Alla hu l-bidu tal-għerf; u li
tagħraf il-Qaddis hu dehen.
11 Għax bija jiemek jiżdidulek, u
joktrulek is-snin ta' ħajtek.
12 Jekk int għaref, għaref għalik: u
jekk int kiesaħ, waħdek tbati.
13 Mara belha frattarjusa, moħħha
dgħajjef, u ma taf xejn, hi l-bluha.
14 Għax toqgħod fil-bieb ta' darha, fuq
siġġu, fil-postijiet għoljin tal-belt,
15 Issejjaħ lil dawk li jkunu għaddejjin
dritt fi triqthom:
16 Kull min hu moħħu dgħajjef, ħa
jgħaddi 'l hawn: u lil dak li nieqes mid-
dehen, tgħidlu:
17 Ħelu l-ilma misruq: u l-ħobż mikul
fil-moħbi bnin.
18 Iżda hu ma jafx li hemm igħammru
l-mejtin; u li l-mistednin tagħha qegħdin
f'qiegħ saltnet l-imwiet.

10 Il-proverbji ta' Salamun. Iben
għaref iferraħ lil missieru: iżda iben
iblah hu l-għali ta' ommu.
2 Xejn ma jiswa l-qliegħ bid-dnewwa:
iżda s-sewwa jeħles mill-mewt.
3 Il-Mulej ma jħallix ruħ il-ġust
imġewħa: iżda hu jarmi r-regħba tal-
ħażin.
4 Jiftaqar min jaħdem b'id għażżiena:
iżda id il-bieżel tagħni.
5 Min jaħżen fis-sajf hu iben għaqli:
iżda min jorqod fil-ħsad hu iben li jġib
għajb.
6 Barkiet jinżlu fuq il-ġust: iżda fomm
il-ħżiena jistor il-vjolenza.
7 It-tifkira tal-ġust imbierka: iżda isem
il-ħżiena jitmermer.
8 Min moħħu għaref jilqa' l-kmandi:
iżda iblah lablabi jiġġarraf.
9 Min jimxi dritt, jimxi bla biża': iżda
min igħawweġ triqatu jinqabad.
10 Min jagħlaq għajnu, iġib il-għali:
iżda iblah lablabi jiġġarraf.

11 Fomm ir-raġel ġust hu għajn il-ħajja:
iżda fomm il-ħżiena jistor il-vjolenza.
12 Il-mibegħda tqajjem il-ġlied: iżda
l-imħabba tgħatti l-ħtijiet kollha.
13 Fuq xofftejn min għandu d-dehen
jinsab il-għerf: iżda l-ħatar għad-dahar ta'
min ma għandux sens.
14 Il-għorrief jaħżnu l-għerf tagħhom:
iżda fomm l-iblah hu ħsara fil-qrib.
15 Ġid il-għani hu l-belt qawwija
tiegħu: ir-rovina tal-fqar hu l-faqar
tagħhom.
16 Xogħol il-ġust iservi għall-ħajja:
qliegħ il-ħażin iservi għad-dnub.
17 Min iħares it-tagħlim hu fit-triq
tal-ħajja: iżda min ma jqisx it-twiddib,
jitlef it-triq.
18 Min jaħbi l-mibegħda għandu
xofftejn giddieba, u min joħroġ qlajja hu
iblah.
19 Meta hemm ħafna tlablib, il-ħtija
ma tonqosx; iżda min iliġġem xofftejh
għaref.
20 Ilsien il-ġust hu bħal fidda magħżula:
qalb il-ħżiena tiswa ftit.
21 Xofftejn il-ġust jitimgħu lil ħafna:
iżda l-boloh imutu minħabba nuqqas ta'
għaqal.
22 Barket il-Mulej hi li tagħnina, u hu
ma jżid l-ebda għali magħha.
23 Li tagħmel id-deni hu bħal daħka
għall-iblah: u hekk hu l-għerf għall-
bniedem għaqli.
24 Il-biża' tal-ħażin jiġi fuqu: iżda lill-
ġusti jingħata dak li jixtiequ.
25 Malli jgħaddi r-riefnu, igħib il-ħażin:
iżda l-ġust għandu sisien ta' dejjem.
26 Bħalma l-ħall hu għas-snien, u
bħalma d-duħħan hu għall-għajnejn, hekk
hu l-għażżien għal min jibagħtu.
27 Il-biża' tal-Mulej iżid il-għomor:
iżda snin il-ħżiena jiqsaru.
28 It-tama tal-ġusti jkollha l-ferħ: iżda
l-mistennija tal-ħżiena tisfa fix-xejn.
29 Triq il-Mulej hi furtizza għall-
bniedem rett: iżda rovina għal dawk li
jagħmlu l-ħażen.
30 Il-ġust qatt ma jitħarrek: iżda l-
ħżiena ma jgħammrux fuq l-art.
31 Fomm il-ġust ifawwar il-għerf: iżda
l-ilsien giddieb jinqata'.
32 Xofftejn il-ġust jafu x'inhu dak li
jingħoġob: iżda fomm il-ħżiena mimli
gideb.

11 Miżien qarrieq jistkerrhu l-Mulej:
iżda wżin sħiħ hu l-għaxqa tie-
għu.
2 Meta tiġi l-kburija, imbagħad jiġi
l-għajb: iżda ma' l-umli hemm il-għerf.
3 L-integrità tan-nies retti tmexxihom:
iżda l-ħżunija tal-qarreqin teqridhom.
4 Il-ġid ma jiswiex f'jum il-għadab;
iżda s-sewwa teħles mill-mewt.
5 Is-sewwa tal-bniedem perfett twittilu
triqtu: iżda l-ħażin jaqa' bi ħżunitu.
6 Is-sewwa tan-nies retti teħlishom:
iżda l-qarreqin jinqabdu fil-ħażen tagħhom
stess.
7 Malli jmut il-ħażin, it-tama tiegħu
tinqered: u l-mistennija tan-nies ħżiena
tisfa fix-xejn.
8 Il-ġust jinħeles mid-dwejjaq, u l-ħażin
jidħol floku.
9 B'fommu l-midgħi jgħarraq lil għajru:
iżda l-ġusti b'għerf hom jinħelsu.
10 Meta l-ġusti jmorru tajjeb, tifraħ
il-belt: iżda meta jinqerdu l-ħżiena, ikun
hemm agħjat ta' ferħ.
11 Bil-barka tan-nies retti titgħolla l-
belt: iżda b'fomm il-ħżiena tiġġarraf.
12 Min hu bla sens imaqdar lil għajru:
iżda l-bniedem tal-għaqal jiskot.
13 Min imur iqasqas, jisvela s-segrieti:
iżda wieħed ta' min jorbot fuqu jżomm
kollox moħbi.
14 Fejn m'hemmx tmexxija għaqlija,
il-poplu jaqa': iżda fejn hemm kotra ta'
kunsilieri hemm is-salvazzjoni.
15 Min jagħmel tajjeb lil wieħed
barrani, jaħbat ħażin: u min jobgħod ir-
rbit, moħħu mistrieħ.
16 Il-mara ħelwa żżomm il-ġieħ: u
l-irġiel qalbenin jiksbu l-għana.
17 Il-bniedem ħanin jagħmel ġid lil ruħu
stess: iżda l-kiefer jagħmel id-deni lil
ġismu stess.
18 Il-ħażin jaqla' xogħol qarrieqi: iżda
lil min jiżra' s-sewwa jkollu qliegħ tassew.
19 Bħalma min jimxi mas-sewwa jimxi
għall-ħajja, hekk min imur wara l-ħażin
jimxi għall-mewt tiegħu stess.
20 Dawk li għandhom qalbhom
imgħawġa, il-Mulej jistkerrahhom: iżda
dawk li huma retti f'imġibithom huma l-
għaxqa tiegħu.
21 Jagħmel x'jagħmel, il-ħażin ma
jeħlishiex; iżda nisel il-ġusti jkun meħlus.
22 Bħal ħolqa tad-deheb fi mnieħer ta'
ħanżir, hekk hi mara sabiħa nieqsa mill-
għaqal.
23 Ix-xewqa tal-ġusti hi l-ġid biss: iżda
t-tama f'li ġej tal-ħżiena hi l-għadab.
24 Hemm min idu miftuħa, iżda aktar
jistagħna; hemm min ifaddal aktar milli
hemm bżonn, iżda biex jiftaqar.
25 Min jagħti minn qalbu, ikollu x-
xaba'; u min jaħji, hu wkoll jistaħja.
26 Min iżomm il-qamħ, jishtuh in-
nies: iżda l-barka tinżel fuq ras min
ibigħu.
27 Min iħabrek għall-ġid, isib rieda
tajba: iżda min ifittex id-deni, deni jiġih.
28 Min jafda f'ġidu, jaqa'; iżda l-ġusti
jħaddru bħall-weraq aħdar.
29 Min iqalleb daru, jikseb ir-riħ; u
l-iblah ikun qaddej tal-għaref.
30 Il-frott tal-ġust siġra tal-ħajja; u
min hu għaref jirbaħ l-erwieħ.

31 Ara, il-ġust jitħallas fuq l-art: kemm
aktar il-ħażin u l-midneb!

12 Min iħobb id-dixxiplina, iħobb it-
tagħlim: iżda min jobgħod iċ-ċanfir,
stupidu.
2 It-tajjeb jaqla' ħniena mingħand
il-Mulej: iżda l-Mulej jikkundanna l-
bniedem mimli ħjiena.
3 Il-bniedem ma jitwettaqx bil-ħażen:
iżda nisel il-ġusti ma jitħarrikx.
4 Mara virtuża, kuruna għal żewġha:
iżda l-mara bla mistħija hi bħal taħsir
f'għadmu.
5 Ħsibijiet il-ġusti huma sewwa: iżda
l-pariri tal-ħżiena huma qerq.
6 Kliem il-ħżiena huma nassa għall-
ħajja: iżda fomm in-nies retti jagħti l-
ħelsien.
7 Il-ħżiena jinqalbu, u jintemmu: iżda
dar il ġusti tibqa' wieqfa.
8 Il-bniedem jitfaħħar skond għerfu:
iżda min qalbu mgħawġa jitmaqdar.
9 Aħjar raġel li hu ftit stmat u għandu
qaddej, milli wieħed li jridha ta' kbir u
nieqes mill-ħobż.
10 Il-ġust jaħseb għall-ħajja tal-bhejjem
tiegħu: iżda qalb il-ħżiena kiefra.
11 Min jaħdem il-għalqa tiegħu, jixba'
bil-ħobż: iżda min jimxi wara ħwejjeġ
fiergħa, nieqes mid-dehen.
12 Il-ħażin jixtieq ix-xibka tal-ħżiena:
iżda nisel il-ġusti jagħti l-frott.
13 B'għelt xofftejh jinqabad il-ħażin:
iżda l-ġust joħroġ mit-tfixkil.
14 Bil-frott ta' fommu l-bniedem jixba'
bil-ġid: u kulħadd jitħallas skond egħmil
idejh.
15 F'għajnejn l-iblah, triqtu tajba: iżda
min jisma' l-parir għaref.
16 Għadab l-iblah minnufih jintwera:
iżda wieħed għaqli jaħbi l-għajb.
17 Min igħid is-sewwa, igħid dak li
hu ġust: iżda xiehed giddieb igħid ħaġa
b'oħra.
18 Hemm min jitkellem bħall-infid ta'
sejf: iżda lsien il-għorrief idewwi.
19 Xofftejn is-sewwa jżommu sħiħ għal
dejjem: iżda lsien giddieb hu għal waqt
wieħed.
20 Il-qerq hu f'qalb dawk li jaħsbu fil-
ħsara: iżda min jagħti parir ta' sliem ikollu
l-ferħ.
21 L-ebda għali ma jiġrilu l-ġust: iżda
l-ħżiena jimtlew bil-gwaj.
22 Ix-xofftejn giddieba jistkerrahhom
il-Mulej: iżda dawk li jagħmlu s-sewwa
jogħġbuh.
23 Il-bniedem prudenti jaħbi għerfu:
iżda qalb il-boloh ixxandar bluhithom.
24 Id il-beżlin taħkem: iżda l-id merħija
taqa' taħt il-ħaraġ.
25 Il-għali f'qalb il-bniedem ikiddha:
iżda kelma tajba tferraħha.
26 Il-ġust juri t-triq lil sieħbu: iżda triq
il-ħżiena ttellifhom.
27 Il-għażżien ma jixwix dak li jaqbad
fil-kaċċa: iżda l-ġid prezzjuż ta' bniedem
hi l-bżulija.
28 Fi triq is-sewwa hemm il-ħajja; u fil-
mogħdija tagħha mhemmx il-mewt.

13 Wieħed għaref jisma' twiddib
missieru: iżda l-kiesaħ ma jismax
iċ-ċanfir.
2 Mill-frott ta' fommu wieħed jiekol
il-ġid: iżda ruħ il-malizzjużi tiekol il-
vjolenza.
3 Min igħasses fommu, jippreserva
ħajtu: iżda min xofftejh jiftaħ beraħ,
ħażin għalih.
4 Tixtieq ruħ il-għażżien, u ma tikseb
xejn: iżda ruħ il-beżlin tkun imxabbgħa.
5 Il-ġust jobgħod il-gideb: iżda l-ħażin
mistħija u għajb jagħmel.
6 Is-sewwa tħares lil min jimxi rett:
iżda l-ħażen iġarraf il-midneb.
7 Hemm min jagħmilha ta' għani, u
m'għandu xejn: hemm min jagħmilha ta'
fqir, u għandu ġid kbir.
8 Il-bniedem jifdi ħajtu b'ġidu: iżda l-
fqir ma jisma' qatt theddid.
9 Id-dawl tal-ġusti jiddi ferħan: iżda
l-lampa tal-ħżiena tintefa.
10 Il-ġlied jiġi biss mill-kburija: iżda
l-għerf qiegħed ma' dawk li jieħdu parir.
11 Ġid miksub bil-qerq idub: iżda min
jiġimgħu ftit ftit iżidu.
12 It-tama mtawla tmarrad il-qalb:
iżda xewqa maqtugħa, siġra tal-ħajja.
13 Kull min imaqdar il-kelma, igħarraq
lilu nnifsu: iżda min iweġġaħ il-kmand,
jitħallas.
14 Tagħlim il-għaref hu għajn ta' ħajja
biex taħrab minn xbiek il-mewt.
15 Għaqal dħuli jaqla' grazzja: iżda l-
imġiba tal-malizzjużi hi ħarxa.
16 Il-għaqli jagħmel kollox bil-ħsieb:
iżda l-iblah jifrex bluhitu.
17 Messaġġier ħażin iġib il-għali: iżda
ambaxxatur fidil isewwi l-ħsara.
18 Faqar u għajb għal min ma jilqax
it-twiddib: iżda min jilqa' t-twissija,
jitweġġaħ.
19 Ix-xewqa maqtugħa hi ħelwa għar-
ruħ: iżda l-boloh jistkerrhu jitbiegħdu
mill-ħażen.
20 Min jimxi mal-għorrief isir għaref:
iżda min jagħmilha mal-boloh isofri
l-ħsara.
21 L-isventura tiġri wara l-midinbin:
iżda l-ġust jitħallas bil-ġid.
22 Raġel tajjeb iħalli wirt lil ulied
uliedu: u ġid il-midneb merfugħ għall-
ġust.
23 Ikel bil-kotra tagħti x-xagħra
maħduma tal-fqir: iżda dan ukoll jista'
jintilef minħabba nuqqas ta' ħaqq.

24 Min jibża' għall-ħatar, jobgħod lil
ibnu: iżda min iħobbu, igħaġġel iwiddbu.
25 Il-ġust għandu x'jiekol bix-xaba':
iżda żaqq il-ħżiena nieqsa mill-ikel.

14 Il-mara għaqlija tibni d-dar tagħha:
iżda l-belha ġġarrafha b'idejha.
2 Min jimxi dritt, għandu l-biża' tal-
Mulej: iżda min hu mgħawweġ fi triqatu,
imaqdru.
3 Kliem l-iblah, ħatar għal dahru: iżda
xofftejn il-għorrief iħarsuhom.
4 Fejn m'hemmx gniedes, il-maxtura
nadifa: iżda l-kotra tal-għalel tiġi bis-
saħħa tal-gendus.
5 Xiehed is-sewwa ma jigdibx: iżda x-
xiehed qarrieq igħid il-gideb.
6 Il-kiesaħ ifittex il-għerf, u ma jsibux:
iżda t-tagħlim ħaġa ħafifa għal min hu bil-
għaqal.
7 Warrab minn quddiem iblah, għax
ma tarax fih xofftejn il-għerf.
8 Għerf il-għaqli hu li jifhem triqtu:
iżda l-bluha tal-boloh qerq.
9 Il-boloh jiddieħku bid-dnub: iżda
fost il-ġusti hemm ir-rieda tajba.
10 Il-qalb tagħraf l-imrar tagħha; u
barrani ma jixxirikx fil-ferħ tagħha.
11 Dar il-ħżiena tiġġarraf: iżda t-tinda
tan-nies retti tiffjurixxi.
12 Hemm triq li tidher dritta lil xi ħadd;
iżda hemm triqat il-mewt fl-aħħar tagħha.
13 Mqar fid-daħk il-qalb tista' tkun
muġugħa; u l-ferħ jista' jintemm f'għali.
14 Raġel ħażin f'qalbu jixba' bil-ħlas
ta' l-imġiba tiegħu: raġel tajjeb bil-ħlas ta'
l-egħmil tiegħu.
15 Min moħħu dgħajjef jemmen kollox:
iżda r-raġel għaqli iqis il-mixi tiegħu.
16 Il-għaref jitbeżża' u jitwarrab mid-
deni; iżda l-iblah arroganti u ma
jaħsibhiex.
17 Min jagħdab malajr, jagħmel bluhat;
u bniedem ta' ħsibijiet ħżiena hu mibgħud.
18 Dawk ta' moħħhom dgħajjef jirtu
l-bluha: iżda l-għaqlin jiżżejnu bil-għerf.
19 Il-ħżiena jmilu quddiem it-tajbin; u
l-ħatjin quddiem bwieb il-ġusti.
20 Il-fqir mibgħud imqar minn qrabatu:
iżda dawk li jħobbu l-għonja huma bil-
kotra.
21 Min imaqdar lil għajru, jidneb; iżda
min iħenn għall-imsejken, imbierek hu.
22 Ma jitilfux it-triq dawk li jaħsbu l-
ħsara? Iżda t-tjieba u s-sewwa għal min
jaħseb il-ġid.
23 F'kull taħbit hemm il-qliegħ: iżda
fit-tlablib hemm il-għaks.
24 Il-kuruna tal-għorrief hi ġidhom:
iżda l-bluha tal-boloh mhix ħlief bluha.
25 Xiehed tajjeb isalva l-ħajjiet; iżda
xiehed falz igħid il-gideb.
26 Fil-biża' tal-Mulej hemm tama
qawwija: u wliedu jsibu l-kenn.
27 Il-biża' tal-Mulej għajn tal-ħajja,
biex wieħed jeħles minn xbiek il-mewt.
28 Fil-kotra tal-poplu hi l-glorja tas-
sultan: iżda fin-nuqqas ta' poplu, l-irvina
tal-prinċep.
29 Min ma jagħdabx malajr għandu
dehen kbir: iżda min jisħon malajr juri
l-bluha tiegħu.
30 Qalb kalma ħajjet il-ġisem: iżda l-
għejra taħsir il-għadam.
31 Min igħakkes il-fqir jagħmel għajb
lill-Ħallieq tiegħu: iżda min iweġġħu
jħenn għall-miskin.
32 Il-ħażin jinqaleb bi ħżunitu: iżda
l-ġust isib kenn f'mewtu.
33 Il-għerf jistrieħ f'qalb min għandu
d-dehen: iżda fost il-boloh jingħaraf.
34 Is-sewwa tgħolli ġens: iżda d-dnub
hu għajb għal kull poplu.
35 Il-favur tas-sultan hu għall-qaddej
għaqli: iżda għadbu għal min jagħmel
għajb.

15 Tweġiba ħelwa tikkalma s-saħna:
iżda kelma iebsa tqajjem il-għadab.
2 Lsien il-għorrief mimli bil-għerf:
iżda fomm il-boloh jarmi l-bluhat.
3 Għajnejn il-Mulej huma kullimkien,
iħarsu lejn il-ħżiena u t-tajbin.
4 Lsien ħelu siġra tal-ħajja: iżda
l-ħażen fih igħaffeġ l-ispirtu.
5 L-iblah ma jqisx twiddib missieru:
iżda min jilqa' t-twissija għaqli.
6 F'dar il-ġust hemm ġid kbir: iżda
fil-qliegħ tal-ħażin hemm it-taħbit.
7 Xofftejn il-għorrief ixerrdu l-għerf:
iżda qalb il-boloh ma tagħmilx hekk.
8 Il-Mulej jistkerrah is-sagrifiċċju tal-
ħżiena: iżda t-talb tan-nies retti l-għaxqa
tiegħu.
9 L-imġiba tal-ħażin jistkerrahha l-
Mulej: iżda jħobb lil min jimxi wara
s-sewwa.
10 Dixxiplina ħarxa hemm għal min
iħalli triqtu: u min jobgħod it-twiddib
imut.
11 Saltnet l-imwiet u l-abbiss huma
quddiem il-Mulej: kemm aktar mela qlub
ulied il-bnedmin!
12 Il-kiesaħ ma jħobbx lil min iċanfru:
lanqas imur għand il-għorrief.
13 Qalb hienja tferraħ il-wiċċ: iżda
meta titnikket il-qalb, jintelaq l-ispirtu.
14 Moħħ il-bniedem għaqli jfittex il-
għerf: iżda fomm il-boloh jirgħa fil-
bluha.
15 Il-jiem kollha tal-fqir koroh: iżda
qalb tajba għandha ikla dejjiema.
16 Aħjar ftit bil-biża' tal-Mulej, milli
teżor kbir bit-taħbit miegħu.
17 Aħjar platt ħaxix fejn hemm l-
imħabba, milli gendus smin bil-mibegħda
miegħu.
18 Raġel imgħaddab ixewwex il-ġlied:

iżda min ma jagħdabx malajr isikket it-
tilwim.
19 Triq il-għażżien qisha ħajt tax-xewk:
iżda l-mogħdija tan-nies retti watja.
20 Iben għaref iferraħ lil missieru: iżda
bniedem iblah iżeblaħ lil ommu.
21 Il-bluha togħġob lil min hu nieqes
mis-sens; iżda l-bniedem ta' dehen jimxi
dritt.
22 Il-ħsibijiet ifallu fejn mhemmx
ftehim, iżda fejn hemm ħafna kunsilieri
jseħħu.
23 Il-bniedem jifraħ bi tweġiba tajba ta'
fommu: u kemm hi tajba kelma mitkellma
f'waqtha!
24 Triq il-ħajja tagħti 'l fuq għall-
għaref, biex jaħrab saltnet l-imwiet ta'
taħt.
25 Il-Mulej iġarraf dar il-kburin: iżda
jżomm weqfin is-slajjen ta' l-armla.
26 Il-Mulej jistkerrah il-ħsibijiet tal-
ħżiena: iżda kliem il-ħlewwa huma safja.
27 Min jirgħeb għall-qliegħ, iħawwad
daru; iżda min jobgħod il-għotjiet igħix.
28 Qalb il-ġust taħseb xi twieġeb: iżda
fomm il-ħżiena jarmi ħwejjeġ ħżiena.
29 Bgħid il-Mulej mill-ħżiena: iżda hu
jisma' talbet il-ġusti.
30 Dawl il-għajnejn iferraħ il-qalb: u
aħbar tajba tħaxxen il-għadam.
31 Il-widna li tisma' t-twiddib li jagħti
l-ħajja, tgħammar f'nofs il-għorrief.
32 Min ma jilqax it-tagħlim iżeblah lil
ruħu: iżda min jisma' ċ-ċanfir, jikseb il-
għaqal.
33 Il-biża' tal-Mulej hu t-tagħlim tal-
għerf, u qabel il-ġieh tiġi l-umiltà.

16 Il-ħsibijiet tal-qalb huma tal-
bniedem, iżda t-tweġiba ta' l-ilsien
mingħand il-Mulej.
2 Lill-bniedem imġibtu kollha tidhirlu
safja; iżda hu l-Mulej li jiżen l-ispirti.
3 Erħi x-xogħol tiegħek fil-Mulej, u
ħsibijietek iseħħu.
4 Il-Mulej għamel kollox għalih: iva,
imqar il-ħażin għal jum il-qilla.
5 Kull min hu mkabbar f'qalbu l-Mulej
jistkerrhu: jagħmel x'jagħmel, ma
jeħlishiex.
6 Bit-tjieba u s-sewwa jitpatta l-ħażen:
u bil-biża' tal-Mulej jinħarab id-deni.
7 Meta l-imġiba tal-bniedem togħġob
lill-Mulej, hu jagħmel li mqar l-egħdewwa
tiegħu jħabbibhom miegħu.
8 Aħjar ftit bis-sewwa, minn kotra ta'
dħul bla ħaqq.
9 Qalb il-bniedem taħseb fuq triqtu:
iżda l-Mulej imexxilu riġlejh.
10 Fuq xofftejn is-sultan hemm
sentenza divina: meta fommu jlissen il-
ħaqq, ma jisbaljax.
11 Stasija u miżien tajba huma tal-
Mulej: u l-użin kollu tal-ħorġ egħmilu.
12 Is-slaten jistkerrhu jagħmlu d-deni:
għax it-tron jitwettaq bis-sewwa.
13 Xofftejn ġusti huma l-għaxqa tas-
slaten; u huma jħobbu lil min jitkellem
is-sewwa.
14 Għadab is-sultan, messaġġier tal-
mewt: iżda bniedem għaref iberrdu.
15 Fid-dija ta' wiċċ is-sultan hemm il-
ħajja: u bħal sħaba ta' xita tar-rebbiegħa
hu l-favur tiegħu.
16 Kemm hu aħjar tikseb il-għerf mid-
deheb! U ksib id-dehen aħjar mill-fidda!
17 It-triq tal-bniedem rett hi l-ħarba
mill-ħażen: min iħares imġibtu, jip-
preserva 'l ħajtu.
18 Qabel ir-rovina, hemm il-kburija: u
spirtu mkabbar qabel it-tiġrif.
19 Aħjar tkun umli fl-ispirtu ma'
l-imsejknin, milli taqsam il-priża ma'
l-imkabbrin.
20 Min moħħu fil-kelma jsib il-ġid:
imbierek hu min jitma fil-Mulej.
21 Min f'qalbu għaref, igħidulu
intelliġenti: u l-ħlewwa tal-kliem iżżid it-
tagħlim.
22 Id-dehen hu għajn ta' ħajja għal min
għandu lilu: iżda t-tagħdib tal-boloh hi
l-bluha.
23 Qalb il-għaref tgħallem lil fommu, u
żżid it-tagħlim fuq xofftejh.
24 Il-kliem ħelu qisu xehda għasel,
għaxqa għar-ruħ, u saħħa tal-ġisem.
25 Hemm triq li tidher dritta lill-
bniedem, iżda l-aħħar tagħha triq il-mewt.
26 Min jaħdem, jaħdem għalih stess;
għax ħalqu jitolbu bil-leħħa biex jaħdem.
27 Raġel bla fejda jaqla' l-ħsara: u fuq
xofftejh għandu bħal nar jaqbad.
28 Raġel kattiv iqajjem il-ġlied: u
wieħed li jagħti l-malafami jifred l-aħjar
ħbieb.
29 Raġel vjolenti jħajjar lil għajru, u
jmexxih minn triq li mhix tajba.
30 Min jegħmeż għajnejh, jaħseb il-
qerq: min iross xofftejh, ikun diġà wettaq
id-deni.
31 Ix-xagħar abjad kuruna ta' ġieh;
jekk jinsab fi triq is-sewwa.
32 Min ma jagħdabx malajr, aħjar
minn gwerrier qalbieni, u min jaħkem lilu
nnifsu aħjar minn min jirbaħ belt.
33 Ix-xorti tintafa' fil-ħoġor; iżda min
jaqta' kollox hu l-Mulej.

17 Aħjar loqma ħobż iebsa, u l-kwiet
magħha, minn dar mimlija ikel u
ġlied.
2 Qaddej għaqli jaħkem fuq iben bla
ġieh, u jkollu sehem ma' l-aħwa fil-wirt.
3 Il-misfa għall-fidda, u l-forn għad-
deheb: iżda hu l-Mulej li jġarrab il-qlub.
4 Il-ħażin jisma' xofftejn il-ħażen; u
l-giddieb jagħti widen lill-ilsien qarrieq.
5 Min jidħak bil-fqir, igħajjar lill-

Ħallieq tiegħu: u min jifraħ bil-ħsara ma jeħlishiex ħafif.

6 Ulied l-ulied kuruna tax-xjuħ; u l-glorja ta' l-ulied missirijiethom.

7 Il-kliem għoli ma jixraqx lill-iblah: kemm aktar lill-prinċep ma jixirqux xofftejn giddieba.

8 Għotja hi ħaġra prezzjuża f'għajnejn min jilqagħha: kull fejn idawwar wiċċu jkollu r-riżq.

9 Min jistor il-ħtija, irid il-ħbubija; iżda min itenni l-ħtija, ibiegħed il-ħabib.

10 Ċanfira tagħmel aktar impressjoni fuq il-għaqli, minn mitt daqqa fuq l-iblah.

11 Il-ħażin ifittex biss it-tixwix: għalhekk messaġġier aħrax jinbagħat għalih.

12 Ħalli orsa li ħadulha l-frieħ tintaqa' ma' raġel, iżda le ma' iblah fi bluhitu.

13 Min irodd id-deni għall-ġid, id-deni ma jitwarrabx minn daru.

14 Bħall-ftuħ ta' l-ilma hu l-bidu tal-ġlied: għalhekk qabel ma taqbad il-ġlieda, warrab.

15 Min jeħles il-ħati, u min jikkundanna lil min mhux ħati, il-Mulej jistkerrahhom lilhom it-tnejn.

16 X'jiswew il-flus f'id l-iblah biex jikseb il-għerf, meta m'għandux sens?

17 Ħabib iħobb f'kull ħin; hu imwieled biex ikun ħuk għall-waqt il-hemm.

18 Wieħed nieqes mis-sens iħabbat idu, u jagħmel tajjeb għal għajru.

19 Iħobb id-dnub min iħobb il-ġlied: min igħolli biebu, ifittex it-tiġrif.

20 Min għandu qalbu mgħawġa, ma jsibx hena: u min għandu lsien ħażin jaqa' fil-għali.

21 Min jiled iblah, jagħli: u missier iblah ma jifraħx.

22 Qalb ferħana hi mediċina tajba: iżda spirtu mnikket inixxef il-għadam.

23 Il-ħażin jieħu għotjiet minn taħt biex igħawweġ triq il-ħaqq.

24 Il-għerf joqgħod quddiem il-għaqli; iżda għajnejn l-iblah igħarrxu lejn truf l-art.

25 Għali għal missieru hu iben iblah, u mrar għal dik li wilditu.

26 Mhux sewwa tikkundanna lil min hu ġust, u ssawwat nies ta' ġieh minħabba s-sewwa tagħhom.

27 Min għandu l-għerf iqis kliemu: u min għandu spirtu kalm raġel għaqli.

28 Imqar iblah, jekk jiskot, igħodduh b'għaref: u min jitboq xofftejh jistmawh b'wieħed ta' dehen.

**18** Minn irid jinfired minn ħaddieħor, jara x'jaqla', u jiġġieled għal kull xejn.

2 L-iblah ma jogħġbux il-għaqal, iżda biss biex juri x'għandu f'qalbu.

3 Malli jiġi l-ħażen, jiġi t-tmaqdir ukoll; u, mal-għajb, it-tagħjir.

4 Kliem fomm il-bniedem bħal ilma għammieq; u għajn il-għerf bħal wied igelgel.

5 Mhux sewwa li żżomm mal-ħażin, biex tagħti l-ħtija lill-ġust fil-ħaqq.

6 Xofftejn l-iblah iġibu l-ġlied, u fommu jistieden is-swat.

7 Fomm l-iblah ir-rovina tiegħu, xofftejh xibka ta' ruħu.

8 Kliem min jaqla' l-qlajjiet foloz bħal ikel bnin, u jinżel sa ġo qiegħ il-vixxri.

9 Min hu merħi f'xogħlu, hu ħu dak li jeqred.

10 Isem il-Mulej hu torri qawwi; il-ġust jidħol jiġri fih, u hemm isib il-kenn tiegħu.

11 Il-ġid tal-għani hu l-belt qawwija tiegħu, u bħal sur għoli fl-immaġinazzjoni tiegħu.

12 Qabel ir-rovina, qalb il-bniedem titkabbar, u qabel il-ġieh, l-umiltà.

13 Min iwieġeb qabel ma jisma', juri l-bluha tiegħu, u jibqa' mriegħex.

14 L-ispirtu tal-bniedem igħinu fil-mard tiegħu; iżda spirtu mitluq min jista' jqajmu?

15 Qalb il-għaqli tikseb il-għerf; u widnet il-għorrief tfittxu.

16 Il-għotja ta' bniedem tagħmillu l-wisa', u ddaħħlu quddiem il-kbarat.

17 Min l-ewwel igħid tiegħu jidher li għandu raġun, sakemm jiġi ieħor u jgħarblu fil-fond.

18 Ix-xorti twaqqaf il-ġlied, u tiddeċiedi bejn is-setgħana.

19 Ħu offiż hu aktar iebes biex jintrebaħ minn belt qawwija: u l-ġlied bejn l-aħwa qisu staneg ta' kastell.

20 Żaqq ta' bniedem timtela bil-frott ta' fommu: u milli jroddu xofftejh jixba'.

21 Il-mewt u l-ħajja taħt jedd l-ilsien: dawk li jħobbuh jieklu minn frottu.

22 Min isib mara, isib il-ġid, u jkun qala' favur mingħand il-Mulej.

23 Il-fqir jitkellem bit-tħannin; iżda l-għani jwieġeb bil-herra.

24 Min għandu ħafna ħbieb, huma ħbieb għall-qerda tiegħu; iżda hemm ħabib, li jirtabat miegħek aktar minn ħuk.

**19** Aħjar il-fqir li jimxi fis-sewwa tiegħu, minn wieħed imħassar fi kliemu, u iblah.

2 Mhux sewwa wkoll li wieħed ikun bla tagħlim; u min igħaġġel fil-mixi tiegħu, jitlef triqtu.

3 Il-bluha tal-bniedem tħassarlu triqtu: u qalbu titmasħan għall-Mulej.

4 Il-għana jkattar ħafna ħbieb; iżda l-fqir hu abbandunat sa minn ħabibu.

5 Xiehed qarrieq ma jgħaddihiex b'xejn; u min jitkellem bil-gideb ma jeħlishiex.

6 Ħafna jżiegħlu b'min idejh miftuħa:

u kulħadd ħabib ta' min iħobb jagħti
l-għotjiet.
7 Ħut il-fqir kollha jobogħduh: kemm
aktar jitbiegħdu minnu ħbiebu! Hu jiġri
warajhom jittallab, iżda ma jsibhomx.
8 Min jikseb il-għerf, iħobb lil ruħu:
min igħożż il-għaqal, isib il-ġid.
9 Ix-xiehed qarrieq ma jgħaddihiex
b'xejn, u min igħid il-gideb jintilef.
10 Ma jixraqx li wieħed iblah igħix
fil-lussu, kemm aktar li lsir jaħkem fuq
il-kbarat.
11 Il-għaqal fi bniedem ibegħidlu
għadbu; u hi glorja għalih li jinsa offiża.
12 Għadab is-sultan bħal għajta ta'
ljun; iżda l-favur tiegħu bħal nida fuq il-
ħaxix.
13 Iben iblah għali ta' missieru: u l-
ġlied ta' mara miżieb dejjem iqattar.
14 Dar u ġid wirt mingħand il-
missirijiet: iżda mara għaqlija mingħand
il-Mulej.
15 Il-għażż iġib in-ngħas; u ruħ mitluqa
tbati l-ġuħ.
16 Min iħares il-kmandament, iħares
ruħu; iżda min ma jqisx imġibtu, imut.
17 Min iħenn għall-fqir jislef lill-Mulej;
u dak li jkun ta, il-Mulej iroddulu.
18 Widdeb lil ibnek waqt li għad hemm
tama, iżda la tixtieqx mewtu.
19 Min igħadab iż-żejjed għandu jkun
ikkastigat; għax jekk teħilsu darba,
ikollok teħilsu darb'oħra.
20 Isma' l-parir, u ilqa' t-twiddib, biex
issir għaref tul ħajtek.
21 Ħafna ħsibijiet hemm f'qalb il-
bniedem; iżda hi l-fehma tal-Mulej li
sseħħ.
22 Dak li hu mixtieq fi bniedem hi
t-tjieba tiegħu: u aħjar fqir minn wieħed
giddieb.
23 Il-biża' tal-Mulej jieħu għall-ħajja;
u min igħix mimli bih, ma jilħqux il-għali.
24 Il-għażżien jaħbi idu fid-dixx, u
lanqas biss itellagħha lejn ħalqu.
25 Sawwat wieħed kiesaħ, u jiftaħ
għajnejh in-nieqes minn moħħu: widdeb
wieħed għaqli, u jifhem il-għerf.
26 Min jaħqar lil missieru, u jibgħat 'il
barra lil ommu, hu iben li jġib mistħija u
għajb.
27 Ieqaf, ibni, milli tisma' t-tagħlim,
jekk trid titbiegħed minn kliem il-għerf.
28 Xiehed ħażin jiddieħak bil-ħaqq; u
ħalq il-ħżiena jibla' l-ħażen.
29 Hemm il-kastig għal min jiddieħak,
u d-daqqiet għal dahar il-boloħ.

**20** L-inbid iġib il-ksuħa, u x-xorb
l-agħjat: u min jagħtiha għalihom
ma għandux għaqal.
2 Il-biża' li jqanqal is-sultan hu bħal
għajta ta' ljun: min imasħnu jidneb
kontra ħajtu stess.
3 Ġieh għall-bniedem li jitbiegħed mill-
ġlied: iżda l-boloħ kollha jiġġieldu.
4 Il-għażżien ma jaħratx minħabba l-
bard; għalhekk jittallab fi żmien il-ħsad,
u ma jaqla' xejn.
5 Fehma f'moħħ ta' bniedem hi bħal
ilma għammieqi; iżda l-bniedem għaqli
jaf jislithielu.
6 Ħafna jiftaħru bit-tjieba tagħhom:
iżda wieħed li tafdaħ min isibu?
7 Ir-raġel ġust jimxi fis-sewwa tiegħu:
uliedu huma henjin warajh.
8 Sultan bil-qiegħda fuq it-tron tal-
ħaqq igħarbel kull ħażen b'għajnejh.
9 Min jista' jgħid: Naddaft qalbi, jien
safi minn dnubi?
10 Użin u wżin, kejl u kejl, il-Mulej
it-tnejn jistkerrahhom.
11 Imqar tifel minn egħmilu jingħaraf
jekk hux safi u sewwa.
12 Il-widna li tisma', u l-għajn li tara,
għamilhom it-tnejn il-Mulej.
13 La tħobbx in-ngħas, li ma tiftaqarx;
iftaħ għajnejk, u jkollok ħobż bix-xaba'.
14 Ħażin! ħażin! igħid ix-xerrej; iżda,
malli jwarrab, jiftaħar b'dak li xtara.
15 Hemm id-deheb, u kotra ta' qroll:
iżda x-xofftejn għorrief huma aktar
ħwejjeġ prezzjużi.
16 Ħudlu ħwejġu la għamel tajjeb għal
ħaddieħor, u għall-barranin żommhom
b'rahan.
17 Il-ħobż misruq jiġih ħelu lill-
bniedem; iżda wara jħoss ħalqu mimli
biż-żrar.
18 Bil-ftehim jitwettqu l-ħsibijiet: u bi
tmexxija għaqlija agħmel gwerra.
19 Min jaqla' l-qlajja jikxef sigrieti:
għalhekk la tagħmilhiex ma' min xofftejh
dejjem miftuħa.
20 Min jisħet lil missieru jew lil ommu,
il-musbieħ tiegħu jintfielu fl-eqqel tad-
dlam.
21 Ġid imgeddes bil-għaġla mill-ewwel,
ma jkunx imbierek fl-aħħar tiegħu.
22 La tgħidx: Ħa nrodd id-deni b'deni;
itma fil-Mulej, u jeħilsek hu.
23 Użin u wżin il-Mulej jistkerrhu,
miżien falz mhux sewwa.
24 Il-passi tal-bniedem jidderiġihom
il-Mulej; kif mela l-bniedem jista' jifhem
x'għandu jgħaddi minn għalih?
25 Hu xkiel għall-bniedem igħid malajr:
Imqaddes! u wara l-wegħda mbagħad
jibdielu.
26 Sultan għaref itajjar il-ħżiena, u
jdawwar fuqhom ir-rota.
27 L-ispirtu tal-bniedem hu d-dawl tal-
Mulej li jifli l-partijiet ta' ġewwa nett tal-
bniedem.
28 It-tjieba u l-fedeltà jħarsu lis-sultan:
bit-tjieba jsaħħaħ it-tron tiegħu.
29 Il-glorja taż-żgħażagħ qiegħda
f'saħħithom: u ż-żina tax-xjuħ fix-xagħar
adjad tagħhom.

30 Is-swat li jbenġel, ifejjaq id-deni: u
hekk id-daqqiet inaddfu sa qiegħ il-vixxri.

21 Qalb is-sultan f'id il-Mulej bħax-
xmajjar ta' l-ilma: kull fejn jogħġbu
jdawwarha.
2 Kull bniedem jidhirlu li mġibtu tajba:
iżda hu l-Mulej li jiżen il-qlub.
3 Li tagħmel is-sewwa u l-ħaqq,
jogħġob lill-Mulej aktar mis-sagrifiċċji.
4 Għajnejn imkabbra u qalb minfuħa,
dawl il-ħżiena, huma dnub.
5 Il-ħsibijiet tal-ħabrieki jisfaw għall-
ġid; iżda kull min hu mgħaġġel jaqa'
fil-faqar.
6 It-teżori miksubin bi lsien giddieb
huma' duħħan li jgħib, xkiel tal-mewt.
7 Il-vjolenza tal-ħżiena teqridhom, għax
ma jridux jagħmlu s-sewwa.
8 Triq il-bniedem ħati mgħawġa: iżda
dritt hu l-egħmil ta' min hu bla ħtija.
9 Aħjar toqgħod f'rokna ta' setaħ,
inkella ma' mara ġellieda f'dar kbira.
10 Ruħ il-ħażin tixtieq id-deni: ħabibu
stess ma jsibx ħniena miegħu.
11 Meta l-kiesaħ jitrażżan, min hu
moħħu dgħajjef jitgħallem: u meta l-
għaref jitgħallem, iżid fil-għerf.
12 Il-ġust jaħseb f'dar il-ħażin: iżda
lill-ħżiena jgħarraqhom fil-ħsara.
13 Min isodd widintu għall-għajta tal-
fqir, hu wkoll isejjaħ, u ħadd ma jwieġbu.
14 Għotja bil-moħbi ttaffi r-rabja; u
rigal minn taħt itaffi saħna qalila.
15 Hi ferħa għall-ġust li jsir il-ħaqq:
iżda biża' għal min jagħmel il-ħażin.
16 Il-bniedem li joħroġ minn triq il-
għaqal, jibqa' fil-miġemgħa tal-mejtin.
17 Min iħobb il-pjaċiri jiftaqar: min
iħobb l-inbid u ż-żejt ma jistagħniex.
18 Il-ħażin iservi ta' fidwa għall-ġust;
u l-qarrieqi għal min hu rett.
19 Aħjar tgħammar fid-deżert, milli ma'
mara kollha ġlied u nkejja.
20 Hemm teżor prezzjuż u żejt
f'għamart il-għaref: iżda wieħed iblah
jaħlihom.
21 Min jimxi wara s-sewwa u t-tjieba
jkollu l-ħajja, il-ħaqq, u l-ġieħ.
22 Wieħed għaref jaħbat għall-belt tal-
qawwijin, u jġarraf is-swar li bihom qalbha
kienet mimlija.
23 Min iħares fommu u lsienu, iħares
ruħu mill-għali.
24 Isem il-kburi u mżattat hu: Kiesaħ;
u jagħmel kollox bi kburija żejda.
25 Xewqet il-għażżien toqtlu; għax
idejh ma jridux jaħdmu.
26 Il-ħażin jixxennaq il-jum kollu: iżda
l-ġust jagħti bla ma jxeħħ.
27 Is-sagrifiċċju tal-ħżiena ta' min
jistkerrhu: kemm aktar meta hu mogħti
b'fehma ħażina!
28 Jintilef ix-xiehed il-giddieb: iżda
min joqgħod jisma' fl-aħħar jista' jitkel-
lem.
29 Il-bniedem ħażin iseffaq wiċċu: iżda
l-bniedem rett isaħħaħ imġibtu.
30 M'hemmx għerf, m'hemmx dehen,
m'hemmx fehma, quddiem il-Mulej.
31 Iż-żiemel jithejja għal nhar it-
taqbida: iżda r-rebħa tiġi mingħand
il-Mulej.

22 Aħjar wieħed jippreferixxi isem
tajjeb minn ħafna ġid, u li wieħed
ikun stmat, aħjar mill-fidda u d-deheb.
2 Il-għani u l-fqir jiltaqgħu: hu l-Mulej
li għamilhom kollha u t-tnejn.
3 Il-bniedem għaqli jara ġej il-għawġ,
u jinħeba: iżda dawk li moħħhom
dgħajjef jibqgħu sejrin, u jkunu ikkastigati.
4 Il-frott ta' l-umiltà u tal-biża' t'Alla
hu għana, glorja u ħajja.
5 Xewk u tfixkil fit-triq tal-bniedem
imħassar: min jieħu ħsieb ruħu jitbiegħed
minnhom.
6 Darri tifel fit-triq li għandu jmur: u
meta jixjieħ ma jwarrabx minnha.
7 Il-għani jaħkem fuq il-foqra, u l-
midjien ilsir ta' min sielu.
8 Min jiżra' l-għawġ, jaħsad il-ħsara, u
l-ħatar tal-għadab tiegħu jisfa fix-xejn.
9 Min għandu għajn li taf tħenn, ikun
imbierek, għax ta minn ħobżu lill-fqir.
10 Warrab il-kiesaħ, u jmur il-ġlied;
iva, jieqaf it-tlewwim u t-tagħjjir.
11 Min iħobb is-safa tal-qalb u għandu
kliemu ħelu, għandu s-sultan ħabibu.
12 Għajnejn il-Mulej iħarsu l-għerf,
iżda hu jxejjen kliem il-perfidu.
13 Il-għażżien igħid: Hemm iljun barra;
f'nofs it-triq inkun maqtul.
14 Fomm in-nisa adulteri ħofra għam-
mieqa: min hu taħt għadab il-Mulej,
jaqa' fiha.
15 Il-bluha mqabbda ma' qalb ta' tifel,
iżda l-ħatar tat-twiddib ibegħidha minnu.
16 Min igħakkes il-fqir biex hu
jistagħna, jew min jagħti lill-għani, sgur
jiġi hu fil-bżonn.
17 Mejjel widintek, u isma' kliem il-
għorrief, u agħti moħħok għal tagħlimi.
18 Għax tkun ħaġa sabiħa jekk
iżżommhom ġo fik, biex ikunu dejjem fuq
xofftejk.
19 Biex it-tama tiegħek tkun fil-Mulej,
illum għarrafthomlok, iva, lilek.
20 Mhux diġà ktibtlek jien pariri u
tagħlim,
21 Biex ngħarrfek ħwejjeġ ċerti, kliem
is-sewwa, biex tagħraf twieġeb kliem is-
sewwa lil min isaqsik?
22 La tisraqx lill-fqir, għax hu fqir: u
la taħqarx il-miskin fil-bieb.
23 Għax il-Mulej jiddefendi l-kawża
tagħhom, u jneħħi l-ħajja ta' dawk li
jisirquhom.

24 Tithabbibx ma' min jitmashan; u la
timxix ma' min jaghdab:
25 Li ma titghallimx drawwietu, u ġġib
xkiel għal ruħek.
26 La tkunx wieħed minn dawk li
jħabbtu fuq idhom, u jagħmlu tajjeb għad-
djun.
27 Jekk ma jkollokx biex trodd, għax
għandhom jeħdulek soddtok minn taħt-
ek?
28 Is-slajjen qodma la tħarrikomx, għax
missirijietek kienu li qegħduhom.
29 Rajt int xi ħadd ħabrieki f'xogħlu?
Quddiem is-slaten qiegħed; ma joqgħodx
quddiem nies li ma jafhom ħadd.

**23** Meta toqgħod tiekol ma' wieħed
kbir, qis tajjeb x'għandek
quddiemek.
2 U qiegħed sikkina f'gerżumtek, jekk
int żaqqieq.
3 La tixxennaqx għall-ikel tajjeb
tiegħu: għax hu jkel li jqarraq.
4 La titħabatx biex tistagħna: la tibqax
taħseb fuq dan.
5 Trid titfa' għajnejk fuq ħaġa li tgħib?
għax il-għana tabilħaqq għandu l-
ġwienaħ; itir bħal ajkla lejn is-sema.
6 La tikolx mal-bniedem li jgħajjen, u
lanqas tixxennaq għall-ikel tajjeb tiegħu:
7 Għax bħal ma jaħseb fih innifsu,
hekk hu: Kul u ixrob, hu jgħidlek; iżda
qalbu mhix miegħek.
8 Il-loqma li tkun kilt taqlagħha, u
taħli l-kliem ħelu tiegħek.
9 La titkellimx fejn jisimgħek l-iblah:
għax hu jmaqdar għaqal kliemek.
10 La tħarrikx is-slajjen antiki; u la
tidħolx fl-egħlieqi ta' l-iltiema.
11 Għax il-Feddej tagħhom qawwi:
Hu jiddefendi l-kawża tagħhom kontra
tiegħek.
12 Agħti qalbek għat-twiddib, u
widnejk għal kliem it-tagħlim.
13 La żżommx it-twiddib minn ibnek:
għalkemm issawtu bil-ħatar, ma jmutx.
14 Int issawtu bil-ħatar, iżda teħlislu 'l
ruħu mis-saltna ta' l-imwiet.
15 Ibni, jekk qalbek għarfa, qalbi
tifraħ ukoll;
16 Iva, jithenna l-ġewwieni tiegħi,
huma u jitkellmu s-sewwa xofftejk.
17 La tħallix qalbek tgħir għall-
midinbin: iżda għix kuljum fil-biża' tal-
Mulej.
18 Għax tassew li hemm futur; u t-tama
tiegħek ma tisfax fix-xejn.
19 Isma', ibni, u kun għaqli, u mexxi
qalbek fit-triq id-dritta.
20 La tagħmilhiex ma' dawk li jlegilgu
l-inbid; jew ma' wikkiela żaqqeqin tal-
laħam:
21 Għax is-sikran u ż-żaqqieq jiftaqru:
u dniedel jilbsu dawk li jħobbu jorqdu.
22 Isma' lil missierek, dak li nisslek, u
la żżeblaħx lil ommok meta tixjieħ.
23 Ikseb is-sewwa, u la tbigħux; ikseb
il-għerf, it-tagħlim, u d-dehen.
24 Missier il-ġust jimtela bil-hena: u
min inissel iben għaref, jifraħ bih.
25 Ħa jifirħu missierek u ommok, u
tithenna dik li wilditek!
26 Ibni, agħtini qalbek, u ħa jitgħaxxqu
għajnejk bi triqati.
27 Għax ħofra fonda l-mara adultera; u
bir dejjaq il-mara barranija.
28 Hi wkoll tissajja għall-priża, u żżid
fost l-irġiel il-għadd tat-tradituri.
29 Għal min "Ah? Għal min: Ajma?
Għal min il-ġlied? Għal min it-tgergir?
Għal min il-ħmura tal-għajnejn?
30 Għal dawk li jitnikkru fuq l-inbid;
għal dawk li jmorru jfittxu nbid imħawwar.
31 La tħarisx lejn l-inbid xħin ikun
iħammar, xħin jilma fil-kies, xħin jinżel
malajr.
32 Għax fl-aħħar jigdem bħal serp, u
bħal lifgħa jniggeż.
33 Għajnejk jaraw ħwejjeġ strambi, u
qalbek titkellem ħwejjeġ tal-ġenn.
34 Iva, inti tkun bħal wieħed mimdud
f'nofs ta' baħar, jew wieħed mimdud fuq
quċċata ta' arblu.
35 Darbuni, tgħid int, u ma ħassejt
xejn; sawtuni, u ma ntbaħtx: xħin sa
nistenbaħ? Narġa' nfittex xarba oħra.

**24** La tgħirx għan-nies ħżiena, u lanqas
tixtieq toqgħod magħhom.
2 Għax qalbhom taħseb fuq il-ħsara, u
fuq id-deni jitkellmu xofftejhom.
3 Id-dar tinbena bil-għerf, u bil-għaqal
tissaħħaħ.
4 Il-kmamar jimtlew bit-tagħlim, b'kull
ġid prezzjuż u sabiħ.
5 Raġel għaref b'saħħtu; iva, min
għandu l-għerf iżid fil-qawwa tiegħu.
6 Għax bit-tmexxija għaqlija tista'
tmexxi tajjeb il-gwerra; u r-rebħa qiegħda
fil-kotra ta' kunsilieri.
7 Il-għerf għali ż-żejjed għall-iblah:
fil-bieb ma jiftaħx fommu.
8 Min jaħseb kif jagħmel id-deni,
igħidulu bniedem li jagħmel il-ħsara.
9 Ħsibijiet l-iblah huma dnub, u l-
kiesaħ mistkerraħ min-nies.
10 Jekk int tintreħa fi żmien il-għali,
saħħtek żgħira.
11 Eħles lil dawk li huma meħudin
għall-mewt, u għin lil dawk li sa joqtlu-
hom.
12 Jekk inti tgħid: Ara, ma konniex
nafu dan! Jaqaw dak li jiżen il-qlub ma
jintebaħx b'dan? u min hu għassa ta'
ruħek ma jafx b'dan? U mhux lil kulħadd
irodd dak li ħaqqu skond egħmilu?
13 Ibni, iekol il-għasel, għax tajjeb; u
x-xehda, li hi ħelwa għall-palat tiegħek:

14 Hekk ikun il-għerf għal ruħek: jekk
issibu, ikun hemm futur, u t-tama tiegħek
ma tisfax fix-xejn.
15 La tissajjax, ja raġel ħażin, għal
agħmart il-ġust; la tħarbatx il-post fejn
jistrieħ.
16 Għax il-ġust jaqa' seba' darbiet, u
jarġa' jqum: iżda l-ħżiena jibqgħu taħt
il-ħsara.
17 La tifraħx meta jaqa' l-għadu
tiegħek, u la tħallix qalbek tithenna meta
jiġġarraf:
18 Li ma jarax il-Mulej, u jisgħobbih,
u jraġġa' qilltu minn fuqu.
19 La tisħonx minħabba dawk li
jagħmlu d-deni, u la tgħirx għall-ħżiena;
20 Għax għall-ħażin m'hemmx futur;
il-musbieħ tal-ħżiena jintefa.
21 Ibni, ibża' mill-Mulej u s-sultan: u
la tissieħibx ma' dawk li huma mogħtijin
għat-tibdil fil-ħajja.
22 Għax il-ħsara minn għandhom titla'
f'daqqa waħda; u min jaf il-qerda li tiġi
minn għandhom it-tnejn?
23 Dawn ukoll kliem il-għorrief. Mhux
sewwa li żżomm ma' l-uċuħ fil-ħaqq.
24 Min igħid lill-ħażin: Inti ġust; il-
poplu jisħtuh, u l-ġnus jistqerrhuh.
25 Imma dawk li jċanfru lill-ħażin
jaħbtilhom tajjeb, u fuqhom tinżel barka
u ġid.
26 Bus ix-xofftejn ta' min jagħti twe-
ġiba ġusta.
27 Qassam xogħlok barra, u hejjih
għalik fir-raba'; imbagħad ibni darek.
28 La tkunx wieħed għal xejn kontra
għajrek; u la tqarraqx b'xofftejk.
29 La tgħidx: Nagħmillu bħal ma
għamilli: inroddlu dak li ħaqqu.
30 Għaddejt ħdejn il-għalqa ta' wieħed
għażżien, u ħdejn il-qasam tad-dwieli ta'
raġel bla dehen.
31 U, ara, kiber fiha kollha x-xewk, u
l-ħorrieq għattielha wiċċha, u l-ħajt tal-
ġebel imġarraf.
32 Imbagħad ħarist, u qgħadt nitħasseb:
u minn dak li rajt sfali tagħlim:
33 Ftit tongħos, ftit torqod, ftit idejk
marbuta biex tistrieħ:
34 Imbagħad il-faqar tiegħek jiġi fuqek
bħal ħalliel; u l-bżonn tiegħek, bħal
wieħed armat.

25 Dawn huma wkoll il-proverbji ta'
Salamun, li ġabruhom in-nies ta'
Ħeżekija, sultan ta' Ġuda.
2 Hi l-glorja t'Alla, li ħaġa jaħbiha:
iżda l-glorja tas-slaten hi li l-ħaġa jifluha.
3 Is-sema għall-għoli, u l-art għall-
għammieq, hekk qalb is-slaten ħadd ma
jista' jifhimha.
4 Neħħi l-ħmieġ mill-fidda, u joħroġ
ix-xogħol għad-dewwieb.
5 Warrab il-ħżiena minn quddiem is-
sultan, u t-tron tiegħu jitwettaq bis-sew-
wa.
6 La titlobx unur quddiem is-sultan, u
la toqgħodx fejn joqogħdu l-kbar:
7 Għax aħjar igħidulek: Itla' hawn:
milli jniżżluk 'l isfel quddiem il-prinċep, li
għajnejk ikunu raw.
8 La toħroġx malajr tiddefendi l-kawża
tiegħek; għax x'tagħmel fl-aħħar, meta
jriegħxek għajrek?
9 Il-kawża tiegħek tkellimha ma'
għajrek; u la tikxifx is-sigriet ta' ħaddieħor.
10 Li ma jregħxikx min jisimgħek, u
għajbek ma jmur qatt.
11 Il-kelma li wieħed igħid f'waqtha hi
bħal tuffieħ tad-deheb f'baskett tal-fidda.
12 Bħal misluta tad-deheb, u ħannieqa
tad-deheb, hi twiddiba għarfa għall-widna
li tisma'.
13 Bħall-kesħa tas-silġ fi żmien il-ħsad,
hekk hu messaġġier fidil għal min bagħtu:
għax hu jaħji ruħ is-sidien tiegħu.
14 Min jiftaħar bil-qerq fuq għotja
tiegħu hu bħal sħab u riħ bla xita.
15 Bis-sabar prinċep tfiehmu, u l-kelma
t-tajba tkisser il-għadam.
16 Sibt il-għasel? Kul minnu kemm
jaħtieġlek, li ma tixbax u taqilgħu.
17 Warrab riġlek minn fuq dar għajrek,
li ma jiddejjaqx bik, u jobogħdok.
18 Bniedem li jixhed bil-gideb għal
għajru hu martell, sejf, u vleġġa misnuna.
19 It-tama fi bniedem qarrieq f'jum
id-dwejjaq hi bħal sinna mħassra, u sieq
imfekka.
20 Bħal wieħed li jinża' ħwejġu fil-bard,
jew bħall-ħall fuq in-nitru, hekk hu min
igħanni għana lill-qalb imnikkta.
21 Jekk bil-ġuħ il-għadu tiegħek, agħtih
il-ħobż biex jiekol; u jekk bil-għatx,
agħtih l-ilma biex jixrob.
22 Għax hekk int tiġma' ġamar fuq
rasu, u l-Mulej iroddhulek.
23 Ir-riħ fuq iġib ix-xita: u lsien iqasqas,
wiċċ imqarras.
24 Aħjar tgħammar f'rokna ta' setaħ,
milli ma' mara ġellieda f'dar kbira.
25 Bħal ilma frisk għal ruħ għatxana,
hekk hi aħbar tajba minn art bgħida.
26 Il-ġust li jaqa' quddiem il-ħażin hu
bħal għajn imdardra, u nixxiegħa mħassra,
27 Mhux sewwa tiekol ħafna għasel:
lanqas hu ġieh li n-nies ifittxu ġiehhom
stess.
28 Il-bniedem li ma jrażżanx lilu
nnifsu, hu bħal belt imberrħa u bla swar.

26 Bħas-silġ fis-sajf, u x-xita waqt il-
ħsad, hekk il-ġieh mhux xieraq
lill-iblah.
2 Bħal għasfur maħrub, bħal ħuttafa
ttir, hekk id-dagħa għal xejn ma jasalx.
3 Il-frosta għaż-żiemel, il-lġiem għall-
ħmar, u l-ħatar għal dahar il-boloħ.

4 La tweġibx lill-iblah skond bluhitu,
li ma ssirx bħalu int ukoll.
5 Lill-iblah wieġbu skond bluhitu, biex
ma jidhirlux li hu għaref.
6 Min jibgħat xi messaġġ ma' wieħed
iblah, jaqta' riġlejh u jixrob il-għali.
7 Bħalma saqajn iz-zopp huma bla
forza, hekk hu l-proverbju fil-fomm ta'
l-iblah.
8 Bħal wieħed li jorbot żrara ma' l-
isbandola, hekk min jagħti ġieh lill-
iblah.
9 Bħal ma titla' xewka f'id wieħed
sikran, hekk hu proverbju fil-fomm ta'
l-iblah.
10 Alla l-kbir li għamel kollox iħallas
sew lill-iblah, u sew lill-midinbin.
11 Bħal kelb li jerġa' għall-vomtu
tiegħu, hekk l-iblah jerġa' għal bluhitu.
12 Rajt bniedem li jidhirlu li hu għaref?
Hemm aktar tama għall-iblah minnu.
13 Igħid il-għażżien: Hemm iljun fit-
triq; hemm iljun fit-triqat.
14 Bħal ma jdur il-bieb fuq għarqubu,
hekk il-għażżien fuq friexu.
15 Il-għażżien jitfa' idu fid-dixx;
jiddejjaq ireġġagħha lejn ħalqu.
16 Jidhirlu l-għażżien li hu għaref aktar
minn sebgħa li jafu jwieġbu.
17 Bħal wieħed li jaqbad kelb minn
widnejh, hekk hu min ikun għaddej u
jindaħal fi ġlied li mhux tiegħu.
18 Bħal miġnun li jwaddab xrajjar,
vleġeġ u mewt,
19 Hekk hu min iqarraq b'għajru, u
jgħid: Mhux biex nidħak għamiltu?
20 Fejn jonqos il-ħatab, in-nar jintefa:
fejn m'hemmx min jaqla' l-qlajjiet ħżiena,
jehda hekk il-ġlied.
21 Bħalma hu l-faħam għall-ġamar, u
l-ħatab għan-nar, hekk il-ġelliedi biex
ikebbes il-ġlied.
22 Kliem min jaqla' l-qlajjiet hu bħal
ikel tajjeb, jinżel sa ġo qiegħ il-vixxri.
23 Xofftejn mħeġġa u qalb ħażina
huma qoxra fidda mifruxa fuq xaqqufa.
24 Min jobgħod, juri ħaġa b'ommu, u
ġewwa fih ibejjet il-qerq,
25 Meta jitkellem bil-ħlewwa, la
temmnux: għax seba' saħtiet hemm ġo
qalbu.
26 Il-mibegħda tiegħu moħbija taħt il-
qerq, ħżunitu tinkixef quddiem il-ġemgħa
kollha.
27 Min iħaffer ħofra ġo fiha jaqa': u
min igerbeb ġebla fuqu titgerbeb.
28 L-ilsien giddieb jobgħod il-vittmi
tiegħu, u l-fomm melliesi jġib irvina.

27 La tiftaħarx bil-jum ta' għada; għax
ma tafx jum x'jista' jġib.
2 Ħa ifaħħrek ħaddieħor, iżda mhux
fommok; wieħed barrani, iżda mhux
xofftejk.
3 Tqil il-ġebel, u tqil ir-ramel; iżda
għadab l-iblah hu itqal minnhom it-
tnejn.
4 Il-qilla krudila, u l-għadab dilluvju;
iżda min jista' jieqaf quddiem il-għira?
5 Ċanfira fid-dieher aħjar minn
imħabba mistura.
6 Fidili l-ġrieħi ta' ħabib; iżda qarrieq
il-bews ta' għadu.
7 Ir-ruħ xebgħana tobgħod il-għasel;
iżda għar-ruħ imġewħa kull morr ħelu.
8 Bħal għasfur li jitbiegħed mill-bejta,
hekk hu raġel bgħid minn daru.
9 Iż-żejt u l-fwieħa jferrħu l-qalb: hekk
parir ta' raġel hu ħelu għal ħabibu.
10 Ħabibek, u ħabib missierek, la
titilqux: u f'dar ħuk la tmurx f'jum il-
għali tiegħek: għax aħjar ġar fil-qrib,
minn ħuk fil-bogħod.
11 Ibni, kun għaref, u ferraħli qalbi:
hekk inkun nista' nwieġeb lil min igħaj-
jarni.
12 Raġel għaqli jara l-ħsara, u jwarrab;
dawk ta' moħħhom dgħajjef jibqgħu
għaddejjin, u jħallsuha qares.
13 Ħudlu ħwejġu, la għamel tajjeb għal
ħaddieħor; u għal mara adultera żomm-
hom b'rahan.
14 Min ibierek lil ħabibu b'leħen qawwi
filgħodu kmieni, b'saħta jgħodduhielu.
15 Miżieb iqattar dejjem f'jum ta' xita,
u mara tal-ġlied, huma l-istess.
16 Min irid iżommha, iżomm ir-riħ, u
jaqbad iż-żejt b'idu l-leminija.
17 Il-ħadid jinsenn bil-ħadid; hekk
bniedem isinn bniedem ieħor.
18 Min igħasses it-tina jiekol il-frott
tagħha: hekk min igħasses lil sidu
jitweġġah.
19 Bħalma fl-ilma wiċċ jirrifletti wiċċ,
hekk qalb il-bniedem tirrifletti l-bnie-
dem.
20 Is-saltna ta' l-imwiet u l-abbiss qatt
ma jimtlew; hekk għajnejn il-bniedem
qatt ma jixbgħu.
21 Il-misfa għall-fidda, u l-forn għad-
deheb; hekk hu l-bniedem ippruvat
b'min ifaħħru.
22 Għalkemm tisħaq iblah f'mehries
b'lida f'nofs il-qamħ misħuq, bluhitu ma
titilqux.
23 Kun af tajjeb kif inhuma l-għanem
tiegħek, u hu ħsieb ta' l-imrieħel tiegħek.
24 Għax il-għana ma jibqax għal
dejjem: u lanqas kuruna ma ddum minn
nisel għal nisel.
25 Meta jinħasad il-ħaxix, jidher
l-inbiet, u jinġema' l-ħuxlief tal-mun-
tanji.
26 Il-ħrief jagħtuk l-ilbies, u l-bdabad
jagħtuk b'kemm tiswa għalqa.
27 U int ikollok ħalib tal-mogħ-
oż biżżejjed għal iklek, għall-ikel ta'
nies darek, u għall-ħajja tax-xbejbiet
tiegħek.

28 Il-ħażin jaħrab bla ma ħadd jiġri
warajh: iżda l-ġust moħħu mistrieħ
daqs iljun.
2 Ħtija tan-nuqqasijiet tiegħu, pajjiż
ikollu ħafna kapijiet: iżda bi bniedem
għaqli u ta' tagħlim, l-ordni fil-pajjiż
iżomm.
3 Raġel fqir li jaħqar l-imsejknin hu
bħal xita bil-qliel li ma tħallix ħobż.
4 Dawk li jitilqu l-liġi, ifaħħru l-ħżiena:
iżda dawk li jħarsu l-liġi, jagħmlulhom
gwerra.
5 In-nies il-ħżiena ma jifhmux il-ħaqq:
iżda dawk li jfittxu l-Mulej jifhmu kollox.
6 Aħjar il-fqir li jimxi fis-sewwa tiegħu,
minn wieħed li jimxi mgħawweġ fi triqatu,
u jkun għani.
7 Min iħares il-liġi hu iben għaqli: iżda
min jagħmilha maż-żaqqieqa jagħmel
għajb lil missieru.
8 Min bl-imgħax u l-qliegħ żejjed ikattar
ġidu, igeddsu għal min iħenn għall-foqra.
9 Min idawwar widintu biex ma jismax
il-liġi, imqar it-talb tiegħu jkun mistkerraħ.
10 Min idaħħal il-ġusti biex jintilfu fit-
triq il-ħażina, jaqa' hu stess fil-ħofra li
ħaffer: iżda n-nies retti jirtu t-tajjeb.
11 Il-għani jidhirlu li hu għaref: iżda
l-fqir ta' dehen jagħrfu.
12 Meta l-ġusti jirbħu, ikun hemm ferħ
kbir: iżda meta jitilgħu l-ħżiena, wieħed
jinħeba.
13 Min jaħbi ħtijietu ma jkollux riżq:
iżda minn jistqarrhom u jabbandunahom
jaqla' l-ħniena.
14 Hieni l-bniedem li jibża' dejjem:
iżda min iwebbes qalbu, jaqa' fil-għali.
15 Bħal ljun igħajjat, u ors ixul, hu
il-ħażin fuq poplu msejken.
16 Kap nieqes mill-prudenza jħobb
ukoll jaħqar ħafna: iżda min jobgħod is-
serq, itawwal għomru.
17 Bniedem magħfus bi ħtija ta' tixrid
ta' demm ta' bniedem ieħor, jiġri lejn il-
qabar; ħalli ħadd ma jgħinu.
18 Min jimxi bla ħtija, ikun salvat: iżda
min jimxi mgħawweġ fi triqatu jaqa'
f'daqqa.
19 Min jaħdem ir-raba' tiegħu jixba'
bil-ħobż: iżda min jimxi wara l-frugħa
jimtela bil-faqar.
20 Il-bniedem fidil ikollu kotra ta'
barka: iżda min igħaġġel biex jistagħna
ma jibqax li ma jkunx ikkastigat.
21 Iżżomm ma' wiċċ in-nies, mhux
sewwa: għax għal biċċa ħobż il-bniedem
jidneb.
22 Il-bniedem rgħib igħaġġel biex
jistagħna, u ma jafx li għad jilħqu l-għaks.
23 Min iwiddeb lil xi ħadd, wara jkunu
jafuhulu aktar minn dak li jmelles
b'ilsienu.
24 Min jisraq lil missieru u lil ommu, u
jgħid: Mhux dnub; hu sieħeb il-bniedem
qerried.
25 Bniedem b'qalb rgħiba jqajjem il-
ġlied, iżda minn jitma fil-Mulej, ikollu
r-riżq.
26 Min jafda f'qalbu stess hu iblah:
iżda min jimxi bil-għaqal, ikun meħlus.
27 Min jagħti lill-fqir ma jonqsu qatt
xejn: iżda min jagħlaq għajnejh jaqla'
ħafna dagħa.
28 Meta jitilgħu l-ħżiena, in-nies
tinħeba: iżda meta jiġġarrfu, joktru
t-tajbin.

29 Min ta' spiss ikun imwiddeb, u
jwebbes rasu, f'daqqa waħda
jitkisser bla fejqan.
2 Meta l-ġusti għandhom is-setgħa, il-
poplu jifraħ: iżda meta jaħkmu l-ħżiena,
il-poplu jitnieħed.
3 Min iħobb il-għerf, iferraħ lil missieru:
iżda min jagħmilha man-nisa ħżiena, jaħli
ġidu.
4 Is-sultan iżomm bil-ħaqq il-pajjiż;
iżda l-bniedem li jieħu r-rigali jġarrfu.
5 Min bi kliemu jmelles lil sieħbu,
jifrixlu xibka quddiem riġlejh.
6 Fit-triq il-ħażina tal-ħażin hemm
nassa: iżda l-ġust igħanni u jifraħ.
7 Il-ġust jagħraf id-drittijiet ta' l-
imsejknin: iżda l-ħażin la jifhimhom u
lanqas jikkonoxxihom.
8 In-nies keshin iġibu belt f'nassa: iżda
l-għorrief iberrdu it-tmasħin.
9 Jekk wieħed għaref jeħodha ma'
wieħed iblah, l-iblah jitmasħan jew jidħak:
m'hemmx hedu.
10 Nies id-dmija jobogħdu t-twajjeb:
iżda l-ġusti jieħdu ħsieb ruħu.
11 L-iblah jisvoga għadbu kollu: iżda
l-għaref iżommu.
12 Jekk ħakem jagħti widen għall-gideb,
il-qaddejja kollha tiegħu jsiru ħżiena.
13 Il-fqir u min jaħqru jiltaqgħu: il-
Mulej idawlilhom għajnejhom it-tnejn.
14 Is-sultan li jagħmel ħaqq bis-sewwa
lill-msejknin, iwettaq għal dejjem
saltnatu.
15 Il-ħatar u t-twiddib jagħtu l-għerf:
iżda t-tifel mitluq għal rajh jagħmel għajb
lil ommu.
16 Meta joktru l-ħżiena, joktor il-
ħażen: iżda l-ġusti jarawhom jaqgħu.
17 Widdeb lil ibnek, u jhennik; iva, hu
jkun il-għaxqa ta' qalbek.
18 Fejn m'hemmx rivelazzjonijiet, il-
poplu jkun bla lġiem: iżda min iħares il-
liġi, imbierek hu!
19 Bil-kliem biss ma jifhimx l-ilsir:
għax għalkemm jifhem, ma jweġibx.
20 Qatt rajt bniedem imferfex biex
jitkellem? Hemm aktar tama għall-iblah
minnu.
21 Min ifissed minn tfulitu l-ilsir, dan
jispiċċa biex fl-aħħar ikun irid isir
ibnu.

22 Wieħed imgħaddab iqajjem il-ġlied,
u min jitbaqbaq jagħmel ħafna ħtijiet.
23 Il-kburija ta' bniedem iċċekknu:
iżda min hu umli fl-ispirtu jkollu l-
ġieħ.
24 Min jissieħeb ma' ħalliel jobgħod lil
ruħu stess: jisma' l-ħalfa, iżda ma jgħid
xejn.
25 Il-biża' tal-bniedem iġib tfixkil: iżda
min jittama fil-Mulej ikun fis-sgur.
26 Ħafna jfittxu il-favur tal-prinċep;
iżda l-ħaqq għall-bniedem jiġi mingħand
il-Mulej.
27 Il-bniedem ħażin jistkerrhuh il-
ġusti: u min jimxi rett jistkerrhuh il-
ħżiena.

30 Kliem ta' Agur, bin Ġakej, l-oraklu:
igħid ir-raġel lil Itijel, lil Itijel u lil
Ukal.
2 Tabilħaqq jien stupidu aktar min
kulħadd, u m'għandix id-dehen ta'
bniedem.
3 La tgħallimt il-għerf, u lanqas
nagħraf lilu l-Qaddis.
4 Min tala' s-sema, u niżel? min ġabar
ir-riħ f'idejh? Min ġabar l-ilmijiet fi
ħwejġu? Min waqqaf it-trufijiet kollha ta'
l-art? X'jismu? X'jismu ibnu, jekk taf?
5 Kull kelma t'Alla msoffija: hu tarka
għal kull min jittama fih.
6 La żżid xejn ma' kliemu, li ma
jlumikx, u toħroġ ta' giddieb.
7 Żewġ ħwejjeġ tlabt minn għandek; la
tiċħadhomlix qabel immut.
8 Biegħed minni l-frugħa u l-gideb: la
tagħtinix la faqar u lanqas għana; agħtini
niekol l-ikel li hu sehmi:
9 Li ma nixbax, u niċħdek; u ngħid:
Min hu l-Mulej? Li ma niftaqarx, u
nisraq, u nkasbar isem Alla tiegħi.
10 La tqassasx fuq il-qaddej ma' sidu,
li ma jisħtikx, u tinsab ħati.
11 Hawn razza ta' nies li jisħtu lil
missierhom, u ma jbirkux lil ommhom.
12 Hawn razza ta' nies li jidhrilhom li
huma safja, u mill-ħmieġ tagħhom ma
nħaslux.
13 Hawn razza ta' nies li għandhom
ħarsithom imkabbra, u xfar għajnejhom
merfugħa!
14 Hawn razza ta' nies li snienhom sjuf,
u drashom skieken, biex jibilgħu l-
imsejknin mill-art, u l-fqajrin fost il-
bnedmin.
15 Is-sangisuga għandha żewġt ibniet, li
jgħajtu: Tini! tini! Hemm tliet ħwejjeġ li
qatt ma jixbgħu: iva, erbgħa qatt ma
jgħidu: Biżżejjed!
16 Is-saltna ta' l-imwiet; il-ġuf bla
wlied; l-art li mhix imxebbgħa bl-ilma, u
n-nar li ma jgħid qatt: Biżżejjed!
17 Il-għajn ta' min jiddieħak b'missieru,
u jistmerr jisma' minn ommu; iċ-ċawluni
tal-wied igħawruhielu, u l-frieħ ta' l-ajkla
jikluha.
18 Tliet ħwejjeġ huma tal-għaġeb
għalija, iva, u erbgħa ma nifhimhomx:
19 Il-mixi ta' l-ajkla fl-ajru; il-mixi tas-
serp fuq il-blat; il-mixi tal-ġifen f'nofs
il-baħar; il-mixi ta' raġel ma' xebba.
20 Hekk hi t-triq tal-mara adultera:
tiekol, timsaħ ħalqha, u tgħid: Ma għamilt
xejn ħażin.
21 Taħt tliet ħwejjeġ titriegħed l-art: u
erbgħa ma tiflaħx għalihom:
22 Taħt ilsir meta jilħaq sultan; u iblah
meta jixba' bil-ħobż;
23 Taħt mara meta mhix maħbuba
meta tiżżewweġ, u qaddejja li tiret il-
sidtha.
24 Erbgħa huma l-iżgħar ħwejjeġ ta'
l-art, iżda huma wisq għorrief:
25 In-nemel, ġens mhux qawwi, iżda
jhejju fis-sajf l-ikel tagħhom;
26 Il-fniek, ġens bla ħila, iżda jagħmlu
fil-blat il-bejta tagħhom;
27 Il-ġradijiet m'għandhomx sultan,
iżda joħorġu kollha mqassmin;
28 Il-gremxula tista' taqbadha b'idek,
iżda tidħol fil-palazzi tas-slaten.
29 Hemm tliet ħwejjeġ li għandhom
bixra sabiħa, u erbgħa sbieħ fil-mixi:
30 L-iljun l-aqwa fost il-bhejjem, u li ma
jarġa' lura minn quddiem xejn;
31 Is-serduq jiddandan; il-bodbod
ukoll; is-sultan miexi quddiem l-eżerċtu
tiegħu.
32 Jekk kont iblah, billi tkabbart, jew
jekk ħsibt id-deni, qiegħed idek fuq
fommok.
33 Għax jekk tagħsar il-ħalib toħroġ il-
baqta; u jekk tagħsar imnieħrek toħroġ
id-demm; u jekk tagħsar il-għadab joħroġ
il-ġlied.

31 Kliem is-sultan Lemwel, l-oraklu li
ommu għalmitu.
2 X'ingħidlek, ibni? x'ingħidlek, bin
ġufi? U x'ingħidlek, bin il-wegħdi tiegħi?
3 La tagħtix saħħtek lin-nisa, u lanqas
triqatek lil dawk li jgħarrqu s-slaten.
4 Ma jixraqx lis-slaten, o Lemwel, ma
jixraqx lis-slaten li jixorbu l-inbid; u
lanqas lil min jaħkem li jixrob xorb qawwi.
5 Li ma jixorbux, u jinsew il-liġi, u
jiksru l-ħaqq tal-magħkusin kollha.
6 Agħti x-xorb qawwi lil min hu mifni,
u l-inbid lil dawk ta' qalbhom sewda.
7 Ħa jixrob, u jinsa l-faqar tiegħu, u
ma jiftakarx iżjed f'hemmu.
8 Iftaħ fommok għall-imbikkem, biex
taqbeż għall-kawża ta' l-imsejknin kollha.
9 Iftaħ fommok, aqta' l-ħaqq bis-
sewwa, u aqbeż għall-kawża tal-miskin u
ta' min hu fil-bżonn.
10 Mara tajba, min jista' jsibha? għax
wisq aktar mill-qroll hi tiswa.

11 Qalb żewġha tafda fiha, u l-ebda ġid qatt ma jonqsu.
12 Ġid, u mhux deni tagħmillu, il-jiem kollu ta' ħajjitha.
13 Tfittex is-suf, u l-għażel, u bil-ħerqa taħdimhom b'idejha.
14 Hi bħall-iġfna tal-merkanti; iġġib ikilha mill-bgħid.
15 Tqum ukoll meta jkun għadu bil-lejl, u tħejji l-ikel lill-familja tagħha, u x-xogħol lix-xebbiet tagħha.
16 Titfa' għajnejja fuq għalqa, u tixtriha: bi qliegħ idejja tħawwel id-dwieli.
17 Ġenbejha tħażżimhom bil-qawwa, u ssaħħaħ idejha.
18 Hi tħoss li x-xogħol tagħha jġib ir-riżq: il-musbieħ tagħha ma jintefiex bil-lejl.
19 Idejha tmidd għall-magħżel, u subgħajha jaqbdu d-dissies.
20 Idejha tiftaħ lill-fqir; iva, tmidd idejha lill-miskin.
21 Ma tibżax mis-silġ għal niesha: għax nies darha kollha lebsin għażel skarlat.
22 Għaliha ħadmet għata; ilbiesha għażel u xoqqa ħamra.
23 Żewġha magħruf fi bwieb il-belt, meta joqgħod mal-kbarat tal-belt.
24 Tinseġ xoqqa tal-għażel, u tbigħha; u trieħi tagħti lill-merkant.
25 Ilbiesha qawwa u ġieħ; u tifraħ fiż-żmien li għad jiġi.
26 Fommha tiftaħ bil-għerf; u kliem it-tjieba għandha fuq ilsienha.
27 Tgħasses tajjeb it-tmexxija ta' darha, u ma tikolx ħobż il-għażż.
28 Uliedha jqumu, u jgħidulha hienja; u żewġha wkoll ifaħħarha, billi jgħidilha:
29 Ħafna bniet għamlu ħwejjeġ ta' ħila, imma int tgħaddihom ilkoll.
30 Qerq hi l-ħlewwa, u frugħa l-ġmiel: iżda l-mara li tibża' mill-Mulej, hi dik li tkun imfaħħra.
31 Agħtuha mix-xogħol ta' idejha; u ħa jfaħħru fi bwieb il-belt l-egħmejjel tagħha!

# Ktieb L-Ekkleżjażti

1 Kliem il-Predikatur, bin David, sultan f'Ġerusalem.
2 Frugħa tal-frugħat, igħid il-Predikatur, frugħa tal-frugħat; kollox frugħa.
3 Xi profitt għandu l-bniedem mit-taħbit kollu tiegħu li jitħabat taħt ix-xemx?
4 Nisel igħaddi, u nisel ieħor jiġi: iżda l-art tibqa' għal dejjem.
5 Ix-xemx ukoll titla', u x-xemx tinżel; u tgħaġġel lejn imkienha minn fejn tarġa' titla'.
6 Ir-riħ jonfoħ lejn in-nofsinhar, imbagħad idur lejn it-tramuntana; idur, idur, biex jarġa' jibda l-istess dawrien tiegħu.
7 Ix-xmajjar kollha jiġru lejn il-baħar; iżda l-baħar ma jfur qatt; lejn l-imkien mnejn jiġru x-xmajjar, hemm jerġgħu jiġru.
8 Il-ħwejjeġ kollha jdejqu, aktar milli l-bniedem jista' jgħid: il-għajn ma tixbax tara, u lanqas il-widna ma tgħajja tisma'.
9 Dak li kien, hu dak li jarġa' jkun; u dak li sar, hu dak li jarġa' jsir: u m'hemm xejn ġdid taħt ix-xemx.
10 Hemm xi ħaġa li għaliha jista' jingħad: Ara, din ġdida? Dik il-ħaġa kienet ġa teżiżti fis-sekuli ta' qabilna.
11 Ma baqax tifkira tal-ħwejjeġ ta' qabel; u lanqas ikun hemm tifkira ta' dawk il-ħwejjeġ li għad iridu jiġu ma' dawk li għad jiġu aktar tard.
12 Jien, il-Predikatur, kont sultan fuq Iżrael f'Ġerusalem.
13 U jien tajt qalbi biex infittex u ninvestiga bil-għerf kulma jsir taħt is-sema: xogħol iebes, li Alla tah lil ulied il-bniedem biex ikunu mħabbtin bih.
14 Rajt kulma jsir taħt ix-xemx; u, ara, kollox frugħa u ġiri wara r-riħ.
15 Dak li hu mgħawweġ ma jistax jiddritta: u dak li hu nieqes ma jistax jingħadd.
16 Għidt f'qalbi: Ara, jien kabbart u żidt għerf aktar minn dawk kollha li saltnu qabli Ġerusalem: iva, moħħi kiseb ħafna għerf u ħafna tagħlim.
17 Imbagħad tajt qalbi biex nagħraf il-għerf, u nagħraf il-bluha, u n-nuqqas ta' għaqal: u ntbaħt li dan ukoll ġiri wara r-riħ.
18 Għax fejn hemm ħafna għerf, hemm ħafna hemm; u min iżid għerfu, iżid il-għali tiegħu.

2 Għidt f'qalbi: Issa ejja, ħa nġarrbek bil-ferħ, u int tgawdi l-pjaċir! u, ara, dan ukoll frugħa.
2 Għidt jien għad-daħk: Bluha: u għall-ferħ: X'jiswa?
3 Ħabrikt f'qalbi biex nagħti lili nnifsi għall-inbid, bit-tama li nsib x'inhu l-aħjar għal ulied il-bnedmin li jagħmlu

taħt is-sema ma' tul il-ftit jiem ta' ħajjit-
hom: iżda qalbi kienet immexxija mill-
għerf, u mhux mogħmija mill-bluha,
4 Għamilt xogħlijiet kbar; bnejt djar
għalija; ħawwilt dwieli għalija.
5 Għamilt ġonna u oqsma għalija, u
ħawwilt fihom siġar ta' kull frott.
6 Għamilt għalija ħwad ta' l-ilma biex
insaqqi minnhom il-masġar fejn kienu
jikbru s-siġar:
7 Xtrajt ilsiera, irġiel u nisa, u kelli
lsiera mweldin id-dar; kelli wkoll imrieħel
ta' baqar u ta' għanem qatigħ, aktar minn
dawk kollha li kienu qabli Ġerusalem.
8 Ġeddist ukoll għalija fidda, u deheb,
u l-għana ta' slaten u ta' provinċji.
Ksibt għalija għannejja rġiel u għannejja
nisa, u l-pjaċiri ta' wlied il-bnedmin—
ħafna konkubini.
9 Imbagħad kbirt, u għaddejt lil kull
min kien qabli Ġerusalem; u għerfi wkoll
baqa' miegħi dejjem.
10 U kulma kienu jixtiequ għajnejja,
ma kontx nirrifjutahomlhom: ma kont
inċaħħad lil qalbi mill-ebda ferħ; għax
qalbi kienet tifraħ bit-taħbit tiegħi kollu;
u dan kien sehmi għat-taħbit tiegħi
kollu.
11 Imbagħad ikkunsidrajt kulma kienu
għamlu idejja, u t-taħbit li tħabatt biex
għamiltu, u, ara, kollox kien frugħa, u
ġiri wara r-riħ, u ma kien hemm l-ebda
profitt taħt ix-xemx.
12 U dort biex nikkunsidra l-għerf, u
l-bluha, u n-nuqqas ta' għaqal: għax
x'jagħmel il-bniedem li jiġi wara s-sultan
ħlief dak li ġa kien sar qabel?
13 Imbagħad rajt li l-għerf hu aħjar mill-
bluha, daqs kemm id-dawl hu aħjar mid-
dlam.
14 Għajnejn il-għaref f'rasu; iżda l-
iblah jimxi fid-dlam: u għaraft ukoll li dak
li jiġri lil wieħed, jiġri lilhom it-tnejn.
15 Imbagħad għidt f'qalbi: Bħal ma
jiġri lill-iblah, hekk jiġri lili wkoll; x'jiswa
li nkun daqshekk għaref? Imbagħad għidt
f'qalbi, li dan ukoll frugħa.
16 Għaliex sew tal-għaref u sew ta' l-
iblah, it-tifkira ma ddumx għal dejjem;
iżda malli jgħaddu ftit jiem, kollox ikun
intesa. U kif imut il-għaref? Bħall-
iblah!
17 Għalhekk jien bgħadt il-ħajja; għax
kollox ikrah għalija milli jsir taħt ix-
xemx: għax kollox frugħa, u ġiri wara r-
riħ.
18 Iva, jien bgħadt ix-xogħlijiet kollha
li jien għamilt taħt ix-xemx: għax irrid
inħallihom lil min ġej warajja.
19 U min jaf ikunx għaref jew iblah?
Madankollu, hu jkollu setgħa fuq xogħli
kollu li jien inkun ħdimt, u li bih urejt lili
nnifsi għaref taħt ix-xemx. Dan ukoll
frugħa.
20 U hekk wasalt biex nitlef għal qalbi
kull speranza dwar ix-xogħol kollu li
tħabatt taħt ix-xemx.
21 Għax, ara, wieħed li jkun ħadem
bil-għerf, bil-għaqal, u bis-sengħa, ikollu
jħalli xogħlu bħala sehem lil wieħed li ma
jkunx ħadem fih. Dan ukoll frugħa u deni
kbir.
22 Għax xi profitt għandu l-bniedem
mit-taħbit tiegħu kollu, u mid-dwejjaq ta'
qalbu, li bihom tħabat taħt ix-xemx?
23 Għax jiemu kollha duluri, u xogħlu
dwejjaq ta' qalb; iva, qalbu m'għandhiex
mistrieħ bil-lejl.
24 Mhemm xejn aħjar għall-bniedem
milli jiekol u jixrob, u li jħenni lil qalbu
f'xogħlu. Dan ukoll rajtu li ġej minn id
Alla.
25 Għax min jista' mingħajru jiekol
jew igawdi?
26 Għax Alla jagħti lill-bniedem li
jogħġbu, għerf, intelliġenza u ferħ: iżda
lill-midneb jagħti t-taħbit li jgeddes u
jrekken, biex iħallihom lil min hu tajjeb
quddiem Alla. Dan ukoll frugħa, u ġiri
wara r-riħ.

3 Kollox għandu żmienu, u kull ħaġa
għandha waqtha taħt is-sema:
2 Waqt li titwieled, u waqt li tmut;
u waqt li tħawwel, u waqt li taqla' l-
imħawwel;
3 Waqt li toqtol, u waqt li tfejjaq;
waqt li ġġarraf, u waqt li tibni;
4 Waqt li tibki, u waqt li tidħak; waqt
li tagħmel il-vistu, u waqt li tiżfen;
5 Waqt li tarmi l-ġebel, u waqt li tgeddes
il-ġebel; waqt li tgħannaq, u waqt li tit-
biegħed mit-tgħanniq;
6 Waqt li tfittex, u waqt li titlef; waqt li
tarfa', u waqt li tarmi;
7 Waqt li tqatta', u waqt li tħit; waqt
li tiskot, u waqt li titkellem;
8 Waqt li tħobb, u waqt li tobgħod;
waqt ta' gwerra, u waqt ta' sliem.
9 Xi profitt għandu l-ħaddiem f'dak li
jaħdem?
10 Jien rajt ix-xogħol li Alla ta lil ulied
il-bniedem biex jitħabtu bih.
11 Alla għamel kollox tajjeb f'waqtu;
qiegħed ukoll f'qalb ulied il-bniedem il-
ħsieb ta' l-eternità, għalkemm il-bniedem
ma jistax jifhem mill-bidu sat-tmiem
l-egħmil li għamel Alla.
12 Għaraft li mhemmx aħjar għal ulied
il-bniedem milli jifirħu u jagħmlu l-ġid
f'ħajjithom.
13 U mqar li wieħed jiekol u jixrob, u
jitħenna f'xogħlu, hi għotja t'Alla.
14 Għaraft ukoll li kulma jagħmel
Alla, jibqa' għala dejjem: xejn ma hemm
li jista' jiżdied miegħu, u xejn ma jista'
jitnaqqas minnu: Alla jagħmel hekk, biex
il-bnedmin ikollhom il-biża' tiegħu.
15 Dak li hu, diġà kien qabel; u dak li

għad ikun, diġà kien, u Alla jġedded l-imgħoddi.

16 Rajt ukoll taħt ix-xemx li fejn għandu jsir il-ħaqq hemm il-ħażen, u fejn għandu jsir is-sewwa hemm il-ħażen.

17 U għidt f'qalbi: Alla jagħmel il-ħaqq mit-tajjeb u mill-ħażin: għax hemm waqt għal kull ħaġa, u waqt għal kull egħmil.

18 Għidt f'qalbi: Dan jiġri minħabba wlied il-bnedmin, biex Alla jġarrabhom, u huma stess jagħrfu li mhumiex ħlief bhejjem.

19 Għax ix-xorti ta' wlied il-bnedmin hi x-xorti tal-bhejjem; għax dak li jiġri lil dawn, jiġri lil dawk; bħal ma jmut wieħed, hekk imut l-ieħor; għandhom ilkoll l-istess nifs, u l-bniedem m'għandu xejn akbar mill-bhima; għax kollox frugħa.

20 Kollha jmorru f'post wieħed; kollha jiġu mit-trab, u kollha jerġgħu jmorru fit-trab.

21 Min jaf jekk nifs il-bniedem jitlax 'il fuq, u jekk nifs il-bhima jinżilx 'l isfel lejn l-art?

22 Għalhekk jien rajt li mhemmx aħjar għall-bniedem milli jifraħ billi jwettaq xogħlu, għax dan hu sehmu; għaliex min jarġa' jġibu lura biex igawdi minn dak li jiġi warajh?

4 Imbagħad qgħadt nikkunsidra l-moħqrijiet kollha li kienu qegħdin isiru taħt ix-xemx: u, ara, jien rajt id-dmugħ tal-maħqurin, u li ma għandhomx min ifarraġhom: min-naħa ta' dawk li jaħqruhom hemm is-setgħa, waqt li l-oħrajn ma għandhomx minn ifarraġhom.

2 Għalhekk jien fraħt lill-mejtin, li ilhom li mietu, aktar mill-ħajjin, li għadhom ħajjin.

3 Hu aktar hieni minnhom it-tnejn, min għadu qatt ma ħa l-ħajja, u min għadu ma rax l-egħmil ikrah li jsir taħt ix-xemx.

4 U rajt li kull taħbit u kull ħila ta' sengħa huma r-riżultat ta' l-għejra bejn il-wieħed u l-ieħor. Dan ukoll frugħa, u ġiri wara r-riħ.

5 L-iblah jorbot idejh, u jiekol ġismu stess.

6 Aħjar id waħda mimlija mistrieħ, milli żewġ idejn mimlija taħbit, u ġiri wara r-riħ.

7 U rajt ukoll frugħa oħra taħt ix-xemx:

8 Kien hemm wieħed waħdu, ma għandu 'l ħadd min jiġi minnu: la għandu wlied u lanqas aħwa, u madankollu ma kienx hemm tmiem għat-taħbit tiegħu: għajnejh qatt ma jixbgħu mill-għana, u qatt ma staqsa: Għal min qiegħed naħdem u nċaħħad lili nnifsi minn kull hena? Dan ukoll frugħa, iva, u xogħol ħażin.

9 Aħjar tnejn minn wieħed waħdu, għax għandhom ħlas tajjeb ta' xogħolhom.

10 Għaliex, jekk jaqa' wieħed, l-ieħor iqajjem lil sieħbu; iżda ħażin għal min hu waħdu, u jaqa' bla ma għandu min jarġa' jqajmu!

11 Hekk ukoll, jekk tnejn jorqdu flimkien, jisħnu: iżda min hu waħdu, kif jagħmel biex jisħon?

12 U jekk wieħed jista' jegħleb wieħed li hu waħdu, tnejn iżommuh; ħajta bi tlieta ma tinqatax malajr.

13 Aħjar tifel fqir, imma għaref, minn sultan xiħ u iblah, li ma joqgħodx għall-pariri.

14 Hareġ mill-ħabs biex jilħaq sultan, għalkemm twieled fqir f'saltnatu.

15 U rajt il-ħajjin kollha, li jiġu u jmorru taħt ix-xemx, jingħaqdu ma' dak it-tifel li kellu jilħaq flok is-sultan u jsaltan floku;

16 Bla tarf kienu n-nies kollha; hu kien fuqhom ilkoll. Madankollu dawk li jiġu wara ma jifirħux bih! Anki dan ukoll frugħa u ġiri wara r-riħ.

5 Qis riġlejk inti u sejjer lejn dar Alla; li tersaq biex tisma', hu aħjar milli toffri s-sagrifiċċju tal-boloh, li ma jafux ħlief jagħmlu d-deni.

2 La tkunx imferfex b'fommok, u la tgħaġġilx qalbek toħroġ kelma quddiem Alla; għax Alla fis-sema, u inti fl-art; għalhekk ħa jkun kliemek ftit.

3 Għax il-ħolm jiġi mill-kotra tat-taħbit, u kliem iblah mill-kotra tat-taħdit.

4 Meta tkun għamilt wegħda lil Alla, la ddumx ma troddha; għax Alla ma jogħġbuhx il-boloh: rodd il-wegħda li tkun għamilt.

5 Aħjar ikun għalik li ma tagħmilx wegħdi, milli tagħmilhom u ma troddhomx.

6 La tħallix lil fommok iġagħlek tidneb u la tgħidx quddiem il-messaġġier t'Alla li kien sball. Għax għandu Alla jagħdab minħabba kliemek, u jħassar xogħol idejk?

7 Għax fil-kotra tal-ħolm, u fil-kotra tal-kliem, hemm il-frugħa; għalhekk ibża' minn Alla!

8 Jekk tara fil-provinċja l-fqir maħqur, u l-ħaqq u s-sewwa miksurin, la tistagħġibx b'dil-ħaġa; għax fuq wieħed għoli jgħasses ieħor ogħla, u fuqhom oħrajn ogħla.

9 Wara kollox, sultan li jikkultiva r-raba' hu ta' vantaġġ għall-pajjiż.

10 Min iħobb il-flus, ma jixbax bil-flus; u min iħobb il-għana, ma jixbax bil-qligħ. Dan ukoll frugħa.

11 Meta joktor il-ġid, joktru wkoll dawk li jikluh: u x'fejda għas-sidien ħlief li jaraw b'għajnejhom dak il-ġid?

12 Ħelu r-rqad tal-ħaddiem, sew jekk

jiekol ftit u sew jekk jiekol ħafna: iżda x-
xaba' tal-għani ma jħallihx jorqod.
13 Hemm marda oħra kerha li jien rajt
taħt ix-xemx: għana merfugħ minn sidu
b'deni tiegħu,
14 Imbagħad dak il-għana jintilef b'xi
xogħol ħażin, u t-tifel li jkun wiled ma
jibqagħlu xejn f'idu.
15 Bħal ma ħareġ għeri minn ġuf ommu,
għeri jarġa' jmur bħal ma ġie, u xejn ma
jieħu mit-taħbit tiegħu, li jista' jerfgħu
f'idu.
16 U din ukoll marda kerha, li wieħed
bħal ma ġie, jarġa' jmur: u xi profitt
għalih li tħabat għar-riħ?
17 U fuq kollox, ma' tul ħajtu kollha
jiekol fid-dlam, b'għali kbir, mard, u
għadab.
18 Ara, x'rajt: ħaġa tajba u xierqa li
wieħed jiekol u jixrob, u jitħenna fit-
taħbit tiegħu kollu, u jitħabat taħt ix-xemx,
ma' tul il-ftit jiem ta' ħajtu, li tah Alla,
għax dan hu sehmu.
19 Barra minn dan, bħal ma ta Alla lil
kull bniedem għana u teżori, hekk ukoll
tah is-setgħa li jiekol minnhom, u jieħu
sehmu, u jifraħ fit-taħbit tiegħu: dan ukoll
għotja t'Alla.
20 Għax raġel bħal dan ma jkollux
għalfejn jaħseb wisq f'jiem ħajtu, għax
Alla jagħtih ferħ f'qalbu.

6 Hemm deni li jien rajt taħt ix-xemx, u
hu qiegħed tqil fuq il-bniedem.
2 Wieħed li Alla tah għana, teżori u
ġieħ, hekk li ruħu ma jonqosha xejn minn
dak kollu li jista' jixtieq; iżda Alla ma tahx
is-setgħa li jgawdihom għax wieħed bar-
rani jgawdihom. Dan frugħa u deni kiefer.
3 Jekk wieħed ikollu mitt tifel, u jgħix
ħafna snin, u jiem ħajtu jkunu kotrana:
iżda jekk ruħu ma tkunx xebgħana bil-
ħena, u lanqas difna ma jkollu, jien ngħid
li aħjar minnu wieħed li jitwieled qabel iż-
żmien.
4 Għax għalkemm ġie għal xejn, u fid-
dlam imur, u bid-dlam jinkesa ismu,
5 U la ra x-xemx, u lanqas ma għaraf
xejn, dan għandu mistrieħ aktar minn dak,
6 U mqar jekk igħix elf sena għal
darbtejn bla ma jduq ebda hena: mhux
f'post wieħed imorru lkoll?
7 It-taħbit kollu tal-bniedem għal
ħalqu, u madankollu aptitu qatt ma jixba'.
8 X'vantaġġ għandu l-għaref fuq l-
iblah? U x'vantaġġ għandu l-fqir, billi
jaf kif iġib ruħu quddiem il-ħajjin?
9 Aħjar dak li jaraw il-għajnejn minn
dak li tixtieq ir-ruħ. Dan ukoll frugħa u
ġiri wara r-riħ.
10 Kulma jeżisti, ilu msemmi ismu; u
hu magħruf x'inhu l-bniedem, u li ma
jistax jeħodha ma' min hu aqwa minnu.
11 Għax aktar ma wieħed igħid kliem,
akbar il-frugħa: u xi profitt għandu l-
bniedem?
12 U min jaf x'inhu l-aħjar għall-bnie-
dem f'din il-ħajja, ma' tul il-jiem kollha
tal-ħajja tiegħu ta' frugħa, li jgħaddihom
bħal dell? Għax min jista' jgħarraf lill-
bniedem x'isir warajh taħt ix-xemx?

7 Isem tajjeb aħjar minn żejt tal-fwieħa;
u jum il-mewt aħjar minn jum it-
twelid.
2 Aħjar tmur f'dar bil-vistu, milli tmur
f'dar ta' għors: għax dak hu t-tmiem ta'
kull bniedem; u l-ħaj joqgħod jitħasseb.
3 Aħjar in-niket mid-daħk: għax meta
l-wiċċ ikun imnikket, il-qalb tkun aħjar.
4 Il-qalb tal-għorrief qiegħda f'dar il-
vistu; iżda l-qalb tal-boloh qiegħda f'dar
il-ferħ.
5 Aħjar tisma' ċanfira ta' għaref, milli
wieħed jisma' l-għana tal-boloh;
6 Għax bħat-tfaqqigħ tax-xewk taħt
borma, hekk hu daħk l-iblah: dan ukoll
frugħa.
7 Tassew, il-moħqrija tagħmel il-
għaref insensat; u għotja tista' tħassar il-
qalb.
8 Aħjar it-tmiem ta' ħaġa mill-bidu
tagħha: u s-sabar ta' l-ispirtu aħjar mill-
kburija ta' l-ispirtu.
9 La tgħaġġilx fl-ispirtu tiegħek biex
tagħdab: għax il-għadab ibejjet fi ħdan
il-boloh.
10 La tgħidx: X'inhi r-raġuni li ż-
żminijiet ta' qabel kienu aħjar minn dawn?
Għax mhux ta' għaref tistaqsi int fuq dan.
11 Il-għerf tajjeb daqs eredità: u ta'
vantaġġ għal dawk li jaraw ix-xemx.
12 Għax il-għerf hu kenn, bħalma kenn
huma l-flus: iżda l-vantaġġ tat-tagħlim hu
li l-għerf jagħti l-ħajja lil min lilu għandu.
13 Ħares lejn l-egħmil t'Alla: għax
min jista' jiddritta dak li hu għawweġ?
14 F'jum il-hena, tħenna, iżda f'jum in-
niket, tħasseb: Alla għamel sew lil dan u
sew lil dak, biex il-bniedem ma jsib xejn
x'sa jiġri warajh.
15 Jien rajt dan kollu fil-jiem fiergħa
tiegħi: hemm il-ġust li jmut fis-sewwa
tiegħu, u hemm il-ħażin li jtawwal ħajtu fi
ħżunitu.
16 La tkunx ġust iżżejjed; u lanqas
tagħmilha ta' għaref iżżejjed: għaliex għan-
dek tinqered?
17 La tkunx ħażin iżżejjed, u lanqas
tkun iblah: għaliex għandek tmut qabel
waqtek?
18 Tajjeb li int taqbad bis-sħiħ dan;
iva, minn dan terħix idek, għax min jibża'
minn Alla jaħrabhom kollha.
19 Il-għerf jagħti lill-għaref aktar
qawwa milli jagħtu għaxar kapijiet f'belt.
20 Għax mhemmx raġel ġust fuq l-art
li jagħmel is-sewwa, u qatt ma jidneb.

21 La tagħtix widen għall-kliem kollu
li jingħad; li ma tismax il-qaddej tiegħek
jidgħilek:
22 Għax bosta drabi wkoll qalbek taf
li int stess dgħajt lill-oħrajn.
23 Dan kollu ittestjajtu bil-għerf, u
għidt: Irrid inkun għaref; iżda l-għerf
baqa' bgħid minni.
24 Ħaġa li hi wisq il-bogħod, u wisq
fil-fond, min jista' jsibha?
25 U dort lejn qalbi biex inkun naf, u
ngħarbel, u nfittex il-għerf u spjegazzjoni,
u nagħraf li l-ħażen hu bluha, u n-nuqqas
ta' għaqal ġenn:
26 U sibt ħaġa aktar morra mill-mewt:
il-mara li qalbha nases u xbieki, u idejha
bħal ktajjen: min jogħġob lil Alla, jeħles
minnha; iżda l-midneb jinqabad minnha.
27 Ara, dan jien sibt, igħid il-Predika-
tur, wara li qist ħaġa ħaġa biex insib it-
tifsira tagħha;
28 Li ruħi għadha tfittixha, bla ma
sibtha: raġel f'elf sibtu; iżda mara f'dawk
kollha ma sibthiex.
29 Ara, dan biss sibt: li Alla ħalaq
il-bniedem dritt; iżda l-bnedmin ifittxu
ħafna tagħwiġ.

8 Min hu bħall-għaref? U min jaf ifisser
ħaġa? Il-għerf ta' bniedem idawwal-
lu wiċċu, u l-ħruxija ta' wiċċu titbiddel.
2 Ngħid: Ħares l-ordni tas-sultan;
u dan minħabba l-ħalfa lil Alla.
3 La tgħaġġilx twarrab minn quddiemu:
la żżommx iebes f'ħaġa ħażina; għax hu
jista' jagħmel kulma jogħġbu.
4 Fejn hemm kelmet is-sultan, hemm is-
setgħa: u min jista' jgħidlu: X'int tagħ-
mel?
5 Min iħares il-kmandament, ma jaf
bl-ebda għawġ; u qalb l-għaref tagħraf
sew il-waqt u sew il-ħaqq.
6 Għax għal kull ħaġa hemm il-waqt
u l-ħaqq, għalhekk it-taħbit tal-bniedem
hu tqil fuqu.
7 Għax hu ma jafx x'għad ikun: min
jista' jgħidlu lill-bniedem x'għad ikun?
8 Mhemm ħadd li għandu s-setgħa fuq
nifs il-ħajja biex iżommu, jew setgħa fuq
jum il-mewt; mhemmx ħelsien fi żmien ta'
gwerra; u lanqas il-ħażen ma jeħles lil min
jagħmlu.
9 Dan kollu jien rajtu, u qgħadt naħseb
fuq kull egħmil li jsir taħt ix-xemx: hemm
żmien li fih bniedem jaħkem fuq ieħor bi
ħsara tiegħu nnifsu.
10 U hekk jien rajt il-ħżiena jindifnu,
li kienu jidħlu u joħorġu mil-lok imqaddes,
u kienu minsijin fil-belt fejn kienu jgħamlu
dan: dan ukoll frugħa.
11 Billi sentenza kontra egħmil ħażin
mhix imwettqa malajr, qalb ulied il-
bnedmin hi mimlija bix-xewqa biex
tagħmel il-ħażin.
12 Għalkemm midneb jagħmel id-
deni mitt darba, u jiemu jitwalu, jien naf
fis-sgur li dawk li għandhom il-biża'
t'Alla ikollhom il-hena, għax jibżgħu
quddiemu.
13 Iżda l-ħażin ma jkollux hena, u
lanqas itawwal jiemu, li huma bħal dell;
għax ma jibżax quddiem Alla.
14 Hemm dil-frugħa li ssir fuq l-art:
hemm it-tajbin li jmisshom dak li jistħoqq
lil egħmil il-ħżiena; u hemm il-ħżiena li
jmisshom dak li jistħoqq lit-tajbin: jien
għidt li din ukoll frugħa.
15 Għalhekk jien faħħart il-ferħ, għax
mhemmx aħjar għall-bniedem taħt ix-
xemx, barra milli jiekol, u jixrob, u jgawdi:
għax dan jibqa' miegħu fit-taħbit tiegħu
ma' tul jiem il-ħajja, li Alla jagħtih taħt ix-
xemx.
16 Meta tajt qalbi biex nagħraf il-
għerf, u nara t-taħbit li jsir fuq l-art, (għax
għajnejn il-bniedem ma jingħalqux għar-
rqad la bi nhar u lanqas bil-lejl:)
17 Jien rajt imbagħad l-egħmil kollu
t'Alla, li l-bniedem ma jistax jikxef x'isir
taħt ix-xemx: għaliex għalkemm jitħabat
il-bniedem biex ifittxu, ma jsibux; u anki
jekk il-għaref jaħseb li jafu, ma jistax
isibu.

9 Iva, għal dan kollu jien tfajt lil qalbi, u
fittixt li nfissru, kif it-tajbin u l-għorrief,
u egħmilhom huma f'idejn Alla; jekk hix
l-imħabba jew il-mibegħda, l-ebda bnie-
dem ma jaf: kollox frugħa quddiemhom,
2 La xorti waħda hemm għal kulħadd,
għall-ġust u għall-ħażin, għat-tajjeb, għas-
safi, u għall-imniġġes, għal min joffri s-
sagrifiċċji, u għal min ma joffrihomx:
bħalma hu t-tajjeb, hu l-midneb; min
jaħlef, bħal min jibża' jaħlef.
3 Hemm dil-ħaġa ħażina f'kulma jsir
taħt ix-xemx: li hemm xorti waħda għal
kulħadd: iva, qalb ulied il-bnedmin mim-
lija bil-ħżunija, u bluha hemm f'qalbhom
huma u ħajjin, imbagħad wara dan imorru
mal-mejtin.
4 Għax għal min għadu marbut mal-
ħajjin hemm xi tama: tassew, kelb ħaj
aħjar minn iljun mejjet.
5 Għax il-ħajjin jafu li għad imutu, iżda
l-mejtin ma jafu xejn, u ma hemmx iżjed
ħlas għalihom; għax intesiet tifkirithom.
6 L-imħabba, il-mibegħda, il-għejra
tagħhom ilhom li diebu, u ma jkollhom
qatt l-ebda sehem f'kulma jsir taħt ix-
xemx.
7 Mur mela kul ħobżok bil-ferħa, u
ixrob b'qalb hienja l-inbid tiegħek, għax
Alla ilu li għoġbu egħmilek.
8 Ħa jkunu dejjem bojod ilbiesek; u le
ma jonqos id-dlik minn rasek.
9 Tgħaxxaq bil-ħajja mal-mara li int
tħobb ma' tul il-jiem kollha tal-ħajja

tiegħek ta' frugħa, li tak Alla taħt ix-
xemx għall-jiem kollha tal-frugħa tiegħek:
għax dan sehmek f'din il-ħajja, u fit-taħbit
li titħabat taħt ix-xemx.
10 Kulma ssib idek x'tagħmel, agħmlu
bil-ħeġġa kollha tiegħek; għax mhemmx
ħedma, u la ħsieb, u la tagħlim, u la
għerf fis-saltna ta' l-imwiet fejn sejjer.
11 Erġajt rajt taħt ix-xemx li mhux tal-
ħfief il-ġiri, u mhux tal-qawwijin il-battalja,
u mhux tal-għorrief il-ħobż, u mhux ta' l-
intelliġenti l-għana, u mhux ta' min hu
abbli l-favur; iżda ż-żmien u x-xorti jilħqu-
hom ilkoll.
12 Għax il-bniedem lanqas jaf ħinu:
bħall-ħut li jinqabad fix-xibka qarrieqa, u
bħall-agħsafar li jinqabdu fil-mansab;
bħalhom jinqabdu wlied il-bnedmin waqt
il-għawġ, meta jaqa' fuqhom għal għar-
rieda.
13 Rajt ukoll taħt ix-xemx dan l-
eżempju tal-għerf, li deherli kbir għalija.
14 Kien hemm belt żgħira, bi ftit nies
fiha; u ġie għaliha sultan kbir, u assedjaha,
u bena kontra tagħha swar kbar.
15 Issa fiha kien hemm raġel fqir iżda
għaref, li b'għerfu ħeles il-belt; iżda ħadd
ma ftakar f'dak ir-raġel il-fqir.
16 Imbagħad għidt jien: Il-għerf aħjar
mill-qawwa: madankollu għerf il-fqir
immaqdar, u kliemu mhux mismugħ.
17 Kliem il-għorrief, mismugħ fil-kwiet,
hu aħjar mill-agħjat ta' min jaħkem qalb
il-boloh.
18 Il-għerf aħjar mill-armi tal-gwerra;
iżda midneb wieħed itellef ħafna ġid.

10 Dubbien mejjet iħassar iż-żejt tal-
fewwieħ; hekk, daqsxejn ta' bluha
tħassar wieħed magħruf għall-għerf u l-
ġieħ.
2 Qalb il-għaref lejn leminu; iżda qalb
l-iblah lejn xellugu.
3 Iva, l-iblah ukoll meta jgħaddi mit-
triq moħħu dejjem nieqes, u jgħid lil
kulħadd li hu iblah.
4 Jekk wieħed setgħani jitlagħlu għalik,
la twarrabx minn postok, għax il-kalma
tnaqqas offiżi kbar.
5 Hemm ħaġa ħażina li jien rajt taħt ix-
xemx: sball li ġej minn min jiggverna:
6 Il-bluha mqiegħda fil-għoli ħafna, u
l-għonja joqogħdu 'l isfel.
7 Rajt ilsiera rekbin iż-żwiemel, u
prinċpijiet mexjin fl-art bħal ilsiera.
8 Min iħaffer ħofra jista' jaqa' ġo fiha;
u min iġarraf ħajt, jista' jigdmu serp.
9 Min jaqta' l-ġebel jista' jwaġġa' bi-
hom; u min jifraq il-ħatab jista' jkorri
bihom.
10 Jekk il-mannara ma tkunx taqta', u
xifirha ma jinsennx, trid iżżid is-saħħa;
iżda l-għerf għandu vantaġġ li jirnexxi
dejjem.
11 Jekk is-serp jigdem qabel ma jkun
imsaħħar, is-saħħar ma jiswa xejn.
12 Kliem minn fomm il-għaref kollha
ħlewwa; iżda xofftejn l-iblah huma l-
kawża tar-rovina tiegħu.
13 Il-bidu ta' kliem fommu bluha, u t-
tmiem ta' dak li jgħid, ġenn mill-agħarr.
14 L-iblah ukoll mimli bil-kliem: il-
bniedem ma jafx x'sa jiġrilu; u min jista'
jgħidlu x'sa jiġri warajh?
15 It-taħbit ta' l-iblah jagħjih, għax
lanqas ma jaf imur il-belt.
16 Jaħasra għalik, ja art, li s-sultan
tiegħek tifel, u l-prinċpijiet tiegħek jibdew
jieklu minn filgħodu!
17 Hienja int, ja art, li s-sultan tiegħek
ġej min-nisel nobbli, u li l-prinċpijiet
tiegħek jieklu fil-waqt, biex jieħdu saħħit-
hom, u mhux biex jiskru!
18 Minħabba għażż kbir jaqa' s-saqaf,
u minħabba t-telqa ta' l-idejn tqattar id-
dar.
19 In-nies iħejju l-ikel biex jitħennew, u
l-inbid iferraħ il-ħajja; iżda l-flus iwieġbu
għal kollox.
20 La tidgħix lis-sultan, le, lanqas fi
ħsiebek; u la tidgħix lill-għani fil-kamra
fejn torqod: għax xi għasfur ta' l-ajru
jwassal leħnek, u xi kreatura bil-ġwienaħ
ixxandar kliemek.

11 Armi ħobżok fuq wiċċ l-ilmijiet:
għax wara ħafna żmien int tarġa'
ssibu.
2 Qassam il-ġid bejn sebgħa, u bejn
tmienja wkoll; għax ma tafx xi ħsara tista'
tiġri fuq l-art.
3 Meta s-sħab ikun mimli xita,
iferrgħuha fuq l-art; u jekk taqa' siġra,
lejn nofsinhar jew lejn it-tramuntana, fejn
taqa' tibqa'.
4 Min joqgħod għassa tar-riħ, ma
jiżra' qatt; u min joqgħod iħares lejn is-
sħab, ma jaħsadx.
5 Bħalma ma tafx it-triq tar-riħ, u kif
isir il-għadam fil-ġuf ta' mara tqila; hekk
int ma tafx egħmil Alla li jagħmel
kollox.
6 Mas-sebħ iżra' żergħatek, u filgħaxija
terħix idek: għax ma tafx liema xogħol
joħroġ l-aħjar, jekk dan jew dak, jew
huma t-tnejn ikunu daqsinsew tajbin.
7 Tassew, ħelu d-dawl, u jogħġobhom
il-għajnejn jaraw ix-xemx:
8 Iżda jekk bniedem igħix ħafna snin,
u jifraħ fihom kollha, ħa jaħseb f'jiem id-
dlam, għax għad ikunu ħafna. Kollox
frugħa kulma għad jiġri.
9 Ifraħ, o żagħżugħ, fl-adolixxenza
tiegħek, u ħa tithenna qalbek f'jiem
żgħożitek; imxi fit-toroq ta' qalbek, u ma
dak li jaraw għajnejk; iżda kun af, li
għal dan kollu jġibek Alla għall-ħaqq.
10 Għalhekk, neħħi n-niket minn qal-

bek, u biegħed l-uġigħ minn ġismek, għax
tfulija u xjuħija nefħa riħ.

12 Ftakar issa fil-Ħallieq tiegħek f'jiem
żgħożitek, qabel ma jaslu l-jiem
koroh, u joqorbu s-snin, meta int tgħid
għalihom: Ma jogħġbunix;
2 Qabel ma x-xemx, id-dawl, jew il-
qamar, jew il-kwiekeb, jiddalmu, u jarġa'
jiġi lura s-sħab wara x-xita;
3 Fil-jum meta jitriegħdu l-għassiesa
tad-dar, u rġiel qawwija jiltwew, u t-
taħħana ma jagħmlu xejn għax huma ftit,
u dawk li jittawlu mit-twieqi jitgħammxu;
4 U jingħalqu l-bibien fit-triq, meta
jnin il-ħoss tal-mitħna; u wieħed iqum
għal-leħen tal-għasfur, u l-ulied kollha
tal-għana jgħannu bil-mod;
5 Ukoll meta wieħed jibża' mill-għol-
jiet, u jitkexkex hu u miexi, u jiżhar il-
lewż, u jitkaxkar il-ġrad, u x-xewqat imutu:
għax il-bniedem sejjer lejn id-dar tiegħu ta'
dejjem, u n-newwieħa jmorru jduru mat-
toroq:
6 Qabel ma jinqata' l-ħabel tal-fidda, u
tinkiser il-bieqja tad-deheb, u titfarrak il-
ġarra mal-għajn, u tinkiser it-taljola fuq
il-bir;
7 Imbagħad jarġa' t-trab lejn l-art
bħal ma kien; u l-ispirtu jarġa' lejn Alla, li
tah.
8 Frugħa tal-frugħat, igħid il-Predika-
tur, kollox frugħa!
9 Billi l-Predikatur kien għaref,
għallem ukoll il-għerf lill-poplu; u wiżen,
u għarbel, u damm ħafna proverbji.
10 Il-Predikatur fittex li jsib kliem li
jogħġob; u dak li nkiteb inkiteb bir-
reqqa u bis-sewwa.
11 Kliem il-għorrief hu bħal ingiegeż,
u bħal imsiemer imwaħħlin tajjeb hi l-
ġabra ta' sentenzi mogħtijin minn ragħaj
wieħed.
12 Mill-bqija, ibni, iftaħ għajnejk: għall-
ktib ta' ħafna kotba mhemmx tmiem, u
ħafna studju hu taħbit għall-ġisem.
13 Il-konklużjoni, wara li kollox insta-
ma', hi: Ibża' minn Alla, u ħares il-
kmandamenti tiegħu: għax dan hu d-dmir
ta' kull bniedem.
14 Għax Alla jagħmel ħaqq minn kulma
jsir, minn kull ħaġa moħbija, sew tajba,
u sew ħażina.

# Il-Għanja Ta' Salamun

1 Il-għanja tal-għanjiet, ta' Salamun.
2 Ħa jbusni bil-bews ta' fommu! għax
imħabbtek oħla mill-inbid.
3 Il-fwejjaħ tiegħek għandhom riħa li
tgħaxxaq: ismek hu bħal fwieħa msawba;
għalhekk iħobbuk ix-xebbiet!
4 Iġbidni warajk, u ħa niġru flimkien!
Is-sultan daħħalni fil-kmamar tiegħu.
Nifirħu, u nithennew minħabba fik,
infaħħru mħabbtek aktar mill-inbid. Bir-
raġun kollu jħobbuk!
5 Jien samranija, iżda sabiħa, o bniet
ta' Ġerusalem, bħat-tined ta' Kedar,
bħall-pavaljuni ta' Salamun.
6 La tħarsux lejja, jekk jien samranija,
hi x-xemx li ħarqitni: ulied ommi huma
mgħaddbin għalija; għamluni l-għassiesa
ta' l-oqsma tad-dwieli; iżda jien, il-qasam
tad-dwieli tiegħi, ma għassistx!
7 Għidli, o int li ruħi tħobb, fejn
tirgħa l-merħla tiegħek, fejn isserraħha
f'nofs-in-nhar? għaliex għandi nkun jien
bħal waħda liebsa l-velu, ħdejn l-imrieħel
ta' sħabek?
8 Jekk int ma tafx, o l-aktar sabiħa fost
in-nisa, oħroġ u mur wara l-passi tal-
merħla, u irgħa l-gidjien tiegħek ħdejn it-
tined tar-ragħajja.
9 Inxebbhek, maħbuba tiegħi, mad-
debba tiegħi fost l-imriekeb ta' Fargħun.
10 Ħaddejk sbieħ bejn kullani ta'
ġawhar, u għonqok bejn kullani tad-deheb.
11 Nagħmlulek kullani tad-deheb b'żi-
beġ tal-fidda.
12 Xħin is-sultan ikun għall-bankett
tiegħu, in-nard tiegħi jerħi r-riħa tfuħ
tiegħu.
13 Borża ta' mirra hu għalija ħanini, li
toqgħod il-lejl kollu bejn sidri.
14 Il-maħbub tiegħi hu għalija bħal
għanqud ta' henna fil-qasam tad-dwieli ta'
Għajn-Geddi.
15 Kemm int sabiħa, maħbuba tiegħi,
kemm int sabiħa! Int għandek għajnejn
bħal tal-ħamiem.
16 Kemm int sabiħ, maħbub tiegħi, iva,
kemm int ħelu! Is-sodda tagħna tħaddar.
17 It-travi tad-djar tagħna huma ċedri,
is-soqfa tagħna taċ-ċipress.

2 Jien il-warda ta' Saron, il-ġilju tal-
widien.
2 Bħal ġilju qalb ix-xewk, hekk hi
l-maħbuba tiegħi qalb il-bniet.
3 Bħal siġra tat-tuffieħ fost is-siġar tal-

masġar, hekk hu l-maħbub tiegħi fost iż-
żgħażagħ. Nixtieq noqgħod bil-qiegħda
għad-dell tiegħu; il-frott tiegħu ħelu għall-
palat tiegħi.
4 Daħħalni fis-sala tiegħu tal-bankett, u
l-bandiera li firex fuqi hi l-imħabba.
5 Saħħaħni bil-ftajjar taż-żbib, aħjini
bit-tuffieħ, għax jien marida bl-imħabba.
6 Ħa tkun taħt rasi idu x-xellugija, u
idu l-leminija tgħannaqni.
7 Aħilfu, o bniet ta' Ġerusalem, bl-
għożlien jew biċ-ċriev tar-raba', li ma
tqajmux imħabbti, sakemm lilha jogħġob!
8 Leħen il-maħbub tiegħi! Ara, ġej,
jixxabbat fuq il-muntanji, jaqbeż fuq il-
għoljiet!
9 Il-maħbub tiegħi hu bħal għażżiela jew
ferħ ta' ċerv. Ara, hu qiegħed wara l-ħajt
tagħna, iħares mit-tieqa, jittawwal mill-
persjana.
10 Il-maħbub tiegħi wieġeb u qalli:
Qum, maħbuba tiegħi, sabiħa tiegħi, u
ejja!
11 Għax ara, ix-xitwa għaddiet, ix-xita
waqfet u marret.
12 Il-ward ġa deher fuq l-art; wasal iż-
żmien tal-għana ta' l-agħsafar, u leħen il-
gamiem jinstama' f'artna.
13 Is-siġra tat-tin sajret it-tin tagħha, u
d-dwieli ħarġu ż-żahar tagħhom u jagħtu
riħa tfuħ. Qum, maħbuba tiegħi, sabiħa
tiegħi, u ejja!
14 O ħamiema tiegħi, li qiegħda fix-
xquq tal-blat, fil-moħbiet ta' l-irdum,
urini wiċċek, semmagħni leħnek;
għax leħnek igħaxxaq, u wiċċek ħelu.
15 Aqbdilna l-volpi, il-frieħ tal-volpi li
qegħdin jeqirdulna d-dwieli: għax id-
dwieli tagħna għandhom iż-żahar!
16 Tiegħi hu l-maħbub tiegħi, u jiena
tiegħu: hu jirgħa l-merħla tiegħu qalb il-
ġilji.
17 Qabel ma jiksaħ il-jum, u d-dellijiet
jaħarbu, arġa' ejja, maħbub tiegħi, bħall-
għażżiela jew il-ferħ taċ-ċerv fuq il-
muntanji li jifirduna!

3 Fuq is-sodda tiegħi, ma' tul il-lejl,
fittixt lil dak li ruħi tħobb; fittixtu,
iżda ma sibtux.
2 Issa nqum, u mmur madwar il-belt,
fit-toroq u fl-imsieraħ; infittex lil dak li
ruħi tħobb; fittixtu, iżda ma sibtux.
3 Il-għassiesa, huma u jmorru madwar
il-belt, iltaqgħu miegħi; u staqsejthom:
Rajtu lil dak li ruħi tħobb?
4 Bil-kemm ilħaqt għaddejthom, li ma
sibtx lil dak li ruħi tħobb; qbadtu, u ma
tlaqtux, sama ġibtu f'dar ommi, u fil-
kamra ta' dik li nisslitni.
5 Aħilfu, o bniet ta' Ġerusalem, bl-
għożlien, jew biċ-ċriev tar-raba', li ma
tqajmux, li ma tqajmux imħabbti sakemm
lilha jogħġob.
6 Min hi dik li tiela' mid-deżert, bħal
kolonni ta' duħħan, imfewħa bil-mirra, u
bl-inċens, u b'kull fwieħa tal-merkanti?
7 Ara, il-lettiga ta' Salamun, li ma-
dwaru hemm sittin raġel qalbieni minn fost
il-qalbiena ta' Iżrael.
8 Kollha jafu jiġġieldu bis-sejf, imħarr-
ġin fl-armi; kull wieħed minnhom
għandu sejfu ma' qaddu, igħassu għall-
waħx tal-lejl.
9 Is-sultan Salamun għamel lettiga ta'
l-injam tal-Libanu.
10 Għamel il-kolonni tagħha tal-fidda,
dahra tad-deheb, il-magħqad tagħha tal-
porpra; ġewwa tagħha miksi bl-imħabba
mill-bniet ta' Ġerusalem.
11 Oħorġu, bniet ta' Sijon, ħarsu lejn
is-sultan Salamun bil-kuruna li biha ommu
inkurunatu, f'jum it-tieġ tiegħu, u f'jum
il-hena ta' qalbu.

4 Kemm int sabiħa maħbuba tiegħi,
kemm int sabiħa! Għajnejk, wara l-velu
tiegħek, jixbhu lil dawk tal-ħamiem;
xagħrek qisu merħla mogħoż, li niżlu minn
fuq il-muntanja ta' Gilgħad.
2 Snienek huma bħal merħla ngħaġ
imġiżżin, li telgħu mill-ħasil; kollha
għandhom tewmin, m'hemmx waħda
minnhom li tilfet il-frieħ tagħha.
3 Xofftejk jixbhu ħajta ta' l-iskarlat, u
fommok ħelu; bħal felli rummiena hu
ngħasek wara l-velu tiegħek.
4 Għonqok bħat-torri ta' David, mibni
biex ikun armerija; elf tarka mdendlin
miegħu; it-tarki kollha tal-qalbenin.
5 Sidrek bħal żewġ frieħ tewmin ta'
għażżiela, li jirgħaw fost il-ġilji.
6 Qabel ma jiksaħ il-jum, u jaħarbu
d-dellijiet, jien immur fuq il-muntanja tal-
mirra, u fuq il-għolja ta' l-inċens.
7 Int kollok sabiħa, għażiża tiegħi, u
m'hemm l-ebda difett fik.
8 Ejja miegħi mil-Libanu, o għarusa
tiegħi, ejja miegħi mil-Libanu! Ħares mill-
quċċata t'Amana, mill-quċċata ta' Xenir,
u mill-Ħermon, mill-egħrien ta' l-iljuni,
mill-muntanji tal-ljupardi.
9 Int sraqtli l-qalbi, oħti, għarusa
tiegħi! Sraqtli l-qalbi b'ħarsa waħda biss
ta' għajnejk, b'ġawhra waħda biss tal-
ġiżirana tiegħek.
10 Kemm hi sabiħa l-imħabba tiegħek,
oħti, għarusa tiegħi! Kemm hi aħjar
imħabbtek mill-inbid! U r-riħa tal-fwejjaħ
tiegħek aktar ħelwa mill-ħwawar kollha!
11 O għarusa tiegħi, xofftejk iqattru
l-għasel: għasel u ħalib huma taħt
ilsienek; u r-riħa ta' ħwejġek hi bħar-riħa
tal-Libanu.
12 Ġnien imsakkar hi oħti, il-għarusa
tiegħi; nixxiegħa magħluqa, għajn ta'
ilma issiġillata.
13 Ir-rimji tiegħek huma ġnien tar-

rummien, u ta' siġar ta' frott bnin, ta' pjanti ta' henna u ta' nard;

14 Ta' nard u ta' żagħfran, ta' qasab tal-fwieħa, u ta' kannella, u b'kull siġra ta' l-inċens; ta' mirra u ta' sabbara, u ta' fwieħa l-aktar ħelwa.

15 Int għajn ta' l-ilma fi ġnien, bir ta' ilma ħaj, gelgul ta' ilma nieżel mil-Libanu.

16 Qum, ja riħ fuq; ejja, ja riħ isfel! Onfħu fuq il-ġnien tiegħi, biex jittajru l-fwejjaħ tiegħu. Ħa jiġi fil-ġnien tiegħu l-maħbub tiegħi, u jiekol il-frott bnin tiegħu.'

5 Jien ġejt fil-ġnien tiegħi, oħti, għarusa tiegħi; ġbart il-mirra tiegħi, u l-fwejjaħ tiegħi; kilt ix-xehda tiegħi tal-għasel; xrobt l-inbid tiegħi, u l-ħalib tiegħi. Ħbieb, kulu, ixorbu, iskru bl-imħabba!

2 Kont rieqda, iżda mqajma kienet qalbi. Nisma' leħen il-maħbub tiegħi, li jħabbat, u jgħid: Iftaħli, oħti, maħbuba tiegħi, ħamiema tiegħi, o perfetta tiegħi! Għax rasi mxarrba bin-nida, u dliel rasi mimlijin bil-qtar tal-lejl.

3 Inżajt libsti, kif nista' narġa' nilbisha? Ħsilt riġlejja, kif nista' nħammiġhom?

4 Ħabibi għadda idu mit-toqba tal-bieb, u l-ġewwieni tiegħi iċċaqlaq għalih.

5 Qomt biex niftaħ lil maħbub tiegħi, u idejja qattru l-mirra, u subgħajja mirra ħelwa tfuħ, fuq il-maqbad tal-firroll.

6 Ftaħt lil maħbub tiegħi, iżda l-maħbub tiegħi dar u telaq! Ruħi ma felħitx xħin kien ikellimni; fittixtu, iżda ma sibtux; sejjaħtlu, iżda ma weġibnix.

7 Il-għassiesa li jduru madwar il-belt iltaqgħu miegħi, ħabtuni u ġerħuni; il-għassiesa tas-swar ħaduli l-velu minn fuqi.

8 Aħilfu, o bniet ta' Ġerusalem, jekk tintaqgħu mal-maħbub tiegħi, x'tgħidulu? Li jien mifnija bl-imħabba!

9 X'inhu, mela, il-maħbub tiegħek aktar minn maħbub ieħor, o l-aktar sabiħa fost in-nisa? X'inhu mela, il-maħbub tiegħek, aktar minn maħbub ieħor, biex iġġegħilna hekk naħilfu?

10 Il-maħbub tiegħi abjad u ħamrani, u jingħaraf fost għaxart elef.

11 Rasu bħad-deheb l-aktar fin; dliel rasu mġiegħda, suwed bħaċ-ċawluni.

12 Għajnejh bħall-ħamiem ħdejn nixxigħat ta' ilma, maħsulin bil-ħalib, u mqegħdin kif jixraq.

13 Ħaddejh huma bħal ħammiela ta' ħwawar, ifuħu bħall-ward; xofftejh bħall-ġilji, iqattru mirra ħelwa tfuħ.

14 Idejh huma vireg tad-deheb, imżejnin bil-krisoltu; żaqqu bħal xogħol ta' l-avorju, miksi bis-saffiri.

15 Riġlejh huma kolonni ta' l-irħam, imqegħdin fuq pedestalli ta' deheb safi: id-dehra tiegħu bħal-Libanu, maestuża bħaċ-ċedri;

16 Fommu kollu ħlewwa: iva, kollu kemm hu jgħaxxaq. Dan hu l-maħbub tiegħi, u dan hu ħabibi, o bniet ta' Ġerusalem.

6 Fejn mar il-maħbub tiegħek, o l-isbaħ waħda fost in-nisa? 'Il fejn dar il-maħbub tiegħek, biex infittxuh miegħek?

2 Il-maħbub tiegħi niżel fil-ġnien tiegħu fil-ħmiemel tal-ħwawar, biex jirgħa l-merħla tiegħu fil-ġonna, u jiġbor il-ġilji.

3 Jien tal-maħbub tiegħi; u l-maħbub tiegħi, tiegħi; hu jirgħa l-merħla tiegħu fost il-ġilji.

4 Maħbuba tiegħi, int sabiħa bħal Tirsa, ħelwa bħal Ġerusalem, tremenda daqs eżerċtu bil-bandieri jixxejru!

5 Dawwar għajnejk minni, għax ħawduni. Xagħrek bħal merħla mogħoż, li niżlu minn Gilgħad.

6 Snienek bħal merħla ngħaġ, li ġew lura mill-ħasil, kollha għandhom tewmin, mhemmx waħda minnhom li tilfet il-frieħ tagħha.

7 Bħal felli rummien huma ngħasek wara l-velu tiegħek.

8 Hemm sittin sultana, u tmenin konkubina, u xbejbiet bla għadd.

9 Iżda l-ħamiema tiegħi, il-perfetta tiegħi, hi unika: l-unika ta' ommha, il-maħtura ta' dik li wilditha. Ix-xbejbiet jarawha, u jgħidulha hienja; jarawha wkoll is-sultaniet u l-konkubini, u jfaħħruha, igħidu:

10 Min hi dik li tidher bħas-sebħ, sabiħa bħall-qamar, safja bħax-xemx, tremenda daqs eżerċtu bil-bandieri jixxejru?

11 Inżilt fil-ġnien tas-siġar tal-ġewż biex nara l-frott tal-wied, biex nara jekk id-dielja ħarġitx iż-żahar tagħha, u jekk ir-rummien ukoll ħariġx iż-żahar tiegħu.

12 Qabel ma kont naf, ruħi qegħditni fuq l-imriekeb ta' Għamminadib.

13 Arġa' ejja, arġa' ejja, o Sulamita; arġa' ejja, arġa' ejja, biex inħarsu lejk! Għaliex tħarsu lejn is-Sulamita qisu lejn żifna quddiem żewġ armati?

7 Kemm huma sbieħ riġlejk fis-sandli, o bint prinċep! Il-kontorni ta' ġenbejk huma bħal ġawhar, xogħol ta' idejn ta' mgħallem.

2 Żokortok qisha tazza tax-xorb tonda, li fiha qatt ma jonqos inbid imħawwar. Żaqqek gods qamħ, imdawwar bil-ġilji.

3 Sidrek qisu tewmin ta' għażżiela.

4 Għonqok bħal torri ta' l-avorju; għajnejk bħall-agħdajjar ta' Ħesebon ħdejn il-bieb ta' Bat-Rabbim. Imnieħrek bħat-torri tal-Libanu, li jħares lejn Damasku.

5 Rasek tinkurunak bħall-Karmel, u

xagħar rasek qisu ħajt tal-porpra; is-sultan
maqbud bil-malji ta' xagħrek.
6 Kemm int sabiħa, kemm fik għaxqa,
o maħbuba tiegħi, bil-ġmiel kollu tiegħek.
7 L-istatura tiegħek qisha siġra tat-
tamar, u sidrek qisu l-egħnieqed tagħha.
8 Jien għidt: Nitla' mas-siġra tat-tamar,
u naqbad maz-zkuk tal-frott tagħha. Ħa
jkun sidrek bħall-egħnieqed tad-dielja, u
r-riħa ta' mnifsejk bħat-tuffieħ.
9 U fommok bħall-aħjar inbid, li
jinżel ħelu ħelu lill-maħbub tiegħi, u jfur
bejn ix-xofftejn ta' dawk li huma reqdin.
10 Jien tal-maħbub tiegħi, u xewqtu
għalija.
11 Ejja, maħbub tiegħi, noħorġu fir-
raba', ħa ngħaddu l-lejl fir-rħula!
12 Ħa nbakkru, u mmorru fl-oqsma
tad-dwieli, u naraw jekk id-dielja bdietx
tarmi, u ż-żahar tagħha fetaħx, u jekk ir-
rummien bediex jagħmel in-nwar. Hemm
nagħtik imħabbti.
13 It-toffieħ ta' l-imħabba jfuħ; u fuq
bwiebna hemm kull xorta ta' frott li
jgħaxxaq, ġdid u qadim, li erfajtu għalik,
maħbub tiegħi.

8 O li kieku kont bħal ħija għalija, li
rada' minn sider ommi! Kieku xħin
nintaqa' miegħek barra, inbusek; u ħadd
ma jistmellni.
2 Nieħdok u ndaħħlek f'dar ommi, li
kienet tgħallimni; u nagħtik inbid
imħawwar biex tixrob mis-sugu tar-
rummien tiegħi.
3 Ħa tkun taħt rasi idu x-xellugija, u ħa
tgħannaqni idu l-leminija.
4 Irridkom taħilfu, o bniet ta' Ġerusa-
lem, la tqajmux u la ġġegħlux tistenbaħ
l-imħabba tiegħi, sakemm lilha jogħġob.

5 Min hi din li tiela' mid-deżert,
mistrieħa fuq il-maħbub tagħha? Taħt is-
siġra tat-tuffieħ jien qajjimtek; hemm
ommok kienet bl-uġigħ bik; hemm kienet
bl-uġigħ, u wilditek.
6 Qegħidni bħala siġill fuq qalbek,
bħala siġill fuq driegħek. Għax l-imħabba
qawwija daqs il-mewt; il-għejra kiefra
daqs is-saltna ta' l-imwiet; il-ġamar
tagħha ġamar tan-nar, li għandu fjamma
qawwija.
7 Ħafna ilmijiet ma jistgħux jitfu
l-imħabba, u lanqas ix-xmajjar igħarrquha;
jekk wieħed kellu jagħti l-għana kollu ta'
daru għall-imħabba, ikun iddisprezzat
għalkollox.
8 Għandna oħtna żgħira, li għad
m'għandhiex sider; x'sa nagħmlu għal
oħtna, meta jkunu jridu jiżżewġuha?
9 Kieku kienet sur, konna nibnu fuqha
turretta tal-fidda; kieku kienet bieb,
nagħlquha bit-twavel taċ-ċedru.
10 Jiena sur, u sidri qisu torri; jiena
kont għal għajnejh bħal waħda li sabet is-
sliem.
11 Salamun kellu qasam tad-dwieli
f'Bagħal-Ħamon; hu fada l-qasam tad-
dwieli lill-għassiesa; kull wieħed minnhom
kellu jġib elf xekel tal-fidda għall-frott tal-
qasam.
12 Il-qasam tad-dwieli tiegħi, li hu
tiegħi, hu għalija; int, o Salamun, tista'
tieħu l-elf xekel tiegħek, u l-għassiesa tal-
frott jieħdu l-mitejn.
13 O int li tgħammar fil-ġonna, sħabi
qegħdin attenti għal leħnek! Ħallini
nisimgħu.
14 Aħrab, maħbub tiegħi, bħal għaż-
żiela jew ferħ ta' ċerv, fuq il-muntanji tal-
ħwawar!

# Ktieb Isaija

1 Id-dehra ta' Isaija, bin Amos, li ra fuq
Ġuda u Ġerusalem fi żmien Għużżija,
Ġotam, Aħaż, u Ħeżekija, slaten ta' Ġuda.
2 Isimgħu, o smewwiet! u agħti widen,
o art! għax il-Mulej tkellem: Ulied
rabbejt u kabbart, iżda huma xxewxu
għalija.
3 Il-gendus jagħraf lil sidu, u l-ħmar
il-maxtura ta' sidu: iżda Iżrael ma jagħrafx,
il-poplu tiegħi ma jifhimx.
4 Ah! ġens midneb, poplu mgħobbi
bil-ħażen, nisel jagħmel id-deni, ulied
imħassrin! Huma telqu l-Mulej, għaddbu
l-Qaddis ta' Iżrael, u daru lura.

5 Għaliex tridu tibqgħu tissawtu, billi
tibqgħu tixxewxu? Ir-ras kollha marida,
u l-qalb kollha mifnija.
6 Minn qiegħ ir-riġel sar-ras m'hemm
l-ebda saħħa fih; ħlief drib, u tbenġil, u
ġrieħi miftuħin, la magħsura, u lanqas
marbuta, u lanqas imdewwija biż-żejt.
7 Artkom ħerba, blietkom maħruqin
bin-nar; ir-raba' tagħkom, il-barranin
jibilgħuh quddiemkom; kollox ħerba,
qisu tiġrif magħmul mill-barranin.
8 U bint Sijon tibqa' bħal għarix
f'għalqa dwieli, bħal girna f'għalqa ħjar,
bħal belt assedjata.

9 Li kieku l-Mulej ta' l-eżerċti ma
ħallilniex fdal żgħir, bħal Sodoma konna
nkunu, u 'l Gomorra konna nixbhu.
10 Isimgħu kelmet il-Mulej, o ħakkiema
ta' Sodoma; agħtu widen għal-liġi t'Alla
tagħna, o poplu ta' Gomorra.
11 X'tiswieli l-kotra tas-sagrifiċċji
tagħkom? igħid il-Mulej. Jien imxabba'
bl-offerti maħruqa tal-kbiex, u bix-xaħam
tal-bhejjem imsemmna; jien ma jogħġob-
nix id-demm tal-għoġiela, jew tal-ħrief,
jew tal-bdabad.
12 Meta tiġu biex tidhru quddiemi,
min talabkom dan minn għandkom, li
tirfsu fil-btieħi tiegħi?
13 La ġġibux iżjed offerti għalxejn; l-
inċens tagħhom nistkerrhu, il-qamar ġdid,
u s-Sibt, u li ssejħu l-laqgħat: jien ma
niflaħx għall-ħażen magħqud mal-laqgħat
solenni.
14 L-ewwel tax-xhur tagħkom, u l-festi
mwaqqtin tagħkom, ruħi tobgħodhom:
dawn saru tagħbija għalija; għajjejt
nerfagħhom.
15 Għalhekk xħin tmiddu idejkom biex
titolbu, naħbi għajnejja minnkom: iva,
meta tagħmlu ħafna talb, jien ma nismax:
idejkom mimlijin demm.
16 Inħaslu, tnaddfu; neħħu l-ħażen ta'
egħmilkom minn quddiem għajnejja;
ieqfu mill-ħażen.
17 Tgħallmu għamlu t-tajjeb; fittxu
l-ħaqq, agħmlu hieni lill-imgħakkes,
għamlu ħaqq lill-iltim, aqbżu għall-jedd
ta' l-armla!
18 Ejjew issa, ħa nirraġunaw flimkien,
igħid il-Mulej: għalkemm dnubietkom
huma bħall-iskarlat, jibjadu daqs is-silġ;
għalkemm huma ħomor bħal kremżi,
bħas-suf isiru.
19 Jekk tridu tisimgħu biex tobdu,
tieklu l-aħjar prodotti tal-pajjiż:
20 Iżda jekk ma tridux, u tixxewxu,
tittieklu mis-sejf: għax fomm il-Mulej
qalu dan.
21 Kif saret żienja l-belt fidila! hi
li kienet mimlija bil-ħaqq! Is-sewwa
darba kien igħammar fiha; iżda issa qat-
tiela.
22 Ħmieġ saret il-fidda tiegħek, l-inbid
tiegħek imħallat bl-ilma:
23 Il-kbarat tiegħek ribelli, u sħab
tal-ħallelin: kulħadd iħobb it-tixħim, u
jiġri wara l-għotjiet: ma jagħmlux ħaqq
mill-iltim, u lanqas il-kawża ta' l-armla ma
tiġi għandhom.
24 Għalhekk, igħid is-Sid, il-Mulej ta'
l-eżerċti, il-Qawwi ta' Iżrael: Ah! nitħallas
mill-avversarji tiegħi, u nivvendika ruħi
mill-egħdewwa tiegħi:
25 U ndawwar idi fuqek, u nsaffi tajjeb
il-ħmieġ tiegħek, u nneħħi t-taħlit kollu
tiegħek.
26 U nrodd l-imħallfin tiegħek kif
kienu dari, u l-kunsilieri tiegħek bħal ma
kienu qabel; imbagħad tissemma: Belt
is-sewwa, il-belt il-fidila.
27 Bil-ħaqq tinfeda Sijon, u dawk li
jindmu fiha bis-sewwa.
28 Imma l-ħżiena u l-midinbin jitkissru
flimkien, u dawk li jitilqu l-Mulej
jintemmu.
29 Għax huma għad jisthu mis-siġar
tal-ballut li intom xtaqtu, u tiregħxu
mill-ġonna li għażiltu.
30 Għad tkunu bħall-balluta li l-weraq
tagħha jidbiel, jew bħall-ġnien li
m'għandux ilma.
31 U l-qawwi jsir bħal stoppa, u
egħmilu xrara, u t-tnejn jinħarqu flimkien,
u ħadd ma jkun hemm biex jitfihom.

2 Il-kelma li Isaija, bin Amos, kellu
f'dehra, fuq Ġuda u Ġerusalem.
2 U jiġri fl-aħħar jiem, illi l-muntanja
ta' dar il-Mulej tkun imwaqqfa f'ras il-
muntanji, u tintrafa' 'l fuq mill-għoljiet, u
l-ġnus kollha jiġru lejha.
3 U ħafna nies imorru, u jgħidu: Ejjew,
ħa nitilgħu fuq il-muntanja tal-Mulej,
fid-dar t'Alla ta' Ġakobb; u hu jgħallimna
triqatu, u aħna nimxu fil-mogħdijiet
tiegħu: għax minn Sijon toħroġ il-liġi, u
l-kelma tal-Mulej minn Ġerusalem.
4 U jagħmel ħaqq fost il-ġnus, u jċanfar
ħafna popli: u huma jaħdmu sjufhom
f'sikek, u l-lanez tagħhom fi mnieġel: ġens
ma jarfax sejf għal ġens ieħor, u lanqas
qatt iżjed ma jitħarrġu għall-gwerra.
5 O dar ta' Ġakobb, ejjew, ħa nimxu fid-
dawl tal-Mulej.
6 Għax int tlaqt il-poplu tiegħek, id-dar
ta' Ġakobb, talli huma mimlijin drawwiet
mil-lvant, u għarrafa bħall-Filistin, u
jagħmlu ftehim ma' wlied il-barranin.
7 Arthom ukoll mimlija fidda u deheb,
u mhemmx tmiem għat-teżori tagħhom;
arthom ukoll mimlija żwiemel, u lanqas
hemm tmiem għall-imriekeb tagħhom:
8 Arthom ukoll mimlija bl-idoli; iqimu
xogħol idejhom, dak li għamlu subgħaj-
hom:
9 U l-bniedem baxx ibaxxi rasu, u l-
kbir jumilja ruħu: għalhekk la taħfrilhomx.
10 Idħol fil-blat, u aħbi lilek innifsek
fit-trab, minħabba l-biża' tal-Mulej, u
għall-glorja tal-maestà tiegħu.
11 Il-ħarsa mkabbra tal-bniedem tit-
niżżel, u l-kburija tal-bnedmin titwaqqa',
u l-Mulej waħdu jintrafa' f'dak il-jum.
12 Għax jum il-Mulej ta' l-eżerċti jkun
fuq kull min hu mkabbar u mgħolli, u fuq
kull min hu merfugħ: dawn ikunu
umiljati;
13 U fuq iċ-ċedri kollha tal-Lebanon, li
huma għolja u merfugħa, u fuq il-ballut
kollu ta' Basan;
14 U fuq il-muntanji kollha għoljin, u
fuq il-għoljiet kollha merfugħa,

15 U fuq kull torri għoli, u fuq kull sur
imsaħħaħ,
16 U fuq l-iġfien kollha ta' Tarsis, u fuq
kull pittura li tgħaxxaq.
17 U l-kburija tal-bniedem titwaqqa', u
l-għoli tal-bnedmin jitniżżel, u l-Mulej
waħdu jintrafa' dak in-nhar.
18 U l-idoli hu jeqred għalkollox.
19 U n-nies jidħlu fl-egħrien tal-blat, u
fil-ħofor ta' l-art, quddiem il-biża' tal-
Mulej, u quddiem il-glorja tal-maestà
tiegħu, meta jqum biex iriegħed bl-ikrah l-
art.
20 Dak inhar il-bniedem jarmi l-idoli
tal-fidda tiegħu, u l-idoli tad-deheb tiegħu,
li kien għamel għalih biex iqimhom,
għall-ġrieden u l-friefet il-lejl;
21 Biex jidħol fl-egħrien tal-blat, u f'ras
il-blat aħrax, minħabba l-biża tal-Mulej,
u minħabba l-glorja tal-maestà tiegħu,
meta jqum biex iriegħed bl-ikrah l-art.
22 Tibqgħux tafdaw fil-bniedem, li
f'imnifsejh mhemmx ħlief nifs: għaliex hu
x'jiswa?

3 Għax, ara, is-Sid, il-Mulej ta' l-
eżerċti, ineħħi minn Ġerusalem u minn
Ġuda kull rifd u rifda, ir-rifd kollu tal-
ħobż, u r-rifd kollu ta' l-ilma,
2 Il-qalbieni, u l-gwerrier, u l-imħallef,
u l-profeta, il-għarraf, u x-xiħ,
3 Il-kap tal-ħamsin, u r-raġel ta' ġieh,
il-kunsilier, u r-raġel tas-sengħa, u min
jinqala' għall-magħmul.
4 U nagħtihom tfal biex ikunu l-
prinċpijiet tagħhom, u trabi jsaltnu
fuqhom.
5 U l-poplu jgħakkes wieħed lil ieħor, u
kull wieħed lil għajru: iż-żagħżugħ
jiżżarġan max-xiħ, u l-baxx mal-bniedem
ta' ġieh.
6 Meta wieħed jaqbad lil ħuh f'dar
missieru, u jgħidlu: Int għandek mantar,
kun mela l-kap tagħna, u ħalli dil-ħerba
tkun taħt idejk:
7 Dak in-nhar igħolli leħnu, u jgħid:
Jien ma nafx indewwi; f'dari la hemm
ħobż, u lanqas mantar: la tagħmlunix kap
tal-poplu.
8 Għax Ġerusalem saret ħerba, u
Ġuda waqa': għax ilsienhom u egħmilhom
huma kontra l-Mulej, biex jeħduha ma'
għajnejn il-glorja tiegħu.
9 Kontra tagħhom tixhed il-ħarsa ta'
wiċċhom, u dnubhom ixandruh bħal
Sodoma: ma jaħbuhx. Ħażin għal
ruħhom! għax tħallsu bid-deni.
10 Għidu lill-ġust, li jaħbatlu tajjeb;
għax frott egħmilhom jieklu.
11 Gwaj għall-ħażin! għax jaħbatlu
ħażin; għax jirtaddlu ħlas xogħol idejh.
12 Dawk li jgħakksu l-poplu tiegħi
huma tfal, u nisa jaħkmu fuqhom. O
poplu tiegħi! Dawn li jmexxuk, imexxuk
ħażin, u jfixklu t-triq tal-mogħdijiet
tiegħek.
13 Iqum il-Mulej għall-kawża, u jieqaf
biex jagħmel ħaqq mill-poplu.
14 Il-Mulej jidħol fil-ħaqq max-xjuħ u
l-kbarat tal-poplu tiegħu: intom blajtu
d-dwieli; is-serqa tal-fqir qiegħda ġo
djarkom.
15 Xi tridu tgħidu billi tgħaffġu l-poplu
tiegħi, u titħnu wċuh il-foqra? igħid is-
Sid, il-Mulej ta' l-eżerċti.
16 Il-Mulej qal ukoll: Talli tkabbru l-
bniet ta' Sijon, u jimxu b'għonq imserdeq,
u b'għajnejn jiġru 'l hawn u 'l hemm, u
jimxu b'passi qosra, u jċenċlu b'riġlejhom:
17 Sidi jimla bil-qxur il-qorriegħa tal-
bniet ta' Sijon, u jikxef il-Mulej il-għera
tagħhom.
18 Dak in-nhar Sidi ineżżagħlhom it-
tlellix tal-ħoloq mar-riġlejn, ix-xmux, u
n-nofs qomra,
19 L-imsielet, il-brazzuletti, u l-velijiet
tagħhom,
20 Id-dijademi, u t-tiżjin tar-riġlejn,
it-trieħi, il-vażetti tal-fwieħa, u l-amuleti;
21 Iċ-ċrieket, u l-ħoloq ta' l-imnieħer,
22 L-ilbies tal-festa, l-imnatar, ix-xalel,
il-boroż għall-flus,
23 Il-mirja ta' l-idejn, il-qomos finissmi,
il-branes, u l-għata tar-ras.
24 U jiġri, illi flok fwieħa ħelwa jkun
hemm intiena; u flok ħżiem, ħabel; u flok
xagħar midfur tajjeb, qargħa; flok ilbies
sabiħ, ħżiem ta' xkora; u kiwi flok ġmiel.
25 L-irġiel tiegħek jaqgħu bis-sejf, u
l-qalbenin tiegħek fit-taqbida.
26 U bwieb Sijon inewħu u jitbikkew;
u hi wara li ssir ħerba, tixteħet ma' l-art.

4 U dak in-nhar seba' nisa jaqbdu
f'raġel wieħed, u jgħidu: Nieklu
ħobżna, u nilbsu lbiesna: biss ħallina
nissejħu b'ismek! Neħħilna għajbna!
2 Ir-rimja tal-Mulej dak in-nhar tkun
sabiħa u glorjuża, u frott l-art ikun il-
kburija u ż-żina għall-meħlusin ta' Iżrael.
3 U jiġri, illi min jibqa' f'Sijon, u min
jibqa' f'Ġerusalem, jissemma qaddis: kull
min hu miktub fost il-ħajjin f'Ġerusalem:
4 Meta Sidi jaħsel il-ħmieġ ta' bniet
Sijon, u jnaddaf id-dmija ta' Ġerusalem
minn ġo nofsha, bl-ispirtu tal-ħaqq, u
bl-ispirtu tal-qerda,
5 U l-Mulej joħloq fuq il-medda kollha
tal-għolja ta' Sijon, u fuq il-laqgħat
tagħha, sħaba u duħħan bi nhar, u d-dija
ta' nar iheġġeġ bil-lejl: għax fuq il-glorja
kollha jkun hemm tinda.
6 U jkun hemm għarix għad-dell bi
nhar mis-sħana, u biex iservi ta' kenn u
lqugħ mir-rwiefen u x-xita.

5 Ħa ngħanni issa lil ħanini l-għanja tal-
maħbub tiegħi għall-għalqa tiegħu

tad-dwieli. Il-maħbub tiegħi kellu għalqa dwieli fuq għolja għammiela:

2 U għażaq madwarha, u naddafha mill-ġebel, u ħawwilha bl-aħjar dwieli, u bena torri f'nofsha, u għamel ukoll magħsar fiha: u stenna li tagħmel egħneb tajjeb, u għamlet egħneb salvaġġ.

3 U issa, o nies ta' Ġerusalem, u rġiel ta' Ġuda, agħmlu ħaqq, nitlobkom, bejni u bejn il-għalqa tiegħi tad-dwieli.

4 X'sata' jsir aktar lill-għalqa tiegħi tad-dwieli, u jien ma għamiltx fiha? Għaliex, meta stennejt li nsib egħneb tajjeb, għamlet egħneb salvaġġ?

5 U issa ħa ngħidilkom x'sa nagħmel lill-għalqa tiegħi tad-dwieli: inneħħi l-egħluq tagħha, u tittiekel; u nġarraf il-ħajt tagħha, u tkun art ikkalpestata:

6 Nagħmilha ħerba; la tinżabar, u lanqas tingħażaq: iżda fiha jikber għolliq u xewk: u nġiegħel is-sħab biex ma jagħmilx xita fuqha.

7 Għax il-għalqa tad-dwieli tal-Mulej ta' l-eżerċti hi dar Iżrael, u n-nies ta' Ġuda x-xitla tal-għaxqa tiegħu: hu stenna s-sewwa, u, ara, it-tixrid tad-demm; il-ħaqq, u, ara, l-agħjat ta' niket.

8 Ħażin għal dawk li jżidu dar ma' dar, u jgħaqqdu għalqa ma' għalqa, sakemm ma jibqax aktar wisa', biex huma jgħammru weħidhom f'nofs l-art!

9 F'widnejja ħalef il-Mulej ta' l-eżerċti: Tassew, ħafna djar isiru ħerba, sew kbar u sew sbieħ, bla ma ħadd igħammar fihom.

10 Iva, għaxar fiddiena dwieli jagħmlu bat wieħed ta' nbid, u ż-żerriegħa ta' ħomer tagħmel efa qamħ.

11 Ħażin għal dawk li jbakkru filgħodu, biex jagħtuha għax-xorb qawwi, u jiddawru filgħaxija, sa ma jsaħħanhom l-inbid!

12 U ċ-ċetra, u l-arpa, it-tanbur, u l-flawt, u l-inbid, ikunu fil-banketti tagħhom: iżda huma ma jħarsux lejn egħmil il-Mulej, u lanqas iridu jaraw xogħol idejh.

13 Għalhekk il-poplu tiegħi mar fl-eżilju, għax m'għandux tagħlim: u l-kbarat tiegħu huma bil-ġuħ, u l-kotra tiegħu niexfa bil-għatx.

14 Għalhekk is-saltna ta' l-imwiet twessgħet, u fetħet ħalqha bla qjies: u l-glorja ta' Ġerusalem, u l-kotra tagħha, u l-għagħa tagħha, u dak li jitbaħrad fostha, jinżlu fiha.

15 U l-bniedem baxx jitwaqqa', u s-setgħan ikun umiljat, u għajnejn il-kburin jitbaxxew.

16 Iżda jitgħolla l-Mulej ta' l-eżerċti fil-ħaqq, u Alla l-Qaddis jitqaddes bis-sewwa.

17 Imbagħad il-ħrief jirgħaw fil-mergħa tagħhom, u qalb il-ħriebi tal-għonja jieklu l-għorba.

18 Ħażin għal dawk li jiġbdu l-ħażen bil-ħbula tal-frugħa, u d-dnub bħal bir-rbit ta' karru:

19 Li jgħidu: Ħa jgħaġġel, u jħaffe xogħlu, biex narawh: u ħa toqrob u tasal fehmet il-Qaddis ta' Iżrael, biex nagħrfuha!

20 Ħażin għal dawk li jgħidu l-ħażin tajjeb, u t-tajjeb ħażin: li jqiegħdu d-dlam flok id-dawl, u d-dawl flok id-dlam; li jqiegħdu l-morr flok il-ħelu, u l-ħelu flok il-morr!

21 Ħażin għal dawk li huma għorrief f'għajnejhom, u li minn għalihom għaqlin!

22 Ħażin għal dawk li huma rġiel biex jixorbu l-inbid, u rġiel ta' saħħa biex iħalltu xorb qawwi:

23 Li jiġġustifikaw il-ħażin bit-tixħim, u jieħdu d-dritt ta' min hu ġust!

24 Għalhekk, bħalma n-nar jaħraq it-tiben, u l-fjamma teqred il-ħaxix niexef, hekk għerqhom ikun bħal taħsir, u n-nwar tagħhom jitla' bħat-trab: għax huma rmew il-liġi tal-Mulej ta' l-eżerċti, u maqdru kelmet il-Qaddis ta' Iżrael.

25 Għalhekk xegħel għadab il-Mulej għall-poplu tiegħu, u medd idu kontra tagħhom, u darabhom: u triegħdu l-għoljiet, u l-iġsma tagħhom mejta kienu mqattgħin f'nofs it-toroq. B'dan kollu, għadbu ma twarrabx, iżda idu għadha mimduda.

26 U jgħolli standard għall-ġnus mill-bogħod, u jsaffrilhom minn tarf l-art: u, ara, jiġu jgħaġġlu bil-ħeffa:

27 Ħadd ma jkun għajjien, u lanqas jogħtor fosthom; ħadd ma jongħos u lanqas jorqod; u lanqas jinħall il-ħżiem ta' ġenbejhom, u l-qafla tas-sandli tagħhom ma tkunx maqtugħa.

28 Il-vleġeġ tagħhom misnunin, u qwashom kollha milwija, u dwiefer iż-żwiemel tagħhom jidhru bħal ħaġra taż-żnied, u r-roti tagħhom bħal riefnu:

29 L-agħjat tagħhom ikun bħal ta' ljun, igħajtu bħal frieħ ta' ljun: iva, igħajtu, u jaħtfu l-priża, iġorruha fis-sgur, u ħadd ma jeħlisha.

30 U dak in-nhar ikun hemm agħjat għalihom bħal agħjat tal-baħar: u jekk wieħed iħares lejn l-art, jara dlam u għali, u d-dawl jiddallam fis-sħab tiegħu.

6 Fis-sena li miet is-sultan Għużżija, rajt ukoll 'il Sidi qiegħed fuq tron, fil-għoli u merfugħ, u djulu kien jimla t-tempju.

2 Is-serafini kienu weqfin fuqu: kull wieħed kellu sitt ġwienaħ: bi tnejn kien igħatti wiċċu, u bi tnejn kien igħatti riġlejh, u bi tnejn kien itir.

3 U wieħed kien igħajjat lil ieħor, u jgħid: Qaddis, Qaddis, Qaddis, hu l-Mulej ta' l-eżerċti! l-art kollha mimlija bil-glorja tiegħu.

4 U sisien il-għatba theżhżu għal-leħen
ta' dak li kien igħajjat, waqt li d-dar
kienet mimlija bid-duħħan.
5 Għidt jien imbagħad: Jaħasra għalija,
mitluf jien; għax jien raġel b'xofftejh
imniġġsa, u ngħammar fost poplu
b'xofftejh imniġġsa: għax għajnejja raw
is-Sultan, il-Mulej ta' l-eżerċti.
6 Imbagħad tar lejja wieħed mis-sera-
fini, u f'idu kellu ġamra, li kien ħadha bi
mqass tan-nar minn fuq l-artal:
7 U qegħidhieli fuq fommi, u qal: Ara,
din messet ma' xofftejk; u l-ħażen tiegħek
jitneħħa, u dnubek maħfur.
8 U smajt ukoll leħen Sidi, igħid:
Lil min nibgħat, u min sa jmurilna?
Imbagħad għidt jien: Hawn jien; ibgħat lili.
9 U qal: Mur, u għid lil dal-poplu:
Tisimgħu, iva, imma ma tifhmux; u
tassew taraw, imma ma tagħrfux.
10 Webbes qalb dal-poplu, u soddlu
widnejh, u agħlaqlu għajnejh; li ma jarax
b'għajnejh, u jisma' b'widnejh, u qalbu
tifhem, u jdur, u jitfejjaq.
11 Imbagħad għidt jien: Sa meta, Sidi?
U qal: Sakemm isiru l-bliet ħerba, u ħadd
ma jgħammar fihom, u d-djar bla nies, u
l-art titħarbat għalkollox,
12 U l-Mulej ibiegħed in-nies, u s-
solitudini tkun kbira f'nofs l-art.
13 U jekk jibqa' fiha minn għaxra
waħda tal-poplu, tarġa' tkun meqruda:
bħal terebint, jew balluta, li meta jin-
qatgħu, jibqa' minnhom iz-zokk: hekk
iż-żergħa qaddisa hi z-zokk tagħha.

7 U ġara, fi żmien Aħaż, bin Ġotam, bin
Għużżija, sultan ta' Ġuda, illi Resin,
sultan tas-Sirja, u Pekaħ bin Remalija
sultan ta' Iżrael, telgħu lejn Ġerusalem
biex jaħbtu għaliha, iżda ma felħux
jirbħuha.
2 U waslet l-aħbar f'dar David, tgħid:
Is-Sirja qiegħda fi ftehim ma' Efrajm. U
qalbu triegħdet, u qalb il-poplu tiegħu
bħal ma jitriegħdu s-siġar tal-masġar
bir-riħ.
3 Imbagħad il-Mulej qal lil Isaija:
Oħroġ issa biex tiltaqa' ma' Aħaż, int, u
Sijar-Ġasub, ibnek, f'tarf il-kanal tal-
ġiebja ta' fuq, fit-triq tal-għalqa tal-
ħassiel;
4 U għidlu: Ħares ruħek, u oqgħod
kwiet; la tibżax, u lanqas tħalli qalbek
tintelaq, minħabba dawn iż-żewġt itruf ta'
ħatbiet imġammra jdaħħnu, mill-qilla
tal-għadab ta' Resin, u tas-Sirja, u bin
Remalija.
5 Għaliex is-Sirja, ma' Efrajm, u bin
Remalija, ftiehmu li jagħmlulek id-deni,
billi qalu:
6 Ħa nitilgħu għal Ġuda, u nwerwruħ,
u ħa nagħmlu fetħa fis-swar tiegħu għalina,
u nagħmlu sultan hemm lil bin Tabeal:
7 Hekk igħid Sidi, il-Mulej: Dan la
jseħħ u lanqas jiġri.
8 Għax ras is-Sirja hu Damasku, u ras
Damasku hu Resin; u minn hawn u ħamsa
u sittin sena oħra, Efrajm jitfarrak, hekk
li ma jibqax poplu.
9 U ras Efrajm hi Samarija, u ras
Samarija hu bin Remalija. Jekk ma temm-
nux, sgur li ma żżommux.
10 U l-Mulej raġa' kellem lil Aħaż, billi
qallu:
11 Itlob sinjal mingħand il-Mulej Alla
tiegħek; itolbu f'qiegħ l-art jew fis-sema
'l fuq.
12 Iżda Aħaż qal: La nitlob, u lanqas
inġarrab il-Mulej!
13 U qal: Isimgħu issa, o dar David!
Hija ħaġa żgħira għalikom li tkiddu n-nies,
biex tkiddu lil Alla tiegħi wkoll?
14 Għalhekk is-Sid, hu n-nifsu, jagħti-
kom sinjal; Ara, xebba titqal, u tiled iben,
u ssemmih Emmanuwèl.
15 Baqta u għasel jiekol, biex igħaraf
iwarrab il-ħażin, u jagħżel it-tajjeb.
16 Għax qabel ma t-tifel jagħraf
jirrifjuta l-ħażin, u jagħżel it-tajjeb, l-art
li int tobgħod titħalla miż-żewġ slaten
tagħha.
17 Il-Mulej iġib fuqek, u fuq il-poplu
tiegħek, u fuq dar missierek, jiem li qatt
ma ġew mindu nfired Efrajm minn Ġuda
—is-sultan ta' l-Assirja.
18 U jiġri dak inhar, illi l-Mulej isaffar
lid-dubbiena li hemm fit-tarf nett tax-
xmajjar ta' l-Eġittu, u lin-naħla li hemm
fl-art ta' l-Assirja.
19 U jiġu, u joqogħdu kollha fil-widien
imħarbta, u fil-ħofor tal-blat, u fuq is-
siġar tax-xewk kollha, u fuq il-mergħat
kollha.
20 Dak in-nhar Sidi jqaxxar b'mus tal-
leħja, mikri min-naħa l-oħra tax-xmara,
(jiġifieri, bis-sultan ta' l-Assirja) ir-ras u
x-xagħar tar-riġlejn; u jġiżż ukoll il-leħja.
21 U jiġri f'dak il-jum, illi wieħed irabbi
għoġla, u żewġ nagħġiet.
22 U jiġri, minħabba fil-kotra ta' ħalib
li jagħtu, illi jiekol il-baqta: għax baqta u
għasel jiekol kull min jibqa' fil-pajjiż.
23 U jiġri dak in-nhar, li f'kull post, li fih
kien hemm elf dielja, li jiswew elf biċċa
tal-fidda, jikber il-għolliq u x-xewk.
24 Bil-vleġeġ u l-qaws wieħed jidħol
hemm; għax il-pajjiż kollu jkun għolliq u
xewk.
25 U fuq il-għoljiet kollha, li kienu
jingħażqu bl-imgħażqa, ma tidħolx hemm
minħabba fil-biża' tal-għolliq u x-xewk;
iżda jsiru post fejn imorru jirgħaw il-
gniedes, u fejn igħaffġu n-ngħaġ.

8 Imbagħad qalli l-Mulej: Ħu għalik
tavla kbira, u ikteb fuqha b'kitba ta'
bniedem: Maħer-salal-ħas-baż.

2 U ħadt xhieda fidila biex jixhdu, lil
Urija l-qassis, u lil Żakkarija, bin Ġeber-
ekija.
3 U rsaqt lejn il-profetessa; u ħablet, u
wildet iben. Imbagħad qalli l-Mulej:
Semmi ismu: Maher-salal-ħas-baż.
4 Għax qabel ma jkun jaf it-tifel
isejjaħ: Missieri, u Ommi, il-għana ta'
Damasku, u l-priża ta' Samarija jittieħdu
quddiem is-sultan ta' l-Assirja.
5 Il-Mulej żied ikellimni, billi qalli:
6 Talli dal-poplu stmerr l-ilma ta' Siloe,
li jiġri ħelu ħelu, u feraħ b'Resin u b'bin
Remalija;
7 Għalhekk issa, ara, Sidi sa jtalla'
għalihom l-ilmijiet tax-xmara, qawwija u
kotrana—is-sultan ta' l-Assirja u l-glorja
tiegħu kollha: u togħla fuq il-kanali tagħha
kollha, u tfur fuq xtutha kollha:
8 Imbagħad tgħaddi minn Ġuda,
tfawwar u tgħarraq, sama tilħaq sal-
għonq; u l-firxa ta' ġwinħajh timla l-wisa'
ta' artek, o Emmanuwèl.
9 Għajtu agħjat ta' gwerra, o popli, u
titkissru; agħtu widen, intom ilkoll artijiet
imbiegħda: tħażżmu, iżda titkissru;
tħażżmu, iżda titkissru.
10 Agħmlu ħsieb, iżda ħsiebkom jisfa
fix-xejn; tkellmu kelma, iżda ma sseħħx:
għax Alla magħna.
11 Għax il-Mulej kellimni hekk b'id
qawwija, u wissieni biex ma nimxix fit-triq
ta' dal-poplu, billi qalli:
12 La tgħidulux konġura kulma dal-
poplu jgħidlu konġura: lanqas tibżgħu l-
biża' tagħhom, u la titwerwrux.
13 Qaddsu lill-Mulej ta' l-eżerċti! U ħa
jkun hu l-biża' tagħkom, u t-twerwir tagħ-
kom.
14 U jkun bħala santwarju; iżda wkoll
bħala ġebla ta' tiġrif, u blata ta' tfixkil
għaż-żewġt idjar ta' Iżrael, xibka u nassa
għal dawk kollha li jgħammru Ġerusalem.
15 U ħafna minnhom jiġġarrfu, u
jaqgħu, u jitkissru, u jixxebku, u jinqabdu.
16 Agħlaq dix-xhieda, issiġilla l-liġi
fost id-dixxipli tiegħi.
17 U nistenna l-Mulej, li qiegħed jaħbi
wiċċu minn dar Ġakobb, u li fih inqiegħed
it-tama tiegħi.
18 Ara, jien u wliedi li l-Mulej tani;
aħna bħala egħliem u egħġubijiet f'Iżrael
mingħand il-Mulej ta' l-eżerċti, li jgħam-
mar fil-għolja ta' Sijon.
19 U meta jgħidulkom: Saqsu lil dawk
li jkellmu l-ispirti, u lis-saħħara li jfesfsu,
u jitkellmu minn taħt l-ilsien, wieġbu:
Jaqaw poplu mhux lil Alla tiegħu għandu
jistaqsi? Jistaqsi lill-mejtin għall-ħajjin?
20 Għal-liġi u għax-xhieda! Jekk ma
jgħidux kliem bħal dan, ikun għax
m'hemmx dawl is-sebħ fihom.
21 U jgħaddu mill-pajjiż, mikdudin u
miġwiħin: u jiġri, xħin ikunu bil-ġuħ, illi
jitbaqbqu, u jidgħu lis-sultan tagħhom, u
lil Alla tagħhom, huma u jdawru wiċċhom
'il fuq;
22 U jħarsu lejn l-art; u, ara, ma jkunx
hemm ħlief dwejjaq, u dlam, u swedija
mimlija diqa; u jkunu mitfugħin fid-
dlamijiet.

9 Iżda d-dlamijiet ma jdumux għal
dejjem fuq l-art li kienet fid-dwejjaq.
Bħalma qabel Alla kesa bil-għajb l-art ta'
Żebulun, u l-art ta' Naftali, hekk fl-aħħar
jimla bil-glorja t-triq tal-baħar 'il hemm
mill-Ġurdan, il-Galilija tal-Ġentili.
2 Il-poplu li kien miexi fid-dlam ra dawl
kbir: dawk li kienu jgħammru fl-art
tad-dell tal-mewt, idda fuqhom id-dawl.
3 Int kattart il-poplu, u ma kabbartx il-
ferħ tiegħu; jifirħu quddiemek, bħal ma
jifirħu fil-ħsad, u bħal ma jithennew meta
jaqsmu l-priża.
4 Għax int farrakt il-madmad li bih
kien imgħobbi, u l-ħatar ta' fuq spallejh, u
l-ħatar ta' min jaħqru, bħal f'jum Midjan.
5 Għax kull korazza tal-gwerrier fil-
għagħa tat-taqbida, u kull mantar
imċappas bid-demm, ikunu maħruqin,
bħall-ħatab fin-nar.
6 Għax tweldilna tifel; ingħatalna iben:
u s-setgħa tkun fuq spallejh, u jissemma
ismu Kunsilier tal-Għaġeb, Alla qawwi,
Missier għal dejjem, il-Prinċep tal-
Paċi.
7 Mill-kobor tas-setgħa u s-sliem tiegħu
ma jkunx hemm tmiem, fuq it-tron ta'
David, u fuq saltnatu, biex iwaqqafha, u
jwettaqha bil-ħaqq u bis-sewwa, minn issa
u għal dejjem. Il-ħeġġa tal-Mulej ta' l-
eżerċti tagħmel dan.
8 Sidi bagħat kelma kontra Ġakobb, u
waqgħet fuq Iżrael;
9 U l-poplu kollu jagħrafha, imqar
Efrajm u dawk li jgħammru f'Samarija, li
jgħidu bin-nefħa u bil-kburija ta' qalb-
hom:
10 Iċ-ċlamit waqa', iżda aħna nibnu
b'ħaġar minġur: il-ġummajż inqata', iżda
aħna nibdluhom maċ-ċedru.
11 Għalhekk il-Mulej iqajjem għall-
poplu l-avversarji minn Resin, u jxewwex
l-egħdewwa tagħhom;
12 Is-Sirjani mil-lvant, u l-Filistin mill-
punent; u jibilgħu lil Iżrael b'ħalq miftuħ.
B'dan kollu, għadbu ma jarġax lura, iżda
idu għadha mimduda.
13 Għax il-poplu ma raġax mar lura
għand min darbu, u lanqas fittxu lill-Mulej
ta' l-eżerċti.
14 Għalhekk il-Mulej jaqta' minn
Iżrael ir-ras u d-denb, sew il-palma u sew
is-simar f'jum wieħed.
15 Ix-xiħ u l-imweġġeħ, dan hu r-ras;
u l-profeta li jgħallem il-gideb, dan hu
d-denb.
16 Għax il-mexxejja ta' dal-poplu

jmixxuh ħażin; u dawk li huma mmexxijin
minnhom huma mitlufin.
17 Għalhekk Sidi ma jithenniex biż-
żgħażagħ tagħhom, u lanqas ikollu ħniena
mill-iltiema jew ir-romol tagħhom: għax
kull wieħed minnhom hu midgħi u ħażin,
u kull fomm jitkellem il-bluha. B'dan
kollu ma jarġax lura għadbu, u idu għadha
mimduda.
18 Għax il-ħżunija tixgħel bħan-nar: hi
taħraq il-għolliq u x-xewk, u tqabbad is-
siġar tal-masġar, li jitilgħu jinbarmu
f'kolonna duħħan.
19 Bil-qilla tal-Mulej ta' l-eżerċti, l-art
maħruqa, u l-poplu sar bħall-ħatab tan-
nar: ħadd ma jaħmel lil ħuh.
20 Jaqta' n-naħa tal-lemin, u jibqa'
bil-ġuħ; jiekol in-naħa tax-xellug, u ma
jixbax: kull wieħed minnhom jiekol il-
laħam ta' drieghu stess:
21 Manasse jibla' 'l Efrajm, u Efrajm
lil Manasse: u t-tnejn flimkien ikunu
kontra Ġuda. B'dan kollu, ma raġax lura
għadbu, u idu għadha mimduda.

10 Ħażin għalihom dawk li jagħmlu
degrieti ħżiena, u għal dawk il-
kittieba li jiktbu sentenzi inġusti;
2 Biex iwarrbu l-imsejknin mill-ħaqq, u
biex jisirqu jedd il-fqajrin tal-poplu tiegħi,
ħalli r-romol isiru l-priża tagħhom, u biex
jisirqu lill-iltiema!
3 X'tagħmlu f'jum it-tagħdib, u fil-
ħerba li ġejja mill-bogħod? Għand min
taħarbu għall-għajnuna, u fejn tħallu dak
li hu l-glorja tagħkom?
4 Mingħajri ma jibqagħlhomx ħlief li
jmilu qalb l-ilsiera, jew jaqgħu taħt il-
mejtin. B'dan kollu, għadbu ma jarġax
lura, u idu għada mimduda.
5 Gwaj għall-Assirja, ħatar ta' għadbi,
u l-bastun li f'idejh hemm il-qilla tiegħi.
6 Jien nibagħtu għal ġens midgħi, u
għall-poplu tas-saħna tiegħi nagħtih ordni,
biex jisraq serqa, u jieħu l-priża, u jirfis-
hom bħat-tajn tat-toroq.
7 Imma hu ma jifhimx hekk, u lanqas
qalbu ma taħseb hekk; iżda għandu
f'qalbu li jeqred, u jħarbat ġnus mhux
ftit.
8 Għax hu jgħid: Il-prinċpijiet tiegħi
mhumiex kollha slaten?
9 Kalno mhix bħal Karkemis? Mhix
Ħamat bħal Arfad, u Samarija bħal
Damasku?
10 Bħalma idi laħqet saltniet l-idoli, li
l-immaġnijiet skolpiti tagħhom kienu
aktar minn dawk ta' Ġeruslaem u tas-
Samarija;
11 Ma nagħmilx hekk lil Ġerusalem u
l-istatwi tagħha, bħal ma għamilt lil
Samarija u lill-idoli tagħha?
12 Għalhekk jiġri, illi meta Sidi jkun
temm xogħlu kollu fuq il-għolja ta' Sijon,
u f'Ġerusalem, igħid: Jien nikkastiga frott
il-kburija ta' qalb is-sultan ta' l-Assirja, u
l-arja tal-ħars kburi tiegħu.
13 Għax hu jgħid: Bis-saħħa ta' idi
għamilt dan, u b'għerfi; għax jien għaqli:
u neħħejt il-konfini tal-popli, u sraqt it-
teżori tagħhom; u bħal wieħed qalbieni
niżżilt lil dawn li jgħammru fiha.
14 U idi sabet bħal bejta l-għana tal-
popli: u bħal wieħed li jiġbor il-bajd
mitluq, hekk jien ġbart l-art kollha; u ma
kien hemm ħadd li ferfer ġewnaħ, jew
fetaħ fommu, jew pespes.
15 Tista' l-mannara tiftaħar kontra min
jaqta' biha, jew jista' l-munxar jitkabbar
fuq min jaħdem bih? Bħalkieku jista'
l-ħatar jitħarrek kontra min jerfgħu, jew
il-bastun igħolli lil min mhux għuda?
16 Għalhekk Sidi, il-Mulej ta' l-eżerċti,
jibgħat l-egħlubija fost l-aktar nies smien
tiegħu; u taħt il-glorja tiegħu jixgħel nar,
bħal fjamma tħeġġeġ.
17 U d-dawl ta' Iżrael isir nar, u l-
Qaddis tiegħu fjamma li taħraq u tibla'
x-xewk u l-għolliq tiegħu f'jum wieħed.
18 U l-ġmiel tal-masġar tiegħu, u ta'
l-art għammiela tiegħu, il-Mulej jeqirdu,
b'ruħu u b'ġismu: ikun bħal wieħed li
jimrad u jinfena.
19 U l-bqija tas-siġar tal-masġar tiegħu
jkunu hekk ftit, li tifel jista' jgħoddhom.
20 U jiġri f'dak il-jum, illi l-bqija ta'
Iżrael, u dawk ta' dar Ġakobb li ħelsu, ma
jibqgħux aktar jistrieħu fuq min sawwat-
hom; imma jistrieħu bis-sinċerità fuq il-
Mulej, il-Qaddis ta' Iżrael.
21 Bqija tarġa' tiġi, il-bqija ta' Ġakobb,
lejn Alla l-qawwi.
22 Għax imqar jekk il-poplu tiegħek,
o Iżrael, ikun bħar-ramel tal-baħar, bqija
biss minnu tarġa' tiġi. Il-qerda, li kienet
deċiża, tfawwar bil-ġustizzja.
23 Għax Sidi, il-Mulej ta' l-eżerċti,
jagħmel qerda, kif kien deċiż, f'nofs l-art
kollha.
24 Għalhekk, hekk igħid Sidi, il-Mulej
ta' l-eżerċti: O poplu tiegħi, li tgħammar
f'Sijon, la tibżax mill-Assirjani, huma
jsawtuk bil-ħatar u jerfgħu l-bastun
tagħhom fuqek, bħal ma għamlulek l-
Eġizzjani.
25 Għax minn hawn u ftit ieħor, tibred
is-saħna tiegħi kontra tagħkom, u għadbi
jdur għall-qerda tagħhom.
26 U l-Mulej ta' l-eżerċti jarfa' għali-
hom sawt bħal meta darab lil Midjan
ħdejn il-blata ta' Għoreb: u bħal ma rafa'
fuq il-baħar il-bastun tiegħu, hekk jerfgħu,
bħal ma għamel fl-Eġittu.
27 U jiġri f'dak il-jum, illi t-tagħbija
tiegħu titneħħa minn fuq spallejk, u l-
madmad tiegħu minn fuq għonqok, u
l-madmad jitkisser minħabba fis-simna.
28 Wasal Ajjat, għadda minn Migron;
f'Mikmas ħalla l-bagalji tiegħu.

29 Qasmu l-mogħdija: f'Geba waqqfu
l-kamp għal-lejl; Rama tkexkxet; Gibegħa
ta' Sawl ħarbet.
30 Għolli leħnek, o bint Gallim! Agħti
widen, o Lajs! Imsejkna Għanatot!
31 Madmena ħarbet; dawk li jgħammru
f'Gebiın jinġemgħu biex jaħarbu.
32 Illum hu jieqaf Nob: hu jxejjer idu
lejn il-għolja ta' bint Sijon, il-għolja ta'
Ġerusalem.
33 Ara, is-Sid, il-Mulej ta' l-eżerċti,
iqaċċat bi tregħida l-fergħa ħadra: u l-
aktar merfugħa jinqatgħu, u l-aktar
għoljin jitbaxxew.
34 U jqatta' r-rassa tas-siġar tal-masġar
b'mannara tal-ħadid, u l-Libanu jaqa'
taħt id-daqqiet ta' wieħed setgħan.

11 Imbagħad toħroġ fergħa miz-zokk
ta' Ġessi, u Rimja minn għeruqu
tinbet:
2 U l-Ispirtu tal-Mulej joqgħod fuqu,
l-ispirtu tal-għerf u tad-dehen, l-ispirtu
tal-fehma u tal-qawwa, l-ispirtu tal-għarfa
u tal-biża' tal-Mulej;
3 U l-għaxqa tiegħu tkun fil-biża' tal-
Mulej: ma jaqtax il-ħaqq fuq li jaraw
għajnejh, u lanqas iwiddeb fuq li jisimgħu
widnejh:
4 Iżda bis-sewwa jagħmel ħaqq lill-
fqar, u iwiddeb kif jixraq għall-imsejknin
ta' l-art: u jidrob l-art bil-ħatar ta' fommu,
u b'nifs xofftejh joqtol il-ħażin.
5 U l-ħaqq ikun il-ħżiem ta' ġenbejh, u
l-fedeltà l-ħżiem ta' qaddu.
6 U l-lupu jgħammar mal-ħaruf, u l-
ljupard jinxeħet mal-gidi; u l-għoġol, u
l-ferħ tal-ljun u l-imsemmen fost il-
bhejjem, joqogħdu flimkien; u tifel żgħir
isuqhom;
7 Il-baqra tirgħa ma' l-ors, u l-frieħ
tagħhom jinxeħtu flimkien; u l-iljun jiekol
it-tiben bħall-gendus.
8 It-tarbija tal-ħalib tilgħab fuq it-
toqba tas-serp, u t-tifel miftum idaħħal
idu fil-bejta tal-lifgħa.
9 La jagħmlu ħsara u lanqas jeqerdu
fuq il-għolja kollha mqaddsa tiegħi: għax
l-art tkun mimlija bil-għarfa tal-Mulej,
bħalma l-ilmijiet jiksu l-baħar.
10 U jiġri f'dak il-jum, illi jkun hemm
għerq ta' Ġessi, li jitwaqqaf bħala sinjal
lill-popli; lilu jfittxu l-Ġentili: u l-post
tal-mistrieħ tiegħu jkun glorjuż.
11 U jiġri f'dak il-jum, illi Sidi jarġa'
jmidd idu għat-tieni darba biex jikseb il-
bqija tal-poplu tiegħu, li jkun baqa',
mill-Assirja, u mill-Eġittu, u minn Patros,
u minn Kus, u minn Għelam, u minn
Sinar, u minn Ħamat, u mill-gżejjer
tal-baħar.
12 U hu jgħolli standard għall-ġnus, u
jiġma' l-imkeċċijin ta' Iżrael, u jiġbor
l-imxerrdin ta' Ġuda mill-erba' truf tad-
dinja.
13 U l-għejra wkoll ta' Efrajm titneħħa,
u l-avversarji ta' Ġuda jinqerdu: Efrajm
ma jgħirx għal Ġuda, u Ġuda ma jaħbatx
għal Efrajm.
14 Iżda jtiru għal fuq spallejn il-Filistin
lejn il-punent; u flimkien jisirqu 'l ulied il-
lvant: u jitfgħu idejhom fuq Edom u
Mowab; u wlied Għammon ikunu s-
sudditi tagħhom.
15 U l-Mulej inixxef għalkollox ilsien
il-baħar ta' l-Eġittu; u bir-riħ qawwi tiegħu
jxejjer idu fuq ix-xmara, u jidrobha f'seba'
kanali, u jgħaddihom minnha bil-qrieq.
16 U għall-bqija tal-poplu tiegħu, li
jibqa', ikun hemm triq mill-Assirja; bħal
ma kien hemm għal Iżrael f'dak il-jum li
tala' mill-Eġittu.

12 U tgħid f'dak il-jum: Infaħħrek, o
Mulej! Għax għalkemm kont
imgħaddab għalija, għadbek bired, u
farraġtni.
2 Ara, Alla s-salvazzjoni tiegħi;
nittama, u ma' nibża' minn xejn; għax il-
Mulej Jeħovah, hu l-qawwa u l-għanja
tiegħi, u hu wkoll sar is-salvazzjoni tiegħi.
3 Għalhekk bil-ferħ intom timlew l-
ilma mill-bjar tas-salvazzjoni.
4 U tgħidu f'dak il-jum: Faħħru
l-Mulej, invokaw l-isem tiegħu, għarrfu
fost il-popli l-egħmejjel tiegħu, xandru li
eżaltat hu l-isem tiegħu!
5 Għannu lill-Mulej, għax ħwejjeġ kbar
għamel: ħa jkun dan magħruf fl-art
kollha.
6 Werżaq u għajjat bil-ferħ, o int li
tgħammar f'Sijon: għax kbir hu l-Qaddis
ta' Iżrael f'nofsok.

13 Taħbira għal Babel, li ra Isaija, bin
Amos.
2 Waqqfu standard fuq il-muntunja
l-għolja, għollu leħinkom lejhom, xejru
idejkom, biex jidħlu mill-bwieb tal-kbarat.
3 Jien stess ordnajt lil dawk li huma
ikkonsagrati lili, sejjaħt ukoll il-gwerriera
tiegħi, u dawk ukoll li jitgħaxxqu bil-
kburija tiegħi, biex iwettqu għadbi.
4 Isma'! għagħa ta' nies fuq il-muntanji,
bħal dik ta' poplu immens! ħamba ta'
saltniet, ta' ġnus miġmugħin flimkien!
Il-Mulej ta' l-eżerċti qiegħed jiġbor l-
eżerċtu, li sejjer għat-taqbida.
5 Ġejjin minn art imbiegħda, minn tarf
is-sema, il-Mulej l-għodda tal-għadab
tiegħu, biex jeqred l-art kollha.
6 Newħu, għax jum il-Mulej wasal!
Jasal bħal ħerba mingħand Min jista'
kollox.
7 Għalhekk jintelqu l-idejn kollha, u
qalb kull bniedem iddub:

8 U jitwerwru: uġigħ u diqa jaqbad-
hom; bħal mara fil-ħlas jitkagħwġu: iħarsu
miblugħin lejn xulxin; bħal fjammi tan-
nar ikun wiċċhom.
9 Ara, wasal jum il-Mulej, kiefer sew
bil-qilla u sew b'għadab krudil, biex
jagħmel l-art deżert: u jeqred il-midinbin
minnha.
10 Għax il-kwiekeb tas-sema u l-
għaqdiet tagħhom ma jagħtux id-dawl
tagħhom: ix-xemx tiddallam hi u ħierġa,
u l-qamar ma jagħtix id-dawl tiegħu.
11 Hekk nikkastiga d-dinja għall-ħażen
tagħhom, u l-ħżiena għad-deni tagħhom:
u nrażżan l-arroganza ta' l-imkabbrin, u
l-kburija tat-tiranni nġib fix-xejn.
12 Nagħmel il-bniedem aktar prezzjuż
minn deheb fin; il-bnedmin aktar rari
mid-deheb ta' Ofir.
13 Għalhekk inriegħed is-smewwiet, u
l-art titheżheż minn postha, bil-qilla tal-
Mulej ta' l-eżerċti, f'jum il-qilla ta' għadbu.
14 U tkun bħal għażżiela li qegħdin
jiġru warajha, jew bħal nagħġa li ħadd ma
jiġmagħha: kull bniedem idur lejn il-poplu
tiegħu, u jaħrab kulħadd lejn artu.
15 Kull min jinsab ikun minfud; u kull
min jingħaqad magħhom jaqa' bis-sejf.
16 Uliedhom ukoll jittertqu taħt
għajnejhom; djarhom jinserqu, u mkas-
brin ikunu n-nisa tagħhom.
17 Ara, jien inqajjem għalihom il-Medi,
li ma jqisux il-fidda; u d-deheb ma jiħdux
pjaċir bih.
18 U l-qwas tagħhom itertqu ż-żgħa-
żagħ; u ma jkollhomx ħniena mill-frott
tal-ġuf; u għajnhom ma taħfirhiex lit-tfal
ċkejknin.
19 U Babel, il-glorja tas-saltniet, żina
tal-kobor tal-Kaldin, issir bħal meta Alla
ġarraf lil Sodoma u Gomorra.
20 Qatt aktar ma tkun imgħammra, u
minn nisel għal nisel ħadd ma joqgħod
fiha: lanqas il-Għarbi ma jwaqqaf hemm
it-tinda tiegħu; u lanqas ir-ragħajja ma
jieħdu l-imrieħel jistrieħu hemm.
21 Iżda d-dbejjeb tad-deżert jistrieħu
hemm; u l-kokk jimla djarhom; u
jgħammar hemm in-ngħam, u jaqbżu
hemm il-mogħoż tad-deżert.
22 Ix-xakalli jgħajtu fit-torrijiet fortifi-
kati tagħhom, u l-klieb salvaġġi fil-palazzi
lussusi tagħhom: u żmienha jkun qorob
biex jasal, u jiema ma jitwalux aktar.

14 Għax il-Mulej iħenn għal Ġakobb,
u jerġa' jagħżel lil Iżrael, u jqegħid-
hom f'arthom: u l-għorba jingħaqdu
magħhom, u jingħaqdu ma' dar Ġakobb.
2 U l-popli jeħduhom, u jġibuhom
f'posthom: u dar Iżrael tiksibhom f'art
il-Mulej bħala qaddejja rġiel u qaddejja
nisa: u jieħdu fil-jasar lil dawk li ħaduhom
fil-jasar; u jaħkmu fuq dawk li ħaqruhom.
3 U jiġri, fil-jum li l-Mulej iserrħek mill-
għali tiegħek, u mill-biża' tiegħek, u mill-
jasar iebes li fih kont imjassar,
4 Illi inti tlissen din il-għanja fuq is-
sultan ta' Babel, u tgħid: Kif heda
t-tirann! Kif hdiet il-belt tad-deheb!
5 Il-Mulej kisser il-bastun tal-ħżiena, u
x-xettru tal-ħakkiema.
6 Hu li sawwat il-poplu fis-saħna, bi
swat bla waqfien; hu li ħakem fuq il-ġnus
bil-għadab, issa ippersegwitat, u ħadd ma
jindaħal.
7 L-art kollha tistrieħ, u qiegħda
kwieta: huma jinfexxu jgħannu.
8 Iva, iċ-ċipress jifraħ minħabba fik, u
ċ-ċedru tal-Libanu jgħid: Mindu int
tbaxxejt, l-ebda wieħed li jaqta' s-siġar ma
tala' għalina.
9 Is-saltna ta' l-imwiet minn taħt
tqanqlet bil-ferħ għalik, biex tilqgħek inti
u ġej: tqajjem l-ispirti tal-mejtin għalik, u
lill-kbarat kollha ta' l-art; tqajjem mit-
tronijiet tagħhom is-slaten kollha tal-ġnus.
10 Kollha jitkellmu, u jgħidulek: int
ukoll ixxejjint bħalna? Sirt tixbah lilna?
11 Il-kburija tiegħek tniżżlet fis-saltna
ta' l-imwiet, u d-daqq ta' l-arpi tiegħek:
id-dud infirex taħtek, u d-dud igħattik.
12 Kif waqajt mis-sema, o Luċifru, bin
is-sebħ! kif kont maqtugħ għal fuq l-art,
int li kont tkasbar il-ġnus!
13 Għax int għidt f'qalbek: Nitla' fis-
sema; neżalta t-tron tiegħi fuq il-kwiekeb
t'Alla: noqgħod ukoll fuq il-għolja tal-
laqgħa, fi truf it-tramuntana.
14 Nitla' fuq il-għoli tas-sħab; u
nagħmel lili nnifsi bħall-Għoli.
15 Iżda int fis-saltna ta' l-imwiet
titniżżel, f'qiegħ il-ħofra.
16 Dawn li jarawk, jiffissaw iħarsu lejk,
u jitħassbu fuqek, u jgħidu: Hu dan ir-
raġel li riegħed l-art, li heżheż is-saltniet;
17 Li għamel id-dinja deżert, u ġarraf
il-bliet tagħha; li ma ħalliex l-ilsiera tiegħu
jmorru d-dar tagħhom?
18 Is-slaten kollha tal-ġnus, kollha
jistrieħu fil-glorja, kull wieħed f'daru.
19 Iżda int kont mitfugħ barra minn
qabrek bħal fergħa moqżieża, u bħal-libsa
tal-maqtulin, minfudin bis-sejf, li jintefgħu
qalb il-ġebel tal-ħofra; bħal ġisem mejjet
imgħaffeġ taħt is-saqajn.
20 Int ma tisseħibx magħhom fid-difna,
għax int qridt lil artek, u qtilt il-poplu
tiegħek: nisel il-ħżiena ma jissemma qatt
iżjed.
21 Hejju qatla għal uliedu minħabba
fil-ħażen ta' missirijiethom; biex ma
jqumux, u lanqas jirtu l-art, u lanqas
jimlew wiċċ l-art bil-bliet.
22 Għax jien inqum għalihom, igħid
il-Mulej ta' l-eżerċti, u naqta' barra minn
Babel l-isem, u l-bqija, u l-iben, u bin l-
iben, igħid il-Mulej.
23 Nagħmilha wkoll wirt għall-qanfud,

u agħdajjar ta' l-ilma; u niknisha b'mik-
insa tal-qerda, igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
24 Il-Mulej ta' l-eżerċti ħalef, qal:
Tassew, bħal ma ħsibt jien, hekk jiġri; u
bħal ma għamilt f'moħħi, hekk isir:
25 Li nkisser lill-Assirjan f'arti, u fuq
il-muntanji ngħaffġu taħt saqajja: imba-
għad il-madmad tiegħu jitneħħa minn
fuqhom, u t-tagħbija tiegħu titneħħa minn
fuq spallejhom.
26 Dan hu l-ħsieb maħsub għall-art
kollha: u din hi l-id mimduda fuq il-ġnus
kollha.
27 Għax il-Mulej ta' l-eżerċti għamel
ħsieb, u min jista' jħassru? U idu l-
mimduda, min jista' jdawwarha?
28 Fis-sena li miet is-sultan Aħaż ġiet
din it-taħbira:
29 La tifraħx, o Filistja kollha, għax
il-ħatar ta' min kien isawtek tkisser: għax
minn għerq is-serp toħroġ lifgħa, u frottu
jkun serp tan-nar itir.
30 U l-imweldin l-ewwel tal-foqra
jirgħaw, u l-imsejknin fosthom jistrieħu bla
biża': u noqtol lil nislek bil-ġuħ, u hu
joqtol dak li jibqa'.
31 Newwaħ, o bieb! għajjat, o belt!
Iddewweb bil-biża' int Filistja kollok!
Għax ġejja daħna mit-tramuntana, u ħadd
mhemm mifrud mill-qtajja tiegħu.
32 X'jitwieġeb lill-messaġġiera ta' dan
il-ġens? Li l-Mulej sejjes lil Sijon, u li
l-imsejknin tal-poplu tiegħu jistkennu fiha.

15 Taħbira għal Mowab: Billi bil-lejl
Għar-Mowab kienet imħarbta, u
meqruda; billi bil-lejl kienet Kir-Mowab
imħarbta u meqruda;
2 Hu tala' Bajit u Dibon, fuq l-imqades
tal-għoljiet jibki: Mowab inewwaħ għal
Nebo, u għal Medeba: fuq rjushom kollha
ikun hemm qargħa, u kull leħja maqtugħa.
3 Fit-toroq tagħhom jitħażżmu bix-
xkejjer: fuq bjut djarhom, u fl-imsieraħ
tagħhom, kollha jnewħu, jolfqu bla heda.
4 U tgħajjat Ħesebon, u Elegħale:
leħinhom jinstama' mqar Ġaħas: għalhekk
il-gwerrieri ta' Mowab igħajtu: ruħu
titriegħed fih.
5 Qalbi tgħajjat għal Mowab; il-
maħrubin tiegħu jaħarbu lejn Soħar, bħal
għoġla ta' tliet snin: bil-biki jitilgħu t-
telgħa ta' Luħit; u fi triq Ħoronajm
igħajtu agħjat ta' qsim il-qalb.
6 Ħerba jsiru l-ilmijiet ta' Nimrim:
għax nixef il-ħaxix; ħdura ma baqax;
mhemm xejn iħaddar.
7 Għalhekk il-ġid li faddlu, u l-ħażniet
tagħhom, iġorruhom lejn wied is-safsaf.
8 Għax il-għajta daret madwar truf
Mowab; u x-xhir tagħha jasal sa Eglajm,
u sa Bir-Elim jasal ix-xhir tagħha.
9 Għax l-ilmijiet ta' Dimon huma
mimlijin bid-demm: tassew, jien inżid għal
Dimon ħsarat oħra—iljuni fuq min jaħrab
minn Mowab, u fuq il-bqija ta' l-art.

16 Ibagħtu l-ħaruf lill-ħakem tal-paj-
jiż; ibagħtuh minn Sela, mit-triq
tad-deżert, lill-għolja ta' bint Sijon.
2 Għax jiġri, illi bħal għasfur imtajjar,
imkeċċi mill-bejta, ikunu l-bniet ta'
Mowab fil-mogħdijiet ta' l-Arnon.
3 Agħtina parir, agħmel ħaqq; agħmel
dellek bħal-lejl f'nofs in-nhar; istor lill-
imkeċċijin; la tikxifx lill-maħrub.
4 Ħa jgħammru miegħek l-imkeċċijin
tiegħi, Mowab. Kun int kenn għalihom
mill-wiċċ li jrid jeqridhom! Għax il-
moħqrija m'għadhiex iżjed; għebet il-
ħerba; u min igħaffeġ taħt riġlejh għeb
mill-art.
5 U fuq it-tjieba jitwaqqaf tron: u
joqgħod fuqu bil-fedeltá fit-tinda ta'
David imħallef li jfittex il-ħaqq, u jgħaġġel
jagħmel is-sewwa.
6 Smajna bil-kburija ta' Mowab, kemm
kien kburi: l-arroganza tiegħu, u l-kburija
tiegħu, u l-għadab tiegħu; il-ftaħir fieragħ
tiegħu falz.
7 Għalhekk inewwaħ Mowab għal
Mowab, kulħadd inewwaħ: għall-ftajjar
taż-żbib ta' Kir-Ħarexet titniehdu;
tassew huma mnikktin.
8 Għax ir-raba' ta' Ħesebon niexef; u
d-dielja ta' Sibma; is-sidien tal-ġnus
għaffġu l-aħjar frieghi tagħha, li kienu
jaslu sa Ġagħżer, u xterdu fid-deżert: il-
frieghi tagħha nfirxu, qasmu l-baħar.
9 Għalhekk jien nibki mal-biki ta'
Ġagħżer għad-dielja ta' Sibma: insaqqik
bid-dmuħ tiegħi, o Ħesebon, u Elegħale:
għax fuq il-frott tas-sajf tiegħek, u l-għalla
tiegħek, waqgħet il-għajta tat-taqbida.
10 U għab il-ferħ, u l-hena mill-għalqa
għammiela tiegħek; u fl-egħlieqi tad-
dwieli la hemm għana u lanqas ħoss ta'
ferħ: il-għassara ma jagħsrux inbid fl-
imagħsar tagħhom; jien sikkitt il-għanja
tagħhom ta' żmien il-għasir.
11 Għalhekk imsarni jbaqbqu bħal arpa
għal Mowab, u l-ġewwieni tiegħi għal
Kir-Ħeres.
12 U jiġri, meta Mowab jidher li
għajja fuq il-maqdes għoli tiegħu, illi
jidħol fis-santwarju tiegħu biex jitlob;
iżda xejn ma jaqla'.
13 Din hi l-kelma li l-Mulej tkellem fuq
Mowab minn żmien ilu.
14 Iżda issa l-Mulej jitkellem, igħid: Fi
tliet snin, bħal snin ta' ħaddiem mikri, il-
glorja ta' Mowab tkun imkasbra, min-
kejja l-kotra kbira tiegħu; u dak li jibqa'
jkun ftit ħafna, u ma jiswa xejn.

17 Taħbira għal Damasku. Ara,
Damasku mhix ser tibqa' belt, u
ssir ħerba.

2 Il-bliet ta' Għaroer huma mitluqa:
ikunu għall-imrieħel biex jimteddu ,u ħadd
ma jkun hemm min inaffarhom.
3 U tispiċċa l-fortizza minn Efrajm, u
s-saltna minn Damasku, u l-bqija tas-
Sirja: huma jkunu bħall-glorja ta' ulied
Iżrael, igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
4 U jiġri f'dak il-jum, li l-glorja ta'
Ġakobb tiċkien, u s-simna ta' laħmu
togħlob.
5 U jkun bħal meta l-ħassad jiġbor iż-
żara', u bi driegħu jaħsad is-sbul; u jkun
bħal dak li jiġbor is-sbul f'wied Refajim.
6 Iżda xi rċippa jibqa' fihom, bħal
wieħed li jfarfar is-siġra taż-żebbuġ, u
jibqa' żewġ żibġiet, jew tlieta, fil-quċċata
ta' l-ogħla fergħa, u erba' jew ħamsa fil-
friegħi għammiela ta' barra, igħid il-Mulej,
Alla ta' Iżrael.
7 F'dak il-jum il-bniedem iħares lejn
Min għamlu, u għajnejh jitfagħhom fuq
il-Qaddis ta' Iżrael.
8 U ma jħarisx lejn l-altari, ix-xogħol
ta' idejh, u lanqas jitfa' għajnejh fuq dak
li għamlu subgħajh, la l-Axerim, u lanqas
l-altari ta' l-inċens.
9 F'dak il-jum, il-bliet qawwijin tiegħu
jkunu mitluqin, bħal ma kienu abbandu-
nati l-foresti u rjus il-muntanji, li telqu-
hom xħin kienu resqin ulied Iżrael: u
jkun hemm ħerba.
10 Billi int insejt lil Alla tas-salvazzioni
tiegħek, u ma ftakartx fil-blata tal-kenn
tiegħek, int ħawwilt xtieli li jgħaxxqu, u
għaddast żbari t'alla barrani:
11 Bi nhar int tkabbar ix-xitla tiegħek,
u filgħodu tiftaħ l-inwar taż-żerriegħa
tiegħek: iżda l-għalla tkun gods ħerba
f'jum il-hemm, u ħsara bla fejqan.
12 Ah! għagħa ta' ħafna popli, li
jgħajtu bħall-agħjat ta' l-ibħra, u d-
damdim tal-ġnus, li jdamdmu bħad-
damdim ta' ilmijiet qawwija!
13 Il-ġnus idamdmu bħad-damdim ta'
ħafna ilmijiet: iżda Alla jċanfarhom, u
huma jaħarbu fil-bogħod, imtajrin bħat-
tiben fuq il-muntanji mir-riħ, u bħal
tromba tat-trab quddiem ir-riefnu.
14 Filgħaxija, ara, ikun hemm il-biża';
u qabel is-sebħ, m'għadhomx iżjed. Dan
hu s-sehem ta' dawk li jisirquna, u x-xorti
ta' dawk li jeħdulna ħwejjiġna.

18 Ah! art imdella bil-ġwienaħ, li
hemm in-naħa l-oħra tax-xmajjar
ta' l-Etjopja:
2 Li tibgħat ambaxxaturi bil-baħar,
imqar fi ġfien tal-bordi fuq l-ilmijiet,
igħidu: Morru, o messaġġiera ħfief, għand
ġens mislut u mieles, għand poplu li
jibżgħu minnu sa fl-aktar artijiet
imbiegħda, ġens qawwi u li jikkalpesta
kollox, u li pajjiżu maqsum mix-xmajjar!
3 Intom ilkoll li tgħammru fid-dinja, u
li qegħdin fuq l-art, ħarsu, xħin jirtafa'
standard fuq il-muntanji! U xħin iddoqq
it-tromba, isimgħu!
4 Għax hekk qalli l-Mulej: Inħares bil-
kwiet minn kamarti, bħala sħana safja
fid-dawl tax-xemx, u bħal sħaba tan-nida
waqt is-sħana tal-ħsad.
5 Għax qabel il-ħsad, meta t-tinwir
jintemm, u l-egħneb qares isir egħneb
misjur, hu jaqta' l-friegħi bl-imqassijiet
taż-żabra, u jneħħi u jqaċċat iż-żraġen.
6 Jitħallew kollha lit-tajr tal-priża tal-
muntanji, u lill-bhejjem ta' l-art: u t-tajr
tal-priża jgħaddu s-sajf fuqhom, u l-
bhejjem kollha ta' l-art igħaddu x-xitwa
fuqhom.
7 F'dak iż-żmien tinġieb għotja lill-
Mulej ta' l-eżerċti, mingħand ġens mislut
u mieles, mingħand poplu li jibżgħu
minnu sa fl-aktar artijiet imbiegħda; ġens
qawwi u li jikkalpesta kollox, u li pajjiżu
maqsum mix-xmajjar, fil-post ta' isem
il-Mulej ta' l-eżerċti, il-għolja ta' Sijon.

19 Taħbira għall-Eġittu. Ara, il-Mulej
riekeb fuq sħaba ħafifa, sa jidħol l-
Eġittu: u l-idoli ta' l-Eġittu jitriegħdu
quddiemu, u qalb l-Eġittu tinħall ġo
fih.
2 U nqabbad l-Eġizzjani kontra l-
Eġiżżjani; u jiġġieldu, l-aħwa ma' l-aħwa,
u kull wieħed ma' sieħbu; belt ma' belt, u
saltna ma' saltna.
3 U l-ispirtu ta' l-Eġizzjani jonqos ġo
fihom; u l-pjanijiet tagħhom jien inħab-
bilhom; u jfittxu l-idoli, u lis-saħħara, u
lil dawk li jsejħu l-ispirti, lil dawk li
jgħidu minn qabel x'sa jiġri.
4 U nerħi l-Eġizzjani f'idejn sid kiefer;
u sultan aħrax jaħkem fuqhom, igħid Sidi,
il-Mulej ta' l-eżerċti.
5 U l-ilmijiet jinxfu mill-baħar, u x-
xmara tinxef u titqaxqax.
6 U l-kanali ta' l-ilma jintnu; u x-
xmajjar ta' l-Eġittu joforħu u jinxfu: il-
qasab u l-ħaxix tal-baħar jidbielu.
7 Il-bordi ta' ħdejn in-Nil, f'xatt in-Nil,
u l-egħlieqi kollha miżrugħin ta' ħdejn
in-Nil jinxfu, jittajru, u jgħibu.
8 U s-sajjieda jitniehdu, u dawk kollha
li jitfgħu fin-Nil sunnara jibku, u dawk li
jifirxu x-xibka fuq l-ilmijiet jitnikktu.
9 Barra minn dan, dawk li jaħdmu l-
kittien, u l-maxxata, u n-nissieġa, jistħu.
10 U l-pilastri ta' l-Eġittu jitfarrku,
dawk kollha li jaħdmu mikrijin ikunu
qalbhom sewda.
11 Il-kbarat ta' Sogħan huma tassew
boloħ: il-parir ta' l-egħref kunsilieri ta'
Fargħun hu bla sens: kif tgħidu 'l Fargħun:
Jien bin l-għorrief, bin is-slaten tal-
qedem?
12 Fejn huma? Fejn huma l-għorrief
tiegħek? Ħa jgħidulek issa; u ħallihom

ikunu jafu x'għandu f'moħħu l-Mulej ta'
l-eżerċti għall-Eġittu.
13 Il-kbarat ta' Sogħan saru boloh,
il-prinċpijiet ta' Nof tqarrqu; ħarġu lill-
Eġittu barra mit-triq, imqar dawk li huma
l-ġebla tal-għareb tat-tribujiet tagħha.
14 Il-Mulej ħawwad spirtu ta' taghwiġ
ġo fihom: u mexxew ħażin lill-Eġittu
f'kulma jagħmel, bħal ma jixxengel sikran
hu u jitqalla'.
15 U ma jkunx hemm xogħol għall-
Eġittu, li r-ras jew id-denb, il-palma jew
il-qasba, jistgħu jagħmlu.
16 F'dak il-jum l-Eġittu jkun bħan-
nisa: u jitriegħed u jitwerwer minħabba
t-tixjira ta' id il-Mulej ta' l-eżerċti, li sa
jxejjer fuqu.
17 U l-art ta' Ġuda ssir biża' għall-
Eġittu, kull min issemmihielu jitwerwer,
minħabba l-ħsieb li ħaseb il-Mulej ta'
l-eżerċti kontra l-Eġittu.
18 F'dak il-jum ikun hemm ħames bliet
fl-art ta' l-Eġittu li jitkellmu bi lsien
Kangħan, u jaħilfu lealtà lejn il-Mulej ta'
l-eżerċti; waħda minnhom tissejjaħ: Belt
il-ħerba.
19 F'dak il-jum ikun hemm altar lill-
Mulej f'nofs l-art ta' l-Eġittu, u plier
lill-Mulej ħdejn tarf l-art.
20 U jkun għelm u xhieda lill-Mulej ta'
l-eżerċti fl-art ta' l-Eġittu: għax huma
jgħajtu lill-Mulej minħabba dawk li
jaħqruhom, u jibagħtilhom salvatur, u
difensur biex jifdihom.
21 U l-Mulej juri lilu nnifsu lill-Eġittu,
u l-Eġizzjani jagħrfu l-Mulej f'dak il-jum;
iva, huma jqimu bis-sagrifiċċju u bl-offerti,
u jagħmlu wegħdi lill-Mulej, u jagħmlu-
hom.
22 U l-Mulej jidrob lill-Eġittu: jidrob u
jfejjaq; u jerġgħu lura għand il-Mulej, u
jaħfrilhom, u jfejjaqhom.
23 F'dak il-jum ikun hemm triq mill-
Eġittu għall-Assirja, u l-Assirjani jiġu l-
Eġittu, u l-Eġizzjani jmorru l-Assirja, u
l-Eġizzjani jqimu ma' l-Assirjani.
24 F'dak il-jum Iżrael ikun it-tielet ma'
l-Eġittu u ma' l-Assirja, barka f'nofs l-art:
25 Li l-Mulej ta' l-eżerċti jbierek, billi
jgħid: Imbierek l-Eġittu, il-poplu tiegħi, u
l-Assirja, xogħol idejja, u Iżrael, wirti.

20 Fis-sena li Tartan ġie Asdod, (meta
bagħtu Sargon, sultan ta' l-Assirja)
u ħabat għal Asdod, u ħadha;
2 F'dak iż-żmien il-Mulej tkellem
b'Isaija, bin Amos, billi qallu: Mur, u ħoll
l-ilbies tax-xkejjer minn fuq ġenbejk, u
aqla' l-qorq tiegħek minn riġlejk. U hekk
għamel, jimxi għeri u ħafi.
3 U l-Mulej qal: Bħal ma mexa l-qaddej
tiegħi Isaija, għeri u ħafi għal tliet snin,
bħala sinjal u twissija lill-Eġittu, u lill-
Etjopja;
4 Hekk is-sultan ta' l-Assirja jmexxi
l-ġmjassrin ta' l-Eġittu, u l-eżiljati ta' l-
Etjopja, żgħażagħ u xjuħ, għerija u ħafja,
u wara mikxuf, bħala għajb għall-Eġittu.
5 Imbagħad jibżgħu u jistħu minħabba
l-Etjopja, it-tama tagħhom, u minħabba
l-Eġittu, il-glorja tagħhom.
6 U dawk li jgħammru f'dan ix-xatt
igħidu f'dak il-jum: Ara, din hi t-tama
tagħna, li ħrabna lejha għall-għajnuna,
biex neħilsu mis-sultan ta' l-Assirja: u kif
sa neħilsu aħna?

21 Taħbira għad-deżert tal-baħar.
Bħalma rwiefen jiġu jonfħu min-
nofsinhar; hekk ġejja mid-deżert, minn
art tal-biża'.
2 Dehra qalila kienet mgħarrfa lili;
dak li jqarraq, għadu jqarraq, u l-qerried
għadu jeqred. Itla', Għelam; aħbat, o
Medja! jien insikket it-tnehid kollu.
3 Għalhekk mimlijin ġenbejja bid-
dwejjaq; qabadni l-uġigħ, bħall-uġigħ ta'
mara fil-ħlas: jien hekk muġugħ li ma
nistax nisma'; inħossni hekk imħawwad li
ma nistax nara.
4 Qalbi tilheġ, il-biża' werwirni: il-
għabex li xtaqt jien inbidel għalija fi
tregħid.
5 Ihejju l-mejda, jifirxu l-ħsajjar, jieklu,
u jixorbu: qumu, o kaptani, idilku t-
tarki.
6 Għax hekk igħidli Sidi: Mur, qiegħed
il-għassies; ħa jgħarraf dak li jara:
7 U jekk jara qatgħa rikkieba, ifirsa
żewġ żewġ, rikkieba fuq il-ħmir, rikkieba
fuq l-iġmla; ħa jisma' sewwa kif għandu
jkun:
8 Imbagħad il-għassa għajjat bħal-
ljun: O Sidi, jien wieqaf dejjem fuq it-
torri tal-għassa bi nhar, u qiegħed fil-
għassa tiegħi l-iljieli kollha:
9 U, ara, ġejjin qatgħa rikkieba, ifirsa
żewġ żewġ. U wieħed wieġeb, u qal: Babel
waqgħet, waqgħet; u l-immaġnijiet skol-
piti ta' l-allat tagħha kollha huma mix-
ħutin ma' l-art.
10 O poplu tiegħi, midrus bħal qamħ
ta' l-andar tiegħi: dak li smajt mingħand
il-Mulej ta' l-eżerċti, minn Alla ta' Iżrael,
jien għarraftulek!
11 Taħbira għal Duma. Wieħed isejjaħli
minn Segħir: Għassies, fiex inhu l-lejl?
Għassies, fiex inhu l-lejl?
12 Il-għassies igħid: Jiġi s-sebħ, u jiġi
l-lejl ukoll: jekk tridu tistaqsu, staqsu:
erġgħu ejjew.
13 Taħbira għal Għarabja. F'masġar
fl-Għarabja tgħaddu l-lejl, o karwani tad-
Dedanin.
14 Lil dawk li huma bil-għatx, ġibul-
hom l-ilma; lil dawk li qegħdin jaħarbu
ilqgħuhom bil-ħobż, o intom li tgħammru
fl-art ta' Tema.

15 Għax huma ħarbu minn quddiem is-
sjuf, minn quddiem is-sejf mislut, u minn
quddiem il-qaws mimdud, u minn
quddiem il-qilla tat-taqbida.
16 Għax hekk qalli Sidi: Minn hawn u
sena oħra, bħas-snin ta' ħaddiem mikri,
il-glorja kollha ta' Kedar tgħib:
17 U dawk li jibqgħu mill-għadd ta'
l-arċieri, l-irġiel qalbenin ta' wlied
Kedar, ikunu ftit; għax il-Mulej Alla ta'
Iżrael tkellem.

22 Taħbira għal wied id-dehra: Xi
ġralek issa, biex tlajt kollok kemm
int fuq il-bjut?
2 O int li kont mimlija bil-għagħa, belt
tal-agħjat, belt ferrieħa: il-maqtulin
tiegħek mhumiex maqtulin bis-sejf, lanqas
mejtin fit-taqbida.
3 Il-kapijiet tiegħek ħarbu kollha
f'daqqa, u kienu maqbudin mingħajr il-
qaws: dawk kollha fostkom li nstabu
kienu meħudin fil-jasar f'daqqa, għal-
kemm ħarbu fil-bogħod.
4 Għalhekk għidt jien: La tħarsux lejja;
ħa nibki biki ta' mrar, la tinsistux biex
tfarrġuni għad-diżażtru ta' bint il-poplu
tiegħi.
5 Għax hu jum ta' taħwid, u ta' tagħfiġ,
u ta' taħbil, jum Sidi, il-Mulej ta' l-eżerċti,
f'wied id-dehra; tiġrif ta' swar, u ta'
agħjat lejn il-muntanji.
6 U Għelam qabad il-barżakka tal-
vleġeġ ma' l-imriekeb, ma' l-irġiel, u l-
ifirsa, u Kir kixef it-tarka.
7 U jiġri, illi l-isbaħ widien tiegħek
jimtlew bl-imriekeb, u l-ifirsa jlestu
ruħhom ħdejn il-bieb.
8 Hu neħħa l-għata ta' Ġuda, u int
ħarist dak in-nhar lejn l-armi ta' dar il-
masġar.
9 U rajtu wkoll il-ftuħ fis-swar tal-belt
ta' David, kemm żdied: u ġbartu l-ilmijiet
tal-ġibja ta' taħt.
10 U għaddejtu d-djar ta' Ġerusalem,
u ġarraftu d-djar biex issaħħu s-swar.
11 Għamiltu wkoll foss bejn iż-żewġt
iswar għall-ilma tal-ġibja l-qadima: imma
ma ħaristux lejn minn għamel dan, u
lanqas ħaristu lejn min għamlu żmien
ilu.
12 U dak in-nhar Sidi, il-Mulej ta' l-
eżerċti jsejħilkom għall-biki, għat-tinwiħ,
għal biex tqaxxru xagħarkom, u għat-
tħażżim bix-xkejjer:
13 U, ara, kollox hena! kollox ferħ!
qtil ta' gniedes, u qtil ta' ngħaġ, ikel ta'
laħam, u xorb ta' nbid: ħa nieklu u
nixorbu, għax għada nistgħu mmutu!
14 U l-Mulej ta' l-eżerċti għarrafni
f'widinti: Tabilħaqq li dal-ħażen ma
jinħafrilkomx sama tmutu, igħid Sidi, il-
Mulej ta' l-eżerċti.
15 Hekk igħid Sidi, il-Mulej ta' l-
eżerċti: Mur, asal sa għand dal-ministru,
Sebna, li jagħmel minn dar is-sultan, u
għid:
16 X'għandek hawn? U minn għandek
hawn, biex qtajt qabar hawn għalik?
Fil-għoli qiegħed iħaffer qabar għalih! Fi
blata qiegħed inaqqax dar għalih!
17 Ara, il-Mulej sa jitfgħek bis-saħħa
għal rasek, ja raġel b'saħħtek; iva, hu
jaqbdek qabda sewwa f'idu.
18 Hu jgerbek tgerbiba, u jwaddbek
bħal ballun fuq art wiesgħa: hemm tmut,
u hemm ikunu l-imriekeb tal-glorja
tiegħek, ja għajb ta' dar sidek.
19 U jien inwarrbek minn postok, u hu
jneħħik minn fejn int qiegħed.
20 U jiġri f'dak il-jum, illi nsejjaħ il-
qaddej tiegħi Eljakim, bin Ħilkija:
21 U nlibbsu l-libsa tiegħek, u nħażżmu
bil-ħżiem tiegħek, u nagħtih f'idejh is-
setgħa tiegħek; u hu jkun missier għal
dawk li jgħammru f'Ġerusalem, u għal
dar Ġuda.
22 U l-muftieħ ta' dar David inqiegħed
fuq spalltu; meta jiftaħ, ħadd ma jagħlaq;
meta jagħlaq, ħadd ma jiftaħ.
23 U nwaħħlu bħal musmar fis-sħiħ; u
jkun tron ta' ġieħ għal dar missieru.
24 U jdendlu miegħu l-ġieħ kollu ta'
dar missieru, il-friegħi u r-rimi, il-bċejjeċ
kollha żgħar, mill-kies sal-ġarra.
25 F'dak il-jum, igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti, il-musmar li jkun imwaħħal fis-
sħiħ jinqala'; jinqata', u jaqa'; u t-tagħbija
li kienet imdendla miegħu tinqered; għax
il-Mulej tkellem.

23 Taħbira għal Tir. Newħu, ja ġfien
ta' Tarsis; għax Tir saret ħerba, bla
dar, u bla port; minn art Kittim kien
mgħarraf lilhom.
2 Isktu, intom li tgħammru x-xatt; int
li l-merkanti ta' Sidon, li jaqsmu l-baħar,
kienu jimlewk.
3 U fuq l-ilmijiet il-kbar, il-qmugħ ta'
Siħor, il-ħsad tan-Nil, kien il-qliegħ tagħha;
u hi kienet is-suq tal-ġnus.
4 Istħi, o Sidon! għax il-baħar tkellem,
il-fortizza tal-baħar tgħid: U la kelli
wġigħ ta' ħlas, u lanqas ulidt; u la rabbejt
żgħażagħ, u lanqas kabbart xebbiet.
5 Meta tasal l-aħbar l-Eġittu, iħossu
weġgħa għall-aħbar ta' Tir.
6 Għaddu lejn Tarsis; newħu, intom li
tgħammru x-xatt.
7 Hija din il-belt ferrieħa tagħkom, li
nisilha hu minn żmien il-qedem, u li
riġlejha ħaduha l-bogħod biex tgħammar?
8 Min għamel f'moħħu dan għal Tir,
il-belt li tagħti l-kuruni, li l-merkanti
tagħha kienu prinċpijiet, u n-negozjanti
tagħha l-kbarat ta' l-art.
9 Il-Mulej ta' l-eżerċti għamel dan
f'moħħu, biex irażżan il-kburija ta' kull

glorja u biex javvelixxi l-kbarat kollha
ta' l-art.
10 Għaddi minn artek bħan-Nil, ja bint
Tarsis; mhemmx iżjed ħżiem madwarek.
11 Il-Mulej medd idu fuq il-baħar,
heżheż is-saltniet; ordna għal Kangħan
biex ikunu mġarrfin il-fortizzi tagħha.
12 U qal: Ma tifraħx iżjed, o xebba
mgħakksa, bint Sidon: qum, għaddi lejn
Kittim; hemm ukoll ma jkollokx mistrieħ.
13 Ara, art il-Kaldin; dal-poplu
m'għadux iżjed; l-Assirjani għamluha
għad-dbejjeb tad-deżert: waqqfu t-torrijiet
tagħhom, għamlu ħerba l-palazzi tagħha:
għamluha ħerba.
14 Newħu, o ġfien ta' Tarsis: għax il-
fortizza tagħkom saret ħerba.
15 U jiġri f'dak il-jum, illi Tir tintesa
għal sebgħin sena, daqs is-snin ta' sultan
wieħed. Wara sebgħin sena, tkun Tir
bħall-mara żienja tal-għanja:
16 Aqbad arpa, dur il-belt, int ja mara
żienja minsija; doqq tajjeb, għanni ħafna
għana, biex jiftakru fik.
17 U jiġri, wara sebgħin sena, li l-Mulej
iżur 'il Tir, u tarġa' għall-kiri tagħha, u
tiżni mas-saltniet kollha tad-dinja fuq
wiċċ l-art.
18 U l-qliegħ tagħha, u l-kiri tagħha,
jitqaddes lill-Mulej: ma jintrefax, u ma
jinħażinx, għax il-qliegħ tagħha jmur għal
dawk li jgħammru quddiem il-Mulej, biex
jieklu bix-xaba', u għal lbies mill-isbaħ.

24 Ara, il-Mulej jagħmel l-art vojta, u
deżert, jaqlibha ta' taħt fuq, u
jxerred lil min igħammar fiha.
2 U jkun, illi bħal ma jiġri mill-poplu,
hekk mill-qassis; bħal mill-qaddej, hekk
mis-sid; bħal mill-qaddejja, hekk minn
sidtha; bħal mix-xerrej, hekk mill-
bejjiegħ; bħal min jislef, hekk min jissellef;
bħal min idejjen, hekk min jiddejjen; bħal
min għandu jieħu, hekk min għandu
jagħti.
3 L-art tkun vojta għalkollox, u mħar-
bta għalkollox: għax il-Mulej tkellem dil-
kelma.
4 L-art titbekka u tidbiel; tinfena u
tidbiel id-dinja; l-imkabbrin ta' l-art
jinfnew.
5 L-art ukoll tniġġset taħt dawk li
jgħammruha; għax kisru l-liġijiet, bidlu
l-istatuti, kisru r-rabta ta' dejjem.
6 Għalhekk is-saħta belgħet l-art, u
dawk li jgħammru fiha nstabu ħatja:
għalhekk intemmu dawk li jgħammru fl-
art, u għadd żgħir ta' nies baqa'.
7 L-inbid ġdid jitbekka, dbielet id-
dielja, jitniehdu dawk kollha li kellhom
qalbhom ferħana.
8 Siket il-ferħ tat-tnabar, waqaf l-
agħjat ta' dawk li jitbaħardu, siket il-ferħ
ta' l-arpa.
9 Ma għadhomx jixorbu l-inbid bil-
għana; ix-xorb qawwi jkun morr għal min
jixorbu.
10 Il-belt tal-konfużjoni mkissra: kull
dar magħluqa, li ħadd ma jista' jidħol
fiha.
11 Hemm agħjat fit-toroq għall-inbid;
iddallam kull ferħ, għeb il-ferħ ta' l-art.
12 Fil-belt baqgħet ħerba, u l-bieb
imfarrak bit-tkissir.
13 Għax hekk isir f'nofs l-art, fost il-
popli, bħal meta tfarfar siġra taż-żebbuġ,
bħall-irċip meta jintemm ġbir il-għeneb.
14 Dawn igħollu leħinhom, igħannu
bil-ferħ; għall-kobor tal-Mulej, igħajtu
qawwi mill-baħar.
15 Faħħru għalhekk il-Mulej mil-lvant,
isem il-Mulej, Alla ta' Iżrael, fil-gżejjer
tal-baħar.
16 Minn tarf l-art smajna għana:
Glorja lill-Ġust! Iżda jien għidt: Miskin
jien! Miskin jien! Jaħasra għalija! Il-
qarrieq iqarraq; iva, il-qarrieq qarraq
wisq.
17 Biża', ħofra, nassa, huma fuqek, int
li tgħammar fl-art!
18 U jiġri, li min jaħrab minn ħoss il-
biża' jaqa' fil-ħofra; u min jitla' minn ġol-
ħofra jinqabad fin-nassa: għax it-twieqi
jinfetħu mill-għoli, u sisien l-art jitheżhżu.
19 L-art imkissra għalkollox, l-art
mifruqa, l-art imheżhża theżżiża.
20 L-art tixxengel 'l hawn u 'l hinn bħal
wieħed sikran, u titbandal bħal għarix; u
dnubha jitqal fuqha; u taqa', u ma tqumx
iżjed.
21 U jiġri dak in-nhar, li l-Mulej
jikkastiga fil-għoli tas-smewwiet l-eżerċti
ta' hemm fuq, u fuq l-art, is-slaten ta' l-art.
22 U jinġemgħu bħal ilsiera f'ħofra, u
jingħalqu fil-ħabs, u wara ħafna jiem
ikunu ikkastigati.
23 Imbagħad il-qamar jirgħex, u x-
xemx tistħi; għax il-Mulej ta' l-eżerċti
jsaltan fil-għolja ta' Sijon, u f'Ġerusalem,
u l-glorja tiegħu tkun quddiem ix-xjuħ
tiegħu.

25 O Mulej, int Alla tiegħi: jien
neżaltak, u nfaħħar ismek; għax int
għamilt ħwejjeġ tal-għaġeb; il-ħsibijiet
tiegħek, ta' żmien ilu, huma fidili u ma
jonqsux.
2 Għax int għamilt mill-belt gods; belt
bis-swar saret ħerba: il-palazz tal-barranin
m'għadux iżjed belt, ma jinbena qatt iżjed.
3 Għalhekk poplu qawwi jigglorifikak,
bliet ta' ġnus kiefra jibżgħu minnek.
4 Għax int kont fortizza għall-imsejken,
fortizza għall-fqir fid-dwejjaq tiegħu, kenn
mit-tempesta, dell għas-sħana, għax in-
nefħa tal-kefrin hi bħal tempesta tax-xita
li taħbat mal-ħajt.
5 Inti trażżan l-għagħa tal-barranin,

bħas-sħana f'art niexfa; bħas-sħana bid-
dell ta' sħaba, titbaxxa l-għanja tan-nies
kefrin.
6 Fuq dil-muntanja, il-Mulej ta' l-
eżerċti jagħmel lill-popli kollha mejda
b'ikel bnin, mejda ta' nbid mill-aħjar, ta'
ikel bnin, kollu mudullun, u nbid mill-
aħjar, imsoffi tajjeb.
7 U fuq dil-muntanja jqatta' l-velu li
jistor lill-popli kollha, u l-għata mifrux
fuq il-ġnus kollha.
8 U jeqred il-mewt għal dejjem, u Sidi,
il-Mulej, jimsaħ id-dmugħ mill-wċuħ
kollha; u jneħħi l-għajb tal-poplu tiegħu
minn fuq l-art kollha: għax il-Mulej
tkellem.
9 U jgħidu f'dak il-jum: Ara, dan hu
Alla tagħna; fih ittamajna, u hu salvana:
dan hu l-Mulej, li fih ittamajna; ħa
nithennew, u nifirħu fis-salvazzjoni tiegħu!
10 Għax fuq dil-għolja tistrieħ id il-
Mulej, u Mowab jitgħaffeġ f'artu, bħal ma
jitgħaffeġ it-tiben fl-ilma tal-miżbla.
11 U Mowab imidd idejh f'nofsha,
bħalma dak li jgħum imidd idejh biex
igħum: iżda l-Mulej iniżżillu kburitu
flimkien mal-ħila ta' idejh.
12 U l-fortifikazjonijiet għoljin tas-
swar tiegħek hu jġarraf, jagħmilhom ħerba,
jitfagħhom ma' l-art, fit-trab.

26 F'dak il-jum titgħanna din il-
għanja f'art Ġuda: Għandna belt
qawwija; il-Mulej jagħmel il-ħelsien bħala
swar u ħitan ta' barra.
2 Iftħu l-bwieb, biex jidħol il-ġens ġust,
li jħares is-sewwa.
3 Int iżżommu fi sliem perfett lil min
moħħu jistrieħ bik: għax jittama fik.
4 Ittamaw fil-Mulej għal dejjem: għax
fil-Mulej JEHOVAH, għandna blata ta'
dejjem.
5 Għax hu niżżel lil dawk li joqogħdu
fil-għoli; hu waqqa' sa l-art il-belt li
qiegħda fil-għoli, jitfagħha ma' l-art,
imqar fit-trab.
6 Ir-riġel jirfisha; jirfsuha riġlejn il-
foqra, u l-passi ta' l-imsejknin.
7 Triq il-ġust dritta: o int, l-aktar rett,
witti t-triq tal-ġusti.
8 Iva, fi triq il-ġudizzji tiegħek, o Mulej,
aħna stennejniek! Ix-xewqa ta' ruħna hi
għal ismek, u għal tifkirtek.
9 B'ruħi nixtieqek bil-lejl; iva, bl-
ispirtu tiegħi ġewwa fija nfittxek bir-reqqa:
għax meta l-ġudizzji tiegħek huma fuq l-
art, dawk li jgħammru fid-dinja jitgħallmu
s-sewwa.
10 Jekk turi ħniena mal-ħażin, hu ma
jitgħallimx is-sewwa: f'art id-dritt hu
jimxi ħażin, u ma jarax il-maestà tal-
Mulej.
11 O Mulej, idek imgħollija, iżda huma
ma jarawhiex: huma jaraw il-ħeġġa tiegħek
għall-poplu tiegħek, u jisthu; iva, ħalli
n-nar ta' l-egħdewwa tiegħek jiblagħ-
hom.
12 Mulej, int tagħtina s-sliem: għax int
ukoll għamilt għalina egħmilna kollu.
13 O Mulej, Alla tagħna, sidien oħra
ħakmuna, barra minnek: iżda bik biss
l-isem tiegħek insemmu.
14 Dawn mietu, ma jgħixux iżjed;
huma spirti, ma jqumux: għalhekk int
ikkastigajthom u qridthom, u neħħejt kull
tifkira tagħhom.
15 Int kattart il-ġens, o Mulej, int
kattart il-ġens: int igglorifikat: int wessajt
it-truf kollha tal-pajjiż.
16 O Mulej, fid-dwejjaq huma fittxuk;
għamlu talba umli xħin il-kastig tiegħek
kien fuqhom.
17 Bħal mara tqila, li qorbot biex tiled,
u li tkun titkagħweġ u tgħajjat bl-uġigħ;
hekk konna aħna quddiemek, o Mulej.
18 Tqalna, tkagħwiġna, qisna wlidna
riħ; ma wlidna l-ebda ħelsien għall-art;
u dawk li jgħammru fid-dinja ma waq-
għux.
19 Il-mejtin tiegħek igħixu; l-iġsma
tagħhom iqumu flimkien ma' ġismi mejjet.
Qumu, u għannu, o intom li tgħammru fit-
trab: għax in-nida tiegħek hu bħan-nida
taż-żerniq, u l-art trodd il-mejtin.
20 Ejja, poplu tiegħi, idħol f'kamartek,
u agħlaq bwiebek warajk: inħeba għal ftit,
sama jgħaddi l-għadab.
21 Għax, ara, il-Mulej ħiereġ min
postu, biex jikkastiga lil dawk li jgħammru
fuq l-art għall-ħażen tagħhom: l-art ukoll
tikxef demmha, u ma tgħattix iżjed il-
mejtin tagħha.

27 F'dak il-jum, il-Mulej bis-sejf tiegħu
iebes, kbir u qawwi, jikkastiga lil-
Levjatan, is-serp ħafif, il-Levjatan, is-serp
imgħawweġ; u joqtol id-dragun li hemm
fil-baħar.
2 F'dak il-jum: Ġnien tad-dwieli ta'
nbid aħmar, għannulu!
3 Jien, il-Mulej, inħarsu; insaqqih
f'kull ħin: biex xejn ma jagħmillu ħsara,
inħarsu lejl u nhar.
4 M'għadnix iżjed imgħaddab: min sa
jqiegħed għolliq u xewk quddiemi fil-
ġlieda? Ngħaddi minnhom, naħraqhom
f'daqqa.
5 Jew ħa jaqbad ma' l-għajnuna tiegħi,
biex jagħmel sliem miegħi; iva, ħa jkun
fis-sliem miegħi.
6 Fil-jiem li ġejjin, Ġakobb iqabbad
l-egħruq: Iżrael jarmi u jiżhar, u jimlew
wiċċ id-dinja kollu bil-frott.
7 Darab il-Mulej lil Iżrael, bħal ma
darab lil dawk li darbuh? Jew kienu
maqtulin l-Iżraelin, bħal ma kienu maq-
tulin dawk li qatluhom?
8 Int ħadtha magħhom billi bgħatthom

fl-eżilju, billi keċċejthom. Bir-riħ qawwi
tiegħu, qaċċathom f'jum ix-xlokk.
9 Għalhekk b'dan tinħafer il-ħtija ta'
Ġakobb; u dan ikun il-prezz kollu biex
ineħħi dnubu: meta jagħmel il-ġebel kollu
ta' l-altar bħall-ġebel tal-ġir misħuq, u ma
jitwaqqfux aktar l-Axerim jew l-altari ta'
l-inċens.
10 Għax il-belt qawwija saret ħerba,
post mhux imgħammar, mitluqa bħad-
deżert: hemm jirgħa l-għoġol, hemm
jinxteħet, u jqarfat il-friegħi tagħha.
11 Meta jinxfu l-friegħi tagħha,
jinkisru: jiġu n-nisa, u jagħtuhom in-nar:
għax huma poplu bla ebda dehen: għal-
hekk Min għamilhom ma jkollux ħniena
minnhom. Min sawwarhom ma jitħassar-
homx.
12 U jiġri dak in-nhar, li l-Mulej ifarfar
is-sbul mill-Ewfrat sal-wied ta' l-Eġittu, u
intom tinġabru wieħed, wieħed, ja wlied
Iżrael.
13 U jiġri f'dak in-nhar, li tindaqq
tromba kbira, u jiġu dawk li kienu mitlufin
fl-art ta' l-Assirja: u jiġu dawk li kienu
mxerrdin fl-art ta' l-Eġittu, u jqimu l-
Mulej fuq il-għolja mqaddsa f'Ġerusalem.

28 Gwaj għall-kuruna mkabbra tas-
skaren ta' Efrajm, u għall-warda
midbiela tas-sbuħija glorjuża tagħha, li
qiegħda fuq ras il-wied għammiel ta'
dawk li huma meħudin bl-inbid!
2 Ara, Sidi għandu wieħed qawwi u
potenti; li bħal tempesta tas-silġ, bħal
riefnu qerried, bħal dilluvju ta' ilmijiet
għarrieqa, iwaddab ma' l-art bis-saħħa
dik il-kuruna.
3 Il-kuruna mkabbra tas-skaren ta'
Efrajm, tintrifes taħt ir-riġlejn.
4 U l-warda midbiela tas-sbuħija
glorjuża tagħha, li qiegħda fuq ras il-wied
għammiel, tkun bħal tina bikrija qabel
is-sajf; li malli wieħed jaraha, bil-kemm
tkun għadha f'idu, jiblagħha!
5 F'dak il-jum ikun il-Mulej ta' l-
eżerċti kuruna ta' glorja, u dijadema ta'
sbuħija għall-bqija tal-poplu tiegħu.
6 U spirtu ta' ħaqq għal dak li
jagħmilha ta' mħallef, u qawwa għal dawk
li jibqgħu jitqabdu mal-għadu sal-bieb.
7 Iżda dawn ukoll bl-inbid jixxenglu,
u bix-xorb qawwi jitbandlu; il-qassis u
l-profeta jixxenglu bix-xorb qawwi,
mirbuħin bl-inbid, jitbandlu bix-xorb
qawwi; jixxenglu huma u jaraw id-dehriet,
jitfixklu huma u jagħtu l-ħaqq.
8 Għax l-imwejjed kollha huma hekk
mimlijin vomtu, u ħmieġ, li m'hemmx post
nadif.
9 Lil min irid hu jgħallem il-għerf? U
lil min irid hu jfiehem l-aħbar? Lil trabi
bil-kemm miftumin mill-ħalib, u bil-
kemm maqtugħin mis-sider.
10 Għax preċett fuq preċett, preċett
fuq preċett; regula fuq regula, regula
fuq regula; ftit 'il hawn, u ftit 'il hemm.
11 Għax b'nies b'xofftejn itemtmu, u
lsien barrani, il-Mulej ikellem lil dal-
poplu:
12 Hu li qalilhom: Dan hu l-mistrieħ,
serrħu l-għajjien; u dan hu l-faraġ: iżda
huma ma ridux jisimgħu.
13 Imma kelmet il-Mulej kienet għali-
hom preċett fuq preċett, preċett fuq
preċett; regula fuq regula, regula fuq
requla; ftit 'il hawn, u ftit 'il hemm; biex
jimxu, u jaqgħu għal wara, u jitkissru, u
jidħlu fin-nassa, u jinqabdu.
14 Għalhekk isimgħu l-kelma tal-
Mulej, intom li żżebilhu, intom li taħkmu
fuq dal-poplu li hawn Ġerusalem:
15 Għax intom tgħidu: Għamilna
ftehima mal-mewt, u ma' saltnet l-imwiet
għamilna rabta; meta tgħaddi l-ħsara li
tgħarraq, ma tilħaqniex: għax għamilna
il-gideb il-kenn tagħna, u nħbejna taħt
il-qerq:
16 Għalhekk hekk igħid Sidi, il-Mulej:
Ara, sa nqiegħed f'Sijon ġebla, bħala
sisien, ġebla magħżula, għareb prezzjuż,
sisien tajjeb: min jemmen fiha, m'għandux
għaġla biex jaħrab.
17 Is-sewwa nagħmel bħala riegla, u
l-ħaqq bħala ċomb: u s-silġ jiknes il-kenn
tal-gideb, u l-ilmijiet igħarrqu l-moħba.
18 U ftehimkom mal-mewt jitħassar, u
ma sseħħx ir-rabta tagħkom ma' saltnet
l-imwiet; meta tgħaddi l-ħsara li tgħarraq,
intom tkunu mgħaffġin minnha.
19 U kull darba li tgħaddi, taqbadkom:
għax kull filgħodu tgħaddi, bi nhar u bil-
lejl: u jkun il-biża' biss biex tifhmu l-
aħbar.
20 Għax is-sodda qasira wisq għal
wieħed biex jimtedd fuqha; u l-għata
dejjaq wisq għalih biex wieħed jitleflef fih.
21 Għax iqum il-Mulej bħal fuq
il-għolja ta' Perazim, jitqanqal bħal
f'wied Gibgħon, biex jagħmel egħmilu,
ix-xogħol mhux tas-soltu tiegħu; biex
jaħdem xogħlu, xogħol mhux tas-soltu.
22 Issa mela la tiddiħkux, biex ir-rbati
tagħkom ma jissaħħux! Għax jien smajt
mingħand Sidi, il-Mulej ta' l-eżerċti, li
qerda għalkollox hi maqtugħa għall-art
kollha.
23 Agħtu widen, u jsimgħu leħni;
oqogħdu attenti, u jsimgħu kelmti.
24 Jaqaw dak li jaħrat biex jiżra', jaħrat
dejjem? Jikser u jxattab il-għalqa tiegħu
dejjem?
25 Wara li jwittilha wiċċha, ma jferrix
il-ħlewwa, u jxerred il-kemmun, u jitfa'
l-qamħ fir-raddi, u x-xgħir f'qatgħa għalih,
u l-ispelta mad-dawra tagħha?
26 Alla tiegħu jurih kif għandu jaħdem,
u jgħallmu.
27 Għax il-ħlewwa ma tindirisx bir-

romblu, u lanqas tiddawwar ir-rota tal-karru fuq il-kemmun; iżda l-ħlewwa tindaqq bil-ħatar, u l-kemmun bil-għasluġ.
28 Il-qamħ għall-ħobż jinsaħaq; iżda ma jibqax jindires għal dejjem; billi r-rota tal-karru tiegħu, u ż-żwiemel tiegħu jistgħu jagħmlulu l-ħsara, ma jidirsux iżjed.
29 Dan ukoll ġej mill-Mulej ta' l-eżerċti. Tal-għaġeb il-fehmiet tiegħu! Kbir il-għerf tiegħu!

**29** Ħażin għalik, o Arjel! Arjel, il-belt fejn David waqqaf il-kamp! Żidu sena ma' sena; ħa jtemmu l-għidien id-dawra tagħhom!
2 Imbagħad ngħakkes lil Arjel, u tkun belt ta' biki u tkarrib: u hi tkun għalija bħal Arjel.
3 U nwaqqaf il-kamp kontra tiegħek dawramejt, u ndawrek b'torrijiet, u ngħolli magni tal-gwerra kontrik.
4 U tkun mixħuta ma' l-art; u titkellem mill-art, u kliemek joħroġ mit-trab, u leħnek jitla' mill-art, bħal ta' spirtu, u mit-trab ipespes kliemek.
5 Iżda l-kotra ta' l-egħdewwa tiegħek tkun bħal għabra rqiqa, u l-kotra ta' dawk li jaħqru tkun bħal sifja għaddejja: iva, dan jiġri ħabta u sabta.
6 Il-Mulej ta' l-eżerċti jżurek bir-ragħad, bit-theżhiż, u bi ħsejjes kbar, b'riefnu u b'tempesta, u b'ilsna ta' nar qerried.
7 U l-kotra tal-ġnus kollha li jiġġieldu kontra Arjel, dawk kollha li jaħbtu għaliha, u għall-fortizza tagħha, u jrossuha, ikunu qishom ħolma, qishom dehra tal-lejl.
8 U jkun bħal meta wieħed bil-ġuħ joħlom li jkun qiegħed jiekol; iżda jistenbaħ bl-istonku vojt: jew bħal meta wieħed għatxan joħlom li qiegħed jixrob; iżda jqum, u, ara, ikun għajjien, u bil-għatx: hekk jiġrilha l-kotra tal-ġnus kollha li jaħbtu għall-għolja ta' Sijon.
9 Stagħġbu, u tgħaġġbu! Agħlqu għajnejkom, kunu għomja! Sikru, iżda mhux bl-inbid; jixxenglu, iżda mhux bix-xorb qawwi.
10 Għax il-Mulej sawwab fuqkom spirtu ta' ngħas tqil, u għalqilkom għajnejkom, il-profeti; u għammdilkom rjuskom, ir-rajjin.
11 U d-dehra ta' dan kollu saritilkom bħall-kliem ta' ktieb is-siġillat, li meta jagħtuh lil wieħed li jaf jaqra, u jgħidulu: Aqra dan, nitolbok; hu jwieġeb: Ma nistax, għax issiġillat.
12 U meta jagħtu l-ktieb lil wieħed li ma jafx jaqra, u jgħidulu: Aqra dan, nitolbuk; hu jwieġeb: Ma nafx naqra.
13 Għalhekk qal Sidi: Talli resaq dal-poplu lejja b'fommu, u b'xofftejh iweġġahni, iżda biegħdu qalbhom minni, u l-biża' li għandhom tiegħi mhux ħlief kmandament li jitgħallmuh min-nies:
14 Għalhekk, ara, jien inkompli nagħmel fost dal-poplu egħmil tal-għaġeb, għaġeb, fuq għaġeb: u l-għerf tal-għorrief tagħhom jintemm, u d-dehen tal-għorrief tagħhom igħib.
15 Ħażin għal dawk li jfittxu jaħbu fil-qiegħ fehmithom mill-Mulej, u li egħmilhom magħmul fid-dlam, u li jgħidu: Min jarana? Min jafna?
16 X'ħażen hu dan tagħkom! Huwa l-fuħħari jitqies bħat-tafal, biex ix-xogħol igħid lil min ħadmu: Mhux hu għamilni? Jew il-ħaġa maħduma tgħid lill-fuħħari: Ma jifhimx?
17 Tassew, mhux minn hawn u ftit ieħor, li l-Libanu isir ġnien tal-frott, u l-ġnien tal-frott ikun meqjus bħal masġar?
18 U f'dak il-jum jisimgħu t-torox kliem il-ktieb, u għajnejn il-għomja jaraw mis-swied u d-dlam.
19 L-imsejknin ukoll iżidu l-ferħ tagħhom fil-Mulej, u l-fqar fost il-bnedmin jithennew fil-Qaddis ta' Iżrael.
20 Għax il-kiefer jinġieb fix-xejn, u l-kiesaħ ma jibqax iżjed; u jinqatgħu barra dawk kollha li jgħassu għall-ħażen:
21 Li jikkundannaw bniedem fuq kelma, u li jagħmlu nassa lil min jagħmel ħaqq fil-bieb, u jwarrbu d-dritt tal-ġust għal xejn.
22 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej, li feda lil Abraham, fuq dar Ġakobb: Issa Ġakobb ma jistħix aktar, u issa wiċċu ma jisfarx aktar.
23 Iżda meta jara lil uliedu, xogħol idejja, f'nofsu, iqaddsu lil ismi; iva, iqaddsu l-Qaddis ta' Ġakobb, u jkollhom il-biża' t'Alla ta' Iżrael.
24 Dawk ukoll li jitilfu t-triq fl-ispirtu jiksbu d-dehen, u dawk li jgergru jitgħallmu t-tagħlim.

**30** Ħażin għall-ulied xewwiexa, igħid il-Mulej, li jagħmlu ħsibijiet, iżda li mhux ġejjin minni; li jintrabtu bi ftehim, iżda mhux bl-ispirtu tiegħi, biex iżidu dnub ma' dnub:
2 Li sejrin jinżlu l-Eġittu, bla ma staqsew lil fommi, biex jistkennu taħt il-protezzjoni ta' Fargħun, u biex ifittxu kenn fid-dell ta' l-Eġittu!
3 Għalhekk il-protezzjoni ta' Fargħun tkun il-għajb tagħkom, u l-kenn fid-dell ta' l-Eġittu l-umiljazzjoni tagħkom.
4 Għax għalkemm il-kbarat tiegħu diġà qegħdin f'Sogħan, u l-ambaxxaturi tiegħu waslu Ħanes,
5 Kulħadd jistħi minn poplu li ma jiswielhom xejn, u li la jġib għajnuna u lanqas profitt, imma għajb u vergonja.

6 Taħbira għall-bhejjem tan-nofsinhar: f'pajjiż ta' hemm u dwejjaq, li minnu jiġu l-iljuna u l-iljun, il-lifgħa u s-serp itir, iġorru ġidhom fuq dahar il-frieħ tal-ħmir, u t-teżori tagħhom fuq il-ħodba ta' l-iġmla, għal poplu li ma jiswielhom xejn.

7 Għax il-għajnuna ta' l-Eġizzjani hi għal xejn, u ma tiswiex: għalhekk jien sejjaħt dal-pajjiż: Raħab, li ma jagħmel xejn.

8 U issa mur, iktbilhom dan fuq tavla, u ħożżu fi ktieb, biex ikun xhieda għaż-żmien li ġej, għal dejjem ta' dejjem:

9 Għax dan poplu xewwiex, ulied giddieba, ulied li ma jisimgħux mil-liġi t'Alla:

10 Li jgħidu lir-rajjin: La tarawx dehriet: u lill-profeti: La tħabbrulniex id-dritt. għidulna ħwejjeġ sbieħ, ħabbrulna illużjonijiet:

11 Żulu mit-triq, warrbu mill-mogħdija, ħa ma nisimgħux iżjed il-Qaddis ta' Iżrael.

12 Għalhekk hekk igħid il-Qaddis ta' Iżrael: Talli intom tkasbru dil-kelma, u tafdaw fil-moħqrija u l-għawġ, u toqogħdu fuqhom:

13 Għalhekk ikun dal-ħażen għalikom bħal biċċa sa taqa' minn ħajt għoli imżaqqaq, li t-tiġrif tiegħu jiġi ħabta u sabta.

14 U li jitkisser bħal ma titkisser ġarra tal-fuħħari, li titkisser biċċiet, bla ħniena, u li ma tinsabx fil-frak tagħha xaqqufa biex iġġorr in-nar mill-maġmar, jew biex timla l-ilma hiha mill-ġiebja.

15 Għax hekk qal Sidi. il-Mulej, il-Qaddis ta' Iżrael: Billi terġgħu tiġu għandi, u tistrieħu fija, intom issalvaw: fil-hedu u t-tama qiegħda l-qawwa tagħkom: imma intom ma ridtux.

16 Iżda intom għidtu: Le! għax aħna naħarbu fuq iż-żwiemel; għalhekk intom taħarbu! u. Aħna nirkbu fuq żwiemel ħfief; għalhekk dawk li jiġru warajkom ikunu ħfief.

17 Elf jaħarbu mit-tehdida ta' wieħed; mit-tehdida ta' ħamsa intom taħarbu: sakemm tibqgħu bħal arblu fuq quċċata ta' muntanja, u bħal sinjal fuq għolja.

18 Għalhekk jistenna l-Mulej biex jurikom it-tjieba tiegħu; għalhekk jogħla biex iħenn għalikom: għax il-Mulej hu Alla tal-ħaqq: henjin dawk kollha li jittamaw fih.

19 Iva. o poplu ta' Sijon li tgħammar f'Ġerusalem. int ma tibkix iżjed: hu juri t-tjieba tiegħu miegħek mal-ħoss tal-għajta tiegħek; malli jisimgħu. iwieġbek.

20 U għalkemm Sidi jagħtikom il-ħobż tal-hemm, u ilma tan-niket. il-għalliema tiegħek ma jinħbewx aktar, iżda għajnejk jaraw l-għalliema tiegħek.

21 U widnejk jisimgħu kelma warajk, tgħid: Din hi t-triq: imxu fiha; meta d-duru lejn il-lemin, u meta dduru lejn ix-xellug.

22 U tqisu bħala ħwejjeġ imniġġsin l-allat tagħkom miksijin bil-fidda, u l-immaġnijiet tagħkom skolpiti miksijin bid-deheb: intom tarmuhom bħal ħaġa maħmuġa: intom tgħidulhom: Barra!

23 Imbagħad jagħtik ix-xita għaż-żerriegħa tiegħek. li biha tkun żrajt il-għalqa. u ħobż minn għallet ir-raba', ikun bnin u smin: dak in-nhar il-merħla tiegħek tirgħa f'mergħat wesgħin.

24 U l-gniedes u l-ħmir li jaħdmu r-raba' jieklu għalf immellaħ. li jkun imderri bil-għarbiel u l-midra.

25 U jkun hemm fuq kull muntanja għolja. u fuq kull għolja wieqfa. nixxigħat u ilma ġieri, f'jum il-qatla l-kbira, meta jaqgħu t-torrijiet.

26 U d-dawl tal-qamar ikun bħad-dawl tax-xemx, u d-dawl tax-xemx seba' darbiet aktar, bħad-dawl ta' sebat ijiem, fil-jum meta l-Mulej jorbot il-ġerħa tal-poplu tiegħu, u jdewwi t-tbenġil tas-swat tiegħu.

27 Ara, isem il-Mulej ġej mill-bogħod, jixgħel b'għadbu. u fi sħab sewdieni: xofftejh mimlijin qilla, u lsienu bħal nar li jibla'.

28 U nifsu, bħal wied imfawwar, li jilħaq sal-għonq. biex igħarbel il-ġnus bil-għarbiel tal-qerda; u jkun hemm ilġiem f'xedaq il-popli, li jġegħilhom joħorġu barra mit-triq.

29 U jkunilkom għanja, bħal f'lejl meta jitqaddes għid; u jkollkom ferħ il-qalb, bħal min jimxi bid-daqq tal-flawt, biex imur fuq il-muntanja tal-Mulej, lejn il-Blata ta' Iżrael.

30 U l-Mulej isamma' l-leħen glorjuż tiegħu, u juri kif jolqot bi driegħu. bil-qilla tal-għadab tiegħu, u fjamma ta' nar jaħraq, b'xita tfarrak, u tempesta, u silġ.

31 Għax għal leħen il-Mulej jitkissru l-Assirjani f'biċċiet, meta jidrobhom bil-ħatar.

32 U kull daqqa ta' ħatar ta' kastig. li jniżżel il-Mulej fuqhom, tkun bid-daqq tat-tnabar, u taċ-ċetri: u fit-taqbid, b'tixjir ta' armi, jissielet magħhom.

33 Għax minn żmien twil, Tofet ilu mhejji: iva. imhejji għas-sultan: għamlu fond u wiesa'; ħuġġieġa nar b'ħafna ħatab: nifs il-Mulej, bħal wied ta' kubrit, iqabbdu.

**31** Ħażin għal dawk li jinżlu l-Eġittu għall-għajnuna; u jserħu moħħhom biż-żwiemel, u jittamaw fl-imriekeb għax huma kotrana; u fl-ifirsa għax huma qawwija ħafna: iżda ma jħarsux lejn il-Qaddis ta' Iżrael, u lanqas ifittxu lill-Mulej!

2 Imma hu wkoll għaref, u jġib il-ħsara,
u ma jraġġax lura kliemu: iżda jqum għal
dar il-ħżiena, u għall-għajnuna ta' dawk
li jagħmlu d-deni.
3 Issa l-Eġizzjani huma bnedmin, u
mhux Alla; u ż-żwiemel tagħhom laħam,
u mhux spirtu: xħin il-Mulej imidd idu,
jaqa' sew min igħin, u sew il-megħjun, u
kollha jintilfu flimkien.
4 Għax hekk igħidli l-Mulej: Bħal ma
jgħajjat l-iljun, u l-ferħ ta' l-iljun fuq il-
priża tiegħu, jekk tinġama' għalih qatgħa
ta' ragħajja, la jibża' mill-agħjat tagħhom,
u lanqas ma jintelaq quddiem il-kotra
tagħhom: hekk jinżel il-Mulej ta' l-eżerċti
biex jitqabad fuq il-muntanja ta' Sijon, u
l-għolja tagħha.
5 Bħalma l-agħsafar jittajru fuq il-bejta
tagħhom, hekk il-Mulej ta' l-eżerċti
jiddefendi lil Ġerusalem: jiddefendiha,
iħarisha, jaħfrilha, u jeħlisha.
6 O wlied Iżrael erġgħu lejn min
tbegħidtu minnu għall-aħħar.
7 Għax f'dak il-jum kull wieħed jarmi
l-idoli tiegħu tal-fidda, u l-idoli tiegħu
tad-deheb, li b'idejkom għamiltu għad-
dnub.
8 Imbagħad l-Assirjan jaqa' b'sejf, li
mhux tal-bniedem; u sejf, li mhux tal-
bniedem, jibilgħu: iżda hu jaħrab minn
quddiem is-sejf, u ż-żgħażagħ tiegħu
jkunu lsiera.
9 U l-blata tiegħu tintemm minħabba
l-biża', u l-uffiċjali tiegħu jitilqu l-istandard
imwerwra, igħid il-Mulej, li n-nar tiegħu
hu f'Sijon, u l-forn tiegħu f'Ġerusalem.

# 32

Ara, sultan isaltan bil-ħaqq, u l-
prinċpijiet jaħkmu bis-sewwa.
2 U kull wieħed ikun bħal kenn mir-riħ,
u għata mit- tempesta; bħal xmajjar ta'
l-ilma f'art niexfa, bħal dell ta' blata kbira
f'art niexfa.
3 U għajnejn dawk li jaraw ma jit-
għammxux, u widnejn dawk li jisimgħu,
jinfetħu.
4 Il-qalb ukoll ta' dawk li huma mferfxa
tifhem il-għerf, u lsien dawk li jtemtmu
jitkellem ħafif u jiftiehem.
5 L-iblah ma jissejjaħx aktar bniedem
nobbli, u l-brikkun ma jgħidulux aktar
ġenerus.
6 Għax l-iblah jitkellem bluha, u qalbu
taħdem id-deni, biex tagħmel il-ħażen, u
titkellem ħwejjeġ ħżiena fuq il-Mulej, biex
tħalli vojta r-ruħ ta' min hu bil-ġuħ, u ma
tagħtix jixrob lill-għatxan.
7 Għodod il-brikkun ħżiena: hu jinseġ
pjanijiet ħżiena biex jeqred l-imsejken bi
kliem kollu gideb, ukoll meta l-fqir
jitkellem is-sewwa.
8 Iżda l-bniedem nobbli jaħseb
ħwejjeġ nobbli; u jibqa' jżomm ma'
ħwejjeġ nobbli.

9 Qumu, ja nisa bla ħsieb; isimgħu
leħni, ja bniet moħħkom mistrieħ; agħtu
widen lil kliemi.
10 Għal ħafna jiem u snin tkunu
mħabbta, ja nisa li ma taħsbux; għax il-
ġabra ta' l-egħneb tinqered, u l-ebda ġabra
ma jkun hemm.
11 Triegħdu, nisa bla ħsieb; tkexkxu
intom li moħħkom mistrieħ: inżgħu,
inkixfu, ħażżmu xkora ma' ġenbejkom.
12 Ħabbtu sidirkom minħabba l-egħ-
lieqi sbieħ, u d-dwieli għalliela.
13 Fuq art il-poplu tiegħi jitla' xewk u
għolliq: iva, minħabba d-djar kollha
jgħaxxqu tal-belt ferrieħa.
14 Għax il-palazzi jitħallew; u l-għagħa
tal-belt teħda; il-għolja u t-torrijiet isiru
għerien għal dejjem, għaxqa tal-ħmir
salvaġġi, mergħa ta' l-imrieħel.
15 Sakemm jissawwab fuqna l-ispirtu
mill-għoli, u d-deżert isir għalqa
għammiela, u l-għalqa għammiela tkun
meqjusa bħal masġar.
16 Imbagħad il-ħaqq igħammar fid-
deżert, u s-sewwa joqgħod fil-għalqa
għammiela.
17 U x-xogħol tas-sewwa jkun is-sliem;
u l-ħedma tal-ħaqq tkun hedu u fiduċja
għal dejjem.
18 U l-poplu tiegħi jgħammar
f'abitazzjoni ta' sliem, u fi djar bla biża',
u f'postijiet kwieti ta' mistrieħ;
19 Meta jagħmel is-silġ, u jaqa' fuq il-
masġar; u l-belt titniżżel 'l isfel.
20 Henjin intom li tiżirgħu ħdejn kull
ilma, u li titilqu liberi riġlejn il-gendus u
l-ħmar.

# 33

Ħażin għalik, ja qerried, int li ma
kontx meqrud; int, ja qarrieq, li
miegħek ħadd ma mexa bil-qerq! Hekk
kif ma tibqax teqred, int tkun meqrud; u
hekk kif ma tibqax tqarraq, jimxu
miegħek bil-qerq.
2 O Mulej, ħenn għalina; aħna nitta-
maw fik; kun driegħhom kull filgħodu,
is-salvazzjoni tagħna wkoll waqt it-
taħbit.
3 Għall-ħoss tal-għagħa jaħarbu l-
popli; mal-qawmien tiegħek jixterdu
l-ġnus.
4 U l-priża tiegħek tinġabar bħal ma
jiġbor il-ġrad: bħal ma jaqbżu l-ġradijiet,
in-nies jaqbżu fuqha.
5 Il-Mulej itgħolla; għax hu jgħammar
fil-għoli: hu jimla 'l Sijon bil-ħaqq u bis-
sewwa.
6 U l-għerf u t-tagħrif ikunu l-qawwa
ta' żminijietek, u s-saħħa tas-salvazzjoni:
il-biża' tal-Mulej hu t-teżor tiegħu.
7 Ara, il-qalbenin tagħhom igħajtu
minn barra: il-messaġġieri tas-sliem jibku
biki ta' mrar.
8 It-toroq m'hemm ħadd fihom, ħadd

ma jgħaddi mill-mogħdijiet; ħassar il-
ftehim, żeblaħ il-bliet, ma qies lil ħadd.
9 Il-pajjiż mikdud u mifni: il-Libanu
imrieghex u mikdud: Saron sar bħal
deżert; u Basan u Karmel iwaqqgħu l-frott
tagħhom.
10 Issa nqum, igħid il-Mulej: issa
nogħla; issa nintrafa'.
11 Intom ħbiltu bil-ħuxlief, intom tildu
t-tiben: nifiskom, bħan-nar, jikolkom.
12 U n-nies jinħarqu bħal ġebel tal-ġir:
bħal xewk maqtugħ jinħarqu fin-nar.
13 Isimgħu, intom li qegħdin fil-bgħid,
x'għamilt jien; u intom li qegħdin fil-qrib,
kunu afu s-setgħa tiegħi.
14 Il-midinbin jibżgħu f'Sijon; il-biża'
ħakem lill-midgħija. Min minna jista'
joqgħod ma' nar li jeqred? Min minna
jista' joqgħod ma' ħġejjeġ ta' dejjem?
15 Min jimxi sewwa, u jitkellem dritt;
min jistmerr qliegħ id-dnewwa, u jfarfar
idejh mill-qliegħ tat-tixħim, min isodd
widnejh biex ma jismax fuq id-dmija, u
jagħlaq għajnejh biex ma jarax id-deni;
16 Dan igħammar fil-għoli: u l-fortizzi
tal-blat huma l-post tad-difiża tiegħu:
ħobż jingħatalu; u l-ilma tiegħu ma
jonqoslux.
17 Għajnejk jaraw is-sultan fil-ġmiel
tiegħu: huma jaraw art li tistendi l-
bogħod.
18 Qalbek taħseb fuq it-twerwir. Fejn
hu dak li jgħodd? Fejn hu dak li jiżen?
Fejn hu dak li kien igħodd it-torrijiet?
19 Int ma tarax aktar poplu aħrax,
poplu ta' kliem tqil, li ma tifhmux; ta'
lsien ilaqlaq, li int ma tistax tifhmu.
20 Ħares lejn Sijon, il-belt tal-laqgħat
tagħna: għajnejk jaraw lil Ġerusalem,
post kwiet fejn tgħammar, tinda li ma
titniżżilx; li lanqas wieħed mill-utied
tagħha qatt ma jinqalgħu, u l-ebda ħabel
tagħha ma jinqata'.
21 Iżda hemm il-Mulej fil-maestà tiegħu
jkun għalina post ta' xmajjar u widien
wesgħin; li ma jgħaddi minnhom l-ebda
xini bl-imqadef, u lanqas ġifen kbir ma
jaqsamhom.
22 Għax il-Mulej l-imħallef tagħna, il-
Mulej jagħtina l-liġijiet, il-Mulej is-sultan
tagħna; hu jsalvana.
23 Il-ħbula tiegħek merħija; ma
jistgħux iżommu l-arblu f'postu, ma
jistgħux jifirxu l-qlugħ: imbagħad il-priża
ta' serqa kbira titqassam; iz-zopop jieħdu
l-priża.
24 U ħadd minn dawk li jgħammru
hemm ma jgħid: Jien marid: il-poplu li
joqgħod fiha jaqla' l-maħfra ta' ħżunitu.

34 Ersqu, o ġnus, biex tisimgħu; u
agħtu widen o popli: ħa tisma' l-art,
u kulma hemm fiha; id-dinja, u kulma
jitnissel minnha.
2 Għax għadab il-Mulej hu fuq il-ġnus
kollha, u l-qilla tiegħu fuq l-eżerċti tagħ-
hom kollha: hu qeridhom għalkollox,
taħom għall-qatla.
3 Il-mejtin tagħhom ukoll jintremew,
u l-intiena tagħhom titla' minn ġisimhom
mejjet, u l-muntanji jinħallu b'demmhom.
4 L-eżerċtu kollu tas-sema jdub, u s-
smewwiet jitkebbu bħal ktieb: u l-eżerċtu
tagħhom kollu jaqa', bħal ma taqa' l-
werqa mid-dielja, u bħal tina niexfa li taqa'
mis-siġra tat-tin.
5 Għax sejfi jimtela fis-sema: ara, jinżel
fuq Edom, u fuq il-poplu misħut minni,
biex isir ħaqq.
6 Sejf il-Mulej mimli bid-demm,
imxaħħam bix-xaħam, bid-demm tal-ħrief
u l-bdabad, bix-xaħam tal-kliewi tal-
kbiex: għax il-Mulej għamel sagrifiċċju
f'Bosra, u taqtigħa kbira f'art Idumeja.
7 U l-bufli jinżlu magħhom, u l-
għoġiela mal-gniedes; u arthom tissaqqa
bid-demm, u t-trab tagħhom jimtela bix-
xaħam.
8 Għax hu l-jum tal-vendetta għall-
Mulej, u s-sena tal-ħlas għall-kawża ta'
Sijon.
9 U l-widien tagħha jinbidlu f'żift, u
t-trab tagħha f'kubrit, u artha issir żift
jaqbad.
10 U ma tintefiex la bil-lejl u lanqas
bi nhar; id-duħħan tagħha jitla' għal
dejjem: minn żmien għal żmien tkun
ħerba; u ħadd ma jgħaddi minnha għal
dejjem.
11 U l-qwaq, u l-qanfud jagħmluha
tagħhom; il-kokka u ċ-ċawlun igħammru
fiha wkoll: u l-Mulej imidd fuqha il-ħabel
tal-kunfużjoni, u ċ-ċomb tal-kaos fuq il-
kbarat tagħha.
12 Isejħu l-kbarat tagħha biex isaltnu,
iżda ħadd ma jkun hemm; u l-prinċpijiet
tagħha kollha jsiru xejn.
13 U xewk jikber fil-palazzi tagħha,
ħurrieq u għallies fil-fortizzi tagħha: u tkun
post fejn igħammru x-xakalli, u bitħa
għan-ngħam.
14 U d-dbejjeb tad-deżert jiltaqgħu
mal-klieb salvaġġi, u l-mogħoż tad-
deżert isejħu lil xulxin; il-monstru ta'
bil-lejl jistrieħ hemm, u jsib il-mistrieħ
tiegħu.
15 Hemm ibejjed is-serp u jbid, u
jfaqqas, u jiġbor il-frieħ tiegħu taħtu: iva,
hemm ukoll jinġemgħu l-biżien, kull
wieħed ma' seħibtu.
16 Fittxu minn ktieb il-Mulej, u aqraw:
l-ebda waħda minn dawk il-bhejjem ma
tonqos, l-ebda waħda ma titlef lil seħibha:
għax fomm il-Mulej ordna dan, u l-ispirtu
tiegħu ġemagħhom.
17 Hu tafa' x-xorti għalihom, u idu
qasmithielhom bil-ħabel: tkun tagħhom
għal dejjem, minn żmien għal żmien
igħammru hemm.

35 Id-deżert u l-art niexfa jifirħu; u
l-Għaraba tithenna, u tiżhar bħar-
ranġis.
2 U tiżgħar ħafna, u tithenna wkoll bil-
ferħ u bil-għana; lilha tingħata l-glorja tal-
Libanu, ġmiel il-Karmel u Saron. Huma
jaraw il-glorja tal-Mulej, u l-maestà
t'Alla tagħna.
3 Saħħu l-idejn merħija, wettqu l-
irkobbtejn imriegħda.
4 Għidu lil dawk ta' qalbhom
imbeżżgħa: Agħmlu l-ħila, la tibżgħux:
araw, Alla tagħkom! Waslet il-vendetta, il-
ħlas t'Alla; iżda jiġi hu stess biex jeħliskom.
5 Imbagħad għajnejn il-għomja
jinfetħu, u widnejn it-torox jinfetħu.
6 Imbagħad jaqbeż iz-zopp bħaċ-ċerv,
u lsien l-imbikkem igħanni: għax fid-deżert
igelgel l-ilma, u widien fid-deżert.
7 U l-art maħruqa ssir għadira, u l-art
għatxana egħjun ta' ilma: u fejn kienu
jgħammru x-xakalli, fejn kull wieħed
minnhom kien jimtedd, il-ħaxix isir qasab
u bordi.
8 U jkun hemm triq ewlenija, triq li
tissejjaħ it-triq il-qaddisa: l-imniġġsin ma
jgħaddux minn fuqha; iżda tkun għal
dawk li jimxu dik it-triq, u l-boloh ma
jiġġerrewx fiha.
9 L-ebda ljun ma jkun hemm, u l-ebda
dbiba ħarxa ma titla' minnha, u lanqas
jinsabu hemm; iżda l-meħlusin jimxu
fiha:
10 U l-mifdijin tal-Mulej jerġgħu lura,
u jidħlu Sijon b'għana; u ferħ ta' dejjem
ikun fuq rashom: u jiksbu ferħ u hena, u
n-niket u t-tnehid jaħarbu.

36 Issa ġara, fis-sena erbatax tas-sultan
Ħeżekija, illi Sennaħerib, sultan ta'
l-Assirja, tala' għall-bliet qawwija kollha
ta' Ġuda, u ħadhom.
2 U s-sultan ta' l-Assirja bagħat lil
Rabsakè minn Lakis Ġerusalem għand is-
sultan Ħeżekija b'eżerċtu kbir. U waqaf
ħdejn il-kanal ta' l-ilma tal-għadira l-
fuqqanija fit-triq ewlenija tal-għalqa tal-
ħassiel.
3 U ħareġ lejh Eljakim, bin Ħilkija, li
kien jagħmel mid-dar, u Sebna s-segre-
tarju, u Ġowaħ, bin Asaf, l-arkivista.
4 U r-Rabsakè qalilhom: Għidu issa
lil Ħeżekija: Hekk igħid is-sultan il-kbir,
is-sultan ta' l-Assirja: X'tama hija din li
inti għandek?
5 Jien ngħid, tgħid int, (iżda dan kliem
fieragħ) li jien għandi għaqal u qawwa
għall-gwerra: issa int fuq min tittama, int
li irvellajt kontra tiegħi?
6 Ara, int tittama fil-għajnuna ta' dik
il-qasba mixquqa—l-Eġittu; li jekk wieħed
jistrieħ fuqha, tidħol f'idu, u ttaqqabhielu;
hekk hu Fargħun sultan ta' l-Eġittu għal
kull min jittama fih.
7 Jekk tgħidli: Aħna nittamaw fil-Mulej
Alla tagħna: mhux hu, li Ħeżekija neħħielu
l-imqades tal-għoljiet u l-altari tiegħu, u
qal lil Ġuda u lil Ġerusalem: Quddiem
dan l-altar tqimu?
8 Issa, mela, agħmel imħatra ma' sidi,
is-sultan ta' l-Assirja: jien nagħtik elfejn
żiemel, jekk int għandek ħila ssib rikkieba
għal fuqhom.
9 Kif, mela, tista' int traġġa' lura
kaptan wieħed biss—wieħed mill-iżgħar
qaddejja ta' sidi—meta int tittama fl-
Eġittu għall-imriekeb u l-ifirsa?
10 U issa, jaqaw, mingħajr ir-rieda tal-
Mulej tlajt jien għal din l-art biex
neqridha? Il-Mulej qalli: Itla' għal dal-
pajjiż u eqirdu.
11 U Eljakim, u Sebna, u Ġowaħ, qalu
lir-Rabsakè: Kellem, nitolbuk, lill-
qaddejja tiegħek bl-Arami, għax aħna
nifhmuh; u la tkellimnix bil-lsien Lhudi
f'widnejn il-poplu li qiegħed fuq is-sur.
12 U r-Rabsakè wieġeb: Jaqaw lil
sidek, u lilek, sidi bagħatni ngħid dal-
kliem? Mhux għar-rġiel, dawk li qegħdin
fuq is-sur, u li ma jdumux ma jieklu
ħmieġhom u jixorbu bewlhom stess
magħkom?
13 U r-Rabsakè waqaf u għajjat
b'leħen għoli bil-Lhudi, u qal: Isimgħu
kliem is-sultan il-kbir, is-sultan ta' l-
Assirja!
14 Hekk igħid is-sultan: Tħallux lil
Ħeżekija jqarraq bikom għax m'għandux
ħila jeħliskom,
15 U tħallux lil Ħeżekija jittamakom
fil-Mulej, billi jgħid: Tassew il-Mulej
jeħlisna; dil-belt ma tingħatax f'idejn is-
sultan ta' l-Assirja.
16 La tisimgħux lil Ħeżekija; għax hekk
igħid is-sultan ta' l-Assirja: Agħmlu
ftehim miegħi, u oħorġu fejni, u kull
wieħed minnkom jiekol mid-dielja tiegħu,
u kull wieħed mit-tina tiegħu, u kull
wieħed jixrob l-ilma tal-bir tiegħu.
17 Sakemm niġi u neħodkom f'art bħal
artkom, art tal-qamħ u ta' l-inbid, art tal-
ħobż u tad-dwieli;
18 Araw li Ħeżekija ma jipperswadi-
komx, billi jgħid: Il-Mulej jeħlisna. Jaqaw
xi wieħed mill-allat tal-ġnus ħeles lil artu
minn id is-sultan ta' l-Assirja?
19 Fejn huma l-allat ta' Ħamat u
Arfad? Fejn huma l-allat ta' Sefarwajjim,
biex jeħilsu lil Samarija minn idi?
20 Min fost l-allat kollha ta' dawn l-
artijiet, huma dawk li ħelsu artom minn
idi, biex il-Mulej jeħles lil Ġerusalem
minn idi?
21 U baqgħu sektin, u ma wiġbuhx
kelma, għax l-ordni tas-sultan kienet din:
La twiġbuhx.
22 U ġie Eljakim, bin Ħilkija, li kien
jagħmel mid-dar, u Sebna, is-segretarju, u
Ġowaħ, bin Asaf, l-arkivista, għand

Ħeżekija bi ħwejjiġhom imċarrtin, u
għarrfuh kliem Rabsakè.

37 U ġara, malli sama' dan is-sultan
Ħeżekija, illi ċarrat ilbiesu, u
tgħatta bi xkora, u daħal fid-dar tal-
Mulej,
2 U bagħat lil Eljakim li kien jagħmel
mid-dar, u lil Sebna, is-segretarju, u lix-
xjuħ tal-qassisin, miksijin bix-xkejjer,
għand Isaija, il-profeta, bin Amos.
3 U qalulu: Hekk igħid Ħeżekija: Dan
il-jum hu jum ta' diqa, u ta' kastig, u ta'
għajb; għax waslu l-ulied għat-twelid, u
m'hemmx qawwa biex jitwieldu.
4 Forsi l-Mulej, Alla tiegħek, sama'
kliem Rabsakè, li bagħtu sidu, is-sultan
ta' l-Assirja, biex igħajjar 'l Alla ħaj; u
forsi l-Mulej, Alla tiegħek irażżnu għall-
kliem li sama': għalhekk għolli t-talba
tiegħek għall-fdal tal-poplu li baqa'.
5 U l-qaddejja tas-sultan Ħeżekija ġew
għand Isaija.
6 U Isaija qalilhom: Hekk tgħidu lil
sidkom: Hekk igħid il-Mulej: La tibżax
mill-kliem li smajt, li bihom dgħawli
l-qaddejja tas-sultan ta' l-Assirja.
7 Ara, jien ser nagħti fih spirtu, u
jisma' aħbar, u malli jisma' jarġa' lura lejn
artu, u nwaqqgħu bis-sejf f'artu.
8 U Rabsakè raġa' lura, u sab lis-sultan
ta' l-Assirja jaħbat għal-Libna; għax kien
sama' li kien telaq minn Lakis.
9 U s-sultan ta' l-Assirja kien sama'
min igħid fuq Tirħakah, sultan ta' l-
Etjopja: Ħareġ jaħbat għalik. U malli
sama' dan, bagħat messaġġiera lil Ħeże-
kija, igħidulu:
10 Hekk tgħidu lil Ħeżekija, sultan ta'
Ġuda: La tħallix lil Alla tiegħek, li
tittama fih, iqarraq bik, billi jgħid: Ġeru-
salem ma tingħatax f'idejn is-sultan ta'
l-Assirja.
11 Ara, int smajt x'għamlu s-slaten ta'
l-Assirja lill-artijiet kollha, billi qerduhom
għalkollox; jaqaw int ser teħles?
12 Jaqaw ħelsuhom allat ġnushom, li
missirijieti qerdu, imqar lil Gożan u
Ħaran, u Resef, u wlied Għeden, li
jgħammru f'Telassar?
13 Fejn hu s-sultan ta' Ħamat, is-sultan
ta' Arfad, u s-sultan tal-belt ta' Sefarwaj-
jim, ta' Hena, u ta' Għiwwa?
14 Xħin Ħeżekija ħa l-kitba minn id
il-messaġġiera, u qraha, tala' dar il-Mulej,
u Ħeżekija firixha quddiem il-Mulej.
15 U Ħeżekija talab lill-Mulej, billi
qal:
16 O Mulej ta' l-eżerċti, Alla ta' Iżrael,
li tgħammar fuq il-kerubin! Int waħdek
Alla tas-saltniet kollha ta' l-art: int
għamilt is-sema u l-art.
17 Mejjel widintek, o Mulej, u isma'.
Iftaħ għajnejk, o Mulej, u ara! Isma' l-
kliem kollu ta' Sennaħerib li bagħat
igħajjar lil Alla ħaj.
18 Tassew, o Mulej, is-slaten ta' l-
Assirja, għamlu ħerba l-ġnus kollha, u
artijiethom,
19 U tefgħu allathom fin-nar: għax ma
kinux allat, iżda xogħol idejn il-bnedmin,
għuda u ġebel: għalhekk qerduhom.
20 Għalhekk issa, o Mulej, Alla tagħna,
eħlisna minn idejh, biex is-saltniet kollha
ta' l-art jagħrfu li int waħdek il-Mulej!
21 U Isaija, bin Amos, bagħat igħid lil
Ħeżekija: Hekk igħid il-Mulej, Alla ta'
Iżrael: Talli tlabtni fuq Sennaħerib, sultan
ta' l-Assirja,
22 Din hi l-kelma li tkellem il-Mulej
għalih: Ix-xebba, bint Sijon, tmaqdrek,
tiddieħaq bik; bint Ġerusalem tħarrek
rasha warajk.
23 Lil min għajjart u dgħajt? U għal
min għollejt leħnek, u erfajt fil-għoli
għajnejk? Għall-Qaddis ta' Iżrael.
24 Permezz tal-qaddejja tiegħek int
għajjart lis-Sid, u għidt: Bil-kotra ta'
l-imriekeb tiegħi, jien tlajt il-għoli tal-
muntanji, fl-aħħar truf tal-Libanu; jien
naqta' l-ogħla fost iċ-ċedri tiegħu, l-aħjar
fost iċ-ċipress tiegħu: u nidħol fl-ogħla
post ta' artu, u l-masġar tal-Karmel
tiegħu.
25 Ħaffirt, u xrobt ilmijiet, u nixxift
b'qiegħ riġlejja x-xmajjar kollha ta' l-
Eġittu.
26 Ma smajtx żmien ilu, kif jien għamilt
dan; u li minn żmien il-qedem jien ħsibtu?
Issa ġibtu biex iseħħ, biex tkun int li
tagħmel gods ħerba bliet qawwija.
27 Għalhekk dawk li jgħammru fihom
huma bla ħila, twerwru u tħabblu: saru
bħall-ħaxix tar-raba', u nbiet tari, ħortan
tal-bjut, u bħal qamħ maħruq qabel ma
jikber.
28 Iżda jien naf meta int toqgħod bil-
qiegħda, meta toħroġ, meta tidħol, u
meta tagħdab għalija.
29 Għax għadbek għalija, u l-arroganza
tiegħek waslu sa widnejja, għalhekk
inqiegħed ħolqti fi mnieħrek, u lġiemi
f'xofftejk, u nreġġgħek lura mit-triq li
minnha inti ġejt.
30 U dan, o Ħeżekija, ikunlek is-sinjal:
Tieklu, dis-sena, minn dak li jinbet waħdu;
u t-tieni sena minn dak li jikber minnu: u
fit-tielet sena, iżirgħu, u aħsdu, u ħawlu
d-dwieli, u kulu l-frott tagħhom.
31 U l-bqija ta' dar Ġuda li teħles,
jerġgħu joħorġu l-egħruq 'l isfel, u jagħmlu
l-frott 'l fuq.
32 Għax minn Ġerusalem toħroġ il-
bqija, u l-meħlusin joħorġu mill-għolja ta'
Sijon: il-ħeġġa tal-Mulej ta' l-eżerċti
tagħmel dan.
33 Għalhekk hekk igħid il-Mulej għas-
sultan ta' l-Assirja: Ma jidħolx f'dil-belt,
u lanqas iwaddab ebda vleġġa hemm; u

lanqas jiġi quddiemha bit-tarki, u lanqas
italla' ħajt madwarha.
34 Mit-triq li ġie, jarġa' lura minnha, u
ma jidħolx f'dil-belt, igħid il-Mulej.
35 Għax jien niddefendi dil-belt biex
neħlisha, imħabba fija stess, u mħabba
fil-qaddej tiegħi, David.
36 Imbagħad l-anġlu tal-Mulej ħareġ,
u darab fil-kamp ta' l-Assirjani mija u
ħamsa u tmenin elf: xħin qamu kmieni
filgħodu, ara, huma lkoll kienu iġsma
mejta.
37 U Sennaħerib, sultan ta' l-Assirja,
telaq u raġa' lura, u qagħad Ninwe.
38 U ġara, xħin kien iqim fit-tempju ta'
Nisrok, alla tiegħu, illi Adrammelek u
Sarreser, uliedu, qatluh bis-sejf, u ħarbu
lejn l-art ta' l-Armenja: u Esarħaddon,
ibnu, saltan floku.

38 F'dawk il-jiem Ħeżekija marad
għall-mewt. U Isaija, il-profeta, bin
Amos, ġie għandu, u qallu: Hekk igħid il-
Mulej: Aħseb għal darek: għax int tmut,
u ma tgħix.
2 Imbagħad Ħeżeqija dawwar wiċċu
lejn il-ħajt, u talab lill-Mulej,
3 U qal: Ftakar issa, o Mulej, nitolbok,
kif imxejt quddiemek fis-sewwa, u b'qalb
sħiħa, u kif għamilt quddiemek dak li
jogħġob lilek! U Ħeżekija beka biki
kbir.
4 U mbagħad ġiet kelmet il-Mulej lil
Isaija, tgħid:
5 Mur, u għid lil Ħeżekija: Hekk igħid
il-Mulej, Alla ta' David missierek: Smajt
talbek, rajt dmugħek: ara, ser inżid
ħmistax-il sena ma' għomrok.
6 U neħles lilek u dil-belt minn id is-
sultan ta' l-Assirja: u niddefendi dil-belt.
7 U dan ikun sinjal għalik mill-Mulej,
li l-Mulej jagħmel dil-ħaġa li qal:
8 Ara, sa nraġġa' lura d-dell tat-taraġ,
li mxiet ix-xemx fit-taraġ ta' Aħaż, għaxar
tarġiet. U hekk ix-xemx reġgħet lura
għaxar tarġiet li kienet niżlet fit-taraġ.
9 Il-kitba ta' Ħeżekija, sultan ta' Ġuda,
meta kien marid, u fieq mill-marda tiegħu:
10 Jien għidt: Fl-aħjar tiegħi, ikolli
nidħol f'bieb saltnet l-imwiet: jien
imċaħħad mill-bqija ta' snini.
11 Jien għidt: Ma narax il-Mulej, iva,
il-Mulej, fl-art tal-ħajjin: ma narax aktar
il-bniedem ma' dawk li jgħammru fid-
dinja.
12 Għamarti maqlugħa, meħuda minni
bħal għarix ta' ragħaj: kebbibt ħajti bħal
ma jagħmel in-nissieġ: jaqtagħni min-
newl; min-nhar sal-lejl ittemmni.
13 Ittamajt sa filgħodu; iżda bħal ljun,
hekk kissirli għadmi kollu: minn filgħodu
sa filgħaxija inti ttemmni.
14 Bħal ħuttafa, jew bħal ajrun, hekk
inpespes: bħal ħamiema nokrob: għajnejja
għajjew iħarsu 'l fuq: o Mulej, jien
maħqur, idħol għalija.
15 X'naqbad ngħid? Għax hu kellimni,
u hu stess għamel dan: nibqa' miexi snini
kollha bl-umiltà fl-imrar ta' ruħi.
16 O Sidi, b'dawn il-ħwejjeġ igħixu
l-bnedmin, u f'dawn kollha hemm il-ħajja
ta' l-ispirtu tiegħi: fejjaqni, u żommni
ħaj!
17 Ara, kien għall-ġid tiegħi stess li
kelli ħafna mrar: iżda int, b'imħabba għal
ruħi, ħlistha mill-ħofra tat-taħsir, għax
tfajt ħtijieti kollha wara spallejk.
18 Għax saltnet l-imwiet ma tistax
troddlok ħajr, u lanqas tista' l-mewt
tfaħħrek; dawk li jinżlu fil-ħofra ma
jittamawx aktar fis-sewwa tiegħek.
19 Il-ħaj, il-ħaj hu li jroddlok ħajr, bħal
ma nagħmel jien il-lum: il-missier igħarraf
lil uliedu l-fedeltà tiegħek.
20 Il-Mulej lest biex isalvani! Għalhekk
ngħannu l-għana tiegħi fuq l-istrumenti
tal-kordi, il-jiem kollha ta' ħajjitna f'dar
il-Mulej.
21 Issa qal Isaija: Ħa jieħdu qabda
tin, u jogħrkuha mad-demla, u Ħeżekija
jfiq.
22 U Ħeżekija qal ukoll: Liema hu
s-sinjal li bih nagħraf li jien nitla' dar il-
Mulej?

39 F'dak iż-żmien Merodak-Baladan,
bin Baladan, sultan ta' Babel,
bagħat xi ittri u għotja lil Ħeżekija: għax
sama' li kien marid, u fieq.
2 U Ħeżekija feraħ bihom, u wriehom
id-dar tat-teżor tiegħu, il-fidda u d-deheb,
il-fwejjaħ, u ż-żejt prezzjuż, u l-armerija
tiegħu kollha, u kulma kien jinsab fl-
imħażen tiegħu: ma kien hemm xejn
f'daru, jew f'saltnatu kollha, li Ħeżekija
ma wrihulhomx.
3 Imbagħad ġie Isaija, il-profeta, għand
is-sultan Ħeżekija, u qallu: X'qalu dawn
l-irġiel? U minn fejn ġew? U Ħeżekija
qal: Ġew għandi minn pajjiż il-bogħod,
minn Babel.
4 Imbagħad qal Isaija: X'raw f'darek?
U wieġeb Ħeżekija: Kulma hemm f'dari
rawh: m'hemm xejn fost it-teżori tiegħi li
ma wrejtulhomx.
5 Imbagħad Isaija qal lil Ħeżekija:
Isma' l-kelma tal-Mulej ta' l-eżerċti:
6 Ara, il-jiem jiġu, li kulma hemm
f'darek, u kulma ħażnu missirijietek sa
llum, jinġarr f'Babel: Xejn ma jibqa',
igħid il-Mulej.
7 U mill-ulied li joħorġu minnek, li
għad tnissel, jittieħdu, u jkunu ewnuki fil-
palazz tas-sultan ta' Babel.
8 Imbagħad Ħeżekija qal lil Isaija:
Tajba kelmet il-Mulej li għidt. U qal ukoll:
Għax ikun hemm is-sliem, u s-sewwa fi
żmieni.

40 Farrġu, iva, farrġu, il-poplu tiegħi, ighid Alla tagħkom.

2 Kellmu bil-qalb lil Ġerusalem; u nidulha li żmien il-jasar tagħha għalaq, li nħafret ħżunitha: għax ħadet minn id il-Mulej darbtejn għal dnubietha kollha.

3 Leħen ta' wieħed iniedi fid-deżert: Hejju triq il-Mulej, wittu fid-deżert triq lil Alla tagħna!

4 Kull wied jitgħolla, u kull muntanja u kull għolja titbaxxa; l-art imħarbta titwitta, u l-art imħattba ssir wita.

5 U l-glorja t'Alla tidher, u kull ħaj jaraha; għax fomm il-Mulej tkellem.

6 Leħen ta' wieħed ighid: Għajjat! U qal: X'ngħajjat? Kull ħaj hu ħaxix, u ġmielu kollu bħan-nwar tar-raba'.

7 Il-ħaxix jinxef, in-nwar jidbiel: għax l-ispirtu tal-Mulej jonfoħ fuqu: tabilħaqq in-nies ħaxix.

8 Il-ħaxix jinxef, in-nwar jidbiel: iżda kelmet Alla tagħna tibqa' għal dejjem.

9 O Sijon, li ġġib bxara tajba, itla' fuq muntanja għolja; o Ġerusalem, li ġġib bxara tajba, għolli leħnek bis-saħħa; għollih, la tibżax; għid lill-bliet ta' Ġuda: Ara, Alla tiegħek!

10 Ara, Sidi, il-Mulej, ġej b'id qawwija, u driegħu jaħkem għalih: ara, ħlasu miegħu, u egħmilu quddiemu.

11 Bħal ragħaj jirgħa l-merħla tiegħu: il-ħrief jiġmagħhom fi driegħu, u jġorrhom fi ħdanu, u jmexxi qajl qajl lil dawk li jreddgħu.

12 Min kejjel l-ilmijiet f'keff idu, u qies is-smewwiet bix-xiber? Min ġabar it-trab ta' l-art ġo kejla, u wiżen bl-istasija l-muntanji, u l-għoljiet bil-miżien?

13 Min wiżen l-Ispirtu tal-Mulej, jew min kien il-kunsilier li għallmu xi ħaġa?

14 Mingħand min ħa parir, u min fiehmu, u għallmu triq il-ħaqq, u għallmu l-għerf, u għarrfu triq il-għaqal?

15 Ara, il-ġnus huma bħal qatra minn delu, u jingħaddu bħal traba tal-miżien: ara, hu jarfa' l-gżejjer bħal għabra.

16 U l-Libanu mhux biżżejjed għan-nar, u l-bhejjem tiegħu mhumiex biżżejjed għall-offerta maħruqa.

17 Il-ġnus kollha quddiemu qishom xejn; minnu jingħaddu anqas mix-xejn, u frugħa.

18 Lil min ixxebbhuh 'l Alla? jew liema xbieha tqabblu miegħu?

19 Il-ħaddiem idewweb idolu, u dak li jaħdem fid-deheb jiksih bid-deheb, u jgħammru bi ktajjen tal-fidda.

20 Wieħed li hu hekk fqir li m'għandu l-ebda offerta, jagħżel għuda li ma ssewwisx; ifittex raġel tas-sengħa biex jonqoxlu immaġini li ma titħarrikx.

21 Jaqaw ma tafux? Ma smajtux? Ma kienx imħabbar lilkom mill-bidu? Għadkom ma fhimtux minn tisjis l-art?

22 Hu li jgħammar fuq id-dawra ta' l-art, u dawk li jgħammru fiha huma bħal ġradijiet; hu li jmidd is-smewwiet bħal purtiera, u jifrixhom bħal tinda biex igħammar fihom:

23 Hu li jġib fix-xejn il-ħakkiema; u jagħmel lill-imħallfin ta' l-art m'huma xejn.

24 Iva, huma ma jitħawlux; iva, huma ma jinżergħux: iva, iz-zokk tagħhom ma jaqbadx egħruq fl-art: hu jonfoħ ukoll fuqhom, u jidbielu, u jġorrhom ir-riefnu bħal tiben.

25 Ma' min, mela, ixxebbhuni? Jew ma' min tqabbluni? qal il-Qaddis.

26 Erfgħu għajnejkom 'il fuq u araw. Min ħalaq dawn il-kwiekeb? Dak li joħroġ l-eżerċti tagħhom bil-għadd, u jsejħilhom kollha b'isimhom, u li bil-kobor tal-qawwa tiegħu, u bis-saħħa tas-setgħa tiegħu, ħadd minnhom ma jonqos.

27 Għax tgħid, o Ġakobb, u għax titkellem hekk, o Iżrael: Triqti moħbija mill-Mulej, u jeddi ma jafx bih Alla tiegħi?

28 Jaqaw ma tafx? Jaqaw ma smajtx, li Alla ta' dejjem, il-Mulej, il-Ħallieq ta' truf l-art, la jinkedd, u lanqas jegħja? Għerfu ma jitfissirx.

29 Jagħti s-saħħa lill-għajjien; u lil dawk li m'għandhomx saħħa jżidilhom il-qawwa.

30 Jinkeddu wkoll it-tfal u jegħjew, u jogħtru ż-żgħażagħ, u jaqgħu għalkollox,

31 Iżda dawk li jittamaw fil-Mulej iġeddu saħħithom; jittajru bil-ġwienaħ bħal ajkli; jiġru, u ma jegħjewx; jimxu, u ma jinkeddux.

41 Isktu quddiemi, o gżejjer! u ħallu l-popli jġeddu saħħithom; ħalluhom jersqu; imbagħad ħa jitkellmu: ħa nersqu flimkien għall-ħaqq!

2 Min qajjem wieħed mil-lvant, u sejjaħlu fis-sewwa wara riġlu? Hu taħ il-ġnus quddiemu, u għamlu jaħkem fuq is-slaten; hu tahomlu bħal trab għal sejfu, u bħal tiben jittajjar għall-qaws tiegħu.

3 Hu jiġri warajhom, u jgħaddi bis-sliem minn triq li fiha b'riġlejh qatt ma daħal.

4 Min ħadem u għamel dan, u sejjaħ il-ġenerazzjonijiet għall-ħajja mill-bidu? Jien, il-Mulej, l-ewwel, u ma' ta' l-aħħar. Jien hu.

5 Il-gżejjer raw dan, u beżgħu; truf l-art triegħdu, resqu, u ġew.

6 Kull wieħed igħin lil għajru; kull wieħed igħid lil ħuh: Agħmel il-ħila!

7 U l-mastrudaxxa jagħmel il-ħila lill-ħaddiem tad-deheb, u min jillixxa bil-martell igħid lil min iħabbat fuq l-inkwina: Lest għat-tagħqid: u jwaħħlu bl-imsiemer, biex ma jitħarrikx.

8 Imma int, Iżrael, int il-qaddej tiegħi,

Ġakobb li jien għażiltek, nisel Abraham
ħabibi.
9 Int li ħadtek minn truf l-art, u
sejjaħtlek minn naħat bgħida tagħha, u
għidtlek: Int il-qaddej tiegħi; ħtartek, u
ma rmejtikx.
10 La tibżax; għax miegħek jien: la
tħarisx imwerwer madwarek; għax jien
Alla tiegħek: insaħħek; iva, ngħinek; iva,
inwieżnek b'leminti tal-ħaqq tiegħi.
11 Dawk kollha li huma mgħaddbin
għalik jisthu u jiregħxu: ikunu qishom
xejn; u dawk li jeħduha miegħek jintilfu.
12 Tfittixhom, u ma ssibhomx, imqar
dawk li ġġieldu miegħek: dawk li jitqabdu
miegħek isiru qishom xejn, bħal ħaġa li
ma tiswa għal xejn.
13 Għax jien il-Mulej, Alla tiegħek,
inżommlok lemintek, u ngħidlek: La
tibżax; jien ngħinek.
14 La tibżax, int, duda Ġakobb, u
intom irġiel ta' Iżrael; jien ngħinek, igħid
il-Mulej, u l-feddej tiegħek hu l-Qaddis ta'
Iżrael.
15 Ara, jien nagħmlek romblu tad-dris
ġdid jaqta' u kollu snien: int tidres il-
muntanji, u tisħaqhom, u tagħmel il-
għoljiet bħat-tiben.
16 Idderrihom, u r-riħ iġorrhom, u r-
riefnu jxerridhom, u int tifraħ fil-Mulej, u
tiftaħar fil-Qaddis ta' Iżrael.
17 Meta l-foqra u l-imsejknin ifittxu
l-ilma, u mhemmx, u lsienhom jinxef bil-
għatx, jien, il-Mulej, nismagħhom, jien,
Alla ta' Iżrael, ma nitlaqhomx.
18 Niftaħ xmajjar fuq għoljiet għerija,
u egħjun f'nofs il-widien: nagħmel id-
deżert għadira ilma, u l-art niexfa nixxi-
għat ta' ilma.
19 Fid-deżert inħawwel iċ-ċedru, il-
gazzi, ir-riħan, u s-siġar taż-żebbuġ; u
nqiegħed fix-xagħri ċ-ċipress, l-ulmu u
l-bux flimkien:
20 Biex jaraw, u jagħrfu, u jaħsbu, u
jifhmu flimkien, li id il-Mulej għamlet
dan, u l-Qaddis ta' Iżrael ħalqu.
21 Ressqu l-kawża tagħkom, igħid il-
Mulej; ġibu r-raġunijiet sodi tagħkom,
igħid is-Sultan ta' Ġakobb.
22 Ħa jġibuhom, u jgħarrfuna dak li
għandu jiġri: ħa jgħarrfuna x'kien l-
imgħoddi, x'inhu, biex naħsbu fuqu, u
nkunu nafu kif sa jseħħ; jew iħabbrulna
dak li ġej.
23 Għidulna x'sa jiġri wara, biex
nagħrfu li intom allat: iva, agħmlu l-ġid,
jew agħmlu d-deni, biex nistagħġbu, u
narawh flimkien.
24 Ara, intom m'intom xejn, u xogħol-
kom mhu xejn: mistkerrah hu min
jagħżilkom.
25 Qajjimt wieħed mit-tramuntana, u
ġie: wieħed il minn tlugħ ix-xemx isejjaħ
ismi: u jiġi fuq il-ħakkiema qisu fuq it-
tajn, u bħall-fuħħari li jirfes it-tafal.
26 Min qal mill-bidu, biex inkunu
nafu? Jew minn żmien ilu biex ngħidu:
Sewwa? Iva, ma kien hemm ħadd li qalu;
iva, ma kien hemm ħadd li ħabbru; iva,
ma kien hemm ħadd li sama' kliemkom.
27 L-ewwel jien li għidt lil Sijon: Ara,
hawn huma! U lil Ġerusalem nagħtiha
wieħed li jġib bxara tajba.
28 Iżda meta nħares, mhemm ħadd;
fosthom mhemm ħadd min jagħti parir, u
li, jekk nistaqsih, iwieġeb kelma.
29 Ara, kollhom frugħa; xogħolhom
mhu xejn: ix-xbihat imdewbin tagħhom
huma riħ, u ma jiswew għal xejn.

42 Ara l-qaddej tiegħi, li jien inwieżnu;
il-maħtur tiegħi, li fih ruħi titgħax-
xaq; qegħidt l-ispirtu tiegħi fuqu: hu
jxandar il-ħaqq lill-Ġentili.
2 Ma jgħajjatx, u lanqas iħambaq, u
lanqas igħolli leħnu biex jinstama' fit-
triq.
3 Qasba mġelġla ma jiksirhiex, u ftila
ddaħħan ma jitfihiex: hu jxandar il-ħaqq
bis-sewwa.
4 La jinfena u lanqas jitfarrak, sakemm
iqiegħed il-ħaqq fuq l-art: u l-gżejjer
jistennew il-liġi tiegħu.
5 Hekk igħid Alla, il-Mulej, hu li ħalaq
is-smewwiet, u firixhom; hu li medd l-art,
u dak li joħroġ minnha; hu li jagħti n-nifs
lill-poplu ta' fuqha, u spirtu lil min jimxi
fuqha:
6 Jien, il-Mulej, sejjaħtlek skond il-
ħaqq, naqbdek ukoll minn idek, u nħarsek,
u nagħmlek bħala rabta mal-poplu, u
bħala dawl tal-Ġentili.
7 Biex tiftaħ il-għajnejn għomja, biex
toħroġ lill-ilsiera mill-ħabs, u lil dawk li
qegħdin fid-dlam minn dar l-egħluq.
8 Jien il-Mulej: dak hu ismi; u l-glorja
tiegħi ma nagħtihiex lil wieħed ieħor,
lanqas tifħiri lill-immaġnijiet skolpiti.
9 Ara, l-ewwel ħwejjeġ seħħu, u
ħwejjeġ ġodda jien issa nħabbar: qabel ma
jinbtu, ngħarrafhomlkom.
10 Għannu lill-Mulej għanja ġdida, u
t-tifħir tiegħu minn tarf l-art, intom li
tbaħħru, u kulma fih il-baħar; il-gżejjer, u
dawk li jgħammru fihom.
11 Ħa jgħollu leħinhom id-deżert u
blietu, u l-irħula li fihom jgħammar
Kedar! ħa jgħannu dawk li jgħammru
f'Sela, ħa jgħajtu bil-ferħ mill-quċċata
tal-muntanji!
12 Ħa jroddu glorja lill-Mulej, u
jxandru tifħiru fil-gżejjer!
13 Il-Mulej joħroġ bħal eroj, iqajjem
il-ħeġġa tiegħu bħal gwerrier: igħolli
leħnu, iva, igħajjat bis-saħħa, jegħleb lill-
egħdewwa tiegħu.
14 Għal żmien twil bqajt ħiemed; skitt,
u trażżant: issa ngħajjat bħal mara fil-ħlas;
nilheġ u nonfoħ f'daqqa.

15 Nagħmel ħerba muntanji u għoljiet,
u nnixxef il-ħdura kollha tagħhom; u
nagħmel ix-xmajjar art niexfa, u l-
agħdajjar innixxifhom.
16 U nġib il-għomja minn triq li ma
jafuhiex; ngħaddihom minn mogħdijiet li
ma jafuhomx: nibdel id-dlam f'dawl
quddiemhom, u t-toroq imgħawġin
nagħmilhom dritti. Dawn il-ħwejjeġ
nagħmilhom, u ma nitlaqhomx.
17 Jerġgħu lura, miksijin bil-mistħija,
dawk li jafdaw f'immaġnijiet skolpiti, u
jgħidu lill-idoli skolpiti: Intom allatna.
18 Isimgħu, torox; ħarsu, għomja, biex
taraw!
19 Min hu agħama, ħlief il-qaddej
tiegħi? jew trux, daqs il-messaġġier tiegħi
li jien bgħatt? Min hu agħma daqs dak li
hu ħabibi, u agħma bħall-qaddej tal-
Mulej?
20 Rajt ħafna ħwejjeġ, iżda ma
ddaħħalhomx f'moħħok; widnejk kienu
miftuħin, iżda ħadd ma jisma'.
21 Il-Mulej għoġbu ħafna, minħabba
s-sewwa tiegħu, li jkabbar il-liġi, u
jagħmilha ta' ġieh.
22 Iżda dan poplu misruq u mnażża';
kollha maqbudin fil-ħofor, u moħbijin
fil-ħabsijiet: saru qishom priża, u ħadd
ma jeħlishom; imneżżgħin, u ħadd ma
jgħid: Rodd!
23 Min fostkom jagħti widen għal dan?
min għandu moħħu f'dan u jisma' għal li
ġej?
24 Min ta lil Ġakobb biex ineżżgħuh, u
lil Iżrael lill-ħallelin? Mhux il-Mulej, li
dnibna kontra tiegħu? għax ma ridux
jimxu fi triqatu, u lanqas smajna mil-liġi
tiegħu.
25 U għalhekk sawwab fuqu s-saħna
ta' għadbu, u l-ħruxija tal-ġwerra: u l-
ġwerra dawritu fil-fjammi tagħha, iżda hu
ma fehemx; u ħarqitu, iżda ma daħħalx
f'moħħu.

43 U issa, hekk igħid il-Mulej, dak li
ħalqek, o Ġakobb, u dak li sawrek,
o Iżrael. La tibżax, għax jien fdejtek,
sejjaħtlek b'ismek; inti tiegħi.
2 Meta tgħaddi mill-ilmijiet, jien inkun
miegħek; u fix-xmajjar, ma jgħarrqukx:
meta tgħaddi min-nar, ma tinħaraqx;
lanqas il-fjamma ma taħarqek.
3 Għax jien il-Mulej, Alla tiegħek, il-
Qaddis ta' Iżrael, is-Salvatur tiegħek: tajt
l-Eġittu b'fidwa tiegħek, l-Etjopja u 'l
Seba għalik.
4 Għax int għażiż f'għajnejja, u
mweġġeħ, u jien inħobbok; għalhekk jien
nagħti irġiel flokok, u popli minn flok
ħajtek.
5 La tibżax: għax miegħek jien: inġib
lil nislek mil-lvant, u mill-punent
nġimgħek.
6 Ngħid lit-tramuntana: Agħti: u lin-
nofsinhar: La żżommx: ġib lil uliedi mill-
bogħod, u lill-bniet tiegħi minn truf l-art;
7 U lil kull wieħed li jissemma b'ismi:
għax jien ħlaqtu għall-glorja tiegħi; jien
sawwartu, iva, jien għamiltu.
8 Ġib in-nies għomja, għalkemm
għandhom għajnejn; u t-torox, għalkemm
għandhom widnejn.
9 Ħa jinġemgħu l-ġnus kollha f'daqqa,
u ħa jinġabru l-popli; min fosthom jista'
jħabbar dan, u jsemmgħuna taħbir ta'
żmien ilu? Ħa jġibu x-xhieda tagħhom,
biex ikunu iġġustifikati: jew ħa jisimgħu, u
jgħidu: Sewwa.
10 Intom ix-xhieda tiegħi, igħid il-
Mulej, u l-qaddej tiegħi li jiena ħtart: biex
tagħrfu u temmnuni, u tifhmu li jien hu:
qabli l-ebda Alla ma ssawwar, u lanqas
ħadd ma jkun hemm warajja.
11 Jien, iva jien, jien il-Mulej; u għajri
m'hemmx salvatur.
12 Jien ħabbart, u salvajt, u għarraft,
meta ma kienx hemm alla barrani fost-
kom: għalhekk intom ix-xhieda tiegħi,
igħid il-Mulej, li jien Alla.
13 Iva, qabel ma kien il-jum, jien hu;
u min idi ħadd ma jeħles; nagħmel, u min
jista' jraġġa' lura l-egħmil tiegħi?
14 Hekk igħid il-Mulej, il-Ħellies
tagħkom, il-Qaddis ta' Iżrael: minħabba
fikom jien nibgħat il-għadu kontra Babel,
u nniżżilhom kollha bħala maħrubin,
imqar il-Kaldin, fuq il-ġfien tal-ferħ
tagħhom.
15 Jien il-Mulej, il-Qaddis tagħkom, il-
Ħallieq ta' Iżrael, is-Sultan tagħkom.
16 Hekk igħid il-Mulej, li jagħmel triq
fil-baħar, u mogħdija fl-ilmijiet qawwija;
17 Li joħroġ il-mirkeb u ż-żiemel,
eżerċtu ta' gwerrieri qalbenin; jixteħtu
kollha f'daqqa ma' l-art, u ma jqumux:
intfew, inħlew bħal ftila.
18 La tiftakrux il-ġrajjiet imgħoddija, u
ġrajjiet qodma la taħsbux fihom.
19 Ara, jien qiegħed nagħmel ħaġa
ġdida; issa ser tinbet; ma tintebħux biha?
Jien nagħmel ukoll triq fid-deżert, u
xmajjar fid-deżert.
20 Il-bhima tar-raba' tweġġahni, ix-
xakalli u n-ngħam: għax jien nagħti
ilmijiet fix-xagħri, u xmajjar fid-deżert,
biex nisqi lill-poplu tiegħi, il-maħtur
tiegħi.
21 Dal-poplu jien sawwart għalija; hu
jxandar tifħiri.
22 Iżda int lili ma sejjaħtlix, o Ġakobb;
anzi għajjejt bija, o Iżrael.
23 Int ma ġibtlix in-ngħaġ ta' l-offerti
maħruqin tiegħek; u lanqas weġġaħtni bis-
sagrifiċċji tiegħek. Jien ma qgħadtx
ngħabbik b'offerti, u lanqas għajjejtek
bl-inċens.
24 Bil-flus ma xtrajtli l-ebda qasba
tal-fwieħa, u lanqas xabbajtni b'xaħam

is-sagrifiċċji tiegħek: iżda għabbejtni bi dnubietek, għajjejtni bi ħtijietek.

25 Jien, iva jien, li nħassar ħtijietek minħabba fija, u ma niftakarx dnubietek.

26 Fakkarni: ħa nitlewmu flimkien: għid il-kawża tiegħek, biex tkun iġġustifikat!

27 L-ewwel missier tiegħek dineb, u l-kelliema tiegħek ixxewxu għalija.

28 Għalhekk jien kasbart il-kbarat tas-santwarju, u rħejt lil Ġakobb għas-saħta, u 'l Iżrael għat-tagħjir.

**44** Iżda issa isma', o Ġakobb, qaddej tiegħi; u Iżrael, li jien ħtartu!

2 Hekk igħid il-Mulej li għamlek, u li sawrek mill-ġuf, u li jgħinek: La tibżax, o Ġakobb, qaddej tiegħi; u int, Ġesurun, li jien ħtart.

3 Għax jien insawwab l-ilma fuq min hu għatxan, u gliegel fuq l-art niexfa: insawwab l-ispirtu tiegħi fuq nislek, u l-barka tiegħi fuq id-dixxendenti tiegħek:

4 U jarmu bħal ħaxix fost l-ilma, bħas-safsaf ħdejn nixxigħat ta' ilma.

5 Wieħed igħid: Jien tal-Mulej; u ieħor jissemma b'isem Ġakobb; u ieħor jikteb fuq idu: Tal-Mulej, u jitlaqqam b'isem Iżrael.

6 Hekk igħid il-Mulej, is-Sultan ta' Iżrael, u l-feddej tiegħu, il-Mulej ta' l-eżerċti: Jien l-ewwel, u jien l-aħħar; u m'hemmx Alla ieħor għajri.

7 U min, bħali, jista' jgħid dak li sa jiġri mindu waqqaft dal-poplu antik? Ħa jgħarrafħuli, u jipprovahuli! Ħa jgħidu sa jiġri, u dak li għandu jiġri!

8 La tibżgħux, u la taqtgħux qalbkom! Ma għarraftikx u ma ħabbartux żmien ilu? Intom ix-xhud tiegħi! Hemm Alla ieħor għajri? Iva, m'hemmx Alla ieħor; ma nafx oħra.

9 Dawk kollha li jagħmlu immaġnijiet skolpiti, huma kollha frugħa; u l-ħwejjeġ egħżież tagħhom ma jiswew xejn; ix-xhud tagħhom la jaraw, u lanqas jafu; biex jistħu.

10 Min sawwar alla, jew dewweb immaġni, li ma tiswa għal xejn?

11 Ara, sħabu kollha għandhom jistħu, għax il-ħaddiema mhumiex ħlief bnedmin: ħa jinġemgħu kollha, ħa jiġu quddiem, ħa jitriegħdu, ħa jistħu kollha flimkien.

12 Il-ħaddied jagħmel mannara, jaħdimha fil-ġamar, u jsawwarha bl-imrietel, u jaħdimha bil-qawwa ta' driegħu: jieħdu l-ġuħ, tonqsu s-saħħa: ma jixrobx ilma, iħossu mifni.

13 Il-mastrudaxxa jiġbed il-ħajt; iħożżu b'lapes, jaħdmu biċ-ċwani, ikejlu bil-kumpass, u jagħmlu bħal xbieha ta' bniedem, forma sabiħa ta' raġel, biex igħammar f'dar.

14 Jaqta' s-siġar taċ-ċedru, u jieħu r-ruvlu u l-balluta, li jħallihom jikbru għalih qalb is-siġar tal-masġar: iħawwel is-snuber, u x-xita tkabbru.

15 Imbagħad isir għall-bniedem ħatab biex jinħaraq: għax jieħu minnu biex jisħon; iva, iqabbdu, u jaħmi l-ħobż fuqu; iva, jagħmel alla, u jqimu; jagħmel immaġni skolpita, u jaqa' quddiemha.

16 Nofsu jaħarqu fin-nar; bin-nofs l-ieħor jixwi l-laħam, jixwi l-ħobż, u jixba': iva, jissaħħan, u jgħid: Aħħ! sħant, rajt in-nar!

17 Il-bqija tiegħu jagħmlu alla, l-idolu tiegħu: imil quddiemu, u jqimu, u jitolbu, u jgħid: Eħlisni; għax int alla tiegħi.

18 Huma ma jafux, u lanqas jifhmu: għax għalqilhom għajnejhom, biex ma jarawx; u qalbhom, biex ma jifhmux.

19 U ħadd ma jdaħħal f'moħħu, u lanqas hemm tagħrif u dehen biex igħid: Ħraqt nofsu fin-nar; iva, ħmejt ukoll il-ħobż fuq il-ġamar tiegħu; xwejt il-laħam, u kiltu: u l-fdal tiegħu nagħmlu ħaġa mistkerrha? Immil jien quddiem zokk ta' siġra?

20 Bniedem bħal dan jirgħa r-rmied; qalb mogħwija tilfitlu t-triq, hekk li ma jistax jeħles lilu n-nifsu, u lanqas igħid: Mhix gidba li hemm f'leminti?

21 Ftakar f'dawn, o Ġakobb u Iżrael; għax int il-qaddej tiegħi; jien sawwartek; int il-qaddej tiegħi: o Iżrael, ma ninsiekx.

22 Jien ħassart, bħal sħaba sewda, ħtijietek, u, bħal ċpar, dnubietek: arġa' lejja, għax jien fdejtek.

23 Għannu, ja smewwiet, għax il-Mulej għamlu: għajtu, ja għammieq ta' l-art: infexxu għannu, ja muntanji, ja masġar, u kull siġra li hemm fih: għax il-Mulej feda l-Ġakobb, u igglorifika lilu nnifsu f'Iżrael.

24 Hekk qal il-Mulej, il-feddej tiegħek, u dak li sawrek mill-ġuf: Jien il-Mulej li għamilt kollox; li meddejt is-smewwiet waħdi; li frixt l-art minni nnifsi;

25 Li nxejjen egħliem il-giddibin, u noħroġ ta' boloh lill-għarrafin; li nraġġa' l-għorrief lura, u għerfhom nagħmlu bluha;

26 Li nwettaq kelmet il-qaddej tiegħi, u nagħmel li sseħħ il-fehma tal-messaġġiera tiegħi, li ngħid lil Ġerusalem: Titgħammar! u lill-bliet ta' Ġuda: Tinbnew! u narġa' nqajjem il-ħerba tagħhom.

27 Li ngħid lil qiegħ il-baħar: Inxef! U jien innixxef ix-xmajjar tiegħu:

28 Li ngħid lil Ċiru: Hu r-ragħaj tiegħi, u hu jagħmel kulma rrid: u ngħid lil Ġerusalem: Int tarġa' tinbena! U lit-tempju: Jitqiegħdu s-sisien tiegħek!

**45** Hekk igħid il-Mulej lill-midluk tiegħu, lil Ċiru, li nżommu minn idu

l-leminija, biex inrażżan il-ġnus quddiemu;
u nħoll ġenbejn is-slaten, biex niftaħ il-
bwieb quddiemu; u l-bibien ma jibqgħux
imsakkrin.
2 Nimxi quddiemek, u nwitti l-għoljiet;
il-bwieb tal-bronż inkisser, u nqatta' l-
istaneg tal-ħadid.
3 U nagħtik it-teżori moħbijin fid-dlam,
u r-rikkezzi moħbijin f'postijiet sigrieti,
biex tagħraf li jien, il-Mulej, li nsejjaħlek
b'ismek, Alla ta' Iżrael.
4 Imħabba f'Ġakobb, u f'Iżrael, il-
maħtur tiegħi, sejjaħtlek b'ismek: laqqamt-
ek għalkemm ma kontx tafni.
5 Jien il-Mulej, u m'hemmx ieħor,
m'hemmx Alla ieħor għajri: jien ħażżimt-
ek, għalkemm ma kontx tafni:
6 Biex jagħrfu minn tlugħ ix-xemx, u
mill-punent, li m'hemmx ieħor għajri. Jien
il-Mulej, u m'hemmx ieħor.
7 Jien insawwar id-dawl, u naħlaq
id-dlam: jien nagħmel il-ġid, u naħlaq id-
deni: jien il-Mulej li nagħmel dawn
il-ħwejjeġ kollha.
8 Qattru, ja smewwiet, mill-għoli, u ħa
jraxxax is-sħab il-ħaqq: ħa tinfetaħ l-art,
biex tinbet is-salvazzjoni, u ħa jarmi l-ħaqq
ukoll; jien il-Mulej ħlaqtu.
9 Ħażin għal min jiġġieled mal-Ħallieq
tiegħu! Xaqqufa tiġġieled ma' min
għamilha mit-tajn! Jaqaw it-tafal igħid lil
min sawru: X'int tagħmel? jew igħid ix-
xogħol tiegħek: Int bla jdejn?
10 Ħażin għal min igħid lil missieru:
Għax tnissel? jew lill-mara: Għax
tiled?
11 Hekk igħid il-Mulej, il-Qaddis ta'
Iżrael, u l-Ħallieq tiegħu: Staqsuni fuq
dak li ġej għal uliedi, u fuq xogħol idejja
ordnawli.
12 Jien għamilt l-art, u ħlaqt il-bniedem
fuqha: jiena, iva, idejja, eddew is-smew-
wiet, u nikkmanda l-eżerċti tagħhom
kollha.
13 Jien qajjimt lil Ċiru, fil-ħaqq tiegħi,
u nwitti t-toroq tiegħu kollha: hu jibni
belti, u jerħi l-eżiljati tiegħi, mhux għall-
flus u lanqas għall-għotjiet, igħid il-Mulej
ta' l-eżerċti.
14 Hekk igħid il-Mulej: Ix-xogħol ta'
l-Eġittu, u l-qliegħ ta' l-Etjopja, u tas-
Sabijin, irġiel twal, igħaddu għandek, u
jkunu tiegħek: jiġu warajk; bil-ktajjen
igħaddu, u jmilu quddiemek, u lilek
jitolbu, u jgħidu: Tabilħaqq li hemm Alla
fik; u m'hemmx Alla għajrek.
15 Tassew, int Alla li taħbi lilek
innifsek, o Alla ta' Iżrael, is-Salvatur.
16 Jaqgħu fil-għajb, iva, jistħu, kollha
kemm huma: imorru flimkien imriegħxa
dawk li jaħdmu l-idoli.
17 Iżda Iżrael ikun salvat mill-Mulej
b'salvazzjoni għal dejjem: intom la tistħu
u la titriegxħu qatt u qatt.
18 Għax hekk igħid il-Mulej li ħalaq
is-smewwiet; hu Alla, li sawwar l-art u
għamilha; wettaqha, mhux biex tibqa'
deżert, iżda sawwarha biex tkun
imgħammra: jien il-Mulej, u mhemmx
ieħor għajri.
19 Ma tkellimtx bil-moħbi, f'post
mudlam ta' l-art: ma għidtx lil nisel
Ġakobb: Tfittxuni għal xejn! Jien il-Mulej
nitkellem is-sewwa, ngħarraf dak li hu
rett!
20 Inġemgħu, u ejjew; ersqu lkoll,
intom li ħrabtu mill-ġnus: ma għandhomx
tagħlim dawk li jerfgħu l-idolu tagħhom
tal-għuda, u talbu 'l alla li ma jistax
igħin.
21 Għidu, u ressqu l-kas tagħkom; iva,
ħa jiftiehmu wkoll flimkien! Min ħabbar
dan mill-qedem? Min għarrfu dan żmien
ilu? Mhux jien, il-Mulej? U m'hemmx
Alla ieħor għajri; Alla ġust u Salvatur;
ħadd m'hemm għajri.
22 Duru lejja, u tkunu salvati, truf
kollha ta' l-art: għax jien Alla, u m'hemmx
ieħor għajri.
23 Ħlift bija nnifsi; kelma tal-ħaqq
ħarġet minn fommi, u ma tarġax lura:
Kull irkobba tiltewa lejja, u bija kull ilsien
jaħlef.
24 Fil-Mulej waħdu, igħidu fuqi, hemm
il-ħaqq u l-qawwa; lejh jersqu l-bnedmin,
u dawk kollha li tmasħnu miegħu
jitriegħxu.
25 Fil-Mulej ikun iġġustifikat u igglori-
fikat in-nisel kollu ta' Iżrael.

46 Bel iltewa, u Nebo tgħawweġ; l-
idoli tagħhom huma fuq id-dbejjeb
u l-bhejjem tat-tagħbija: dak li terfgħu sar
tqil; huma tagħbija għall-bhima għajjiena.
2 Tgħawġu, iltwew flimkien; ma
jifilħux iżommu t-tagħbija, iżda huma
nfushom imorru fil-jasar.
3 Isimgħuni, o dar Ġakobb, u l-bqija
kollha ta' dar Iżrael, intom li kontu
mqandlin minni mill-jum tat-twelid, u
merfugħin sa mill-ġuf.
4 Sax-xjuħija tagħkom, jiena dejjem
hu, u sa ma jibjad xagħarkom nibqa'
nġorrkom: jien għamilt, u jien narfa'; iva,
jien inġorr, u jien neħliskom.
5 Ma' min ixxebbhuni, u ddaqsuni, u
tqabbluni, biex inkunu bħal xulxin?
6 Dawk li jberbqu d-deheb mill-but, u
jiżnu l-fidda fil-miżien, u jikru ħaddiem
tad-deheb biex jagħmel alla: imilu
quddiemu, iva, u jqimu!
7 Jerfgħuh fuq spallejhom, iġorruh, u
jqegħduh f'postu; u joqgħod, u ma
jitħarrikx minn postu: iva, wieħed
igħajjat lejh, iżda ma jwiġbux, u lanqas
jeħilsu mit-taħbit tiegħu.
8 Ftakru dan, u kunu rġiel: daħħluh
f'moħħkom, intom li tiksru l-liġi.
9 Ftakru fil-ħwejjeġ ta' żmien ilu: għax

ijien Alla, u mhemmx ieħor għajri, jien
Alla, u mhemmx ieħor bħali,
10 Ngħarraf it-tmiem mill-bidu: u minn
żmien il-qedem ħwejjeġ li ma sarux: u
ngħid: Fehmti tibqa', u nagħmel dak kollu
li jogħġobni:
11 Insejjaħ mil-lvant għasfur tal-priża,
ir-raġel li jagħmel ħsiebi minn art bgħida:
iva, tkellimt, u nġiegħlu jseħħ; daħħaltu
f'moħħi, u nagħmlu wkoll.
12 Isimgħuni, intom ta' qalbkom iebsa,
li intom imbegħdin mill-ħaqq:
13 Inqarrab il-ħaqq tiegħi; mhux bgħid,
u s-salvazzjoni tiegħi ma tiddawwarx:
nagħti s-salvazzjoni f'Sijon, u l-glorja
tiegħi fuq Iżrael.

47 Inżel, oqgħod fit-trab, o xebba, bint
Babel, oqgħod fl-art, bla tron, o
bint il-Kaldin: għax int ma jsejħulikx
aktar l-imfissda, u d-delikata.
2 Aqbad il-mitħna, u idħan id-dqiq:
neħħi l-velu tiegħek, inża d-dublett,
ikxef saqajk: aqsam ix-xmajjar!
3 Il-għera tiegħek tinkixef; iva, u jidher
għajbek: jien nitħallas, u ma neħlisha lil
ħadd.
4 Il-feddej tagħna għandu ismu, il-
Mulej ta' l-eżerċti, il-Qaddis ta' Iżrael.
5 Oqgħod siekta, u idħol fid-dlam, o
bint il-Kaldin; għax ma jsejħulikx iżjed:
Is-sultana tas-saltniet.
6 Kont imgħaddab għall-poplu tiegħi,
niġġist il-wirt tiegħi, u rħejthom f'idejk:
int ma ħennejtx għalihom; fuq ix-xiħ int
taqqalt bis-sħiħ il-madmad tiegħek.
7 U inti għidt: Inkun sultana għal
dejjem! U għalhekk ma daħħaltx dawn
il-ħwejjeġ f'moħħok, jew ftakart fit-tmiem
ta' dan kollu.
8 Għalhekk isma' dan issa, int li
mogħtija għall-pjaċiri, li tgħammar bla
ħsieb, u li tgħid f'qalbek: Jien, u ħadd
ħliefi! Ma noqgħod qatt armla, u lanqas
qatt ma nkun bla wlied:
9 Imma dawn iż-żewġ ħwejjeġ jiġu
fuqek f'daqqa, f'jum wieħed, it-telf ta'
l-ulied, u li tkun armla: jiġu fuqek
it-tnejn flimkien, minkejja l-kotra tas-
sħarijiet tiegħek, u l-qawwa kbira tal-
magħmul tiegħek.
10 Għax int fdajt fil-ħażen tiegħek u
għidt: Ħadd ma jarani. Għerfek u l-ħila
ta' moħħok ħassruk; u għidt f'qalbek:
Jien, u ħadd ħliefi.
11 Għalhekk tiġi fuqek il-ħsara; u ma
tkunx taf minn fejn hi ġejja; u jaqa' fuqek
il-għali, u ma tkunx tista' teħles minnu: u
taqa' fuqek f'daqqa rovina, li int ma tkunx
taf biha.
12 Ieqaf, mela, bil-magħmul tiegħek,
u bil-kotra tas-sħarijiet tiegħek, li fihom
tħabatt sa minn żgħożitek; għandu mnejn
ikunlek ta' fejda, għandu mnejn tbażża'.

13 Int għajjiena bil-kotra tal-konsultaz-
jonijiet tiegħek. Ħa jqumu l-astroloġi, u
dawk li jħabbru bil-kwiekeb, u dawk li
bil-qamar igħidu x'sa jiġri, u jsalvawk
minn dak li ġej għalik!
14 Ara, isiru bħat-tiben; in-nar jaħraq-
hom; ma jeħilsux lilhom infushom mill-
qawwa tal-fjamma: ma jkunx hemm
ġamar biex tissaħħan, u lanqas nar biex
toqgħod quddiemu.
15 Hekk ikunulek dawk li magħhom
tħabatt, dawk li inneguzjaw miegħek sa
minn żgħożitek imorru kull wieħed minn-
hom jiġġerra fi triqtu; ħadd ma jkun
hemm min isalvak.

48 Isimgħu dan, o dar ta' Ġakobb, li
tissemmew bl-isem ta' Iżrael, u li
ħriġtu mill-ilmijiet ta' Ġuda, li taħilfu bl-
isem tal-Mulej, u tfaħħru l-isem ta' Alla
ta' Iżrael, iżda mhux fis-sewwa, u lanqas
fil-ħaqq.
2 Għax huma jissemmew mill-belt
imqaddsa, u jistrieħu fuq Alla ta' Iżrael:
Il-Mulej ta' l-eżerċti jismu.
3 Jien għarraft it-taħbir ta' l-ewwel
żmien mill-bidu; ħarġu minn fommi, u
għarrafthom; għamilthom minnufih, u
seħħu.
4 Billi kont naf li int rasek iebsa, u
għonqok għerq tal-ħadid, u ġbinek tal-
bronż,
5 Għalhekk jien ħabbarthomlok minn
żmien ilu; qabel ma ġara għarrafthulek,
biex ma tgħidx: L-idolu tiegħi għamilhom
u ordnathom l-immaġini tiegħi skolpita, u
l-immaġini mdewba tiegħi.
6 Int dan smajtu; tara dan kollu, u inti
ma tridx tgħarrfu? Nurik minn issa
ħwejjeġ ġodda, ħwejjeġ moħbija, li int ma
tafhomx.
7 Issa nħalqu, u mhux mill-bidu; u
qabel illum int ma smajtx bihom; biex
ma tgħidx: Ara, kont nafhom.
8 Iva, int ma smajtx; iva, int lanqas
kont taf; iva, lanqas ftaħt widnejk minn
qabel: għax jien naf li int kont timxi bil-
qerq, u sa mill-ġuf kienu jsejħulek
xewwiexi.
9 Imħabba f'ismi ndum ma nagħdab,
u mħabba f'tifħiri nitrażżan għalik, biex
ma naqtgħikx barra.
10 Ara, jien irfinejtek, iżda mhux bħal
fidda; ġarrabtek fil-forn tal-hemm.
11 Imħabba fija, imħabba fija
nagħmel dan: għax kif jista' ismi jkun
imkasbar? Il-glorja tiegħi ma nagħtihiex
lil ħadd ieħor.
12 Ismagħni, o Ġakobb, u int, Iżrael, li
jien sejjaħt: Jiena hu; jiena hu l-ewwel; u
jiena wkoll l-aħħar.
13 Iva, idi wkoll għamlet is-sisien ta'
l-art, u leminti firxet is-smewwiet: meta
nsejħilhom jien, jiġu flimkien.

14 Inġemgħu kollkom, u jsimgħu! Min
fosthom għarraf dan? Il-Mulej iħobbu:
hu jagħmel r-rieda tiegħu fuq Babel, u
driegħu jkun fuq il-Kaldin.
15 Jien, iva jien, tkellimt; iva, sejjaħtlu;
ġibtu, u jkollu r-riżq fi triqtu.
16 Ersqu lejja, isimgħu dan; ma
tkellimtx bil-moħbi mill-bidu; meta seħħ
dan, hemm kont jien: u issa, Sidi, il-Mulej,
u l-Ispirtu tiegħu, bagħatni.
17 Hekk igħid il-Mulej, il-Feddej
tiegħek, il-Qaddis ta' Iżrael: Jien il-Mulej,
Alla tiegħek, li ngħallmek għall-ġid
tiegħek, u li jmexxik fit-triq li għandek
timxi.
18 O li kieku smajt mill-kmandamenti
tiegħi! Kieku s-sliem tiegħek kien ikun
bħal xmara, u l-ħaqq tiegħek bħall-ħalel
tal-baħar:
19 U nislek kien ikun bħar-ramel, u
l-frott tal-ġewwieni tiegħek daqs ir-ramel
li hemm fil-baħar; u ismu la jinqata', u
lanqas jinqered minn quddiemi.
20 Oħorġu minn Babel, aħarbu mill-
Kaldin; b'leħen ta' għana ħabbruh,
għarrfuh, xandruh sa tarf l-art; għidu:
Il-Mulej feda lill-qaddej tiegħu, Ġakobb.
21 U ma kellhomx għatx meta mexxie-
hom mid-deżerti: gelgliilhom l-ilma mill-
blat, u feraq ukoll il-blat, u ġera l-
ilma.
22 Mhemmx sliem, igħid il-Mulej, lill-
ħżiena.

**49** Isimgħuni, o gżejjer, agħtu widen,
o popli, mill-bogħod. Il-Mulej
sejjaħli mill-ġuf; sa minn ġuf ommi hu
semma ismi.
2 U għamilli fommi bħal sejf misnun;
fid-dell ta' idu ħbieni; u għamilni vleġġa
taqta'; fil-barżakka tiegħu qegħidni.
3 U qalli: Qaddej tiegħi int, o Iżrael, li
fik nuri l-glorja tiegħi.
4 Imbagħad jien għidt: Għal xejn
tħabatt, ħlejt saħħti għal xejn b'xejn;
imma tassew il-ħaqq tiegħi għand il-
Mulej, u l-ħlas tiegħi għand Alla tiegħi.
5 U issa, igħid il-Mulej, li sawwarni sa
mill-ġuf biex inkun il-qaddej tiegħu, biex
inraġġa' lura lil Ġakobb lejh, u madwaru
jinġabar Iżrael; għax jien imweġġeh
f'għajnejn il-Mulej, u Alla tiegħi hu l-
qawwa tiegħi.
6 Hu jgħid: Hi ħaġa żgħira li tkun il-
qaddej tiegħi, biex tqajjem it-tribujiet ta'
Ġakobb, u traġġa' lura dawk li baqgħu
fost Iżrael: jien nagħmlek ukoll dawl
tal-Ġentili, biex tkun is-salvazzjoni tiegħi
sa truf l-art.
7 Hekk igħid il-Mulej, il-Feddej ta'
Iżrael, u l-Qaddis tiegħu, lil dak li hu
mmaqdar mill-bniedem, lil dak li hu
mistkerrah mill-ġnus, lill-qaddej tal-
ħakkiema: is-slaten jarawk u jqumu;
il-prinċpijiet ukoll iqimu; imħabba fil-
Mulej, li hu fidil, il-Qaddis ta' Iżrael, li
ħatrek.
8 Hekk igħid il-Mulej: Fiż-żmien li
għoġobni smajtek, u f'jum ta' salvazzjoni
jien għintek: u jien inħarsek, u nagħtik
bħala rabta mal-poplu, biex inqajjem l-art,
biex inqassam il-wirt imħarbat;
9 Biex ngħid lill-ħabsin: Oħorġu! Lil
dawk li huma fid-dlam: Araw id-dawl!
Huma jirgħaw ma' tul it-toroq, u l-mergħat
tagħhom ikunu fuq il-għoljiet għerija
kollha.
10 Ma jkollhomx ġuħ u lanqas għatx;
u la tolqothom is-sħana u lanqas ix-xemx:
għax dak li jħenn għalihom imexxihom, u
ħdejn egħjun ta' ilma jeħodhom.
11 Nagħmel il-muntanji tiegħi kollha
triq, u l-mogħdijiet kollha tiegħi jogħlew.
12 Ara, dawn jiġu mill-bogħod: u, ara,
dawn mit-tramuntana u mill-punent; u
dawn minn art Sinim.
13 Għannu, ja smewwiet; u ifraħ, ja
art; infexxu f'għanja, ja muntanji: għax
il-Mulej ifarraġ il-poplu tiegħu, u jħenn
għall-imnikktin tiegħu.
14 Iżda Sijon qalet: Il-Mulej telaqni;
Sidi nsieni.
15 Tista' mara tinsa t-tarbija tagħha, li
ma tħennx għal bin ġufha? Iva, jistgħu
jinsew; iżda jien ma ninsiekx.
16 Ara, jien ħażżiżtek fuq keff idejja:
is-swar tiegħek quddiemi dejjem.
17 Uliedek igħaġġlu; dawk li ġarrfuk, u
dawk li ħarbtuk, joħorġu minnek.
18 Arfa' għajnejk madwarek, u ħares:
dawn kollha jinġemgħu, u jiġu għandek.
Daqskemm jien ħaj, igħid il-Mulej, int
tabilħaqq tilbishom kollha, bħala żina, u
titħażżem bihom, bħal ma tagħmel
għarusa.
19 Għax il-ħerba tiegħek, u l-postijiet
imħarbtin tiegħek, u l-art imġarrfa tiegħek,
ikunu issa wisq dojoq minħabba dawk li
jgħammru fihom, u dawk li belgħuk
jitbiegħdu.
20 L-ulied li jkollok, wara l-oħrajn li
tlift, jerġgħu jgħidu f'widnejk: Il-post
dejjaq wisq għalija: ersaqli, ħa noqgħod.
21 Imbagħad tgħid f'qalbek: Dawn
min wilidhomli, għax jien tlift lil uliedi,
bla tfal, eżiljata, u niġġerra 'l hawn u 'l
hemm? U dawn min rabbiehom? Ara, jien
bqajt waħdi; dawn, fejn kienu?
22 Hekk igħid Sidi, il-Mulej: Ara, sa
narfa' idi lill-Ġentili, u ngħolli lill-popli
l-bandiera tiegħi: u huma jġibu lis-subjien
tiegħek f'dirgħajhom, u lill-bniet tiegħek
jerfgħuhom fuq spallejhom.
23 U s-slaten ikunu li jieħdu ħsiebek,
u s-sultaniet tagħhom l-imreddgħa
tiegħek: imilu quddiemek b'wiċċhom ma'
l-art, u jilagħqu trab riġlejk; u tagħraf li
jien il-Mulej: għax dawk li jittamaw fija ma
jistħux.

24 Tista' tittieħed mingħand il-potenti
l-priża? Jew l-imjassrin ta' tirann jinħelsu?
25 Tassew, hekk igħid il-Mulej: Imqar
il-maqbudin ta' wieħed potenti jittiħdulu,
u l-priża tat-tirann tinħeles: għax jien
neħodha ma' dawk li jeħduha miegħek, u
nsalva lil uliedek.
26 U nitma' lil dawk li ħaqruk laħam-
hom stess; u jiskru b'demmhom, bħal
b'inbid ħelu: u kull ħaj jagħraf li jien, il-
Mulej, is-Salvatur, u l-Feddej tiegħek,
il-Qawwi ta' Ġakobb.

**50** Hekk igħid il-Mulej: Fejn hi l-kitba
tad-divorzju t'ommok, li biha jiena
tlaqtha? Jew min hu dak li sieli li begħt-
kom lilu? Ara, minħabba l-ħażen tagħkom
kontu mibjugħa, u minħabba ħtijietkom
ommkom kienet mitluqa.
2 Għaliex, meta jien ġejt, ma kien
hemm ħadd? Meta sejjaħt ma wieġeb
ħadd? Jaqaw idi qsaret daqshekk li ma
tistax tifdi? Jew m'għandix ħila neħles?
Ara, b'tehdida tiegħi nnixxef il-baħar, u
nagħmel ix-xmajjar deżert: jinten il-ħut
tagħhom, għax m'hemmx ilma, u jmut
bil-għatx.
3 Inlibbes is-sema bis-swidija, u
nagħmel xkora l-għata tagħhom.
4 Sidi, il-Mulej, tani l-ilsien ta' dawk li
huma mgħallmin, biex nagħraf ngħid xi
kelma f'waqta lil dak li hu għajjien:
iqajjimni kull filgħodu, u jiftaħli widinti
biex nisma' bħal dawk li huma mgħallmin.
5 Sidi, il-Mulej, fetaħli widinti, u jien
ma webbistx rasi, u lanqas ma rġajt
lura.
6 Irħejt dahri lil dawk li kienu jsawtuni,
u ħaddejja lil dawk li kienu jintfuli l-leħja:
wiċċi ma ħbejtux mit-tagħjir u l-bżieq.
7 Għax Sidi, il-Mulej, igħinni; għalhekk
ma nistħix: għalhekk għamilt wiċċi bħal
ħaġra ta' żniet, u jien naf li ma jkollix
mniex nistħi.
8 Qrib hu dak li jiġġustifikani; min sa
jeħodha miegħi? Ħa nqumu flimkien:
min hu l-avversarju tiegħi? Ħa jersaq
lejja.
9 Ara, Sidi, il-Mulej, igħinni: min sa
jikkundannani? Ara, ilkoll bħal libsa
jiqdiemu; il-kamla tikolhom.
10 Min fostkom jibża' mill-Mulej, li
jisma' minn leħen il-qaddej tiegħu, li
jimxi fid-dlam, u m'għandux dawl? Ħa
jafda f'isem il-Mulej, u jistrieħ fuq Alla
tiegħu.
11 Ara, intom ilkoll li tkebbsu nar, u
titħażżmu bix-xrar: timxu fid-dawl tan-nar
tagħkom, u fix-xrar li kebbistu! Minn idi
jkollkom dan; timteddu fit-tbatija.

**51** Isimgħuni, intom li timxu wara
s-sewwa, intom li tfittxu l-Mulej:
ħarsu lejn il-blata li minnha nqtajtu, u lejn
il-barriera li minnha kontu mħaffrin.
2 Ħarsu lejn Abraham missierkom, u
lejn Sara li wilditkom: għax meta kien
għadu waħdu sejjaħtlu, beriktu, u kattartu.
3 Għax il-Mulej ifarraġ lil Sijon;
ifarraġ il-postijiet imħarbta tagħha kollha;
u jagħmel id-deżert tagħha bħal Għeden,
u d-deżert tagħha bħal ġnien il-Mulej;
hena u ferħ ikunu jinsabu fiha, radd il-
ħajr, u leħen ta' għana.
4 Ismagħni, o poplu tiegħi; u int,
o ġensi, agħti widen lejja: għax liġi toħroġ
minni, u nagħmel il-ħaqq tiegħi jiddi bħala
dawl tal-popli.
5 Qrib il-ħaqq tiegħi; ħarġet is-salvazz-
joni tiegħi, u dirgħajja jagħmlu ħaqq mill-
popli; lili jistennew il-gżejjer, u fi driegħi
jittamaw.
6 Erfgħu għajnejkom lejn is-smewwiet,
u ħarsu lejn l-art hawn taħt: għax is-
smewwiet igħibu bħad-duħħan, u l-art
tiqdiem bħal-libsa, u dawk li jgħammru
fiha jmutu bħalha, iżda s-salvazzjoni
tiegħi tibqa' għal dejjem, u l-ħaqq tiegħi
ma jonqosx.
7 Isimgħuni, intom li tagħrfu s-sewwa,
poplu li f'qalbu hemm il-liġi tiegħi; la
tibżgħux mit-tagħjir tan-nies, u la tit-
werwrux miż-żeblih tagħhom.
8 Għax il-kamla tikolhom bħal libsa, u
d-dud itemmhom bħas-suf: iżda l-ħaqq
tiegħi jkun għal dejjem, u s-salvazzjoni
tiegħi minn nisel għal nisel.
9 Stenbaħ, stenbaħ, ilbes il-qawwa, o
driegħ il-Mulej; stenbaħ bħal fil-jiem tal-
qedem, fiż-żminijiet ta' ilu. Mhux int kont
li qattajt bċejjeċ lil Raħab, u nfidt lid-
dragun?
10 Mhux int kont li nixxift il-baħar, l-
ilmijiet tal-qiegħ il-kbir? Li għamilt
minn għammieq il-baħar triq biex igħaddu
l-mifdijin?
11 Għalhekk il-mifdijin tal-Mulej jer-
ġgħu lura, u jidħlu Sijon bil-għana; u
ferħ ta' dejjem ikun hemm fuq rashom:
jiksbu hena u ferħ, u n-niket u t-tinwiħ
jaħarbu.
12 Jien, iva, jien, hu li nfarraġkom:
min int biex tibża' minn raġel li jmut, u
minn bin il-bniedem li magħmul bħall-
ħaxix?
13 U tinsa l-Mulej, Dak li għamlek, li
medd is-smewwiet, u għamel is-sisien ta'
l-art; u titriegħed dejjem, kuljum, min-
ħabba l-qilla ta' min jaħqrek, bħal wieħed
imħejji biex jeqred? U fejn hi l-qilla ta'
min jaħqar?
14 Dak li hu mgħobbi bil-ktajjen dal-
waqt jinħall, ma jmutx u jmur fil-ħofra, u
lanqas jonqoslu ħobżu.
15 Għax jien, il-Mulej, Alla tiegħek, li
jqanqal il-baħar, li mwieġu jgħajtu: il-
Mulej ta' l-eżerċti jismu.
16 Jien qegħidt kliemi f'fommok, u

għattejtek bid-dell ta' idi, biex immidd is-
smewwiet, u nagħmel is-sisien ta' l-art, u
ngħid lil Sijon: Int il-poplu tiegħi.
17 Stenbaħ, stenbaħ, qum, o Ġeru-
salem, int li xrobt minn id il-Mulej it-tazza
ta' għadbu; il-kalċi tal-mejt int xrobtu
sal-qiegħ.
18 M'hemm ħadd min imexxiha fost
l-ulied kollha li wildet; u m'hemm ħadd
min iżżommilha idha fost l-ulied li rabbiet.
19 Dawn it-tnejn ġrawlek; min
jitħassrek? Ħerba u qerda, għaks u sejf:
b'min sa nfarrġek?
20 Uliedek mixħutin mitruħa f'ras it-
toroq kollha, bħal għażżiela fix-xibka:
mimlijin bil-qilla tal-Mulej, biċ-ċanfir
t'Alla tiegħek.
21 Għalhekk, isma' dan, o mnikkta, u
fis-sakra, mhux bl-inbid:
22 Hekk igħid Sidek, il-Mulej, u Alla
tiegħek, li jaqbeż għall-poplu tiegħu: Ara,
jien ħadt minn idek it-tazza tal-mejt; il-
kalċi ta' għadbi ma tarġax tixorbu iżjed.
23 Iżda nqiegħdu f'id dawk li jaħqruk,
li qalu lil ruħek: Iltewa, biex ngħaddu: u
int għamilt dahrek bħall-art, u bħal triq
għal min igħaddi.

52 Stenbaħ, stenbaħ, ilbes il-qawwa
tiegħek, o Sijon; ilbes l-ilbies sabiħ
tiegħek, o Ġerusalemm, il-belt imqaddsa:
għax ma jidħolx aktar fik min mhux
ċirkunċiż u safi.
2 Tfarfar mit-trab; qum, u oqgħod bil-
qiegħda, o Ġerusalem: inħall mill-irbit ta'
għonqok, o mjassra bint Sijon.
3 Għax hekk igħid il-Mulej: Inbiegħtu
b'xejn; u bla flus tinfdew.
4 Għax hekk igħid Sidi, il-Mulej:
Żmien ilu l-poplu tiegħi niżel l-Eġittu biex
igħammar hemm; u l-Assirjan ħaqarhom
għal xejn.
5 U issa x'għandi hawn, igħid il-Mulej,
biex il-poplu tiegħi kien meħud għal xejn?
Dawk li jaħkmu fuqhom igħajtu, igħid
il-Mulej; u ismi, dejjem, kuljum, jidgħu
bih.
6 Għalhekk il-poplu jagħraf ismi:
għalhekk jagħrfu f'dak il-jum li jiena hu li
tkellimt: Ara, hawn jien!
7 Kemm huma sbieħ fuq il-muntanji
riġlejn dak li jġib il-bxara t-tajba, li jħab-
bar is-sliem; li jbaxxar aħbarijiet ta' ġid, li
jħabbar is-salvazzjoni; li jgħid lil Sijon:
Alla tiegħek isaltan!
8 Ara, il-għassiesa tiegħek igħollu
leħinhom; b'leħen wieħed igħannu flim-
kien: għax jaraw b'għajnejhom, meta
l-Mulej jarġa' jiġi lura f'Sijon.
9 Infexxu fil-ferħ, għannu flimkien, o
ħrieb ta' Ġerusalem: għax il-Mulej farraġ
lill-poplu tiegħu, u feda lil Ġerusalem.
10 Il-Mulej kixef id-driegħ imqaddes
tiegħu quddiem għajnejn il-ġnus kollha;
u t-truf kollha ta' l-art jaraw is-salvazzjoni
t'Alla tagħna.
11 Itilqu, itilqu, oħorġu minn hemm,
tmissu xejn imniġġes; oħorġu minn
nofsha; tnaddfu, intom li ġġorru l-
agħmara tal-Mulej.
12 Għax intom ma toħorġux bil-
għaġla, u lanqas titilqu bil-ħarba: għax
il-Mulej jimxi quddiemkom; u Alla ta'
Iżrael jimxi warajkom.
13 Ara, il-qaddej tiegħi jimxi bil-għaqal,
jintrafa' u jitgħolla qatigħ.
14 Bħal ma ndeħxu ħafna minnek—
wiċċu kien hekk imħassar li ma kienx
donnu ta' raġel, u s-sura tiegħu ma kenitx
donnha ta' wlied il-bniedem—
15 Hekk igħaġġeb ħafna ġnus; is-
slaten isoddu fommhom minħabba fih:
għax dak li ma tħabbrilhomx, jarawh; u
dak li ma semgħux, jifhmuh.

53 Min emmen dak li xandarna, u lil
min driegħ il-Mulej kien imgħar-
raf?
2 Għax hu kiber quddiemu bħal rimja
tarija, u bħal għerq li joħroġ minn art
għatxana; ma kellu l-ebda forma, jew
ġmiel, biex inħarsu lejh, u lanqas bixra,
biex ninġibdu lejh.
3 Hu kien immaqdar, u maħrub min-
nies; raġel ta' l-uġigħ, u magħfus bil-
mard, bħal wieħed li naħbu wiċċna minnu;
kien immaqdar u xejn ma qisnieh.
4 Tassew hu rafa' l-mard tagħna, u
tgħabba bl-uġigħ tagħna; u aħna ħsibnieh
milqut, midrub minn Alla, u umiljat!
5 Hu kien miġruħ minħabba ħtijietna,
misħuq minħabba l-ħażen tagħna: il-
kastig, li bih għandna s-sliem kien fuqu;
u bil-flaġellazzjoni tiegħu aħna fiqna.
6 Bħal ngħaġ aħna lkoll intlifna;
kulħadd sejjer għal triqtu, u l-Mulej tafa'
fuqu l-ħażen tagħna lkoll.
7 Kien maħqur, u kien umiljat, u
fommu ma fetħux, bħal ħaruf meħud
għall-qatla, bħal nagħġa li titbikkem
quddiem min iġiżżha, hekk hu ma fetaħx
fommu.
8 Bid-dnewwa u l-ħaqq hu kien
imneħħi; u min fost dawk tal-ġenerazzjoni
tiegħu qagħad jaħseb li hu kien maqtugħ
minn art il-ħajjin, milqut minħabba l-ħtija
tal-poplu tiegħi?
9 U tawh qabar mal-ħżiena, u ma' raġel
għani fil-mewta tiegħu; għalkemm ma
għamel l-ebda dnewwa, u lanqas kien
hemm qerq f'fommu.
10 Iżda l-Mulej għoġbu jisħqu; u
jmardu: wara li jagħti ħajtu bħala sagri-
fiċċju għad-dnub, jara n-nisel tiegħu, u
jtawwal il-jiem tiegħu; u dak li jogħġob
lill-Mulej ikollu r-riżq f'idu.
11 Hu jara l-frott tat-tbatija ta' ruħu, u
jissodisfa ruħu; bil-għarfa tiegħu, il-

qaddej tiegħi, il-ġust, jagħmel ġusti lil
ħafna, għax hu jitgħabba bi ħżunithom.
12 Għalhekk nagħtih sehem mal-kbar,
u mal-qawwija jaqsam l-priża, talli ta
għall-mewt lilu nnifsu, u kien magħdud
mal-ħatjin; iżda hu tgħabba bid-dnub ta'
ħafna, u talab maħfra għall-ħatjin.

54 Għanni, o mara ħawlija, int li ma
wlidtx, infexx għanni, u għajjat, int
li ma ħlistx: għax aktar huma wlied il-
mitluqa minn ulied il-miżżewġa, igħid
il-Mulej.
2 Wassa' l-post tat-tinda tiegħek, u ħa
jinfirxu l-purtieri ta' l-agħmajjar tiegħek:
la tixxaħħahx, tawwal il-ħbula tiegħek, u
saħħaħ l-utied tal-kamp tiegħek.
3 Għax int tinfirex lejn il-lemin u lejn
ix-xellug, u nislek jieħu taħt idejh il-
Ġentili, u jagħmel il-bliet imħarbta
mgħammra.
4 La tibżax; għax int ma jkollokx
mniex tistħi: u lanqas tħoss ruħek umil-
jata; għax ma jkollokx mniex tiħmar:
għax int tinsa għajb żgħożitek, u ma tifta-
karx iżjed fiż-żebliħ ta' meta kont
armla.
5 Għax Min għamlek hu żewġek, il-
Mulej ta' l-eżerċti hu ismu, u l-Feddej
tiegħek hu l-Qaddis ta' Iżrael; Alla ta' l-art
kollha jismu.
6 Għax il-Mulej sejjaħlek, bħal mara
mitluqa u mnikkta fl-ispirtu, bħal mart iż-
żgħożija meta hi mkeċċija, igħid Alla
tiegħek.
7 Għal ħin wieħed tlaqtek; iżda bi
ħniena kbira nigbrok.
8 F'fawra ta' għadab ħbejt għal ftit
wiċċi minnek; iżda bi ħniena għal dejjem
nitħassrek, igħid il-Feddej tiegħek, il-
Mulej.
9 Għax dan hu bħall-ilmijiet ta' Noè
għalija: għax bħal ma ħlift li l-ilmijiet ta'
Noè ma jitilgħux aktar fuq l-art; hekk
ħlift li ma narġax iżjed nagħdab għalik, u
lanqas inċanfrek.
10 Għax il-muntanji jistgħu jitilqu, u
l-għoljiet jitheżhżu; iżda l-imħabba tiegħi
ma titħarrikx minn miegħek, u lanqas
ir-rabta tas-sliem tiegħi ma titħarrek,
igħid il-Mulej li jħenn għalik.
11 O mnikkta, imtajra mit-tempesta,
bla faraġ, ara, sa nqiegħed il-ġebel tiegħek
fl-antimonju, u nqiegħed is-sisien tiegħek
biż-żaffiri.
12 U nagħmel it-turretti tiegħek tar-
rubini, u bwiebek tal-karbunklu, u d-
dawra tas-sur tiegħek kollha ħaġar mill-
isbaħ.
13 U wliedek kollha jkunu mgħallmin
mill-Mulej, u kbir ikun is-sliem ta'
wliedek.
14 Fuq il-ħaqq tkun imwaqqfa: int
tkun bgħid mill-moħqrija; int ma jkollokx
mniex tibża': u mit-twerwir, għax ma
jersaqx lejk.
15 Ara, tassew li huma jistgħu
jingħaqdu flimkien; iżda jien ma nkunx
magħhom: kull min jingħaqad kontrik,
jaqa' minħabba fik.
16 Ara, jien ħlaqt il-ħaddied li jonfoħ
fuq in-nar tal-ġamar, u joħroġ arma għax-
xogħol tagħha; u jien ukoll ħlaqt il-
qerried biex igħarraqha.
17 L-ebda arma msawra kontrik ma
tirnexxi; u kull ilsien li jqum kontrik fil-
ħaqq int tikkundannah. Dan hu l-wirt tal-
qaddejja tal-Mulej; u l-ħlas ġust tagħhom
mingħandi, igħid il-Mulej.

55 O intom ilkoll li intom bil-għatx,
ejjew għall-ilma; u intom li
m'għandkomx flus, ejjew, ixtru, u kulu,
iva, ejjew, ixtru nbid u ħalib bla flus u bla
ma tħalsu.
2 Għalfejn tonfqu l-flus f'dak li mhux
ħobż? U l-qliegħ ta' xogħolkom f'dak li
ma jxabbax? Isimgħu sewwa lili, u kulu
dak li hu tajjeb, u ħallu ruħkom tithenna
bil-benna!
3 Mejlu widintkom, u ejjew għandi.
Isimgħu, u ruħkom tgħix; u jien nagħmel
rabta għal dejjem magħkom, inxerred
fuqkom il-grazzji stabbili mwegħdin lil
David.
4 Ara, jien għamiltu xiehed tal-popli,
bħala mexxej u kmandant tal-popli.
5 Ara, int issejjaħ ġens li ma tafux, u
ġens li ma jafikx jiġri lejk, minħabba l-
Mulej Alla tiegħek, u l-Qaddis ta' Iżrael;
għax hu igglorifikak.
6 Fittxu l-Mulej meta jista' jinstab;
sejħulu xħin hu qrib.
7 Ħalli l-ħażin jitlaq triqtu, u r-raġel
tal-ħażen ħsibijietu: u ħa jarġa' lejn il-
Mulej, u hu jħenn għalih; u lejn Alla
tagħna, għax hu mimli bil-maħfra.
8 Għax ħsibijieti mhumiex ħsibijiet-
kom, u lanqas triqati m'huma triqatkom,
igħid il-Mulej.
9 Għax bħalma s-smewwiet huma
ogħla mill-art, hekk triqati huma ogħla
minn triqatkom, u ħsibijieti minn ħsibi-
jietkom.
10 Għax bħal ma tinżel ix-xita u s-silġ
mis-sema, u ma jerġgħux lura mnejn ġew,
iżda jsaqqu l-art, u jġegħluha tnibbet
u tarmi, u tagħti ż-żerriegħa lil min jiżra',
u ħobż lil min jiekol:
11 Hekk tkun kelmti li toħroġ minn
fommi; ma tarġax lejja vojta, iżda tagħmel
dak li jogħġobni, u jkollha r-riżq f'dak li
jien bgħattha.
12 Għax intom toħorġu bil-ferħ, u
titwasslu bis-sliem: il-muntanji u l-għoljiet
jinfexxu jgħannu quddiemkom, u s-siġar
kollha tar-raba' jċapċpu jdejhom.
13 Flok ix-xewk jidher iċ-ċipress, u flok

il-ħorrieq jidher ir-riħan, u jkun għall-
Mulej tifkira, sinjal għal dejjem li ma
jinqatax.

56 Hekk igħid il-Mulej: Ħarsu l-ħaqq
u agħmlu s-sewwa, għax is-salvazz-
joni tiegħi waslet biex tiġi, u l-ħaqq tiegħi
biex jidher.
2 Hieni l-bniedem li jagħmel dan, u bin
il-bniedem li jżomm sħiħ miegħu; u jħares
is-sibt bla ma jiksru, u jżomm idu li ma
tagħmel l-ebda deni.
3 La tħallix lil bin il-barrani, li ngħaqad
mal-Mulej, igħid: Il-Mulej firidni mill-
poplu tiegħu: u la tħallix lill-ewnuku
jgħid: Ara, siġra niexfa jien.
4 Għax hekk igħid il-Mulej lill-ewnuki
li jħarsu s-sibtijiet tiegħi, u jagħżlu dak li
jogħġobni, u jżommu sħiħ mar-rabta
tiegħi;
5 Nagħtihom f'dari, u ġewwa s-swar
tiegħi, tifkira, u isem aħjar minn dak ta'
wlied u bniet: nagħtihom isem għal dejjem,
li ma jinqatax.
6 U wkoll ulied il-barrani, li jingħaqdu
mal-Mulej, biex jaqduh, u biex iħobbu
isem il-Mulej, biex ikunu l-qaddejja tiegħu,
kull min iħares is-Sibt bla ma jiksru, u
jżomm sħiħ mar-rabta tiegħi;
7 Inġibhom fuq il-għolja mqaddsa
tiegħi, u nferraħhom fid-dar tat-talb
tiegħi: l-offerti tal-ħruq tagħhom u s-
sagrifiċċji jkunu milqugħin fuq l-artal
tiegħi; għax dari tissejjaħ dar it-talb għall-
popli kollha.
8 Sidi, il-Mulej, li jiġma' l-imxerrdin ta'
Iżrael, igħid: Oħrajn niġmagħlu, barra
minn dawk li huma diġa miġmugħin
miegħu.
9 Ja dbejjeb kollha tar-raba', ejjew
kulu, iva, ja dbejjeb fil-masġar.
10 Il-għassiesa tiegħu għomja: kollha
ma jifhmux, kollha klieb muti, ma
jistgħux jinbħu; jorqdu, mimduda, u
jħobbu jonogħsu.
11 Iva, huma klieb rgħiba, li ma jixbgħu
qatt, u rgħajja li ma jifhmux: kollha
jfittxu triqthom, kulħadd għall-qliegħ
tiegħu, kollha kemm huma.
12 Ejjew, igħidu huma, ħa nġib l-
inbid, u nimtlew b'xorb qawwi, u jkun
għada bħal-lum, u wisq aktar abbun-
danti.

57 Il-ġust imut, u ħadd ma jdaħħal
f'moħħu: in-nies it-twajba jinġabru,
u ħadd ma jaħseb li l-ġust jinġabar min-
ħabba l-ħażen li ġej.
2 Hu jidħol fis-sliem: jistrieħu fis-sodod
tagħhom, dawk li jimxu dritt.
3 Iżda intom ersqu 'l hawn, ja wlied is-
saħħara, nisel ta' adulteru, u ta' mara
ħażina.
4 B'min qegħdin tiddieħku? Għal min
qegħdin iċċarrtu ħalqkom, u toħorġu
lsienkom? M'intomx ulied il-ħtija, nisel
giddieb,
5 Intom li tissaħħnu ma' l-idoli taħt
kull siġra ħadra, u toqtlu t-tfal fil-widien,
taħt il-qsim tal-blat?
6 Taħt il-ħaġar lixx tal-wied hemm
sehmek; dawn, dawn xortik: lil dawn
sawwabt it-tiswib, u offrejt offerta tal-
qamħ. Nista' jien nittollera fis-sliem
ħwejjeġ bħal dawn?
7 Fuq muntanja għolja u wieqfa int
frixt is-sodda tiegħek: hemm tlajt int biex
toffri sagrifiċċju.
8 Wara l-bwieb ukoll u l-ishra int
għamilt il-memorjal ta' l-idolatrija tiegħek:
Tassew, bgħid minni, int inkxift; u tlajt, u
wessajt is-sodda tiegħek, u ntrabatt magħ-
hom; int ħabbejt is-sodda tagħhom
kulfejn rajtha.
9 U int mort għand is-sultan biż-żejt, u
żidt il-fwejjaħ tiegħek, u bgħatt il-messaġ-
ġiera tiegħek fil-bogħod, u int tbaxxejt sa
saltnet l-imwiet.
10 Int għajjejt bit-tul tat-triq tiegħek,
iżda int ma għidtx: M'hemmx tama; int
sibt is-saħħa ta' idek, għalhekk int ma
nkeddejtx.
11 Minn min bżajt u tkexkixt, meta inti
gdibt, u ma ftakartnix, u lanqas ħsibt fija?
Mhux għal żmien twil ili sieket? Għalhekk
ma tibżax minni?
12 Jien ngħarraf il-ħaqq tiegħek, u
l-egħmejjel tiegħek, iżda ma jiswewlikx.
13 Meta tgħajjat, ħalli il-ġemgħa ta' l-
idoli tiegħek jeħilsuk! Iżda r-riħ iġorr-
hom kollha; u nefħa teħodhom: iżda min
jistkenn fija jikseb l-art, u jiret il-għolja
mqaddsa tiegħi;
14 U jgħid: Wittu, wittu, naddfu
t-trio, neħħu t-tfixkil mit-triq tal-poplu
tiegħi!
15 Għax hekk igħid Dak li hu għoli u
merfugħ, li jgħammar għal dejjem, u
jismu Qaddis: Jien ngħammar f'post
għoli u qaddis, iżda jien ma' min qalbu
mnikkta, u umli fl-ispirtu, biex naħji ruħ
l-umli, u naħji qalb l-imnikktin.
16 Għax jien ma rridx nitlewwem għal
dejjem, u lanqas nibqa' mgħaddab għal
dejjem: għax kieku l-ispirti, l-erwieħ li jien
għamilt, jogħxew quddiemi.
17 Ħtija tal-ħażen tar-rebgħa tiegħu
jien għadabt, u drabtu: jien inħbejt, u
għadabt; u hu baqa' dejjem sejjer lura
fit-triq ta' qalbu.
18 Jien rajt triqatu, iżda nfejqu:
immexxih ukoll, u nrodd il-faraġ lilu u
lill-imnikktin tiegħu.
19 Jien nagħti frott ix-xofftejn. Is-
sliem, is-sliem, lil min hu fil-bgħid, u lil
min hu fil-qrib, igħid il-Mulej, u jien
infejqu.
20 Iżda l-ħżiena bħal baħar imqalleb,

meta ma jistax joqgħod, u li l-ilmijiet
tiegħu jtellgħu l-ħama u t-tajn.
21 M'hemmx sliem, igħid Alla tiegħi,
għall-ħżiena.

58 Għajjat kemm tiflaħ, la tiqafx,
għolli leħnek bħal tromba, u
għarraf lill-poplu tiegħi ħtijiethom, u lil
dar Ġakobb dnubiethom.
2 Lili kuljum ifittxuni, u jieħdu pjaċir
ikunu jafu triqati, bħala ġens li għamel il-
ħaqq, u ma telaqx il-liġijiet t'Alla: jitol-
buni ġudizzji ġusti; jieħdu pjaċir jersqu
lejn Alla.
3 Għalfejn somna, igħidu huma, u int
ma ħaristx? Għalfejn għakkisna ruħna, u
int ma ntbaħtx? Ara, f'jum is-sawma
tagħkom intom sibtu l-pjaċir tagħkom, u
ħqartu l-ħaddiema kollha tagħkom.
4 Ara, intom issumu biex titlewmu u
tiġġieldu, u biex tagħtu bla ħaqq daqqiet
ta' ponn; intom ma ssumux bħal ma
qegħdin tagħmlu llum, biex issemmgħu
leħinkom fil-għoli.
5 Huwa sawm bħal dan li jien għażilt?
Jum biex wieħed igħakkes lilu nnifsu? Li
wieħed imejjel rasu bħal simar, u jifrex
xkora u rmied taħtu? Tgħidlu dan sawm,
u jum li jogħġob lill-Mulej?
6 Mhux dan is-sawm li jien għażilt? Li
tħoll ir-rbit tal-ħażen, u tqatta' r-rbit tal-
madmad; titlaq il-maħqurin ħelsin, u
tkisser kull madmad?
7 Mhux li taqsam ħobżok ma' min hu
bil-ġuħ, u ddaħħal darek il-fqajrin bla
saqaf, u meta tara għarwien tlibbsu, u
minn qaribek ma tinħebiex?
8 Imbagħad dawlek ifiġġ bħas-sebħ, u
l-fejqan tiegħek jiġi malajr; u s-sewwa
tiegħek jimxi quddiemek; u l-glorja tal-
Mulej timxi warajk.
9 Imbagħad issejjaħ, u l-Mulej iwieġeb;
tgħajjat, u hu jgħid: Hawn jien! Jekk
tneħħi l-madmad minn nofsok, il-medd
tas-saba', u l-kliem tad-deni;
10 U jekk tagħti lilek innifsek lil min
hu bil-ġuħ, u xxabba' r-ruħ imnikkta, jiddi
mbagħad id-dawl tiegħek fid-dlam, u d-
dlam tiegħek ikun bħal nofs in-nhar.
11 U l-Mulej imexxik dejjem, u jxabba'
lil ruħek f'artijiet niexfa, u jsaħħaħlek
għadmek; u int tkun bħal ġnien imsoqqi,
bħal nixxiegħa ta' ilma, li l-ilma tagħha ma
jqarraq qatt.
12 U n-nies tiegħek jerġgħu jibnu
l-ħriebi l-qodma; int ittalla' s-sisien
imqegħdin ġenerażjonijiet ilu, u jgħidulek:
bennej tat-tiġrif; is-sewwej ta' mogħdijiet
biex wieħed igħammar fihom.
13 Jekk int iżżomm riġlejk nhar ta'
Sibt, billi ma tagħmilx dak li jogħġbok
fil-jum imqaddes tiegħi; u s-Sibt tgħidlu
l-għaxqa tiegħek, u mweġġeh il-jum
imqaddes tal-Mulej, u tweġġħu, billi ma
tagħmilx dak li mdorri tagħmel, u lanqas
tingħata għall-pjaċiri tiegħek, u għall-kliem
fieragħ,
14 Int imbagħad titgħaxxaq fil-Mulej;
u nrikkbek fuq il-għoljiet ta' l-art, u
nitimgħek bil-wirt ta' Ġakobb, missierek:
għax fomm il-Mulej hekk tkellem.

59 Ara, id il-Mulej mhix hekk qasira li
ma tistax tgħin; u lanqas widintu
mhi hekk tqila, li ma tismax:
2 Iżda ħżunijietkom firdu bejnkom u
bejn Alla tagħkom, u dnubietkom dawrulu
wiċċu minnkom biex ma jismax.
3 Għax idejkom imċappsin bid-demm,
u subgħajkom bil-ħażen; xofftejkom
jitkellmu l-gideb, u lsienkom igedwed il-
għawġ.
4 Ħadd ma jagħmel kawża bil-ħaqq,
ħadd ma jiddefendi bis-sewwa; huma
jittamaw fi kliem fieragħ, u jitkellmu l-
gideb; jaħsbu fil-ħsara, u jildu l-ħażen.
5 Jofsqu l-bajd tas-serp, u jinsġu l-
għanqbut tal-brimb: min jiekol mill-bajd
tagħhom imut, u mill-bajd li jinkiser
toħroġ lifgħa.
6 Il-għanqbut tagħhom ma jsirx ħwej-
jeġ, u lanqas jinksew b'xogħolhom:
xogħolhom xogħol il-ħażen, u egħmil id-
dnewwa qiegħed f'idejhom.
7 Riġlejhom jiġru għad-deni, u jgħaġġlu
biex ixerrdu demm bla ħtija; ħsibijiethom
ħsibijiet ta' ħażen; ħerba u qerda hemm fi
triqathom.
8 Triq is-sliem ma jafux biha; u
m'hemmx dritt fil-mixi tagħhom: għamlu
l-mogħdijiet tagħhom imgħawġa, kull min
jimxi fihom ma jafx bi sliem.
9 Għalhekk bgħid minna l-ħaqq, u s-
sewwa ma jilħaqniex; nistennew id-dawl,
iżda, ara, id-dlam; u d-dija, iżda fis-swied
nimxu.
10 Inteftfu mal-ħajt bħal għomja, bħal
min m'għandux għajnejn inteftfu; nit-
fixklu f'nofs in-nhar qisu fid-dlam; fost
dawk li huma b'saħħithom, aħna qisna
mejtin.
11 Nagħwu lkoll bħal orsijiet, u ngorru
dejjem bħal ħamiem: nistennew il-ħaqq,
iżda m'hemmx; is-salvazzjoni, iżda din
bgħida wisq minna.
12 Għax ħtijietna kotru quddiemek, u
jixhdu dnubietna għalina; għax ħtijietna
qegħdin magħna; u ħżunijietna, aħna
nafuhom;
13 Ħadnieha mal-Mulej, u ċħadnieh, u
rġajna lura minn wara Alla tagħna:
tkellimna kliem ta' dnewwa u tixwix, u
naħsbu u nlissnu mill-qalb kliem il-gideb.
14 Il-ħaqq intafa' lura, u s-sewwa waqaf
fil-bogħod: il-fedeltà għotrot fit-triq, u d-
dritt ma jistax jidħol.
15 Iva, is-sewwa naqset, u min
jitbiegħed mill-ħażen jaqa' priża: u l-

Mulej ra dan, u sogħobbih li m'hemmx
aktar ħaqq.
16 U ra li ma kien hemm ħadd, u
stagħġeb li ħadd ma ndaħal: għalhekk
driegħu kien is-salvazzjoni tiegħu; u
s-sewwa tiegħu wieżnu.
17 Hu libes is-sewwa bħal kurazza, u
l-elmu tas-salvazzjoni fuq rasu; u libes
ilbies tal-vendetta, u nkesa bil-ħeġġa qisu
b'mantar.
18 Skond egħmilhom, iħallashom: qilla
lill-avversarji tiegħu, tpattija lill-egħdewwa
tiegħu; lill-gżejjer jagħtihom li ħaqqhom.
19 U hekk jibżgħu minn isem il-Mulej
mill-punent, u l-glorja tiegħu minn tlugħ
ix-xemx. Meta l-għadu jiġi bħal dilluvju,
l-Ispirtu tal-Mulej jarfa' standard kontra
tiegħu.
20 U l-Feddej jiġi Sijon, u għal dawk ta'
Ġakobb li jikkonvertu minn dnubiethom,
igħid il-Mulej.
21 U jien, din hi r-rabta tiegħi magħ-
hom, igħid il-Mulej; l-Ispirtu tiegħi li hu
fuqek, u kliemi li qegħidt f'fommok, ma
jżulux minn fommok, jew minn fomm
uliedek, u lanqas minn fomm ulied uliedek,
igħid il-Mulej, minn issa u għal dejjem.

60 Qum, iddi; għax dawlek ġie, u l-
glorja tal-Mulej iddiet fuqek.
2 Għax, ara, id-dlam igħatti l-art, u
dlam sewdieni lill-popli: iżda l-Mulej
jiddi fuqek, u l-glorja tiegħu tidher fuqek.
3 U l-Ġentili jiġu fid-dawl tiegħek, u
s-slaten fid-dija tat-tlugħ tiegħek.
4 Arfa' għajnejk madwarek, u ara:
kollha nġemgħu, u jiġu għandek: uliedek
jiġu mill-bogħod, u l-bniet tiegħek
jintrefgħu fuq id-dirgħajn.
5 Imbagħad tara u tiddawwal, u qalbek
tibża', u titwassa'; għax l-abbundanza tal-
baħar iddur għal fuqek, u l-ġid tal-Ġentili
jiġi għandek.
6 Il-kotra ta' l-iġmla tgħattik, l-iġmla
żgħar ta' Midian u Għefa; kollha jiġu
minn Xeba': iġibu deheb u nċens; u
jxandru t-tifħir tal-Mulej.
7 L-imrieħel kollha ta' Kedar jinġemgħu
lejk, il-kbiex ta' Nebajot jaqduk: jitilgħu
milqugħin fuq l-altar tiegħi, u nigglorifika
dar il-glorja tiegħi.
8 Min huma dawn li jtiru bħal sħaba,
u bħal ħamiem lejn il-bejtiet tagħhom?
9 Tassew, il-gżejjer jistennewni, u
jkollhom l-iġfna ta' Tarsis quddiem, biex
iġibu lil uliedek mill-bogħod, bil-fidda u
d-deheb magħhom, għal isem il-Mulej
Alla tiegħek, u għall-Qaddis ta' Iżrael,
għax igglorifikak.
10 U wlied il-barranin jibnu s-swar
tiegħek, u l-qaddejja tiegħek ikunu s-slaten
tagħhom: għax f'għadbi sawwattek, iżda
fil-ħniena tiegħi tħassartek.
11 Għalhekk bwiebek ikunu miftuħin
dejjem; ma jingħalqux la bi nhar u lanqas
bil-lejl, biex idaħħlulek il-ġid tal-Ġentili,
bis-slaten tagħhom mexjin quddiem.
12 Għax il-ġens u s-saltna, li ma
jaqdukx, jintilfu; dawk il-ġnus isiru ħerba
għalkollox.
13 Il-glorja tal-Libanu tiġi għandek,
iċ-ċipress, l-ulmu, u l-bux flimkien, biex
iżejnu l-post tas-santwarju tiegħi; u
nigglorifika fejn joqogħdu riġlejja.
14 Ulied dawk li niktuk jiġu jmilu
quddiemek; u dawk kollha li żebilħuk
imilu quddiem qiegħ riġlejk, u jsejħulek:
Belt il-Mulej, Sijon tal-Qaddis ta' Iżrael.
15 Talli kont mitluqa u mibgħuda, u
ħadd ma għadda minnek, nagħmlek il-
kobor tas-sekuli, il-għaxqa ta' kull
żmien.
16 Inti tarda' ħalib il-Ġentili, u tarda'
wkoll sider is-slaten: u tagħraf li jien, il-
Mulej, is-Salvatur tiegħek, u l-Feddej
tiegħek, il-Qawwi ta' Ġakobb.
17 Flok bronż inġib id-deheb, u flok
il-ħadid inġib il-fidda, u flok egħwied,
bronż; flok ġebel, ħadid; u nagħmel is-
sliem l-amministraturi tiegħek, u l-ħaqq
il-ħakkiema tiegħek.
18 Il-vjolenza ma tinstamax aktar
f'artek, lanqas ħerba jew qerda fil-medda
tiegħek; iżda int issejjaħ lil swarek Sal-
vazzjoni, u bwiebek Foħrija.
19 Ix-xemx ma tkunlikx aktar dawl bi
nhar; u lanqas ma jiddilek il-qamar: iżda
l-Mulej ikunlek dawl għal dejjem, u Alla
tiegħek il-glorja tiegħek.
20 Ix-xemx ma tinżilx iżjed; u lanqas
ma jgħib il-qamar: għax il-Mulej ikunlek
id-dawl ta' dejjem, u jintemmu jiem il-
vistu tiegħek.
21 Il-poplu tiegħek ukoll ikun kollu
kemm hu poplu tal-ġusti: huma jiksbu
l-art għal dejjem, xitla mħawla minni,
xogħol idejja, biex inkun igglorifikat.
22 L-iżgħar wieħed isir elf; l-iċken isir
ġens qawwi. Jien il-Mulej, ngħaġġlu
f'waqtu.

61 L-Ispirtu ta' Sidi, il-Mulej, fuqi,
għaliex il-Mulej dilikni biex
inxandar l-evanġelju lill-umli; bagħatni
biex indewwi lil dawk ta' qalbhom
muġugħa, biex inniedi l-ħelsien lill-
imjassrin, u niftaħ il-ħabs lil dawk li huma
marbutin.
2 Biex inniedi s-sena tal-grazzja tal-
Mulej, u jum il-vendetta t'Alla tagħna;
biex infarraġ lil dawk kollha li jibku;
3 Biex inferraħ lil dawk kollha li jibku
f'Sijon, biex nagħtihom girlanda flok
irmied, żejt ta' ferħ flok ilbies ta' viżtu, il-
mantell tat-tifħir flok spirtu mitluq; biex
isejħulhom balluta tas-sewwa, taħwil il-
Mulej, ħalli hu jkun igglorifikat.
4 U jibnu l-ħriebi qodma, u jtellgħu

t-tiġrif ta' dari, u jsewwu l-bliet imħarrbta,
it-tiġrif taż-żmien imgħoddi.
5 U joqogħdu barranin hemm, u jir-
għaw l-imrieħel tagħkom, u wlied il-barra-
nin jaħartulkom ir-raba' u jiżbrulkom
id-dwieli tagħkom.
6 Iżda intom tissemmew Qassisin tal-
Mulej: in-nies igħidulkom Ministri t'Alla
tagħna: intom tieklu ġid il-Ġentili, u fil-
glorja tagħhom tiftaħru.
7 Flok għajbkom, ikollkom sehem daqs
tnejn; flok il-misthija, igħajtu bil-ferħ
b'sehemhom; għalhekk f'arthom ikollhom
sehem daqs tnejn, u ferħ għal dejjem.
8 Għax jien, il-Mulej, inħobb is-sewwa;
nobgħod il-ħell ma' offerta tal-ħruq; u
nagħtihom ħlashom bir-reqqa, u nagħmel
rabta dejjiema magħhom.
9 U nisilhom ikun magħruf fost il-ġnus,
u d-dixxendenti tagħhom f'nofs il-popli:
kull minn jarahom jagħrafhom, għax
huma nisel imbierek mill-Mulej.
10 Nitħenna wisq fil-Mulej, ruħi tifraħ
f'Alla tiegħi; għax libbisni lbies is-
salvazzjoni, u għattieni b'mantar tal-ħaqq
bħalma jiżżejjen għarus b'kuruna, bħalma
għarusa tiżżejjen bil-ġawhar tagħha.
11 Għax bħal ma toħroġ l-art l-inbiet
tagħha, u bħal ma jnibbet il-ġnien dak li
jinżara' fih; hekk Sidi, il-Mulej, inibbet
quddiem il-ġnus kollha l-ħaqq u t-tifħir.

62 Minħabba f'Sijon ma niskotx, u
minħabba f'Ġerusalem ma nehdiex,
sama joħroġ bħad-dija l-ħaqq tagħha, u
s-salvazzjoni tagħha bħal torċa tixgħel.
2 U l-Ġentili jaraw is-sewwa tiegħek, u
s-slaten kollha l-glorja tiegħek: u jsejħulek
b'isem ġdid, li jagħżlu fomm il-Mulej.
3 U int tkun ukoll kuruna ta' glorja f'id
il-Mulej, u dijadema ta' sultan f'id Alla
tiegħek.
4 Ma jgħidulikx aktar: Mitluqa; u
lanqas lil artek ma jgħidulha aktar
Imħarbta: iżda lilek isejħulek: Il-għaxqa
tiegħi fiha, u lil artek: Miżżewġa: għax il-
Mulej jitgħaxxaq bik, u artek ikollha
żewġha.
5 Għax bħal ma jiżżewweġ żagħżugħ
xebba, hekk uliedek jiżżewġuk: u bħal ma
jifraħ il-għarus bil-għarusa, hekk Alla
tiegħek jifraħ bik.
6 Jien qegħidt għassiesa fuq is-swar
tiegħek, o Ġerusalem, li lejl u nhar qatt
ma jisktu: intom li tfakkru l-Mulej, la
tistrieħux.
7 U tagħtuhx serħan, sa ma jwaqqaf lil
Ġerusalem, u jagħmilha l-foħrija ta' l-art.
8 Il-Mulej ħalef b'lemintu, u bid-
driegħ qawwi tiegħu: tabilħaqq ma
nagħtix aktar il-qamħ tiegħek bħala jkel
lill-egħdewwa tiegħek, u l-barranin ma
jixorbux l-inbid tiegħek, li għalih inti
ħdimt:
9 Iżda dawk li jaħżnuh, jikluh, u jfaħħru
l-Mulej; u dawk li jiġbruh, jixorbuh fil-
btieħi tas-santwarju tiegħi.
10 Għaddu, għaddu, mill-bwieb; hejju
t-triq għall-poplu; rawmu, rawmu t-triq;
neħħu l-ġebel; għollu bandiera quddiem
il-popli.
11 Ara, il-Mulej xandar sa truf l-art.
Għidu lil bint Sijon: Ara, is-salvazzjoni
tiegħek waslet; ara, il-ħlas tiegħu miegħu,
u egħmilu quddiemu.
12 U jsejħulhom: Poplu mqaddes; Il-
Mifdijin tal-Mulej: u lilek isejħulek:
Imfittxa; Belt mhix mitluqa.

63 Min hu dan li ġej minn Edom, bi
ħwejġu ħomor minn Bosra, dan li
hu mżejjen bi ħwejġu, miexi fil-kobor tal-
qawwa tiegħu? Jien hu, li nitkellem bil-
ħaqq; jien, qawwi biex ingħin.
2 Għaliex hemm l-aħmar fi lbiesek,
u lbiesek bħal min igħaffeġ fil-magħ-
sar?
3 Jien għaffiġt fil-magħsar waħdi; u
mill-poplu ma kien hemm ħadd miegħi:
għax jien ngħaffiġhom f'għadbi, u nisħaq-
hom fil-qilla tiegħi; u demmhom ikun
imraxxax fuq ħwejġi, u nħammeġ ilbiesi
kollha.
4 Għax jum il-vendetta qiegħed f'qalbi
u s-sena tal-mifdijin tiegħi waslet.
5 U ħarist, u ma kien hemm ħadd biex
igħin; u stagħġibt li ma kien hemm ħadd
min jirfed: għalhekk driegħi ġiebli s-sal-
vazzjoni; u għadbi rifidni.
6 U drist il-popli f'għadbi, u għamilt-
hom fis-sakra fil-qilla tiegħi, u nxerred
demmhom ma' l-art.
7 Infakkar it-tjieba tal-Mulej, u tifħir
il-Mulej, skond kulma għamel magħna
l-Mulej, u l-ġid kbir ma' dar Iżrael, li
għamel magħhom skond il-ħniena tiegħu,
u l-kotra tal-grazzji tiegħu.
8 Għax qal: Tabilħaqq huma l-poplu
tiegħi, ulied li ma jigdbux: u kien għalihom
Salvatur.
9 Fid-dwejjaq tagħhom kollha kien
imnikket, u l-anġlu tal-preżenza tiegħu
salvahom: f'imħabbtu u fi ħnientu fdie-
hom; u refagħhom, u ġarrhom il-jiem
kollha ta' dari.
10 Iżda huma xxewxu, u weġġgħu l-
Ispirtu mqaddes tiegħu: għalhekk hu
nbidel għalihom f'għadu, u tqabad kontra
tagħhom.
11 Imbagħad ftakar fiż-żmien ta' dari,
Mosè, u l-poplu tiegħu, billi qal: Fejn hu
dak li tellagħhom mill-baħar mar-ragħaj
tal-merħla tiegħu? Fejn hu dak li qiegħed
l-Ispitru mqaddes tiegħu f'nofshom?
12 Li bagħat id-driegħ glorjuż tiegħu
mal-lemin ta' Mosè, u feraq l-ilma minn
quddiemhom, biex jagħmel isem ta'
dejjem?

13 Li mexxiehom fid-dagħbien, bħal
żiemel fid-deżert, biex ma jogħtrux?
14 Bħal bhima li tinżel fil-wied, l-
Ispirtu tal-Mulej taħom il-mistrieħ: hekk
int mexxejt il-poplu tiegħek, biex tagħmel
għalik isem glorjuż,
15 Ħares mis-sema, u ara mill-agħmara
tal-qdusija u l-glorja tiegħek: fejn hi l-
ħeġġa tiegħek u s-setgħa tiegħek, il-ħerqa
ta' qalbek u tal-ħniniet tiegħek lejja?
Jaqaw inżammu?
16 Għax int bla dubju missierna, għal-
kemm Abraham ma jafniex, u Iżrael ma
jagħrafniex: int, o Mulej, missierna, il-
feddej tagħna; ismek minn dejjem.
17 Għaliex, o Mulej, ħallejtna noħorġu
mit-triqat tiegħek, u webbist qalbna biex
ma nibżgħux minnek? Arġa' ejja min-
ħabba l-qaddejja tiegħek, it-tribujiet ta'
wirtek.
18 Il-poplu tal-qdusija tiegħek kellu
s-santwarju għal ftit: l-egħdewwa tagħna
għaffġuh taħt saqajhom.
19 Aħna sirna qisna dawk li fuqkom
int qatt ma ħkimt; bħal dawk li qatt ma
kienu msejħin b'ismek.

64 Mhux li kont iċċarrat is-smewwiet,
u tinżel, u quddiemek jitheżhżu l-
muntanji,
2 Bħalma n-nar iqabbad il-ħatab,
bħalma n-nar igħalli l-ilma, biex tgħarraf
ismek lill-avversarji tiegħek, biex jitriegħdu
l-ġnus quddiem il-preżenza tiegħek!
3 Meta int għamilt ħwejjeġ tal-biża', li
aħna ma konniex nistennewhom, int inżilt,
u l-muntanji triegħdu quddiem il-preżenza
tiegħek.
4 Għax mill-bidu tad-dinja qatt ma
nstama', u l-ebda widna ma semgħet, u
lanqas għajn ma rat, o Alla, ieħor barra
minnek, li jaħdem għal min jittama fih.
5 Int tiltaqa' ma' min jifraħ jagħmel is-
sewwa, dawk li jiftakruk fi triqatek. Ara,
int għadabt; għax aħna dnibna; aħna
domna ħafna fi dnubietna. Insalvaw aħna?
6 Sirna lkoll bħal wieħed imniġġes, u
s-sewwa kollu tagħna sar bħal ċarruta
maħmuġa; ilkoll nidbielu bħal werqa; u
ħtijietna, bħar-riħ, iġorruna.
7 Għax m'hawn ħadd iżjed li jsejjaħ
ismek, li jitħarrek biex iżomm miegħek:
għax int ħbejt wiċċek minna, u tħallina
nintemmu mill-ħażen tagħna.
8 Iżda int, o Mulej, missierna; aħna t-
tafal, u int il-fuħħari tagħna; u aħna lkoll
xogħol idejk.
9 La tagħdabx, o Mulej, iżżejjed; u la
tiftakarx għal dejjem il-ħażen: ara, ħares
issa, nitolbuk, aħna lkoll il-poplu tiegħek.
10 Il-bliet imqaddsa tiegħek saru
deżert; Sijon saret deżert; Ġerusalem
ħerba.
11 Id-dar qaddisa u sabiħa tagħna,
fejn faħħruk missirijietna, maħruqa bin-
nar: u kulma kellna għażiż sar ħerba.
12 Tista', Mulej, iżżom għal dan kollu?
sa tibqa' tiskot, u tgħakkisna sa l-aħħar?

65 Jien kont imfittex minn dawk li ma
staqsewx għalija; kont misjub minn
dawk li ma fittxunix. Jien għidt: Hawn
jien, hawn jien, lil ġens li ma sejjaħx ismi.
2 Ftaħt idejja l-jum kollu għal poplu
xewwiexi, li miexi fi triq li mhix tajba, wara
ħsibijiethom;
3 Poplu li jmasħanni f'wiċċi dejjem; li
joffri sagrifiċċji fil-ġonna, u jaħarqu l-
inċens fuq altari tal-madum:
4 Li joqogħdu bejn l-oqbra, u jgħaddu
l-lejl fi rkieni moħbija, li jieklu l-laħam
tal-ħanżir, u li għandhom fil-borom
tagħhom brodu ta' laħam imniġġes;
5 U li jgħidu: Warrab, tersaqx lejja;
għax jien qaddis aktar minnek! Dawn
huma duħħan fi mnifsejja, nar li jaqbad
il-jum kollu!
6 Ara, dan hu miktub quddiemi: ma
niskotx, iżda nroddilhom, inroddilhom
imqar fi ħdanhom,
7 Ħtijietkom, u ħtijiet missirijietkom
f'daqqa, igħid il-Mulej, li ħarqu l-inċens
fuq il-muntanji, u fuq il-għoljiet għajruni:
għalhekk jien inkejlilhom ħlashom fi
ħdanhom għal dak li għamlu qabel.
8 Hekk igħid il-Mulej: Bħal ma jinsab
l-inbid ġdid fil-għanqud, u wieħed igħid:
Tħarbtux; għax hemm il-barka fih: hekk
nagħmel jien minħabba l-qaddejja tiegħi,
biex ma neqridhomx ilkoll.
9 U noħroġ nisel minn Ġakobb, u minn
Ġuda werrieta tal-muntanji tiegħi: u l-
maħturin tiegħi jirtuha, u l-qaddejja
tiegħi jgħammru hemm.
10 U Saron ikun mergħa għall-imrieħel,
u wied Għakor post fejn jistrieħu l-baqar,
għall-poplu tiegħi li jfittxni.
11 Iżda intom li tlaqtu l-Mulej, li
nsejtu l-għolja mqaddsa tiegħi, li thejju
mejda għall-Fortuna, u timlew it-tazzi
b'inbid imħallat għad-Destin,
12 Nagħtikom għas-sejf, u lkoll taqgħu
għall-qatla, talli sejjaħt, u ma weġibtunix;
u tkellimt, u ma weġibtux; iżda għamiltu
d-deni quddiem għajnejja, u ħtartu dak li
ma kienx jogħġobni.
13 Għalhekk, hekk igħid Sidi, il-Mulej:
Ara, il-qaddejja tiegħi jieklu, iżda intom
tkunu bil-ġuħ: ara, il-qaddejja tiegħi
jixorbu, iżda intom tkunu bil-għatx: ara,
il-qaddejja tiegħi jifirħu, iżda intom ta-
qgħu fil-għajb.
14 Ara, il-qaddejja tiegħi jgħannu bil-
hena ta' qalbhom, iżda intom tibku
b'uġigħ ta' qalb, u tixhru fid-diqa ta'
l-ispirtu tagħkom.
15 U tħallu jsimkom bħala saħta għall-
maħturin tiegħi. Hekk Sidi, il-Mulej,

joqtlok! Iżda hu jsejjaħ il-qaddejja tiegħu
b'isem ieħor:
16 Biex min jitbierek fl-art, jitbierek
f'Alla tas-sewwa; u min jaħlef fl-art,
jaħlef b'Alla tas-sewwa; għax jintesa t-
taħbit ta' qabel, u għax hu moħbi minn
għajnejja!
17 Għax, ara, jien naħlaq smewwiet
ġodda u art ġdida: u l-imgħoddi ma
jitfakkarx iżjed, u lanqas jiġi f'moħħi.
18 Iżda ifirħu u thennew għal dejjem
f'dak li jien naħlaq: għax, ara, jien naħlaq
Ġerusalem għall-hena, u l-poplu tagħha
għall-ferħ.
19 U nithenna b'Ġerusalem, u nifraħ
bil-poplu tiegħi, u ma jinstamax aktar fiha
ħoss ta' biki, u lanqas ħoss t'agħjat.
20 Ma jkunx hemm aktar fiha tarbija
li tgħix ftit jiem, u lanqas xiħ li ma jtemmx
sninu: għax żagħżugħ imut ta' mitt sena;
u l-midneb ta' mitt sena jkun misħut.
21 Jibnu djar u jgħammru fihom, u
jħawlu dwieli u jieklu frotthom.
22 Ma jibnux, u ieħor igħammar; ma
jħawlux, u ieħor jiekol: għax daqs il-jiem
ta' siġra jkunu jiem il-poplu tiegħi, u l-
maħturin tiegħi jgawdu għal żmien twil
xogħol idejhom.
23 Ma jitħabtux għal xejn; u ma jildux
iżjed tfal biex jarawhom imutu f'daqqa;
għax huma jkunu n-nisel ta' l-imberkin
tal-Mulej, u d-dixxendenti tagħhom
magħhom.
24 U jiġri wkoll, illi qabel ma jsejħu,
inwieġeb; u huma u jitkellmu, nisma'.
25 Il-lupu u l-ħaruf jirgħaw flimkien,
l-iljun bħall-gendus jiekol it-tiben: u t-trab
ikun ikel is-serp. Huma ma jagħmlux deni,
u lanqas ħsara fil-għolja kollha mqaddsa
tiegħi, igħid il-Mulej.

66 Hekk igħid il-Mulej: Is-sema t-tron
tiegħi, u l-art mirfes riġlejja: fejn hi
mela d-dar li tistgħu tibnuli? u fejn hu l-
post tal-mistrieħ tiegħi?
2 Għax dawn il-ħwejjeġ kollha għamlit-
hom idi: hekk saru dawn il-ħwejjeġ
kollha, igħid il-Mulej: iżda lejn dan il-
bniedem inħares, lejn l-umli, u min qalbu
niedma, u jitriegħed għal kelmti.
3 Min joqtol gendus qisu wieħed li
joqtol bniedem; min jissagrifika ħaruf qisu
wieħed li jilwi għonq ta' kelb; min
joffri offerta tal-qamħ qisu wieħed li
joffri demm ta' ħanżir; min jaħraq l-
inċens, qisu wieħed li jbierek idolu. Iva,
dawn għażlu triqathom, u ruħhom tieħu
pjaċir fi qżiżijiethom.
4 Jien nagħżel ukoll il-kastigi tagħhom,
u dak li jibżgħu minnu nġibu fuqhom,
għaliex, meta sejjaħt, ħadd ma wieġeb;
meta tkellimt, ma semgħux: iżda għamlu
dak li hu ħażin f'għajnejja, u għażlu dak
li ma għoġobnix.
5 Isimgħu kelmet il-Mulej, intom li
titriegħdu għal kelmtu: Ħutkom li
bagħdukom, li keċċewkom minħabba
ismi, qalu: Ħa jkun il-Mulej igglorifikat,
biex naraw il-ferħ tagħkom! Iżda huma
jaqgħu fil-għajb.
6 Isimgħu, ħoss ta' għagħa mill-belt!
Ħoss mit-tempju! Ħoss il-Mulej li jrodd
il-ħlas lill-egħdewwa tiegħu!
7 Qabel ma tkagħwġet, ħelset; qabel
ma ġie fuqha l-uġigħ tagħha, wildet tifel.
8 Min qatt sama' ħaġa bħal din? Min
qatt ra ħwejjeġ bħal dawn? Jista' pajjiż
isir f'jum wieħed, jew ġens jitwieled
f'daqqa? Hekk kif Sijon tkagħwġet, hi
wkoll wildet lil uliedha.
9 Inwassal jien sa t-twelid, u ma
nwellidx? igħid il-Mulej: jew jien li
nwelled, nagħlaq il-ġuf? igħid Alla
tiegħek.
10 Ifirħu ma' Ġerusalem, u thennew
biha, intom ilkoll li tħobbuha; aqbżu bil-
ferħ magħha, intom li titbikku għaliha:
11 Biex terdgħu, u tixbgħu minn sider
il-faraġ tagħha; biex taħilbu, u titgħaxxqu
mill-milja tal-glorja tagħha.
12 Għax hekk igħid il-Mulej: Ara, sa
nifrex is-sliem fuqha bħal xmara, u l-
glorja tal-Ġentili bħal xmara imfawra:
imbagħad terdgħu, u tintrefgħu fuq
ġenbejha, u titfissdu fuq irkobbtejha.
13 Bħal wieħed li ommu tfarrġu, hekk
infarraġkom jien, u intom titfarrġu
b'Ġerusalem.
14 U xħin taraw dan, qalbkom tifraħ,
u għadamkom iħaddar bħal ħaxix; u id
il-Mulej tingħaraf mill-qaddejja tiegħu, u
għadbu ma' l-egħdewwa tiegħu.
15 Għax, ara, il-Mulej jiġi fin-nar, u
l-imriekeb tiegħu jkunu bħal riefnu, biex
isawwab għadbu bil-qilla, u ċ-ċanfira
tiegħu bi fjammi tan-nar.
16 Għax bin-nar u b'sejfu jagħmel il-
Mulej ħaqq mill-ħajjin kollha: u l-maqtu-
lin tal-Mulej ikunu ħafna.
17 Dawk li jitaqddsu, u jissaffew biex
imorru fil-ġonna, wara wieħed fosthom,
billi jieklu laħam il-ħanżir, ikel moqżież u
ġrieden, jintemmu f'daqqa, igħid il-Mulej.
18 Għax naf egħmilhom u ħsibijiethom;
iż-żmien ġej biex niġbor il-ġnus kollha, u
l-ilsna kollha; u jiġu, u jaraw il-glorja
tiegħi.
19 U nagħmel sinjal fosthom, u minn-
hom nibgħat lill-ġnus dawk li jeħilsu, lil
Tarsis, Pul, u Lud, li jiġbdu l-qaws, lil
Tubal u lil Ġawan, u lill-gżejjer imbegħdin,
li ma semgħu qatt bi ħbari, u lanqas qatt
ma raw il-glorja tiegħi; u huma jxandru
l-glorja tiegħi qalb il-ġnus.
20 U jġibu 'l ħutkom kollha minn fost
il-ġnus kollha bħala offerta lill-Mulej, fuq
iż-żwiemel, u l-imriekeb, u fuq il-lettigi,
u fuq il-bgħula, u fuq l-iġmla, lejn il-
għolja mqaddsa tiegħi Ġerusalem, igħid

il-Mulej, bħal ma jġibu wlied Iżrael offerta ġo xi ħaġa safja f'dar il-Mulej.
21 U nieħu wkoll minnhom qassisin u Leviti, igħid il-Mulej.
22 Għax bħalma s-smewwiet ġodda, u l-art ġdida, li ser nagħmel, jibqgħu quddiemi, igħid il-Mulej, hekk jibqa' nisilkom u jsimkom.
23 U jiġri, minn qamar ġdid għal qamar ġdid, u minn Sibt għal Sibt, illi kull ħaj jiġi jqim quddiemi, igħid il-Mulej.
24 U huma joħorġu, u jaraw l-iġsma mejta ta' l-irġiel li xxewxu għalija: għax id-dud tagħhom ma jmutx, u lanqas in-nar tagħhom ma jintefa; u jkunu tkexkixa għall-ħajjin kollha.

# Ktieb Ġeremija

1 Kliem Ġeremija, bin Ħilkija, wieħed
mill-qassisin li kienu f'Għanatot, f'art
Benjamin:
2 Li l-kelma tal-Mulej ġietu fi żmien
Ġosija, bin Amon, sultan ta' Ġuda, fis-
sena tlittax tas-saltna tiegħu.
3 Ġiet ukoll fi żmien Ġeħojakim, bin
Ġosija, sultan ta' Ġuda, sa tmiem is-sena
ħdax ta' Sedekija, bin Ġosija, sultan ta'
Ġuda, sa meta Ġerusalem ittieħdet fil-
jasar, fil-ħames xahar.
4 Imbagħad il-kelma tal-Mulej ġietni,
tgħid:
5 Qabel ma sawwartek fil-ġuf, kont
nafek; u qabel int ma ħriġt mill-ġuf,
qaddistek, u jien għamiltek profeta tal-
ġnus.
6 Imbagħad jien għidt: Ah, Sidi, Mulej!
Ara, ma nafx nitkellem: għax jien għadni
żgħir.
7 Iżda l-Mulej qalli: La tgħidx: Għadni
żgħir: għax għand kull min nibgħatek inti
tmur, u kulma nordnalek, għidu.
8 La tibżax minn wiċċhom: għax jien
miegħek biex neħilsek, igħid il-Mulej.
9 Imbagħad il-Mulej medd idu, u messli
fommi. U l-Mulej qalli: Ara, sa nqegħidlek
kliemi f'fommok.
10 Ara, qegħidtek illum fuq il-ġnus, u
fuq is-saltniet, biex taqla' u ġġarraf, u
teqred, u tgħarraq, biex tibni, u tħawwel.
11 U l-kelma tal-Mulej kompliet tiġini,
tgħidli: Ġeremija, x'inti tara? U jien
għidt: Fergħa tal-lewż qiegħed nara.
12 Imbagħad qalli l-Mulej: Sewwa
rajt: għax jien nishar fuq kelmti biex
inwettaqha.
13 U l-kelma tal-Mulej ġietni t-tieni
darba, tgħid: X'qiegħed tara? U weġibt:
Borma tagħli qiegħed nara; li wiċċha
jħares min-naħa tat-tramuntana.
14 Imbagħad qalli l-Mulej: Mit-tra-
muntana toħroġ il-ħsara fuq dawk kollha
li jgħammru fil-pajjiż.
15 Għax, ara, sa nsejjaħ il-familji
kollha tas-saltniet tat-tramuntana, igħid
il-Mulej; u jiġu, u jwaqqfu kull wieħed
it-tron tiegħu fid-daħla tal-bwieb ta'
Ġerusalem, u quddiem is-swar tagħha
kollha, u quddiem il-bliet kollha ta' Ġuda.
16 U jien nippronunzja l-ġudizzji tiegħi
kontrihom, għall-ħażen kollu tagħhom
talli telquni; u ħarqu l-inċens lill-allat
oħra, u taw qima lil egħmil idejhom.
17 Għalhekk, ħażżem ġenbejk, u qum,
u kellimhom kulma sa nordnalek: la
tinħasadx quddiem wiċċhom, li ma
nħallikx tibża' minnhom.
18 Għax, ara, illum għamiltek belt
iffortifikata, u kolonna tal-ħadid, u swar
tal-bronż kontra l-pajjiż kollu, kontra s-
slaten ta' Ġuda, kontra l-prinċpijiet
tiegħu, kontra l-qassisin tiegħu, u kontra
l-poplu tal-pajjiż.
19 U jaħbtu għalik; imma ma
jegħlbukx; għax jien miegħek, biex
neħilsek, igħid il-Mulej.

2 Issa l-kelma tal-Mulej ġiet għandi,
tgħid:
2 Mur u għajjat f'widnejn Ġerusalem,
għid: Hekk igħid il-Mulej: Jien niftakar
it-tjieba ta' żgħożitek, l-imħabba ta'
żmien għerustek, meta kont timxi warajja
fid-deżert, f'art li ma kenitx miżrugħa.
3 Iżrael kien imqaddes għall-Mulej,
l-ewwel frott tal-għalla tiegħu; dawk
kollha li kielu minnu saru ħatja; il-għali
ġie fuqhom, igħid il-Mulej.
4 Isimgħu l-kelma tal-Mulej, o dar
Ġakobb, u l-familji kollha ta' dar Iżrael:
5 Hekk igħid il-Mulej: X'ħażen sabu
fija missirijietkom, biex tbiegħdu minni, u
marru wara l-frugħa, u saru frugħa?
6 U lanqas qalu: Fejn hu l-Mulej li
tellagħna mill-art ta' l-Eġittu, li mexxiena
fid-deżert, f'art xagħrija u kollha ħofor,
f'art niexfa, u ta' dell il-mewt, f'art li ħadd
ma jgħaddi minnha, u fejn l-ebda bniedem
ma jgħammar?
7 U ġibtkom f'art kollha frott, biex
tieklu l-frott tagħha, u l-ħwejjeġ tajbin
tagħha; iżda meta dħaltu, intom niġġistu
arti, u wirti għamiltuh moqżież.
8 Il-qassisin ma qalux: Fejn hu l-

Mulej? U dawk li għandhom il-liġi
f'idejhom ma għarfunix: il-mexxejja wkoll
irvellaw kontra tiegħi, u l-profeti ħabbru
f'isem Bagħal, u marru wara ħwejjeġ li ma
jiswewx.
9 Għalhekk nibqa' niġġieled magħkom,
igħid il-Mulej; u ma' wlied uliedkom
niġġieled.
10 Għaddu għal fuq il-gżejjer ta'
Kittim, u araw; u jbagħtu f'Kedar, u
fittxu sewwa, u araw jekk hemmx ħaġa
bħal din.
11 Hemm xi ġens li biddel l-allat tiegħu,
imqar meta ma humiex allat? Iżda l-poplu
tiegħi biddlu l-glorja tagħhom ma' dak li
ma jiswa xejn.
12 Stagħġbu, u smewwiet, b'dan, u
twerwru għall-aħħar, u tnikktu wisq, igħid
il-Mulej.
13 Għax il-poplu tiegħi għamel żewġ
ħtijiet: telqu lili, għajn ta' ilma ġieri, u
ħaffru għalihom bjar, bjar imxaqqin, li ma
jżommux ilma.
14 Huwa Iżrael ilsir? Jew qaddej
imwieled id-dar? Għaliex mela sar priża?
15 Frieħ l-iljuni jgħajtu għalih, u
jgħajtu bil-qawwa, u jagħmlu artu ħerba;
il-bliet tiegħu maħruqa, bla nies.
16 In-nies ta' Nof u Taħfanħes, qarw-
żulek rasek.
17 Jaqaw dan ma ġibtux fuqek billi
tlaqt lill-Mulej Alla tiegħek, hu u jmexxik
fit-triq it-tajba?
18 U issa x'qiegħed tagħmel fit-triq ta'
l-Eġittu, jaqaw biex tixrob l-ilma tan-Nil?
U x'qiegħed tagħmel fit-triq ta' l-Assirja,
biex tixrob l-ilma tax-xmara?
19 Il-ħażen tiegħek stess jikkastigak, u
jwiddbek in-nuqqas tal-fedeltà tiegħek:
kun af, mela, u ara li hi ħaġa ħażina u
morra għalik, li int tlaqt lill-Mulej Alla
tiegħek, u li ma għandek l-ebda biża'
minni, igħid Sidi, il-Mulej ta' l-eżerċti.
20 Għax minn żmien ilu jien kissirt il-
madmad tiegħek, u qattajt ir-rbit tiegħek;
iżda inti għidt: Ma rridx naqdi! Għax fuq
kull għolja, u taħt kull siġra ħadra, int
imteddejt bħala mara żienja.
21 U jien kont ħawwiltek bħala dielja
tajba, żarġuna mill-aħjar; kif mela nbdilt
f'siġra ħażina ta' dielja bagħlija għalija?
22 Għax għalkemm tinħasel bin-nitru,
u tuża ħafna sapun, quddiemi tibqa' t-
tebgħa tal-ħażen tiegħek, igħid Sidi l-
Mulej.
23 Kif tista' tgħid: Jien ma tħammiġtx,
u wara Bagħlim ma mortx? Ara t-triq
tiegħek fil-wied! Kun af x'għamilt! int
ġemla ħafifa li ssallab triqtha;
24 Ħmara salvaġġa mdorrija fid-deżert,
li xxomm ir-riħ fil-leblieba ta' xewqitha;
fis-saħna tagħha min jista' jżommha?
Dawk kollha li jfittxuha ma jitħabtux; fix-
xahar tagħha jsibuha.
25 Ħares lil riġlek mill-ħafa, u lil
griżmejk mill-għatx: iżda inti għidt:
M'hemmx tama! Le! għax jien ħabbejt il-
barranin, u warajhom immur.
26 Bħal ma jirgħex il-ħalliel meta
jinqabad, hekk hi mirgħuxa dar Iżrael;
huma, is-slaten tagħhom, il-prinċpijiet
tagħhom, u l-qassisin tagħhom, u l-profeti
tagħhom,
27 Li jgħidu lil siġra: Int missieri; u lil
ġebla: Int ulidtni. Huma dawru daharhom
lejja, u mhux wiċċhom: iżda fi żmien it-
taħbit tagħhom igħidu: Qum, u salvana!
28 Iżda fejn huma allatek li għamilt
għalik? Ħa jqumu, jekk jistgħu jsalvawk,
fi żmien it-taħbit tiegħek: għax skond
għadd bliietek huma allatek, o Ġuda.
29 Għalfejn titlewmu miegħi? Intom
ilkoll irvellajtu kontra tiegħi, igħid il-
Mulej.
30 Għalxejn drabt lil uliedkom; ma
ħadu l-ebda tagħlima: is-sejf tagħkom
stess kiel il-profeti tagħkom, bħal ljun
qerriedi.
31 O nisel li intom, araw xi jgħid il-
Mulej: Sirt jien deżert għal Iżrael, jew art
tad-dlamijiet? Għaliex mela jgħid il-poplu
tiegħi: Aħna ħelsin, ma niġux aktar
lejk?
32 Tista' xebba tinsa ż-żina tagħha, jew
għarusa l-ħżiem tagħha? Imma l-poplu
tiegħi nsieni jiem bla għadd.
33 Kemm thejji tajjeb it-triq tiegħek
biex tfittex l-imħabba! Għalhekk ukoll lin-
nisa ħżiena int għallimthom it-triqat
ħżiena tiegħek.
34 Fuq truf ilbiesek jinsab ukoll id-
demm ta' l-erwieħ imsejknin bla ħtija. Int
ma qbadthomx jifthu d-djar. Iżda min-
kejja dan kollu,
35 Inti tgħid: Jien bla ħtija, tabilħaqq
għadbu dar minni. Ara, jien sa nressqek
għall-ħaqq, talli għidt: Ma dnibtx.
36 Għaliex xejn ma tqisha li tbiddel
triqtek? Int ukoll għad tirgħex mill-
Eġittu, bħal ma rgħext mill-Assirja.
37 Iva, int għad toħroġ minn hemm,
b'idejk fuq rasek: għax il-Mulej ma laqax
dawk li inti tafda fihom, u ma jkollokx
riżq bihom.

3 Il-Mulej igħid: Jekk raġel jinfired minn
martu, u hi titilqu, u tiżżewweġ raġel
ieħor, jarġa' hu jmur magħha? Jaqaw dik
l-art ma titniġġisx għalkollox? Iżda int
żnejt ma' ħafna maħbubin tiegħek; u
tarġa' inti tiġi għandi? igħid il-Mulej.
2 Arfa' għajnejk lejn il-għoljiet għerija,
u ħares: fejn ma żnejtx? Kont toqgħod
fit-toroq tistenniehom, bħal Għarbi fid-
deżert; u kasbart int il-pajjiż, biż-żena u
l-ħażen tiegħek.
3 Għalhekk ix-xita nżammet, u ma
għamlitx xita mwaħħra; int għandek wiċċ
ta' mara żienja, u ma tridx tistħi.

4 M'għadikx issa kif sejjaħtli: Missieri,
inti l-ħabib ta' żgħożiti?
5 Sa jibqa' mgħaddab għal dejjem? Sa
jibqa' jżomm il-għadab tiegħu sat-tmiem?
Ara, int tkellimt; iżda int għamilt id-deni
kollu li stajt.
6 Imbagħad il-Mulej qalli fi żmien is-
sultan Ġosija: Rajt x'għamel Iżrael, poplu
bla fidi? Telgħet fuq rjus il-muntanji
kollha, u taħt kull siġra ħadra, u hemm
għamlitha ta' mara żienja.
7 U jien għidt, wara li għamlet dan
kollu: Arġa' lejja. Iżda hi ma reġgħitx
ġiet lejja. U l-qarrieqa oħtha Ġuda rat
dan.
8 U għalkemm jien keċċejt lil Iżrael,
poplu bla fidi, ħtija ta' l-adulterji tagħha
kollha, u tajtha l-karta tad-divorzju
tagħha, rajt li oħtha, il-qarrieqa Ġuda, ma
beżgħitx, u marret tiżni hi wkoll.
9 U ġara, ħtija taż-żena tagħha bla
rażan, illi Iżrael niġġset l-art, u żniet mal-
ġebel u maz-zkuk.
10 U minkejja dan kollu, Ġuda, il-
qarrieqa oħtha, ma reġgħitx lejja b'qalbha
kollha, iżda tapari, igħid il-Mulej.
11 U l-Mulej qalli: Iżrael, poplu bla
fidi, iġġustifikat ruħha iżjed mill-qarrieqa
Ġuda.
12 Mur, xandar dal-kliem lejn it-
tramuntana, u għid: Arġa' lura, o Iżrael,
poplu bla fidi, igħid il-Mulej; u jien ma
nħallix għadbi jaqa' fuqek: għax jien
ħanin, igħid il-Mulej, u ma nibqax
imgħaddab għal dejjem.
13 Biss agħraf il-ħażen tiegħek, li int
ma kontx fidila mal-Mulej Alla tiegħek, u
ntlaqt mal-barranin taħt kull siġra ħadra,
u ma smajtx minn leħni, igħid il-Mulej.
14 Erġgħu ejjew, o wlied bla fidi, igħid
il-Mulej; għax jien sidkom: u neħodkom,
wieħed minn belt, u tnejn minn familja, u
ndaħħalkom Sijon:
15 U mbagħad nagħtikom ragħajja
għal qalbi, li jirgħawkom bil-għerf u bil-
għaqal.
16 U jiġri, meta toktru u tikbru fuq
l-art, f'dawk il-jiem, igħid il-Mulej, illi
huma ma jgħidux aktar: L-arka tar-rabta
tal-Mulej: u lanqas tiġi f'moħħhom: u
lanqas jiftakruha; u lanqas iħossu n-
nuqqas tagħha; u lanqas jerġgħu
jagħmluha.
17 F'dak iż-żmien isejħu lil Ġerusalem:
It-tron tal-Mulej; u l-ġnus kollha jin-
ġemgħu fiha, għal isem il-Mulej, f'Ġeru-
salem, u lanqas jimxu aktar wara l-
ebusija ta' qalbhom il-ħażina.
18 F'dawk il-jiem dar Ġuda tingħaqad
ma' dar Iżrael, u jiġu flimkien mill-art
tat-tramuntana fl-art li jien tajt b'wirt lil
missirijietkom.
19 Iżda jien għidt: Kif inqiegħdek fost
l-ulied, u nagħtik art li tgħaxxaq, l-aktar
wirt sabiħ tal-ġnus kollha? U jien għidt:
Int issejjaħli: Missieri; u ma tarġax lura
minni.
20 Tassew, bħalma mara miżżewġa
titlaq bil-qerq lil żewġha, hekk intom
imxejtu bil-qerq miegħi, o dar Iżrael,
igħid il-Mulej.
21 Leħen jinstama' fuq il-għoljiet
għerija, il-biki u t-tnehid ta' wlied Iżrael:
għax għawġu triqthom, u nsew il-Mulej
Alla tagħhom.
22 Erġgħu ejjew, o ulied bla fidi, jien
infejjaq in-nuqqas ta' fidi tagħkom. Arana
ġejjin għandek; għax int il-Mulej, Alla
tagħna.
23 Tassew, għalxejn wieħed jittama fis-
salvazzjoni mill-għoljiet. u mill-għagħa tal-
muntanji: tassew, fil-Mulej Alla tagħna hi
s-salvazzjoni ta' Iżrael.
24 Iżda l-għajb kiel it-taħbit ta'
missirijietna sa minn żgħoritna; in-ngħaġ
tagħhom u l-baqar tagħhom, is-subjien
tagħhom, u l-bniet tagħhom.
25 Nimteddu f'għajbna, u l-umiljazz-
joni tagħna tgħattina; għax dnibna kontra
l-Mulej Alla tagħna, aħna u missirijietna,
minn żgħoritna sa llum, u ma smajniex
minn leħen il-Mulej Alla tagħna.

4 Jekk int tarġa' tiġi, o Iżrael, igħid il-
Mulej, arġa ejja għandi: u jekk tneħħi
qżiżijietek minn quddiemi, u ma tmurx
tiġġerra 'l hawn u 'l hinn,
2 U taħlef: Daqskemm hu ħaj il-Mulej,
fis-sewwa, fil-ħaqq, u fid-dritt; il-ġnus
imbagħad fih jitbierku, u fih jitfaħħru.
3 Għax hekk igħid il-Mulej lin-nies ta'
Ġuda u ta' Ġerusalem: Aħdmu r-raba'
tagħkom mhux miżrugħ, u la tiżirgħux
qalb ix-xewk.
4 Agħmlu ċ-ċirkonċiżjoni għall-Mulej,
u agħmlu ċ-ċirkonċiżjoni lil qalbkom, o
rġiel ta' Ġuda, u intom li tgħammru
f'Ġerusalem, li ma tikbisx qillti bħan-nar,
u taħraq hekk li ħadd ma jista' jitfiha,
ħtija tal-ħażen ta' l-egħmejjel tagħkom.
5 Niedu f'Ġuda, xandru f'Ġerusalem;
u għidu: Doqqu t-tromba fil-pajjiż, għajtu
kemm tifilħu, u għidu: Inġemgħu, ħa
nidħlu fil-bliet qawwija.
6 Għollu l-bandiera lejn Sijon! stkennu,
la titnikkrux, għax ħsara sa nġib jien mit-
tramuntana, u rovina kbira.
7 Iljun jaqbeż minn ġol-masġar tiegħu,
u l-qerriedi tal-ġnus ġej fit-triq; ħareġ
minn postu, biex jagħmel artek ħerba; u
blietek jiġġarrfu, u jibqgħu bla nies.
8 Għalhekk tħażżmu bi xkora, newħu,
u ixhru: għax is-saħna ta' għadab il-Mulej
ma daritx minn fuqna.
9 U jiġri f'dak il-jum, igħid il-Mulej, li
qalb is-sultan, u qalb il-prinċpijiet
tintelaq: u l-qassisin jindehxu, u l-profeti
jinbelgħu.
10 Imbagħad jien għidt: Ah! Sidi

Mulej! tassew li int qarraqt b'dan il-poplu
u b'Ġerusalem, billi għidt: Ikollkom is-
sliem; fil-waqt li s-sejf daħal sa r-ruħ.
11 F'dak iż-żmien jingħad lil dan il-
poplu u lil Ġerusalem: Riħ jaħraq ġej
mill-għoljiet għerija tad-deżert lejn bint
il-poplu tiegħi, mhux biex iderri, u lanqas
biex inaddaf!
12 Riħ mimli minn dawk il-postijiet ġej
lejja: issa wkoll sa nagħti sentenza kontra
tagħhom.
13 Ara, hu tiela' bħas-sħab, u l-imriekeb
tiegħu jkunu bħal riefnu: iż-żwiemel
tiegħu eħfef mill-ajkli. Imsejknin aħna!
għax mitlufa.
14 O Ġerusalem, aħsel qalbek mill-
ħażen, biex tkun salvata. Kemm sa jdumu
fik il-ħsibijiet ħżiena tiegħek?
15 Għax leħen igħarraf minn Dan, u
jħabbar il-ħsara mill-muntanja ta'
Efrajm.
16 Ifthu għajnejn il-ġnus; għarrfu lil
Ġerusalem, li nies biex jassedjaw ġejjin
minn art mill-bogħod, u jgħollu leħinhom
kontra l-bliet ta' Ġuda.
17 Bħal għassiesa ta' għalqa jdawruha;
għax ħaditha kontra tiegħi, igħid il-Mulej.
18 Triqtek u egħmilek ġiebu dan fuqek:
dan hu l-frott tal-ħażen tiegħek; iva, hu
morr; u jasal sa qalbek.
19 Imsarni! imsarni! Jien muġugħ
f'qalbi; qalbi tħabbat fija; ma nistax
niskot, għax int smajt, o ruħi, id-daqq tat-
tromba, il-għajjat tal-gwerra.
20 Tiġrif fuq tiġrif jitħabbar; għax il-
pajjiż kollu mħarbat; dalwaqt sa jitħarbtu
t-tined tiegħi, u f'mument il-purtieri
tiegħi.
21 Kemm sa ndum nara l-bandiera, u
nisma' d-daqq tat-tromba?
22 Għax il-poplu tiegħi iblah, lili ma
jagħrfunix; ulied boloh huma, m'għand-
homx għaqal; għorrief biex jagħmlu l-
ħażin, iżda biex jagħmlu t-tajjeb m'għand-
homx tagħlim.
23 Ħarist lejn l-art, u, ara, kienet bla
forma, u ma fiha xejn; u lejn is-smewwiet,
u kienu bla dawl.
24 Ħarist lejn il-muntanji, u, ara, kienu
jitheżhżu, u l-għoljiet kollha jitqanqlu.
25 Ħarist, u, ara, ma kien hemm l-ebda
bniedem, u t-tjur kollha ta' l-għajru ħarbu.
26 Ħarist, u, ara, l-art għammiela saret
deżert, u l-bliet kollha tagħha mġarrfin
quddiem il-Mulej, quddiem is-saħna ta'
għadbu.
27 Għax hekk igħid il-Mulej: L-art
kollha ssir ħerba; imma ma neqridx għal
kollox.
28 Għalhekk titbekka l-art, u jidlamu
s-smewwiet minn fuq; għax jien tkellimt, u
hekk hi l-fehma tiegħi, u ma nindimx, u
lanqas narġa' lura minnha.
29 Il-belt kollha taħrab mill-ħoss ta'
l-ifirsa u ta' l-arċiera; jidħlu fl-imsaġar, u
jixxabtu mal-blat; kull belt tintelaq,
m'hemm ħadd minn igħammar fihom.
30 U int, meta titħarbat, x'sa tagħmel?
Għalkemm tilbes il-kremżi, u tiżżejjen
bit-tiżjin tad-deheb, għalkemm tkabbar
għajnejk bil-koħl, għalxejn trid tidher
sabiħa; ma jridux jafu bik ħbiebek, lil
ħajtek ifittxu.
31 Għax jien smajt agħjat bħal ta' mara
fil-ħlas, l-uġigħ bħal ta' mara fl-ewwel
ħlas, l-agħjat ta' bint Sijon, bla nifs, u
tmidd idejha, u tgħid: Jaħasra għalija issa!
Ruħi qiegħda tinfena quddiem il-qattiela.

5 Iġru 'l hawn u 'l hinn mat-toroq ta'
Ġerusalem, u ħarsu issa, u kunu afu,
u fittxu fl-imsieraħ tagħha, jekk tistgħux
issibu raġel, jekk hemmx wieħed li jagħmel
il-ħaqq, li jfittex is-sewwa; u jien naħfril-
ha.
2 U għalkemm igħidu: Daqskemm hu
ħaj il-Mulej; ikunu jaħilfu sgur bil-gideb.
3 O Mulej, għajnejk m'humiex fuq is-
sewwa? Drabthom, iżda huma ma jħossu
xejn; qridthom, iżda ma ridux jilqgħu t-
tagħlima: webbsu wiċċhom aktar mill-
blat; ma jridux jikkonvertu.
4 Għalhekk jien għidt: Tabilħaqq
dawn m'humiex ħlief l-imsejkna; tbellhu
għax ma jafux triq il-Mulej, u lanqas il-
liġi t'Alla tagħhom.
5 Ħa mmur għand il-kbar, u nkellim-
hom; għax huma jafuha triq il-Mulej, u
l-liġi t'Alla tagħhom: iżda dawn ilkoll
b'fehma waħda, kissru l-madmad, u
qattgħu l-irbit.
6 Għalhekk joqtolhom iljun mill-
masġar, u lupu mid-deżerti jeqridhom, u
ljupard igħasses għal bliethom: kull min
joħroġ minnhom jitqatta' bċejjeċ: għax
ħtijiethom huma ħafna, u n-nuqqas ta'
fidi tagħhom żdied.
7 Għaliex għandi naħfirlek? Uliedek
telquni, u jaħilfu b'dawk li mhumiex allat:
wara li tmajthom kemm felħu, abban-
dunawni, u iffollaw f'dar iż-żienja.
8 Saru bħal żwiemel magħlufa filgħodu:
kull wieħed jiżher għal mart għajru.
9 Għal dan kollu m'għandix nikkastiga
dal-poplu? igħid il-Mulej: u ruħi
m'għandhiex tagħmel vendetta minn ġens
bħal dan?
10 Itilgħu ma' swarha, u ħarbtu; iżda
teqirduhiex għalkollox: aqalgħu ż-żraġen
tagħha, għax mhumiex tal-Mulej.
11 Għax dar Iżrael u dar Ġuda mxew
wisq bil-qerq miegħi, igħid il-Mulej.
12 Gidbu fuq il-Mulej, u qalu: Mhux
hu! L-ebda ħsara ma tiġi fuqna; u l-ebda
sejf u ġuħ ma naraw.
13 U l-profeti jsiru bħar-riħ; u l-kelma
mhix fihom: hekk jintgħamlilhom.
14 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej, Alla
ta' l-eżerċti: Talli titkellmu dal-kliem, ara,

sa nagħmel kelmti f'fommok nar, u dal-
poplu ħatab, u jaħraqhom.
15 Ara, sa nġib għalikom ġens mill-
bgħid, o dar Iżrael, igħid il-Mulej: hu ġens
minn żmien qadim, ġens li lsienu ma tafux,
u lanqas tifhem xi jgħidu.
16 Il-barżakka tal-vleġeġ tagħhom
qabar miftuħ, u huma kollha rġiel
qalbenin.
17 U jieklu l-ħsad tiegħek, u ħobżok,
li għandhom jikluh is-subjien u l-bniet
tiegħek: jieklu n-ngħaġ u l-baqar tiegħek:
jieklu d-dwieli u t-tin tiegħek: iġarrfu bis-
sejf il-bliet qawwija tiegħek li fihom int
tafda:
18 Imma lanqas f'dawk il-jiem, igħid
il-Mulej, ma neqridkom kollha.
19 U jiġri, meta tgħidu: Għaliex
għamlilna dan kollu l-Mulej? intom
twiġbuhom: Bħalma intom tlaqtuni,
u qdejtu allat barranin f'artkom,
hekk taqdu barranin f'art li mhix
tagħkom.
20 Ħabbru dan f'dar Ġakobb, u
xandruh f'Ġuda, billi tgħidu:
21 Isimgħu issa dan, o poplu iblah, u bla
moħħ li għandu għajnejn u ma jarax; li
għandu widnejn u ma jismax;
22 Ma tibżgħux minni? igħid il-Mulej:
ma titriegħdux quddiemi? Jien għamilt ir-
ramel bħala tarf tal-baħar, degriet għal
dejjem, li ma jaqbżux, u għalkemm l-
imwieġ tiegħu jħabbtu, ma jistgħux
jegħlbu; għalkemm igħajtu, ma jistgħux
jaqbżuh.
23 Iżda dal-poplu għandu qalb iebsa u
xewwiexa; daru u telqu.
24 Lanqas igħidu f'qalbhom: Ħa
nibżgħu issa mill-Mulej, Alla tagħna, li
jagħti x-xita, sew bikrija u sew imwaħħra,
f'waqtha: hu jħarsilna l-ġimgħat tal-
ħsad.
25 Il-ħażen tagħkom dan qallbu, u
dnubietkom tellfulkom ħwejjeġ tajbin.
26 Għaliex fost il-poplu tiegħi jinsabu
nies ħżiena: igħassu bħal nassab moħbi;
jonsbu nassa, jaqbdu n-nies.
27 Bħalma gaġġa hi mimlija bl-
agħsafar, hekk djarhom mimlijin bil-qerq;
għalhekk kibru, u stagħnew.
28 Simnu, għandhom wiċċhom ileqq,
iva, igħaddu l-egħmejjel kollha tal-ħażen:
ma jiddefendux il-kawża, il-kawża ta' l-
iltim, u madankollu jistagħnew; u d-dritt
ta' l-imsejknin ma jqisuhx.
29 Ta' dan kollu m'għandix nikkastiga
lil dal-poplu? igħid il-Mulej: ruħi
m'għandhiex tagħmel vendetta minn ġens
bħal dan?
30 Ħaġa li tkexkex u twerwer saret
fil-pajjiż;
31 Il-profeti jħabbru falz, u l-qassisin
igħallmu minn żniedhom; u l-poplu tiegħi
jħobb dan! X'tagħmlu meta jasal it-
tmiem?

6 O wlied Benjamin, inġemgħu biex
taħarbu minn nofs Ġerusalem, u
doqqu t-tromba f'Tekuwa, u f'Bet-
Ħakkerem għollu sinjal bin-nar, għax
ħsara tidher mit-tramuntana, u ħerba
kbira.
2 Is-sabiħa u l-imfissda, bint Sijon, jien
neqridha.
3 Ir-ragħajja bl-imrieħel tagħhom jiġu
lejha; iwaqqfu t-tined tagħhom ma-
dwarha; kullħadd jirgħa fil-qasma tiegħu.
4 Thejjew għall-gwerra kontra tagħha;
qumu, nitilgħu għaliha f'nofs in-nhar.
Jaħasra għalina! għax il-jum għadda, u d-
dellijiet tal-għabex jitwalu.
5 Qumu, nitilgħu bil-lejl, ħa nġarrfu
l-palazzi tagħha.
6 Għax hekk igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti: Aqtgħu s-siġar tagħha, u waqqfu
sur ma' Ġerusalem; din hi l-belt li sa tkun
ikkastigata; u li ġo fiha m'hemmx ħlief
moħqrija.
7 Bħal ma jfawwar bir l-ilma tiegħu,
hekk hi tfawwar il-ħżunija tagħha;
vjolenza u ħerba jinstemgħu fiha:
quddiemi hemm dejjem sofferenzi u pjagi.
8 Kun imwissija, o Ġerusalem, li ma
tinqatax ruħi minn mieghek, li ma
nagħmlikx ħerba, art li ma titgħammarx.
9 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
Huma jlaqqtu l-bqija ta' Iżrael bħal
f'dielja: Arġa' midd idek bħal min jaqta'
l-egħneb fuq iż-żraġen tagħha.
10 Quddiem min nitkellem u nwissi,
biex jisimgħu? Ara, widnejhom mhumiex
ċirkonċiżi, u ma jistgħux jisimgħu; ara,
kelmet il-Mulej saret għalihom ħaġa tad-
daħk, ma jeħdux pjaċir biha.
11 Għalhekk jien mimli b'għadab il-
Mulej; għejejt inżommu aktar: insawbu
fuq it-tfal fit-triq, u fuq il-ġemgħa taż-
żgħażagħ ukoll: kemm ir-raġel u kemm
martu jinqabdu, u magħhom ukoll ix-xiħ,
u dak li mimli bil-għomor.
12 U djarhom jaqgħu għand ħaddieħor,
bir-raba' u n-nisa tagħhom: għax jien
immidd idi fuq in-nies tal-pajjiż, igħid
il-Mulej.
13 Għax mill-iżgħar sa l-akbar fosthom,
kollha mogħtijin għall-qliegħ; u mill-
profeta mqar sal-qassis, kollha jagħmlu
l-qerq.
14 Dewwew ukoll il-qasma ta' bint il-
poplu tiegħi bħala ħaġa ħafifa, billi qalu:
Is-sliem, is-sliem; meta m'hemmx sliem.
15 Triegħxu meta għamlu ħwejjeġ
mistkerrha? Le, ma triegħxu xejn, u
lanqas setgħu jistħu: għalhekk jaqgħu
qalb dawk li jaqgħu; u jiġġarfu meta
nikkastigahom, igħid il-Mulej.
16 Hekk igħid il-Mulej: Ieqfu fit-toroq,
u araw, u staqsu fuq il-mogħdijiet ta' dari,
fejn hi t-triq it-tajba, u imxu fiha, u ssibu
l-mistrieħ għal ruħkom. Iżda huma qalu:
Ma rridux nimxu fiha.

17 Għamilt ukoll għassiesa fuqkom,
igħidu: Isimgħu d-daqq tat-tromba! Iżda
huma qalu: Ma rridux nisimgħu.
18 Għalhekk isimgħu, o ġnus, u kun af,
o miġemgħa, x'hemm fosthom.
19 Isma', o art: ara, jien inġib il-ħsara
fuq dal-poplu, il-frott tal-ħsibijiet tagħ-
hom, għax ma semgħux kliemi, u lanqas
il-liġi tiegħi, iżda warrbuha wkoll.
20 Għalfejn jiġi għandi l-inċens minn
Xeba, u l-qasab tal-fwieħa minn art
bgħida? L-offerti maħruqin tagħkom
mhumiex milqugħin, u lanqas is-sagrifiċċji
tagħkom m'huma ħelwin għalija.
21 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej: Ara,
sa nagħmel ġebel tat-tfixkil quddiem dal-
poplu, u l-missirijiet u wliedhom jitfix-
klu fihom f'daqqa: il-ġar u ħabibu jin-
tilfu.
22 Hekk igħid il-Mulej: Ara, poplu
jiġi mill-art tat-tramuntana, u ġens kbir sa
jqum minn truf l-art.
23 Huma jaqbdu l-qaws u l-lanza;
huma kefrin, u m'għandhomx ħniena;
leħinhom igħajjat bħal baħar; u jirkbu
ż-żwiemel, imgħammrin bħal irġiel għall-
gwerra kontra tiegħek, o bint Sijon!
24 Aħna smajna l-aħbar: idejna tqalu:
qabduna d-dwejjaq, u wġigħ, bħal mara
hi u tiled.
25 La toħorġux fir-raba', u lanqas
timxu fit-triq; għax il-għadu għandu sejf,
u l-biża' fuq kull naħa.
26 O bint il-poplu tiegħi, tħażżem bix-
xkora, u tmiegħek fir-rmied: tbekka, qisu
għal iben waħdieni, biki ta' mrar: għax il-
qerriedi jiġi għalina f'daqqa.
27 Lilek qegħidtek bħala torri u fortizza
fost il-poplu tiegħi, biex tagħraf u ġġarrab
imġibithom.
28 Huma lkoll xewwiexa fost ix-
xewwiexa, jimxu jxerrdu l-qlajja; huma
bronż u ħadid; kollhom imħassrin.
29 Il-minfaħ jonfoħ qawwi, iċ-ċomb
jintemm bin-nar; it-tidwib ma jiswa xejn:
għax il-ħżiena ma jingħażlux.
30 Fidda mormija jgħidulhom, għax
il-Mulej rmiehom.

7 Il-kelma li ġiet lil Ġeremija mill-Mulej,
tgħid:
2 Ieqaf f'bieb dar il-Mulej, u xandar
hemm dil-kelma, u għid: Isimgħu kelmet
il-Mulej, nies kollha ta' Ġuda, li tidħlu
minn dawn il-bwieb biex tqimu l-Mulej!
3 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla
ta' Iżrael: Biddlu għall-aħjar imġibitkom
u egħmilkom, u jien inħallikom tgħammru
f'dan il-post.
4 La tafdawx fi kliem il-gideb, billi
tgħidu: It-tempju tal-Mulej! It-tempju
tal-Mulej! It-tempju tal-Mulej! huma
dawn.
5 Għax jekk tassew tbiddlu għall-aħjar
imġibitkom u egħmilkom; għax jekk
tassew tagħmlu ħaqq bejn raġel u għajru;
6 Għax jekk ma taħqrux il-għarib, l-
iltim, u lill-armla, u ma xxerrdux demm
bla ħtija f'dan il-post, u lanqas tmorru
wara allat oħra bi ħsara għalikom,
7 Inħallikom imbagħad tgħammru
f'dan il-post, fl-art li tajt lill-missirijiet-
kom, għal dejjem ta' dejjem.
8 Ara, intom tafdaw fi kliem il-gideb, li
ma jiswa xejn.
9 Tisirqu, toqtlu, u tagħmlu l-adulterju,
u taħilfu falz, u taħarqu inċens lil Bagħal,
u tmorru wara allat oħra li ma tafuhomx;
10 U tiġu u tieqfu quddiemi f'din id-dar
li jissema ismi fuqha, u tgħidu: Issa aħna
mifdijin—u dan biex tibqgħu tagħmlu
dawn il-ħwejjeġ mistkerrha kollha?
11 Jaqaw did-dar, li jissemma ismi
fuqha, saret għar tal-ħallelin f'għajnej-
kom? Ara, jien, iva jien, dan kollu rajtu,
igħid il-Mulej.
12 Iżda issa morru fil-post li kelli Silo,
fejn kelli ismi jgħammar żmien ilu, u araw
x'għamiltlu ħtija tal-ħażen tal-poplu
tiegħi, Iżrael.
13 U issa, għax għamiltu dawn l-
egħmejjel kollha, igħid il-Mulej; għax
kellimtkom, kellimtkom sa minn filgħodu,
u ma smajtux; għax sejjaħtilkom, u ma
wiġibtux;
14 Jien nagħmel lil did-dar li jissemma
ismi fuqha, li intom tittamaw fiha, u lill-
post li tajt lilkom u lil missirijietkom, bħal
ma għamilt lil Silo.
15 U narmikom minn quddiem wiċċi,
bħal ma armejt lil ħutkom kollha, lil nisel
Efrajm kollu.
16 Għalhekk, la titlobx għal dal-poplu,
u la tgħollix għalihom agħjat u talb, u
lanqas titlobni: għax jien ma nisimgħekx.
17 M'intix tara x'inhuma jagħmlu fil-
bliet ta' Ġuda, u fit-toroq ta' Ġerusalem?
18 It-tfal jiġbru l-ħatab, u l-missirijiet
iqabbdu n-nar, u n-nisa jagħġnu l-għaġina
tagħhom, biex jagħmlu ftajjar lis-sultana
tas-sema, u jsawbu t-tiswib lil allat oħra,
biex igħaddbuni.
19 Huwa lili li huma sa jgħaddbu?
igħid il-Mulej: mhux lilhom infushom
igħaddbu, għall-mistħija ta' wiċċhom?
20 Għalhekk, hekk igħid Sidi, il-Mulej:
Ara, qillti u għadbi jissawbu fuq dal-post,
fuq il-bniedem, u fuq il-bhima, u fuq il-
frott ta' l-art; u jixgħel, u ħadd ma jitfih.
21 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti,
Alla ta' Iżrael: Żidu l-offerti maħruqa
tagħkom mas-sagrifiċċji tagħkom, u kulu
l-laħam.
22 Għax jien ma kellimtx lil missirijiet-
kom, u lanqas tajthom ebda kmand meta
ħriġthom mill-art ta' l-Eġittu, fuq l-offerti
maħruqa u s-sagrifiċċji:
23 Iżda dan ordnajtilhom, billi għidtil-
hom: Isimgħu minn leħni, u jien inkun

Alla tagħkom, u intom tkunu l-poplu
tiegħi: u imxu fit-toroq kollha li ikkman-
dajtkom, biex ikun tajjeb għalikom.
24 Iżda huma ma semgħux, u lanqas
mejlu widinthom, iżda mxew mal-fehma u
l-ħsieb ta' qalbhom il-ħażina, u marru
lura, u mhux 'il quddiem.
25 Minn dak in-nhar li missirijietkom
ħarġu mill-art ta' l-Eġittu sa llum, jien
bgħattilkom il-qaddejja tiegħi kollha, il-
profeti, billi qomt kmieni kuljum biex
nibgħathom.
26 Iżda ma semgħux minni, u ma
mejlux widinthom, iżda webbsu għonq-
hom: għamlu agħarr minn missirijiethom.
27 Għalhekk għidilhom dal-kliem
kollu, iżda huma ma jisimgħukx: int ukoll
issejħilhom; iżda huma ma jwiġbukx.
28 Iżda int tgħidilhom: Dan hu ġens li
ma jismax minn leħen il-Mulej, Alla
tagħhom, u lanqas jilqa' t-tagħlim: għab
is-sewwa, u nqata' minn fommhom.
29 Aqta' xagħarek, o Ġerusalem, u
armih; u samma' tinwiħa fuq il-għoljiet
għerija; għax il-Mulej rema u telaq in-nisel
ta' l-għadab tiegħu.
30 Għax ulied Ġuda għamlu dak li hu
ħażin f'għajnejja, igħid il-Mulej: qiegħdu
l-ħwejjeġ mistkerrha tagħhom fid-dar li
jissemma ismi fuqha, biex iniġġsuha.
31 U bnew il-għoljiet ta' Tofet, li huma
fil-wied ta' bin Hinnom, biex jaħarqu
s-subjien tagħhom u l-bniet tagħhom fin-
nar, dak li jien ma ikkmandajtkomx, u
lanqas qatt ma ġie f'moħħi.
32 Għalhekk, ara, għad jiġu l-jiem,
igħid il-Mulej, li ma jgħidulux iżjed Tofet,
jew wied bin Hinnom, iżda wied il-qatla:
għax għad jidfnu f'Tofet, sa ma jkunx
hemm fejn.
33 U l-iġsma mejta jkunu jkel għat-tjur
tas-sema, u għall-bhejjem ta' l-art; u ħadd
ma jnaffarhom.
34 Imbagħad insikket mill-bliet ta'
Ġuda, u mit-toroq ta' Ġerusalem, leħen
il-ferħ, u leħen il-hena, u leħen il-għarus,
u leħen il-għarusa: għax il-pajjiż isir
ħerba.

8 F'dak iż-żmien, igħid il-Mulej, joħorġu
għadam is-slaten ta' Ġuda, u għadam
il-prinċpijiet tiegħu, u għadam il-qassisin
tiegħu, u għadam il-profeti, u għadam in-
nies ta' Ġerusalem, minn qabarhom:
2 U jifirxuhom fix-xemx, u l-qamar, u
l-eżerċtu kollu tas-sema, li huma ħabbew-
hom, u qdewhom, u mxew warajhom, u li
fittxuhom, u li qimuhom: ma jinġabrux
u ma jindifnux; ikunu bħal demel fuq wiċċ
l-art.
3 U jaħtru l-mewt aktar mill-ħajja l-
bqija li jibqgħu ħajjin minn dan in-nisel
ħażin, fil-postijiet kollha fejn xerridthom,
igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
4 U tgħidilhom: Hekk igħid il-Mulej:
Jaqaw jekk in-nies jaqgħu, ma jqumux?
Jew jekk wieħed idur, ma jarġax lura?
5 Għaliex, mela, dal-poplu ta' Ġeru-
salem mitluf b'telfa ta' dejjem? Iżommu
sħiħ mal-qerq, u ma jridux jikkonvertu.
6 Qgħadt nissamma' u smajt; iżda
huma ma tkellmux is-sewwa: ħadd ma
nidem mill-ħażen tiegħu, u jgħid:
X'għamilt? Kollha mlibbtin fil-ġirja
tagħhom, bħal ma jintafa' ż-żiemel għat-
taqbida.
7 Iva, il-laqlaq ta' l-ajru jagħraf żmienu;
u l-gamiema, u l-ħuttafa, u l-għarnuq
joqogħdu għaż-żmien meta għandhom
jiġu; iżda l-poplu tiegħi ma jafx dak li
ordna l-Mulej.
8 Kif ngħidu: Aħna għorrief, u l-liġi
t'Alla magħna? Ara, il-pinna giddieba ta'
l-iskribi għamlitha falza.
9 Jitħawdu l-għorrief, tħabblu, u
nqabdu: Ara, huma rmew il-kelma tal-
Mulej; u liema għerf hemm fihom?
10 Għalhekk nagħti n-nisa tagħhom lil
oħrajn, u r-raba' tagħhom lil sidien ġodda;
għax miż-żgħir sal-kbir, kollha mlebelbin
għall-qliegħ, mill-profeta sal-qassis, kollha
jagħmlu l-qerq.
11 Għax huma dewwew il-ġerħa ta'
bint il-poplu tiegħi bħala ħaġa ħafifa, billi
jgħidu: Is-sliem, is-sliem; meta m'hemmx
sliem.
12 Triegħxu meta għamlu ħwejjeġ
mistkerrha? Le, ma tregħxux, u lanqas
kienu jafu kif jistħu: għalhekk jaqgħu qalb
dawk li jaqgħu: meta nikkastigahom,
jiġġarfu, igħid il-Mulej.
13 Tabilħaqq jien intemmhom, igħid
il-Mulej: ma jibqax għeneb fuq id-dielja,
u lanqas tin fit-tina, u l-werqa tidbiel; u
l-ħwejjeġ li tajthom igħaddu minn għand-
hom.
14 Għalfejn qegħdin aħna hawn
bil-qiegħda? Inġemgħu, u ħa nidħlu fil-
bliet qawwija, biex hemm immutu: għax
il-Mulej Alla tagħna jmewwitna, u jisqina
ilma ivvalenat, għax dnibna kontra l-
Mulej.
15 Stennejna s-sliem, iżda m'hemm l-
ebda ġid; stennejna żmien il-fejqan, u, ara,
il-biża'!
16 L-infiħ taż-żwiemel tiegħu jinstama'
minn Dan: l-art kollha triegħdet biż-żhir
taż-żwiemel tal-gwerra tiegħu; għax jiġu u
jieklu l-art, u kulma fiha, il-belt u 'l min
igħammar fiha.
17 Għax, ara, jien nibgħat sriep, sriep
bil-valenu, li m'hemmx seħer għalihom, u
jigdmukom, igħid il-Mulej.
18 Fejn insib faraġ fil-għali tiegħi?
Qalbi mifnija fija.
19 Isma' l-agħjat ta' biki ta' bint il-poplu
tiegħi minħabba dawk li jgħammru f'art
bgħida: Il-Mulej mhux f'Sijon? Is-sultan
tagħha mhux fiha? Għaliex għaddbuni

bl-immaġnijiet skolpiti tagħhom, u bi
frugħat barranin.
20 Intemm il-ħsad, għadda s-sajf, u
m'aħniex salvati.
21 Minħabba l-ksur ta' bint il-poplu
tiegħi jien imwaġġa'; qalbi sewda; it-
twerwir ħakimni.
22 Mhemmx balzmu f'Gilghad, ma
baqa' l-ebda tabib hemm? Għaliex, mela,
is-saħħa ta' bint il-poplu tiegħi għadha ma
fiqitx?

9 O li kienet rasi ssir ilma, u għajnejja
għajn ta' dmugħ, biex nibki nhar u
lejl għall-maqtulin ta' bint il-poplu tiegħi!
2 O li kieku kelli fid-deżert għarix bħal
dak li jkollu min ikun sejjer fit-triq; biex
nitlaq il-poplu tiegħi, u mmur bgħid
minnhom! Għax huma lkoll adulteri,
ġemgħa ta' nies qarreqin.
3 U jmiddu lsienhom bħall-qaws
tagħhom għall-gideb: il-gideb, mhux is-
sewwa, kiber b'saħħtu fil-pajjiż; għax
huma jimxu minn ħażen għal ħażen, u lili
ma jagħrfunix, igħid il-Mulej.
4 Ħalli kull wieħed minnkom jiftaħ
għajnejh minn għajru, u ma jafda ħadd lil
ħuh: għax l-aħwa kollha nassasa, u kull
ġar sejjer iqasqas.
5 U kull wieħed iqarraq b'għajru, u
ħadd ma jgħid is-sewwa: ħarrġu lsienhom
biex jigdeb, u jgħajju lilhom infushom
jagħmlu l-ħażen.
6 Għamartek qiegħda f'nofs il-qerq;
u minħabba l-qerq ma jridux jafu bija,
igħid il-Mulej.
7 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti: Ara, jien indewwibhom fin-nar, u
nġarrabhom; għax x'nista' ngħamel iżjed
minħabba l-ħażen ta' bint il-poplu
tiegħi?
8 Ilsienhom vleġġa tal-mewt; jitkellem
qerq: wieħed jitkellem b'fommu fuq is-
sliem ma' għajru, iżda f'qalbu jlestilu
nassa.
9 Għal dan ma nikkastigahomx? igħid
il-Mulej: jew ruħi ma tagħmilx vendetta
minn ġens bħal dan?
10 Għall-muntanji nibki u nitniehed, u
għall-mergħat tad-deżert għanja tal-mewt,
għax maħruqin, u għalhekk ħadd ma
jista' jgħaddi minnhom; u n-nies lanqas
jisimgħu l-agħjat ta' l-imrieħel; sew it-tjur
tas-sema u sew il-bhejjem ħarbu; għosfru.
11 U 'l Ġerusalem nagħmilha gods
ġebel, u bejta tax-xakalli; u l-bliet ta'
Ġuda nagħmilhom ħerba, u ħadd ma
jgħammar fihom.
12 Min hu l-għaref li jifhem dan? U
min hu dak li kellmu fomm il-Mulej, biex
iħabbru? Għaliex l-art imħarbta, u
maħruqa bħal deżert, hekk li ħadd ma
jgħaddi minnha?
13 U l-Mulej qal: Talli telqu l-liġi li
tajthom quddiemhom, u ma semgħux
leħni, u lanqas imxew bħal ma għidtilhom;
14 Iżda mxew wara l-ebusija ta' qalb-
hom, u wara l-Bagħlim, bħal ma għall-
muhom missirijiethom:
15 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti, Alla ta' Iżrael: Ara, sa nitmagħ-
hom, lil dal-poplu, l-absint, u nisqihom
ilma ivvalenat.
16 U nxerridhom ukoll qalb il-ġnus, li
la huma u lanqas missirijiethom ma jafu-
hom: u nibgħat is-sejf warajhom; sa ma
ntemmhom.
17 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
Aħsbu biex issejħu n-nisa newwieħa, biex
jiġu; u jbagħtu għal dawk in-nisa li l-aktar
jinqalgħu biex jibku, ħa jiġu:
18 U ħa jgħaġġlu, u jgħannu għana tal-
mejtin għalina, biex għajnejna jxerrdu
d-dmugħ, u xfar għajnejna jxerrdu l-ilma.
19 Għax jinstema' leħen ta' tinwiħ minn
Sijon: Xi ħsara għalina! waqajna f'għajb
kbir, għax ikollna nitilqu l-art, issa li
waqqgħu l-agħmajjar tagħna.
20 Iva, isimgħu kelmet il-Mulej, o nisa,
u ħalli widintkom tilqa' l-kelma ta'
fommu; u għallmu lill-bniet tagħkom it-
tinwiħ, u kull waħda lil ġarha għanja
tal-mewt.
21 Għax il-mewt daħlet mit-twieqi
tagħna, u daħlet fil-palazzi tagħna, biex
teqred lit-tfal mit-triq, u liż-żgħażagħ mill-
imsieraħ.
22 Għid: Hekk igħid il-Mulej: L-iġsma
mejta tan-nies jaqgħu mixħutin ma' l-art
bħad-demel fuq wiċċ ir-raba', u bħal
għamra wara l-ħassad, u m'hemm ħadd
min jiġborhom.
23 Hekk igħid il-Mulej: Ħa ma jifta-
ħarx il-għaref b'għerfu; ħa ma jiftaħarx il-
qawwi bil-qawwa tiegħu; ħa ma jiftaħarx
il-għani bil-għana tiegħu;
24 Iżda ħalli dak li jiftaħar, jiftaħar
b'dan: li għandu d-dehen biex jagħrafni, li
jien il-Mulej li nagħmel it-tjieba, il-ħaqq u
s-sewwa fl-art: għax b'dawn il-ħwejjeġ
nitgħaxxaq, igħid il-Mulej.
25 Ara, jiġu l-jiem, igħid il-Mulej, li
nikkastiga liċ-ċirkonċiżi kollha, iżda ma-
dankollu għad mhumiex ċirkonċiżi;
26 Lill-Eġittu, lil Ġuda, lil Edom, u lil
ulied Għammon, u lil Mowab, u lil dawk
kollha li jgħammru fid-deżert, u li jqarwżu
xagħar ngħashom; għax dawn il-ġnus
kollha mhumiex ċirkonċiżi, u dar Iżrael
kollha għadha mhix ċirkonċiża f'qalbha.

10 Isimgħu l-kelma li l-Mulej jitkellem
għalikom, o dar Iżrael:
2 Hekk igħid il-Mulej: La titgħallmux
timxu fi triq il-ġnus, u la titbeżżgħux mis-
sinjali tas-sema; għalkemm il-ġnus
jitbeżżgħu minnhom.
3 Għax id-drawwiet tal-popli huma

frugħa: għax wieħed jaqta' għuda maq-
tugħa mill-masġar, xogħol idejn il-
ħaddiem, bil-mannara.
4 Iżejnuha bil-fidda u bid-deheb;
iwaħħluha bl-imsiemer u bl-imrietell, biex
ma titħarrikx.
5 Dawn l-allat huma weqfin bħal siġra
tal-palm, iżda ma jitkellmux: ikollhom
jerfgħuhom, għax ma jimxux! La tibżgħux
minnhom; għax ma jistgħux jagħmlu deni,
u lanqas jistgħu jagħmlu ġid.
6 Għax ħadd mhu bħalek, o Mulej; int
kbir, u ismek kbir bil-qawwa.
7 Min ma jibżax minnek, o Sultan tal-
ġnus? Għax dan lilek jistħoqqlok: għax
fost il-għorrief kollha tal-ġnus, u fis-
saltniet kollha tagħhom, mhemm ħadd
bħalek.
8 Iżda huma kollha boloh, u bla moħħ:
it-tagħlim ta' l-idoli mhux ħlief għuda!
9 Fidda immartellata fi pjanċi miġjuba
minn Tarsis, u deheb minn Ufaz, xogħol l-
iskultur, u ta' id il-ħaddiem tad-deheb:
lebsin il-porpra u l-iskarlat: huma lkoll
xogħol ta' nies tas-sengħa.
10 Iżda l-Mulej hu Alla tas-sewwa, hu
Alla l-ħaj, u s-Sultan ta' dejjem: għall-
għadab tiegħu l-art titriegħed, u l-ġnus ma
jkunux jifilħu għal qilltu.
11 Hekk tgħidulhom: L-allat li
m'għamlux is-smewwiet u l-art, igħibu
mill-art, u minn taħt dawn is-smewwiet.
12 Hu għamel l-art bis-setgħa tiegħu,
waqqaf id-dinja b'għerfu, u b'dehnu firex
is-smewwiet.
13 Xħin isamma' leħnu, ikun hemm
ħoss ta' kotra ta' ilmijiet fis-smewwiet, u
jtalla' s-sħab minn truf l-art; jagħmel il-
beraq għax-xita, u joħroġ ir-riħ mill-
ħażniet tiegħu.
14 Kull bniedem hu iblah f'għerfu: kull
ħaddiem tad-deheb jistħi mill-immaġni
skolpita tiegħu: għax l-immaġnijiet im-
dewba tiegħu huma gidba, u m'hemmx
nifs fihom.
15 Huma frugħa, xogħol ta' ngann:
f'jum il-kastig tagħhom, jintilfu.
16 Mhux bħalhom Dak li hu sehem
Ġakobb: għax hu l-Ħallieq ta' kollox; u
Iżrael hu t-tribù tal-wirt tiegħu: Il-Mulej
ta' l-eżerċti ismu.
17 Iġbor mill-art is-sorra tiegħek, o int
li qiegħda mdawra b'assedju!
18 Għax hekk igħid il-Mulej: Ara, did-
darba sa nwaddab in-nies ta' din l-art, u
nġib il-għali fuqhom, biex iħossuh.
19 Jaħasra għalija ħtija tat-tiġrifa tiegħi!
il-ġerħa tiegħi bla fejqan: iżda jien għidt:
Tassew, din marda, u jkolli nissaportiha.
20 It-tinda tiegħi mħarbta, u l-ħbula
tiegħi kollha nqatgħu: uliedi telquni, u
ma għadhomx iżjed: mhemm ħadd min
jarġa' jwaqqafli iżjed it-tinda tiegħi, jew
jarġa' jmiddli l-purtieri tiegħi.
21 Għax boloh saru r-ragħajja, u l-
Mulej ma jfittxuhx: għalhekk ma jkol-
homx riżq, u l-imrieħel tagħhom kollha
jixxerrdu.
22 Ara, waslet aħbar; għagħa kbira
mill-art tat-tramuntana, biex bliet Ġuda
jsiru ħerba, u bejta tax-xakalli.
23 O Mulej, jien naf li l-bniedem
m'għandux jedd fuq triqtu: u lanqas hu
fil-bniedem li jmexxi l-passi tiegħu.
24 O Mulej, widdibni, imma bil-ħaqq;
mhux f'għadbek, li ma ġġibnix fix-xejn.
25 Sawwab qilltek fuq il-ġnus, li ma
jikkonoxxukx, u fuq il-popli li ma jsejħux
ismek, għax belgħu lil Ġakobb, belgħuh u
temmewh, u għamlu agħmartu ħerba.

11 Il-kelma li ġiet lil Ġeremija minn
għand il-Mulej, tgħid:
2 Isimgħu l-kliem ta' dir-rabta, u
kellmu lin-nies ta' Ġuda, u lil dawk li
jgħammru Ġerusalem;
3 U għidilhom: Hekk igħid il-Mulej,
Alla ta' Iżrael: Misħut ikun il-bniedem li
ma jismax il-kliem ta' dir-rabta,
4 Li jien ikkmandajt lil missirijietkom,
dak in-nhar li jien ħriġtkom mill-art ta'
l-Eġittu, mill-forn tal-ħadid, billi għidt:
Isimgħu kliemi, u agħmluh, bħal kulma
nikkmandakom: hekk tkunu l-poplu
tiegħi, u jien inkun Alla tagħkom:
5 Biex inżomm il-ħalfa li jien ħlift lil
missirijietkom, li nagħtihom art tnixxi
ħalib u għasel, bħalma hi llum. Imbagħad
jien weġibt u għidt: Hekk ikun, o Mulej.
6 Imbagħad il-Mulej qalli: Niedi dal-
kliem kollu fil-bliet ta' Ġuda, u fit-toroq
ta' Ġerusalem, billi tgħid: Isimgħu kliem
dir-rabta, u ħarsuhom.
7 Għax jien wissejt bil-ħeġġa kollha lil
missirijietkom dak in-nhar li tellajthom
mill-art ta' l-Eġittu sa llum; wissejthom sa
minn filgħodu, billi għidt: Isimgħu kliemi.
8 Imma ma semgħux, u lanqas mejlu
widinthom, iżda mxew kull wieħed ma'
l-ebusija ta' qalbhom il-ħażina: għalhekk
ġibt fuqhom il-kliem kollu ta' dir-rabta,
li jien ikkmandajthom biex iħarsu, u ma
ħarsux.
9 U l-Mulej qalli: Hemm konġura
qalb in-nies ta' Ġuda, u qalb in-nies li
jgħammru Ġerusalem.
10 Huma reġgħu għad-dnubiet ta'
missiriethom, li ma ridux jisimgħu kliemi;
u marru huma wkoll wara allat oħra biex
jaqduhom: dar Iżrael u dar Ġuda kisru
r-rabta tiegħi li biha rtabatt ma' missiri-
jiethom.
11 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej: Ara,
sa nġib fuqhom il-ħsara, li ma jkunux
jistgħu jeħilsu minnha; u għalkemm
igħajtuli, jien ma nismagħhomx.
12 Imbagħad il-bliet ta' Ġuda u n-nies
li jgħammru Ġerusalem imorru jgħajtu lill-
allat li jaħarqulhom l-inċens, imma huma

sgur ma jeħilsuhomx fi żmien it-taħbit
tagħhom.
13 Għax daqskemm għandek bliet
huma l-allat tiegħek, o Ġuda; u
daqskemm huma t-toroq ta' Ġerusalem
waqqaft altari lil dik il-ħaġa ta' għajb,
altari biex jaħarqu inċens lil Bagħal.
14 Għalhekk la titlobx għal dal-poplu,
u lanqas tgħolli għalihom għajta jew
talba: għax jien ma nismagħhomx fiż-
żmien li huma jsejħuli minħabba fil-ħsara
tagħhom.
15 Xi dritt għandha l-maħbuba tiegħi
f'dari, meta għamlet egħmejjel faħxin ma'
ħafna? Jistgħu l-wegħdi u l-laħam tas-
sagrifiċċji jbiegħdu minnek il-hemm biex
imbagħad tifraħ?
16 Il-Mulej semmiek: Żebbuġa tħaddar,
imżejna bi frott sabiħ: bil-ħoss ta' riefnu
qawwi qabbad nar fuqha, u l-friegħi
tagħha nkisru.
17 Għax il-Mulej ta' l-eżerċti, li ħawlek,
hedded il-ħsara għalik, minħabba l-ħsara
ta' dar Iżrael u dar Ġuda, li għamlu biex
igħaddbuni billi joffru l-inċens lil Bagħal.
18 U l-Mulej għarrafni b'dan, u jien
nafu: imbagħad int urejtni egħmilhom.
19 Iżda jien kont bħal ħaruf jew gendus
li jeħduh għall-qatla; u ma kontx naf li
kienu għamlu ħsibijiet kontrija, billi qalu:
Ħa noqtlu s-siġra bil-frott tagħha, u ħa
naqtgħuha mill-art tal-ħajjin, biex isimha
ma jissemmiex aktar.
20 Iżda, o Mulej ta' l-eżerċti, li
tagħmel ħaqq bis-sewwa, u tifli l-qalb u
l-moħħ, ħallini nara l-vendetta tiegħek
fuqhom: għax lilek urejt il-kawża tiegħi:
21 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej fuq
in-nies ta' Għanatot, li jfittxu ħajtek, billi
jgħidu: La tħabbrux f'isem il-Mulej, li ma
tmutux b'idejna:
22 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti: Ara, jien sa nikkastigahom! Iż-
żgħażagħ sa jmutu bis-sejf; is-subjien u
l-bniet tagħhom imutu bil-ġuħ:
23 U l-ebda fdal ma jibqa' minnhom:
għax sa nġib ħsara fuq in-nies ta' Għana-
tot, is-sena tal-kastig tagħhom.

12 Int ġust, o Mulej, meta jien
nilmenta miegħek: iżda ħallini
nitkellem miegħek fuq il-ħaqq tiegħek:
Għaliex triq il-ħżiena għandha r-riżq?
Għaliex huma ferħana dawk kollha li
jimxu bil-qerq?
2 Int ħawwilthom, iva, u qabdu l-
egħruq: huma jikbru, iva, u jagħtu wkoll
il-frott: int qrib lejn fommhom, u bgħid
minn qalbhom.
3 Iżda int, o Mulej, tafni: tarani, u
tifli kif inhi qalbi miegħek: iġbidhom bħal
ngħaġ għall-qatla, u agħżilhom għall-jum
it-taqtigħa.
4 Kemm sa ddum titbekka l-art, u
jinxef il-ħaxix kollu tar-raba', ħtija tal-
ħażen ta' dawk li jgħammru fiha? Il-
bhejjem u t-tjur jinqerdu, għax il-bnedmin
qalu: Ma jarax l-aħħar tmiem tagħna.
5 Jekk tiġri mal-ġerrejja bir-riġel, u
jgħajjuk, kif trid imbagħad ittellaq maż-
żwiemel? Jekk int tegħja f'art is-sliem, li
fiha tafda, x'tagħmel meta jogħla l-
Ġurdan?
6 Għax imqar ħutek, u dar missierek,
imxew bil-qerq miegħek: iva, huma wkoll
għajtu ħafna warajk: la temmnuhomx,
għalkemm jitkellmu kliem sabiħ magħ-
kom.
7 Ħallejt dari, tlaqt lil wirti; tajt il-
għaxqa ta' ruħi f'idejn l-egħdewwa
tagħna.
8 Wirti sar għalija bħal ljun fil-masġar;
igħajjat għalija: għalhekk nobogħdu.
9 Wirti hu għalija bħal għasfur tal-
priża mżewwaq; l-agħsafar tal-priża
mdawrin miegħu huma kontrih; ejjew,
inġemgħu, dbejjeb kollha tar-raba'; ejjew
ħa tibilgħu.
10 Ħafna ragħajja ħarbtu l-għalqa tad-
dwieli tiegħi, għaffġu taħt saqajhom l-
għalqa tiegħi; għamlu l-għalqa tiegħi li
tgħaxxaq deżert li jwaħħax.
11 Għamluha ħerba; u mħarbta
titbekka quddiemi: il-pajjiż kollu ħerba,
għax ħadd ma jieħdu għal qalbu.
12 Fuq il-għoljiet għerija kollha tad-
deżert ġew il-qerrieda: għax sejf il-Mulej
jibla' minn tarf sa tarf ta' l-art: l-ebda ħaj
ma jkollu s-sliem.
13 Żergħu l-qamħ, iżda jaħsdu x-xewk:
tħabtu għal xejn. Intom tisthu bil-ħsad
tagħkom minħabba s-saħna ta' għadab il-
Mulej.
14 Hekk igħid il-Mulej fuq il-ġirien
ħżiena kollha tiegħi, li jmissu l-wirt li jien
tajt lill-poplu tiegħi Iżrael biex jirtu: Ara,
sa naqlagħhom minn arthom, u lil dar
Ġuda naqlagħha minn nofshom.
15 U jiġri, wara li naqlagħhom, illi
narġa' nħenn għalihom, u nreġġagħhom
kull wieħed lejn wirtu, u kull wieħed lejn
artu.
16 U jiġri, jekk jitgħallmu bir-reqqa
triqat il-poplu tiegħi, u jaħilfu b'ismi, billi
jgħidu: Daqskemm hu ħaj il-Mulej,
bħalma għallmu lill-poplu tiegħi jaħlef
b'Bagħal, huma mbagħad jitwettqu f'nofs
il-poplu tiegħi.
17 Imma jekk xi ġens ma jismax, naqla'
u neqred dan il-ġens, igħid il-Mulej.

13 Hekk qalli l-Mulej: Mur ixtri
ħżiem tal-għażel għalik, u qiegħdu
fuq ġenbejk, u ddaħlux fl-ilma.
2 U hekk xtrajt ħżiem skond il-kelma
tal-Mulej, u qegħidtu fuq ġenbejja.
3 U l-kelma tal-Mulej ġiet għandi
t-tieni darba, tgħid:

4 Hu l-ħżiem li xtrajt, u li qiegħed fuq
ġenbejk, u qum, u mur lejn l-Ewfrat, u
aħbih hemm f'xaqq ta' blata.
5 U hekk mort, u ħbejtu ħdejn l-
Ewfrat, bħal ma ikkmandani l-Mulej.
6 U ġara, wara ħafna jiem, li l-Mulej
qalli: Qum, mur ħdejn l-Ewfrat, u ħu
minn hemm il-ħżiem, li jien ikkmandajtek
taħbi hemm.
7 Imbagħad mort l-Ewfrat, u ħaffirt, u
ħadt il-ħżiem mill-post fejn ħbejtu: u, ara,
il-ħżiem kien imħerri, ma kien tajjeb għal
xejn.
8 Imbagħad il-kelma tal-Mulej ġiet
għandi, tgħid:
9 Hekk igħid il-Mulej: Hekk inxejjen
il-kburija ta' Ġuda, u l-kburija għolja ta'
Ġerusalem.
10 Dal-poplu ħażin, li ma jridx jisma'
kliemi, u jimxi ma' l-ebusija ta' qalbu, u
jmur wara allat oħra, biex jaqdihom, isir
bħal dal-ħżiem, li ma jiswa għal xejn.
11 Għax bħal ma jintrabat il-ħżiem ma'
ġenbejn ta' raġel, hekk irbatt miegħi lil
dar Iżrael kollha, u lil dar Ġuda kollha,
igħid il-Mulej; biex ikunuli l-popli tiegħi,
il-fama tiegħi, il-foħrija tiegħi, il-glorja
tiegħi, iżda ma ridux jisimgħu.
12 Għalhekk għidilhom dil-kelma:
Hekk igħid il-Mulej Alla ta' Iżrael: Kull
ġarra timtela bl-inbid, u meta jgħidulek:
Jaqaw ma nafux li kull ġarra timtela bl-
inbid?
13 Imbagħad tgħidilhom: Hekk igħid
il-Mulej: Ara, jien nimla n-nies kollha ta'
din l-art, ukoll lis-slaten li qegħdin fuq it-
tron ta' David, u l-qassisin, u l-profeti, u
n-nies kollha ta' Ġerusalem, bis-sokor!
14 U nkissirhom wieħed ma' l-ieħor,
sew lill-missirijiet u sew lil uliedhom is-
subjien f'daqqa, igħid il-Mulej, ma
nħennx, ma nħossx, ma nitħassarx, iżda
neqridhom.
15 Isimgħu, u agħtu widen: la tit-
kabbrux: għax il-Mulej tkellem.
16 Agħtu glorja lill-Mulej Alla tagħ-
kom, qabel ma jibgħat id-dlam, u qabel
ma jitfixklu riġlejkom fuq il-muntanji
mudlama, u fil-waqt li tistennew id-dawl,
hu jibdlu f'dell il-mewt, u jagħmlu swidija.
17 Iżda jekk ma tisimgħux, ruħi tibki
fil-moħbi, ħtija ta' kburitkom, u għajnejja
jibku biki ta' mrar, u jxerrdu d-dmugħ,
għax il-merħla tal-Mulej tittieħed fil-jasar.
18 Għid lis-sultan u lis-sultana:
Oqogħdu 'l isfel: għax il-kuruna glorjuża
tagħkom waqgħet minn fuq raskom.
19 Il-bliet tan-nofsinhar issakkru, u ma
hemm ħadd min jiftaħhom: Ġuda kollu
ttieħed fil-jasar, meħud fil-jasar għalkollox.
20 Erfgħu għajnejkom, u araw lil dawk
li ġejjin mit-tramuntana: fejn hi l-merħla
li kienet mogħtija lilek, il-merħla sabiħa?
21 Xi tgħid meta jikkastigak? Iżda int
stess għallimt lil ħbiebek biex jaħkmu
fuqek. Ma jaqbdikx l-uġigħ bħal mara
fil-ħlas?
22 U jekk tgħid f'qalbek: Għax ġrali
dan? Għall-kotra tal-ħażen tiegħek kien
merfugħ djulek, u mikxufa għarqbejk.
23 Jista' l-Etjopjan ibiddel lewn ġildu,
jew il-ljupard it-tbajja tiegħu? Imbagħad
intom ukoll tkunu tistgħu tagħmlu t-
tajjeb, intom li mdorrijin tagħmlu l-ħażen.
24 Għalhekk inxerridhom bħal tibna li
tittajjar mar-riħ fid-deżert.
25 Dan hu sehmek, il-biċċa li kejjiltlek,
igħid il-Mulej, talli nsejt lili, u fdajt fil-
gideb.
26 Għalhekk nerfagħlek djulek fuq
wiċċek, biex jidher il-għajb tiegħek.
27 Rajt l-adulterji tiegħek, u ż-żhir
tiegħek, u l-għajb taż-żena tiegħek, u l-
egħmejjel mistkerrha tiegħek fuq il-
għoljiet, u fir-raba'. Jaħasra għalik,
o Ġerusalem! Meta qatt sa tissaffa?

14 Il-kelma tal-Mulej li ġiet lil Ġere-
mija fuq il-għatx:
2 Ġuda jitbekka, u l-ġemgħat fil-bwieb
tiegħu jitnikktu, qalbhom sewda, mixħutin
ma' l-art; u l-agħjat ta' Ġerusalem tiela'
'l fuq.
3 U n-nobbli tagħhom bagħtu liż-żgħar
tagħhom għall-ilma. ġew ħdejn il-ġwiebi,
u ma sabux ilma; reġgħu lura bil-ġarar
tagħhom vojta; stħaw għax kienu umiljati,
u għattew rashom.
4 Ir-raba' mxaqqaq, għax ma kenitx
xita fuq l-art; dawk li jaħartu stħaw, u
għattew rashom.
5 Iva, il-għażżiela wildet fir-raba', u
telqet il-ferħ tagħha, għax ma kienx hemm
ħaxix.
6 U l-ħmir salvaġġi qagħdu fuq il-
għoljiet għerija, jilgħu bħax-xakalli;
għajnejhom mgħammxa, għax ma kienx
hemm ħaxix.
7 Għalkemm dnubietna jixhdu
kontrina, o Mulej, agħmel imħabba
f'ismek! Għax ħafna huma n-nuqqasijiet
ta' fedeltà tagħna; aħna dnibna kontra
tiegħek.
8 O tama ta' Iżrael, is-salvatur tiegħu
fi żmien il-għali, għaliex qisek għarib fil-
pajjiż, jew bħal vjaġġatur li jieqaf biex
igħaddi l-lejl?
9 Għaliex int bħal wieħed miblugħ, bħal
wieħed qawwi li ma jistax isalva? Iżda int,
o Mulej, qiegħed f'nofsna, u aħna nissejħu
b'ismek; la titlaqniex!
10 Hekk igħid il-Mulej lil dal-poplu:
Hekk iħobbu jiġġerrew, ma jżommux
riġlejhom, għalhekk il-Mulej ma jilqagħ-
homx; hu jiftakar issa l-ħażen tagħhom, u
jikkastiga dnubiethom.
11 Imbagħad qalli l-Mulej: La titlobx
għal dal-poplu għall-ġid tiegħu.
12 Meta jsumu, ma nismax l-agħjat

tagħhom; u meta joffru offerta maħruqa,
u offerta tal-qamħ, ma nilqagħhomx; iżda
neqridhom bis-sejf, u bil-ġuħ, u bil-
pesta.
13 Imbagħad għidt jien: Ah! Sidi
Mulej! ara, il-profeti qegħdin igħidulhom:
Ma tarawx is-sejf, u ma jkollkomx ġuħ;
iżda nagħtikom is-sliem sgurat f'dan
il-post.
14 Imbagħad il-Mulej qalli: Il-profeti
jħabbrulkom il-gideb f'ismi: jien la
bgħatthom, la ikkmandajthom, u la
kellimthom: qegħdin jipprofetizzaw
viżjonijiet giddieba, teħbir fieragħ, frugħa,
u l-qerq ta' qalbhom.
15 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej għall-
profeti li jħabbru f'ismi, bla ma bgħatt-
hom jien, u jgħidu: Ma jkun hemm u la
sejf u lanqas ġuħ f'din l-art; bis-sejf u
l-ġuħ dawk il-profeti jintemmu!
16 U l-poplu, li lilu qegħdin iħabbrulu,
ikun mixħut fit-toroq ta' Ġerusalem min-
ħabba l-ġuħ u s-sejf; u ma jkollhom lil
ħadd min jidfinhom, lilhom, lin-nisa
tagħhom, lis-subjien tagħhom, u lill-bniet
tagħhom: għax jien insawwab il-ħażen
tagħhom fuqhom.
17 Għalhekk tgħidilhom dil-kelma: Ħa
jġelben id-dmugħ minn għajnejja, lejl u
nhar, bla ma jaqta': għax ix-xebba, bint
il-poplu tiegħi, tkissret b'daqqa kbira,
b'ġerħa bla fejqan.
18 Jekk noħroġ fir-raba', nara l-
maqtulin bis-sejf! U jekk nidħol fil-belt,
nara lil dawk li qegħdin imutu bil-ġuħ!
Għax sew il-profeta u sew il-qassis marru
jiġġerrew f'pajjiż li ma jafux.
19 Irmejt int lil Ġuda għalkollox?
Stmellet ruħek lil Sijon? Għaliex drabtna
hekk li m'hemmx fejqan għalina?
Stennejna s-sliem, u m'hemm l-ebda ġid;
u waqt għall-fejqan, u, ara, il-biża'!
20 Aħna nafu, o Mulej, il-ħażen
tagħna; u l-ħażen ta' missirijietna: għax
aħna dnibna kontra tiegħek.
21 La tistmellniex imħabba f'ismek; la
titfax fil-għajb it-tron tal-glorja tiegħek:
ftakar, u la tkissirx ir-rabta tiegħek
magħna.
22 Hemm jaqaw fost l-idoli fiergħa tal-
ġnus min jista' jagħti x-xita? Jew jistgħu
s-smewwiet jagħtu l-ħalbiet? Mhux int, o
Mulej, Alla tagħna? Għalhekk nittamaw
fik: għax int għamilt dawn il-ħwejjeġ
kollha.

15 Imbagħad il-Mulej qalli: Jekk Mosè
u Samwel jidhru quddiemi, qalbi
ma tkunx ma' dal-poplu: keċċihom minn
quddiemi, erħilhom imorru!
2 U jiġri, meta jgħidulek: Fejn sa
mmorru? illi tgħidilhom: Hekk igħid il-
Mulej: Dawk li huma għall-mewt, għall-
mewt; u dawk li huma għas-sejf, għas-
sejf; u dawk li huma għall-ġuħ, għall-ġuħ;
u dawk li huma għall-jasar, għall-jasar.
3 U nibgħat fuqhom erba' xorta ta'
flaġelli, igħid il-Mulej: Is-sejf biex joqtol,
il-klieb biex ikaxkru, u t-tjur tas-sema, u
l-bhejjem ta' l-art, biex jibilgħu u jeqirdu.
4 U nitfagħhom 'il hawn u 'l hinn fost
is-saltniet kollha ta' l-art, ħtija ta' Manasse
bin Ħeżekija, sultan ta' Ġuda, għal dak li
għamel f'Ġerusalem.
5 Għax min jitħassrek, o Ġerusalem?
Jew min jibkik? Jew min idur lejk biex
isaqsik kif int?
6 Inti li tlaqtni, igħid il-Mulej, bqajt
miexja lura; għalhekk immidd idi kontra
tiegħek, u neqirdek; għejejt inħenn!
7 Għalhekk inderrihom bil-midra fi
bwieb il-pajjiż; nagħmilhom bla wlied,
neqred il-poplu tiegħi, la ma jridux iduru
minn triqathom.
8 Ir-romol tagħhom ikunu akbar fil-
għadd quddiemi mir-ramel tal-baħar;
inġib kontrihom, kontra omm iż-żgħażagħ,
qerried f'nofs in-nhar; nitfa' fuqha
f'daqqa dwejjaq u tregħid.
9 Dik li wildet seba' wlied mifnija;
ruħha ħierġa; ix-xemx tagħha għebet waqt
li kien għadu bi nhar; kienet imriexgħa u
miblugħa; dak li jibqa' minnhom nagħtih
għas-sejf, quddiem l-egħdewwa tagħhom,
igħid il-Mulej.
10 Jaħasra għalija! ommi, għaliex
ulidtni, biex inkun raġel li jiġġieled u
jitlewwem mad-dinja kollha! La slift, u
lanqas silfuni n-nies; u madankollu kollha
kemm huma jidgħuli:
11 Il-Mulej qal: Tassew, jien insaħħek
għall-ġid; tassew, jien inġiegħel il-għadu
jitolbok f'waqt il-ħsara u f'waqt id-
dwejjaq.
12 Jista' wieħed ikisser il-ħadid, il-
ħadid tat-tramuntana, jew il-bronż?
13 Ġidek u t-teżori tiegħek nagħtihom
bi priża, bla ħlas, u dan għal dnubietek
kollha, f'artek kollha.
14 U ngħaddik ma' l-egħdewwa tiegħek
f'pajjiż li ma tafux, għax nar inxtegħel
f'qillti, li jħeġġeġ għalikom.
15 O Mulej, inti taf: ftakar fija, u ħu
ħsiebi; agħmel vendetta għalija minn dawk
li jippersegwitawni; tneħħinix minħabba
fis-sabar tiegħek: kun af li jien minħabba
fik imgħajjar.
16 Hekk kif sibt kliemek, blajtu; u
kelmtek kienet għalija ferħ u għaxqa ta'
qalbi; għax jien nissemma b'ismek, o
Mulej, Alla ta' l-eżerċti.
17 Ma qgħadtx fil-laqgħa tal-ferrieħa,
u lanqas fraħt; qgħadt waħdi għax idek
kienet fuqi: int imlejtni bil-għadab.
18 Għaliex m'hemmx waqfien għall-
uġigħ tiegħi, u l-ġerħa tiegħi magħqura,
ma tridx tfiq? Sa tkun int għalija bħal
wied qarrieq, u bħal ilmijiet li jaqgħu?
19 Għalhekk igħid il-Mulej: Jekk iddur,

inreġġgħek lejja, u toqgħod quddiemi: u
jekk tneħħi dak li hu prezzjuż minn dak li
ma jiswiex, int tkun bħal fommi. Huma
għandhom jerġgħu lejk, mhux int tarġa'
lejhom.
20 Imbagħad jien nagħmlek għal dal-
poplu sur qawwi tal-bronż; u għalkemm
jaħbtu għalik, ma jegħlbukx, għax
miegħek jien biex neħilsek, u biex nifdik,
igħid il-Mulej.
21 U hekk neħilsek minn id il-ħżiena, u
nifdik minn id il-kefrin.

16 Kelmet il-Mulej ġiet ukoll għandi,
tgħid:
2 La tiżżewwiġx, u lanqas ikollok ulied
jew bniet f'dan il-post.
3 Għax hekk igħid il-Mulej għall-ulied
u l-bniet li jitwieldu f'dan il-post, u għal
ommijiethom li jilduhom, u għal missir-
ijiethom li nissluhom f'din l-art;
4 B'mewt ħarxa jmutu; ma jibkuhomx,
lanqas jidfnuhom; iżda jkunu bħal demel
fuq wiċċ l-art: jintemmu bis-sejf u bil-ġuħ;
u l-iġsma tagħhom mejta jkunu ikel għat-
tjur tas-sema, u għall-bhejjem ta' l-art.
5 Għax hekk igħid il-Mulej: La tidħolx
f'dar il-vistu, jew tmur tibki jew tfarraġ-
hom, għax jien sa nwarrab minn dal-
poplu, igħid il-Mulej, is-sliem, u t-tjieba
u l-ħniena tiegħi.
6 Sew il-kbar u sew iż-żgħar imutu
f'din l-art: ma jkunux midfunin, u lanqas
ma jkun hemm vistu għalihom, u ħadd ma
jitqatta', jew iqarweż rasu għalihom.
7 Lanqas ħadd ma jaqsam il-ħobż għal
wieħed vistus, biex ifarrġu mħabba f'xi
wieħed mejjet; u ħadd ma jisqihom kies
il-faraġ għall-mewt ta' missier jew omm.
8 La tidħolx f'dar fejn hemm bankett
biex toqgħod magħhom, biex tiekol u
tixrob.
9 Għax hekk igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti, Alla ta' Iżrael: Ara, sa naqta'
minn dal-post, quddiem għajnejkom, u fi
żminijietkom, leħen il-hena, u leħen il-
ferħ, leħen il-għarus, u leħen il-għarusa.
10 U jiġri, xħin tgħid lil dal-poplu dal-
kliem kollu, u jistaqsuk: Għaliex il-Mulej
hedded għalina dil-ħsara kollha? Jew
x'inhu l-ħażen tagħna? Jew x'inhu d-
dnub tagħna li dnibna lill-Mulej, Alla
tagħna?
11 Imbagħad għidilhom: Għax telquni
missirijietkom, igħid il-Mulej, u mxew
wara allat oħra, u qimuhom, u lili telquni,
u l-liġi tiegħi ma ħarsuhiex;
12 U intom ukoll għamiltu l-ħażin,
agħarr minn missirijietkom; għax, ara, kull
wieħed minnkom jimxi skond l-ebusija ta'
qalbu l-ħażina, biex ma jisimgħux minni:
13 Għalhekk jien nitfagħkom minn din
l-art f'art li ma tafuhiex, u la intom u
lanqas missirijietkom; u hemm taqdu allat
oħra lejl u nhar; fejn ma nurix aktar
ħniena magħkom.
14 Għalhekk, ara, jiġu l-jiem, igħid il-
Mulej, meta ma jgħidux iżjed: Daqskemm
hu ħaj il-Mulej, li tella' lil ulied Iżrael
mill-art ta' l-Eġittu;
15 Iżda: Daqskemm hu ħaj il-Mulej, li
tella' lil ulied Iżrael mill-art tat-tra-
muntana, u mill-artijiet kollha fejn
keċċiehom: għax narġa' nġibhom f'arthom
li tajt lil missirijiethom.
16 Ara, sa nibgħat għal ħafna sajjieda,
igħid il-Mulej, u jistaduhom; u wara
nibgħat għal ħafna kaċċaturi, u jagħmlul-
hom kaċċa minn fuq kull muntanja, u
minn fuq kull għolja, u mix-xquq tal-blat.
17 Għax għajnejja huma fuq triqathom
kollha: mhumiex moħbijin minn wiċċi, u
lanqas il-ħażen tagħhom mhu moħbi
minn għajnejja.
18 U l-ewwel inroddilhom daqshekk
darb'oħra għall-ħażen tagħhom u għal
dnubhom, talli niġġsu lil arti, u mlew
wirti bl-iġsma mejta ta' l-allat moqżieża
tagħhom, u bl-egħmil mistkerrah tagħ-
hom.
19 O Mulej, qawwa tiegħi, u fortizza
tiegħi, u kenn tiegħi f'jum id-diqa, il-
Ġentili jiġu lejk minn truf l-art u jgħidu:
Tassew, missirijietna ma wirtux ħlief
gideb, frugħa, u ħwejjeġ ta' bla ebda fejda.
20 Jista' l-bniedem jagħmel allat għalih
in-nifsu? Dawn mhumiex allat!
21 Għalhekk, ara, sa ngħarrafhom
did-darba; ngħarrafhom idi u s-setgħa
tiegħi; u jagħrfu li ismi hu l-Mulej.

17 Id-dnub ta' Ġuda hu miktub
b'pinna tal-ħadid, u bil-ponta ta'
djamant hu minqux fuq it-tavla ta'
qalbhom, u fuq il-qrun ta' l-altari
tagħkom;
2 Bħal ma jiftakru lil uliedhom, hekk
jiftakru l-altari tagħhom u l-Axerim tagħ-
hom, ħdejn siġar imħaddra fuq il-għoljiet
għolja.
3 O muntanja tiegħi fir-raba', jien
nagħti ġidek, u t-teżori kollha tiegħek, u
l-postijiet għolja kollha tiegħek bi priża,
minħabba d-dnubiet li int għamilt fil-
medda kollha ta' artek!
4 U int, int stess, ikollok titlaq il-wirt
tiegħek li jien tajtek; u nġiegħlek taqdi lill-
egħdewwa tiegħek f'art li ma tafhiex:
għax int kebbist nar f'għadbi, li jaqbad
għal dejjem.
5 Hekk igħid il-Mulej: Misħut ir-raġel
li jafda fil-bniedem, u jagħmel il-ġisem
driegħ il-qawwa tiegħu, u qalbu titbiegħed
mill-Mulej.
6 Għax ikun bħal għargħar fid-deżert,
u ma jarax meta jiġi l-ġid; iżda jgħammar
f'art maħruqa fid-deżert, f'art mielħa li
ma joqgħod fiha ħadd.

7 Imbierek ir-raġel li jafda fil-Mulej, u
li l-Mulej it-tama tiegħu.
8 Għax ikun bħal siġra mħawla ħdejn
l-ilma, u li tifrex għeruqha ħdejn xmara, u
ma tibżax meta tiġi s-sħana, u jibqa' aħdar
il-weraq tagħha; u ma tinkeddx f'sena tal-
għatx, u lanqas tieqaf tagħmel il-frott.
9 Il-qalb qarrieqa aktar minn kollox, u
marida għall-mewt: min jista' jifhimha?
10 Jien, il-Mulej, infittex fil-qalb, u
ngħarbel il-moħħ, biex nagħti lil kulħadd
skond triqatu, u skond il-frott ta' egħmilu.
11 Bħal ħaġla li toqgħod fuq il-bajd, li
hi ma bidithomx, hekk dak li jagħmel
fortuna, imma mhux bil-ħaqq; hi titilqu
f'nofs jiemu, u fl-aħħar tiegħu joħroġ ta'
iblah.
12 Tron ta' glorja, mgħolli sa mill-bidu,
hu l-post tas-santwarju tagħna.
13 O Mulej, tama ta' Iżrael, dawk
kollha li jitilquk jistħu, u dawk li jitilqu
minnek jinkitbu fuq l-art, għax telqu lill-
Mulej, il-għajn ta' ilma ġieri.
14 Fejjaqni, o Mulej, u jien infieq;
salvani, u jien inkun salvat: għax int it-
tifħir tiegħi.
15 Ara, igħiduli, fejn hi l-kelma tal-
Mulej? Ħa sseħħ, issa!
16 Iżda jien ma irrifjutajtx li nkun ir-
ragħaj tagħhom taħt l-ordnijiet tiegħek, u
lanqas xtaqt jum il-ħsara; dan inti tafu:
dak li ħareġ minn xofftejja kien tajjeb
quddiemek.
17 La tkunx twerwir għalija: int il-kenn
tiegħi f'jum il-ħsara.
18 Ħa jitħawdu dawk li jippersegwi-
tawni, iżda lili tħallinix nitħawwad: ħa
jitwerwru huma, iżda lili tħallinix nit-
werwer: ġib fuqhom jum il-ħsara, u
eqridhom b'qerda mtennija.
19 Hekk qalli l-Mulej: Mur u oqgħod
f'bieb ulied il-poplu, li minnu jidħlu s-
slaten ta' Ġuda, u li minnu joħorġu, u
fil-bwieb kollha ta' Ġerusalem;
20 U għidilhom: Isimgħu kelmet il-
Mulej, o slaten ta' Ġuda, u Ġuda kollu, u
dawk kollha li jgħammru f'Ġerusalem, li
jidħlu minn dawn il-bwieb:
21 Hekk igħid il-Mulej: Ħarsu lilkom
infuskom, u terfgħux tagħbijiet nhar ta'
Sibt, u lanqas iddaħħluhom mill-bwieb ta'
Ġerusalem;
22 Lanqas toħorġu tagħbijiet minn
djarkom nhar ta' Sibt, u lanqas tagħmlu
l-ebda xogħol, iżda qaddsu jum is-Sibt, kif
jien ordnajt lil missirijietkom.
23 Iżda huma ma semgħux, u lanqas
mejlu widinthom, imma webbsu għonq-
hom, biex ma jisimgħux, u biex ma
jilqgħux it-tagħlim.
24 U jiġri, jekk intom tassew tisimgħu
minni, igħid il-Mulej, li ma ddaħħlux
tagħbijiet mill-bwieb ta' dil-belt nhar ta'
Sibt, iżda tqaddsu jum is-Sibt, u ma
tagħmlu l-ebda xogħol fih;
25 Imbagħad jidħlu mill-bwieb ta' dil-
belt slaten u prinċpijiet, li joqogħdu fuq
it-tron ta' David, rekbin fuq l-imriekeb u
ż-żwiemel, huma, u l-prinċpijiet tagħhom,
u n-nies ta' Ġuda, u dawk li jgħammru
f'Ġerusalem: u dil-belt tibqa' għal dej-
jem.
26 U jiġu mill-ibliet ta' Ġuda, u mill-
idwar ta' Ġerusalem, u minn art Benja-
min, u mill-wita, u mill-muntanji, u min-
nofsinhar, u jġibu offerti maħruqin, u
sagrifiċċji, u offerti tal-qamħ, u inċens, u
sagrifiċċji ta' radd il-ħajr, lid-dar tal-
Mulej:
27 Iżda, jekk ma tisimgħux minni li
tqaddsu jum is-Sibt, billi ma terfgħux
tagħbijiet, u tidħlu mill-bwieb ta' Ġeru-
salem nhar ta' Sibt, jien inqabbad nar
f'bieb Ġerusalem, u jibla' l-palazzi ta'
Ġerusalem, u ma jintefiex.

18 Il-kelma li ġiet lil Ġeremija minn
għand il-Mulej, tgħid:
2 Qum, u inżel għand il-fuħħari u
hemm insemmgħek kliemi.
3 Imbagħad mort għand il-fuħħari, u,
ara, hu kien jaħdem fuq ir-roti.
4 U l-biċċa li kien qiegħed jaħdem mit-
tafal ma kenitx qiegħda tiġi tajba f'id
il-fuħħari: għalhekk raġa' għamel biċċa
oħra, kif kien jidher tajjeb lill-fuħħari li
għandu jagħmel.
5 Imbagħad il-kelma tal-Mulej ġiet
għandi, tgħid:
6 O dar Iżrael, ma nistax nagħmlilkom
bħal dal-fuħħari? igħid il-Mulej: Ara,
bħal ma qiegħed it-tafal f'id il-fuħħari,
hekk qegħdin intom f'idi, o dar Iżrael.
7 Jekk xi darba nitkellem dwar ġens, u
dwar saltna, biex naqla', inġarraf, u
neqirdu;
8 U jekk dak il-ġens, li jien inkun tkel-
limt kontra tiegħu, idur mill-ħażen tiegħu,
jien jisgħobbija mill-ħsara li nkun ħsibt li
nagħmlilhom.
9 U jekk xi darba nitkellem dwar ġens,
u dwar saltna, biex nibni u nħawwilha;
10 U dak il-ġens jagħmel dak li hu
ħażin f'għajnejja, billi ma jismax minn
leħni, jien jisgħobbija mill-ġid li nkun
qtajt li nagħmillu.
11 Issa, mela, mur għid lill-irġiel ta'
Ġuda, u lil dawk li jgħammru Ġerusalem:
Hekk igħid il-Mulej: Ara, sa nhejji ħsara
kontra tagħkom, u naħdem nassa għali-
kom: duru kull wieħed minnkom minn
triqtu l-ħażina, u tejbu triqatkom u
egħmilkom.
12 U huma qalu: M'hemmx tama:
imma aħna nimxu wara ħsibijietna, u kull
wieħed minna jagħmel skond l-ebusija ta'
qalbu l-ħażina.
13 Għalhekk hekk igħid il-Mulej:
Staqsu fost il-ġnus, min sama' ħwejjeġ

bħal dawn: ix-xebba ta' Iżrael għamlet
ħaġa li tkexkex.
14 Jaqaw is-silġ tal-Lebanon ma
jgħejbx mill-blat tar-raba'? Jew l-ilma
ġieri kiesaħ li ġej minn art barranija
jinxef?
15 Għax il-poplu tiegħi nsieni, ħarqu
l-inċens lill-allat foloz, u tfixklu fi triqat-
hom, fil-mogħdijiet ta' dari, biex jimxu
f'mogħdijiet imwarrba, u mhux mit-triq
ewlenija;
16 Biex jagħmlu arthom ħerba, u tisfir
għal dejjem; kull min igħaddi minnha
jistagħġeb, u jċaqlaq rasu.
17 Bħal riħ mil-lvant inxerridhom
quddiem il-għadu; nurihom dahri, u
mhux wiċċi, f'jum il-ħsara tagħhom.
18 Imbagħad qalu: Ejjew, ħa nonsbu
nasba għal Ġeremija; għax il-liġi ma
tonqosx lill-qassis, u lanqas il-parir lill-
għaref, u lanqas il-kelma lill-profeta.
Ejjew, ħa noqtluh bl-ilsien, u ħa ma
nagħtux aktar widen għal xi kliem tiegħu.
19 Agħtini widen, o Mulej, u isma'
leħen dawk li jiġġieldu miegħi.
20 Jaqaw jitħallas il-ġid bid-deni? Għax
huma ħaffru ħofra għal ruħi. Ftakar li jien
waqaft quddiemek biex nitkellem għall-ġid
tagħhom, u biex inwarrab għadbek
minnhom.
21 Għalhekk erħi lil uliedhom għall-
ġuħ, u oħroġ demmhom bil-qawwa tas-
sejf; u ħalli n-nisa tagħhom isiru bla wlied,
u romol; u r-rġiel tagħhom ituhom il-
mewt; u ħa jinqatlu bis-sejf iż-żgħażagħ
tagħhom waqt it-taqbida.
22 Ħa tinstema' għajta minn djarhom,
meta tibgħat fuqhom truppa f'daqqa
waħda: għax ħaffru ħofra biex jaqbduni, u
ħbew nases għal riġlejja.
23 Iżda int, Mulej, taf il-ħsibijiet
tagħhom kollha kontra tiegħi biex
joqtluni: taħfrilhomx ħżunithom, u lanqas
tħassar dnubhom minn quddiemek, iżda
ħallihom jistabtu quddiemek; imxi hekk
magħhom fi żmien għadbek.

19 Hekk igħid il-Mulej: Mur ixtri
ġarra tal-fuħħar, u ħu x'uħud mix-
xjuħ tal-poplu, u mix-xjuħ tal-qassisin;
2 U oħroġ lejn il-wied ta' bin Ħinnom,
li hu biswit dħul il-bieb tal-lvant, u niedi
hemm il-kliem li sa ngħidlek:
3 U għid: Isimgħu kelmet il-Mulej, o
slaten ta' Ġuda, u intom li tgħammru
f'Ġerusalem: Hekk igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti, Alla ta' Iżrael: Ara, sa nġib ħsara
fuq dal-post, li kull min jismagħha,
jżarżru widnejh.
4 Għax huma telquni, u ipprofanaw
dal-post, u ħarqu l-inċens fih lil allat oħra,
li la huma, u lanqas missirijiethom, ma
kienu jafuhom, lanqas is-slaten ta' Ġuda,
u mlew dal-post bid-demm ta' l-innoċenti:
5 Bnew ukoll il-għoljiet ta' Bagħal, biex
jaħarqu lil uliedhom fin-nar, bħala
sagrifiċċji maħruqin lil Bagħal, li jien ma
ikkmandajthomx, u la tkellimt fuqu, u
lanqas ma ġieni f'moħħi.
6 Għalhekk, ara, il-jiem jiġu, igħid il-
Mulej, u dal-post ma jissemmiex aktar
Tofet, u lanqas wied bin Ħinnom, iżda
wied il-qatla.
7 U nxejjen il-fehma ta' Ġuda u ta'
Ġerusalem f'dan il-post; u nwaqqagħhom
bis-sejf quddiem l-egħdewwa tagħhom, u
b'idejn dawk li jfittxu ħajjithom: u l-iġsma
mejtin tagħhom nagħtihom bħala jkel
lit-tjur tas-sema, u lill-bhejjem ta' l-art.
8 U nagħmel dil-belt ħerba, u tisfir;
kull min igħaddi minnha jistagħġeb, u
jsaffar għas-swat kollu tagħha.
9 U nġegħilhom jieklu l-laħam ta'
wliedhom, u l-laħam tal-bniet tagħhom, u
kull wieħed jiekol il-laħam ta' ħabibu fl-
assedju u fid-dieq, li bihom l-egħdewwa
tagħhom, u dawk li jfittxu ħajjithom,
idejquhom.
10 Imbagħad kisser il-ġarra quddiem
in-nies li jkunu ġew miegħek,
11 U għidilhom: Hekk igħid il-Mulej
ta' l-eżerċti: Hekk inkisser lil dal-poplu
ta' dil-belt, bħal ma titkisser il-ġarra tal-
fuħħari, li ma tkunx tista' tissewwa mill-
ġdid: u jidfnuhom f'Tofet, għax ma jkunx
hemm post ieħor fejn jidfnu.
12 Hekk nagħmel lil dal-post, igħid
il-Mulej, u lin-nies tiegħu, u nagħmel dil-
belt bħal Tofet:
13 U djar Ġerusalem, u djar is-slaten
ta' Ġuda, ikunu mniġġsin bħall-post ta'
Tofet, minħabba d-djar kollha li fuq is-
soqfa tagħhom ħarqu l-inċens lill-eżerċtu
kollu tas-sema, u sawbu offerti tax-xorb
lill-allat oħra.
14 Imbagħad ġie Ġeremija minn Tofet,
fejn il-Mulej bagħtu jħabbar; u waqaf
fil-bitħa ta' dar il-Mulej; u qal lill-poplu
kollu:
15 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti,
Alla ta' Iżrael: Ara, jien sa nġib fuq
dil-belt, u fuq il-bliet tagħha kollha l-ħsara
kollha li jien tkellimt kontra tagħha, għax
webbsu għonqhom, biex ma jisimgħux
kliemi.

20 Issa Pasħur, bin Immer il-qassis, li
kien l-uffiċjal il-kbir f'dar il-Mulej,
sama' li Ġeremija ħabbar dawn il-
ħwejjeġ.
2 Imbagħad Pasħur ta' daqqa ta' ħarta
lil Ġeremija, il-profeta, u qiegħdu fil-qajd
li kienu fil-bieb il-għoli ta' Benjamin, li
hemm f'dar il-Mulej.
3 U ġara l-għada, illi Pasħur ħareġ lil
Ġeremija mill-qajd. Imbagħad Ġeremija
qallu: Il-Mulej mhux Pasħur isejjaħ
ismek, iżda Magor-Missabib.

4 Għax hekk igħid il-Mulej: Ara, jien
nagħmlek biża' lilek innifsek, u lil ħbiebek
kollha: u huma jaqgħu bis-sejf ta' l-
egħdewwa tagħhom, u għajnejk jaraw
dan: u nagħti lil Ġuda kollu f'id is-sultan
ta' Babel, u jeħodhom fil-jasar f'Babel, u
joqtolhom bis-sejf.
5 Barra minn dan nerħi l-għana kollu
ta' dil-belt, u l-qliegħ kollu tagħha, u
l-ħwejjeġ prezzjużi kollha tagħha, u t-
teżori kollha tas-slaten ta' Ġuda nagħtihom
f'id l-egħdewwa tagħhom, li jisirquhom, u
jeħduhom, u jġorruhom Babel.
6 U int, Pasħur, u kull min igħammar
f'darek tmorru fil-jasar: u tmur f'Babel,
u hemm tmut, u hemm tindifen, int, u
ħbiebek kollha, li lilhom int ħabbart il-
gideb.
7 O Mulej, int qarraqt bija, u jien kont
imqarraq: int qawwi aktar minni, u
għelibt: jien sirt id-daħk ta' kuljum,
kulħadd jiddieħak bija.
8 Għax kull meta nitkellem, ikolli
ngħajjat. Ngħajjat: dnewwa u qerda; għax
kelmet il-Mulej saret għalija tagħjir, u
tmaqdir, kuljum.
9 Imbagħad għidt: ma nsemmihx iżjed u
ma nitkellimx aktar f'ismu. Iżda kelmtu
kienet f'qalbi, bħal nar jaħraq, magħluq
f'għadmi, u għejejt inżommu, u ma
niflaħx inżommu.
10 Għax jien smajt it-tqasqis ta' ħafna,
biża' kull naħa. Ixluh, iva, ħa nixluh.
Il-ħbieb fdati tiegħi kollha jgħassu biex
jaraw jekk jien naqax, igħidu: Għandu
mnejn ikun ipperswadut, u negħlbuh, u
nitħallsu minnu.
11 Iżda l-Mulej miegħi bħal gwerrier
tal-biża': għalhekk il-persekuturi tiegħi
jaqgħu, u ma jirbħux: jiregħxu sħiħ; għax
ma rnexxilhomx: għajbhom ma jintesa
qatt għal dejjem.
12 Iżda, o Mulej ta' l-eżerċti, li ġġarrab
il-ġusti, u li tara l-qalb u l-moħħ, ħallini
nara l-vendetta tiegħek minnhom; għax
fuqek erħejt il-kawża tiegħi.
13 Għannu lill-Mulej, faħħru lill-Mulej:
għax hu ħeles ruħ l-imsejken minn id
il-ħżiena.
14 Misħut ikun il-jum li fih jien twelidt:
ħa ma jkunx imbierek il-jum li fih ommi
wilditni.
15 Misħut ikun ir-raġel li ġieb l-aħbar
lil missieri, billi qallu: Twelidlek tifel; u
għamlu ferħan wisq.
16 U ħa jkun dak ir-raġel bħal bliet li
l-Mulej ġarraf, u ma sogħobbihx: u ħa
jisma' l-agħjat ta' filgħodu, u t-twerżiq ta'
nofsinhar;
17 Għax ma qatilnix mill-ġuf; jew li
ommi kienet tkun qabri, u ġufha jibqa'
dejjem mgħobbi bija.
18 Għalfejn ħriġt mill-ġuf biex nara t-
taħbit u l-għali, biex jiemi jintemmu fil-
għajb?

21 Il-kelma li ġiet lil Ġeremija minn
għand il-Mulej, meta s-sultan
Sedekija bagħat għandu 'l Pasħur, bin
Malkija, u 'l Sofonija, bin Magħseja, il-
qassis, igħidulu.
2 Staqsi, nitolbok, il-Mulej għalina,
għax Nebukadnessar, sultan ta' Babel,
qiegħed jagħmlilna gwerra; għandu mnejn
il-Mulej jagħmel skond l-egħmejjel ta'
l-agħġeb tiegħu kollha, biex dan jitbiegħed
minna.
3 Imbagħad qalilhom Ġeremija: Hekk
tgħidu lil Sedekija:
4 Hekk igħid il-Mulej Alla ta' Iżrael:
Ara, jien indawwar l-armi tal-gwerra li
hemm f'idejkom, li bihom qegħdin tit-
qabdu kontra s-sultan ta' Babel, u kontra
l-Kaldin, li qegħdin jassedjawkom minn
barra s-swar, u niġmagħhom f'nofs din il-
belt.
5 U jien stess nitqabad kontrikom b'id
mimduda, u bi driegħ qawwi, u b'għadab, u
b'saħna, u b'qilla kbira.
6 U nidrob lil dawk li jgħammru f'dil-
belt, sew irġiel u sew bhejjem: u b'pesta
kbira jmutu.
7 U wara dan, igħid il-Mulej, nerħi lil
Sedekija, sultan ta' Ġuda, u lill-qaddejja
tiegħu, u lill-poplu, u lil dawk li jibqgħu
f'din il-belt mill-pesta, mis-sejf, u mill-
ġuħ, f'idejn Nebukadnessar, sultan ta'
Babel, u f'idejn l-egħdewwa tagħhom, u
f'idejn dawk li jfittxu ħajjithom: u jidrob-
hom b'xifer is-sejf; bla ma jħenn, bla ma
jaħmel, bla ma jitħassar.
8 U lil dal-poplu għidlu: Hekk igħid
il-Mulej: Ara, sa nqiegħed quddiemkom
triq il-ħajja, u triq il-mewt.
9 Min jibqa' f'dil-belt imut bis-sejf, u
bil-ġuħ, u bil-pesta: iżda min joħroġ, u
jgħaddi lejn il-Kaldin, li qegħdin jassed-
jawkom, jibqa' ħaj, u ħajtu tkun għalih
bħala priża.
10 Għax jien dawwart wiċċi lejn dil-belt
għad-deni, u mhux għall-ġid, igħid il-
Mulej: tingħata f'idejn is-sultan ta' Babel,
u hu jaħraqha bin-nar.
11 U lil dar is-sultan ta' Ġuda, għid:
Isimgħu l-kelma tal-Mulej;
12 O dar David, hekk igħid il-Mulej:
Agħmlu l-ħaqq minn filgħodu, u eħilsu lil
min hu misruq minn id min jaħqru, li qillti
ma titkebbisx bħan-nar, u taħraq li ħadd
ma jitfiha, ħtija tal-ħażen ta' egħmil-
kom.
13 Ara, jien kontrik, o int li tgħammar
fil-wied, u blata tal-wita, igħid il-Mulej:
intom li tgħidu: Min jinżel għalina? Min
jidħol fl-agħmajjar tagħna?
14 Iżda jien nikkastigakom skond il-
frott ta' egħmilkom, igħid il-Mulej: u
nqabbad nar fil-masġar tagħha, u jiekol
kulma hemm madwarha.

22 Hekk igħid il-Mulej: Inżel dar is-sultan ta' Ġuda, u għidlu hemm dil-kelma,

2 U għid: Isma' l-kelma tal-Mulej, o sultan ta' Ġuda, li qiegħed fuq it-tron ta' David, int, u l-qaddejja tiegħek, u l-poplu tiegħek li tidħlu minn dawn il-bwieb:

3 Hekk igħid il-Mulej: Agħmlu l-ħaqq u s-sewwa, u eħilsu lil dak li kien misruq minn id min jaħqru: u la tagħmlux ħsara, u lanqas dnewwa lill-għarib, lill-iltim, u lill-armla, u demm innoċenti xxerrdux f'dan il-post.

4 Għax jekk tagħmlu tassew dil-ħaġa, jidħlu minn bwieb did-dar slaten li qegħdin fuq it-tron ta' David, rekbin fuq imriekeb u fuq żwiemel, hu, u l-qaddejja tiegħu, u l-poplu tiegħu.

5 Iżda jekk ma tisimgħux dal-kliem, naħlef bija nnifsi, igħid il-Mulej, li did-dar issir ħerba.

6 Għax hekk igħid il-Mulej lil dar is-sultan ta' Ġuda: Int bħal Gilgħad għalija, u bħal quċċata tal-Libanu: imma sgur li nagħmlek deżert, u bliet li mhumiex abitati.

7 U nhejji qerrieda għalik, kull wieħed bl-armi tiegħu: u jaqtgħu l-aħjar ċedri tiegħek, u jitfgħuhom fin-nar.

8 U ħafna ġnus igħaddu minn dik il-belt, u kull wieħed igħid lil għajru: Għaliex għamel hekk il-Mulej lil dil-belt kbira?

9 Imbagħad iwieġbu: Għax telqu r-rabta tal-Mulej Alla tagħhom, u taw qima allat oħra, u qdewhom.

10 La tibkux għall-mejjet, u lanqas tnewħu għalih: iżda ibku wisq għal min sejjer: għax ma jarġax aktar lura, u lanqas jara art twelidu.

11 Għax hekk igħid il-Mulej għal Sallum, bin Ġosija, sultan ta' Ġuda, li sar sultan flok Ġosija, missieru, li ħareġ minn dal-post: Ma jarġax jiġi aktar hemm:

12 Iżda fil-post fejn ħaduh fil-jasar imut, u ma jarax aktar din l-art.

13 Ħażin għal min jibni daru mhux bil-ħaqq, u l-għorof tiegħu mhux bis-sewwa; li jinqeda b'xogħol għajru bla ħlas, u ma jagħtih xejn ta' xogħolu;

14 U igħid: Nibni għalija dar kbira, u għorof wesgħin, u nagħmel it-twieqi, u niksija biċ-ċedru, u niżbogħha bl-aħmar.

15 Taħseb int li lħaqt xi sultan għax tiddandan biċ-ċedru? Missierek ma kienx jiekol u jixrob, u jagħmel il-ħaqq u s-sewwa, u mbagħad ħabatlu tajjeb?

16 Kien jagħmel ħaqq mill-kawża tal-fqir u ta' l-imsejken; u ħabatlu tajjeb: ma kienx dan kollu biex jagħrafni? igħid il-Mulej?

17 Iżda int għajnejk u qalbek mhumiex ħlief għall-qliegħ tiegħek bil-qerq, u għat-tixrid ta' demm bla ħtija, u biex taħqar u tagħmel id-dnewwa.

18 Għalhekk hekk igħid il-Mulej fuq Ġeħojakim, bin Ġosija, sultan ta' Ġuda: Ma jnewħux għalih, billi jgħidu: Jaħasra, ħija! jew, Jaħasra, oħti! Ma jnewħux għalih, billi jgħidu: Jaħasra, għal sidi! jew: Jaħasra l-glorja tiegħu!

19 Jindifen difna ta' ħmar, imkaxkar u mormi barra minn bwieb Ġerusalem.

20 Itla' fuq il-Libanu, u għajjat: u għolli leħnek f'Basan, u għajjat ukoll minn Għabarim: għax ħbiebek tkissru kollha.

21 Kellimtek fi żmien il-ġid tiegħek: iżda inti għidt: Ma rridx nisma'. Din kienet imġibtek minn żgħożitek, li int ma smajtx minn leħni.

22 Ir-riħ iġorr ir-ragħajja kollha tiegħek, u ħbiebek imorru fil-jasar: tassew imbagħad int tistħi u tirgħex minn ħżunitek kollha.

23 O int li tgħammar fil-Libanu, li tbejjet fiċ-ċedri, kemm għad titniegħed meta jaqbdek l-uġigħ, it-tkagħwiġ ta' mara fil-ħlas!

24 Daqskemm jien ħaj, igħid il-Mulej, imqar kieku Konjaħu, bin Ġeħojakim, sultan ta' Ġuda, kien siġill f'idi l-leminija, minn hemm naqilek;

25 U nagħtik f'id dawk li qegħdin ifittxu ħajtek, u f'id dawk li int tibża' minn wiċċhom, imqar f'id Nebukadnessar, sultan ta' Babel, u f'id il-Kaldin.

26 U narmi lilek, u lil ommok li wilditek, f'art oħra, fejn int ma kontx imwieled; u hemm tmut.

27 U fl-art li fiha huma jixxenqu biex jerġgħu jiġu fiha, hemm ma jerġgħux jiġu.

28 Jaqaw dan Konjaħu hu idolu mkasbar, imkisser? Jaqaw hu ħaġa li ma togħġobx? Għaliex mormijin hu u nislu, mormijin f'art li huma ma jafuhiex?

29 Ja art, art, art, isma' l-kelma tal-Mulej.

30 Hekk igħid il-Mulej: Iktbu lil dar-raġel, raġel bla wlied, li ma jkollux riżq f'ħajtu: għax ħadd minn nislu ma jkollu riżq, billi joqgħod fuq it-tron ta' David, u jarġa' jaħkem fuq Ġuda.

23 Ħażin għar-ragħajja li jeqirdu u jxerrdu l-merħla tal-mergħa tiegħi! igħid il-Mulej.

2 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael, għar-ragħajja li jirgħaw il-poplu tiegħi: Intom xerridtu l-merħla tiegħi, u keċċejtuhom, u ma ħadtux ħsiebhom: Ara, issa nieħu ħsiebkom għall-ħażen ta' egħmilkom, igħid il-Mulej.

3 U niġma' l-bqija tal-merħla tiegħi mill-artijiet kollha, fejn keċċejthom, u nġibhom lura fil-mergħat tagħhom, u jnisslu, u joktru.

4 U nqajmilhom ragħajja li jirgħawhom:

u ma jibżgħux aktar, u lanqas jitkexkxu, u
ma jonqoshom xejn minnhom, igħid
il-Mulej.
5 Ara, jiġu l-jiem, igħid il-Mulej, li
nnissel lil David Rimja ġusta, u Sultan
isaltan u jimxi bil-għaqal, u jagħmel il-
ħaqq u s-sewwa fuq l-art.
6 Fi żmienu, Ġuda jkun salvat, u
Iżrael igħammar fis-sigurtà: u dan hu l-
isem li bih isejħulu: Il-Mulej Il-Ħaqq
Tagħna.
7 Għalhekk, ara, jiġu l-jiem, igħid il-
Mulej, li ma jgħidux aktar: Ħaj il-Mulej,
li talla' lil ulied Iżrael minn art l-Eġittu;
8 Iżda: Ħaj il-Mulej, li talla' u ġieb
nisel dar Iżrael mill-art tat-tramuntana, u
mill-artijiet kollha li keċċejthom fihom;
u jgħammru f'arthom.
9 Qalbi maqsuma ġo fija għall-profeti;
għadmi kollu jitriegħed; qisni wieħed
sikran, u bħal wieħed maħkum mill-inbid,
imħabba fil-Mulej, u mħabba fil-kliem
tal-qdusija tiegħu.
10 Għax il-pajjiż mimli bl-adulteri;
ħtija tas-saħta l-art titbekka; il-mergħat
tad-deżert nixfu, il-ġiri tagħhom hu għall-
ħażen, u saħħithom mhix għall-ġid.
11 Għax sew il-profeta, u sew il-qassis
huma midgħija; iva, f'dari sibt il-ħażen
tagħhom, igħid il-Mulej.
12 Għalhekk triqthom issirilhom bħaż-
żliq fid-dlam: jixteħtu fiha, u jaqgħu:
għax inġib fuqhom il-ħsara, imqar is-sena
tal-kastig tagħhom, igħid il-Mulej.
13 Fil-profeti ta' Samarija rajt il-bluha;
huma ħabbru f'isem Bagħal, u mexxew
il-poplu tiegħi ħażin.
14 Rajt ukoll fil-profeti ta' Ġerusalem
ħaġa mistkerrha: jagħmlu l-adulterji, u
jimxu wara l-gideb: isaħħu wkoll idejn
il-ħżiena, biex ħadd ma jarġa' lura minn
ħżunitu; huma kollha saru għalija bħal
Sodoma, u n-nies tagħha bħal Gomorra.
15 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti għall-profeti: Ara, sa nitmagħ-
hom l-absint, u nisqihom ilma ivvalenat:
għax mill-profeti ta' Ġerusalem xtered il-
ħażen fil-pajjiż kollu.
16 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: La
tisimgħux kliem il-profeti li jħabbrulkom:
huma jimlewkom b'tamiet fiergħa: huma
jitkellmu fuq dehra minn moħħhom, u
mhux minn fomm il-Mulej.
17 Igħidu bla hedu lil dawk li
jmaqdruni: Il-Mulej qal: Ikollkom is-
sliem; u jgħidu lil kull min jimxi wara
l-ebusija ta' qalbu: Ebda ħsara ma
tilħaqkom.
18 Imma min daħal fil-kunsill tal-
Mulej, u ra, u sama' kelmtu? Min ta
widen għal kelmtu, u semagħha?
19 Ara, ir-riefnu tal-Mulej qam kollu
qilla: ir-riefnu jobrom; jobrom fuq ras
il-ħżiena.
20 Għadab il-Mulej ma jarġax lura, sa
ma jagħmel, u jtemm il-ħsibijiet ta'
moħħu: fl-aħħar taż-żmien dan tifhmuh
tajjeb.
21 Jien ma bgħattx dawn il-profeti,
għalkemm huma ġrew: jien ma kellimt-
homx, għalkemm huma ħabbru.
22 Iżda kieku qagħdu fil-kunsill
tiegħi, huma kienu jħabbru kliemi lill-
poplu tiegħi, u jreġġgħuhom lura minn
triqthom il-ħażina, u mill-ħażen ta'
egħmilhom.
23 Huwa jien Alla mill-qrib, igħid
il-Mulej, u mhux Alla mill-bgħid?
24 Jista' bniedem jinħeba fil-moħbi u
jien ma narahx? igħid il-Mulej. Mhux jien
li nimla s-sema u l-art? igħid il-Mulej.
25 Smajt x'qalu l-profeti, li jħabbru l-
gideb f'ismi, billi jgħidu: Ħlomt, ħlomt!
26 Kemm sa jdum dan f'qalb il-profeti
li jħabbru l-gideb? Iva, huma profeti tal-
qerq ta' qalbhom stess;
27 Li jaħsbu li jnissu l-poplu tiegħi ismi
bil-ħolm tagħhom li jgħidu wieħed lil
ieħor, bħal ma nsew missirijiethom ismi
għal Bagħal.
28 Il-profeta li jkollu ħolma, ħa jgħid
il-ħolma; u min għandu kelmti, ħa jgħid
kelmti bis-sewwa. X'għandu x'jaqsam
it-tiben mal-qamħ? igħid il-Mulej.
29 Kelmti mhix bħan-nar? igħid il-
Mulej; u bħal martell li jfarrak il-blat?
30 Għalhekk, ara, jien kontra l-profeti,
igħid il-Mulej, li jisirqu kliemi wieħed
mingħand l-ieħor.
31 Ara, jien kontra l-profeti, igħid il-
Mulej, li jużaw ilsienhom, u jgħidu:
Il-Mulej igħid.
32 Ara, jien kontra dawk li jħabbru
ħolm falz, igħid il-Mulej, u jgħiduh, u
jmexxu l-poplu tiegħi fit-triq il-ħażina bil-
gideb tagħhom, u bit-tpaċpiċ tagħhom;
iżda jien ma bgħatthomx, u lanqas
ikkmandajthom: għalhekk ma fihom
l-ebda profitt għal dal-poplu, igħid il-
Mulej.
33 U meta dal-poplu, jew il-profeta,
jew il-qassis, isaqsik, billi jgħidlek: X'inhi
t-tagħbija tal-Mulej? Int imbagħad
tweġibhom: X'tagħbija? Jien nabbandu-
nakom, igħid il-Mulej.
34 U l-profeta, u l-qassis, u l-poplu, li
igħid: It-tagħbija tal-Mulej, jien nikkas-
tiga lilu u lil daru.
35 Hekk għandkom tgħidu wieħed lil
għajru, u wieħed lil ħuh: X'wieġeb il-
Mulej? u: X'qal il-Mulej?
36 U t-tagħbija tal-Mulej issemmuhiex
aktar: għax il-kelma ta' kull bniedem issir
t-tagħbija tiegħu; għax intom qlibtu kliem
Alla l-ħaj, tal-Mulej ta' l-eżerċti, Alla
tagħna.
37 Hekk mela inti tgħid lill-profeta:
X'wieġbek il-Mulej? u: X'qal il-Mulej?
38 Iżda jekk tgħidu: It-tagħbija tal-
Mulej; allura l-Mulej jgħid hekk: Talli

intom għidtu dil-kelma: It-tagħbija tal-
Mulej, meta jien bgħatt ngħidilkom: La
tgħidux: It-tagħbija tal-Mulej;
39 Ara, jien, jien stess, ninsiekom
għalkollox, u narmi lilkom, u l-belt li tajt
lilkom u lil missirijietkom, il-bogħod
minn quddiemi:
40 U nitfa' fuqkom għajb ta' dejjem, u
mistħija ta' dejjem, li ma jintesew qatt.

**24** Il-Mulej urieni żewġt iqfief tin,
imqegħdin quddiem it-tempju tal-
Mulej, wara li Nebukadnessar, sultan ta'
Babel, kien ħa fil-jasar lil Ġekonija, bin
Ġeħojakim, sultan ta' Ġuda, u lill-
kapijiet ta' Ġuda, lill-mastrudaxxi, u lill-
ħaddieda minn Ġerusalem, u ħadhom
Babel.
2 Qoffa minnhom kellha tin tajjeb
ħafna, bħat-tin misjur bikri: u l-qoffa
l-oħra kien fiha tin ħażin ħafna, li ma
kienx jista' jittiekel: kien ħażin ħafna.
3 Imbagħad qalli l-Mulej: X'int tara,
Ġeremija? Weġibt: Tin, it-tin it-tajjeb,
tajjeb ħafna; u l-ħażin, ħażin ħafna, li ma
jistax jittiekel għax ħażin wisq.
4 Reġgħet kelmet il-Mulej ġiet għandi,
tgħid:
5 Hekk igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael:
Bħal dan it-tin tajjeb, hekk jien inħares
bħala tajbin lejn dawk ta' Ġuda li ttieħdu
fil-jasar, li jien bgħatthom minn dal-post
f'art il-Kaldin għall-ġid tagħhom.
6 Għax nitfa' għajnejja fuqhom għall-
ġid, u narġa' nġibhom f'din l-art: u
nibnihom, u ma nġarrafhomx; u nħawwil-
hom, u ma naqlagħhomx.
7 U nagħtihom qalb biex jagħrfuni, li
jiena l-Mulej: u huma jkunu l-poplu
tiegħi, u jien inkun Alla tagħhom: għax
jerġgħu jiġu għandi b'qalbhom kollha.
8 Iżda bħat-tin il-ħażin, li ma jistax
jittiekel minħabba l-ħżunija—għax hekk
igħid il-Mulej—hekk nagħmel lil Sedekija,
sultan ta' Ġuda, u lill-kbarat tiegħu, u
lill-bqija ta' Ġerusalem, li jibqgħu f'din
l-art, u dawk li jgħammru fl-art ta' l-
Eġittu:
9 U nagħtihom biex ikunu mitfugħin
'il hawn u 'l hinn fost is-saltniet kollha ta'
l-art għall-ħsara tagħhom, biex ikunu
għajb u taqbil, daħk u sħit, fil-postijiet
kollha fejn inxerridhom.
10 U nibgħat is-sejf, u l-ġuħ, u l-pesta
fuqhom, sakemm jintemmu mill-art li tajt
lilhom u lil missirijiethom.

**25** Il-kelma li ġiet lil Ġeremija fuq
il-poplu kollu ta' Ġuda fir-raba'
sena ta' Ġeħojakim, bin Ġosija, sultan ta'
Ġuda, li kienet l-ewwel sena ta' Nebukad-
nessar, sultan ta' Babel;
2 Li Ġeremija l-profeta qal lill-poplu
kollu ta' Ġuda, u lil dawk kollha li
jgħammru Ġerusalem, billi qal:
3 Mis-sena tlittax ta' Ġosija, bin Amon,
sultan ta' Ġuda, sa dal-jum, ilu tlieta u
għoxrin sena li ġiet lejja kelmet il-Mulej,
u jien kellimtkom bla hedu, sa min
filgħodu; iżda intom ma smajtux.
4 U l-Mulej bagħtilkom il-qaddejja
kollha tiegħu, il-profeti; bla ma heda, sa
minn filgħodu, iżda intom ma smajtux, u
lanqas mejjiltu widintkom biex tisim-
għu.
5 Qalu: Duru kull wieħed mit-triq il-
ħażina tiegħu, u mill-ħażen ta' egħmilkom,
u għammru fl-art li l-Mulej ta lilkom u lil
missirijietkom għal dejjem ta' dejjem:
6 U la tmorrux wara allat oħra biex
taqduhom, u tqimuhom, u la tgħaddbunix
bl-egħmejjel ta' idejkom; u jien ma
nagħmlilkomx ħsara.
7 Imma ma smajtux minni, igħid il-
Mulej; biex tgħaddbuni b'egħmil idejkom,
biex nagħmlilkom il-ħsara.
8 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti: Talli ma smajtux kliemi,
9 Ara, sa nibgħat nieħu t-tribujiet
kollha tat-tramuntana, igħid il-Mulej, u
nibgħat insejjaħ lil Nebukadnessar, sultan
ta' Babel, qaddej tiegħi, u nġibhom kontra
din l-art, u għal dawk li jgħammru fiha, u
għall-ġnus kollha ta' l-idwar; u neqridhom
għalkollox, u nagħmilhom waħx, u tisfir,
u ħerba għal dejjem.
10 Barra minn dan, insikket minnhom
l-agħjat ta' hena, u l-għana ta' ferħ, il-
għana tal-għarus, u l-għana tal-għarusa,
il-ħoss tal-mitħna, u d-dawl tax-xemgħa.
11 U din l-art kollha ssir ħerba, u waħx;
u dawn il-ġnus jaqdu lis-sultan ta' Babel
għal sebgħin sena.
12 U jiġri, meta jgħaddu sebgħin sena,
illi jien nikkastiga lis-sultan ta' Babel, u
dak il-ġens, igħid il-Mulej, għall-ħażen
tagħhom, u art il-Kaldin, u nagħmilha
ħerba għal dejjem.
13 U nġib fuq dak il-pajjiż il-kliem
kollu li jien għidt kontrih, kulma miktub
f'dal-ktieb, li Ġeremija ħabbar kontra
l-ġnus kollha.
14 Għax ħafna ġnus u slaten kbar
jagħmluhom lsiera; u jien inroddilhom
skond xogħolhom, u skond egħmil
idejhom.
15 Għax hekk igħidli l-Mulej Alla ta'
Iżrael: Ħu minn idi dan il-kies inbid tal-
għadab, u ġiegħel il-ġnus kollha, li sa
nibagħtek għandhom, jixorbuh.
16 U huma jixorbu, u jixxenglu, u
jiġġennu, minħabba s-sejf li sa nibgħat
f'nofshom.
17 Imbagħad ħadt il-kies minn id il-
Mulej, u ġegħilt il-ġnus kollha, li bagħatnj
l-Mulej għandhom, jixorbu:
18 Il-Ġerusalem, u l-bliet ta' Ġuda, u
s-slaten tagħha, u l-kbarat tagħha, biex

nagħmilhom ħerba, waħx, tisfir, u sħit;
bħalma hu llum;
19 Il-Fargħun, sultan ta' l-Eġittu, u
l-qaddejja tiegħu, u l-kbarat tiegħu, u l-
poplu kollu tiegħu;
20 U t-taħlit kollu tal-poplu, u s-slaten
kollha ta' art Għuz, u s-slaten kollha ta'
art il-Filistin, u lil Askalon, u lil Għażża,
u lil Ekron, u lill-bqija ta' Asdot,
21 U lil Edom, u lil Mowab, u lil ulied
Għammon,
22 U s-slaten kollha ta' Tir, u s-slaten
kollha ta' Sidon, u s-slaten tal-gżejjer li
huma 'l hemm mill-baħar,
23 U lil Dedan, u lil Tema, u lil Buż, u
lil dawk kollha li jqarwżu d-dawra ta'
rashom.
24 U s-slaten kollha tal-Għarabja, u
s-slaten kollha tat-taħlit tal-popli, li
jgħammru fid-deżert,
25 U s-slaten kollha ta' Żimri, u s-slaten
kollha ta' Għelam, u s-slaten kollha
tal-Medja,
26 U s-slaten kollha tat-tramuntana,
qrib u bgħid, wieħed wara l-ieħor, u s-
slaten kollha tad-dinja, li huma fuq wiċċ
l-art: u s-sultan ta' Sesak jixrob warajhom.
27 Għalhekk tgħidilhom: Hekk igħid
il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla ta' Iżrael:
Ixorbu, u iskru, tqallgħu, u aqgħu, u
tqumux aktar, minħabba s-sejf li sa
nibgħat f'nofskom.
28 U jiġri, jekk ma jridux jieħdu l-kies
minn idek biex jixorbu, illi tgħidilhom:
Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: Ikollkom
sgur tixorbu!
29 Għax, ara, sa nibda nġib il-ħsara fuq
il-belt li jissemma ismi fuqha, u intom sa
tibqgħu mhux ikkastigati? Intom ma
teħilsux il-kastig: għax sa nsejjaħ sejf fuq
dawk kollha li jgħammru fuq l-art, igħid
il-Mulej ta' l-eżerċti.
30 Għalhekk ħabbar kontra tagħhom
dal-kliem kollu, u għidilhom: Il-Mulej
igħajjat mill-għoli, u jsamma' leħnu mill-
agħmara mqaddsa tiegħu; hu jgħajjat
bil-qawwi kontra l-merħla tiegħu; igħajjat
għajta, bħal dawk li jagħsru l-egħneb,
kontra dawk kollha li jgħammru l-art.
31 Sa truf l-art jasal il-għagħa; għax
il-Mulej għandu ġlieda mal-ġnus, hu
jagħmel ħaqq mill-bnedmin kollha; lil
dawk li huma ħżiena jagħtihom lis-sejf,
igħid il-Mulej.
32 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
Ara, il-ħsara ħierġa minn ġens għal ġens, u
riefnu kbir iqum minn truf l-art.
33 U l-maqtulin tal-Mulej ikunu f'dak
il-jum minn tarf sat-tarf l-ieħor ta' l-art:
ma jkunux mibkijin, lanqas miġburin, jew
midfunin; bħad-demel ikunu fuq wiċċ
l-art.
34 Werżqu, o ragħajja, u għajtu; u
tmiegħku fl-irmied, ja sidien l-imrieħel:
għax jiem il-qatla tagħkom, u li tkunu
mxerrdin, waslulkom; u taqgħu bħal
ġarra prezzjuża.
35 U r-ragħajja ma jkollhomx fejn
jaħirbu, u sidien l-imrieħel lanqas ikoll-
hom ħelsien.
36 Ikun hemm agħjat ta' ragħajja, u
twerżieq ta' sidien l-imrieħel, għax il-Mulej
iħarbat il-mergħat tagħhom.
37 U l-imqawel ħiemda jitħarbtu
minħabba s-saħna ta' għadab il-Mulej.
38 Halla l-bejta tiegħu bħal-ljun: għax
arthom saret waħx minħabba l-ħruxija
tas-sejf qerriedi, u minħabba s-saħna ta'
għadab il-Mulej.

26 Fil-bidu tas-saltna ta' Ġeħojakim,
bin Ġosija, sultan ta' Ġuda, ġiet dil-
kelma mingħand il-Mulej, tgħid:
2 Hekk igħid il-Mulej: Oqgħod fil-bitħa
ta' dar il-Mulej, u għid lill-bliet kollha ta'
Ġuda, li jiġu jqimu f'dar il-Mulej, il-kliem
kollu li ordnajtlek biex tgħidilhom; u
tnaqqasx kelma:
3 Għandhom mnejn jisimgħu, u
jerġgħu kull wieħed idur minn triqtu
l-ħażina, biex jibdieli mill-ħsara li biħsiebi
nagħmlilhom minħabba l-ħażen ta' l-
egħmejjel tagħhom.
4 U tgħidilhom: Hekk igħid il-Mulej;
jekk ma tisimgħux minni, billi timxu
fil-liġi tiegħi, li qegħidtilkom quddiemkom.
5 U tisimgħu kliem il-qaddejja tiegħi,
il-profeti, li jien qiegħed nibgħatilkom, bla
ma nehda, sa minn filgħodu, u ma tisim-
għuhomx:
6 Nagħmel imbagħad did-dar bħal
Silo, u dil-belt nagħmilha saħta għall-ġnus
kollha ta' l-art.
7 U l-qassisin u l-profeti, u l-poplu
kollu semgħu lil Ġeremija jgħid dal-kliem
f'dar il-Mulej.
8 Issa ġara, xħin Ġeremija temm igħid
kulma ikkmandah il-Mulej biex igħid lill-
poplu kollu, illi l-qassisin, u l-profeti, u
l-poplu kollu, qabduh, u qalu: Inti
għandek tmut!
9 Għaliex ħabbart f'isem il-Mulej, billi
għidt: Did-dar jiġrilha bħal Silo, u dil-belt
issir ħerba, bla nies igħammru fiha? U
l-poplu kollu nġama' għal Ġeremija f'dar
il-Mulej.
10 Malli semgħu l-kapijiet ta' Ġuda
dawn il-ħwejjeġ, telgħu minn dar is-sultan
għal dar il-Mulej, u qagħdu bil-qiegħda
fid-daħla tal-bieb il-ġdid ta' dar il-Mulej.
11 Imbagħad qalu l-qassisin u l-profeti
lill-kapijiet u lill-poplu kollu: Dar-raġel
ħaqqu l-mewt; għax ħabbar kontra dil-
belt, bħal ma smajtuh b'widnejkom.
12 Imbagħad Ġeremija qal lill-kapijiet
kollha, u lill-poplu kollu: Il-Mulej
bagħatni nħabbar kontra did-dar, u
kontra dil-belt, il-kliem kollu li smajtu.
13 Għalhekk, tejbu mġibitkom u

eghmilkom, u isimghu lehen il-Mulej Alla
taghkom: u l-Mulej jisghobbih mill-hsara
li qal kontrikom.
14 Nghid ghalija. jien hawn f'idejkom;
aghmlu bija dak li joghġobkom, u
jidhrilkom li hu tajjeb.
15 Iżda kunu afu sgur. illi jekk toqtluni,
titfghu demm innoċenti fuqkom, u fuq
dil-belt, u fuq min ighammar fiha: ghax
tassew baghatni l-Mulej ghandkom, biex
insamma' lil widnejkom dal-kliem kollu,
16 Imbaghad qalu l-kapijiet u l-poplu
kollu lill-qassisin u lill-profeti: Dar-raġel
ma haqqux il-mewt: ghax kellimna f'isem
il-Mulej Alla taghna.
17 Imbaghad qamu x'uhud fost ix-xjuh
tal-pajjiż, u kellmu lill-miġemgha kollha,
billi qalu:
18 Mika, il-Morasti, habbar fi żmien
Heżekija, sultan ta' Ġuda, billi qal: Hekk
ighid il-Mulej ta' l-eżerċti: Sijon tinharat
bhal ghalqa, u Ġerusalem issir gods herba,
u l-gholja tat-tempju bhall-gholjiet tal-
masġar.
19 Jaqaw Heżekija, sultan ta' Ġuda, u
l-poplu kollu ta' Ġuda, qatghuhielu ghall-
mewt? Ma bażax mill-Mulej. u talab
il-hniena tal-Mulej, u soghobbih il-Mulej
mill-hsara li kien qal li sa jaghmlilhom?
Iżda ahna sa naghmlu hsara kbira
b'dannu ta' ruhna.
20 U kien hemm ukoll raġel li kien
ihabbar f'isem il-Mulej, Urija bin Semajja,
minn Kirjat-Ġaghrim. u habbar kontra
dil-belt, u kontra dan il-pajjiż. kliem kollu
bhal ta' Ġeremija:
21 U malli s-sultan Ġehojakim, mal-
qalbenin kollha tieghu, u l-kapijiet kollha
tieghu, semghu kliemu, is-sultan ried
joqtlu: iżda xhin Urija sama' dan, baża';
22 U s-sultan Ġehojakim baghat xi
rġiel l-Eġittu: lil Elnatan. bin Ghakbor, u
xi rġiel mieghu l-Eġittu.
23 U ġiebu lil Urija mill-Eġittu, u
ġibuh ghand is-sultan Ġehojakim; li qatlu
bis-sejf, u xehet ġismu mejjet fl-oqbra ta'
kulhadd.
24 Madankollu, id Ahiqam, bin Safan,
kienet ma' Ġeremija, biex ma jaghtuhx
f'idejn il-poplu biex joqtluh.

27 Fil-bidu tas-saltna ta' Ġehojakim,
bin Ġosija, sultan ta' Ġuda, ġiet
dil-kelma lil Ġeremija minghand il-Mulej,
tghid:
2 Hekk qalli l-Mulej: Aghmel ghalik
irbat u madmad. u qeghidhom fuq
ghonqok.
3 U ibghathom lis-sultan ta' Edom, u
lis-sultan ta' Mowab, u lis-sultan tal-
Ghammonin, u lis-sultan ta' Tir, u
lis-sultan ta' Sidon, b'id il-messaġġiera li
ġew Ġerusalem ghand Sedekija, sultan ta'
Ġuda;
4 U ikkmandahom ighidu lil sjiedhom:
Hekk ighid il-Mulej ta' l-eżerċti. Alla ta'
Iżrael: Hekk tghidu lil sjiedkom:
5 Jien ghamilt l-art. il-bniedem u l-
bhima li henm fuq l-art, bil-qawwa kbira
tieghi, u bi drieghi mimdud. u naghtiha
lil min jidhirli li jisthoqqlu.
6 U issa tajt dawn l-artijiet kollha
f'idejn Nebukadnessar, sultan ta' Babel.
qaddej tieghi: u tajtu wkoll id-dbejjeb
tar-raba' biex jaqduh.
7 U jaqduh il-ġnus kollha, u lil ibnu. u
lil bin ibnu. sama jasal żmien artu:
imbaghad hafna ġnus u slaten kbar
jaghmluh il-qaddej taghhom.
8 Imbaghad jiġri. illi l-ġens jew is-saltna
li ma jaqdix lil Nebukadnessar. sultan ta'
Babel. u li ma jqeghidx ghonqu taht il-
madmad tas-sultan ta' Babel, dak il-ġens
nikkastigah, ighid il-Mulej, bis-sejf. u
bil-ġuh, u bil-pesta, sama nkun qridtu
b'idu.
9 Ghalhekk la tisimghux il-profeti
taghkom. il-gharrafa taghkom, il-halliema
taghkom, il-habbarin taghkom, u s-
sahhara taghkom, li jkellmukom, billi
jghidu: La taqdux lis-sultan ta' Babel:
10 Ghax huma jhabbrulkom gidba,
biex ibeghdukom 'il boghod minn artkom;
u jien inkeċċikom, u tinqerdu.
11 Iżda l-ġnus li jmiddu ghonqhom
taht il-madmad tas-sultan ta' Babel. u
jaqduh, inhallihom jistriehu f'arthom,
ighid il-Mulej: u jahdmuha, u jghammru
fiha.
12 Jien kellimt ukol lil Sedekija, sultan
ta' Ġuda. skond dal-kliem kollu, ghidtlu:
Middu ghonqkom taht il-madmad tas-
sultan ta' Babel. u aqdu lilu u lill-poplu
tieghu. u tibqghu hajjin!
13 Ghaliex tridu tmutu, int u l-poplu
tieghek. bis-sejf, bil-ġuh, u bil-pesta. bhal
ma qal il-Mulej kontra dak il-ġens li ma
jaqdix lis-sultan ta' Babel?
14 Ghalhekk la tisimghux il-kliem
tal-profeti li jghidulkom: Ma tkunux taht
is-sultan ta' Babel: ghax gidba huma
jhabbrulkom.
15 Ghax jien ma bghatthomx, ighid il-
Mulej, iżda huma jhabbru gidba f'ismi;
biex inkeċċikom, u tinqerdu, intom, u l-
profeti li jhabbrulkom.
16 U jien kellimt ukoll lill-qassisin u
lil dal-poplu kollu, ghidtilhom: Hekk
ighid il-Mulej: La tisimghux kliem il-
profeti taghkom li jhabbrulkom, billi
jghidulkom: Ara. l-aghmara ta' dar
il-Mulej sa tarġa' tkun miġjuba minn
Babel issa, dal-waqt: ghax gidba huma
jhabbrulkom.
17 La tisimghux minnhom; aqdu lis-
sultan ta' Babel. u tibqghu hajjin: ghax
ghandha ssir herba dil-belt?
18 Jekk inhuma profeti, u jekk il-kelma
tal-Mulej maghhom, ha jitolbu issa lill-

Mulej ta' l-eżerċti, li l-agħmara li tħalliet
f'dar il-Mulej, u f'dar is-sultan ta' Ġuda,
u f'Ġerusalem, ma tinġarrx lejn Babel.
19 Għax hekk igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti għall-kolonni, u għall-baħar, u
għall-bażijiet, u għall-bqija ta' l-agħmara
li baqa' f'dil-belt,
20 Li Nebukadnessar, sultan ta' Babel,
ma ħadhiex, meta ħa fil-jasar lil Ġekonija,
bin Ġeħojakim, sultan ta' Ġuda, minn
Ġerusalem lejn Babel, u l-kbarat kollha
ta' Ġuda u Ġerusalem;
21 Iva, hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti,
Alla ta' Iżrael, għall-agħmara li baqa'
f'dar il-Mulej, u f'dar is-sultan ta' Ġuda,
u f'Ġerusalem;
22 Huma jinġarru f'Babel, u hemm
jibqgħu sa dak in-nhar li nżurhom, igħid
il-Mulej; imbagħad intellagħhom, u
nroddhom lil dal-post.

28 U ġara f'dik is-sena, fil-bidu tas-
saltna ta' Sedekija, sultan ta' Ġuda,
fir-raba' sena, fil-ħames xahar, illi
Ħananija, bin Għażżur il-profeta, li kien
minn Gibgħon, qalli f'dar il-Mulej,
quddiem il-qassisin, u l-poplu kollu:
2 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla
ta' Iżrael: Jien kissirt il-madmad tas-sultan
ta' Babel.
3 F'sentejn oħra narġa' nġib f'dan
il-post l-agħmara kollha ta' dar il-Mulej,
li Nebukadnessar, sultan ta' Babel, ħa
minn dal-post, u ġarrha Babel:
4 U narġa' nġib lil Ġekonija, bin
Ġeħojakim, sultan ta' Ġuda, ma' dawk
kollha ta' Ġuda li kienu meħudin fil-jasar
f'Babel, igħid il-Mulej: għax inkisser
il-madmad tas-sultan ta' Babel.
5 Imbagħad il-profeta Ġeremija qal
lill-profeta Ħananija quddiem il-qassisin,
u quddiem il-poplu kollu li kien qiegħed
f'dar il-Mulej,
6 Qal ukoll il-profeta Ġeremija: Amen:
ħa jagħmel hekk il-Mulej: il-Mulej iseħħ
kliemek li int ħabbart, billi jraġġa' l-
agħmara ta' dar il-Mulej, u lil dawk kollha
li ttieħdu fil-jasar, minn Babel f'dan
il-post.
7 Madankollu, issa isma' l-kelma li
jien sa insemmgħek f'widnejk, u f'widnejn
il-poplu kollu;
8 Il-profeti, li kienu hawn qabli, u
qablek, mill-qedem, ħabbru kontra ħafna
artijiet, u kontra saltniet kbar, gwerra, u
ħsara, u pesta.
9 Il-profeta li jħabbar is-sliem, meta
sseħħ kelmet il-profeta, jingħaraf il-
profeta, li tassew bagħtu l-Mulej.
10 Imbagħad Ħananija qabad il-
madmad minn fuq għonq Ġeremija, u
kissru.
11 U Ħananija qal quddiem il-poplu
kollu: Hekk igħid il-Mulej: Hekk inkisser
il-madmad ta' Nebukadnessar, sultan ta'
Babel, minn hawn u sentejn oħra, minn
fuq għonq il-ġnus kollha. U l-profeta
Ġeremija telaq għal triqtu.
12 Imbagħad kelmet il-Mulej ġiet lil
Ġeremija, il-profeta, wara li Ħananija, il-
profeta, kisser il-madmad minn fuq għonq
Ġeremija, il-profeta, billi qal:
13 Mur u għid lil Ħananija: Hekk igħid
il-Mulej: Int kissirt madmad tal-għuda,
imma int tagħmlilhom floku madmad
tal-ħadid.
14 Għax hekk igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti, Alla ta' Iżrael: Jien qegħidt
madmad tal-ħadid fuq għonq dawn il-ġnus
kollha, biex ikunu taħt Nebukadnessar,
sultan ta' Babel, u jaqduh; u huma jaqduh:
u jien tajtu d-dbejjeb tar-raba' wkoll.
15 Imbagħad qal il-profeta Ġeremija,
lill-profeta Ħananija: Isma, issa,
Ħananija; il-Mulej ma bagħtikx; iżda int
ittamajt lill-poplu f'gidba.
16 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej: Ara,
jien ser inneħħik minn fuq wiċċ l-art: dis-
sena inti tmut, għax kliemek hu tixwix
kontra l-Mulej.
17 U Ħananija, il-profeta, miet dik is-
sena, fis-seba' xahar.

29 Dawn issa huma l-kliem ta' l-ittra
li Ġeremija, il-profeta, bagħat
minn Ġerusalem, lill-bqija tax-xjuħ li
kienu meħudin fil-jasar, u lill-qassisin, u
lill-profeti, u lill-poplu kollu li Nebukad-
nessar ħa fil-jasar minn Ġerusalem lejn
Babel:
2 (Wara li s-sultan Ġekonija, u s-sul-
tana, u l-ewnuki, il-prinċipijiet ta' Ġuda u
ta' Ġerusalem, u l-mastrudaxxi, u l-ħad-
dieda, ħarġu minn Ġerusalem;)
3 L-ittra kienet meħuda b'id Elgħasa,
bin Safan, u Gemarija, bin Ħilkija, (li kien
bagħathom Sedekija, sultan ta' Ġuda,
f'Babel, lil Nebukadnessar, sultan ta'
Babel.) L-ittra kien fiha dan:
4 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla
ta' Iżrael, lill-eżiljati kollha, li jien eżiljajt
minn Ġerusalem f'Babel;
5 Ibnu djar, u għammru fihom; u
ħawlu ġonna, u kulu frotthom;
6 Iżżewġu, u nisslu wlied u bniet; u
ħudu nisa għal uliedkom, u żewġu lill-
bniet tagħkom, biex jildu wlied u bniet;
biex toktru hemm, u ma tonqsux.
7 U fittxu s-sliem ta' dik il-belt li fiha
bgħattkom fl-eżilju, u jtolbu lill-Mulej
għaliha: għax fis-sliem tagħha jkollkom
il-ġid.
8 Għax hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti,
Alla ta' Iżrael: La tħallux il-profeti
tagħkom, u l-għarrafa tagħkom, li qegħdin
f'nofskom, iqarrqu bikom, u lanqas
tagħtu widen lill-ħolm li toħolmu.
9 Għax huma jħabbrulkom f'ismi bil-

gideb: jien ma bgħatthomx, igħid il-Mulej.
10 Għax hekk igħid il-Mulej: Wara li
jkunu għaddew sebgħin sena fuq Babel,
jien inżurkom, u nagħmel li sseħħ kelmti
t-tajba magħkom, billi nreġġagħkom lura
lejn dal-post.
11 Għax jien naf il-ħsibijiet li naħseb
fuqkom, igħid il-Mulej; ħsibijiet ta' sliem,
u mhux ta' ħsara, biex nagħtikom futur u
tama.
12 Imbagħad intom issejħuli, u tiġu u
titolbuni, u jien nismagħkom.
13 U tfittxuni, u ssibuni, meta tfittxuni
b'qalbkom kollha.
14 U jien ninstab minnkom, igħid il-
Mulej: u nreġġagħkom lura mill-jasar
tagħkom, u niġmagħkom mill-ġnus kollha,
u mill-postijiet kollha fejn bgħattkom
fl-eżilju, igħid il-Mulej; u neħodkom lura
lejn il-post li minnu bgħattkom fl-eżilju.
15 Għax intom għidtu: Il-Mulej
qajmilna profeti f'Babel;
16 Kunu afu li hekk igħid il-Mulej
għas-sultan li qiegħed fuq it-tron ta'
David, u għall-poplu kollu li jgħammar
f'dil-belt, u għal ħutkom li ma ħarġux
magħkom għall-eżilju;
17 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
Ara, sa nibgħat fuqhom is-sejf, il-ġuħ, u
l-pesta, u nagħmilhom bħat-tin imħassar,
li ma jistax jittiekel bil-ħżunija.
18 U nippersegwitahom bis-sejf, bil-
ġuħ, u bil-pesta, u nagħtihom biex ikunu
mitfugħin 'il hawn u 'l hinn fost is-saltniet
kollha ta' l-art, biex ikunu saħta, waħx,
tisfir, u żeblih, fost il-ġnus kollha fejn jien
inxerridhom:
19 Talli ma semgħux kliemi, igħid il-
Mulej, li jien bgħattilhom mal-qaddejja
tiegħi, il-profeti, bla ma nehda, minn
filgħodu; iżda intom ma smajtux, igħid
il-Mulej.
20 Isimgħu għalhekk il-kelma tal-
Mulej, intom ilkoll l-eżiljati, li bgħattkom
minn Ġerusalem f'Babel.
21 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti,
Alla ta' Iżrael, għal Aħâb, bin Kolaja, u
għal Sedekija, bin Magħseja, li qegħdin
iħabbrulkom f'ismi gidba: Ara, jien sa
nerħihom f'id Nebukadnessar, sultan ta'
Babel; u joqtolhom quddiem għajnej-
kom;
22 U minnhom jieħdu jsem ta' saħta
għall-eżiljati kollha ta' Ġuda li hemm
f'Babel, u jgħidu: Il-Mulej jagħmillek
bħal Sedekija, u bħal Aħâb, li s-sultan
ta' Babel xwiehom fin-nar;
23 Għax huma għamlu egħmil moqżież
f'Iżrael, billi żnew man-nisa ta' għajrhom,
u tkellmu f'ismi l-gideb, li jien ma
ikkmandajthomx; jien nafu, u nixhdu,
igħid il-Mulej.
24 Hekk għid lil Semajja, in-Neħlami:
25 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti,
Alla ta' Iżrael: Talli int bgħatt b'ismek
ittri lill-poplu kollu li hawn Ġerusalem, u
lil Sofonija, bin Magħseja, il-qassis, u lill-
qassisin kollha, biex tgħidilhom:
26 Il-Mulej għamlek qassis flok Ġeħo-
jada, il-qassis, biex ikun hemm għassiesa
f'dar il-Mulej fuq kull wieħed li jitbellah,
u jagħmel lilu nnifsu profeta, u biex
titfgħu l-ħabs, u fil-qjud.
27 Issa għaliex mela ma widdibtx lil
Ġeremija l-Għanatoti, li qiegħed jagħ-
milha ta' profeta fostkom,
28 U li bagħat igħidilna f'Babel: Dan
l-eżilju hu twil: ibnu djar, u għammru
fihom; ħawlu ġonna, u kulu l-frott
tagħhom.
29 U Sofonija l-qassis qara din l-ittra
f'widnejn Ġeremija l-profeta.
30 Imbagħad ġiet il-kelma tal-Mulej lil
Ġeremija, tgħid:
31 Ibgħat lill-eżiljati kollha, għidilhom:
Hekk igħid il-Mulej għal Semajja, in-
Neħlami: Talli ħabbrilkom Semajja, bla
ma bgħattu jien, u ttamakom f'gidba:
32 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej: Ara,
jien nikkastiga lil Semajja, in-Neħlami,
u lil nislu: ma jkollu 'l ħadd minn
igħammar qalb dal-poplu; u lanqas jara
l-ġid li jien sa nagħmel għall-poplu tiegħi,
igħid il-Mulej; għax hu għallimhom
tixwix kontra l-Mulej.

30 Il-kelma li ġiet lil Ġeremija mill-
Mulej, tgħid:
2 Hekk igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael:
Ikteb il-kliem kollu li għidtlek fi ktieb.
3 Għax, ara, għad jiġu l-jiem, igħid il-
Mulej, li nraġġa' lura mill-jasar il-poplu
tiegħi Iżrael u Ġuda, igħid il-Mulej: u
nreġġagħhom lura lejn l-art li tajt lil
missirijiethom, u huma jeħduha.
4 U dawn huma l-kelmiet li l-Mulej qal
għal Iżrael, u għal Ġuda.
5 Għax hekk igħid il-Mulej: Smajna
għajta ta' tkexkix, tal-biża', u mhux
tas-sliem.
6 Staqsu issa, u araw jekk raġel jistax
jiled? Għaliex, mela, nara r-rġiel kollha
b'idejhom fuq ġenbejhom, bħal mara
fil-ħlas, u l-uċuħ kollha saru sofor?
7 Jaħasra! għax kbir hu dak il-jum, u
xejn m'hemm bħalu: hu żmien id-diqa ta'
Ġakobb; iżda hu jeħles minnha.
8 Għax jiġri dak inhar, igħid il-Mulej
ta' l-eżerċti, li nkisser il-madmad tiegħu
minn fuq għonqok, u nqatta' r-rbati
tiegħek, u l-barranin ma jinqdewx aktar
bih.
9 Imma jaqdu l-Mulej, Alla tagħhom
u lil David, is-sultan tagħhom, li jien
inqajmilhom.
10 Għalhekk la tibżax, o qaddej tiegħi
Ġakobb, igħid il-Mulej; lanqas titriegħed,
o Iżrael: għax, ara, jien insalvak mill-
bogħod, u lil nislek mill-art tal-jasar

tagħhom; u Ġakobb jarġa' jiġi, u jgħix
fil-hedu, u kwiet, u ħadd ma jbeżżgħu.
11 Għax jien miegħek, igħid il-Mulej,
biex insalvak: għalkemm jien intemm għal-
kollox il-ġnus kollha fejn xerridtek, jien
ma ntemmx għalkollox lilek, iżda nwidd-
bek kif jixraqlek, u ma nħallikx għal-
kollox bla kastig.
12 Għax hekk igħid il-Mulej: Il-ksur
tiegħek ma jitfejjaqx, u l-ġerħa tiegħek
kerha.
13 M'hemm ħadd minn jaqbeż għalik,
biex jinfaxxaw il-ġerħa tiegħek:
int m'għandikx duwa għall-fejqan.
14 Ħbiebek kollha nsewk; huma ma
jfittxukx; għax jien għamiltlek ġerħa ta'
għadu, b'kastig ta' wieħed kiefer, min-
ħabba l-kotra ta' ħżunitek; għax dnubietek
żdiedu.
15 Għaliex qiegħed tgħajjat minħabba
l-ġerħa tiegħek? Bla fejqan l-uġigħ
tiegħek minħabba l-kotra ta' ħżunitek:
għax dnubietek żdiedu, jien għamiltlek
dan.
16 Għalhekk dawk kollha li jibilgħuk,
jinbelgħu huma; u l-egħdewwa kollha
tiegħek, kull wieħed minnhom, imorru
fil-jasar; u dawk li jneżżgħuk ikunu
mneżżgħa, dawk kollha li jisirquk nagħti-
hom jinsterqu.
17 U narġa' nagħtik saħħtek, u nagħlaq
il-ġrieħi tiegħek, igħid il-Mulej; għax
Imkeċċija jsejħulek: Sijon, li ħadd ma
jfittixha.
18 Hekk igħid il-Mulej: Ara, jien
inraġġa' lura mill-jasar it-tined ta'
Ġakobb, u nħenn għall-agħmajjar tiegħu;
u l-belt tarġa' tinbena fuq il-għolja tagħha,
u l-palazz jibqa' fejn imissu.
19 U minnhom joħroġ għana ta' tifħir,
u leħen dawk li qegħdin jifirħu: jien
inkattarhom, u ma jkunux ftit: jien
nigglorifikahom ukoll, u ma jkunux żgħar.
20 Uliedhom ikunu bħal dari, u l-
ġemgħa tagħhom titwettaq quddiemi, u
nikkastiga lil dawk kollha li jaħqruhom.
21 U l-prinċep tagħhom ikun wieħed
minnhom, u min jaħkimhom joħroġ
minn nofshom; u nsejjaħlu ħdejja, u jer-
saq lejja: għax min hu dak li jissogra ħajtu
biex jersaq lejja? igħid il-Mulej.
22 U intom tkunu l-poplu tiegħi, u jien
inkun Alla tagħkom.
23 Ara, ir-riefnu tal-Mulej qam! riefnu
jobrom: jobrom fuq ras il-ħżiena sa
jaħbat.
24 Il-għadab qalil tal-Mulej ma jdurx,
sama jagħmel u jtemm il-ħsibijiet ta'
moħħu: fl-aħħar taż-żminijiet tifhmuh
dan.

31 Fl-istess żmien, igħid il-Mulej, jien
inkun Alla tal-familji kollha ta'
Iżrael, u huma jkunu l-poplu tiegħi.
2 Hekk igħid il-Mulej: Il-poplu li ħeles
mis-sejf sab grazzja fid-deżert: imqar
Iżrael, meta jien mort biex inserħu.
3 Il-Mulej deherli bħal dari, igħidli:
Iva, jien inħobbok b'imħabba ta' dejjem:
għalhekk jien komplejt inżomm għalik
il-fedeltà tiegħi.
4 U narġa' nibnik, u tinbena, o xebba
Iżrael: Tarġa' tiżżejjen bit-tnabar tiegħek,
u toħroġ fiż-żfin ta' dawk li qegħdin
jifirħu.
5 Tarġa' tħawwel id-dwieli fuq il-
muntanji tas-Samarija: dawk li jħawlu,
iħawlu, u jiġbru l-frott.
6 Għax għad jiġi jum, meta l-għassiesa
jgħajtu fuq il-muntanja ta' Efrajm: Qumu,
ħa nitilgħu Sijon għand il-Mulej, Alla
tagħna.
7 Għax hekk igħid il-Mulej: Għannu
bil-ferħ għal Ġakobb, u għajtu fost l-
ewlenin tal-ġnus: xandru, faħħru, u
għidu: O Mulej, salva l-poplu tiegħek, il-
bqija ta' Iżrael.
8 Ara, jien inġibhom mill-pajjiż tat-
tramuntana, u niġmagħhom minn truf
l-art, u magħhom l-agħma u z-zopp,
il-mara tqila u lil dik li sa tiled, flimkien:
ġemgħa kbira tarġa' tiġi hawn.
9 Jiġu jibku, u bit-tħannin inġibhom:
immexxihom ħdejn xmajjar ta' ilma fi triq
watja, li fiha ma jitfixklux: għax jien sirt
missier għal Iżrael, u Efrajm it-tifel il-kbir
tiegħi.
10 Isimgħu l-kelma tal-Mulej, o ġnus,
u xandruha fil-gżejjer fil-bogħod, u għidu:
Min xerred lil Iżrael, jiġimgħu, u jħarsu,
bħalma ragħaj iħares il-merħla tiegħu.
11 Għax il-Mulej feda lil Ġakobb, u
ħelsu minn id wieħed li kien aqwa minnu.
12 Għalhekk jiġu jgħannu fuq il-għolja
ta' Sijon, u jiġru flimkien għall-ġid tal-
Mulej, għall-qamħ, għall-inbid, u għaż-
żejt, u għall-frieħ ta' l-imrieħel tan-nagħaġ
u tal-baqar: u ruħhom tkun bħal ġnien
imsoqqi; u ma jerġgħux jinfnew qatt
iżjed.
13 Imbagħad ix-xebba tifraħ fiż-żfin,
żgħażagħ u xjuħ flimkien: għax jien nibdel
il-vistu tagħhom f'hena, u nfarraġhom, u
nferraħhom wara n-niket tagħhom.
14 U nxabba' ruħ il-qassisin bix-xaħam,
u l-poplu tiegħi jixba' b'ġidi, igħid il-
Mulej.
15 Hekk igħid il-Mulej: Instama' leħen
f'Rama, tinwiħ, u biki ta' mrar; Raħel
tibki lil uliedha, u tistabar ma tridx, għax
m'għadhomx.
16 Hekk igħid il-Mulej: Żomm leħnek
mill-biki, u għajnejk mid-dmugħ: għax it-
taħbit tiegħek ikun imħallas, igħid il-
Mulej; u jerġgħu jiġu minn art il-għadu.
17 U hemm tama għalik għaż-żmien li
ġej, igħid il-Mulej, li uliedek jerġgħu jiġu
lejn arthom.
18 Tassew li jien smajt lil Efrajm

inewwaħ hekk: Int ikkastigajtni, u jien
kont ikkastigat, bħal għoġol li mhux
imħarreġ għall-madmad: reġġagħni lura,
u jien nikkonverti; għax int il-Mulej, Alla
tiegħi.
19 Tassew, wara dan jien erġajt lura,
indimt; u wara li tgħallimt, tajt fuq
koxxti: sthajt, iva, u rgħext, għax
tgħabbejt b'għajb żgħożiti.
20 Jaqaw Efrajm hu għalija iben
għażiż? Tifel imfissed? għax kull darba li
nheddu, narġa' niftakar bil-ħeġġa fih:
għalhekk ġewwenija jbaqbqu għalih;
tassew li jkolli ħniena minnu, igħid il-
Mulej.
21 Waqqaf għalik xi plijieri, għolli xi
sinjali fit-triq: itfa' ħsiebek fuq it-triq,
il-mogħdija li minnha għaddejt: arġa' dur,
o xebba ta' Iżrael, arġa' dur lejn dawn
il-bliet tiegħek.
22 Kemm sa ddum tmur 'l hawn u 'l
hemm, o bint bla fidi? għax il-Mulej
jaħlaq ħaġa ġdida fuq l-art: Mara tħaddan
raġel.
23 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla
ta' Iżrael: Għad jerġgħu jgħidu dil-kelma
f'art Ġuda u fi blietu, meta nreġġagħhom
lura mill-jasar; ibierkek il-Mulej, o
agħmara tal-ħaqq, o għolja qaddisa!
24 U jgħammru fiha Ġuda u blietu
kollha flimkien, il-ħaddiema tar-raba', u
dawk li jmexxu l-imrieħel.
25 Għax jien naħji r-ruħ għajjiena, u
nimla kull ruħ imdejqa.
26 Għalhekk stenbaħt, u rajt; u ngħasi
kien ħelu għalija.
27 Ara, jiġu l-jiem, igħid il-Mulej, li
niżra' dar Iżrael u dar Ġuda biż-żerriegħa
tal-bniedem, u biż-żerriegħa tal-bhima.
28 U jiġri, li bħal ma għassist fuqhom,
biex naqla', u nġarraf, u neqred, u
ngħarraq, u nagħmel il-ħsara; hekk
ngħasses fuqhom, biex nibni, u nħawwel,
igħid il-Mulej.
29 F'dak iż-żmien ma jgħidux aktar:
Il-missirijiet kielu għeneb qares, u snien
l-ulied iddarrsu.
30 Iżda kull wieħed imut ħtija tal-ħażen
tiegħu: kull min jiekol il-għeneb qares,
snienu jiddarsu.
31 Ara, jiġu l-jiem, igħid il-Mulej, li
jien nagħmel rabta ġdida ma' dar Iżrael, u
ma' dar Ġuda:
32 Mhux bħar-rabta li għamilt ma'
missirijiethom, meta qbadthom minn
idhom biex noħroġhom mill-art ta' l-
Eġittu; għax huma kisru r-rabta tiegħi,
għalkemm jien kont Sidhom, igħid il-
Mulej.
33 Iżda din tkun ir-rabta li nagħmel
ma' dar Iżrael: Wara dawk il-jiem, igħid
il-Mulej, inqiegħed il-liġi tiegħi ġo fihom,
u niktibha f'qalbhom; u jien inkun Alla
tagħhom, u huma jkunu l-poplu tiegħi.
34 U ma jgħallmux aktar wieħed lil
għajru, u kull wieħed lil ħuh, billi jgħid:
Agħrfu l-Mulej: għax huma lkoll
jagħrfuni, miż-żgħir sal-kbir fosthom,
igħid il-Mulej: għax jien naħfrilhom il-
ħażen tagħhom, u ma niftakarx aktar
dnubhom.
35 Hekk igħid il-Mulej, li ta x-xemx
għad-dawl binhar, u l-qamar u l-kwiekeb
ordna għad-dawl bil-lejl; u li jqanqal il-
baħar biex igħajtu mwieġu: Il-Mulej ta'
l-eżerċti, ismu:
36 Jekk dawn il-liġijiet jitwarrbu minn
quddiemi, igħid il-Mulej, nisel Iżrael
ukoll ma jibqax aktar ġens quddiemi għal
dejjem.
37 Hekk igħid il-Mulej: Jekk is-
smewwiet fil-għoli jistgħu jitqiesu, u sisien
id-dinja jitkixxfu taħt, jien ukoll narmi lil
nisel Iżrael kollu, għal kulma għamlu
igħid il-Mulej.
38 Ara, il-jiem jiġu, igħid il-Mulej,
meta tinbena l-belt għall-Mulej, mit-torri
ta' Ħananêl sal-bieb tax-xewka.
39 U l-ħabel tal-qejsin jinġibed aktar 'il
quddiem sal-għolja ta' Gareb, u jdur
imbagħad lejn Goât.
40 U l-wied kollu ta' l-iġsma mejta, u
ta' l-irmied, u l-egħlieqi kollha sa wied
Kedron, sax-xewka ta' bieb iż-żiemel, lejn
il-lvant, ikunu mqaddsin lill-Mulej; u la
jinqalgħu u lanqas jiġġarrfu iżjed.

**32** Il-kelma li ġiet lil Ġeremija mill-
Mulej, fis-sena għaxra ta' Sedekija,
sultan ta' Ġuda, li kienet is-sena tmintax
ta' Nebukadnessar.
2 Għax dik il-ħabta l-eżerċtu tas-sultan
ta' Babel assedja lil Ġerusalem: u Ġere-
mija l-profeta kien magħluq fil-bitħa
tal-ħabs, li kien f'dar is-sultan ta' Ġuda.
3 Għax Sedekija, sultan ta' Ġuda, kien
għalqu, billi qallu: Għax qiegħed tħabbar,
u tgħid: Hekk igħid il-Mulej: Ara, jien
nagħti dil-belt f'id is-sultan ta' Babel, u
hu jeħodha;
4 U Sedekija, sultan ta' Ġuda, ma
jeħlisx minn id il-Kaldin, imma fis-sgur
jingħata f'id is-sultan ta' Babel, u jkellmu
fomm għal fomm, u jarah wiċċ imb'wiċċ;
5 U lil Sedekija jieħdu Babel, u hemm
jibqa' sa ma nieħu ħsiebu, igħid il-Mulej:
jekk titqabdu mal-Kaldin, ma jkollkomx
riżq?
6 U Ġeremija qal: Il-kelma tal-Mulej
ġiet għandi, tgħid:
7 Ara, Ħanamêl, bin Sallum, zijuk, ġej
għandek, igħid: Ixtri l-għalqa tiegħi li
qiegħda f'Għanatot: għax id-dritt li
tifdiha hu tiegħek biex tixtriha.
8 Għalhekk Ħanamêl, bin iz-ziju tiegħi,
ġie għandi fil-bitħa tal-ħabs, skond kelmet
il-Mulej, u qalli: Ixtri l-għalqa tiegħi,
nitolbok, li qiegħda f'Għanatot, f'art
Benjamin: għax id-dritt tal-wirt hu

tiegħek; ixtriha għalik. Imbagħad kont
naf li din kienet kelmet il-Mulej.
9 U xtrajt il-għalqa ta' Ħanamêl, bin
zijuwi, li kienet f'Għanatot, u wiżintlu
l-flus, sbatax-il xekel tal-fidda.
10 U jien iffirmajt u issiġillajt l-att tax-
xiri, sejjaħt ix-xhud, u wiżintlu l-flus fil-
miżien.
11 Imbagħad ħadt l-att tax-xiri, sew
dak li kien issiġillat skond id-dritt u l-liġi,
u kemm il-miftuħ:
12 U tajt l-att tax-xiri lil Baruk, bin
Nerija, bin Magħseja, quddiem Ħanamêl,
bin zijuwi, u quddiem ix-xhud, li iffirmaw
l-att tax-xiri, quddiem il-Lhud kollha li
kienu qegħdin bil-qiegħda fil-bitħa tal-
ħabs.
13 U ordnajt lil Baruk quddiemhom,
billi għidtlu:
14 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti,
Alla ta' Iżrael: Ħu dan l-att tax-xiri, sew
dak li hu issiġillat, u sew il-miftuħ; u
qiegħdhom f'ġarra tal-fuħħar, biex
jibqgħu hemm żmien twil.
15 Għax hekk igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti, Alla ta' Iżrael: Djar, u raba', u
oqsma tad-dwieli għad jinxtraw f'din l-art.
16 Issa, wara li jien tajt l-att tax-xiri lil
Baruk, bin Nerija, tlabt lill-Mulej, billi
għidtlu:
17 Aħ! Sidi Mulej! ara, int għamilt is-
sema u l-art bil-qawwa kbira tiegħek, u bi
driegħek mimdud, u xejn mhu tqil
għalik:
18 Int turi tjieba ma' eluf, u tħallas il-
ħażen tal-missirijiet fi ħdan uliedhom
warajhom: int Alla l-Kbir, Alla l-Qawwi,
li ismu hu l-Mulej ta' l-eżerċti.
19 Kbir fil-fehma, u setgħan fl-egħmil
għax għajnejk huma miftuħin fuq it-triqat
kollha ta' wlied il-bnedmin: biex tagħti lil
kull wieħed skond imġibtu, u skond frott
egħmilu:
20 Li għamilt egħliem u egħġubijiet
f'art l-Eġittu, sa llum, u f'Iżrael, u fost
bnedmin oħra; u għamilt għalik isem,
bħalma hu llum.
21 U ħriġt lill-poplu tiegħek Iżrael minn
art l-Eġittu b'egħliem, b'egħġubijiet, u
b'id qawwija, u bi driegħ mimdud, u
b'biża' kbir;
22 U tajthom din l-art, li int kont ħlift
lil missirijiethom li tagħtihom, art tnixxi
ħalib u għasel;
23 U daħlu, u ħaduha; iżda ma
semgħux minn leħnek, u lanqas imxew
fil-liġi tiegħek; m'għamlu xejn minn dak
kollu li ordnajtilhom: għalhekk int ġibt
fuqhom dil-ħsara kollha:
24 Ara r-rampi, għoddhom laħqu l-belt
biex jeħduha; u l-belt sa tingħata f'id
il-Kaldin, li qegħdin jaħbtu għaliha, bis-
sejf, bil-ġuħ, u bil-pesta: u dak li għidt int
sar; u, ara, int qiegħed tarah.
25 U inti għidtli: O Sidi Mulej: Ixtri
għalik il-għalqa bi flus, u ħu x-xhieda; għax
il-belt sa tingħata f'id il-Kaldin.
26 Imbagħad ġiet il-kelma tal-Mulej lil
Ġeremija, tgħid:
27 Ara, jien il-Mulej, Alla tal-ħajjin
kollha: hemm xi ħaġa tqila wisq għalija?
28 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej: Ara,
sa nagħti dil-belt f'id il-Kaldin, u f'id
Nebukadnessar, sultan ta' Babel, u
hu jeħodha:
29 U l-Kaldin, li qegħdin jaħbtu għal
dil-belt, jidħlu u jagħtu n-nar lil dil-belt, u
jaħarquha bid-djar, li fuq l-isqfa tagħha
offrew l-inċens lil Bagħal, u sawbu t-tiswib
lill-allat oħra, biex igħaddbuni.
30 Għax ulied Iżrael, u wlied Ġuda,
għamlu biss dak li hu ħażin f'għajnejja sa
minn żgħożithom: iva, ulied Iżrael
għaddbuni biss b'egħmil idejhom, igħid
il-Mulej.
31 Għax dil-belt kienet għalija bħala
provokazzjoni kontinwa għal għadbi u
għal qillti mindu bnewha sa llum, biex
ikolli neqridha minn quddiem wiċċi,
32 Ħtija tal-ħażen ta' wlied Iżrael u ta'
wlied Ġuda, li għamlu biex igħaddbuni,
huma, is-slaten tagħhom, il-prinċpijiet
tagħhom, il-qassisin tagħhom, u l-profeti
tagħhom, u l-irġiel ta' Ġuda, u dawk li
jgħammru f'Ġerusalem.
33 U dawruli daharhom, u mhux
wiċċhom: għalkemm jien għallimthom,
bla ma hdejt, sa minn filgħodu, iżda ma
ridux jilqgħu t-tagħlim.
34 Iżda qiegħdu l-ħwejjeġ mistkerrha
fid-dar, li jissemma ismi fuqha, biex
iniġġsuha.
35 U bnew il-għoljiet ta' Bagħal, li
hemm f'wied bin Ħinnom, biex igħaddu
min-nar lil uliedhom, subjien u bniet,
f'ġieh Molok; ħaġa li jien qatt ma
ikkmandajthom, u qatt ma ġietni f'moħħi,
biex jagħmlu ħaġa mistkerrha bħal din,
biex iwaqqgħu lil Ġuda fid-dnub.
36 U issa, għalhekk, hekk igħid il-
Mulej, Alla ta' Iżrael, għal dil-belt, li
għaliha intom qegħdin tgħidu: Mogħtija
f'idejn is-sultan ta' Babel bis-sejf, bil-ġuħ,
u bil-pesta;
37 Ara, sa niġmagħhom mill-artijiet
kollha, fejn waddabthom f'għadbi, u
f'qillti, u f'saħna kbira; u nreġġagħhom
lura f'dan il-post, u nagħtihom igħammru
bla biża'.
38 U jkunu l-poplu tiegħi, u jien inkun
Alla tagħhom:
39 U nagħtihom qalb waħda, u triq
waħda, biex ikollhom il-biża' tiegħi għal
dejjem, għall-ġid tagħhom, u ta' wliedhom
warajhom:
40 U nagħmel magħhom rabta għal
dejjem, li ma nwarrabx minnhom, biex
nagħmlilhom il-ġid; u nitfa' l-biża' tiegħi
f'qalbhom, biex ma jitwarrbux minni.
41 Iva, nifraħ nagħmlilhom il-ġid, u

nħawwilhom f'din l-art bis-sewwa, u
b'qalbi kollha, u b'ruħi kollha.
42 Għax hekk igħid il-Mulej: Bħal ma
ġibt fuq dal-poplu dil-ħsara kbira kollha,
hekk inġib fuqu l-ġid kollu, li jien
inwiegħdu.
43 U raba' jinxtara f'din l-art, li intom
tgħidu għaliha: Hi ħerba, la hemm
bniedem, u lanqas bhima; hi mogħtija
f'id il-Kaldin.
44 L-irġiel jixtru l-egħlieqi bil-flus,
jinkitbu l-atti tax-xiri, jissiġillawhom,
jinġiebu x-xhud f'art Benjamin, u fl-idwar
ta' Ġerusalem, u fil-bliet ta' Ġuda, u fil-
bliet tal-għoljiet, u fil-bliet tal-wita, u
fil-bliet ta' nofsinhar: għax jien inreġġagħ-
hom lura mill-jasar, igħid il-Mulej.

33 Imbagħad il-kelma tal-Mulej ġiet
it-tieni darba lil Ġeremija, waqt li
kien għadu magħluq fil-bitħa tal-ħabs,
tgħid:
2 Hekk igħid il-Mulej li għamel l-art,
il-Mulej li sawwarha, biex iwettaqha; il-
Mulej ismu;
3 Sejjaħli, u jien inwieġbek, u nurik
ħwejjeġ kbar u qawwija, li int ma tafhomx.
4 Għax hekk igħid il-Mulej, Alla ta'
Iżrael, għad-djar ta' dil-belt, u għad-djar
tas-slaten ta' Ġuda, li kienu mġarrfin
biex jagħmlu difiża kontra r-rampi ta'
l-assedju, u kontra s-sejf.
5 Ġejjin biex jitqabdu mal-Kaldin, u
jimlewhom bl-iġsma mejta ta' dawk li
jiena qtilt f'għadbi u qilli, u għal dawk
kollha li ħtija tal-ħażen tagħhom ħbejt
wiċċi minn dil-belt.
6 Ara, sa nġibilha saħħa u fejqan, u
nfejjaqhom; u nifthilhom teżor ta' sliem
u verità.
7 U nraġġa' lura mill-jasar lil Ġuda u
lil Iżrael, u nibnihom bħal ma kienu
fil-bidu.
8 U nnaddafhom mill-ħażen tagħhom
kollu, li bih ħtew għalija; u naħfrilhom
il-ħażen tagħhom kollu, li bih dinbu, u li
bih ħtew għalija.
9 U dil-belt tkun għalija isem ta' ferħ,
ta' tifħir, u ta' ġieh quddiem il-ġnus kollha
ta' l-art, li jisimgħu l-ġid kollu li nagħmlil-
hom: u jibżgħu u jindiehxu minħabba
l-ġid kollu u s-sliem kollu li nagħmlilhom.
10 Hekk igħid il-Mulej: Għad jinstama'
f'dan il-post, li intom tgħidu għalih li jkun
ħerba, bla ebda bniedem u bla ebda
bhima, fil-bliet ta' Ġuda, u fit-toroq ta'
Ġerusalem, li huma mħarbtin, bla ebda
bniedem, bla ħadd ma jgħammar fihom,
u bla ebda bhima,
11 Leħen il-hena, u leħen il-ferħ, leħen
il-għarus, u leħen il-għarusa, u leħen dawk
li jgħidu: Faħħru l-Mulej ta' l-eżerċti:
għax il-Mulej tajjeb; għax il-ħniena tiegħu
ddum għal dejjem: u li jġibu s-sagrifiċċju
ta' foħrija f'dar il-Mulej. Għax jien
inraġġa' l-pajjiż għal li kien qabel, igħid
il-Mulej.
12 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
Għad jarġa' jkun hawn f'dal-post, li
hu ħerba, bla ebda bniedem u bla
ebda bhima, u fil-bliet kollha tiegħu
mergħa fejn ragħajja jserrħu l-imrieħel
tagħhom.
13 Fil-bliet tal-muntanji, fil-bliet tal-
wita, u fil-bliet tan-nofsinhar, u f'art
Benjamin, u fl-idwar ta' Ġerusalem, u fil-
bliet ta' Ġuda, għad jerġgħu jgħaddu
l-imrieħel taħt id dak li jgħoddhom, igħid
il-Mulej.
14 Ara, il-jiem jiġu, igħid il-Mulej, li
nwettaq dik il-ħaġa tajba li jien wegħidt lil
dar Iżrael, u lil dar Ġuda.
15 F'dawk il-jiem, u f'dak iż-żmien,
innibbet lil David Rimja tas-sewwa; u
jagħmel il-ħaqq u s-sewwa fl-art.
16 F'dawk il-jiem Ġuda jkun salvat, u
Ġerusalem tgħammar bla biża': u dan hu
l-isem li bih isejħulha: Il-Mulej, is-sewwa
tagħna.
17 Għax hekk igħid il-Mulej: David
qatt ma jonqsu wieħed li joqgħod fuq it-
tron ta' dar Iżrael;
18 Lanqas il-qassisin il-Leviti ma
jonqoshom wieħed quddiemi biex joffri
offerti tal-ħruq, u jaħraq offerti tal-qamħ,
u biex jagħmel sagrifiċċju kuljum.
19 U kelmet il-Mulej ġiet lil Ġeremija,
tgħid:
20 Hekk igħid il-Mulej: Jekk intom
tistgħu tiksru r-rabta tiegħi man-nhar, u
r-rabta tiegħi mal-lejl, u li ma jkunx hemm
nhar u lejl f'waqthom;
21 Tista' mbagħad tinkiser ukoll ir-
rabta tiegħi ma' David, qaddej tiegħi, li
ma jkollux iben li jsaltan fuq it-tron
tiegħu; u mal-qassisin il-Leviti, ministri
tiegħi.
22 Bħal ma jistax jingħadd l-eżerċtu
tas-sema, u lanqas jitkejjel ir-ramel
tal-baħar: hekk jien inkattar nisel
David, il-qaddej tiegħi, u l-Leviti li jser-
vuni.
23 U l-kelma tal-Mulej ġiet lil Ġere-
mija, tgħid:
24 Ma rajtx x'inhu jgħid dal-poplu:
Iż-żewġ familji li l-Mulej għażel warrab-
hom? u hekk huma jmaqdru l-poplu
tiegħi, li ma jqisuhx aktar b'ġens
quddiemhom.
25 Hekk igħid il-Mulej: Jekk mhux jien
għamilt ir-rabta tiegħi man-nhar u mal-
lejl, u jekk mhux jien li tajt il-liġijiet
tas-sema u ta' l-art;
26 Jien inwarrab nisel Ġakobb, u nisel
David, qaddej tiegħi, u ma niħux aktar
minn nislu biex jaħkmu fuq nisel Abra-
ham, Iżakk, u Ġakobb. Iżda jien
inreġġagħhom lura mill-jasar, u jkolli
ħniena minnhom.

34 Il-kelma li ġiet lil Ġeremija mill-
Mulej, meta Nebukadnessar, sultan
ta' Babel, u l-eżerċtu tiegħu kollu, u s-
saltniet kollha ta' l-art taħt il-ħakma
tiegħu, u l-popli kollha, kienu qegħdin
jaħbtu għal Ġerusalem, u għall-bliet kollha
li jagħmlu magħha:
2 Hekk igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael:
Mur kellem lil Sedekija, sultan ta' Ġuda,
għidlu: Hekk igħid il-Mulej: Ara, jien sa
nagħti dil-belt f'id is-sultan ta' Babel, u
hu jaħraqha bin-nar:
3 U int ma teħlisx minn idu, iżda sgur
tinqabad, u merħi f'idu; u għajnejk jaraw
għajnejn is-sultan ta' Babel, u jkellmek
fomm għal fomm, u tmur Babel.
4 Iżda isma' l-kelma tal-Mulej, o
Sedekija, sultan ta' Ġuda: Hekk igħid il-
Mulej għalik: Int ma tmutx bis-sejf:
5 Iżda tmut bis-sliem: u bħal ma ħarqu
l-fwejjaħ għal missirijietek, is-slaten ta'
ilu, li kienu qablek, hekk jaħarqu l-
fwejjaħ għalik; u jnewħu għalik, igħidu:
Jaħasra, o sidi! Għax hu jien li ngħid dil-
kelma, igħid il-Mulej.
6 Imbagħad Ġeremija, il-profeta, qal
dawn il-kelmiet kollha lil Sedekija, sultan
ta' Ġuda, f'Ġerusalem,
7 Waqt li l-eżerċtu tas-sultan ta' Babel
kien qiegħed jaħbat għal Ġerusalem, u
għall-bliet kollha ta' Ġuda, li kien baqa',
għal Lakis, u għal Għażeka: għax dawn
il-bliet qawwija biss kienu li baqgħu fost
il-bliet ta' Ġuda.
8 Din hi l-kelma li ġiet lil Ġeremija
mingħand il-Mulej, wara li s-sultan
Sedekija għamel ftehim mal-poplu kollu li
kien Ġerusalem, biex ixandrilhom il-
ħelsien;
9 Li kull wieħed jitlaq ħelsin il-qaddej
tiegħu, u l-qaddejja tiegħu, Lhudi jew
Lhudija; li ħadd ma jżomm imjassar
wieħed Lhudi, ħuh.
10 Issa, xħin l-kapijiet kollha, u l-poplu
kollu, li daħlu fil-ftehim, semgħu li kull
wieħed għandu jitlaq il-qaddej tiegħu u
l-qaddejja tiegħu ħelsin, biex ma jżomm-
homx aktar imjassra, qagħdu, u telquhom.
11 Iżda wara bdielhom, u ġiegħlu lill-
qaddejja rġiel u nisa, li kienu ħelsu, jiġu
lura, u jassruhom bħala qaddejja.
12 Għalhekk il-kelma tal-Mulej ġiet lil
Ġeremija mingħand il-Mulej, tgħid.
13 Hekk igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael:
Jien għamilt rabta ma' missirijietkom dak
in-nhar li ħriġtkom minn art l-Eġittu, minn
dar il-jasar, billi għidt:
14 Wara seba' snin, jitlaq kull wieħed
minnkom lil ħuh Lhudi, li jkun inbiegħ
lilek; u wara li jkun ħadimlek sitt snin,
titilqu minn miegħek ħieles: iżda missiri-
jietek ma semgħux minni, u ma tawx
widen.
15 U issa intom dortu, u għamiltu dak
li hu sewwa quddiemi, billi xandartu lkoll
il-ħelsien lil għajrkom, u rtabattu quddiemi
fid-dar li jissejjaħ ismi fuqha:
16 Iżda mbagħad dortu, u kasbartu
ismi; u kull wieħed raġa' ħa lura l-qaddej
tiegħu, u l-qaddejja tiegħu, li kontu
tlaqtuhom ħelsin, għal riħhom, u
ġegħiltuhom jerġgħu jsiru lsiera tagħkom.
17 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej:
Intom ma smajtux minni billi xandartu
l-ħelsien, kull wieħed għal ħuh, u kull
wieħed għal għajru: ara, jiena sa nxandar
ħelsien għalikom, igħid il-Mulej, għas-sejf,
għall-pesta, u għall-ġuħ; u nitfagħkom
fis-saltniet kollha ta' l-art.
18 U l-irġiel li kisru l-ftehim li għamlu
miegħi, u li ma wettqux il-kliem tal-ftehim
li bih intrabtu quddiemi, nagħmlilhom
bħall-għoġol li qasmu fi tnejn, u għaddew
bejn il-qasmiet tiegħu—
19 Il-kapijiet ta' Ġuda, u l-kapijiet ta'
Ġerusalem, l-ewnuki, u l-qassisin, u l-
poplu kollu tal-pajjiż, li għaddew bejn il-
qasmiet tal-għoġol—
20 Nagħtihom f'id l-egħdewwa tagħ-
hom, u f'id dawk li jfittxu ħajjithom: u
l-iġsma mejtin tagħhom ikunu ikel għat-
tjur tas-sema, u għall-bhejjem ta' l-art.
21 U lil Sedekija, sultan ta' Ġuda, u l-
kapijiet tiegħu, nagħtihom f'id l-egħdewwa
tagħhom, u f'id dawk li jfittxu ħajjithom,
u f'id l-eżerċtu tas-sultan ta' Babel, li
tbiegħed minnkom.
22 Ara, jien sa nordna, igħid il-Mulej,
u nġegħilhom jerġgħu jiġu lura lejn din
il-belt; u jaħbtu għaliha, u jaqbduha, u
jaħarquha bin-nar: u nagħmel il-bliet ta'
Ġuda ħerba bla ma ħadd igħammar fihom.

35 Il-kelma li ġiet lil Ġeremija minn
għand il-Mulej fi żmien Ġeħojakim,
bin Ġosija, sultan ta' Ġuda, tgħid:
2 Mur f'dar ir-Rekabin, u kellimhom,
u ġibhom f'dar il-Mulej, f'waħda mill-
kmamar, u agħtihom jixorbu l-inbid.
3 Imbagħad jien ħadt lil Ġażanja, bin
Ġeremija, bin Ħabassinja, u lil ħutu, u lil
uliedu kollha, u d-dar kollha tar-Rekabin.
4 U ġibthom f'dar il-Mulej, fil-kamra
ta' wlied Ħanan, bin Igdalja, raġel t'Alla,
li kienet ma' ġenb il-kamra tal-kapijiet, u
fuq il-kamra ta' Magħseja, bin Sallum,
il-għassies tal-bieb.
5 U qegħidt quddiem ulied id-dar tar-
Rekabin ġarar mimlijin inbid, u tazzi, u
għidtilhom: Ixorbu l-inbid.
6 Iżda huma qalu: Ma nixorbux inbid:
għax Ġonadab, bin Rekab, missierna,
ordnalna, billi qalilna: La tixorbux inbid,
la intom, u lanqas uliedkom għal dejjem:
7 U tibnux dar, u tiżirgħux żrigħ, u
tħawlux dwieli, u xejn ma jkollkom:
iżda għomorkom kollu tgħammru fit-
tined; biex tgħixu ħafna jiem fl-art li intom
għorba fiha.

8 Hekk aħna smajna minn leħen Ġonadab, bin Rekab, missierna, f'dak kollu li ordnalna, billi qatt ma nixorbu nbid tul ħajjitna, aħna, in-nisa tagħna, uliedna, u l-bniet tagħna.

9 U lanqas nibnu djar għalina biex ngħammru fihom: u ma għandniex u la dwieli, u la raba', u la żrigħ.

10 Iżda għamarna f'tined, u smajna, u għamilna skond dak kollu li Ġonadab, missierna, ikkmandana.

11 Iżda ġara, meta tala' Nebukadnessar, sultan ta' Babel, għal din l-art illi aħna għidna: Ejja, ħa mmorru Ġerusalem minħabba l-biża' ta' l-eżerċtu tal-Kaldin, u minħabba l-biża' ta' l-eżerċtu tas-Sirjani: għalhekk aħna ngħammru Ġerusalem.

12 Imbagħad ġiet il-kelma tal-Mulej lil Ġeremija, tgħid:

13 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla ta' Iżrael: Mur għid lill-irġiel ta' Ġuda, u lil dawk li jgħammru Ġerusalem: Ma tilqgħux intom it-tagħlima biex tisimgħu kliemi? igħid il-Mulej.

14 Kliem Ġonadab, bin Rekab, li ikkmanda lil uliedu biex ma jixorbux inbid, kien miżmum; għax sa dan il-jum ma xorbux, iżda semgħu minn kmand missierhom: u jien kellimtkom, bla ma hdejt, sa minn filgħodu; iżda intom ma smajtux minni.

15 Bgħattilkom ukoll, bla ma hdejt, sa minn filgħodu, il-qaddejja kollha tiegħi, il-profeti, igħidu: Erġgħu lura issa, kull wieħed, mit-triq il-ħażina tiegħu, u sewwu egħmilkom, u la tmorrux wara allat oħra biex taqduhom, u tgħammru fl-art li tajt lilkom u lil missirijietkom: iżda intom ma tajtux widen, u ma smajtux minni.

16 Tassew, ulied Ġonadab, bin Rekab, ħarsu l-kmand li missierhom kien tahom; imma dal-poplu ma samax minni.

17 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej Alla ta' l-eżerċti, Alla ta' Iżrael: Ara, sa nġib fuq Ġuda, u fuq dawk kollha li jgħammru f'Ġerusalem, il-ħsara kollha li jien għidt għalihom: għax jien kellimthom, iżda ma semgħux; sejjaħtilhom, u ma wiġbux.

18 U Ġeremija qal lil dar ir-Rekabin: Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla ta' Iżrael: Talli obdejtu kmand Ġonadab, missierkom, u ħaristu l-preċetti kollha tiegħu, u għamiltu skond kulma ikkmandakom;

19 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla ta' Iżrael: Lil Ġonadab, bin Rekab, qatt ma jinqata' wieħed li joqgħod quddiemi għal dejjem.

36 U ġara, fir-raba' sena ta' Ġeħojakim, bin Ġosija, sultan ta' Ġuda, illi dil-kelma ġiet lil Ġeremija minn għand il-Mulej, tgħid:

2 Ħu romblu tal-kitba, u ikteb fuqu l-kliem kollu li għidtlek kontra Iżrael, u fuq Ġuda, u fuq il-ġnus kollha, minn dak inhar li kellimtek, fi żmien Ġosija, sa dan il-jum.

3 Għandhom mnejn dar Ġuda jisimgħu l-ħsara kollha li biħsiebni nagħmlilhom: biex iduru kull wieħed minn triqtu l-ħażina: biex naħfrilhom il-ħażen tagħhom u dnubhom.

4 Imbagħad Ġeremija sejjaħ lil Baruk, bin Nerija: u Baruk kiteb minn fomm Ġeremija l-kliem kollu tal-Mulej, li kien qallu, fuq ir-romblu tal-kitba.

5 U Ġeremija ordna lil Baruk, billi qallu: Jien miżmum, ma nistax immur f'dar il-Mulej:

6 Għalhekk mur int, u aqra fir-romblu, li int ktibt minn fommi, kliem il-Mulej f'widnejn il-poplu f'dar il-Mulej, f'jum is-sawm: u taqrah ukoll f'widnejn il-poplu kollu ta' Ġuda li jiġu minn bliethom.

7 Għandu mnejn iressqu talbhom quddiem il-Mulej, u jduru kull wieħed minnhom minn triqtu l-ħażina: għax kbar huma l-għadab u s-saħna li l-Mulej qal għal dal-poplu.

8 U Baruk, bin Nerija, għamel skond kulma ikkmandah Ġeremija, il-profeta, billi qara fil-ktieb kliem il-Mulej, f'dar il-Mulej.

9 U ġara, fil-ħames sena ta' Ġeħojakim, bin Ġosija, sultan ta' Ġuda, fid-disa' xahar, illi nedew sawma quddiem il-Mulej għall-poplu kollu f'Ġerusalem, u lill-poplu kollu li ġie mill-bliet ta' Ġuda għal Ġerusalem.

10 Imbagħad Baruk qara fil-ktieb kliem Ġeremija f'dar il Mulej, fil-kamra ta' Gemarija, bin Safan, l-iskrib, fil-bitħa ta' fuq, fid-daħla tal-bieb il-ġdid ta' dar il-Mulej, f'widnejn il-poplu kollu.

11 Xhin Mikaja, bin Gemarija, bin Safan, sama' mill-ktieb il-kliem kollu tal-Mulej,

12 Niżel f'dar is-sultan, fil-kamra ta' l-iskrib: u, ara, l-kapijiet kollha kienu qegħdin bil-qiegħda hemm: Elisama, l-iskrib, u Delaja, bin Semajja, u Elnatan, bin Għakbor, u Gemarija, bin Safan, u Sedekija, bin Ħananija, u l-kapijiet l-oħra kollha.

13 Imbagħad Mikaja għarrafhom il-kliem kollu li kien sama', meta Baruk qara l-ktieb f'widnejn il-poplu.

14 Għalhekk il-kapijiet kollha bagħatu lil Ġeħudi, bin Netanja, bin Selemja, bin Kusi, għand Baruk, billi qalu: Ħu f'idek ir-romblu li qrajt fih f'widnejn il-poplu, u ejja. U Baruk, bin Nerija, ħa r-romblu f'idu, u mar għandhom.

15 U qalulu: Oqgħod bil-qiegħda issa, u aqrah f'widnejna. U Baruk qara f'widnejhom.

16 Issa ġara, malli semgħu l-kliem

kollu, illi kollha beżgħu, u qalu lil Baruk:
Tassew ikollna ngħidu lis-sultan dal-kliem
kollu.
17 U staqsew lil Baruk, qalulu:
Għidilna issa: Kif ktibt dal-kliem kollu
minn fommu?
18 Imbagħad Baruk weġibhom: Qalli
dal-kliem kollu b'fommu, u jien ktibthom
fil-ktieb bil-linka.
19 Imbagħad qalu l-kapijiet lil Baruk:
Mur staħba, int u Ġeremija; u tħalli l-
ħadd ikun jaf fejn intom.
20 U daħlu għand is-sultan fil-bitħa,
iżda r-romblu ħallewh fil-kamra ta'
Elisama, l-iskrib, u qalu l-kliem kollu
f'widnejn is-sultan.
21 Bagħat is-sultan lil Ġeħudi jġib ir-
romblu: u ġiebu mill-kamra ta' Elisama
l-iskrib. U Ġeħudi qrah f'widnejn is-sultan,
u f'widnejn l-kapijiet kollha li kienu
weqfin ħdejn is-sultan.
22 Issa s-sultan kien qiegħed bil-
qiegħda fid-dar tax-xitwa, fid-disa' xahar:
u kien hemm nar jaqbad fil-maġmar
quddiemu.
23 U ġara, malli Ġeħudi qara tlieta jew
erba' kolonni, illi s-sultan qattagħhom
b'xafra, u tefagħhom fin-nar li kien hemm
fil-maġmar, sakemm ir-romblu kollu
nħaraq fin-nar ta' ġol-maġmar.
24 Iżda huma ma beżgħux, u lanqas
qattgħu ħwejjiġhom, u la s-sultan u lanqas
ħadd mill-qaddejja tiegħu li semgħu dal-
kliem kollu.
25 Madankollu, Elnatan u Delaja, u
Gemarija talbu lis-sultan biex ma jaħraqx
ir-romblu: iżda hu ma riedx jismagħhom.
26 Iżda s-sultan ordna lil Ġeraħmêl, bin
Ħammelek, u lil Seraja bin Għażrijel, u
lil Selemja, bin Għabdêl, biex jaqbdu lil
Baruk, l-iskrib, u lil Ġeremija, il-profeta:
imma l-Mulej kien ħbiehom.
27 Imbagħad il-kelma tal-Mulej ġiet lil
Ġeremija, wara li s-sultan kien ħaraq ir-
romblu, u l-kliem li kien kiteb Baruk minn
fomm Ġeremija, tgħid:
28 Arġa' ħu romblu ieħor, u ikteb fih
il-kliem kollu ta' l-ewwel li kienu fl-ewwel
romblu, li ħarqu Ġeħojakim, sultan ta'
Ġuda.
29 U tgħid lil Ġeħojakim, sultan ta'
Ġuda: Hekk igħid il-Mulej: Int ħraqt dan
ir-romblu, billi għidt: Għaliex ktibt fih,
illi fis-sgur is-sultan ta' Babel jiġi, u jħar-
bat din l-art, u jeqred minnha l-bniedem u
l-bhima?
30 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej għal
Ġeħojakim, sultan ta' Ġuda: Ma jkollu
lil ħadd min joqgħod fuq it-tron ta' David:
u ġismu mejjet jintrema għas-sħana tan-
nhar, u għall-kesħa tal-lejl.
31 U nikkastiga lilu, u lil nislu, u lill-
qaddejja tiegħu, għall-ħażen tagħhom; u
nġib fuqhom, u fuq dawk kollha li
jgħammru f'Ġerusalem, u fuq l-irġiel ta'
Ġuda, il-ħsara kollha li għidt għalihom;
u ma semgħux.
32 Imbagħad Ġeremija ħa romblu
ieħor, u tah lil Baruk, l-iskrib, bin Nerija,
li kiteb fih minn fomm Ġeremija l-kliem
kollu tal-ktieb li ħarqu Ġeħojakim, sultan
ta' Ġuda, fin-nar: u kien miżjud magħ-
hom ħafna kliem ieħor.

37 U s-sultan Sedekija, bin Ġosija,
saltan flok Konjaħu, bin Ġeħoja-
kim, li Nebukadnessar, sultan ta' Babel,
għamlu sultan f'art Ġuda.
2 Iżda la hu, u la l-qaddejja tiegħu, u
lanqas il-poplu tal-pajjiż, ma semgħu
kliem il-Mulej, li qalhom b'Ġeremija, il-
profeta.
3 U s-sultan Sedekija bagħat lil Ġukal,
bin Selemja, u lil Sofonija, bin Magħseja,
il-qassis, għand Ġeremija, il-profeta,
igħid: Itolbu issa lill-Mulej, Alla tagħna,
għalina.
4 Issa Ġeremija kien jiġi u jmur fost il-
poplu: għax kienu għadhom ma tefgħuhx
il-ħabs.
5 L-eżerċtu ta' Fargħun kien ħareġ
mill-Eġittu: u malli l-Kaldin li kienu
jassedjaw lil Ġerusalem semgħu b'aħbar-
hom, telqu minn Ġerusalem.
6 Imbagħad ġiet il-kelma tal-Mulej lill-
profeta Ġeremija, tgħid:
7 Hekk igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael:
Hekk tgħidu lis-sultan ta' Ġuda, li bagħat-
kom għandi biex tistaqsuni: Ara, l-eżerċtu
ta' Fargħun, li ħareġ biex igħinkom, raġa'
lura lejn l-Eġittu, artu.
8 U l-Kaldin jerġgħu jiġu, u jaħbtu għal
dil-belt, u jaqbduha, u jaħarquha bin-nar.
9 Hekk igħid il-Mulej: La titqarrqux,
billi tgħidu: Il-Kaldin sgur jitilquna: għax
ma jmorrux.
10 Għax imqar jekk tqattgħu l-eżerċtu
kollu tal-Kaldin, li qiegħed jaħbat għali-
kom, u ma jibqgħux fostkom ħlief nies
midrubin, kull wieħed minnhom fit-tinda
jqum, u jaħraq dil-belt bin-nar.
11 U ġara, meta telaq l-eżerċtu tal-
Kaldin minn madwar Ġerusalem, min-
ħabba l-biża' ta' l-eżerċtu ta' Fargħun,
12 Illi Ġeremija ħareġ minn Ġerusalem
biex imur f'art Benjamin biex jaqsam xi
wirt hemm f'nofs il-poplu.
13 Kif wasal f'bieb Benjamin, kien
hemm kaptan tal-għassa, wieħed jismu
Irija, bin Selemja, bin Ħananija, u dan
qabad lil Ġeremija, il-profeta, hu u
jgħidlu: Int sejjer mal-Kaldin.
14 Imbagħad Ġeremija qal: Mhux
sewwa; jien m'iniex sejjer mal-Kaldin.
Iżda ma samax minnu: għalhekk Irija
qabad lil Ġeremija, u ħadu għand l-
kapijiet.

15 Għalhekk il-kapijiet għadbu għal
Ġeremija, u sawtuh, u żammewh il-għassa
f'dar Ġonatan, l-iskrib: għax din kienu
għamluha ħabs.
16 U meta Ġeremija daħal fiċ-ċelel tal-
ħabs ta' taħt l-art, u dam hemm ħafna
jiem;
17 Is-sultan Sedekija bagħat joħorġu:
u s-sultan staqsieh bil-moħbi f'daru, u
qal: Hemm xi kelma mingħand il-Mulej?
U Ġeremija qal: Hemm: għax, qal hu, int
tkun mogħti f'id is-sultan ta' Babel.
18 Barra min dan, Ġeremija qal lil
Sedekija: Xi ħtija għamilt jien lejk, jew
lejn il-qaddejja tiegħek, jew lejn dan il-
poplu, biex tfajtuni l-ħabs?
19 Fejnhom issa l-profeti tagħkom li
ħabbrulkom, billi qalu: Is-sultan ta' Babel
ma jiġix għalikom, u għal din l-art?
20 Għalhekk issa isma', nitolbok, o
sidi sultan: ħa tasal it-talba tiegħi quddie-
mek: la tarġax teħodni għand Ġonatan,
l-iskrib, biex ma mmutx hemm.
21 Imbagħad Sedekija s-sultan ordna
li jagħlqu lil Ġeremija fil-bitħa tal-ħabs, u
hemm jagħtuh kuljum biċċa ħobż mit-triq
tal-ħabbieża, sama ntemm il-ħobż kollu
mill-belt. U hekk Ġeremija baqa' fil-bitħa
tal-ħabs.

38 Imbagħad Sefatja, bin Mattan, u
Gedalja, bin Pasħur, u Ġukal, bin
Selemja, u Pasħur, bin Malkija, semgħu
l-kliem li Ġeremija kien igħid lill-poplu
kollu, billi jgħid:
2 Hekk igħid il-Mulej: Dak li jibqa'
f'dil-belt imut bis-sejf, bil-ġuħ, u bil-pesta:
iżda min joħroġ għal mal-Kaldin jibqa'
ħaj; għax ikollu 'l ħajtu stess bħala priża,
u jibqa' ħaj.
3 Hekk igħid il-Mulej: Dil-belt tassew
tingħata f'id l-eżerċtu tas-sultan ta' Babel,
u jeħodha.
4 Għalhekk il-kapijiet qalu lis-sultan:
Nitolbuk, ħa jieħu l-mewt dar-raġel: għax
hu qiegħed jaqta' qalb ir-rġiel tat-taqbid,
li jibqgħu f'dil-belt, u qalb il-poplu kollu,
billi jgħidilhom kliem bħal dan: għax dar-
raġel mhux ifittex il-ġid ta' dal-poplu,
imma d-deni.
5 Imbagħad Sedekija qal: Ara, hu
f'idejkom: għax is-sultan ma jista'
jagħmel xejn kontrikom.
6 Imbagħad ħadu lil Ġeremija, u
tefgħuh fil-ġiebja ta' Malkija, bin
Ħammelek, li kien baqa' fil-bitħa tal-ħabs:
u niżżlu lil Ġeremija bil-ħbula. U fil-
ġiebja ma kienx hemm ilma, imma ħama:
u Ġeremija għodos fil-ħama.
7 Iżda Għebed-Melek, l-Etjopi, wieħed
mill-ewnuki, li kien f'dar is-sultan, sama'
li tefgħu 'l Ġeremija fil-ġiebja. Issa s-
sultan kien qiegħed bil-qiegħda f'bieb
Benjamin;
8 U Għebed-Melek ħareġ minn dar
is-sultan, u kellem lis-sultan, billi qal:
9 Sidi sultan, dawn ir-rġiel imxew ħażin
f'kulma għamlu lil Ġeremija, il-profeta, li
tefgħuh fil-ġiebja; u dal-waqt imut bil-ġuħ
fil-post fejn hu: għax ma baqax iżjed ħobż
fil-belt.
10 Imbagħad is-sultan ordna lil
Għebed-Melek, l-Etjopi, billi qal: Ħu
tletin raġel minn hawn, u talla' lil Ġere-
mija, il-profeta, mill-ġiebja qabel ma jmut.
11 U hekk Għebed-Melek ħa dawk
ir-rġiel miegħu, u daħal f'dar is-sultan
f'post taħt il-maħżen, minn hemm ħa
ħwejjeġ qodma, u ċraret imqattgħin, u
niżżilhom lil Ġeremija fil-bir bil-ħbula.
12 U Għebed-Melek, l-Etjopi, qal lil
Ġeremija: Qiegħed issa dawn il-ħwejjeġ
qodma, u dawn iċ-ċraret imqattgħin taħt
abtek, minn taħt il-ħbula. U Ġeremija
hekk għamel.
13 U tellgħu lil Ġeremija bil-ħbula, u
refgħuh mill-ġiebja: u Ġeremija baqa' fil-
bitħa tal-ħabs.
14 U s-sultan Sedekija bagħat iġib
għandu lil Ġeremija, il-profeta, fit-tielet
daħla li hemm f'dar il-Mulej: u s-sultan
qal lil Ġeremija: Sa nistaqsik ħaġa; taħbi
xejn minni.
15 Imbagħad Ġeremija wieġeb lil
Sedekija: Jekk ngħarrafhielek, sgur li ma
tagħtinix il-mewt? U jekk nagħtik parir,
ma tismax minni?
16 U s-sultan Sedekija ħalef bil-moħbi
lil Ġeremija, billi qal: Daqskemm hu ħaj
il-Mulej, li għamlilna dil-ħajja, jien ma
nagħtikx il-mewt, u lanqas nagħtik
f'idejn dawn l-irġiel li jridu jneħħulek
ħajtek.
17 Imbagħad Ġeremija qal lil Sedekija:
Hekk igħid il-Mulej, Alla ta' l-eżerċti,
Alla ta' Iżrael: Jekk int toħroġ lejn l-
kapijiet tas-sultan ta' Babel, tkun ħajtek
meħlusa, u dil-belt ma tinħaraqx bin-nar;
u tibqa' ħaj int, u darek:
18 Imma jekk ma toħroġx lejn il-
kapijiet tas-sultan ta' Babel, dil-belt
tingħata f'idejn il-Kaldin, u jaħarquha
bin-nar, u int ma teħlisx minn idejhom.
19 U s-sultan Sedekija qal lil Ġeremija:
Nibża' mil-Lhud li marru mal-Kaldin, li
ma jerħunix f'idejhom, u jaħqruni.
20 Iżda Ġeremija wieġeb: Ma jerħukx.
Isma', nitolbok, leħen il-Mulej f'kulma
qiegħed ngħidlek: u jkun tajjeb għalik, u
ħajtek tkun meħlusa.
21 Imma jekk ma tridx toħroġ, din hi
l-kelma li l-Mulej urieni:
22 U, ara, in-nisa kollha li baqa' f'dar
is-sultan ta' Ġuda, ikunu maħruġin għand
il-kapijiet tas-sultan ta' Babel, u dawk in-
nisa jgħidu: Il-ħbieb tiegħek tal-qalb
qarrqu bik, u għelbuk: riġlejk huma
mgħaddsin fit-tajn, u daru lura.
23 U joħorġu lin-nisa kollha tiegħek u

lil uliedek għal għand il-Kaldin: u int ma teħlisx minn idhom, iżda tittieħed u tingħata f'id is-sultan ta' Babel: u dil-belt tkun maħruqa bin-nar.

24 Imbagħad Sedekija qal lil Ġeremija: Tħalli lil ħadd ikun jaf b'dal-kliem, u int ma tmutx.

25 U jekk il-kapijiet jisimgħu li jien tkellimt miegħek, u jiġu għandek igħidulek: Għarrafna issa x'għidt lis-sultan, la taħbix minna, u ma natukx il-mewt; u għidilna wkoll x'qallek is-sultan:

26 U int weġibhom: Ressaqt it-talba tiegħi quddiem is-sultan, biex ma jarġax jibgħatni għand Ġonatan, biex immut hemm.

27 Imbagħad ġew il-kapijiet kollha għand Ġeremija, u staqsewh: u weġibhom sewwasew kif kien ikkmandah is-sultan. U ma staqsewhx aktar; għax it-taħdita ma kenitx instemgħet.

28 U Ġeremija baqa' fil-bitħa tal-ħabs sa dak in-nhar li ntrebħet Ġerusalem: u kien hemm meta ttieħdet.

39 Fid-disa' sena ta' Sedekija, sultan ta' Ġuda, fl-għaxar xahar, ġie Nebukadnessar, sultan ta' Babel, u l-eżerċtu tiegħu kollu għal Ġerusalem, u assedjaha.

2 U fis-sena ħdax ta' Sedekija, fir-raba' xahar, fid-disgħa tax-xahar, waqgħet biċċa mis-sur tal-belt.

3 U l-kapijiet kollha tas-sultan ta' Babel daħlu, u qagħdu fil-bieb tan-nofs: Nergalsareser, Samgar-nebo, Sarsekim, ir-Rabsaris, Nergalsareser, ir-Rab-mag, mal-bqija tal-kapijiet l-oħra tas-sultan ta' Babel.

4 U ġara, malli Sedekija, sultan ta' Ġuda, u n-nies kollha tat-taqbid rawhom, ħarbu, u ħarġu mill-belt bil-lejl, mit-triq tal-ġnien tas-sultan, mill-bieb ta' bejn iż-żewġt iswar: u hu qabad it-triq tal-wita.

5 Iżda l-eżerċtu tal-Kaldin għamel għal warajhom, u laħqu lil Sedekija fil-witat ta' Ġerko: u wara li qabduh, tellgħuh għand Nebukadnessar, sultan ta' Babel, f'Ribla, fil-pajjiż ta' Ħamat, fejn tah is-sentenza.

6 Imbagħad is-sultan ta' Babel qatel lil ulied Sedekija f'Ribla quddiem għajnejh: is-sultan ta' Babel qatel ukoll lill-kbarat kollha ta' Ġuda.

7 Barra minn dan, lil Sedekija qalagħlu għajnejh, u rabtu bil-ktajjen tal-bronż biex jieħdu Babel.

8 U l-Kaldin ħarqu dar is-sultan, u djar il-poplu, bin-nar, u ġarrfu s-swar ta' Ġerusalem.

9 Imbagħad Nebużaradan, il-kaptan tal-għassiesa, ħa fil-jasar lejn Babel il-bqija tal-poplu li kien baqa' fil-belt, u dawk li kienu ħarbu għal miegħu, mal-bqija tal-poplu li kien baqa'.

10 Iżda Nebużaradan, il-kap tal-għassiesa, ħalla min-nies il-foqra tal-poplu, li ma kellhom xejn, f'art Ġuda, u tahom oqsma tad-dwieli, u raba' f'dik il-ħabta.

11 Issa Nebukadnessar, sultan ta' Babel, ta ordni lil Nebużaradan, kap tal-għassiesa, għal Ġeremija, billi qallu:

12 Ħudu, u ħu ħsiebu, u tagħmillu l-ebda deni; imma għamel miegħu kif igħidlek hu.

13 U Nebużaradan, il-kap tal-għassiesa, u Nebusażban, ir-Rabsaris, u Nergalsareser, ir-Rab-mag, u l-kapijiet kollha tas-sultan ta' Babel;

14 Bagħtu jieħdu lil Ġeremija mill-bitħa tal-ħabs, u tawh f'idejn Gedalja, bin Aħiqam, bin Safan, biex jieħdu d-dar: u hekk għammar f'nofs il-poplu.

15 Issa lil Ġeremija ġiet il-kelma tal-Mulej, meta kien għadu magħluq fil-bitħa tal-ħabs, tgħid:

16 Mur għid lil Għebed-Melek, l-Etjopi: Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla ta' Iżrael: Ara, sa nwettaq kliemi għal dil-belt għad-deni, u mhux għall-ġid tagħha: u jseħħ kliemi quddiem għajnejk f'dak il-jum.

17 Imma jien neħilsek f'dak il-jum, igħid il-Mulej: u ma tingħatax f'idejn in-nies li tibża' minnhom.

18 Għax jien tassew neħilsek, u ma taqax bis-sejf, u tkunlek ħajtek bħala priża, talli int ittamajt fija, igħid il-Mulej.

40 Il-kelma li ġiet lil Ġeremija minn għand il-Mulej, wara li Nebużaradan, kap tal-għassiesa, telqu minn Rama, meta ħadu marbut bil-ktajjen, qalb l-eżiljati kollha ta' Ġerusalem u Ġuda, li kienu sa jeżiljawhom Babel.

2 U l-kap tal-għassiesa ħa lil Ġeremija, u qallu: Il-Mulej, Alla tiegħek, kien wiegħed din il-ħsara għal dal-post.

3 Issa l-Mulej ġiebha, u għamel skond ma kien qal: għax intom dnibtu kontra l-Mulej, u ma smajtux minn leħnu, għalhekk ġralkom dan.

4 U issa, ara, illum jien inħollok mill-ktajjen li għandek fuq idejk. Jekk jidhirlek li jaqbillek li tiġi miegħi Babel, ejja; u jien nieħu ħsiebek: iżda jekk jidhirlek li ma jaqbillikx tiġi miegħi Babel, oqgħod: ara, il-pajjiż kollu quddiemek: mur fejn jaqbillek u jogħġbok tmur.

5 Billi Ġeremija kien għadu mhux sejjer lura, qal: Mur ukoll għand Gedalja, bin Aħiqam, bin Safan, li s-sultan ta' Babel kien għamlu ħakem fuq il-bliet ta' Ġuda, u għammar miegħu qalb il-poplu: jew mur fejn jogħġbok. U l-kap tal-għassiesa tah ikel u għotja, u telqu.

6 Imbagħad Ġeremija mar għand Gedalja, bin Aħiqam, f'Misfa, u qagħad

miegħu qalb il-poplu li kien baqa' fil-
pajjiż.
7 Issa, meta l-kapijiet kollha tal-forzi li
kienu fir-raba', huma u n-nies tagħhom,
semgħu li s-sultan ta' Babel kien għamel
lil Gedalja, bin Aħiqam, ħakem fil-pajjiż,
u li kien ħalla fi ħsiebu r-rġiel, in-nisa,
it-tfal, u biċċa mill-foqra tal-pajjiż, li ma
kinux eżiljati f'Babel;
8 Marru għand Gedalja f'Misfa,
Ismagħel, bin Netanja, Ġoħanan u
Ġonatan, ulied Kareħa, u Xeraja, bin
Tanħumet, u wlied Għefaj in-Netufi, u
Ġiżanja, bin il-Magħki, huma u r-rġiel
tagħhom.
9 U Gedalja, bin Aħiqam, bin Safan,
ħalef lilhom u lill-irġiel tagħhom, billi qal:
La tibżgħux toqogħdu taħt il-Kaldin:
għammru fil-pajjiż, ibqgħu taħt is-sultan
ta' Babel, u jaħbtilkom tajjeb.
10 Jien, ara, sa ngħammar f'Misfa,
biex nidher għalikom quddiem il-Kaldin,
li jiġu għandna: iżda intom iġbru l-inbid,
u l-frott tas-sajf, u ż-żejt, u aħżnuhom fil-
ġarar, u għammru fil-bliet tagħkom li
ħadtu.
11 Hekk ukoll meta l-Lhud kollha li
kienu Mowab, u qalb l-Għammonin, u
f'Edom, u fl-artijiet l-oħra kollha, semgħu
li s-sultan ta' Babel kien ħalla bqija lil
Ġuda, u li kien qiegħed fuqhom lil
Gedalja, bin Aħiqam, bin Safan;
12 Il-Lhud kollha reġgħu lura mill-
postijiet kollha fejn kienu mxerrdin, u ġew
f'art Ġuda, għand Gedalja, f'Misfa, u
ġabru nbid u frott tas-sajf kotra kbira.
13 Barra minn dan, Ġoħanan, bin
Kareħa, u l-kapijiet kollha tal-forzi, li
kienu fir-raba', ġew għand Gedalja
f'Misfa,
14 U qalulu: Taf int li Bagħlis, sultan
tal-Għammonin, bagħat lil Ismagħel, bin
Netanja, biex ineħħilek ħajtek? Iżda
Gedalja, bin Aħiqam, ma emminhomx.
15 Imbagħad Ġoħanan, bin Kareħa, qal
lil Gedalja bil-moħbi f'Misfa: Ħa mmur,
nitolbok, noqtol lil Ismagħel, bin Netanja,
u ħadd ma jkun jaf: għax għandu jneħħilek
ħajtek, biex jixterdu l-Lhud kollha
miġmugħin madwarek, u l-bqija ta' Ġuda
tinqered?
16 Iżda Gedalja, bin Aħiqam, wieġeb
lil Ġoħanan, bin Kareħa: La tagħmilx dil-
ħaġa, għax gideb qiegħed tgħid fuq
Ismagħel.

**41** U issa ġara fis-seba' xahar, illi
Ismagħel, bin Netanja, bin Elisama,
minn nisel is-slaten, u wieħed mill-kbarat
tas-sultan, ġie ma' għaxar irġiel, għand
Gedalja, bin Aħiqam, f'Misfa, u kielu
hemm il-ħobż flimkien f'Misfa.
2 Imbagħad qam Ismagħel, bin
Netanja, u l-għaxar irġiel li kienu miegħu,
u darbu lil Gedalja, bin Aħiqam, bin
Safan, bis-sejf, u hekk qatlu lil dak li s-
sultan ta' Babel kien għamlu ħakem
tal-pajjiż.
3 Ismagħel qatel ukoll lil-Lhud kollha
li kienu miegħu, ma' Gedalja, f'Misfa, u
l-Kaldin li nsabu hemm, u n-nies tat-
taqbid.
4 U ġara, it-tieni jum wara li kien qatel
lil Gedalja, u ħadd ma kien għadu jaf,
5 Illi ġew x'uħud minn Sikem, minn
Silo, u minn Samarija, tmenin raġel, bil-
leħja mqaxxra, u b'ilbishom imqattgħin,
u b'taqtigħ f'ġisimhom, b'offerti u inċens
f'idejhom, biex iġibuhom f'dar il-Mulej.
6 U Ismagħel, bin Netanja, ħareġ minn
Misfa biex jiltaqa' magħhom, jibki hu u
miexi. U ġara, xħin iltaqa' magħhom, illi
qalilhom: Ejjew għand Gedalja, bin
Aħiqam.
7 U xħin kienu daħlu f'nofs il-belt,
Ismagħel, bin Netanja, qatilhom, u
tefagħhom f'ġiebja, hu u l-irġiel li kellu
miegħu.
8 Iżda għaxar irġiel instabu fosthom li
qalu lil Ismagħel: La toqtolniex: għax
għandna maħżunin fir-raba' qamħ, u
xgħir, u żejt, u għasel. U ħalliehom, u ma
qatilhomx ma' ħuthom.
9 Issa l-ġiebja li fiha Ismagħel tafa' l-
iġsma mejtin kollha ta' l-irġiel, li hu qatel
minħabba Gedalja, kienet ġiebja kbira, li
kien ħaffer is-sultan Asa, minħabba
Bagħsa, sultan ta' Iżrael: u Ismagħel, bin
Netanja, imlieha b'dawk li kienu maqtulin.
10 Imbagħad Ismagħel ħa fil-jasar
l-bqija kollha tal-poplu li kien hemm
f'Misfa, il-bniet tas-sultan, u l-poplu kollu
li baqa' f'Misfa, li Nebużaradan, kap
tal-għassiesa, kien qiegħed lil Gedalja, bin
Aħiqam, fuqhom: u Ismagħel, bin
Netanja, ħadhom fil-jasar, u telaq biex
igħaddi għand il-Għammonin.
11 Iżda meta Ġoħanan, bin Kareħa, u
l-kmandanti kollha tal-forzi li kienu
miegħu, semgħu bil-ħsara kollha li kien
għamel Ismagħel, bin Netanja,
12 Ġabru r-rġiel kollha, u telqu biex
jaħbtu għal Ismagħel, bin Netanja, u
laħquh ħdejn il-għadira l-kbira ta'
Gibgħon.
13 Issa ġara, malli n-nies kollha li
kienu ma' Ismagħel raw lil Ġoħanan, bin
Kareħa, u l-kapijiet kollha tal-forzi li
kienu miegħu, ferħu.
14 U l-poplu kollu li Ismagħel kien ħa
fil-jasar minn Misfa dar, u raġa' mar ma
Ġoħanan, bin Kareħa.
15 Iżda Ismagħel, bin Netanja, ħarab
minn Ġoħanan bi tmint irġiel, u mar għand
il-Għammonin.
16 Imbagħad Ġoħanan, bin Kareħa, u
l-kapijiet kollha tal-forzi li kienu miegħu,
ħadu l-bqija kollha tal-poplu, li hu kien
ħa lura mingħand Ismagħel, bin Netanja,

minn Misfa, wara li kien qatel lil Gedalja,
bin Aħiqam: l-irġiel li kienu suldati, u
n-nisa, u t-tfal, u l-ewnuki, li kien ġieb
lura minn Gibgħon.
17 U telqu, u waqfu f'Gerut-Kimħam,
ħdejn Betlehem, biex jibqgħu sejrin l-
Eġittu,
18 Minħabba fil-Kaldin: għax kienu
jibżgħu minnhom, billi Ismagħel, bin
Netanja, kien qatel lil Gedalja, bin
Aħiqam, li s-sultan ta' Babel kien għamlu
kap tal-pajjiż.

42 Imbagħad il-kapijiet kollha tal-
forzi, u Ġoħanan, bin Kareħa, u
Ġiżanja, bin Ħosagħja, u l-poplu kollu
miż-żgħir sal-kbir, resqu,
2 U qalu lil Ġeremija, il-profeta: Ħa
tkun milqugħa minnek, nitolbuk, it-talba
tagħna, u itlob għalina lill-Mulej, Alla
tiegħek, imqar għal dil-bqija kollha; (għax
bqajna ftit minn ħafna, bħal ma tarana
b'għajnejk:)
3 Biex il-Mulej, Alla tiegħek, igħarrafna
t-triq li fiha għandna nimxu, u dak li
għandna nagħmlu.
4 Imbagħad Ġeremija, il-profeta, qalil-
hom: Smajtkom; ara, jien nitlob lill-Mulej,
Alla tagħkom, kif għidtu; u kulma l-Mulej
iweġibkom, ngħarrafhulkom; xejn ma
naħbilkom.
5 Imbagħad dawk qalu lil Ġeremija:
Ħa jkun il-Mulej xiehed tassew u fidil
kontrina, jekk ma nagħmlux dak kollu li
l-Mulej, Alla tiegħek, jibgħatek tgħid-
ilna.
6 Sew jekk tajjeb, u sew jekk ħażin,
aħna nisimgħu minn leħen il-Mulej, Alla
tagħna, li aħna qegħdin nibgħatuk
għandu; għax jaħbtilna tajjeb, meta
nisimgħu minn leħen il-Mulej, Alla
tagħna.
7 U ġara, wara għaxart ijiem, illi
kelmet il-Mulej ġiet għand Ġeremija.
8 Imbagħad hu sejjaħ lil Ġoħanan, bin
Kareħa, u l-kapijiet kollha tal-forzi li
kienu miegħu, u l-poplu kollu miż-żgħir
sal-kbir,
9 U qalilhom: Hekk igħid il-Mulej,
Alla ta' Iżrael, li bgħattuni għandu biex
inressaq talbkom quddiemu:
10 Jekk tibqgħu tassew tgħammru f'din
l-art, inrawwamkom, u ma neqridkomx,
inħawwilkom, u ma naqlagħkomx: għax
jisgħobbija għall-ħsara li għamiltilkom.
11 La tibżgħux mis-sultan ta' Babel, li
issa intom qegħdin tibżgħu minnu; la
tibżgħux minnu, igħid il-Mulej: għax jien
magħkom biex insalvakom, u biex neħlis-
kom minn idu.
12 U nħenn ukoll għalikom, biex iħenn
għalikom, u jreġġagħkom lura lejn
artkom.
13 Iżda jekk tgħidu: Ma ngħammrux
f'din l-art, u lanqas tisimgħu minn leħen
il-Mulej, Alla tagħkom,
14 Billi tgħidu: Le; imma mmorru
f'art l-Eġittu, fejn ma narawx ebda
gwerra, u lanqas nisimgħu d-daqq tat-
tromba, u lanqas ikollna għaks ta' ħobż;
u hemm ngħammru:
15 U issa, għalhekk, isimgħu l-kelma
tal-Mulej, o bqija ta' Ġuda: Hekk igħid
il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla ta' Iżrael: Jekk
intom iddawru wiċċkom tassew biex
tidħlu l-Eġittu, u tmorru tgħammru
hemm;
16 Jiġri, illi s-sejf, li intom tibżgħu
minnu, jilħaqkom hemm f'art l-Eġittu, u
l-ġuħ, li minnu titbeżżgħu, jibqa' ġej
warajkom hemm l-Eġittu; u tmutu
hemm.
17 Hekk jiġri lil dawk kollha li jdawru
wiċċhom biex imorru l-Eġittu biex igħam-
mru hemm; imutu bis-sejf, bil-ġuħ, u
bil-pesta: u ħadd ma jibqa' minnhom
jew jeħles mill-ħsara li nġib fuqhom.
18 Għax hekk igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti, Alla ta' Iżrael: Bħalma għadbi u
qillti infexxew fuq dawk li jgħammru
f'Ġerusalem; hekk għadbi jinfexx fuq-
kom, meta tidħlu fl-Eġittu: u ssiru dagħa,
waħx, saħta, u tagħjir; u dal-post ma
tarawhx aktar.
19 Il-Mulej qal għalikom: O bqija ta'
Ġuda! La tidħlux fl-Eġittu: kunu afu
tajjeb li jien illum wissejtkom.
20 Għax intom qarraqtu biss bikom
infuskom, meta intom bgħattuni għand
il-Mulej, Alla tagħkom, billi għidtu: Itlob
għalina lill-Mulej, Alla tagħna; u kulma
jgħid il-Mulej, Alla tagħna, għidulna, u
aħna nagħmluh.
21 U issa għarrafthulkom illum; iżda
intom ma smajtux minn leħen il-Mulej,
Alla tagħkom, u lanqas minn ebda ħaġa
li għaliha bagħatni għandkom.
22 Issa kunu afu fis-sgur li intom tmutu
bis-sejf, bil-ġuħ, bil-pesta, fil-post li fih
intom tixtiequ tmorru u toqogħdu.

43 U ġara, wara li Ġeremija temm igħid
lill-poplu kollu l-kliem kollu tal-
Mulej, Alla tagħhom, li għalih il-Mulej,
Alla tagħhom, kien bagħatu għandhom,
jiġifieri dal-kliem kollu,
2 Illi mbagħad tkellem Għażarija, bin
Ħosagħja, u Ġoħanan, bin Kareħa, u l-
irġiel kburin kollha, billi qalu lil Ġere-
mija: Int qiegħed tgħid il-gideb: il-Mulej,
Alla tagħna, ma bagħtikx tgħidilna: La
tmorrux l-Eġittu biex tgħammru hemm:
3 Iżda Baruk, bin Nerija, qiegħed
jagħwik għalina, biex tagħtina f'idejn il-
Kaldin, biex jagħtuna l-mewt, jew
jeżiljawna f'Babel.
4 Hekk Ġoħanan, bin Kareħa, u l-kapi-
jiet kollha tal-forzi, u l-poplu kollu, ma

semgħux minn leħen il-Mulej, biex
igħammru f'art Ġuda.
5 Imma Ġoħanan, bin Kareħa, u l-kapi-
jiet kollha tal-forzi, ħadu l-bqija kollha ta'
Ġuda, li kienu reġgħu ġew lura mill-ġnus
kollha, fejn kienu meħudin, biex igħammru
f'art Ġuda;
6 Irġiel, u nisa, u tfal, u l-bniet tas-
sultan, u n-nies kollha li Nebużaradan,
kap tal-għassiesa, kien ħalla ma' Gedalja,
bin Aħiqam, bin Safan, u Ġeremija, il-
profeta, u Baruk, bin Nerija.
7 U daħlu f'art l-Eġittu: għax huma
ma semgħux minn leħen il-Mulej: u hekk
waslu Taħfanħes.
8 Imbagħad ġiet il-kelma tal-Mulej lil
Ġeremija f'Taħfanħes, tgħid:
9 Ħu f'idek xi ġebel kbir, u aħbihom
fit-tajn fil-paviment li hemm fid-daħla ta'
dar Fargħun f'Taħfanħes, quddiem għaj-
nejn l-irġiel ta' Ġuda;
10 U għidilhom: Hekk igħid il-Mulej
ta' l-eżerċti, Alla ta' Iżrael: Ara, sa nibgħat
nieħu lil Nebukadnessar, sultan ta' Babel,
qaddej tiegħi, u nwaqqaf it-tron tiegħu fuq
dal-ġebel li ħbejt; u hu jifrex il-paviljun
reali tiegħu fuqhom.
11 U meta jiġi, jidrob l-art kollha ta'
l-Eġittu: dawk li huma għall-mewt,
jingħataw għall-mewt; u dawk li se
jittieħdu fil-jasar, imorru fil-jasar; u dawk
li huma għas-sejf, jaqgħu bis-sejf.
12 U jien inqabbad nar fi djar allat l-
Eġittu; u hu jaħraqhom, u jeħodhom fil-
jasar: u jitgħatta bl-art ta' l-Eġittu, bħal
ma jitgħatta ragħaj bil-mantar tiegħu,
imbagħad jitlaq minn hemm bis-sliem.
13 U jfarrak ukoll ix-xbihat ta' Bet-
Xemex, li hemm fl-art ta' l-Eġittu; u djar
allat l-Eġizzjani jaħraqhom bin-nar.

44 Il-kelma li ġiet lil Ġeremija għal-
Lhud kollha li kienu jgħammru
f'art l-Eġittu, f'Migdol, f'Taħfanħes,
f'Nof, u f'art Patros, tgħid:
2 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla
ta' Iżrael: Intom rajtu l-ħsara kollha li jien
ġibt fuq Ġerusalem, u fuq il-bliet kollha
ta' Ġuda; u, ara, illum huma ħerba, u
ħadd ma jgħammar fihom,
3 Minħabba fil-ħażen tagħhom li
għamlu biex igħaddbuni, billi marru
jaħarqu l-inċens, u jaqdu allat oħra, li ma
kinux jafu bihom, u la huma, u la intom,
u lanqas missirijietkom.
4 Madankollu, jien bgħattilkom, u
erġajt bgħattilkom, il-qaddejja kollha
tiegħi, il-profeti, biex igħidulkom: La
tagħmlux dil-ħaġa mistkerrha li jien
nobgħodha.
5 Iżda huma ma semgħux, u ma tawx
widen biex iduru mill-ħażen tagħhom,
biex ma jaħarqux inċens lill-allat oħra.
6 Għalhekk infexxet qillti u għadbi, u
xegħelet fil-bliet ta' Ġuda, u fit-toroq ta'
Ġerusalem; u saru tħarbit u ħerba, kif
inhuma llum.
7 Għalhekk, issa hekk igħid il-Mulej,
Alla ta' l-eżerċti, Alla ta' Iżrael: Għaliex
qegħdin tagħmlu dad-deni kbir kontra
tagħkom infuskom, biex teqirdu minnkom
irġiel u nisa, tfal u trabi, minn fost Ġuda,
bla ma tħallu għalikom bqija;
8 Billi tgħaddbuni b'egħmil idejkom,
meta taħarqu inċens lill-allat oħra f'art
l-Eġittu, fejn intom ġejtu tgħammru, biex
tinqerdu, u biex issiru saħta u tagħjir fost
il-ġnus kollha ta' l-art?
9 Insejtu intom l-egħmil ħażin ta'
missirijietkom, u l-egħmil ħażin tas-slaten
ta' Ġuda, u l-egħmil ħażin tan-nisa
tagħhom, u l-ħażen tagħkom, u l-ħażen
tan-nisa tagħkom, li għamlu f'art Ġuda,
u fit-toroq ta' Ġerusalem?
10 Sa llum għadhom ma nidmux, ma
jibżgħux, u ma jimxux fil-liġi tiegħi, u
lanqas fl-istatuti tiegħi, li qegħidt quddiem-
kom, u quddiem missirijietkom.
11 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti, Alla ta' Iżrael: Ara, indawwar
wiċċi kontrikom għad-deni, u biex neqred
lil Ġuda kollu.
12 U nieħu l-bqija ta' Ġuda, li dawru
wiċċhom biex imorru f'art l-Eġittu, biex
igħammru hemm, u huma kollha
jintemmu, u jaqgħu fl-art ta' l-Eġittu;
jintemmu bis-sejf u bil-ġuħ: imutu, miż-
żgħir sal-kbir, bis-sejf u bil-ġuħ: u jsiru
dagħa, waħx, saħta u tagħjir.
13 Għax jien nikkastiga lil dawk li
jgħammru f'art l-Eġittu, bħal ma ikkasti-
gajt lil Ġerusalem, bis-sejf, bil-ġuħ, u
bil-pesta:
14 Biex ħadd ma jeħles, u ħadd ma
jaħrab, mill-bqija ta' Ġuda, li daħlu f'art
l-Eġittu biex igħammru hemm, biex
imbagħad jerġgħu lejn art Ġuda, li huma
mxennqin li jerġgħu jgħammru fiha: għax
ħadd ma jarġa' jiġi lura ħlief xi ftit
maħrubin.
15 Imbagħad l-irġiel kollha li kienu
jafu li n-nisa tagħhom ħarqu l-inċens lill-
allat oħra, u n-nisa kollha li kienu hemm,
miġmugħin f'ġemgħa kbira, u l-poplu
kollu li kien igħammar f'art l-Eġittu,
f'Patros, wieġbu lil Ġeremija, billi qalu:
16 F'dak li għidtilna f'isem il-Mulej,
ma rridux nisimgħuk!
17 Iżda aħna fis-sgur inwettqu kulma
ħareġ minn fommna, billi naħarqu l-
inċens lis-sultana tas-sema, u nsawbulha
t-tiswib, bħal ma diġà għamilna aħna, u
missirijietna, is-slaten tagħna, u l-kapijiet
tagħna, fil-bliet ta' Ġuda, u fit-toroq ta'
Ġerusalem: għax dak iż-żmien konna
mxebbgħin bil-ħobż, kellna l-ġid, u l-ebda
għawġ ma rajna.
18 Iżda mindu ma bqajniex naħarqu
l-inċens lis-sultana tas-sema, u nsawbulha

t-tiswib, naqasna kollox, u ntemmejna
bis-sejf u bil-ġuħ.
19 U meta ħraqna inċens lis-sultana
tas-sema, u sawwabnielha t-tiswib, konna
jaqaw, bla ma jridu żwieġna, nagħmlulha
l-ftajjar biex inqimuha, u nsawbulha t-tiswib?
20 Imbagħad Ġeremija kellem lill-
poplu kollu, lir-rġiel, u lin-nisa, u lill-poplu
kollu li kien wieġbu hekk, billi qal:
21 Jaqaw l-inċens li ħraqtu fil-bliet ta'
Ġuda, u fit-toroq ta' Ġerusalem, intom u
missirijietkom, is-slaten tagħkom, u l-
kapijiet tagħkom, u l-poplu tal-pajjiż, ma
ftakarx fihom il-Mulej, u ma ġiehx dan
kollu f'moħħu?
22 Għalhekk il-Mulej ma felaħx iżomm
aktar, minħabba l-ħażen ta' egħmilkom,
u minħabba l-ħwejjeġ mistkerrha li
għamiltu; għalhekk artkom saret ħerba, u
waħx, u saħta, bla ma joqgħod fiha ħadd,
kif inhu llum.
23 Talli intom ħraqtu l-inċens, u talli
intom dnibtu kontra l-Mulej, u ma
smajtux minn leħen il-Mulej, u lanqas
imxejtu fil-liġi tiegħu, u fl-istatuti tiegħu,
jew fix-xhidiet tiegħu, dil-ħsara ġratilkom,
kif inhu ilum.
24 Barra minn dan, Ġeremija qal ukoll
lill-poplu kollu, u lin-nisa kollha: Isimgħu
kelmet il-Mulej, intom ilkoll ta' Ġuda, li
qegħdin f'art l-Eġittu:
25 Hekk igħid il-Mulej tal-qtajja, Alla
ta' Iżrael: Intom u n-nisa tagħkom
tkellimtu b'fommkom, u wettaqtuh b'idej-
kom, billi għidtu: Sgur li aħna nagħmlu
l-wegħdi li wegħdna, li naħarqu l-inċens
lir-reġina tas-sema, u nsawbulha t-tiswib:
iva, intom sgur iżżommu l-wegħdi tagħ-
kom, u sgur li tagħmlu l-wegħdi tagħkom.
26 Għalhekk isimgħu l-kelma tal-
Mulej, intom ilkoll ta' Ġuda, li tgħammru
f'art l-Eġittu: Ara, naħlef bl-isem kbir
tiegħi, igħid il-Mulej, li ismi ma jissem-
miex iżjed fuq fomm ebda raġel ta' Ġuda,
fl-art kollha ta' l-Eġittu, li jgħid: Ħaj
Sidi l-Mulej!
27 Ara jien ngħasses fuqhom għad-deni
u mhux għall-ġid: u jintemmu r-rġiel
kollha ta' Ġuda, li hawn f'art l-Eġittu,
bis-sejf u bil-ġuħ, sakemm jinqerdu għal-
kollox.
28 Iżda għadd żgħir li jeħilsu mis-sejf
jerġgħu lura minn art l-Eġittu lejn art
Ġuda, u l-bqija kollha ta' Ġuda, li marru
f'art l-Eġittu biex igħammru hemm,
jagħrfu kelmet min isseħħ, tiegħi jew
tagħhom.
29 U dan ikunilkom b'sinjal, igħid il-
Mulej, li jien nikkastigakom f'dan il-post,
biex tagħrfu li kliemi sgur iżomm kontri-
kom għall-ħsara:
30 Hekk igħid il-Mulej: Ara, sa nerħi
lil Fargħun Ħofra', sultan ta' l-Eġittu,
f'idejn l-egħdewwa tiegħu, u f'idejn dawk
li jridu jneħħulu ħajtu; bħal ma rħejt lil
Sedekija, sultan ta' Ġuda, f'idejn Nebu-
kadnessar, sultan ta' Babel, il-għadu
tiegħu, li ried ineħħilu ħajtu.

45 Il-kelma li Ġeremija, il-profeta, qal
lil Baruk, bin Nerija, meta kiteb
dal-kliem fi ktieb minn fomm Ġeremija,
fir-raba' sena ta' Ġeħojakim, bin Ġosija,
sultan ta' Ġuda, billi qal:
2 Hekk igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael,
għalik, o Baruk;
3 Inti għidt: Jaħasra għalija issa! għax
il-Mulej żied il-għali man-niket tiegħi;
infnejt bit-tnehid tiegħi, u mistrieħ ma
nsibx:
4 Hekk tgħidlu: Il-Mulej igħid hekk:
Ara, dak li jien bnejt inġarrfu, u dak li
ħawwilt naqilgħu, imqar din l-art kollha.
5 U tfittex għalik ħwejjeġ kbar? La
tfittixhomx: għax, ara jien inġib il-ħsara
fuq kull ħaġa ħajja, igħid il-Mulej: iżda
ħajtek nagħtihielek bħala priża f'kull post
li int tmur fih.

46 Il-kelma tal-Mulej li ġiet lil Ġere-
mija, il-profeta, kontra l-Ġentili;
2 Kontra l-Eġittu, kontra l-eżerċtu ta'
Fargħun Neko, sultan ta' l-Eġittu, li
kien ħdejn ix-xmara Ewfrat, f'Karkemis,
li Nebukadnessar, sultan ta' Babel, kissru
fir-raba' sena ta' Ġeħojakim, bin Ġosija,
sultan ta' Ġuda.
3 Hejju t-tarki, żgħar u kbar, u ersqu
għat-taqbida.
4 Xiddu ż-żwiemel; u irkbu, o ifirsa;
ħudu postkom bl-elmu f'raskom; naddfu
l-lanez, u ilbsu l-kurazzi.
5 Għaliex qiegħed narahom imwerwrin
u jerġgħu lura? u l-qawwijin tagħhom
megħluba, u ħarbu, u ma jħarsux lura:
Għax il-biża' kullimkien, igħid il-Mulej.
6 Ħalli ma jaħrabx il-ħafif, u lanqas
jeħlisha l-qawwi! Huma jitfixklu, u
jaqgħu lejn it-tramuntana, ħdejn ix-xmara
Ewfrat.
7 Min hu dak li tiela' bħan-Nil, u li
l-ilmijiet tiegħu jbaqbqu bħax-xmajjar?
8 Hu l-Eġittu, li tiela' bħan-Nil, u l-
ilmijiet tiegħu jbaqbqu bħax-xmajjar; u
hu jgħid: Nitla', u ngħatti l-art; neqred
il-belt u dawk li jgħammru fiha.
9 Itilgħu, żwiemel; u lebbtu, o mriekeb;
u ħa joħorġu l-qawwijin; l-Etjopin u l-
Libjin, li jaqbdu t-tarka; u l-Ludin li
jżommu u jiġbdu l-qaws.
10 Għax dan hu l-jum ta' Sidi l-Mulej
ta' l-eżerċti, jum ta' vendetta, biex
jitħallas mill-egħdewwa tiegħu: u s-sejf
jibla', u jixba', u jisker b'demmhom: għax
Sidi l-Mulej ta' l-eżerċti, sa jagħmel
sagrifiċċju fil-pajjiż tat-tramuntana, ħdejn
ix-xmara Ewfrat.

11 Itla' Gilgħad, u hu l-balsmu, o
xebba, bint l-Eġittu: għalxejn tieħu ħafna
duwa; għax ma tfiqx.
12 Il-ġnus semgħu b'għajbek, u l-
għajta tiegħek imliet l-art: għax il-qawwi
tfixkel fil-qawwi, u waqgħu t-tnejn flim-
kien.
13 Il-kelma li l-Mulej qal lil Ġeremija,
il-profeta, kif Nebukadnessar, sultan ta'
Babel, jiġi biex jaħbat għal art l-Eġittu.
14 Għarrfuh fl-Eġittu, u xandruh
f'Migdol, u f'Nof u f'Taħfanħes: għidu:
Żomm sod, u ħejji ruħek; għax is-sejf
jibla' madwarek.
15 Għaliex inkinsu l-irġiel qalbenin
tiegħek? Ma felħux iżommu, għax il-Mulej
waqqagħhom.
16 Hu waqqa' ħafna, iva, wieħed waqa'
fuq ieħor: u qalu: Ħa nqumu, u ħa
nerġgħu mmorru għand il-poplu tagħna,
u lejn art twelidna, bgħid mis-sejf
qerried.
17 Huma għajtu hemm: Fargħun,
sultan ta' l-Eġittu, mhux ħlief ħoss kbir;
hu ħalla ż-żmien imwaqqat igħaddi!
18 Daqskemm jien ħaj, igħid is-Sultan,
li jismu l-Mulej ta' l-eżerċti, sgur bħal
Tabor qalb il-muntanji, u bħal Karmel
ħdejn il-baħar, jiġi l-għadu.
19 O bint li tgħammar fl-Eġittu, ħejji
s-sarar tiegħek biex tmur fl-eżilju: għax
Nof issir ħerba, u mitluqa, bla ma ħadd
igħammar fiha.
20 L-Eġittu qisu għoġla ta' ġmiel kbir;
iżda l-ħerba tiġi; tiġi mit-tramuntana.
21 L-irġiel mikrijin tiegħu huma f'nofsu
bħal għoġiela msemmna; għax huma
wkoll daru lura, u ħarbu f'daqqa: ma
felħux iżommu, għax jum il-ħsara wasal
fuqhom, il-ħin tal-kastig tagħhom.
22 Leħnu jinstama' bħal dak ta' serp;
għax huma jimxu bħal eżerċtu, u ġejjin
għalih bl-imnanar, bħal ħafna li jaqtgħu
l-ħatab.
23 Iqattgħu l-masġar tiegħu, igħid il-
Mulej, għalkemm ħadd ma' jista' jidħol
fih; għax huma aktar mill-ġradijiet, u ma
jistgħux jingħaddu.
24 Bint l-Eġittu mistħija; mogħtija
f'idejn poplu tat-tramuntana.
25 Il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla ta' Iżrael,
igħid: Ara, jien nikkastiga lil Amon ta'
No, u Fargħun, u l-Eġittu, bl-allat
tagħhom, u s-slaten tagħhom; lil Fargħun
u lil dawk li jafdaw fih.
26 U nerħihom f'id dawk li jridu
jneħħulhom ħajjithom, imqar f'id Nebu-
kadnessar, sultan ta' Babel, u f'idejn il-
qaddejja tiegħu: u wara dan l-Eġittu jkun
imgħammar, bħal fi żmien il-qedem, igħid
il-Mulej.
27 Iżda int la tibżax, o qaddej tiegħi
Ġakobb, u la titwerwirx, o Iżrael: għax,
ara, jien insalvak mill-bogħod, u lil nislek
minn art il-jasar tagħhom, u Ġakobb
jarġa' jiġi lura, u jkollu l-hedu, u jkun fis-
sliem, u ħadd ma jwerwru.
28 Int, la tibżax, o qaddej tiegħi
Ġakobb, igħid il-Mulej: għax jien
miegħek: nagħmel tmiem tal-ġnus kollha
li fosthom xerridtek: iżda minnek ma
nagħmilx tmiem, imma nikkorreġik kif
inhu xieraq, u bla kastig ma nħallikx.

47 Il-kelma tal-Mulej li ġiet lil Ġere-
mija, il-profeta, kontra l-Filistin,
qabel ma Fargħun rebaħ 'il Gaża.
2 Hekk igħid il-Mulej: Ara, ilmijiet
telgħin mit-tramuntana, u jsiru xmara
mfawra, u jgħarrqu l-art, u kulma fiha;
il-belt, u dawk li jgħammru fiha: imbagħad
in-nies igħajtu, u dawk kollha li jgħammru
fil-pajjiż iwerżqu.
3 Mal-ħoss tat-tqawqib taż-żwiemel
tiegħu, u mal-ħsejjes ta' l-imriekeb tiegħu,
u maż-żaqżiq tar-roti tiegħu, il-missirijiet
ma jħarsux lura lejn uliedhom, minħabba
it-telqa ta' jdejhom.
4 Minħabba l-jum li wasal għall-qerda
tal-Filistin kollha, u biex jinqatgħu minn
Tir u Sidun il-bqija kollha ta' dawk li
jgħinuhom: għax il-Mulej jeqred 'il
Filistin, il-bqija tal-gżira ta' Kaftor.
5 Gaża saret fartasa, Askalon intemmet.
O bqija tal-wied tagħhom, kemm sa ddum
titqatta'?
6 O sejf il-Mulej, kemm sa ddum ma
tehda? Idħol fil-għant tiegħek, strieħ, u
ehmed.
7 Kif jista' jehda, meta l-Mulej tah
ordni kontra Askalon, u kontra x-xtajta
tal-baħar? Hemm għażlu biex joqgħod.

48 Għal Mowab hekk igħid il-Mulej
ta' l-eżerċti, Alla ta' Iżrael: Jaħasra
għal Nebo! għax hi ħerba: Kirjatajm
mirbuħa u meħuda: Misgab imriegħxa u
mkexkxa.
2 M'hemmx foħrija iżjed għal Mowab:
f'Ħesbon jaħdmu għaliha l-ħsara: ejjew,
ħa neqirduha, u ma tibqax ġens. Int
ukoll, o Madmen, tixxejjen; is-sejf miexi
warajk.
3 Leħen jinstama' minn Ħoronajm,
qerda u ħsara kbira!
4 Tkissret Mowab; iż-żgħar tagħha
jsemmgħu l-agħjat tagħhom.
5 Għax fit-telgħa ta' Luħit, b'biki li ma
jiqafx huma jitilgħu; għax fin-niżla ta'
Ħoronajm huma semgħu n-niket ta' l-
għajta tal-qerda.
6 Aħarbu, salvaw ħajjitkom, biex tkunu
bħal ħmar salvaġġ fid-deżert.
7 Għax billi inti fdajt fix-xogħlijiet u
fit-teżori tiegħek, inti wkoll tinqabad: u
Kemos jitlaq għall-eżilju mal-qassisin u
l-kapijiet tiegħu.
8 U l-qerried jiġi fuq kull belt, u l-ebda

belt ma taħrab: il-wied jinqered ukoll, u
l-wita ssir ħerba, kif qal il-Mulej.
9 Agħtu ġwienaħ lil Mowab, biex itir u
jaħrab: għax blietu jsiru ħerba, bla ma
ħadd igħammar fihom.
10 Misħut min jagħmel xogħol il-Mulej
bil-qerq, u misħut min iżomm sejfu mid-
demm.
11 Mowab kien mistrieħ sa minn
żgħożitu, mistrieħ fuq ħmieġu, qatt ma
tferragħ minn ġarra għal ġarra, u fl-
eżilju qatt ma mar: għalhekk it-togħma
tiegħu baqgħetlu, u r-rieħa tiegħu ma
tħassritx.
12 Għalhekk, ara, jiġu l-jiem, igħid il-
Mulej, meta nibgħatlu lil dawk li jaqilbu
l-ġarar, u jaqilbuh, u jferrgħu l-ġarar
tiegħu kollha, u jkissru l-qolol tiegħu.
13 U Mowab jirgħex minn Kemos, bħal
ma regħxet dar Iżrael minn Betel, li kienet
it-tama tagħhom.
14 Kif tistgħu tgħidu: Gwerrieri qaw-
wijin aħna, u ta' ħila għat-taqbid?
15 Mowab sar ħerba, u rġiel telgħu fil-
bliet tiegħu, u l-aħjar taż-żgħażagħ tiegħu
niżlu għall-qatla, igħid is-Sultan, li l-Mulej
ta' l-eżerċti hu ismu.
16 Qriba l-qerda ta' Mowab, ġejja: u
l-ħsara tiegħu qiegħda tgħaġġel ħafna.
17 Intom ilkoll ġirien tiegħu, newħulu;
u intom ilkoll li tafu ismu, għidu: Kif
tkisser dax-xettru qawwi, dan l-għasluġ ta'
foħrija!
18 O bint li tgħammar f'Dibon, inżel
mill-glorja tiegħek, u oqgħod fuq l-art
niexfa; għax il-qerried ta' Mowab tala'
għalik, u ġarraf il-fortizzi tiegħek.
19 Int li tgħammar f'Għaroer, ieqaf fit-
triq, u għarrex; staqsi lill-maħrub, u lill-
maħruba, u għid: X'inhu li ġara?
20 Mowab mistħi; għax tkisser: ixhru
u għajtu; xandru f'Arnon, li Mowab sar
ħerba.
21 U l-ħaqq wasal fuq l-art tal-wita,
fuq Ħolon, u fuq Ġaħasa, u fuq Mefagħat,
22 U fuq Dibon, u fuq Nebo, u fuq
Bet-Diblatajm,
23 U fuq Kirjatajm, u fuq Bet-Gamul,
u fuq Bet-Megħon,
24 U fuq Kirjot, u fuq Bosra, u fuq
il-bliet kollha ta' art Mowab, tal-bgħid u
tal-qrib.
25 Qarn Mowab maqtugħ, u driegħu
mkisser: igħid il-Mulej.
26 Sakkruh: għax tkabbar kontra l-
Mulej: Mowab jitmiegħek fil-vomtu
tiegħu, u jsir tad-daħk ukoll.
27 Ma kienx Iżrael għalik tad-daħk?
Jew kien misjub fost il-ħallelin? Għax kull
darba li titkellem fuqu, tħarrek rasek.
28 Intom li tgħammru f'Mowab, ħallu
l-bliet, u għammru fil-blat, u kunu bħall-
ħamiem li jbejjet fix-xifer ta' l-irdum.
29 Smajna bil-kburija ta' Mowab, li hu
kburi ħafna; l-arroganza tiegħu, is-
suppervja tiegħu, iż-żarġin tiegħu, u t-
tneffiħ ta' qalb.
30 Naf il-qilla tiegħu, igħid il-Mulej;
iżda ma tiswiex; il-ftaħir tiegħu ma sewa
għal xejn.
31 Għalhekk nixher għal Mowab, u
ngħajjat għal Mowab kollu; qalbi tit-
niehed għan-nies ta' Kir-Ħeres.
32 O dielja ta' Sibma, nibki għalik
aktar mill-biki għal Ġagħżer: iż-żraġen
tiegħek waslu sal-baħar, laħqu sal-baħar
ta' Ġagħżer: il-qerried ixteħet fuq il-frott
tiegħek tas-sajf, u fuq il-ġabra ta' l-egħneb
tiegħek.
33 U l-ferħ u l-hena diebu mill-għalqa
għammiela, u minn art Mowab; u jien
waqqaft l-inbid fil-ħwat: ħadd ma jagħsar-
hom b'agħjat ta' ferħ; il-għajta li tinstama'
mhix għajta ta' ferħ.
34 Ħesebon u Elgħale jgħajtu; sa Ġaħas
igħollu leħinhom; minn Soħar sa
Ħoronajm, bħal għoġla ta' tliet snin.
Għax imqar l-ilma ta' Nimrim nixef.
35 Inneħħi minn Mowab, igħid il-
Mulej, lil dak li joffri sagrifiċċju fuq il-
għoljiet, u lil dak li jaħraq l-inċens lill-allat
tiegħu.
36 Għalhekk qalbi tokrob bħal flawt
għar-rġiel ta' Kir-Ħeres. Għalhekk il-
qliegħ li għamlu ntilef.
37 Għax kull ras titqarweż, u kull leħja
tinqata': fuq l-idejn kollha jkun hemm
it-tfellil, u l-ġenbejn kollha miksijin bi
xkora.
38 Fuq l-isqfa kollha ta' Mowab, u fit-
toroq kollha, kullimkien, ikun hemm
tinwiħ: għax jien kissirt lil Mowab bħal
ġarra li ma tingħoġobx, igħid il-
Mulej.
39 Jixhru, igħidu: Kif tkisser! kif
dawwar dahru bil-għajb Mowab! Tad-
daħk sar Mowab, u tkexkix għal ta'
madwaru kollha.
40 Għax hekk igħid il-Mulej: Ara, bħal
ajkla jittajjar il-għadu, u jifrex ġwinħajh
fuq Mowab.
41 Kirjot maqbuda, u l-fortizzi mirbu-
ħin; għalhekk tkun qalb il-qawwijin ta'
Mowab, f'dak il-jum, bħal qalb ta' mara
fil-ħlas.
42 Mowab jinqered, ma jkunx iżjed
poplu, għax tkabbar kontra l-Mulej.
43 Il-biża', u l-ħofra, u n-nassa, jiġu
fuqek, int li tgħammar f'Mowab, igħid il-
Mulej.
44 Min jaħrab mill-biża' jaqa' fil-ħofra;
u min jitla' mill-ħofra jinqabad fin-nassa:
għax jien inġib fuq Mowab is-sena tal-
kastig tagħhom, igħid il-Mulej.
45 Dawk li ħarbu qagħdu għad-dell ta'
Ħesebon, bla saħħa: iżda nar joħroġ minn
Ħesebon, u fjamma min-nofs Siħon, li
taħraq ngħas Mowab, u l-qorriegħa ta'
wlied il-għagħa.
46 Ħażin għalik, o Mowab! il-poplu

ta' Kemos inqered: għax uliedek ħaduhom
fil-jasar, u fil-jasar ħadu l-bniet tiegħek.
47 Iżda jien nraġġa' lura għal li kien lil
Mowab, fiż-żmien li ġej, igħid il-Mulej.
Sa hawn il-ħaqq ta' Mowab.

49 Għal ulied Għammon, hekk igħid
il-Mulej: Jaqaw m'għandux ulied
Iżrael? Jew m'għandux werrieta? Għaliex,
mela, Milkom ħa f'idejh lil Gad, u l-poplu
tiegħu jgħammar fi blietu?
2 Għalhekk, ara, il-jiem jiġu, igħid il-
Mulej, li nsamma' għajta ta' gwerra
kontra Rabba ta' wlied Għammon, u ssir
gods ħerba, u l-bliet tagħha jinħarqu bin-
nar: imbagħad Iżrael jiret lil min wirtu,
igħid il-Mulej.
3 Ixher, o Ħesebon, għax Għaj saret
ħerba! Għajtu, o bniet ta' Rabba, tħażżmu
bix-xkejjer; newħu, u iġru 'l hawn u 'l hinn
fost il-ħitan għax Milkom sa jmur fl-
eżilju, bil-qassisin u l-kapijiet tiegħu
flimkien.
4 X'int tiftaħar bil-widien tiegħek, bil-
wied għammiel tiegħek, o bint bla fidi, li
tafda fit-teżori tagħha, billi tgħid: Min sa
jiġi għalija?
5 Ara, inġib biża' fuqek minn dawk
kollha li huma madwarek, igħid is-Sid,
il-Mulej ta' l-eżerċti; u titkeċċew 'il barra,
kulħadd għal rasu; u ħadd ma jiġma' lil
min ikun qiegħed jaħrab.
6 Imbagħad wara dan narġa' nraġġa'
lura mill-jasar lil ulied Għammon, igħid
il-Mulej.
7 Għal Edom, hekk igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti: Ma baqax aktar għerf f'Teman?
In-nies tad-dehen m'għadhomx aktar jafu
jagħtu parir? Għab għerfhom?
8 Aħarbu, duru, inħbew f'qiegħ il-
moħbiet, intom li tgħammru f'Dedan;
għax il-qerda ta' Għesaw sa nġibha
fuqu.
9 Jekk jiġu għandek dawk li jaqtgħu
l-egħneb, ma jħallu fik lanqas irċippa?
Jekk ħallelin, bil-lejl, jiġu għandek,
jeqirdu sama jixbgħu.
10 Għax jien innażża' lil Għesaw,
nikxef il-moħbiet tiegħu, u ma jkunx jista'
jinħeba: nislu jinqered, ma' ħutu, u l-
ġirien tiegħu; hu m'għadux iżjed.
11 Ħalli lill-iltiema tiegħek warajk, jien
inżommhom ħajjin; u ħa jafdaw fija
r-romol tiegħek.
12 Għax hekk igħid il-Mulej: Ara,
dawk li ma kellhomx jixorbu l-kies, fis-
sgur li jkollhom jixorbuh; u huwa int li
ma tkunx ikkastigat? Ma tibqax bla
kastig, imma jkollok tixrob minnu.
13 Għax jien naħlef bija, igħid il-Mulej,
li Bosra issir ħerba, għajb, waħx, u saħta;
u blietha kollha jsiru rovini għal dejjem.
14 Smajt aħbar mingħand il-Mulej,
u messaġġier kien mibgħut fost il-ġnus,
igħid: Inġemgħu, u imxu għaliha, u qumu
għat-taqbida!
15 Għax, ara, żgħir nagħmlek fost il-
ġnus, u mmaqdar fost il-bnedmin.
16 Il-biża' li inti tqanqal, u l-kburija ta'
qalbek, qarrqu bik; int li tgħammar fil-
fissuri tal-blat, u li żżomm il-quċċata
tal-għoljiet, għalkemm tagħmel il-bejta
tiegħek fil-għoli bħall-ajkla, inniżżlek
minn hemm, igħid il-Mulej.
17 Edom isir ħerba: kull min igħaddi
minn ħdejh jistagħġeb, u jsaffar meta
jara d-daqqiet li ħa.
18 Bħat-tiġrif ta' Sodoma u Gomorra,
u tal-bliet ġirien, igħid il-Mulej, ħadd ma
joqgħod hemm, l-ebda bin il-bniedem ma
jgħammar hemm.
19 Ara, bħal ljun li jitla' mill-masġar
tal-Ġurdan lejn mergħa li dejjem tħaddar,
hekk jien f'tebqa ta' għajn inħarbu minn
hemm: u lil min jien naħtar inqiegħdu
fuqu. Għax min hu bħali? U min igħidli
x'għandi nagħmel? Min hu r-ragħaj li
jiqafli quddiemi?
20 Għalhekk, isimgħu fehmet il-Mulej
li hu ħa kontra Edom, u l-ħsibijiet li ħaseb
kontra dawk li igħammru f'Teman!
Tabilħaqq l-iżgħar fost il-merħla jkunu
mkaxkrin; tabilħaqq, hu jagħmel il-
mergħa tagħhom ħerba minħabba fihom.
21 L-art titheżheż mal-ħoss tal-waqa'
tagħhom. Hemm għajta! Il-ħoss tagħha
tidwi sal-baħar l-Aħmar.
22 Ara, jitla' u jittajjar bħal ajkla, u
jifrex ġwinħajh fuq Bosra: u f'dak il-jum
qalb il-qawwijin ta' Edom tkun bħal qalb
ta' mara fil-ħlas.
23 Għal Damasku. Imriegħxa Ħamat,
u Arfad: għax semgħu aħbar ħażina:
qatgħu qalbhom; hemm it-taqlib bħal tal-
baħar, li ma jistax jikkalma.
24 Damasku għejjiet, u daret biex
taħrab, u ħakimha l-biża': uġigħ u tbatija
qabduha, bħal mara fil-ħlas.
25 Kif inhi mħollija l-belt imfaħħra, il-
belt tal-għaxqa tiegħi!
26 Għalhekk iż-żgħażagħ tagħha
jaqgħu fl-imsieraħ tagħha, u l-irġiel tal-
gwerra tagħha kollha jintemmu dak in-
nhar, igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
27 U nqabbad nar fis-sur ta' Damasku,
li jaħraq il-palazzi ta' Ben-Ħadad.
28 Għal Kedar, u għas-saltniet ta'
Ħasor, li Nebukadnessar, sultan ta' Babel,
rebaħhom, hekk igħid il-Mulej: Qumu,
itilgħu, għal Kedar, u ħarbtu n-nies tal-
lvant.
29 It-tined tagħhom, u l-imrieħel tan-
ngħaġ tagħhom jiħduhomlhom: u jaqbdul-
hom il-purtieri tat-tined tagħhom, u l-
għodod tagħhom kollha, u l-iġmla; u
jgħajtu għalihom: Biża' kullimkien!
30 Aħarbu, iġru, ħaffu, idħlu f'qiegħ
il-moħbiet, intom li tgħammru f'Ħasor,
igħid il-Mulej; għax Nebukadnessar,

sultan ta' Babel, għamel fehma kontri-
kom, u fassal ħsibijiet kontrikom.
31 Qumu, itilgħu għal ġens li jgawdi
s-sliem, u jgħammar bla biża', igħid il-
Mulej, li la għandu bwieb u lanqas staneg,
u jgħix għalih.
32 U l-iġmla tagħhom isiru priża, u
l-kotra tal-bhejjem tagħhom jinsterqu:
u nxerred ma' kull riħ lil dawk li qegħdin
fl-aktar irkejjen imbiegħda; u nġibilhom
il-ħsara minn kull naħa, igħid il-Mulej.
33 U Ħasor issir kenn għax-xakalli, u
ħerba għal dejjem: ħadd ma joqgħod
hemm, u l-ebda bniedem ma jgħammar
fiha.
34 Il-kelma tal-Mulej li ġiet lil Ġere-
mija, il-profeta, fuq Għelam, fil-bidu tas-
saltna ta' Sedekija, sultan ta' Ġuda, tgħid:
35 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
Ara, inkisser il-qaws ta' Għelam, l-ewwel
tal-qawwa tagħhom.
36 U nġib fuq Għelam l-erbat irjieħ
mill-erba' rkieni tas-sema, u nxerridhom
ma' dawn l-irjieħ kollha; u ma jkunx
hemm ġens li ma jmorrux għandhom l-
imħarrbin ta' Għelam.
37 Għax jien inkexkex lil Għelam
quddiem l-egħdewwa tagħhom, u quddiem
dawk li jridu jiħdulhom ħajjithom: u nġib
fuqhom il-ħsara, is-saħna ta' għadbi, igħid
il-Mulej; u nibgħat is-sejf warajhom, sa
ma neqridhom:
38 U nwaqqaf it-tron tiegħi f'Għelam,
u neqred minn hemm is-sultan u l-kapijiet,
igħid il-Mulej.
39 Iżda jiġri fiż-żmien li ġej li nraġġa'
lura mill-jasar lil Għelam, igħid il-Mulej.

50 Il-kelma li qal il-Mulej għal Babel
u għal art il-Kaldin b'Ġeremija, il-
profeta.
2 Ħabbruh qalb il-ġnus, u xandruh, u
tellgħu bandiera; xandruh, u la taħbuhx.
Għidu: Inqabdet Babel! Bel imriegħex,
Merodak imkisser biċċiet! Ix-xbihat tagħ-
ha mregħxin, l-idoli tagħha mkissrin biċ-
ċiet!
3 Għax mit-tramuntana tiela' ġens
għaliha, u jagħmel artha ħerba, u ħadd ma
jgħammar fiha: sew nies u sew bhejjem
ħarbu, għabu!
4 F'dawk il-jiem, u f'dak iż-żmien, igħid
il-Mulej, jiġu wlied Iżrael, huma u wlied
Ġuda magħhom, jimxu u jibku, u jfittxu
l-Mulej, Alla tagħhom.
5 Huma jistaqsu għat-triq ta' Sijon,
b'wiċċhom imdawwar lejha, igħidu: Ejjew,
ħa ningħaqdu mal-Mulej b'rabta ta'
dejjem, li ma tintesiex.
6 Il-poplu tiegħi kien ngħaġ mitlufa:
ir-ragħajja tagħhom ħarġuhom mit-triq,
dawruhom għal fuq il-muntanji: marru
jistrieħu.
7 Kull min kien isibhom, kien jiblagħ-
hom: u l-egħdewwa tagħhom qalu:
M'għandniex ħtija, għax huma dinbu
kontra l-Mulej, agħmara tas-sewwa, il-
Mulej, tama ta' missirijiethom.
8 Aħarbu minn nofs Babel, u oħorġu
minn art il-Kaldin, u kunu bħal bdabad
quddiem il-merħla!
9 Għax, ara, sa nqajjem u mmexxi għal
Babel ġemgħa ta' ġnus kbar minn art
it-tramuntana: u jaħbtu għaliha; u minn
hemm tinqabad. Il-vleġeġ tagħhom ikunu
bħal gwerrier ta' ħila: l-ebda waħda
minnhom ma tarġa' lura għal xejn.
10 U art il-Kaldin tkun priża; u dawk
kollha li jagħmluha priża jixbgħu, igħid
il-Mulej.
11 Iva, ifirħu, iva, għajtu bil-ferħ, intom
li sraqtu lil wirti, iva, aqbżu bħal għoġla
fil-qamħ, iżhru bħal ifħla!
12 Ommkom titgħatta kollha mistħija;
dik li wilditkom, titriegħex: ara, hi l-aħħar
fost il-ġnus, issir deżert, art niexfa,
xagħra.
13 Minħabba għadab il-Mulej, hi ma
titgħammarx iżjed; issir ħerba kollha
kemm hi: kull min igħaddi minn Babel
jistagħġeb, u jsaffar għas-swat li qalgħet.
14 Lestu ruħkom għat-taqbida dawra-
mejt ma' Babel, intom ilkoll li tmiddu
l-qaws! Waddbulha, tibżgħux għall-vleġeġ,
għax dinbet kontra l-Mulej!
15 Għajtu għaliha minn kull naħa
l-għajta tal-gwerra; ċediet, il-kolonni
tagħha waqgħu, is-swar tagħha ġġarrfu:
għax din il-vendetta tal-Mulej! Ħallsu
minnha; kif għamlet, agħmlulha.
16 Eqirdu minn Babel lil min jiżra', u
lil min jaqbad il-minġel fi żmien il-ħsad:
minħabba l-biża' tas-sejf qattiel kull
wieħed idur lejn il-poplu tiegħu, u jaħrab
kull wieħed lejn artu!
17 Iżrael nagħġa mitlufa; l-iljuni
għamlu għaliha: l-ewwel kielha s-sultan
ta' l-Assirja; u dan ta' l-aħħar li kissrilha
għadamha hu Nebukadnessar, sultan ta'
Babel.
18 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti, Alla ta' Iżrael: Ara, sa nikkastiga
lis-sultan ta' Babel u lil artu, bħal ma
ikkastigajt lis-sultan ta' l-Assirja.
19 U nraġġa' lil Iżrael lejn il-mergħa
tiegħu, u jirgħa fil-Karmel u f'Basan, u
ruħu tixba' fuq art il-għoljiet ta' Efrajm
u Gilgħad.
20 F'dawk il-jiem, u f'dak iż-żmien,
igħid il-Mulej, jitfittex il-ħażen ta' Iżrael,
iżda ma jkun hemm xejn; u d-dnubiet ta'
Ġuda, u ma jinstabux: għax naħfer lill-
bqija li nħalli.
21 Itla' għal art Meratajm, għaliha, u
għal dawk li jgħammru f'Pekod: ħarreb u
eqred għalkollox warajhom, igħid il-Mulej,
u agħmel kulma nordnalek!
22 Ħoss ta' gwerra fil-pajjiż, u kbir
id-disastru.

23 Kif tkisser u tfarrak il-martell tad-
dinja kollha! kif saret waħx Babel qalb
il-ġnus.
24 Insabtlek u nqbadt, o Babel, bla ma
int intbaħt: kont misjuba, u maqbuda,
għax ħadtha mal-Mulej.
25 Il-Mulej fetaħ l-armerija tiegħu, u
ħareġ l-armi tal-għadab tiegħu: għax dan
hu xogħol Sidi, il-Mulej ta' l-eżerċti, f'art
il-Kaldin.
26 Ejjew mill-ibgħad artijiet kontra
tagħha, iftħu l-matmuriet tagħha;
geddsuha, tħallu xejn jibqa' minnha.
27 Oqtlu l-għoġiela tagħha kollha; ħa
jinżlu l-biċċerija! Jaħasra għalihom! għax
wasal jumhom, żmien il-kastig tagħhom.
28 Jinstama' l-leħen ta' dawk li qegħdin
jaħirbu, u jeħilsu minn art Babel, biex
iħabbru f'Sijon il-vendetta tal-Mulej,
t'Alla tagħna, il-vendetta għat-tempju
tiegħu.
29 Iġimgħu l-arċiera għal Babel: intom
ilkoll li tmiddu l-qaws, waqqfu l-kamp
madwarha; tħallu lil ħadd min jeħles
minnha: roddulha skond egħmilha: bħal
ma għamlet, agħmlulha: għax tkabbret
mal-Mulej, mal-Qaddis ta' Iżrael.
30 Għalhekk jaqgħu ż-żgħażagħ tagħha
fl-imsieraħ tagħha, u l-irġiel tat-taqbid
tagħha kollha jinqerdu dak in-nhar, igħid
il-Mulej.
31 Ara, jien kontrik, o l-aktar
imkabbar, igħid Sidi, il-Mulej ta' l-
eżerċti: għax jumek wasal, iż-żmien li
nikkastigak.
32 U jogħtor u jaqa' l-aktar wieħed
imkabbar, u ma jkun hemm ħadd min
iqajmu: u nqabbad nar f'beltu, u jaħraq
l-idwar kollha tiegħu.
33 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
Ulied Iżrael u wlied Ġuda huma maħqurin
flimkien: u dawk kollha li ħaduhom fil-
jasar, iżommuhom; ma jridux jitilquhom.
34 Il-Ħellies tagħhom qawwi; il-Mulej
ta' l-eżerċti jismu: hu jieħu sgur f'idejh
il-kawża tagħhom, biex jagħti mistrieħ
lill-art, iżda taħbit lil dawk li jgħammru
f'Babel.
35 Sejf fuq il-Kaldin, igħid il-Mulej, u
fuq dawk li jgħammru f'Babel, u fuq il-
kapijiet tagħha, u fuq il-għorrief tagħha.
36 Sejf fuq il-giddieba, biex isiru boloh:
sejf fuq l-irġiel qawwijin tagħha, biex
jitwerwru.
37 Sejf fuq iż-żwiemel tagħhom, u fuq
l-imriekeb tagħhom, u fuq it-taħlit kollu
tal-poplu li hemm fiha; u huma jsiru bħan-
nisa: sejf fuq it-teżori tagħha; u huma
jinsterqu.
38 Nixfa fuq l-ilmijiet tagħha; u huma
jinxfu! Għax hi art ta' immaġnijiet skol-
piti, u huma mġienen għall-idoli tagħhom.
39 Għalhekk, hemm igħammru d-
dbejjeb tad-deżert max-xakalli, u hemm
joqogħdu n-ngħam: u qatt iżjed ma tkun
imgħammra; minn żmien għal żmien ħadd
ma joqgħod fiha.
40 Bħal meta Alla qaleb lil Sodoma u
lil Gomorra, u l-bliet qrib tagħhom, igħid
il-Mulej; hekk ħadd ma jgħammar hemm,
u l-ebda bin bniedem ma joqgħod hemm.
41 Ara, ġej poplu mit-tramuntana, u
ġens kbir, u ħafna slaten iqumu minn truf
l-art.
42 Jaqbdu l-qaws u l-lanza tagħhom;
ħorox huma, u ma jurux ħniena: leħinhom
idamdam bħall-baħar, u jirkbu fuq iż-
żwiemel; kull wieħed mgħammar għat-
taqbid, għalik, o bint Babel.
43 Is-sultan ta' Babel sama' b'aħbar-
hom, u idejh hedlu: qabduh id-dwejjaq, u
wġigħ bħal mara fi ħlas.
44 Ara, bħal ljun hu jitla' mill-kburija
tal-Ġurdan lejn agħmara qawwija: iżda
f'tebqa ta' għajn inħarrabhom minn
hemm: u nqiegħed hemm lil min naħtar.
Għax min hu bħali? U min igħidli
x'għandi nagħmel? U min hu r-ragħaj li
jiqafli quddiemi?
45 Għalhekk, isimgħu fehmet il-Mulej
li hu ħa kontra Babel; u l-ħsibijiet li ħaseb
kontra l-Kaldin! Tabilħaqq, l-iżgħar fost
il-merħla tagħhom ikaxkruhom: tabil-
ħaqq, hu jagħmel l-agħmara tagħhom
ħerba ħtija tagħhom.
46 Ma' l-aħbar li Babel inqabdet,
titheżżeż l-art; u l-għajta tagħha tinstama'
qalb il-ġnus.

51 Hekk igħid il-Mulej: Ara, sa
nqajjem għal Babel, u għal dawk li
jgħammru f'dan il-pajjiż, li hu l-qalb ta'
l-egħdewwa tiegħi, riħ qerriedi;
2 U nibgħat lil Babel derrejja, li
jderruha, u jneżżgħu lil artha: għax f'jum
il-ħsara jagħmlu għaliha minn kull naħa.
3 Ħalli l-arċier ma jmiddx il-qaws
tiegħu, u ħa ma jqumx fil-kurazza tiegħu.
M'għandkomx ikollkom ħniena miż-
żgħażagħ tagħha; eqirdu l-eżerċtu tagħha
kollu.
4 Hekk jaqgħu maqtulin f'art il-Kaldin,
u dawk li jkunu minfudin fit-toroq tagħha.
5 Għax la Iżrael u lanqas Ġuda ma kien
mitluq minn Alla tiegħu, mill-Mulej ta'
l-eżerċti; għalkemm arthom mimlija bid-
dnub kontra l-Qaddis ta' Iżrael.
6 Aħarbu minn ġo Babel, u kull wieħed
minnkom isalva ħajtu! La tinqerdux fil-
ħażen tagħha; għax dan hu żmien ta'
vendetta għall-Mulej; dak li jistħoqqilha
sa jroddulha.
7 Babel kienet kies tad-deheb f'idejn
il-Mulej, li ssakkar l-art kollha: il-ġnus
xorbu mill-inbid tagħha; għalhekk il-ġnus
qegħdin jiġġennu.
8 Babel waqgħet f'daqqa waħda, u
nqerdet: ixhru għaliha; ġibu l-balzmu
għall-uġigħ tagħha, għandha mnejn tfiq!

9 Ridna nfejqu 'l Babel, iżda ma feqitx:
itilquha, u kull wieħed minna ħa jmur lejn
pajjiżu: għax il-ħtijiet tagħha laħqu sas-
sema, u għolew sas-sħab.
10 Il-Mulej wera l-ħaqq tal-kawża
tagħna: ejjew ħa nxandru f'Sijon egħmil
il-Mulej, Alla tagħna.
11 Sonnu l-vleġeġ; erfgħu t-tarki: il-
Mulej qajjem l-ispirtu tas-slaten tal-Medi:
għax ħsiebu kontra Babel li jġarrafha;
għax hi l-vendetta tal-Mulej, il-vendetta
għat-tempju tiegħu.
12 Tellgħu l-bandiera fuq is-swar ta'
Babel, qawwu l-għassa, qiegħdu l-
għassiesa, onsbu n-nases fil-moħbi! Għax
il-Mulej fassal u għamel dak li kien qal
kontra dawk li jgħammru f'Babel.
13 O int li tgħammar ħdejn ħafna ilmi-
jiet, mimlija bit-teżori, tmiemek wasal,
il-ħajta tal-ħajja tiegħek inqatgħet.
14 Il-Mulej ta' l-eżerċti ħalef bih in-
nifsu, qal: Iva, sgur, jien nimliek bin-nies
bħal ġradijiet; u jgħajtu għalik il-għajta
tar-rebħa.
15 Għamel l-art bis-setgħa tiegħu,
waqqaf id-dinja b'għerfu, u b'dehnu firex
is-smewwiet.
16 Malli jsamma' leħnu, ikun hemm
ħoss ta' ilmijiet kotrana fis-sema; u jtalla'
s-sħab minn trufijiet l-art: jagħmel il-
beraq għax-xita, u joħroġ ir-riħ mill-
imħażen tiegħu.
17 Kull bniedem iblah, bla għerf; kull
ħaddiem id-deheb jistħi mill-immaġni
skolpita tiegħu; għax ix-xbihat im-
dewwba tiegħu huma gidba, u mhemmx
nifs fihom.
18 Frugħa huma, xogħol il-qerq: fi
żmien il-kastig tagħhom jintilfu.
19 Dak li hu sehem Ġakobb mhux
bħalhom; għax hu, il-Mulej, li għamel
kollox: u Iżrael hu t-tribù ta' wirtu; il-
Mulej ta' l-eżerċti jismu.
20 O Babel, int kont għalija martell,
arma tal-gwerra: għax bik kont nisħaq
il-ġnus, u bik inġarraf is-saltniet.
21 Bik farrakt żiemel u fieres; bik
farrakt mirkeb u rikkieb.
22 Bik farrakt raġel u mara; bik farrakt
xiħ u tarbija; bik farrakt żagħżugħ u
xebba.
23 Bik farrakt ragħaj u merħla; bik
farrakt ħaddiem u baqar taż-żewġ; bik
farrakt ħakkiema u kbarat.
24 U nrodd lil Babel u lil dawk kollha
li jgħammru f'art il-Kaldin il-ħażen kollu
li għamlu f'Sijon, taħt għajnejkom, igħid
il-Mulej.
25 Ara, jien kontrik, o muntanja
qerrieda li teqred l-art kollha, igħid il-
Mulej. Immidd idi fuqek, u ngerbek minn
fuq il-blat, u nagħmlek muntanja maħruqa.
26 U minnek ma jiħdux ġebla tal-
għareb, lanqas ġebla tas-sies; iżda ssir
ħerba għal dejjem, igħid il-Mulej.
27 Erfgħu l-bandiera fil-pajjiż, doqqu
t-tromba qalb il-ġnus! Hejju l-ġnus
kontra tagħha, sejħu kontra tagħha s-
saltna ta' Ararat, Minni, u Askenaz!
Agħmlu ġenerali kontra tagħha! Tellgħu
ż-żwiemel bħal ġradijiet imqanfda.
28 Hejju l-ġnus kontra tagħha, mas-
slaten tal-Medi, mal-ħakkiema u l-kbarat
tagħhom, u l-pajjiżi kollha taħt is-setgħa
tagħhom.
29 U l-art titriegħed u titkexkex: għax
kull ħsieb tal-Mulej kontra Babel iseħħ, li
jagħmel art Babel ħerba, bla ma joqgħod
fiha ħadd.
30 Il-gwerrieri ta' Babel ma baqgħux
jitqabdu, baqgħu fil-fortizzi tagħhom:
qawwithom marret; saru bħan-nisa:
ħarqu l-agħmajjar tagħha; l-istaneg
tagħha tkissru.
31 Ġerrej jiġri wara ġerrej, u messaġġier
wara messaġġier, biex iħabbru lis-sultan
ta' Babel, li beltu nqabdet minn tarf sa
tarf,
32 U li l-mogħdijiet meħuda, u li l-
qasab tawh in-nar, u l-irġiel tat-taqbid
imbellha.
33 Għax hekk igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti, Alla ta' Iżrael: Bint Babel qisha
andar, hu ż-żmien li tindires: ftit
taż-żmien ieħor, u jasal żmien il-ħsad
tagħha.
34 Kielni, għaffiġni, Nebukadnessar,
sultan ta' Babel, għamilni ġarra vojta,
belagħni bħal dragun, mela żaqqu bil-
ħwejjeġ bnina tiegħi, u rmieni.
35 Ħa tiġi fuq Babel il-moħqrija li
sofrejt jien u laħmi, dawk li jgħammru
f'Sijon igħidu; u demmi jkun fuq dawk
li jgħammru f'art il-Kaldin, tgħid Ġeru-
salem.
36 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej: Ara,
jien niddefendi l-kawża tiegħek, u nagħmel
vendetta għalik; innixxef il-baħar tagħha,
u nqaxqax egħjunha.
37 U Babel issir gods ħaġar, bejta tax-
xakalli, waħx, u tisfir, bla ma ħadd
igħammar fiha.
38 Bħal ljuni jgħajtu flimkien: jagħwu
bħal frieħ ta' ljuni.
39 Fil-ħmewwa tagħhom nagħtihom
jixorbu, insakkarhom, biex jintilfu fil-
ferħ, u jorqdu raqda għal dejjem, u ma
jistenbħux, igħid il-Mulej.
40 Inniżżilhom bħal ħrief għall-qatla,
bħal kbiex mal-gidjien.
41 Kif inqabdet Sesak! Kif intrebħet
il-foħrija tad-dinja kollha! Kif saret waħx
Babel qalb il-ġnus!
42 Il-baħar tala' għal Babel: għerqet
bil-qilla ta' mwiegħu.
43 Ħerba saru bliet ha, art niexfa, u
xagħra, art li ma jgħammar ħadd fiha, u
li minnha ma jgħaddi l-ebda bin bniedem.
44 Nikkastiga lil Bel f'Babel, u noħroġ-
lu dak li bala' minn fommu: u ma jiġrux

aktar lejh il-ġnus: iva, is-sur ta' Babel waqa'!

45 Oħroġ min-nofsha, o poplu tiegħi! Ħa jeħles ħajtu mis-saħna ta' għadab il-Mulej kull wieħed minnkom.

46 Tħallux qalbkom tintelaq, u la tibżgħux mill-aħbarijiet li jinstemgħu fil-pajjiż; tasal f'sena aħbar, u oħra s-sena ta' warajha, u jkun hemm il-vjolenza fil-pajjiż, u ħakem kontra ħakem.

47 Għalhekk, ara, jiġu l-jiem, li jien nagħmel ħaqq mill-immaġnijiet skolpiti kollha ta' Babel; u l-art tagħha kollha tistħi, u l-maqtulin tagħha kollha jaqgħu ġo nofsha.

48 Imbagħad is-sema u l-art, u kulma fihom, igħannu għal Babel: għax il-qerrieda jiġu għaliha mit-tramuntana, igħid il-Mulej.

49 Tabilħaqq Babel għandha taqa' minħabba l-maqtulin ta' Iżrael, bħal ma waqgħu l-maqtulin ta' l-art kollha minħabba Babel.

50 Intom li ħlistu mis-sejf itilqu, la tiqfux! Ftakru mill-bogħod fil-Mulej, u ħa tkun f'moħħkom Ġerusalem.

51 Stħajna, għax smajna t-tagħjir: il-għajb ksielna wiċċna: għax il-barranin daħlu fis-santwarji tal-Mulej.

52 Għalhekk, ara, il-jiem jiġu, igħid il-Mulej, li jien nagħmel ħaqq mill-immaġnijiet skolpiti tagħha: u fl-art tagħha kollha jitniehdu dawk li huma miġruħin għall-mewt.

53 Imqar jekk titla' Babel fis-smewwiet, u mqar jekk issaħħaħ l-ogħla tal-qawwa tagħha, jaslulha mingħandi l-qerrieda, igħid il-Mulej.

54 Tinstama' għajta ġejja minn Babel, u disastru kbir minn art il-Kaldin:

55 Għax il-Mulej sejjer iġarraf lil Babel, u jsikket l-għagħa kbira tagħha; l-imwieġ tal-qerrieda tagħha jgħajtu bħal ħafna ilmijiet, u l-ħamba ta' leħinhom tiżdied:

56 Għax il-qerried wasal fuqha, fuq Babel, u l-gwerrieri tagħha inqabdu, qwashom kollha miksura: għax il-Mulej hu Alla li jrodd: tabilħaqq, hu jħallas bil-ħaqq.

57 Insakkar il-kapijiet tagħha, u l-għorrief tagħha, il-ħakkiema tagħha, u l-kbarat, u l-gwerriera tagħha; u jorqdu raqda għal dejjem, u ma jistenbħux, igħid is-Sultan, li l-Mulej ta' l-eżerċti jismu.

58 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: Is-sur wiesa' ta' Babel jiġġarraf għalkollox, u l-bwieb għolja tagħha jinħarqu bin-nar; u l-popli jitħabtu għax-xejn, u l-ġnus jinkeddu biss għan-nar.

59 Il-kelma li Ġeremija, il-profeta, ordna lil Xeraja, bin Nerija, bin Magħseja, meta mar Babel ma' Sedekija, sultan ta' Ġuda, fir-raba' sena' tas-saltna tiegħu. U dan Xeraja kien il-kap taċ-ċambellani.

60 U Ġeremija kiteb fi ktieb wieħed il-ħsara kollha li kellha tiġi fuq Babel, jiġifieri dak il-kliem kollu miktub kontra Babel.

61 U Ġeremija qal lil Xeraja: Meta tasal Babel, qis li taqra dal-kliem kollu;

62 Imbagħad tgħid: O Mulej, int tkellimt kontra dal-post, li taqtgħu barra, biex ħadd ma jibqa' fih, u la bniedem u lanqas bhima, imma jkun ħerba għal dejjem.

63 U jiġri, malli ttemm taqra dal-ktieb, illi inti torbot ġebla miegħu, u tixħtu f'nofs l-Ewfrat:

64 U għid: Hekk tegħreq Babel, u ma tqumx iżjed minħabba l-ħsara li sa nġib fuqha: u jaqgħu għajjiena. Sa hawn kliem Ġeremija.

52 Sedekija kellu wieħed u għoxrin sena meta sar sultan, u saltan ħdax-il sena f'Ġerusalem. U ommu kien jisimha Ħamutal, bint Ġeremija, minn Libna.

2 U għamel dak li hu ħażin f'għajnejn il-Mulej, bħal kulma għamel Ġeħojakim.

3 U dan ġara minħabba għadab il-Mulej f'Ġerusalem u f'Ġuda, sa tefagħhom barra minn quddiem wiċċu. U Sedekija ħadha kontra s-sultan ta' Babel.

4 Issa ġara fid-disa' sena li kien ilu jsaltan, fl-għaxar xahar, fl-għaxra tax-xahar, illi Nebukadnessar, sultan ta' Babel, hu u l-eżerċtu tiegħu kollu, ġew għal Ġerusalem, u waqqfu l-kamp quddiemha, u bnew ħajt ta' l-assedju madwarha.

5 U damet il-belt assedjata sas-sena ħdax ta' Sedekija.

6 U fir-raba' xahar, fid-disgħa tax-xahar, il-ġuħ għafas fil-belt, u ma kienx hemm ikel għall-poplu tal-pajjiż.

7 Imbagħad il-belt kienet minfuda, u l-irġiel tat-taqbid kollha ħarbu, u ħarġu mill-belt bil-lejl mill-bieb bejn iż-żewġt iswar, li kien ħdejn il-ġnien tas-sultan, għalkemm il-Kaldin kienu mdawwrin mal-belt kollha, u telqu mat-triq tal-wita.

8 Iżda l-eżerċtu tal-Kaldin telaq għal wara s-sultan, u laħqu lil Sedekija fil-wita' ta' Ġerko; u l-eżerċtu tiegħu kollu xtered minn madwaru.

9 Imbagħad qabdu s-sultan, u tellgħuh għand is-sultan ta' Babel f'Ribla, f'art Ħamat, u qatagħlu l-ħaqq.

10 U s-sultan ta' Babel qatel lil ulied Sedekija taħt għajnejh: u qatel ukoll il-kapijiet kollha ta' Ġuda f'Ribla.

11 Imbagħad qala' għajnejn Sedekija; u s-sultan ta' Babel rabtu bil-ktajjen, u ħadu Babel, u tefgħu fil-ħabs sa jum mewtu.

12 Issa fil-ħames xahar, fl-għaxra tax-xahar, li kienet is-sena dsatax ta' Nebukadnessar, sultan ta' Babel, ġie

Nebużardan, kap tal-għassiesa, li kien jaqdi lis-sultan ta' Babel Ġerusalem.
13 U ħaraq dar il-Mulej, u dar is-sultan; u d-djar kollha ta' Ġerusalem, u d-djar kollha tan-nies il-kbar taħom in-nar:
14 U l-eżerċtu kollu tal-Kaldin, li kienu mal-kap tal-għassiesa, ġarrfu s-swar kollha ta' madwar Ġerusalem.
15 Imbagħad Nebużaradan, kap tal-għassiesa, ħa fl-eżilju x'uħud mill-aktar fqar tal-poplu, u l-bqija tal-poplu li kien baqa' fil-belt, u l-maħrubin, li kienu ħarbu għand is-sultan ta' Babel, u l-bqija tan-nies tas-snajja.
16 Iżda Nebużaradan, il-kap tal-għassiesa, ħalla lil x'uħud mill-aktar fqar tal-pajjiż bħala ħaddiema fid-dwieli u ħaddiema fir-raba'.
17 Il-kolonni tal-bronż, li kienu f'dar il-Mulej, u l-pedestalli, u l-baħar tal-bronż li kienu f'dar il-Mulej, kissruhom biċċiet il-Kaldin, u ġarru l-bronż kollu tagħhom Babel.
18 Ħadu wkoll il-kaldaruni, il-pali, l-imqassijiet, u l-bwieqi, u l-imgħaref ta' l-inċens, u l-ħwejjeġ kollha tal-bronż, li bihom kienu jaqdu fit-tempju.
19 Il-kap tal-għassiesa ħa wkoll il-bwieqi tad-demm u l-imġamar, u l-ħwat, u u l-kaldaruni, il-gandelabri, u l-imgħaref ta' l-inċens, u l-bwieqi għat-tiswib. Dak li kien tad-deheb, il-kap tal-għassiesa ħadu b'deheb; u dak li kien tal-fidda, b'fidda.
20 U ż-żewġ kolonni, il-baħar il-wieħed, u t-tnax-il gendus tal-bronż li kienu taħt il-bażi, li s-sultan Salamun kien għamel f'dar il-Mulej: il-bronż ta' dawn il-ħwejjeġ kollha ma satax jintiżen.
21 Il-kolonni kienu għoljin tmintax-il driegħ kull waħda, u ħajta ta' tnax-il driegħ kienet id-dawra tagħhom: il-ħxuna erbat iswaba, u vojta minn ġewwa.
22 U kellha fuqha kaptell tal-bronż; u l-għoli ta' kaptell kien ħamest idriegħ b'xeblik u rummien fuq il-kaptell madwaru kollu, kollox bronż. U t-tieni kolonna kienet l-istess, imżejna wkoll bir-rummien.
23 Kien hemm sitta u disgħin rummiena 'l barra; b'kollox mitt rummiena fuq u madwar ix-xeblik.
24 U l-kap tal-għassiesa ħa wkoll lil Xeraja, il-qassis il-kbir, u lil Sofonija, il-qassis it-tieni, u t-tliet għassiesa tal-bieb.
25 Ħa wkoll mill-belt fizzjal, li kien jaħkem fuq l-irġiel tat-taqbid, u sebat irġiel minn fost il-kunsilieri ntimi tas-sultan, li nstabu fil-belt; u s-segretarju tal-kap ta' l-eżerċtu, li kien idaħħal fl-eżerċtu n-nies tal-pajjiż; u sittin raġel mill-poplu tal-pajjiż, li nsabu f'nofs il-belt.
26 Ħadhom Nebużaradan, kap tal-għassiesa, u wassalhom għand is-sultan ta' Babel, f'Ribla.
27 U s-sultan ta' Babel sawwathom, u tahom il-mewt f'Ribla, f'art Ħamat. U hekk kien Ġuda meħud minn artu fl-eżilju.
28 Dan hu n-numru tal-poplu li Nebukadnessar ħa fl-eżilju: fis-seba' sena, tlitt elef u tlieta u għoxrin Lhudi:
29 Fis-sena tmintax ta' Nebukadnessar, ħa fl-eżilju minn Ġerusalem tmien mija u tnejn u tletin ruħ:
30 Fis-sena tlieta u għoxrin ta' Nebukadnessar, Nebużardan, il-kap tal-għassiesa, ħa fl-eżilju seba' mija u ħamsa u erbgħin Lhudi: b'kollox, kien hemm erbat elef u sitt mija.
31 U ġara, fis-sena sebgħa u tletin, li kien ilu eżiljat Ġeħojakin, sultan ta' Ġuda, fix-xahar tnax, fil-ħamsa u għoxrin tax-xahar, illi Evil-Merodak, sultan ta' Babel, fl-ewwel sena li kien ilu sultan, rafa' ras Ġeħojakin, sultan ta' Ġuda, u ħarġu mill-ħabs.
32 U kellmu bit-tajjeb, u qegħidlu t-tron tiegħu ogħla mit-tron tas-slaten li kienu miegħu f'Babel,
33 U Ġeħojakin biddel l-ilbies tiegħu tal-ħabs: u kien jiekol dejjem quddiem is-sultan kemm baqa' ħaj.
34 Sehem iklu, il-jiem kollha ta' ħajtu, kien jingħatalu kuljum mill-ikel tas-sultan ta' Babel, sehem ta' kuljum, sa jum mewtu, il-jiem kollha ta' ħajtu.

# Il-Biki ta' Ġeremija

1 Kif inhi qiegħda weħidha, il-belt li kienet mimlija bin-nies! Kif saret bħal armla, dik li kienet kbira fost il-ġnus! Kif saret taħt il-ħaraġ, dik li kienet prinċipessa fost il-provinċji!
2 Tibki, tibki, bil-lejl, u dmugħha fuq ħaddejha: fost l-egħżież kollha tagħha, m'għandha lil ħadd min ifarraġha: ħbiebha kollha ittradewha, saru l-egħdewwa tagħha.

3 Ġuda mar fl-eżilju minħabba n-niket, u minħabba jasar iebes: qiegħed issa qalb il-ġnus, bla ma jsib mistrieħ: dawk kollha li jippersegwitawħ qabduh waqt li kien fost id-dwejjaq.

4 Jibku t-triqat ta' Sijon, jibku, għax ħadd ma jiġi għall-festi: bwiebha kollha mħarbta: il-qassisin tagħha jnewħu, ix-xebbiet tagħha mnikktin, u hi kollha mrar.

5 L-egħdewwa tagħha saru l-kapijiet tagħha, l-egħdewwa tagħha qegħdin tajjeb; għax il-Mulej nikkitha minħabba l-kotra tal-ħtijiet tagħha: uliedha marru fl-eżilju quddiem il-għadu.

6 U minn bint Sijon għab ġmielha kollu: il-kapijiet tagħha saru bħaċ-ċriev li ma jsibux mergħa, u marru bla saħħa quddiem min jiġri warajhom.

7 Fil-jiem tan-niket tagħha, u tal-ġiri tagħha, Ġerusalem tiftakar fil-ħwejjeġ prezzjużi kollha li kellha sa minn żmien il-qedem, meta l-poplu tagħha waqa' f'id il-għadu, u ħadd ma għenha: l-egħdewwa tagħha jarawha, u jidħku bil-waqgħa tagħha.

8 Ġerusalem dinbet bl-ikrah; għalhekk saret bħal ħaġa moqżieża: dawk kollha li kienu jonorawha, issa jmaqdruha, għax raw l-għera tagħha: iva, hi titniehed, u ddur lura.

9 Ħmieġha kien fi djulha; ma kenitx taħseb fi tmiemha; għalhekk waqgħet b'mod tal-għaġeb: m'għandhiex min ifarraġha: o Mulej, ara n-niket tiegħi: għax il-għadu ittrijonfa!

10 Il-għadu medd idu fuq il-ħwejjeġ l-aktar għeżież tagħha kollha: għax hi kellha tara l-ġnus jidħlu fis-santwarju tagħha, li għalihom int ordnajt biex ma jidħlux fil-ġemgħa tiegħek.

11 Il-poplu kollu tagħha jitniehed, ifittex il-ħobż; jagħti l-ħwejjeġ l-aktar prezzjużi tiegħu għall-ikel biex jieħdu r-ruħ: ara, Mulej, u ħares, f'liema stat baxx jien waqajt!

12 Mhu xejn dan għalikom, o intom ilkoll li għaddejjin mit-triq? Ħarsu, u araw jekk hemmx għali bħall-għali tiegħi, li ġara lili, li bih il-Mulej nikkitni f'jum is-saħna ta' għadbu.

13 Mill-għoli bagħat nar f'għadmi, li ħakimni: firex xibka għal riġlejja, reġġagħni lura: għamilni mdejqa, u marida l-jum kollu.

14 B'idu marbut il-madmad ta' ħtijieti: mibrumin u tqal fuq għonqi; dgħajjifli saħħti: Sidi tefagħni f'idejhom, li minnhom ma niflaħx inqum.

15 Sidi għaffeġ taħt is-saqajn l-irġiel qawwijin kollha tiegħi li kienu f'nofsi: sejjaħ ġemgħa kbira kontra tiegħi biex ikisser iż-żgħażagħ tiegħi: Sidi għaffeġ ix-xebba, bint Ġuda, qisu f'magħsar.

16 Għal dan jien nibki; għajnejja, għajnejja mimlijin bid-dmugħ, għax bgħid minni hu min ifarraġni, min jista' jaħjili ruħi: uliedi mħarbta, għax il-għadu ittrijonfa.

17 Sijon tmidd idejha, u mhemm ħadd min ifarraġha: il-Mulej ordna għal Ġakobb, li l-egħdewwa tiegħu jdawruh minn kull naħa: Ġerusalem saret f'nofshom bħal ħaġa moqżieża.

18 Ġust il-Mulej; għax jien ħadtha kontra l-kelma tiegħu. Isimgħu, mela, o popli kollha, u araw il-għali tiegħi! Ix-xebbiet tiegħi u ż-żgħażagħ tiegħi marru fl-eżilju.

19 Sejjaħt il-maħbubin tiegħi, iżda huma qarrqu bija: il-qassisin tiegħi, u x-xjuħ tiegħi, mietu fil-belt, fil-waqt li kienu jfittxu l-ikel biex jieħdu r-ruħ.

20 Ara, o Mulej; għax jien imdejqa! Imsarni jbaqbqu; imqallba qalbi ġo fija; għax jien ixxewwixt bl-ikrah: barra, is-sejf jeqred; ġewwa, hemm il-mewt.

21 Semgħuni nitniehed: m'hemm ħadd min ifarraġni! L-egħdewwa tiegħi kollha semgħu bil-ħsara tiegħi, u jifirħu talli int għamiltli dan: o li kont iġġib il-jum li int nidejt biex huma jkunu bħali!

22 Ħa jiġi quddiemek il-ħażen kollu tagħhom; u agħmlilhom, kif għamilt lili għal ħtijieti kollha: għax ħafna hu t-tnehid tiegħi, u qalbi marida.

2 Kif għatta l-Mulej f'għadbu bi sħaba lil bint Sijon, u rema mis-sema ma' l-art il-glorja ta' Iżrael, u ma ftakarx f'mirfes riġlejh f'jum il-għadab tiegħu!

2 Il-Mulej bala' l-agħmajjar kollha ta' Ġakobb, u ma kellux ħniena: qaleb fis-saħna tiegħu l-fortizzi ta' bint Ġuda; ġiebhom ma' l-art: kasbar is-saltna u l-kapijiet tagħha.

3 Fis-saħna tal-għadab tiegħu qata' barra l-qarn kollu ta' Iżrael: raġġa' lura lemintu quddiem il-għadu, xegħel għal Ġakobb bħal nar iħaġġeġ, li jaħraq minn kull naħa.

4 Medd il-qaws tiegħu bħal għadu; rafa' idu bħal għadu, u qatel kulma kien jogħġob il-għajn fit-tinda ta' bint Sijon: sawwab qilltu bħan-nar.

5 Il-Mulej sar bħal għadu: bala' lil Iżrael, bala' l-palazzi kollha tiegħu: ġarraf il-fortizzi tiegħu, u kattar f'bint Ġuda krib u tnehid.

6 Ħarbat it-tinda tiegħu bħal għarix ta' ġnien: ġarraf il-postijiet tiegħu tal-laqgħat: il-Mulej nessa f'Sijon il-għidien, u s-sibtijiet, u fil-ħeġġa ta' għadbu stmell slaten u qassisin.

7 Il-Mulej rema l-altar tiegħu, stkerrah is-santwarju tiegħu, reħa f'idejn il-għadu l-ħitan tal-palazzi tagħha; u għajtu f'dar il-Mulej, qisu f'għid.

8 Il-Mulej ħaseb biex iġarraf is-sur ta' bint Sijon; medd il-ħabel, u ma żammx

idu li ma ġġarrafx; tafa' l-vistu fuq is-sur
u l-ħajt ta' quddiem; tħarbtu flimkien.
9 Bwiebha mgħaddsin fl-art; kisser u
farrak l-istaneg tagħha: is-sultan tagħha,
u l-kapijiet tagħha, huma fost il-Ġentili:
mhemmx aktar liġi, u anki l-profeti
tagħha ma jirċievu l-ebda viżjoni minn
għand il-Mulej.
10 Ix-xjuħ ta' bint Sijon joqogħdu bil-
qiegħda fl-art; u ma jitkellmux: tefgħu t-
trab fuq rashom; tħażżmu bix-xkejjer:
ix-xebbiet ta' Iżrael niżżlu rashom sa l-art.
11 Għajnejja mifnijin bid-dmugħ,
imsarni jbaqbqu, fwiedi jixxerred ma' l-
art minħabba l-qerda ta' bint il-poplu
tiegħi, meta naħseb li jogħxew it-tfal u
t-trabi fl-imsieraħ tal-belt.
12 Igħidu lil ommijiethom: Fejn hu
l-ħobż, fejn hu l-inbid? huma u jintelqu
bħall-midrubin fl-imsieraħ tal-belt, hi u
toħroġ ruħhom fi ħdan ommhom.
13 X'nista' nixhidlek? Ma' xiex
inxebbhek, o bint Ġerusalem? Min hu
bħalek, biex infarrġek, o xebba, bint
Ġerusalem? għax il-ġerħa tiegħek kbira
daqs il-baħar: min jista' jfejqek?
14 Il-profeti tiegħek raw għalik viżjoni-
jiet fiergħa u qarrieqa: u ma kixfux il-
ħażen tiegħek, biex ireġġgħuk lura mill-
jasar tiegħek; iżda raw għalik profeziji
fiergħa u qarrieqa.
15 Dawk kollha li jgħaddu minn ħdejk
iċapċpu idejhom għalik; isaffru u jħarrku
rashom għal bint Ġerusalem, huma u
jgħidu: Hija din il-belt li n-nies kienu
jsejħulha: Il-perfezzjoni tas-sbuħija: Il-
għaxqa tad-dinja kollha?
16 L-egħdewwa kollha tiegħek jiftħu
ħalqhom għalik: isaffru u jgħażżu snien-
hom: igħidu: Blajnieha: tabilħaqq dan hu
l-jum li stennejna; sibnieh, rajnieh.
17 Il-Mulej għamel dak li kien ħaseb;
żamm kelmtu li kien qal minn żmien ilu:
ġarraf, u ma kellux ħniena: u ferraħ lill-
għadu tiegħek minn fuqek, għolla qarn
l-egħdewwa tiegħek.
18 Qalbhom għajtet lil Sidi: O ħajt ta'
bint Sijon, ħa jġelben id-dmugħ tiegħek
bħal wied, bi nhar u bil-lejl! La tieħu
l-ebda mistrieħ; la tħallix il-mimmi ta'
għajnek tiskot!
19 Qum, għajjat bil-lejl, fil-bidu ta' kull
sahra! Sawwab bħal ilma qalbek quddiem
wiċċ Sidi! Arfa' idejk lejh għall-ħajja tat-
tfal żgħar tiegħek, li jogħxew bil-ġuħ f'ras
kull triq.
20 Ara, o Mulej, ħares! Ma' min
imxejt hekk? Għandhom in-nisa jieklu
l-frott ta' ġufhom, u t-trabi li kienu jik-
karezzawhom? Għandu jinqatel il-qassis
u l-profeta fis-santwarju ta' Sidi?
21 It-tfal u x-xjuħ mimdudin fl-art fit-
toroq: ix-xebbiet tiegħi, u ż-żgħażagħ
tiegħi waqgħu bis-sejf; int qtilthom f'jum
għadbek; int biċċirt u ma ħennejtx.
22 Int ġmajt bħal nhar ta' għid il-biża'
tiegħi minn kull naħa, u għalhekk f'jum
għadab il-Mulej ma kienx hemm min
jaħrab u jeħles: dawk li qandilt u rabbejt
qeridhom il-għadu!

3 Jiena r-raġel li ra n-niket taħt il-ħatar
tal-qilla tiegħu.
2 Lili mexxieni, u ġiebni fid-dlam, u
mhux fid-dawl.
3 Iva, kontra tiegħi raġa' dar; idawwar
idu kontra tiegħi l-jum kollu.
4 Xejjieħli laħmi u ġildi; u kissirli
għadmi.
5 Bena madwari, u għalaqni bl-imrar
u t-tbatija.
6 Qegħidni ngħammar f'postijiet
imdallma, bħall-mejtin ta' żmien ilu.
7 Għalaqni b'ħajt, li ma nistax noħroġ:
għabbieni bi ktajjen tqal.
8 Ukoll meta ngħajjat u nsejjaħ, ma
jismax it-talb tiegħi.
9 Għalaqli triqati b'ġebel minġur,
għawwiġli mogħdijieti.
10 Bħal ors mistoħbi kien għalija, u
bħal iljun jissajja f'postijiet moħbija.
11 Warrabni minn triqati; qattagħni
bċejjeċ; għamilni tal-biża'.
12 Medd il-qaws tiegħu; u waqqafni
bħal mira għall-vleġġa.
13 Deffes fil-kliewi tiegħi l-vleġeġ tal-
barżakka tiegħu.
14 Sirt id-daħk tal-poplu tiegħi kollu;
u l-għanja tagħhom il-jum kollu.
15 Imlieni bl-imrar, sakkarni bl-absint.
16 Farrakli wkoll snieni biż-żrar,
għattieni bl-irmied.
17 Int warrabt lil ruħi 'l bogħod mis-
sliem: jien insejt il-ġid.
18 Jien għidt: Għebet il-fiduċja tiegħi,
m'għandix iżjed tama fil-Mulej!
19 Ftakar fin-niket tiegħi, u fil-ħajja
tiegħi tal-ġiri, fl-absint, u fl-imrar!
20 Tassew ruħi tiftakar fihom kuljum,
umiljata ġo fija.
21 Dan irrid niftakar; għal dan irrid
nittama.
22 Hu bi grazzja tal-Mulej li aħna ma
ntemmejniex għalkollox, għax il-ħniniet
tiegħu ma jonqsu qatt:
23 Jiġġeddu kull filgħodu. Kbira l-
fedeltà tiegħek!
24 Il-Mulej sehmi, tgħid ruħi; għalhekk
nittama fih.
25 Tajjeb il-Mulej għal dawk li jittamaw
fih, għar-ruħ li tfittxu.
26 Tajjeb li wieħed jittama u jistenna
bil-kwiet is-salvazzjoni tal-Mulej.
27 Tajjeb għal wieħed li jarfa' l-
madmad minn żgħożitu.
28 Ħa joqgħod waħdu u ma jitkellimx
xħin il-Mulej igħabbihulu!
29 Ħa jqiegħed fommu fit-trab! Għax
għandu mnejn ikun hemm xi tama.

30 Ħa jagħti ħaddu lil min isawtu: ħa
jixba' bit-tagħjir!
31 Għax il-Mulej ma jbarrix għal
dejjem;
32 Iżda, jekk iġib il-għali, iħenn skond
il-kotra tat-tjieba tiegħu.
33 Għax ma jnikkitx minn qalbu jew
igħalli lil ulied il-bniedem.
34 Li wieħed jisħaq taħt riġlejh il-priġu-
nieri kollha ta' l-art;
35 Li wieħed iwarrab il-ħaqq ta'
bniedem quddiem wiċċ il-Għoli;
36 Li jtellef bniedem il-kawża tiegħu,
Sidi ma jaqbilx.
37 Min hu li tkellem, u sar, meta Sidi
ma ordnax dan?
38 Mhux minn fomm il-Għoli joħroġ
id-deni u l-ġid?
39 Għaliex igerger bniedem li għadu
ħaj, il-bniedem għall-kastig ta' dnubietu?
40 Ħa niflu triqatna, ngħarbluhom, u
nerġgħu lejn il-Mulej!
41 Ħa nerfgħu qlubna u idejna lejn
Alla fis-smewwiet.
42 Aħna dnibna, aħna xxewwixna, u
int ma ħfirtx.
43 Int tkebbibt bil-għadab, u għamilt
għalina: int qtilt, u ma kellikx ħniena.
44 Int tkebbibt bi sħaba, biex it-talb ma
jgħaddix.
45 Knis u żwiel għamiltna qalb il-popli.
46 L-egħdewwa kollha tagħna fetħu
ħalqhom għalina.
47 Biża' u ħofra ġew fuqna, tħarbit u
tiksir.
48 Għajni xxerred gliegel ta' ilma
minħabba l-ħerba ta' bint il-poplu tiegħi.
49 Għajni ċċarċar id-dmugħ, bla ma
tehda, bla mistrieħ,
50 Sa ma jittawwal il-Mulej, u jara
mis-sema.
51 Għajni tweġġagħli ruħi minħabba
l-bniet kollha ta' belti.
52 Dawk li jobogħduni għalxejn, nasbuli
bħal għasfur.
53 Tefgħu lil ħajti fil-ħofra, u radmuni
bil-ġebel.
54 L-ilmijiet għolew fuq rasi; imbagħad
jien għidt: Mitluf jien!
55 Sejjaħt ismek, o Mulej, minn qiegħ
il-ħofra.
56 Int smajt leħni: La tagħlaqx widin-
tek għat-talba tiegħi għall-għajnuna!
57 Int qrobt fil-jum li jien sejjaħtlek:
int għidt: La tibżax!
58 O Sidi, int ħadt f'idejk il-kawża
ta' ruħi; int fdejtli ħajti.
59 O Mulej, int rajt il-ħsara li għamluli:
roddli l-ħaqq.
60 Int rajt il-vendetta tagħhom kollha,
u t-tnassis tagħhom kollu għalija.
61 Int smajt iż-żebliħ tagħhom, o
Mulej, u t-tnassis kollu tagħhom kontrija;
62 Xofftejn dawk li qamu għalija, u
t-tfesfis tagħhom, huma kuljum kontrija.
63 Ara, meta joqogħdu, u meta jqumu,
jien il-għanja tagħhom.
64 Roddilhom li ħaqqhom, o Mulej,
skond egħmil idejhom.
65 Agħtihom ebusija ta' qalb; is-saħta
tiegħek fuqhom!
66 Ippersegwitahom fil-għadab tiegħek,
u eqridhom minn taħt is-smewwiet tal-
Mulej!

4 Kif iddennes id-deheb! Kif tbiddel
l-aħjar deheb! Il-ġebel tas-santwarju
xxerred f'kul rokna ta' triq.
2 L-ulied prezzjużi ta' Sijon, li jiswew
mitqulhom deheb, kif saru qishom ġarar
tal-fuħħar, xogħol idejn il-fuħħari!
3 Imqar il-mostri tal-baħar joħorġu
sidirhom biex ireddgħu l-frieħ tagħhom:
bint il-poplu tiegħi saret kiefra, bħan-
nagħam fid-deżert.
4 L-ilsien tat-tarbija jeħel ma saqaf
ħalqha minħabba l-għatx: it-tfal jitolbu
l-ħobż, u ħadd m'hemm min jaqsamhulhom.
5 Dawk li kienu jieklu jkel tajjeb issa
mħarbta fit-toroq: dawk li kienu mrobbi-
jin jilbsu l-porpra, issa jħaddnu ż-żibel.
6 Għax il-kastig tal-ħażen ta' bint il-
poplu tiegħi akbar mill-kastig tad-dnubiet
ta' Sodoma, li nqalbet f'ħin wieħed, bla
ebda taħbit ta' l-idejn.
7 In-Nażirin tagħha kienu safjin aktar
mis-silġ; kienu bojod aktar mill-ħalib,
kienu aktar ħomor mill-qroll f'ġisimhom,
il-qatgħa tagħhom kienet taż-żaffir:
8 Wiċċhom iswed issa aktar mid-dlam;
ma jingħarfux fit-toroq: il-ġilda tagħhom
weħlet ma' għadamhom; nixfet, saret
qisha għuda.
9 Dawk li kienu maqtulin bis-sejf aħjar
mill-vittmi tal-ġuħ, li nfnew minħabba
l-għaks tal-prodotti tar-raba'.
10 In-nisa ħanina sajru b'idejhom lil
uliedhom; kinulhom ta' jkel fil-qerda ta'
bint il-poplu tiegħi.
11 Il-Mulej temm qilltu; sawwab is-
saħna ta' għadbu, u qabbad nar f'Sijon,
li ħaraq is-sisien tagħha.
12 La s-slaten ta' l-art, u lanqas dawk
li għammru fid-dinja qatt ma emmnu li
l-avversarju, u l-għadu, jidħlu mill-bwieb
ta' Ġerusalem.
13 Dan ġara minħabba d-dnubiet tal-
profeti, u tal-ħażen tal-qassisin tagħha, li
xerrdu d-demm tan-nies sewwa f'nofsha,
14 Huma kienu jiġġerrew bħal irġiel
għomja fit-toroq, imċappsin bid-demm,
hekk li ħadd ma jista' jmiss ilbieshom.
15 Kienu jgħajtulhom: Warrbu!
Imniġġes! Warrbu! warrbu! La tmissux!
Meta ħarbu, iġġerrew 'il hawn u 'l hemm,
u kienu jgħidu fost il-ġnus: Ma jibqgħux
igħammru magħna.
16 Għadab il-Mulej xerridhom; ma
jħarisx iżjed lejhom: huma ma tawx ġieh

lill-qassisin, u lanqas urew ħniena max-
xjuħ.
17 U aħna fnejna għajnejna nistennew
il-għajnuna, għal xejn: fil-għases tagħna
għarrixna għall-poplu li ma jistax isalvana.
18 Jissajjaw il-passi tagħna, ma
jħalluniex nimxu fit-toroq tagħna: qorob
tmiemna, għalaq żmienna; għax tmiemna
wasal.
19 Il-persekuturi tagħna huma eħfef
mill-ajkli tas-sema: għamlu għalina fuq il-
muntanji, staħbew igħassulna fid-deżert.
20 In-nifs ta' mnifsejna, il-midluk tal-
Mulej, inqabad fil-ħofor tagħhom; hu, li
għalih għidna: Taħt dellu, ngħixu qalb
il-ġnus.
21 Thenna, u ifraħ, o bint Edom, int li
tgħammar f'art Għuż! Iżda l-kies jasal
ukoll għandek! Int tisker, u tinża' għerija.
22 Il-kastig tal-ħażen tiegħek intemm,
o bint Sijon; ma jżommokx aktar fil-jasar:
iżda hu jikkastiga l-ħażen tiegħek, o bint
Edom; u jikxef dnubietek.

5 Ftakar, Mulej, x'ġie fuqna: ħares u ara
għajbna!
2 Wirtna għadda għand il-barranin,
djarna għand nies oħra.
3 Aħna ltiema u bla missier, ommijietna
qisħom romol.
4 Bil-flus xrobna l-ilma tagħna; il-ħatab
tagħna rridu nixtruh!
5 B'madmad fuq għonqna, aħna
misjuqin wisq; għajjienin, u m'għandniex
mistrieħ.
6 Middejna idejna lejn l-Eġizzjani, u
lejn l-Assirjani, biex nixbgħu bil-ħobż.
7 Missirijietna dinbu; u m'għadhomx
iżjed; u aħna tgħabbejna bil-ħażen
tagħhom.
8 Ilsiera ħakmu fuqna: mhemm ħadd
min jeħlisna minn idhom.
9 Inġibu ħobżna billi nissograw
ħajjitna, minħabba s-sejf tad-deżert.
10 Il-ġilda tagħna mikwija bħal forn
bil-ħruq tal-ġuħ.
11 Kasbru n-nisa f'Sijon, u x-xebbiet
fil-bliet ta' Ġuda.
12 Il-kapijiet għallquhom minn idej-
hom: ix-xjuħ ma kinux irrispettati.
13 Liż-żgħażagħ ħaduhom jitħnu fil-
mitħna, u t-tfal għotru mgħobbija bil-
ħatab.
14 Ix-xjuħ ħallew il-bieb, iż-żgħażagħ
id-daqq tagħhom.
15 Waqaf il-ferħ ta' qalbna; iż-żfin
tagħna nbidel f'vistu.
16 Minn rasna waqgħet il-kuruna:
jaħasra għalina, għax dnibna!
17 Għalhekk qalbna marida; għalhekk
għajnejna tgħammxu,
18 Minħabba l-għolja ta' Sijon, li hi
mħarbta, il-volpi jiġġerra fiha.
19 Iżda int, o Mulej, iddum għal dejjem;
it-tron tiegħek jibqa' minn nisel għal nisel.
20 Għaliex sa tinsiena għal dejjem, u
titlaqna għal kemm itul iż-żmien?
21 Dawwarna lejk, o Mulej, u aħna
nduru! Ġedded jiemna bħal dari!
22 Iżda int irmejtna għalkollox; inti
mgħaddab wisq għalina!

# Il-Ktieb Tal-Profeta Eżekjel

1 Issa ġara fis-sena tletin, fil-ħamsa tax-
xahar, tar-raba' xahar, xħin kont qalb
l-eżiljati ħdejn ix-xmara Kebar, illi nfetħu
s-smewwiet, u rajt dehriet t'Alla.
2 Fil-ħamsa tax-xahar, (li kienet il-
ħames sena ta' l-eżilju tas-sultan Ġeħo-
jakin),
3 Il-kelma tal-Mulej ġiet espressament
għand Eżekjel il-qassis, bin Bużi, f'art il-
Kaldin, ħdejn ix-xmara Kebar; u ġiet
hemm fuqu id il-Mulej.
4 U xħin ħarist, ara, riħ ta' tempesta
kien ġej mit-tramuntana, u sħaba kbira,
b'nar jobrom, u dija kienet madwarha, u
min ġo fiha ħaġa bħal metall tilma f'nofs
in-nar.
5 U ġo nofs in-nar kienet tidher il-
forma ta' erba' ħlejjaq ħajjin. U din kienet
id-dehra tagħhom: kellhom ix-xbieha ta'
bniedem.
6 U kull wieħed kellu erba' wċuħ, u
kull wieħed minnhom erba' ġwienaħ.
7 U riġlejhom kienu dritti; u qiegħ
riġlejhom kien bħal qiegħ riġel ta' għoġol:
u kienu jiddu bħal bronż ileqq.
8 U kellhom idejn ta' bniedem minn
taħt ġwinħajhom fuq l-erba' ġniebhom; u
l-erbgħa kellhom wiċċhom u ġwinħajhom
hekk;
9 Ġwinħajhom kienu jmissu wieħed
ma' l-ieħor; u huma u jimxu ma kinux
iduru; kull wieħed kien jimxi dritt
quddiemu.
10 Dwar ix-xbieha ta' wiċċhom, l-
erbgħa kellhom wiċċ ta' bniedem; u wiċċ
ta' ljun, fuq in-naħa tal-lemin: u l-erbgħa
kellhom wiċċ ta' gendus, fuq in-naħa tax-
xellug; u l-erbgħa wkoll kellhom wiċċ
t'ajkla.
11 Hekk kien wiċċhom: u ġwinħajhom

kienu mifruxin 'il fuq; tnejn kienu jmissu
wieħed ma' l-ieħor, u tnejn igħattu lil
ġisimhom.
12 Kull wieħed kien jimxi dritt
quddiemu: fejn l-ispirtu kien imur, kienu
jmorru; u ma kinux iduru huma u jimxu.
13 Dwar ix-xbieha tal-ħlejjaq ħajjin, id-
dehra tagħhom kienet bħal ġamar ta' nar
imqabbad, u bħal dehra ta' torċi: kienet
titla' u tinżel qalb il-ħlejjaq ħajjin; u n-nar
kien jiddi, u minn ġon-nar kien ħiereġ il-
beraq.
14 U l-ħlejjaq ħajjin kienu jżiġġu u
jerġgħu lura bħad-dehra ta' leħħa ta'
berqa.
15 Issa, kif kont qiegħed inħares lejn
il-ħlejjaq ħajjin, ara, kien hemm rota fl-
art, ħdejn il-ħlejjaq ħajjin, waħda għal
kull wieħed mill-erba' wċuħ tagħhom.
16 Id-dehra tar-roti u l-forma tagħhom
kienet qisha l-kulur ta' krisòltu: u l-
erbgħa kellhom għamla waħda: u d-dehra
tagħhom u l-forma tagħhom kienu qishom
rota f'nofs ta' rota.
17 Meta kienu jimxu, kienu jimxu fuq
l-erba' naħat tagħhom: u ma kinux jilwu
meta jimxu.
18 Dwar iċ-ċrieki tagħhom, kienu hekk
għoljin li kienu tal-biża'; u ċ-ċrieki tagħ-
hom kienu mimlijin għajnejn madwarhom
l-erbgħa.
19 Meta l-ħlejjaq ħajjin kienu jimxu,
ir-roti kienu jimxu ħdejhom: u xħin il-
ħlejjaq ħajjin kienu jintrefgħu mill-art, ir-
roti kienu jintrefgħu wkoll.
20 Kull fejn kien imur l-ispirtu, huma
kienu jmorru; hemm kien imur l-ispirtu
tagħhom; u r-roti kienu jintrefgħu ħdej-
hom: għax l-ispirtu tal-ħlejjaq ħajjin kien
fir-roti.
21 Meta kienu jimxu l-ħlejjaq ħajjin,
kienu jimxu anki r-roti, u meta dawk
kienu jieqfu, jieqfu dawn; u meta dawk
kienu jintrefgħu mill-art, ir-roti kienu
jintrefgħu ħdejhom: għax l-ispirtu tal-
ħlejjaq ħajjin kien fir-roti.
22 Issa fuq ras il-ħlejjaq ħajjin kien
hemm bħal firxa tas-sema, bħal kulur ta'
kristall ta' sbuħija tal-għaġeb, mifruxa fuq
rashom, minn fuq.
23 U taħt il-firxa, ġwinħajhom kienu
miftuħin dritti, wieħed lejn l-ieħor: kull
wieħed kellu wkoll żewġ ġwienaħ li kienu
jgħattulhom ġisimhom fuq naħa u fuq
oħra.
24 U xħin kienu jimxu, jien kont nisma'
l-ħoss ta' ġwinħajhom, bħal ħoss ta'
ilmijiet kotrana, bħal leħen ta' Min jista'
kollox, ħoss ta' għagħa, bħal ħoss ta'
eżerċtu: xħin kienu jieqfu, kienu jitilqu
ġwinħajhom.
25 U kien jinstama' ħoss li kien ġej mill-
għoli tal-firxa li kienet fuq rashom; xħin
kienu jieqfu, kienu jitilqu ġwinħajhom.
26 Issa fuq il-firxa ta' fuq rashom kien
hemm xi ħaġa qisha tron, bħal ħaġra taż-
żaffir; u fuq dik il-ħaġa li kienet qisha
tron, fil-għoli, kien hemm xbieha li kellha
dehra ta' bniedem.
27 U rajt ukoll bħal metall jilma, bħal
nar magħluq dawramejt, min fejn kien
jidher bħal ġenbejh u 'l fuq; u minn fejn
kien jidher bħal ġenbejn u 'l isfel, rajt bħal
nar, u kien hemm dija dawramejt miegħu.
28 Bħad-dehra tal-qawsalla li tidher
fis-sħab, f'jum ta' xita, hekk kienet tidher
id-dija madwaru. Din kienet id-dehra tax-
xbieha tal-glorja tal-Mulej. U malli rajt
din id-dehra, waqajt għal wiċċi, u smajt
leħen ta' wieħed li kien jitkellem.

2 U qalli: O bin il-bniedem, qum fuq
riġlejk, u jien inkellmek.
2 U l-ispirtu daħal fija malli kellimni,
u qajjimni fuq riġlejja; u smajt lil min
kien qiegħed ikellimni.
3 U qalli: O bin il-bniedem, sa nibagħt-
ek għand ulied Iżrael, għand ġens
xewwiexi, li ħadha kontra tiegħi: huma u
missirijiethom ħtew għalija, sa dan il-jum
sew.
4 Għax huma wlied wiċċhom sfiq u
qalbhom iebsa. Jien sa nibagħtek għand-
hom; u tgħidilhom: Hekk igħid Sidi l-
Mulej.
5 U huma, sew jekk jisimgħu, u sew
jekk ma jisimgħux, (għax huma dar li ma
tridx tisma',) ikunu jafu li kien hemm
profeta fosthom.
6 U int, o bin il-bniedem, la tibżax
minnhom, u minn kliemhom la titbeżżax,
għalkemm għolliq u xewk huma miegħek,
u qiegħed tgħammar fost l-egħkiereb: la
tibżax minn kliemhom, u la titwerwirx
mill-ħarsa tagħhom, għax huma dar
xewwiexa.
7 Iżda int kellimhom kliemi, sew jekk
jisimgħu, u sew jekk ma jisimgħux: għax
huma dar xewwiexa.
8 Iżda int, o bin il-bniedem, isma' x'ser
ingħidlek: La tkunx xewwiexi, bħal dik
id-dar xewwiexa: iftaħ fommok, u kul dak
li sa nagħtik.
9 U malli ħarist, ara, id kienet mimduda
lejja; u, ara, fiha kien hemm romblu ta'
ktieb;
10 U firxu quddiemi; u kien miktub
minn ġewwa u minn barra: u kien hemm
miktub fih kliem ta' tinwiħ, ta' tnehid, u
ta' gwaj.

3 Imbagħad qalli: O bin il-bniedem, kul
dak li ssib; kul dar-romblu, u mur
kellem lil dar Iżrael.
2 U hekk ftaħt ħalqi, u tani niekol ir-
romblu.
3 U qalli: O bin il-bniedem, ħa tiekol
żaqqek, u imla ġewwienik b'dar-romblu li

jiena qiegħed nagħtik. Imbagħad kiltu; u
kien ħelu bħal għasel f'ħalqi.
4 U qalli: O bin il-bniedem, itlaq, mur
għand dar Iżrael, u kellimhom bi kliemi.
5 Għax int m'intix mibgħut għand
poplu li kliemu ma jiftihemx, u lsienu tqil,
iżda għand dar Iżrael;
6 Mhux għand ħafna ġnus li kliemhom
ma jiftihemx, u lsienhom tqil, li ma tif-
himx kliemhom. Tabilħaqq, kieku
bgħattek għandhom, kienu jisimgħuk.
7 Imma dar Iżrael ma tridx tisimgħek;
għax huma ma jridux jisimgħu lili: għax
dar Iżrael kollha rashom iebsa, u qalbhom
samma.
8 Ara, jien għamilt wiċċek iebes daqs
wiċċhom, u ġbinek iebes daqs ġbinhom.
9 Għamiltlek ġbinek bħad-djamant,
aktar iebes miż-żonqor. La tibżax minn-
hom, u la titwerwirx mill-ħarsa tagħhom,
għalkemm huma dar xewwiexa.
10 Barra minn dan, qalli: O bin il-
bniedem, il-kliem kollu li sa nitkellem
miegħek ilqgħu f'qalbek, u b'widnejk
isma'.
11 U itlaq, mur għand l-eżiljati, għand
ulied il-poplu tiegħek, u kellimhom,
għidilhom: Hekk igħid Sidi l-Mulej; sew
jekk jisimgħu, u sew jekk ma jisimgħux.
12 Imbagħad l-ispirtu refagħni fil-għoli
u smajt warajja d-damdim ta' theżhiża
kbira, igħid: Imbierka l-glorja tal-Mulej
minn fejn igħammar!
13 Smajt ukoll il-ħoss tal-ġwienaħ tal-
ħlejjaq ħajjin li kienu jħabbtu wieħed ma'
l-ieħor, u l-ħoss tar-roti ħdejhom, u l-ħoss
ta' theżhiża kbira fil-għoli.
14 U l-ispirtu refagħni fil-għoli u ħadni,
u mort, mimli bl-imrar fis-saħna ta' l-
ispirtu tiegħi; iżda id il-Mulej kienet
qawwija fuqi.
15 U wasalt għand dawk li kienu
fl-eżilju f'Tel-abib ħdejn ix-xmara Kebar,
u waqaft fejn kienu jgħammru, u bqajt
hemm sebat ijiem miblugħ fosthom.
16 U ġara, fi tmiem is-sebat ijiem, illi
l-kelma tal-Mulej ġiet għandi, tgħid:
17 O bin il-bniedem, għassies għamiltek
għal dar Iżrael: għalhekk isma' kelmet
fommi, u wissihom għalija.
18 Meta ngħid lill-ħażin: Ċert li tmut;
u int ma twissihx, u lanqas titkellem biex
twissi l-ħażin mit-triq il-ħażina tiegħu,
biex issalvalu ħajtu; hu, il-ħażin, imut fil-
ħażen tiegħu; iżda kont demmu minn
idejk nitlobu.
19 Iżda, jekk int twissi l-ħażin, u hu ma
jarġax lura minn ħżunitu, u lanqas mit-
triq il-ħażina tiegħu, hu jmut fi ħżunitu;
iżda int teħles ruħek.
20 U meta wieħed ġust iwarrab mis-
sewwa tiegħu, u jagħmel id-deni, u jien
inqiegħed tfixkil quddiemu, hu jmut:
għaliex int ma tkunx wissejtu, hu jmut fi
dnubu, u s-sewwa li jkun għamel ma
jitfakkarx; iżda kont demmu nitolbu
minn idek.
21 Madankollu, jekk int twissi lill-ġust,
li l-ġust ma jidnibx, u hu ma jidnibx, hu
sgur li jibqa' ħaj, għax hu kien imwissi; u
int tkun ħlist lil ruħek.
22 U id il-Mulej kienet hemm fuqi; u
qalli: Qum, mur fil-wita, u hemm nit-
kellem miegħek.
23 Imbagħad qomt, u ħriġt lejn il-wita:
u, ara, il-glorja tal-Mulej kienet wieqfa
hemm, bħall-glorja li jiena rajt ħdejn ix-
xmara Kebar: u waqajt għal wiċċi.
24 Imbagħad l-ispirtu daħal fija, u
qajjimni fuq riġlejja, u kellimni, u qalli:
Mur, ingħalaq ġo darek.
25 Iżda int, o bin il-bniedem, ara, sa
jitfgħu fuqek il-ħbula, u jorbtuk bihom, u
int ma toħroġx fosthom:
26 U nwaħħal ilsienek mas-saqaf ta'
ħalqek, biex titbikkem, u ma tkunx
għalihom raġel li jċanfar: għax huma dar
xewwiexa.
27 Iżda meta jien inkellmek, niftaħlek
fommok, u tgħidilhom: Hekk igħid Sidi
l-Mulej: Min irid jisma', ħa jisma'; u min
ma jridx jisma', ħa ma jismax: għax huma
dar xewwiexa.

4 Int ukoll, o bin il-bniedem, ħu
maduma, u qegħidha quddiemek, u
ħażżeż fuqha belt, Ġerusalem:
2 U dawwarha b'assedju, u ibni ħajt ta'
l-assedju kontra tagħha, u waqqaf rampa
kontra tagħha; qassam il-kampijiet kontra
tagħha, u qiegħed il-kbiex kontra tagħha
madwarha.
3 Imbagħad ħu taġen, u qiegħdu bħala
sur tal-ħadid bejnek u bejn il-belt: u
dawwar wiċċek lejha, u ħa tkun assedjata,
u int ross fuqha. Dan ikun sinjal għal dar
Iżrael.
4 Imtedd imbagħad fuq ġenbek ix-
xellugi, u qiegħed fuqu l-ħażen ta' dar
Iżrael: skond il-għadd tal-jiem li ddum
mimdud fuqu, int titgħabba bil-ħażen
tagħhom.
5 Għax jien qegħidt fuqek is-snin tal-
ħażen tagħhom, skond il-għadd tal-jiem,
tliet mija u disgħin jum: daqshekk tit-
għabba int bil-ħażen ta' dar Iżrael.
6 U meta tkun temmejthom, arġa'
oqgħod fuq ġenbek il-lemini, u titgħabba
bil-ħażen ta' dar Ġuda, erbgħin jum:
nagħtik jum għal kull sena.
7 Għalhekk dawwar wiċċek lejn l-
assedju ta' Ġerusalem, bi driegħek mikxuf,
u ipprofetizza kontra tagħha.
8 U, ara, nitfa' ħbula fuqek, biex int
ma tkunx tista' ddur minn ġenb għall-
ieħor, sakemm ittemm il-jiem ta' l-assedju
tiegħek.
9 Ħu mbagħad għalik qamħ, u xgħir, u
ful, u għads, u millieġ, u spelta, u qegħid-

hom ġo magħġna, u għamel għalik ħobż
minnhom, skond il-għadd tal-jiem li ddum
mimdud fuq ġenbek, tliet mija u disgħin
jum, int tiekol minnu.
10 U l-ikel li tiekol ikun bl-użin,
għoxrin xekel kuljum: Tieklu minn jum
għal jum.
11 Tixrob ukoll l-ilma bil-kejl, is-sitt
waħda ta' hin: minn jum għal jum tixorbu.
12 U tieklu bħal ftira tax-xgħir, u
taħmih, quddiem għajnejhom, bil-ħmieġ
tal-bniedem.
13 U l-Mulej qal: Hekk jieklu wlied
Iżrael il-ħobż imniġġeż tagħhom fost il-
Ġentili, fejn jien sa nsuqhom.
14 Imbagħad jien għidt: Ah, Sidi
Mulej! ara, ruħi qatt ma tniġġset: minn
żgħoriti s'issa qatt ma kilt minn bhima
mejta, jew imqattgħa; u qatt ma daħal
f'ħalqi laħam imniġġes.
15 Imbagħad qalli: Ara, jien nagħtik
il-bagħar tal-baqar flok il-ħmieġ tal-
bniedem, u int tħejji ħobżok bih.
16 Qalli wkoll: O bin il-bniedem, ara,
jien sa nkisser ir-rifda tal-ħobż f'Ġeru-
salem: u jieklu l-ħobż bl-użin, u b'taqtiq
il-qalb, u jixorbu l-ilma bil-kejl, u bir-
rogħda:
17 Għaliex jonqoshom il-ħobż u l-ilma,
u jitkexkxu wieħed ma' l-ieħor, u jinfnew
bil-ħażen tagħhom.

5 U int, o bin il-bniedem, ħu sejf
misnun; użah bħal mus tal-leħja, u
għaddih fuq rasek u fuq ilħitek: imbagħad
ħu miżien biex tiżen, u qassam ix-xagħar.
2 Inti taħraq mit-tlieta waħda f'nofs
il-belt, meta jintemm żmien l-assedju: u
tieħu mit-tlieta waħda, u aħbtu b'sejf
madwar il-belt; u mit-tlieta waħda xerrdu
mar-riħ; u jien noħroġ is-sejf għal waraj-
hom.
3 Ħu ftit ukoll minn dawn, bil-għadd, u
sorrhom f'tarf il-mantar tiegħek.
4 Imbagħad arġa' ħu ftit minnhom, u
ixħethom ġon-nar, u aħraqhom ġon-nar;
għax minnhom joħroġ nar fid-dar kollha
ta' Iżrael.
5 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Din hi
Ġerusalem: jien qegħidtha f'nofs il-ġnus
u l-pajjiżi li huma madwarha.
6 U hi, biex tagħtiha għall-ħażen,
irvellat kontra l-ordinanżi tiegħi, iżjed
mill-ġnus, u kontra l-istatuti tiegħi, iżjed
mill-pajjiżi ta' madwarha: għax huma ma
laqgħux l-ordinanzi tiegħi, u l-istatuti
tiegħi, u ma mxewx warajhom.
7 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Talli intom kontu aktar xewwiexa mill-
ġnus ta' madwarkom, u ma mxejtux fl-
istatuti tiegħi, u lanqas ħaristu l-ordinanzi
tiegħi, u lanqas għamiltu skond l-ordinanzi
tal-ġnus li huma madwarkom;
8 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Ara, jien, iva jien, kontrik, u nagħmel ġo
nofsok il-ġudizzji tiegħi, quddiem għajnejn
il-ġnus.
9 U nagħmel fik dak li ma għamiltx, u
dak li bħalu qatt iżjed ma nagħmel,
minħabba l-qżiżijiet kollha tiegħek.
10 Għalhekk il-missirijiet jieklu l-ulied
ġo nofsok, u l-ulied jieklu lil missirijiet-
hom; u nagħmel fik ġudizzji, u nxerred
il-bqija tiegħek kollha ma kull riħ.
11 Għalhekk, daqskemm jien ħaj, igħid
Sidi l-Mulej: Sgur, talli int niġġist is-
santwarju tiegħi bil-ħwejjeġ mistkerrha
kollha tiegħek, u bil-qżiżijiet kollha
tiegħek, jien ukoll narmik; u għajni ma
titħassarx, u lanqas jien ma nħenn.
12 Mit-tlieta waħda minnek imutu
bil-pesta, u bil-ġuħ jinfnew ġo nofsok: u
mit-tlieta waħda jaqgħu bis-sejf madwar-
ek; u mit-tlieta waħda inxerridhom ma'
kull riħ, u nislet is-sejf warajhom.
13 Hekk jinfexx għadbi, u nserraħ qillti
fuqhom, u nkun straħt: u jagħrfu li jien,
il-Mulej, tkellimt fil-għejra tiegħi, meta
ninfexx b'għadbi fuqhom.
14 Barra minn dan, nagħmlek ħerba, u
żebliħ fost il-ġnus li huma madwarek,
f'għajnejn kull min igħaddi minn hemm.
15 U ssir żebliħ u daħk, twiddiba u
dehxa, għall-ġnus li huma madwarek,
meta nagħmel ħaqq minnek bil-għadab,
bil-qilla, u biċ-ċanfir ta' qilla. Jien, il-
Mulej, li qiegħed nitkellem!
16 Meta nwaddab fuqhom il-vleġeġ
ħżiena tal-ġuħ, li jkunu għall-qerda tagħ-
hom, u li jien inwaddab biex neqridkom:
u jien inżid il-ġuħ fuqkom, u nkisser
ir-rifda tal-ħobż tagħkom:
17 U hekk nibgħat fuqkom ġuħ u
dbejjeb ħorox, li jiħdulek lil uliedek; u l-
pesta u d-demm igħaddu wkoll minn
nofsok; u nġib is-sejf fuqek. Jien, il-Mulej,
li qieqħed nitkellem!

6 U l-kelma tal-Mulej ġiet għandi, tgħid:
2 O bin il-bniedem, dawwar wiċċek
lejn il-muntanji ta' Iżrael, u ħabbar kontra
tagħhom,
3 U għid: O muntanji ta' Iżrael,
isimgħu l-kelma ta' Sidi l-Mulej! Hekk
igħid Sidi l-Mulej lill-muntanji, u lill-
għoljiet, lix-xmajjar, u lill-widien: Ara,
jien, iva jien, inġib sejf fuqkom, u nġarraf
l-imqades tal-għoljiet tagħkom.
4 U l-altari tagħkom isiru ħerba, u l-
altari tagħkom ta' l-inċens jitkissru: u
nitfa' fl-art l-irġiel maqtulin tagħkom
quddiem l-idoli tagħkom.
5 U nerħi l-iġsma mejta ta' wlied Iżrael
quddiem l-idoli tagħhom; u nxerred
għadamkom madwar l-altari tagħkom.
6 Fl-agħmajjar tagħkom kollha, il-bliet
isiru ħerba; u l-imqades tal-għoljiet
jitħarbtu; biex l-altari tagħkom isiru ħerba

u jitħarbtu, u l-idoli tagħkom jitkissru u
jixxejnu, u l-altari tagħkom ta' l-inċens
jitfarrku, u jitneħħew xogħlijietkom.
7 U l-mejtin jaqgħu fostkom, u tagħrfu
li jien il-Mulej.
8 Madankollu, jien inħalli bqija ħajjin,
biex ikollkom fost il-ġnus lil x'uħud li
ħarbu mis-sejf, meta nxerridkom fl-arti-
jiet.
9 U dawk fostkom li jaħarbu jiftakruni
fost il-ġnus li fosthom ikunu ttieħdu fil-
jasar, kif jien kont imwaġġa' bil-qalb
żienja tagħhom, li twarrbet minni, u
b'għajnejhom, li marru jiżnu wara l-idoli
tagħhom: u jistkerrhu lilhom infushom
minħabba l-ħażen li jkunu għamlu bi
qżiżijiethom kollha.
10 U jagħrfu li jien il-Mulej, u li jien
ma heddidthomx għal xejn li sa nagħmlil-
hom dil-ħsara.
11 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Ċapċap
idejk, u ħabbat riġlek, u għid: Jaħasra
għall-qżiżijiet koroh kollha ta' dar Iżrael!
għax huma jaqgħu bis-sejf, bil-ġuħ, u bil-
pesta.
12 Min hu bgħid imut bil-pesta; min hu
qrib jaqa' bis-sejf; u min jibqa', u jkun
assedjat, imut bil-ġuħ: hekk intemm
għadbi fuqhom.
13 Imbagħad tagħrfu li jien hu l-Mulej,
meta l-mejtin tagħhom ikunu fost l-idoli
tagħhom, madwar l-altari tagħhom, fuq
kull għaqba għolja, fuq rjus il-muntanji
kollha, u taħt kull siġra ħadra, u taħt kull
balluta mimlija bil-weraq, il-post fejn
kienu joffru rieħa tfuħ lill-idoli tagħhom
kollha.
14 U mmidd idi fuqhom, u nagħmel
l-art ħerba, iva, aktar ħerba mid-deżert
lejn Dibla, kull fejn igħammru: u jagħrfu
li jien hu l-Mulej.

7 Barra minn dan, il-kelma tal-Mulej
ġiet għandi, tgħid:
2 U int, o bin il-bniedem, hekk igħid
Sidi l-Mulej lil art Iżrael: It-tmiem! It-
tmiem wasal għall-erbat itruf ta' l-art!
3 Wasal issa t-tmiem fuqek, u nibgħat
għadbi fuqek, u nagħmel ħaqq minnek
skond imġibtek, u nġib fuqek il-qżiżijiet
kollha tiegħek.
4 U għajni ma titħassrikx, u ma jkollix
ħniena: iżda nġib fuqek imġibtek, u
qżiżijietek ikunu f'nofsok: u tagħrfu li jien
hu l-Mulej.
5 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Ħsara!
Ħsara li m'hawnx bħala, ara, waslet!
6 It-tmiem wasal! Wasal it-tmiem!
Stenbaħ għalik; ara, wasal!
7 Siegħtek waslet, o int li tgħammar fil-
pajjiż: wasal iż-żmien, jum ta' għagħa, u
mhux l-agħjat ta' ferħ fuq il-muntanji.
8 Issa dal-waqt insawwab qillti fuqek,
u ntemm għadbi fuqek: u nagħmel ħaqq
minnek skond imġibtek, u nġib fuqek
qżiżijietek kollha.
9 U għajni ma titħassarx, u lanqas
ikolli ħniena: inroddlok skond imġibtek
u qżiżijietek li huma f'nofsok; u tagħrfu li
jien, il-Mulej, hu li jidrob.
10 Ara, il-jum! Ara, wasal! Waslet
siegħtek! Żahar il-ħatar, irmiet il-
kburija!
11 Il-vjolenza qamet, u saret il-ħatar
tal-ħażen: ħadd minnhom ma jibqa', ħadd
mill-kotra tagħhom, xejn minn ġidhom, u
ma jkunx hemm biki għalihom.
12 Wasal iż-żmien, qorob il-jum: ħalli
ma jifraħx ix-xerrej, u lanqas jagħli l-
bejjiegħ: għax il-għadab hu fuq il-kotra
kollha tagħhom.
13 Għax il-bejjiegħ ma jarġa' lura qatt
għal dak li biegħ, sakemm ikunu għadhom
ħajjin: għax id-dehra kontra l-kotra
tagħhom kollha ma tkunx imraġġa' lura, u
ħadd minnhom ma jista' bi dnubu jsaħħaħ
ħajtu.
14 Daqqew it-tromba, u hejjew kollox;
iżda ħadd ma joħroġ għat-taqbida: għax
għadbi kontra l-kotra tagħhom kollha.
15 Is-sejf minn barra; u l-pesta u l-ġuħ
minn ġewwa: min hu fir-raba' jmut bis-
sejf; u min hu fil-belt, il-ġuħ u l-pesta
jibilgħuh.
16 Iżda dawk li jaħarbu minnhom,
jaħarbu, u jkunu fuq il-muntanji bħall-
ħamiem tal-widien, kollha jnewħu, kull
wieħed minħabba ħżunitu.
17 L-idejn kollha jeħdlu, u l-irkobbtejn
kollha jnixxu l-ilma.
18 Jitħażżmu bix-xkejjer, u l-biża'
jiksihom; u l-mistħija tkun fuq l-uċuħ
kollha, u l-qargħa fuq irjushom kollha.
19 Jarmu l-fidda tagħhom fit-toroq, u
dehebhom isir ħaġa moqżieża: il-fidda
tagħhom u d-deheb tagħhom ma jistgħux
jeħilsuhom f'jum għadab il-Mulej: ma
jxebbgħux ruħhom, u lanqas jimlew l-
istonku tagħhom, għax il-ħażen tagħhom
sar it-tiġrif tagħhom.
20 Il-ġmiel tat-tiżjin tad-deheb tagħhom
huma bidlu fi kburija; u għamlu bih ix-
xbihat tal-ħwejjeġ mistkerrha u mibgħuda
tagħhom; għalhekk nagħmilhulhom ħaġa
moqżieza.
21 U nagħtih f'idejn il-barranin bħala
priża, u lill-ħżiena ta' l-art bħala serq; u
huma jipprofonawh.
22 Wiċċi ndawwar ukoll minnhom, u
huma jipprofanaw is-santwarju ntimu
tiegħi: għax jidħlu fih il-ħallelin, u jippro-
fanawh.
23 Hejji l-ktajjen! għax din l-art mimlija
bi ħtijiet ta' qtil, u l-belt mimlija bil-
vjolenza.
24 Għalhekk, inġib l-agħarr fost il-ġnus,
u jieħdu taħt idejhom id-djar tagħhom: u
nrażżan il-kburija tas-setgħana; u s-
santwarji tagħhom ikunu pprofanati.

25 Tiġi l-ħsara; u huma jfittxu s-sliem,
u ma jkun hemm xejn.
26 Ħsara tiġi fuq ħsara, u xniegħa fuq
xniegħa tasal; imbagħad ifittxu dehra
mingħand il-profeta; iżda l-liġi tintilef
mingħand il-qassis, u l-parir mingħand
ix-xjuħ.
27 Is-sultan jitbekka, u l-prinċep jinkesa
bin-niket, u idejn il-poplu tal-pajjiż
jitriegħdu bil-biża': jien nagħmel magħ-
hom skond imġibithom, u bil-ħaqq
tagħhom nagħmel ħaqq minnhom; u
jagħrfu li jien hu l-Mulej.

8 U ġara fis-sitt sena, fis-sitt xahar, fil-
ħamsa tax-xahar, jien u qiegħed f'dari,
u x-xjuħ ta' Ġuda kienu bil-qiegħda
quddiemi, li hemm waqgħet fuqi id Sidi
l-Mulej.
2 Imbagħad ħarist, u, ara, xbieha li
kellha d-dehra ta' bniedem: minn fejn
kien donnu ġenbejh 'l isfel, nar; u minn
ġenbejh 'il fuq, kienet tidher dija donnha
metall ileqq.
3 U medd għamla ta' id, u qabadni
mill-beżbuża ta' rasi; u l-ispirtu refagħni
bejn l-art u s-sema, u ġiebni f'Ġerusalem,
f'dehra ta' Alla, ħdejn daħlet il-bieb ta'
ġewwa, li jħares lejn it-tramuntana; fejn
kien hemm il-post ta' l-idolu tal-għejra, li
jġib il-għejra.
4 U, ara, il-glorja t'Alla ta' Iżrael kienet
hemm, bħad-dehra li rajt fil-wita.
5 Imbagħad qalli: O bin il-bniedem,
arfa' għajnejk issa lejn it-tramuntana. U
arfajt għajnejja lejn it-tramuntana, u rajt
in-naħa tat-tramuntana ta' bieb l-altar l-
idolu tal-għejra fid-daħla.
6 U qalli iżjed: O bin il-bniedem,
qiegħed tara x'inhuma jagħmlu, il-qżiżijiet
kbar li dar Iżrael qiegħda tagħmel hawn,
biex jien ikolli nitbiegħed mis-santwarju
tiegħi? Iżda int għad tara qżiżijiet akbar.
7 U ħadni ħdejn bieb il-bitħa; u meta
ħarist, ara, kien hemm toqba fil-ħajt.
8 Imbagħad qalli: O bin il-bniedem;
ħaffer fil-ħajt: u wara li ħaffirt fil-ħajt, ara,
kien hemm bieb.
9 U qalli: Idħol, u ara l-qżiżijiet
xellerati li qegħdin jagħmlu hemm.
10 Għalhekk dħalt u rajt; u, ara, kien
hemm minn kull xbieha ta' ħlejjaq li
jitkaxkru, u bhejjem moqżieża, u l-idoli
kollha ta' dar Iżrael, imnaqqxin fil-ħajt
dawramejt.
11 U kien hemm weqfin quddiemhom
sebgħin raġel fost ix-xjuħ ta' dar Iżrael, u
f'nofshom kien hemm wieqaf Ġażanja,
bin Safan, kull wieħed bl-inċensier f'idu,
li minnu kienet tiela' l-fwieħa ta' sħaba ta'
inċens.
12 Imbagħad qalli: O bin il-bniedem,
tara x'inhuma jagħmlu x-xjuħ ta' Iżrael
fid-dlam, kull wieħed fil-kamra ta' l-
immaġnijiet skolpiti tiegħu? Għax huma
jgħidu: Il-Mulej ma jaraniex; il-Mulej
telaq il-pajjiż.
13 Qalli wkoll: Arġa' ejja, u tara
qżiżijiet akbar minn dawk li qegħdin
jagħmlu.
14 Imbagħad ħadni fid-daħla tal-
bieb ta' dar il-Mulej, in-naħa tat-tra-
muntana; u, ara, kien hemm nisa bil-
qiegħda jibku lil Tammuz.
15 U qalli: Qiegħed tara dan, o bin
il-bniedem? Arġa' ejja, u tara qżiżijiet
akbar minn dawn.
16 U ħadni fil-bitħa ta' ġewwa ta' dar
il-Mulej; u, ara, kien hemm ħdejn bieb
it-tempju tal-Mulej, bejn il-portku u l-
altar, daqs ħamsa u għoxrin raġel,
b'daharhom lejn it-tempju tal-Mulej, u
wiċċhom lejn il-lvant; u huma kienu jqimu
x-xemx lejn il-lvant.
17 Imbagħad qalli: Rajtu dan, o bin
il-bniedem? Hija ħaġa żgħira għal dar
Ġuda li jagħmlu l-qżiżijiet li qegħdin
jagħmlu hawn? Għax huma mlew l-art
bil-vjolenza, u reġgħu lura biex iżidu
jmasħnuni: u, ara, huma qegħdin iressqu
l-fergħa lejn imneħirhom.
18 Għalhekk jien ukoll nimxi magħhom
bil-qilla: u għajni ma titħassarx, u lanqas
ikollha ħniena: u għalkemm igħajtu
f'widnejja b'leħen qawwi, jien ma
nismagħhomx.

9 U għajjat ukoll f'widnejja b'leħen
qawwi, billi qal: Ressaq lil dawk li
għandhom jikkastigaw il-belt, kull wieħed
bil-għodda tiegħu tal-qerda f'idu.
2 U, ara, sitt irġiel ġew mit-triq tal-bieb
il-għoli, li jħares lejn it-tramuntana, u kull
wieħed bil-għodda tal-mewt f'idu; u
f'nofshom raġel kien liebes il-għażel, u
kaxxa ta' kittieb fuq ġenbejh: u daħlu, u
waqfu ħdejn l-altar tal-bronż.
3 U l-glorja t'Alla ta' Iżrael telgħet minn
fuq il-kerub, li kienet fuqu, u marret lejn
il-għatba tad-dar. U sejjaħ lir-raġel liebes
il-għażel, li kellu kaxxa ta' kittieb fuq
ġenbejh;
4 U l-Mulej qallu: Għaddi minn nofs
il-belt, minn nofs Ġerusalem, u għamel
marka fuq ġbin ir-rġiel li jnewħu u jit-
niehdu minħabba l-qżiżijiet kollha li
qegħdin isiru fiha.
5 U lill-oħrajn qal li nisimgħu jien:
Għaddu ġol-belt warajh, u jdorbu: la
tħallux għajnkom tħoss ħasra, u la
tħennux:
6 Xjuħ, żgħażagħ, xebbiet, u tfal żgħar,
u nisa, oqtluhom u eqerduhom: iżda la
tersqux lejn ħadd li għandu l-marka fuqu;
u ibdew mis-santwarju tiegħi. Imbagħad
bdew mir-rġiel ix-xjuħ li kienu quddiem
id-dar.
7 U qalilhom: Niġġsu d-dar, u mlew il-

btieħi bil-mejtin: oħorġu! U ħarġu, u
bdew joqtlu fil-belt.
8 U ġara, huma u joqtluhom, illi jien
bqajt waħdi, u nxħitt għal wiċċi, u għajjat,
u għidt: Ah! Sidi Mulej, sa teqred int il-
bqija kollha ta' Iżrael int u ssawwab
qilltek fuq Ġerusalem?
9 Imbagħad qalli: Il-ħażen ta' dar
Iżrael u Ġuda hu kbir wisq, u l-art
mimlija demm, u l-belt mimlija b'tagħwiġ
il-ħaqq: għax igħidu: Il-Mulej telaq il-
pajjiż, u l-Mulej ma jarax!
10 U jien ukoll, għajni ma tħossx ħasra,
u lanqas ikolli ħniena, u fuq rashom nitfa'
ras egħmilhom.
11 U, ara, ir-raġel liebes il-għażel, li
kellu kaxxa ta' kittieb fuq ġenbejh, ġieb
it-tweġiba, billi qal: Għamilt kif
ikkmandajtni.

10 Imbagħad ħarist u, ara, fuq il-firxa
li kien hemm fuq ras il-kerubin
dehret fuqhom bħal ħaġra ta' żaffir,
donnha għamla ta' tron.
2 U l-Mulej kellem lir-raġel liebes il-
għażel, u qal: Idħol bejn ir-roti, imqar
taħt il-kerub, u imla idek bil-ġamar tan-
nar minn bejn il-kerubin, u xerrdu fuq
il-belt. U daħal fejn narah.
3 Issa l-kerubin kienu weqfin fin-naħa
tal-lemin tad-dar, xħin daħal ir-raġel; u
s-sħaba mliet il-bitħa ta' ġewwa.
4 Imbagħad il-glorja tal-Mulej intref-
għet minn fuq il-kerub, u qagħdet fuq
il-għatba tad-dar; u d-dar imtliet bis-
sħaba, u l-bitħa mtliet bid-dija tal-glorja
tal-Mulej.
5 U l-ħoss ta' ġwienaħ il-kerubin
instama' sal-bitħa ta' barra, bħal leħen
Alla li jista' kollox xħin jitkellem.
6 U ġara, meta l-Mulej ordna lir-raġel
liebes il-għażel, billi qallu: Ħu l-ġamar
minn bejn ir-roti, minn bejn il-kerubin; illi
dan daħal, u waqaf ħdejn ir-roti.
7 U wieħed mill-kerubin midd idu minn
bejn il-kerubin l-oħra lejn in-nar li kien
hemm bejn il-kerubin, u ħa minnu, u
qiegħdu f'idejn dak li kien liebes il-għażel:
li ħadu, u ħareġ.
8 U dehret fil-kerubin għamla ta' id ta'
raġel taħt ġwinħajhom.
9 U xħin ħarist, ara, kien hemm erba'
roti ħdejn il-kerubin, rota ħdejn kull
kerub: u d-dehra tar-roti kienet bħall-
kulur ta' ħaġra ta' krisòltu.
10 U fid-dehra tagħhom, l-erbgħa
kienu jixbħu lil xulxin, qisha rota kienet ġo
rota oħra.
11 Huma u jimxu, kienu jimxu fuq l-
erba' naħat tagħhom; ma kinux jilwu
huma u jimxu, iżda lejn kull naħa li kienet
tħares ir-rota ta' quddiem, l-oħrajn kienu
jmorru, bla ma jduru huma u jimxu.
12 U l-ġisem kollu tal-kerubini, u
daharhom, u idejhom, u ġwinħajhom, kif
ukoll ir-roti, kienu mimlijin għajnejn
dawramejt, imqar ir-roti li l-erbgħa
kellhom.
13 Ir-roti smajthom isemmuhom: Ir-
roti li jvenvnu.
14 U kull wieħed kellu erbat uċuh:
l-ewwel wiċċ kien il-wiċċ ta' kerub; it-tieni
wiċċ kien il-wiċċ ta' bniedem; u t-tielet
wiċċ kien il-wiċċ ta' ljun; u r-raba' l-wiċċ
ta' ajkla.
15 U l-kerubin għolew. Dawn kienu
l-istess ħlejjaq ħajjin li jien kont rajt ħdejn
ix-xmara Kebar.
16 U xħin il-kerubin kienu jimxu, ir-
roti kienu jimxu ħdejhom: u xħin il-
kerubin kienu jerfgħu ġwinħajhom biex
jogħlew minn fuq l-art, ir-roti ma kinux
iduru minn ħdejhom.
17 Xħin kienu jieqfu, dawn kienu
jieqfu huma wkoll; u xħin jogħlew, jogħlew
ukoll magħhom: għax l-ispirtu tal-ħlejjaq
ħajjin kien fihom.
18 Imbagħad il-glorja tal-Mulej ħarġet
mill-għatba tad-dar, u qagħdet fuq il-
kerubin.
19 U l-kerubin refgħu ġwinħajhom, u
għolew mill-art quddiem għajnejja; huma
u ħerġin, ir-roti wkoll kienu ħdejhom; u
waqfu fid-daħla tal-bieb tal-lvant ta' dar
il-Mulej; u l-glorja t'Alla ta' Iżrael kienet
fuqhom.
20 Dawn kienu l-istess ħlejjaq ħajjin li
jien kont rajt taħt Alla ta' Iżrael ħdejn
ix-xmara Kebar; u jien kont naf li kienu
il-kerubin.
21 Kull wieħed kellu erba' wċuh, u kull
wieħed erba' ġwienaħ, u taħt ġwinħajhom
kienet tidher bħal għamla ta' idejn ta'
bniedem.
22 U x-xbieha ta' wiċċhom kienet
l-istess uċuh li d-dehra tagħhom kont rajt
ħdejn ix-xmara Kebar: kienu l-istess
xbieha, l-istess kerubin. kull wieħed kien
jimxi dritt quddiem wiċċu.

11 Barra minn dan, l-ispirtu refagħni
fil-għoli, u ġiebni fil-bieb tal-lvant
ta' dar il-Mulej, li jħares lejn il-lvant: u,
ara, f'daħlet il-bieb kien hemm ħamsa u
għoxrin raġel; u rajt f'nofshom 'il Gażanja,
bin Għażżur, u 'l Pelatja, bin Benaja,
kapijiet tal-poplu.
2 Imbagħad il-Mulej qalli: O bin il-
bniedem, dawn huma l-irġiel li jfasslu d-
deni, u jagħtu pariri ħżiena f'din il-belt:
3 Huma jgħidu: Ma wasalx iż-żmien
biex nibnu d-djar? Dil-belt hi l-borma, u
aħna l-laħam.
4 Għalhekk ħabbar kontra tagħhom,
ħabbar, o bin il-bniedem!
5 U l-Ispirtu tal-Mulej waqa' fuqi, u
qalli: Għid: Hekk igħid il-Mulej: Hekk
għidtu intom, o dar Iżrael: għax jien naf

dak li jiġikom f'moħħkom, kull wieħed
minnhom.
6 Kattartu l-maqtulin tagħkom f'din
il-belt, u mlejtu triqatha bil-maqtulin.
7 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Il-maqtulin tagħkom, li intom tfajtu
f'nofsha, huma l-laħam, u din il-belt hi
l-borma: iżda lilkom noħroġkom minn ġo
fiha.
8 Intom bżajtu mis-sejf; u sejf inġib
fuqkom, igħid Sidi l-Mulej.
9 U noħroġkom minn ġo fiha, u
nagħtikom f'idejn il-barranin, u nagħmel
ħaqq fuqkom.
10 Taqgħu bis-sejf; u jien nagħmel
ħaqq minnkom barra minn art Iżrael; u
tagħrfu li jien hu l-Mulej.
11 Din il-belt ma tkunx għalikom
borma, u lanqas ma tkunu intom l-laħam
ta' ġo fiha; iżda barra minn art Iżrael
nagħmel ħaqq minnkom.
12 U tagħrfu li jien hu l-Mulej: għax
ma mxejtux fl-istatuti tiegħi, u lanqas
għamiltu l-ordinanzi tiegħi, imma
għamiltu skond l-ordinanzi tal-ġnus ta'
madwarkom.
13 U ġara, jiena u nħabbar, illi Pelatja,
bin Benaja, miet. Imbagħad jien inxtħitt
għal wiċċi, u għajjatt b'leħen qawwi, u
għidt: Ah, Sidi Mulej! Sa tagħmel int
qerda għalkollox mill-bqija ta' Iżrael?
14 Imbagħad il-kelma tal-Mulej reġ-
għet ġiet għandi, tgħid:
15 O bin il-bniedem, ħutek, iva, ħutek,
l-irġiel li jiġu minnek, u d-dar kollha ta'
Iżrael, ilkoll kemm huma, huma dawk li
għalihom qalu dawk li jgħammru f'Ġeru-
salem: Tbiegħdu minn mal-Mulej! Lilna
mogħtija l-art biex tkun tagħna.
16 Għalhekk għid: Hekk igħid Sidi
l-Mulej: Għalkemm begħidthom qalb il-
ġnus, u għalkemm xerridthom fl-artijiet,
jien insir għalihom bħal santwarju żgħir
fl-artijiet li marru fihom.
17 Għalhekk għid: Hekk igħid Sidi
l-Mulej: Niġmagħkom imqar minn fost
il-popli, u niġborkom mill-artijiet li fihom
intom kontu mxerrdin, u nagħtikom art
Iżrael.
18 U jiġu hawn, u jwarrbu minnha l-
qżiżijiet tagħha kollha, u l-ħwejjeġ ta' min
jistkerrahhom tagħha kollha.
19 U nagħtihom qalb waħda, u
nqiegħed spirtu ġdid fikom; u naqla' l-qalb
tal-ħaġar minn ġisimhom, u nagħtihom
qalb tal-laħam:
20 Biex jimxu fl-istatuti tiegħi, u jħarsu
l-ordinanzi tiegħi, u jagħmluhom: imbagħ-
ad ikunu l-poplu tiegħi, u jien inkun Alla
tagħhom.
21 Iżda għal dawk li qalbhom timxi
wara qalb il-qżiżijiet tagħhom u l-ħwejjeġ
ta' min jistkerrah tagħhom, nitfa' ħlas
egħmilhom fuq rashom, igħid Sidi l-Mulej.
22 Imbagħad il-kerubin refgħu ġwinħaj-
hom, bir-roti ħdejhom; u l-glorja t'Alla
ta' Iżrael kienet fuqhom, fil-għoli.
23 U l-glorja tal-Mulej telgħet minn
nofs il-belt, u waqfet fuq il-muntanja, in-
naħa tal-lvant tal-belt.
24 Wara l-ispirtu refagħni, u ġiebni
f'dehra bl-Ispirtu t'Alla f'art il-Kaldin,
ħdejn dawk li kienu fl-eżilju. U hekk
għabet minni d-dehra li kont rajt.
25 U għidt lil dawk li kienu fl-eżilju dak
kollu li l-Mulej kien urieni.

12 Imbagħad kelmet il-Mulej ġiet
għandi, tgħid:
2 O bin il-bniedem, int qiegħed
tgħammar qalb dar ta' nies xewwiexa, li
għandhom għajnejn biex jaraw, u ma
jarawx; għandhom widnejn biex jisimgħu,
u ma jisimgħux: għax huma dar ta' nies
xewwiexa.
3 Għalhekk, o bin il-bniedem, lesti
ħwejġek għall-eżilju, u itlaq għall-eżilju bi
nhar quddiem għajnejhom; itlaq għall-
eżilju quddiem għajnejhom, minn fejn
qiegħed għal post ieħor. Għandhom
mnejn jintebħu għalkemm huma dar ta'
nies xewwiexa.
4 Imbagħad toħroġ ħwejġek bi nhar
quddiemhom, bħall-ħwejjeġ ta' dak li jkun
sejjer għall-eżilju: u toħroġ filgħaxija
quddiemhom, kif joħorġu dawk li jkunu
sejrin għall-eżilju.
5 Quddiem għajnejhom ħaffer ħofra
fil-ħajt, u oħroġ minnha.
6 Quddiem għajnejhom għabbi ħwejġek
fuq spallejk, u ġorrhom fid-dlam. Għatti
wiċċek, biex ma tarax l-art: għax lilek sa
nagħmlek sinjal għal dar Iżrael.
7 U għamilt kif kont ikkmandat: ħriġt
ħwejġi bi nhar bħal ħwejjeġ għall-eżilju,
u filgħaxija ħaffirt il-ħajt b'idi; ħriġt fid-
dlam, u għabbejt ħwejġi fuq spallejja,
quddiem għajnejhom.
8 U filgħodu ġiet il-kelma tal-Mulej
għandi, tgħid:
9 O bin il-bniedem, ma qaltlikx dar
Iżrael, id-dar xewwiexa: X'int tagħmel?
10 Għidilhom: Hekk igħid Sidi l-Mulej:
Għall-prinċep li hemm Ġerusalem dan
l-oraklu, u għal dar Iżrael kollha li hemm
fiha.
11 Għid: Jien sinjal għalikom: Bħal ma
għamilt, hekk jagħmlulhom: fl-eżilju
jmorru; fil-jasar.
12 U l-prinċep li hemm fosthom
igħabbi ħwejġu fuq spallejh fid-dlam, u
joħroġ: iħaffru ħofra fil-ħajt biex joħorġu-
hom: igħatti wiċċu, biex ma jarax
b'għajnejh l-art.
13 Jien nifrex ukoll ix-xibka tiegħi fuqu,
u jinqabad fin-nassa tiegħi: u nieħdu
Babel, art il-Kaldin; iżda ma jarahiex,
għalkemm imut hemm.
14 U jien inxerred ma' kull riħ lil dawk

kollha ta' madwaru, dawk li jgħinuh, u l-eżerċti tiegħu kollha; u nislet sejfi għal warajhom.

15 U jagħrfu li jien hu l-Mulej, meta nwaddabhom qalb il-ġnus, u nxerridhom fl-artijiet.

16 Iżda nħalli minnhom ftit irġiel meħlusin mis-sejf, mill-ġuħ u mill-pesta; biex iħabbru l-ħwejjeġ mistkerrhin kollha tagħhom qalb il-ġnus li jmorru fihom; u jagħrfu li jien hu l-Mulej.

17 Barra minn dan, kelmet il-Mulej ġiet għandi, tgħid:

18 O bin il-bniedem, kull ħobżok bir-rogħda, u ixrob l-ilma tiegħek bit-taqtiq u l-biża'.

19 U għid lill-poplu tal-pajjiż: Hekk igħid Sidi l-Mulej, għal dawk li jgħammru f'Ġerusalem, u għal art Iżrael: Bil-biża' jieklu ħobżhom, u jixorbu l-ilma tagħhom bid-dwejjaq, għax arthom tkun deżolata, misruqa minn kulma hemm fiha, minħabba l-vjolenza ta' dawk kollha li jgħammru fiha.

20 U l-bliet imgħammrin jiġġarrfu, u l-art issir ħerba; u jagħrfu li jien hu l-Mulej.

21 U l-kelma tal-Mulej ġiet għandi, tgħid:

22 O bin il-bniedem, x'inhu dak il-qawl li għandkom f'art Iżrael, li jgħid: Iż-żmien itul, u kull dehra tisfa fix-xejn?

23 Għalhekk għidilhom: Hekk igħid Sidi l-Mulej: Insikket dal-qawl biex ma jtennuhx iżjed bħala qawl f'Iżrael. Iżda għidilhom: Qorbu l-jiem kif ukoll il-kelma ta' kull dehra.

24 Għax ma jkunx hemm iżjed ebda dehra fiergħa, u lanqas teħbir qarrieq f'dar Iżrael.

25 Għax jien il-Mulej: jien nitkellem, u l-kelma li ngħid isseħħ; ma tiddawwarx iżjed: għax f'jiemkom, o dar ta' nies xewwiexa, ngħid kelma, u nagħmilha, igħid Sidi l-Mulej.

26 U l-kelma tal-Mulej reġgħet ġiet għandi, tgħid:

27 O bin il-bniedem, ara, dawk ta' dar Iżrael qegħdin igħidu: Id-dehra li hu ra hi għal ħafna jiem oħra li għad jiġu, u jħabbar għal żminijiet bgħida.

28 Għalhekk għidilhom: Hekk igħid Sidi l-Mulej: Ma jiddawwar xejn iżjed minn kliemi, iżda l-kelma li ngħid, isseħħ, igħid Sidi l-Mulej.

**13** U kelmet il-Mulej ġiet għandi, tgħid:

2 O bin il-bniedem, ħabbar kontra l-profeti ta' Iżrael li jħabbru, u għid lil dawk li jħabbru minn moħħhom: Isimgħu kelmet il-Mulej!

3 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Ħażin għall-profeti boloh, li jimxu wara l-ispirtu tagħhom, u jitkellmu fuq ħwejjeġ li ma jkunux raw.

4 O Iżrael, il-profeti tiegħek saru bħal volpijiet fost ir-rovini!

5 Intom ma tlajtux fuq is-slieħi, u lanqas bnejtu ħajt madwar dar Iżrael, biex tkunu tistgħu tirreżistu fit-taqbida, f'jum il-Mulej.

6 Raw dehriet fiergħa, u taħbir giddieb, dawk li jgħidu: Il-Mulej igħid! bla ma jkun bagħathom il-Mulej: u huma ttamaw oħrajn li l-kelma titwettaq.

7 Ma rajtux intom dehra fiergħa, u ma ħabbartux taħbir qarrieq, meta tgħidu: Qalu l-Mulej; bla ma jien inkun tkellimt?

8 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej: Talli tkellimtu ħwejjeġ fiergħa, u rajtu l-gideb, għalhekk, ara, jien kontrikom, igħid Sidi l-Mulej.

9 U idi tkun kontra l-profeti li jaraw dehriet fiergħa, u jħabbru l-gideb: ma jkunux fil-ġemgħa tal-poplu tiegħi, u lanqas ikunu miktubin fir-reġistru ta' dar Iżrael, u lanqas jidħlu f'art Iżrael: u tagħrfu li jiena s-Sid, il-Mulej.

10 Talli, iva, talli jqarrqu bil-poplu tiegħi, billi jgħidu: Is-sliem! meta ma hemmx sliem; u talli, meta l-poplu jibni ħajt, dawn il-profeti jkaħħluh bit-tajn.

11 Għid lil dawk li jkaħħluh bit-tajn, illi dan jaqa'! Tagħmel xita li tgħarraq; u int, ja silġ daqs il-ħaġar, tinżel; u riħ ta' riefnu jqum.

12 Ara, xħin jaqa' l-ħajt, ma jgħidulkomx: Fejn hu t-tajn li bih kaħħaltuh?

13 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej: Inqajjem f'qillti riħ ta' riefnu; u f'għadbi jkun hemm ukoll xita bil-qliel, u silġ daqs il-ħaġar f'qillti biex ittemmu.

14 U hekk naqleb il-ħajt li kaħħaltu bit-tajn, u nġarrfu ma l-art, u jinkixfu s-sisien tiegħu, u jaqa', u tintemmu taħtu: u tagħrfu li jien hu l-Mulej.

15 U hekk jeħda għadbi għall-ħajt, u għal dawk li kaħħluh bit-tajn, u ngħidilkom: Il-ħajt m'għadux iżjed, u lanqas dawk li kaħħluh;

16 Jiġifieri, il-profeti ta' Iżrael, li jħabbru lil Ġerusalem, u jaraw dehriet ta' sliem għaliha, meta mhemmx sliem, igħid is-Sid, il-Mulej.

17 U int, o bin il-bniedem, dawwar wiċċek lejn il-bniet tal-poplu tiegħek, li qegħdin iħabbru minn moħħhom; u ħabbar kontra tagħhom,

18 U għid: Hekk igħid Sidi l-Mulej: Ħażin għan-nisa li jħitu faxex tas-seħer fuq l-għaksa ta' kull id, u jaħdmu velijiet għal ras ta' persuni ta' kull daqs, biex jonsbu għall-erwieħ! Jaqaw intom tonsbu għall-erwieħ tal-poplu tiegħi, u tħallu ħajjin erwieħ oħrajn għalikom?

19 Intom kasbartuni fost il-poplu tiegħi għal qabda xgħir, u għall-loqom tal-ħobż, billi qtiltu l-erwieħ li m'għandhomx imutu,

u ħallejtu ħajjin l-erwieħ li ma għandhomx
jibqgħu ħajjin, bil-gideb tagħkom lill-poplu
tiegħi, li jisma' l-gideb.
20 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Ara, jien kontra l-faxex tagħkom tas-seħer,
li bihom tonsbu għall-erwieħ, u jien
inqattagħhom minn dirgħajkom; u nitlaq
ħelsin l-erwieħ li intom tonsbu bħal
agħsafar.
21 U nqatta' l-velijiet tagħkom, u
neħles il-poplu tiegħi minn idejkom, u ma
jkunx aktar f'idejkom biex ikun minsub;
u tagħrfu li jien hu l-Mulej.
22 Għax bil-gideb qtajtu qalb il-ġust,
meta jien ma qtajthielux, u qawwejtu qalb
il-ħażin, biex ma jarġax lura minn triqtu
l-ħażina biex isalva ħajtu.
23 Għalhekk ma tarawx aktar dehriet
fiergħa, u lanqas tħabbru gideb: u jien
neħles il-poplu tiegħi minn idejkom, u
intom tagħrfu li jien il-Mulej.

14 Imbagħad ġew għandi xi rġiel mix-
xjuħ ta' Iżrael, u qagħdu bil-qiegħda
quddiemi.
2 U ġiet għandi l-kelma tal-Mulej,
tgħid:
3 O bin il-bniedem, dawn ir-rġiel
iżommu l-idoli tagħhom f'qalbhom, u
jqiegħdu t-tiġrif ta' ħżunithom quddiem
wiċċhom: kif nista' jien inkun ikkunsultat
minnhom?
4 Għalhekk kellimhom, u għidilhom:
Hekk igħid Sidi l-Mulej: Kull wieħed
minn dar Iżrael, li jżomm l-idoli tiegħu
f'qalbu, u jqiegħed it-tiġrif ta' ħżunitu
quddiem wiċċu, u jiġi mbagħad għand il-
profeta; jien, il-Mulej, inwieġbu minħabba
l-kotra ta' l-idoli tiegħu;
5 Biex naqbad minn qalbhom lil dawk
ta' dar Iżrael, li kollha twarrbu minn
miegħi minħabba l-idoli tagħhom.
6 Għalhekk għid lil dar Iżrael: Hekk
igħid Sidi l-Mulej: Indmu, u erġgħu lura
mill-idoli tagħkom; u mill-ħwejjeġ mist-
kerrha kollha tagħkom dawru wiċċkom.
7 Għax kull wieħed minn dar Iżrael,
jew mill-għorba li joqogħdu f'Iżrael, li
jinfired minni, u jżomm l-idoli tiegħu
f'qalbu, u jqiegħed quddiem wiċċu t-
tiġrif ta' ħżunitu, u jiġi mbagħad għand
il-profeta, biex jistaqsini permezz tiegħu,
jien, il-Mulej, jiena stess inwieġbu:
8 U ndawwar wiċċi kontra dak ir-raġel,
nagħmlu sinjal u qawl, u nqaċċtu minn
qalb il-poplu tiegħi; u tagħrfu li jien hu
l-Mulej.
9 U jekk il-profeta jitqarraq u jgħid xi
ħaġa, jien, il-Mulej, inkun qarraqt lil dak
il-profeta, u mmidd idi fuqu, u neqirdu
minn nofs il-poplu tiegħi Iżrael.
10 U jerfgħu t-tnejn il-kastig ta' ħżunit-
hom: il-kastig tal-profeta jkun daqs il-
kastig ta' min jistaqsih;
11 Biex dawk ta' dar Iżrael ma jintilfux
iżjed minni, u lanqas jitniġġsu iżjed bi
ħtijiethom kollha; iżda jkunu l-poplu
tiegħi, u jien inkun Alla tagħhom, igħid
Sidi l-Mulej.
12 U reġgħet ġiet għandi kelmet il-
Mulej, tgħid:
13 O bin il-bniedem, jekk pajjiż jidneb
kontra tiegħi billi jaħti għalija, jien immidd
idi fuqu, u nkissirlu r-rifda tal-ħobż tiegħu,
u nibgħat fuqu l-ġuħ, u naqta' minnu sew
il-bniedem u kemm il-bhima:
14 Imqar jekk dawn it-tliet irġiel, Noê,
Danjel, u Ġob, ikunu hemm fih, bil-ħaqq
tagħhom stess ma jeħilsux ħlief biss
ħajjithom, igħid Sidi l-Mulej.
15 Jekk inħalli dbejjeb ħorox igħaddu
mill-pajjiż, u jagħmluh bla nies, u jsir
ħerba, hekk li l-ebda bniedem ma jkun
jista' jgħaddi minnu minħabba d-dbejjeb:
16 U jkun hemm fih dawn it-tliet irġiel,
daqskemm jien ħaj, igħid Sidi l-Mulej,
huma ma jeħilsux la wlied u lanqas bniet;
huma weħidhom jeħilsu, iżda l-art issir
ħerba.
17 Jew jekk inġib sejf fuq dak il-pajjiż,
u ngħid: O sejf, għaddi minn dal-pajjiż! u
naqta' minnu sew il-bniedem u kemm
il-bhima:
18 U jkun hemm fih dawn it-tliet irġiel,
daqskemm jien ħaj, igħid Sidi l-Mulej,
huma la l-ulied u lanqas il-bniet ma jeħilsu,
iżda huma weħidhom jeħilsu.
19 Jew jekk nibgħat il-pesta f'dak il-
pajjiż, u nsawwab qillti fuqu bid-dmija,
biex naqta' minnu sew il-bniedem u kemm
il-bhima:
20 U jkun hemm fih Noê, Danjel, u
Ġob, daqskemm jien ħaj, igħid Sidi l-
Mulej, la iben u lanqas bint ma jeħilsu:
huma jeħilsu biss lil ruħhom b'ħaqqhom.
21 Għax hekk igħid Sidi l-Mulej:
Kemm aktar meta nibgħat fuq Ġerusalem
l-erba' ġuddizzji qliel tiegħi: is-sejf, il-
għaks, u d-dbejjeb ħorox, u l-pesta, biex
naqta' minnha sew il-bniedem u kemm
il-bhima?
22 Iżda, ara, jibqa' fiha xi meħlusin, ta'
wlied u bniet, li joħorġu minnha: huma
jaslu għandkom, u intom taraw l-imġiba
tagħhom u egħmilhom: u intom titfarrġu
bil-ħsara li nkun ġibt fuq Ġerusalem,
imqar b'kulma ġibt fuqha jien.
23 U huma jfarrġukom, xħin taraw
l-imġiba tagħhom u egħmilhom: u tagħrfu
li mhux għal xejn għamilt kulma għamilt
fiha, igħid is-Sid, il-Mulej.

15 Imbagħad ġiet għandi l-kelma tal-
Mulej, tgħid:
2 O bin il-bniedem, x'għandu aktar il-
ħatab tad-dielja minn kull ħatab ieħor,
jew minn fergħa li hemm fost is-siġar tal-
masġar?

3 Jaqaw jieħdu minnha xi njam biex
bih jagħmlu xi xogħol? Jew jieħdu minnha
xi feles biex idendlu miegħu xi ħaġa?
4 Ara, fin-nar jintafa' għall-ħruq; u
n-nar jiekol iż-żewġt itruf tiegħu, u n-nofs
tiegħu jinħaraq. Jista' jiswa għal xi
xogħol?
5 Ara, meta kien sħiħ, ma kienx jiswa
għax-xogħol: kemm inqas issa, li kielu
n-nar u ħarqu, jista' jsir xi xogħol minnu?
6 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Bħall-ħatab tad-dielja fost il-ħatab tal-
masġar, li jien tfajt għan-nar biex jinħaraq,
hekk nagħmel lil dawk li jgħammru
f'Ġerusalem.
7 Indawwar wiċċi kontra tagħhom;
joħorġu min-nar, u nar ieħor jikolhom: u
tagħrfu li jien hu l-Mulej, meta ndawwar
wiċċi kontra tagħhom.
8 U l-art nagħmilha ħerba, għax huma
mxew bil-ħażen, igħid Sidi l-Mulej.

16 Reġgħet ġiet għandi l-kelma tal-
Mulej, tgħid:
2 O bin il-bniedem, għarraf lil Ġeru-
salem bil-ħwejjeġ mistkerrha tagħha.
3 U għid: Hekk igħid Sidi l-Mulej lil
Ġerusalem: L-oriġini tiegħek, u twelidek
huma minn art Kangħan; missierek kien
Amurri, u ommok Ħittija.
4 U fi twelidek, fil-jum li twelidt, ma
qatgħulikx il-ħajta ta' żokortok, u lanqas
kont maħsula fl-ilma biex titnaddaf; u ma
għorkukx fil-melħ, u lanqas fisqewk fil-
fsieqi.
5 L-ebda għajn ma tħassritek, biex
tagħmillek waħda minn dawn, u turi
ħniena miegħek; imma rmewk f'wiċċ ir-
raba', daqs kemm stkerrhuk, fil-jum li
twelidt.
6 U xħin għaddejt minn ħdejk, u rajtek
titmiegħek f'demmek, għidtlek xħin int
kont f'demmek: Ibqa' ħajja; iva, għidtlek
xħin int kont f'demmek: Ibqa' ħajja.
7 Kattartek bħall-inbiet tar-raba'; u int
kbirt, sirt twila, u wasalt fi żmien xbubit-
ek: sidrek beda jingħaqad, u xagħrek
jikber; imma int kont għarwiena u għerija.
8 Issa xħin għaddejt minn ħdejk, u
rajtek, ara, żmienek kien żmien l-imħabba;
u jien frixt dejl mantari fuqek, u start l-
egħra tiegħek: iva, ħliftlek, u rtbatt bi
ftehim miegħek, igħid Sidi l-Mulej, u sirt
tiegħi.
9 Imbagħad ħsiltek bl-ilma ; iva,
ħsiltlek għalkollox demmek minn fuqek, u
dliktek biż-żejt.
10 Libbistek libsa irrakmata, u xeddejt-
lek f'riġlejk xedd ta' ġild it-taħax, u
dawwartek bil-għażel, u ksejtek bil-ħarir.
11 Żejjintek ukoll biż-żina, u qegħidtlek
brazzuletti f'idejk, u ħannieqa m'għonq-
ok.
12 Dendiltlek ħolqa ma' mnieħrek, u
msielet ma' widnejk; u kuruna sabiħa fuq
rasek.
13 Hekk int kont imżejna bid-deheb u
l-fidda; u lbiesek kien għażel fin, u ħarir,
u xogħol tar-rakkmu: int kilt smid, għasel
u żejt: u ġmielek kien kbir ħafna, u lħaqt
biex issaltan.
14 U l-fama tiegħek xterdet f'nofs il-
ġnus għal ġmielek; għax dan kien perfett,
billi ksejtek bit-tiżjin tiegħi; igħid Sidi
il-Mulej.
15 Iżda int imlejt rasek bi ġmielek, u
lgħabtha ta' żienja minħabba l-fama
tiegħek, u sawwabt l-egħmil ħażin tiegħek
fuq kull min kien igħaddi mit-triq, lil kull
min kien ikun irid.
16 U int ħadt minn ilbiesek, u għamilt
għalik imqades tal-għoljiet imżejna
b'ħafna lwien, u fuqhom lgħabtha taż-
żienja; ħwejjeġ bħal dawn qatt ma ġraw, u
lanqas qatt ma jiġru.
17 Int ħadt ukoll il-ġojjelli sbieħ
tiegħek magħmulin bid-deheb u l-fidda
tiegħi, li kont tajtek, u għamilt minnhom
xbihat ta' rġiel, u żnejt magħhom,
18 U ħadt l-ilbies irrakmat tiegħek, u
ksejthom bih: u int qegħidt iż-żejt tiegħi u
l-inċens tiegħi quddiemhom.
19 Ħobżi wkoll li kont tajtek, is-smid, u
ż-żejt, u l-għasel, li kont nitimgħek, int
qegħidthom quddiemhom, rieħa li
tgħaxxaq. U hekk kien! igħid Sidi l-Mulej.
20 Barra minn dan int ħadt is-subjien
tiegħek u l-bniet tiegħek, li kont ulidtli, u
dawn int issagrifikajthom lill-idoli biex
ikunu miblugħin. Kien dan ħaġa żgħira
mill-egħmil faħxi tiegħek,
21 Li qtilt lil uliedek, u tajthom biex
igħaddu min-nar għalihom?
22 U fil-ħwejjeġ mistkerrha kollha
tiegħek, u l-egħmil żieni tiegħek, int ma
ftakartx f'jiem żgħożitek, meta kont
għarwiena u għerija, u titmiegħek
f'demmek.
23 U ġara, wara l-ħażen kollu tiegħek,
(Ħażin! Ħażin għalik! igħid Sidi l-Mulej;)
24 Illi int bnejt ukoll għalik post għaż-
żena, u għamilt għalik post għoli f'kull
misraħ.
25 Bnejt post għoli għalik f'ras kull
triq, u kasbart sbuħitek, u tajt lilek
innifsek lil kull min kien igħaddi, u kattart
l-egħmejjel ħżiena tiegħek.
26 U żnejt ma' l-Eġizzjani, ġirienek, ta'
ġisimhom imlaħħam; u kattart l-egħmejjel
ħżiena tiegħek, biex tmasħanni.
27 Għalhekk, ara, jien meddejt idi
fuqek, u naqqast mis-sehem ta' l-ikel li
kien imissek, u rħejtek għar-rieda ta' dawk
li jobogħduk, il-bniet tal-Filistin, li jistħu
mill-imġiba faħxija tiegħek.
28 U żnejt ma' l-Assirjani, billi int ma
kontx xbajt; iva, żnejt magħhom, u lanqas
ma xbajt.
29 Barra minn dan, int kattart iż-żena

tiegħek f'art Kangħan sa art il-Kaldin; u
lanqas b'dan ma xbajt.
30 Kemm hija dgħajfa qalbek, igħid
Sidi l-Mulej, biex tagħmel dan kollu,
egħmil ta' mara żienja bla mistħija!
31 U tibni l-post tiegħek għaż-żena f'ras
kull triq, u tagħmel il-post għoli tiegħek
f'kull misraħ. Iżda int ma kontx bħal
mara żienja, għax kont tistmerr il-ħlas;
32 Iżda bħal mara miżżewġa li tagħmel
l-adulterju, li flok żewġha tilqa' l-barranin!
33 Lil kull mara żienja l-irġiel jagħtuha
rigali; iżda int tajt ir-rigali tiegħek lil
ħbiebek, biex tixtrihom, ħalli jiġu għandek,
minn kull naħa, biex jiżnu miegħek.
34 Hekk inti l-kuntrarju ta' nisa oħra
fix-xogħol żieni tiegħek; ħadd ma fittxek
biex tagħmilha ta' mara żienja; int kont
tagħti l-ħlas, u ħlas lilek ma kinux jagħtu:
għamilt il-kuntrarju ta' l-oħrajn.
35 Għalhekk, o mara żienja, isma'
kelmet il-Mulej:
36 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Talli int
qassamt bil-ħala flusek, u l-għera tiegħek
inkixfet biż-żena tiegħek ma' ħbiebek, u
ma' l-idoli mistkerrha kollha tiegħek, u
minħabba demm uliedek, li inti tajthom;
37 Ara, għalhekk jien sa niġma' lil
ħbiebek kollha, li magħhom int ħadt
pjaċir, u lil dawk kollha li int ħabbejt, ma'
dawk kollha li inti bgħadt; u niġmagħhom
kontra tiegħek minn kull naħa, u nikxef
il-għera tiegħek quddiemhom, biex jaraw
il-għera tiegħek kollha.
38 U nagħmel ħaqq minnek, bħal ma
jagħmlu ħaqq min-nisa miżżewġin żienja
u li jxerrdu d-demm; u nġib fuqek id-
demm tal-qilla u ta' l-għejra.
39 U nerħik ukoll f'idejn ħbiebek, u
jwaqqgħu l-post tiegħek taż-żena, u
jġarrfu l-imqades tal-għoljiet tiegħek:
ineżżgħuk ukoll minn ilbiesek, u jeħdulek
il-ħwejjeġ tiegħek taż-żina, u jħalluk
għarwiena u għerija.
40 U jġibu għalik ġemgħa nies, u
jħaġġruk bil-ġebel, u jinfduk bis-sjuf
tagħhom;
41 U jaħarqu djarek bin-nar, u jagħmlu
ħaqq minnek quddiem ħafna nisa: u ma
nħallikx tibqa' tagħmilha iżjed ta' mara
żienja, u int ma tibqax tagħti ħlas aktar
lil ħadd.
42 U hekk inserraħ il-qilla tiegħi kontra
tiegħek, u żżul minnek l-għejra tiegħi, u
nikkwieta, u ma nagħdabx iżjed.
43 Talli int ma ftakartx f'jiem żgħożit-
ek, iżda masħantni f'dan kollu; ara, jien
ukoll nitfa' ħlas egħmilek fuq rasek, igħid
Sidi l-Mulej: u int ma żżidx egħmejjel
faħxin oħra fuq il-ħwejjeġ mistkerrha
kollha tiegħek.
44 Ara, kull min igħid qawl, igħid dal-
qawl fuqek: Bħall-omm, il-bint.
45 Int bint ommok, li kienet tistmell lil
żewġha u lil uliedha; u int oħt ħutek il-
bniet, li kienu jistmellu lil żwieġhom u lil
uliedhom: ommkom kienet Ħittija, u
missierkom Amurri.
46 Issa oħtok il-kbira hi Samarija, li
tgħammar in-naħa tax-xellug tiegħek ma'
wliedha l-bniet; u oħtok iż-żgħira, li
tgħammar in-naħa tal-lemin tiegħek, hi
Sodoma mal-bniet tagħha.
47 Iżda int ma mxejtx fi triqathom, u
lanqas għamilt il-ħwejjeġ mistkerrha
tagħhom: iżda, billi dak kien donnu ftit
wisq, int tħassart aktar minnhom fi
triqatek kollha.
48 Daqskemm jien ħaj, igħid Sidi l-
Mulej, oħtok Sodoma ma għamlitx, hi u
l-bniet tagħha, bħal ma għamilt int u
l-bniet tiegħek.
49 Ara, dan kien il-ħażen t'oħtok
Sodoma: kburija, xaba' ta' ħobż, u ħafna
għażż kellha hi u l-bniet tagħha, u lanqas
id il-fqir u l-miskin ma kienet twieżen.
50 U kienu kburin, u għamlu egħmil
mistkerrah quddiemi: għalhekk warrabt-
hom xhin rajt dan.
51 Lanqas Samarija ma għamlet nofs
dnubietek; iżda int kattart il-ħwejjeġ
mistkerrha tiegħek aktar minnhom, u
iġġustifikajt lil ħutek il-bniet bil-ħwejjeġ
mistkerrha kollha tiegħek, li int għamilt.
52 Int ukoll arfa' l-għajb tiegħek talli
għamilt ħaqq favur ħutek il-bniet. Min-
ħabba dnubietek, li int għamilt aktar
mistkerrha milli għamlu huma, huma
ġusti aktar minnek. Iva, istħi, u arfa' l-
għajb tiegħek, talli wrejt lil ħutek il-bniet
ġusti!
53 Jien inraġġa' lura mill-jasar fejn
jinsabu lil dawk ta' Sodoma, u tal-bniet
tagħha, u lil dawk ta' Samarija, u tal-bniet
tagħha, u lil dawk tiegħek li huma
f'nofshom,
54 Biex tarfa' għajbek, u tirgħex minn
kulma għamilt, meta tkun ta' faraġ
għalihom.
55 U meta ħutek il-bniet, Sodoma u
l-bniet tagħha, jerġgħu għalli kienu qabel,
u Samarija u l-bniet tagħha jerġgħu għalli
kienu qabel, int u l-bniet tiegħek terġgħu
għalli kontu qabel.
56 Isem oħtok Sodoma ma kienx
jissemma f'fommok f'jum kburitek,
57 Qabel ma nkixfet ħżunitek? Issa int
sirt bħalha, ħaġa ta' tagħjir għall-bniet tas-
Sirja, u ta' dawk li huma madwarha, u
għall-bniet tal-Filistin, dawk ta' madwarek
li jżebilħuk.
58 Int itgħabbejt bl-egħmil faħxi
tiegħek, u l-egħmil mistkerrah tiegħek,
igħid il-Mulej.
59 Iva, hekk igħid Sidi l-Mulej: Nimxi
miegħek kif imxejt int, li ma qistx il-ħalfa
billi ksirt ir-rabta.
60 Madankollu, jien niftakar fir-rabta
tiegħi miegħek fi żmien żgħożitek, u
nagħmel rabta miegħek għal dejjem.

61 Imbagħad tiftakar fl-imġiba tiegħek,
u tistħi, meta tieħu lil ħutek il-bniet, dawk
li huma akbar minnek u dawk li huma
iżgħar minnek: u nagħtihomlok bħala l-
bniet tiegħek, iżda mhux minħabba r-rabta
tiegħek.
62 U nġedded ir-rabta tiegħi miegħek;
u tagħraf li jien hu l-Mulej:
63 Biex tiftakar, u tirgħex, u ma tiftaħx
aktar fommok minħabba l-mistħija
tiegħek, meta naħfirlek kulma għamilt,
igħid Sidi l-Mulej.

17 U ġiet għandi l-kelma tal-Mulej
tgħid:
2 O bin il-bniedem, għid lil dar Iżrael
ħaġa moħġaġa u parabbla.
3 Għid: Hekk igħid Sidi l-Mulej: Ajkla
kbira, bi ġwinħajn kbar, ponot ġwinħajha
twal, mimlija rix bi lwien imżewqa, ġiet
il-Libanu, u ħadet l-ogħla fergħa taċ-
ċedru:
4 Qaċċtet il-quċċata tal-friegħi żgħar
tagħha, u ġibitha f'art ta' kummerċ;
u qegħditha f'belt ta' merkanti.
5 Ħadet ukoll miż-żerriegħa tal-pajjiż,
u żergħetha f'għalqa taż-żrigħ: qegħditha
ħdejn ilma kotran, u tefgħetha bħal safsaf.
6 U kibret, u saret dielja mifruxa fuq
sieqha qasira, u ż-żraġen tagħha daru
lejha, u l-egħruq tagħha baqgħu taħtha: u
hekk saret dielja, u għamlet iż-żraġen, u
meddet il-friegħi.
7 Kien hemm ukoll ajkla oħra kbira,
ġwinħajha kbar, u ħafna rix: u, ara, dik
id-dielja dawret egħruqha lejha, u meddet
lejha l-friegħi tagħha, biex issaqqiha mill-
ħammiela, fejn kienet imħawlha.
8 Kienet imħawla f'raba' tajjeb, ħdejn
ilma kotran, biex toħroġ il-friegħi, u
tagħmel il-frott, u ssir dielja sabiħa.
9 Għid: Hekk igħid Sidi l-Mulej:
Ikollha riżq? Ma taqlax l-ewwel ajkla
egħruqa, u taqta' frottha, biex tinxef?
Jinxef ir-rimi tal-friegħi tagħha kollu, u la
b'saħħa kbira, u lanqas b'ħafna nies, ma
jaqilgħuha minn egħruqha.
10 Iva, ara, billi mħawla jkollha riżq?
Ma tinxifx għalkollox, meta jmissha r-riħ
mill-lvant? Fil-ħmiemel fejn hi mħawla
tinxef.
11 Barra minn dan, il-kelma tal-Mulej
ġiet għandi, tgħid:
12 Għid issa lil din id-dar xewwiexa:
Ma tafux x'ifisser dan? Għidilhom: Ara,
is-sultan ta' Babel ġie Ġerusalem, u ħa
s-sultan tagħha, u l-kapijiet tagħha, u
ħadhom miegħu Babel;
13 U ħa wieħed minn nisel is-sultan, u
ntrabat bi ftehim miegħu, u rabtu b'ħalfa:
u neħħa wkoll l-irġiel qawwija tal-pajjiż.
14 Biex is-saltna tibqa' baxxa, u ma
tkunx tista' tintrafa', u billi tħares ir-rabta
miegħu, din iżżomm sħiħ.
15 Iżda hu xxewwex għalih billi bagħat
l-ambaxxaturi tiegħu l-Eġittu biex jagħtuh
żwiemel u ħafna nies. Sa jkollu r-riżq? Sa
jeħles min jagħmel dan? Jista' tassew
jikser ir-rabta, u jeħles?
16 Daqskemm jien ħaj, igħid Sidi l-
Mulej, sgur li fil-pajjiż fejn igħammar is-
sultan li tellgħu fuq it-tron, li ma qiesx
il-ħalfa tiegħu. u li kiser ir-rabta tiegħu
miegħu, f'nofs Babel imut.
17 U Fargħun, bl-eżerċtu kbir tiegħu,
u l-kotra tan-nies, ma jgħinux fil-gwerra,
meta jwaqqfu r-rampi, u jibnu ħitan ta'
l-assedju, biex jeqirdu ħafna ħajjiet.
18 Hu xejn ma qiesha l-ħalfa, billi
qiser ir-rabta, u, ara, ta' idu! Għamel dan
kollu, ma jeħlishiex.
19 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Daqskemm jien ħaj, sgur li l-ħalfa tiegħi
li hu ma qishiex, u r-rabta tiegħi li kisirha,
jien nroddhom fuq rasu.
20 U nifrex ix-xibka tiegħi fuqu, u
jibqa' maqbud fl-ingassa tiegħi. Imbagħad
inġibu Babel, u nagħmel ħaqq minnu
hemm, talli mexa bil-ħażen miegħi.
21 U l-maħrubin kollha tal-qtajja
tiegħu jaqgħu bis-sejf, u dawk li jibqgħu
jkunu mxerrdin ma' kull riħ; u tagħrfu li
jien, il-Mulej, tkellimt.
22 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Nieħu
wkoll rimja mill-quċċata għolja taċ-ċedru,
u nħawwilha; inqaċċat mill-ogħla nett tar-
rimi tiegħu rimja rqiqa, u nħawwilha fuq
muntanja għolja u merfugħa.
23 Fuq il-muntanja għolja ta' Iżrael
inħawwilha, biex toħroġ il-friegħi, u
tagħmel il-frott, u ssir ċedru sabiħ. U taħtu
jistkennu tajr ta' kull ġewnaħ; fid-dell tal-
friegħi tiegħu jgħammru.
24 U s-siġar kollha tar-raba' jagħrfu li
jien, il-Mulej, baxxejt is-siġra għolja, u
għollejt is-siġra baxxa, u nixxift is-siġra
ħadra, u ħriġt il-weraq lis-siġra niexfa.
Jien, il-Mulej, tkellimt, u nagħmel dan.

18 Il-kelma tal-Mulej reġgħet ġiet
għandi, tgħid:
2 Xi tridu tgħidu b'dal-qawl dwar art
Iżrael, billi tgħidu: Il-missirijiet kielu
għeneb qares, u snien it-tfal iddarrsu?
3 Daqskemm jien ħaj, igħid Sidi l-
Mulej, intom ma jkollkomx okkażjoni li
tgħidu iżjed dal-qawl f'Iżrael.
4 Ara, l-erwieħ huma kollha tiegħi; bħal
ruħ il-missier, hekk ukoll ruħ l-iben hija
tiegħi: ir-ruħ li tidneb, tmut.
5 Jekk wieħed ikun ġust, u jagħmel id-
dritt u s-sewwa,
6 U fuq l-imqades tal-għoljiet ma
jikolx, u la jarfa' għajnejh lejn l-idoli ta'
dar Iżrael, u lanqas iniġġes mart għajru, u
lejn mara f'inġiesha ma jersaqx,
7 U 'l ħadd ma jaħqar, iżda lill-midjun
iroddlu rahnu, u ma jisraq lil ħadd bil-

vjolenza, u jagħti ħobżu lil min hu bil-ġuħ,
u jgħatti lill-għarwien bl-ilbies;
8 U bl-imgħax ma jislifx, u iżjed milli
silef ma jiħux, u idu jiġbidha mill-ħażen, u
jagħmel ħaqq fis-sewwa bejn raġel u raġel,
9 U jimxi fl-istatuti tiegħi, u jħares l-
ordinanzi tiegħi, biex jagħmel is-sewwa;
dan hu ġust, u sgur ikollu l-ħajja, igħid
Sidi l-Mulej.
10 Iżda jekk ikun wiled iben li hu
ħalliel, u jxerred id-demm, u jagħmel lil
ħuh xi waħda minn dawn il-ħwejjeġ,
11 (Ħwejjeġ li l-missier ma jkunx
għamilhom) u jiekol fuq l-imqades tal-
għoljiet, u jniġġes lil mart għajru,
12 U jaħqar lill-miskin u lill-fqir, u
jisraq bil-vjolenza, u ma jroddx ir-rahan,
u jarfa' għajnejh lejn l-idoli, u jagħmel dak
li hu mistkerraħ,
13 U jislef bl-imgħax, u jieħu iżjed milli
jislef: għandu jibqa' dan ħaj? Le, ma
jibqax ħaj! Hu jkun għamel dawn il-
ħwejjeġ mistkerrha kollha; għandu jmut;
demmu fuqu.
14 Issa, ara, jekk jiled iben, li jara d-
dnubiet kollha li missieru jkun għamel, u
jaħseb fuqhom, u ma jagħmilx bħalhom,
15 U fuq l-imqades tal-għoljiet ma
jikolx, u la jarfa' għajnejh lejn l-idoli ta'
dar Iżrael, u lanqas iniġġes mart għajru,
16 U lil ħadd ma jaħqar, rahan ma
jiħux, ma jisraqx bil-vjolenza, iżda ħobżu
jagħtih lil min hu bil-ġuħ, u lill-għarwien
igħattih bl-ilbies,
17 Ma jtaqqalx idu fuq il-fqir, imgħax
u żejjed ma jiħux, iżda jagħmel l-ordinanzi
tiegħi, u jimxi fl-istatuti tiegħi; dan ma
jmutx minħabba l-ħażen ta' missieru, iżda
sgur jibqa' ħaj.
18 Missieru, billi ħaqar, u seraq lil ħuh
bil-vjolenza, u għamel dak li mhux tajjeb
fost il-poplu tiegħu, ara, imut fil-ħażen
tiegħu.
19 Iżda intom tgħidu: Għaliex? Jaqaw
l-iben m'għandux jitgħabba bil-ħażen ta'
missieru? Meta l-iben jagħmel il-ħaqq u
s-sewwa, u jħares l-istatuti kollha tiegħi,
u jagħmilhom, sgur jibqa' ħaj.
20 Ir-ruħ li tidneb, tmut. L-iben ma
jarfax il-ħażen tal-missier, u lanqas il-
missier ma jarfa' l-ħażen ta' l-iben: il-ħaqq
tal-ġust ikun fuqu, u ħażen il-ħażin ikun
fuqu.
21 Iżda jekk il-ħażin jarġa' lura minn
dnubietu kollha li jkun għamel, u jħares
l-istatuti tiegħi kollha, u jagħmel il-ħaqq
u s-sewwa, dan sgur jibqa' ħaj; ma jmutx.
22 Il-ħtijiet kollha tiegħu li jkun
għamel, ma jkunux imfakkrin lilu:
minħabba s-sewwa tiegħu li jkun għamel
jibqa' ħaj; ma jmutx.
23 Nieħu forsi pjaċir li l-ħażin imut?
igħid Sidi l-Mulej, u mhux pjuttost li
jarġa' lura minn triqatu, u jibqa' ħaj?
24 Iżda jekk il-ġust jarġa' lura mis-
sewwa tiegħu, u jagħmel il-ħażin, u jagħmel
bħall-ħwejjeġ mistkerrha kollha li r-raġel
ħażin jagħmel, dan jibqa' ħaj? Is-sewwa
tiegħu kollu, li jkun għamel, ma jitfakkarx
iżjed: minħabba li jkun mexa bil-ħażen, li
tiegħu jkun ħati, u minħabba d-dnub li
dineb, imut.
25 Iżda intom tgħidu: Triq il-Mulej
mhix sewwa. Isimgħu issa, o dar Iżrael!
Huwa triqti li mhix sewwa? Mhux pjuttost
li triqatkom li mhumiex sewwa?
26 Jekk il-ġust jarġa' lura mis-sewwa
tiegħu, u jagħmel il-ħażin, u jmut fih;
għall-ħażen tiegħu li jkun għamel, imut.
27 U jekk ir-raġel ħażin jarġa' lura mill-
ħażen tiegħu, li jkun għamel, u jagħmel
il-ħaqq u s-sewwa, isalva ħajtu.
28 Billi ntebaħ, u raġa' lura mill-
ħtijiet kollha tiegħu li jkun għamel, sgur
jibqa' ħaj; ma jmutx.
29 Iżda dar Iżrael tgħid: Triq il-Mulej
mhix sewwa. O dar Iżrael, triqati mhumiex
sewwa? Mhux triqatkom li mhumiex
sewwa?
30 Għalhekk nagħmel ħaqq minnkom,
o dar Iżrael, kull wieħed skond triqatu,
igħid Sidi l-Mulej. Indmu, u erġgħu lura
mill-ħtijiet tagħkom kollha; u hekk il-
ħażen ma jkunx it-tiġrif tagħkom.
31 Armu minn fuqkom ħtijietkom
kollha li bihom dnibtu; u għamlu għali-
kom qalb ġdida, u spirtu ġdid! Għaliex
tridu tmutu, o dar Iżrael?
32 Għax jien ma niħux pjaċir bil-mewt
ta' min imut, igħid Sidi l-Mulej: għalhekk
indmu, u ibqgħu ħajjin.

19 U int samma' bikja għall-kbarat
ta' Iżrael,
2 U għid: X'kienet ommok? Ljuna
qalb l-iljuni! Kienet mixħuta qalb l-iljuni
ż-żgħar, trabbi l-frieħ tagħha.
3 Kabbret wieħed mill-frieħ tagħha:
sar iljun żgħir, u tgħallem jaqbad il-priża
tiegħu: u bala' l-irġiel.
4 Il-ġnus semgħu bih; u kien maqbud
fil-ħofra tagħhom, u ħaduh bil-ktajjen
f'art l-Eġittu.
5 Issa, meta rat li stenniet għalxejn, u
li tamitha kienet mitlufa, ħadet ferħ ieħor
minn tagħha, u għamlitu ljun żgħir.
6 U kien imur u jiġi qalb l-iljuni, u sar
iljun żgħir, u tgħallem jaqbad il-priża, u
kien jibla' l-irġiel.
7 U kien jaf il-palazzi tagħhom, u
għamel ħerba l-bliet tagħhom; u l-art saret
ħerba, u kulma fiha, għall-ħoss tal-għajta
tiegħu.
8 Imbagħad il-ġnus għamlu għalih
minn kull naħa mill-provinċji u firxu fuqu
x-xibka tagħhom, u kien maqbud fil-ħofra
tagħhom.
9 Għalquh f'gaġġa bil-ktajjen, u ħaduh
għand is-sultan ta' Babel; ħaduh ġo

fortizza, biex leħnu ma jinstamax aktar
fuq il-muntanji ta' Iżrael.
10 Ommok kienet bħal dielja f'dem-
mek, imħawla ħdejn l-ilmijiet: kienet
għammiela, u mimlija kollha friegħi bil-
kotra ta' l-ilmijiet.
11 U kellha friegħi qawwija, tajbin
għax-xettri tal-ħakkiema, u l-għoli tagħha
rtafa' bejn il-frieghi mimlija, u dehret fil-
għoli tagħha bil-kotra taż-żraġen tagħha.
12 Iżda kienet maqlugħa bil-herra, u
mitfugħa ma' l-art, u r-riħ xlokk nixxfilha
frottha: il-frieghi qawwija tagħha nkisru,
u nixfu; in-nar temmhom.
13 U issa mħawla fid-deżert, f'art
niexfa u għatxana.
14 U ħareġ nar minn zokk tal-frieghi
tagħha, li bala' l-frott tagħha, u għalhekk
ma baqax fiha fergħa qawwija, biex tkun
xettru ta' ħakkiem. Din bikja, u saret
għanja ta' biki.

**20** U ġara fis-seba' sena, fil-ħames
xahar, fil-għaxra tax-xahar, illi
x'uħud mix-xjuħ ta' Iżrael ġew jistaqsu
l-Mulej, u qagħdu bil-qiegħda quddiemi.
2 Imbagħad ġiet il-kelma tal-Mulej
għandi, tgħid:
3 O bin il-bniedem, kellem lix-xjuħ ta'
Iżrael, u għidilhom: Hekk igħid Sidi l-
Mulej: Biex tistaqsuni ġejtu? Daqskemm
jien ħaj, igħid Sidi l-Mulej, ma nħallikomx
tistaqsuni.
4 Trid tagħmel ħaqq minnhom, o bin
il-bniedem, trid tagħmel ħaqq minnhom?
għarrafhom il-ħwejjeġ mistkerrha ta'
missirijiethom:
5 U għidilhom: Hekk igħid Sidi l-
Mulej: Dak in-nhar li ħtart lil Iżrael, u
rfajt idi biex naħlef lil nisel dar Ġakobb,
billi irrivelajt ruħi lilhom f'art l-Eġittu, u
rfajt idi lilhom, jien u ngħidilhom: Jien hu
l-Mulej, Alla tagħkom;
6 Dak in-nhar irfajt idi, u ħlift li
noħroġhom mill-art ta' l-Eġittu biex
indaħħalhom f'art li kont tkixxiftilhom,
art li tnixxi ħalib u għasel, l-isbaħ ta' l-
artijiet kollha:
7 Għidtilhom: Armu, kull wieħed
minnkom, il-kruhat li għajnejkom jinġibdu
lejhom, u la titniġġsux bl-idoli ta' l-
Eġittu: jien hu l-Mulej, Alla tagħkom.
8 Iżda huma xxewxu għalija, u ma
ridux jisimgħu minni: kull wieħed minn-
hom ma remiex il-kruhat li għajnejh
inġibdu lejhom, u lanqas telqu l-idoli ta'
l-Eġittu: imbagħad jien għidt: Insawwab
qillti fuqhom, biex intemm għadbi fuq-
hom, f'nofs l-art ta' l-Eġittu.
9 U kelli nagħmel dan imħabba f'ismi,
biex ma jitkasbarx quddiem il-ġnus li
f'nofshom kienu jgħammru, u li quddiem-
hom irrivelajt ruħi lilhom, billi ħriġthom
mill-art ta' l-Eġittu.
10 U għalhekk ħriġthom minn art l-
Eġittu, u ġibthom fid-deżert.
11 U tajthom l-istatuti tiegħi, u wrejt-
hom l-ordinanzi tiegħi, li jekk bniedem
jagħmilhom, igħix bihom.
12 Barra minn dan, tajthom ukoll is-
sibtijiet tiegħi, biex ikunu sinjal bejni u
bejnhom, ħalli jagħrfu li jien hu l-Mulej li
nqaddishom.
13 Iżda dar Iżrael ixxewxet għalija fid-
deżert: ma mxewx fl-istatuti tiegħi, u
barrew l-ordinanzi tiegħi, li jekk bniedem
jagħmilhom, ikollu l-ħajja bihom; u
s-sibtijiet tiegħi kisruhom qatigħ.
Imbagħad għidt: Insawwab qillti fuqhom
fid-deżert biex neqridhom.
14 Iżda kelli nagħmel dan imħabba
f'ismi, biex ma jitkasbarx quddiem il-ġnus,
li quddiem għajnejhom ħriġthom.
15 U jien irfajt ukoll idi lilhom fid-
deżert, li ma ndaħħalhomx fl-art li
tajthom, li tnixxi ħalib u għasel, u li hi
l-glorja ta' l-artijiet kollha;
16 Għax kienu barrew l-ordinanzi
tiegħi, u ma mxewx skond l-istatuti tiegħi,
iżda kisru s-sibtijiet tiegħi: għax qalbhom
imxiet wara l-idoli tagħhom.
17 Madankollu, għajni tħassrithom, u
ma qridthomx, u ma għamiltx tmiem
għalkollox minnhom fid-deżert.
18 Iżda għidt lil uliedhom fid-deżert:
La timxux fl-istatuti ta' missirijietkom, u
lanqas tħarsu l-ordinanzi tagħhom, u la
titniġġsux bl-idoli tagħhom.
19 Jien hu l-Mulej Alla tagħkom; imxu
skond l-istatuti tiegħi, u ħarsu l-ordinanzi
tiegħi, u agħmluhom;
20 U qaddsu s-sibtijiet tiegħi; u huma
jkunu sinjal bejni u bejnkom, biex tagħrfu
li jien hu l-Mulej Alla tagħkom.
21 Iżda l-ulied ixxewxu għalija: ma
mxewx skond l-istatuti tiegħi, u ma ħarsux
l-ordinanzi tiegħi biex jagħmluhom, li jekk
bniedem jagħmilhom, ikollu l-ħajja
bihom; kisru s-sibtijiet tiegħi. Imbagħad
jien għidt: Insawwab qillti fuqhom, biex
intemm għadbi fuqhom fid-deżert.
22 Iżda ġbidt idi, u kelli nagħmel dan
imħabba f'ismi, biex ma jitkasbarx
quddiem għajnejn il-ġnus, li quddiem
għajnejhom kont ħriġthom.
23 Irfajt idi lilhom ukoll fid-deżert, u
ħlift li nwaddabhom fost il-ġnus, u
nxerridhom fl-artijiet;
24 Talli ma ħarsux l-ordinanzi tiegħi,
iżda barrew l-istatuti tiegħi, u kisru s-sibti-
jiet tiegħi, u għajnejhom marru wara
l-idoli ta' missirijiethom.
25 U tajthom ukoll statuti li ma kinux
tajba, u ordinanzi li bihom ma jkollhomx
il-ħajja.
26 U niġġisthom bil-għotjiet tagħhom
stess, billi ħallejthom igħaddu min-nar lil
kull wild ta' l-ewwel, biex ngħakkishom,
ħalli jagħrfu li jien hu l-Mulej.

27 Għalhekk, o bin il-bniedem, kellem
lil dar Iżrael, u għidilhom: Hekk igħid
Sidi l-Mulej: B'dan żebilħuni missirijiet-
kom, billi mxew bil-ħażen miegħi.
28 Għax meta ġibthom fl-art li għaliha
irfajt idi biex nagħtihielhom, kulfejn raw
hemm għaqba għolja, jew siġra mufriegħa
offrew is-sagrifiċċji tagħhom, u hemm
ippreżentaw l-offerti tagħhom ta' nkejja.
Hemm ukoll huma qiegħdu r-rwejjaħ
tagħhom li jgħaxxqu, u hemm sawbu l-
offerta tax-xorb tagħhom.
29 Imbagħad għidtilhom: X'inhu dal-
maqdes tal-għoljiet li sa titilgħu fuqu?
Għalhekk semmewh Bama sa dal-jum.
30 Għalhekk għid lil dar Iżrael: Hekk
igħid Sidi l-Mulej: Mela bħal missirijiet-
kom tniġġistu intom, u wara l-ħwejjeġ
mistkerrha tagħhom qegħdin tiżnu?
31 Għax meta toffru l-għotjiet tagħkom,
meta tgħaddu lis-subjien tagħkom min-
nar, intom tniġġsu lilkom infuskom
bl-idoli kollha tagħkom sa llum: u jien sa
nkun mistoqsi minnkom, o dar Iżrael?
Daqskemm jien ħaj, igħid Sidi l-Mulej,
ma nkunx mistoqsi minnkom.
32 U dak li jiġikom f'moħħkom ma
jseħħx, meta intom tgħidu: Inkunu bħall-
ġnus, bħat-tribujiet tal-pajjiżi, inqimu
l-ħatab u l-ġebel.
33 Daqskemm jien ħaj, igħid Sidi l-
Mulej, sgur b'id qawwija, u bi driegħ
mimdud, u b'qilla mfawra, insaltan fuq-
kom:
34 U noħroġkom minn qalb il-popli, u
niġmagħkom mill-artijiet li fihom
imxerrdin, b'id qawwija, u bi driegħ
mimdud, u b'qilla mfawra.
35 U nġibkom fid-deżert tal-popli, u
hemm nagħmel ħaqq minnkom wiċċ
imb'wiċċ.
36 Bħal ma għamilt ħaqq minn missiri-
jietkom fid-deżert ta' l-art ta' l-Eġittu,
hekk nagħmel ħaqq minnkom, igħid Sidi
l-Mulej.
37 U ngħaddikom minn taħt il-ħatar, u
nġibkom fir-rabta tal-għaqda:
38 U nifred minnkom ix-xewwiexa, u
dawk li jimxu bil-ħażen miegħi: noħroġ-
hom mill-pajjiż fejn igħammru, iżda ma
jidħlux f'art Iżrael. Hekk tagħrfu li jien
hu l-Mulej.
39 U intom, o dar Iżrael, hekk igħid
Sidi l-Mulej: Morru, qimu kull wieħed
minnkom l-idoli tiegħu, minn issa 'l
quddiem, jekk ma tridux tisimgħu minni!
Iżda tkasbrux iżjed l-isem imqaddes tiegħi
bil-għotjiet tagħkom, u bl-idoli tagħ-
kom.
40 Għaliex fuq il-għolja mqaddsa
tiegħi, fuq il-għolja għolja ta' Iżrael, igħid
Sidi l-Mulej, hemm id-dar kollha ta'
Iżrael, kollha kemm huma fl-art, iqimuni:
hemm nilqagħhom, u hemm nieħu l-offerti
tagħkom, u l-ewwel frott ta' l-għotjiet
tagħkom, ma' l-offerti mqaddsa kollha
tagħkom.
41 Nilqagħkom bħala rieħa li tgħaxxaq,
meta noħroġkom minn qalb il-popli, u
niġmagħkom mill-artijiet li fihom kontu
mxerrdin; u nitqaddes fostkom quddiem
għajnejn il-ġnus.
42 U tagħrfu li jien hu l-Mulej, meta
nġibkom f'art Iżrael, fil-pajjiż li b'idi
merfugħa ħlift li nagħtih lil missirijiet-
kom.
43 U hemm tiftakru fl-imġiba tagħkom,
u fl-egħmejjel tagħkom kollha li bihom
tniġġistu; u titkexkxu minnkom infuskom
minħabba l-ħżunijiet tagħkom kollha li
għamiltu.
44 U tagħrfu mbagħad li jien hu l-
Mulej, meta nagħmel magħkom imħabba
f'ismi, mhux skond triqatkom il-ħżiena
jew skond l-egħmejjel imħassra tagħkom,
o dar Iżrael, igħid Sidi l-Mulej.
45 Issa l-kelma tal-Mulej ġiet għandi,
tgħid:
46 O bin il-bniedem, dawwar wiċċek
lejn nofsinhar, u tkellem kontra n-
nofsinhar, u ħabbar kontra l-art tal-
masġar tan-nofsinhar.
47 U għid lill-masġar tan-nofsinhar:
Isma' kelmet il-Mulej; Hekk igħid Sidi
l-Mulej: Ara, sa nqabbad nar fik, u jiekol
fik kull siġra ħadra, u kull siġra niexfa: il-
fjamma tħeġġeġ ma tintefiex, u l-uċuħ
kollha, min-nofsinhar sat-tramuntana,
jinħarqu biha.
48 U kull maħluq jara li jien, il-Mulej,
qabbadt in-nar: ma jintefiex.
49 Imbagħad għidt jien: Ah, Sidi l-
Mulej! Huma qegħdin igħidu għalija:
Mhux bil-parabbli qiegħed jitkellem?

21 U kelmet il-Mulej ġiet għandi,
tgħid:
2 O bin il-bniedem, dawwar wiċċek lejn
Ġerusalem, u tkellem kontra s-santwarji,
u ħabbar kontra art Iżrael;
3 U għid lill-art Iżrael: Hekk igħid il-
Mulej: Ara, jien kontrik, u nislet sejfi
mill-għant tiegħu, u neqred minnek il-ġust
u l-ħażin.
4 Billi sa neqred minnek il-ġust u l-
ħażin, sejfi joħroġ mill-għant tiegħu kontra
kull maħluq min-nofsinhar sat-tramun-
tana:
5 Biex kull maħluq jagħraf li jien, il-
Mulej, slitt sejfi mill-għant tiegħu: u ma
jarġax lura aktar.
6 Tniehed, mela, o bin il-bniedem, bil-
ksur ta' ġenbejk, u bi mrar; tniehed
quddiem għajnejhom.
7 U jiġri, meta jgħidulek: Għaliex
qiegħed titniehed? illi int twieġeb:
Minħabba l-aħbar li sa tasal: u kull qalb
iddub, u kull id tintelaq, u kull spirtu
jintreħa, u l-irkobbtejn kollha jsiru

dgħajfin bħal ilma. Ara, waslet, seħħet,
igħid Sidi l-Mulej.
8 Kelmet il-Mulej reġgħet ġiet għandi,
tgħid:
9 O bin il-bniedem, ħabbar, u għid:
Hekk igħid il-Mulej: Għid: Sejf! sejf
misnun, u jleqq ukoll!
10 Misnun biex joqtol qatla; ileqq biex
ileħħ bħal berqa! X'nagħmlu, mela,
nifirħu? Is-sejf jistmell ix-xettru ta' ibni
bħal ma jistmell kull siġra.
11 Is-sejf mogħti biex ikun ileqq, ħalli
jkun jista' jinħafen: das-sejf misnun, u
jleqq, biex jingħata f'idejn il-qattiel.
12 Għajjat u ixher, o bin il-bniedem:
għax is-sejf hu kontra niesi, u kontra l-
kbarat kollha ta' Iżrael; huma ngħataw
għas-sejf mal-poplu tiegħi, għalhekk agħti
fuq koxxtok!
13 Għax hi prova; u x'inhu jekk is-sejf
iwarrab imqar ix-xettru? Ma jibqax
aktar, igħid Sidi l-Mulej.
14 Ħabbar, mela, o bin il-bniedem, u
ċapċap idejk, u ħalli s-sejf jinżel darbtejn,
iva, tliet darbiet, is-sejf għal dawk li sa
jinqatlu; hu s-sejf għall-qatla l-kbira, li
jdur magħhom,
15 Biex qalbhom tinfena, u ħafna
jaqgħu fi bwiebhom kollha. Jien tajt is-
sejf li jleqq. Ah! hu magħmul biex jidrob
bħal berqa; hu mgeżwer lest għall-qatla.
16 Mur, o sejf, naħa jew oħra, jew lejn
il-lemin, jew lejn ix-xellug, kulfejn
iddawwar wiċċek.
17 Jien ukoll inċapċap idejja, u nserraħ
qillti: jien, il-Mulej, tkellimt.
18 Il-kelma tal-Mulej reġgħet ġiet
għandi, tgħid:
19 Int, ukoll o bin il-bniedem, ħażżeż
żewġ toroq mnejn igħaddi s-sejf ta' sultan
Babel: it-tnejn joħorġu minn art waħda.
U qiegħed werrej, qiegħdu f'ras it-triq
tal-belt.
20 Triq minnhom tħażżiżha biex igħad-
di s-sejf lejn Rabba, belt ta' wlied Għam-
mon, u l-oħra biex tgħaddi lejn Ġuda,
f'Ġerusalem, belt iffortifikata.
21 Għax is-sultan ta' Babel waqaf
f'mifraq it-triq, f'ras iż-żewġ toroq, biex
jistħarreġ xortih: hu jħawwad il-vleġeġ
tiegħu, jistaqsi t-terafim, iħares lejn il-
fwied.
22 F'leminu kien hemm ix-xorti għal
Ġerusalem, biex iqiegħed il-kbiex, biex
jiftaħ fommu għall-qtil; biex igħolli leħnu
b'għajta ta' gwerra, biex iqiegħed il-kbiex
għal bwiebha, biex jagħmel rampa, u
jibni torri.
23 U dan ikun għalihom f'għajnejhom
teħbir falz; huma ħalfu ħalf mill-aqwa;
iżda hu jfakkarhom fil-ħażen tagħhom,
biex jinqabdu.
24 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Talli intom fakkartu l-ħażen tagħkom,
billi kxiftu ħtijietkom, hekk li deħru
dnubietkom fl-egħmejjel tagħkom kollha;
talli, ngħid jien, intom imfakkrin, tinqabdu
b'id il-għadu.
25 U int, o prinċep ta' Iżrael, bla ġieh u
midgħi, li wasal jumu, fiż-żmien ta' tmiem
il-ħażen,
26 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Neħħi
t-turbant, u aqla' l-kuruna: xejn ma jibqa'
kif inhu: għolli lil min hu baxx, u baxxi
lil min hu għoli.
27 Ħerba! ħerba! ħerba! nagħmilha:
hi wkoll ma tibqax iżjed, sama jiġi min
lilu tmiss bil-ħaqq, u nagħtihielu.
28 U int, o bin il-bniedem, ħabbar u għid:
Hekk igħid Sidi l-Mulej għall-Għammo-
nin, u għat-tagħjir tagħhom: Għid: Sejf,
sejf, mislut għall-qatla; immelles biex
jiddi u biex ileħħ bħall-beraq—
29 Waqt li jarawlek dehriet fiergħa,
waqt li jħabbrulek il-gideb—biex iqiegħduk
fuq għonq il-ħżiena li huma miġruħin
għall-mewt, li jumhom wasal, fiż-żmien ta'
tmiem il-ħażen tagħhom.
30 Daħħal is-sejf fil-għant tiegħu!
Nagħmel ħaqq minnek fl-istess post fejn
twelidt, f'art nislek.
31 U nsawwab fuqek id-dagħdigħa
tiegħi; u nonfoħ għalik in-nar ta' l-għadab
tiegħi, u nerħik f'idejn irġiel bħal bhejjem,
u li mgħallmin biex jeqirdu.
32 Ikel issir int lin-nar; demmek ikun
f'nofs l-art; u int ma titfakkarx iżjed: għax
jien, il-Mulej, tkellimt.

22 Imbagħad il-kelma tal-Mulej ġiet
għandi, tgħid:
2 Issa, o bin il-bniedem, trid tagħmel
ħaqq, trid tagħmel ħaqq minn belt id-
dmija? Iva, għarrafha l-ħwejjeġ
mistkerrha tagħha kollha.
3 Imbagħad għid: Hekk igħid Sidi l-
Mulej: O belt, li xxerred demm ġo nofsok,
biex jasal waqtek, u li tagħmel għalik idoli
biex titniġġes bihom!
4 Int ħatja ta' demmek li xerridt; u
niġġist lilek innifsek bl-idoli tiegħek li
għamilt; u qarrabt jiemek, u wasalt fi
tmiem sninek: għalhekk nagħmlek il-
għajb tal-ġnus, u d-daħk tal-pajjiżi kollha.
5 Dawk li huma qrib, u dawk li huma
bgħid minnek, jidħku bik, int ta' fama
kerha, u mimlija taħwid.
6 Ara, il-kbarat ta' Iżrael, kull wieħed
skond is-setgħa tiegħu, jagħmlu kemm
jifilħu biex ixerrdu d-demm fik.
7 Il-missier u l-omm fik immaqdrin: ġo
nofsok jaħqru l-għarib: fik l-iltim u l-
armla jgħakksuhom.
8 Int kasbart il-ħwejjeġ qaddisa tiegħi,
u ksirt is-sibtijiet tiegħi.
9 Fik hemm irġiel li jikkalunjaw biex
ixerrdu d-demm: u fik jieklu fuq l-
imqades tal-għoljiet: f'nofsok jagħmlu
egħmejjel faħxin.

10 Fik jikxfu l-egħra ta' missirijiethom: fik jumiljaw mara fl-inġiesa ta' xaharha.
11 U wieħed ma' mart għajru għamel egħmil ikrah; u ieħor lil kenntu niġġes bil-fahx; u ieħor umilja lil oħtu, bint missieru.
12 Fik ħadu għotjiet biex ixerrdu d-demm; tieħu imgħax u żjieda, u taqla' minn fuq għajrek bis-serq; u int insejtni, igħid Sidi l-Mulej.
13 Ara, issa, inċapċap idejja, minħabba s-serq li inti sraqt, u għad-dmija li int xerridt, li hi f'nofsok.
14 Tista' żżomm sħiħ qalbek, jew ikunu jifilħu idejk, fil-jiem li jkolli x'naqsam miegħek? Jien, il-Mulej, tkellimt, u nagħmel.
15 U nwaddbek fost il-ġnus, u nxerrdek fl-artijiet, u nneħħi nġiestek minnek.
16 U int tkun imkasbra minnek stess quddiem il-ġnus, u tagħraf li jien hu l-Mulej.
17 U l-kelma tal-Mulej ġiet għandi, tgħid:
18 O bin il-bniedem, dar Iżrael saritli żwiel: kollhom bronż, u landa, u ħadid, u ċomb, f'nofs il-forn; żwiel tal-fidda saru.
19 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej: Billi intom sirtu lkoll żwiel, ara, jien sa niġmagħkom f'nofs Ġerusalem.
20 Bħal ma jiġimgħu l-fidda, il-bronż, u l-ħadid, u ċ-ċomb, u l-landa, f'nofs il-forn, biex jonfħu n-nar fuqhom, ħalli jiddewbu; hekk jien niġmagħkom f'għadbi u f'qillti, u nħallikom hemm, u ndewwibkom.
21 Iva, niġborkom, u nonfoħ fuqkom bin-nar ta' għadbi u tiddewbu f'nofsu.
22 Bħal ma jiddewbu l-fidda ġol-forn, hekk jiddewbu intom f'nofsu; u tagħrfu li jien, il-Mulej, sawwabt qillti fuqkom.
23 U kelmet il-Mulej ġiet għandi, tgħid:
24 O bin il-bniedem, għid lil Ġerusalem: Int art li m'intix nadifa, u lanqas imxarrba bix-xita f'jum il-għadab.
25 Hemm konfoffa tal-profeti tagħha f'nofsha; bħal ljun igħajjat hu u jaħtaf il-priża, jibilgħu l-erwieħ; jaqbdu t-teżori u l-ħwejjeġ prezzjużi; u jagħmlu ħafna romol f'nofsha.
26 Il-qassisin tagħha jiksru l-liġi tiegħi, ikasbru l-ħwejjeġ imqaddsa tiegħi: ma jagħżlux bejn qaddis u profan, u ma jgħallmux id-differenza bejn dak li hu mniġġes u dak li hu safi, jagħlqu għajnejhom għas-sibtijiet tiegħi, u jien imkasbar fosthom.
27 Il-kapijiet tagħha f'nofsha qishom ilpup jaħtfu l-priża, biex ixerrdu d-demm, u jeqirdu l-erwieħ għall-qliegħ.
28 U l-profeti tagħha jkaħħlulhom dan kollu b'tajn li ma jżommx, billi jaraw dehriet fiergħa, u jħabbrulhom il-gideb. Igħidu: Hekk igħid Sidi l-Mulej, mentri l-Mulej ma jkun tkellem xejn.
29 Il-poplu tal-pajjiż jaħqar, u jisraq, u jgħakkes lill-miskin u lill-fqir: iva, lill-għarib jaħqruh bla ħaqq.
30 U fittixt raġel fosthom, li jibni l-ħajt, u joqgħod fis-selħa quddiemi għall-pajjiż, biex ma neqirdux: iżda ma sibtx wieħed.
31 Għalhekk insawwab id-dagħdigħa tiegħi fuqhom; intemmhom bin-nar ta' qillti, u nitfagħlhom fuq rashom ħlas egħmilhom, igħid Sidi l-Mulej.

23 Il-kelma tal-Mulej reġgħet ġiet għandi, tgħid:
2 O bin il-bniedem, kien hemm żewġ nisa, ulied omm waħda:
3 U żnew it-tnejn fl-Eġittu; żnew f'żgħożithom: hemmhekk għafsulhom sidirhom, hemm rassewlhom ħobb xbubithom.
4 Isimhom kien: Oħola, il-kbira, u Oħoliba oħtha: u saru tiegħi, u wildu wlied u bniet. Hekk kien isimhom: Samarija hi Oħola, u Ġerusalem hi Oħoliba.
5 U Oħola żniet meta kienet tiegħi; u ġġennet għal ħbiebha, għall-Assirjani, ġirien tagħha,
6 Li kienu lebsin lewn kremżi, gvernaturi u kmandanti, kollha żgħażagħ fihom għaxqa, ifirsa rekbin fuq iż-żwiemel tagħhom.
7 U rħiet iż-żena tagħha magħhom, ma' dawk kollha li kienu l-magħżulin fost l-Assirjani, u ma' dawk kollha li ġġennet warajhom: ma' l-idoli tagħhom kollha tniġġset.
8 U lanqas telqet iż-żena tagħha li żniet ma' l-Eġiżżjani, meta dawn imteddu magħha f'żgħożitha, u qabdu ħobb xbubitha, u sawbu fuqha ż-żena tagħhom.
9 Għalhekk irħejtha f'idejn il-maħbubin tagħha, f'idejn l-Assirjani li ġġennet għalihom.
10 Dawn kixfu l-għera tagħha: ħadu s-subjien u l-bniet tagħha, iżda lilha qatluha bis-sejf: u hekk saret famuża fost in-nisa, u għamlu ħaqq minnha.
11 U meta oħtha Oħoliba rat dan, tħassret aktar minnha fil-ġenn ta' l-imħabba tagħha, u ż-żena tagħha kienet aktar miż-żena ta' oħtha.
12 Iġġennet għall-Assirjani, ġiriena, gvernaturi u kmandanti, lebsin ħwejjeġ sbiħ wisq, ifirsa rekbin iż-żwiemel, kollha żgħażagħ fihom għaxqa.
13 Imbagħad rajt li kienet imniġġsa, li t-tnejn imxew triq waħda.
14 U hekk hi żiedet iż-żena tagħha. U rat irġiel impinġijin fuq il-ħajt, xbihat il-Kaldin impinġijin bin-nora,
15 Imħażżmin bil-ħżiem ma' ġenbejhom, bit-trabant imkebbin ma' rashom, kollha kemm huma qishom kaptani, xbieha ta' ulied Babel, tal-Kaldea, art twelidhom.

16 U malli rathom b'għajnejha,
iġġennet għalihom, u bagħtitilhom
messaġġiera fil-Kaldea.
17 U ġew għandha wlied Babel, fis-
sodda ta' l-imħabba, u niġġsuha biż-żena
tagħhom. U wara li tniġġset magħhom,
xebgħet minnhom.
18 U hekk kixfet iż-żena tagħha, u
kixfet l-għera tagħha: imbagħad xbajt
minnha, bħal ma kont xbajt minn oħtha.
19 Iżda hi kompliet iżżid iż-żena tagħha,
billi tiftakar f'jiem żgħożitha, meta kienet
tiżni f'art l-Eġittu.
20 Għax iġġennet għal dawk l-irġiel
żienja, li laħamhom hu bħal laħam il-
ħmir, u li sabbhom hu bħal sabb iż-
żwiemel.
21 U hekk int erġajt għall-egħmil faħxi
ta' żgħożitek, meta l-Eġizzjani kienu
jrossulek ħobbok, u jagħfsulek sider
xbubitek.
22 Għalhekk, o Oħoliba, hekk igħid
Sidi l-Mulej: Ara, sa nqajjem il-maħbubin
tiegħek għalik, dawk li int xbajt minnhom,
u nġibhom għalik minn kull naħa;
23 Ulied Babel, u l-Kaldin kollha,
Pekod, u Xuwah, u Qugħa, u wlied l-
Assirja kollha magħhom: żgħażagħ kollha
fihom għaxqa, gvernaturi u kmandanti,
uffiċjali u rġiel imsemmijin, kollha rekbin
iż-żwiemel.
24 U jiġu għalik bl-armi, bl-imriekeb, u
bir-roti, u b'ġemgħa ta' poplu, bit-tarki,
tarki żgħar, u elmijiet, u jdawruk dawra-
mejt: u nerħi l-ħaqq f'idejhom, u jagħ-
mlu ħaqq minnek skond il-liġijiet tagħ-
hom.
25 U nerħi l-għejra tiegħi kontra
tiegħek, u jagħmlu miegħek bil-qilla:
jaqtgħulek imnieħrek u widnejk; u dak li
jibqa' minnek jaqa' bis-sejf: jieħdu s-
subjien u l-bniet tiegħek; u dak li jibqa'
minnek jinbala' min-nar.
26 Ineżżgħuk ukoll minn ħwejġek, u
jieħdu l-ġojjelli sbieħ tiegħek.
27 U hekk nagħmel tmiem lill-egħmil
faħxi tiegħek, u liż-żena tiegħek miġjuba
mill-art ta' l-Eġittu: u ma tarfax għajnejk
iżjed lejhom jew tiftakar iżjed fl-Eġittu.
28 Għax hekk igħid Sidi l-Mulej: Ara,
nerħik f'idejn dawk li inti tobgħod,
f'idejn dawk li minnhom xebgħet ruħek.
29 U huma jimxu miegħek bil-
mibegħda, u jieħdu l-frott tal-ħidma
kollha tiegħek, u jħalluk għarwiena u
għerija: u l-għera taż-żena tiegħek tinkixef,
sew l-egħmil faħxi u ż-żena tiegħek.
30 Nagħmillek dan kollu talli żnejt mal-
ġnus, u talli int imniġġsa bl-idoli tagħhom.
31 Int imxejt fi triq oħtok; għalhekk
nagħtik il-kies tagħha f'idejk.
32 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Inti tixrob
mill-kies t'oħtok, li hu fond u wiesa':
jidħku bik u jwaqqgħuk għaż-żuffjett, għax
jasa' ħafna.
33 Timtela bis-sokor u bil-għali, bil-
kies ta' twerwir u ta' ħerba, bil-kies t'oħtok
Samarija.
34 Tixorbu u tqaxqxu, u tgerrem il-frak
tiegħu: u tqatta' sidrek: għax jien tkellimt,
igħid Sidi l-Mulej.
35 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Talli nsejtni, u tfajtni wara dahrek, int
ikollok titgħabba bl-egħmil faħxi tiegħek,
u biż-żena tiegħek.
36 Qalli wkoll il-Mulej: O bin il-
bniedem, trid tagħmel ħaqq min Oħola u
Oħoliba? iva, għarrafhom il-ħwejjeġ
mistkerrha tagħhom;
37 Għax għamlu adulterju, u idejhom
bid-dmija. Għamlu adulterju ma' l-idoli
tagħhom, u l-istess ulied li wilduli, ġagħlu-
hom igħaddu min-nar biex iservuhom
bħala jkel.
38 Barra minn dan għamluli dan ukoll:
niġġsu s-santwarju tiegħi f'dak il-jum, u
kasbru s-sibtijiet tiegħi.
39 Għax meta qatlu lil uliedhom għall-
idoli tagħhom, ġew dak in-nhar stess
fis-santwarju tiegħi biex ikasbruh; u, ara,
hekk għamlu ġo dari.
40 U iżjed: bagħtu għall-irġiel biex
jiġu mill-bgħid, li għalihom intbgħat
messaġġier; u, ara, huma ġew: għalihom
int inħsilt, żbajt għajnejk, u żżejjint
biż-żina,
41 U qgħadt fuq sodda sabiħa, u mejda
mħejjija quddiemha, li fuqha qegħidt
l-inċens tiegħi u ż-żejt tiegħi.
42 U għagħa ta' kotra ta' nies ferħana
kien jinstama' għandha, u ma' rġiel ta'
kundizzjoni baxxa nġiebu sakranazzi mid-
deżert; u qiegħdu brazzuletti f'idejn in-
nisa, u kuruni sbieħ fuq rashom.
43 Imbagħad għidt jien lil dik li kienet
xieħa fl-adulterji: Jagħmlu issa adulterju
magħha, u hi magħhom?
44 Iżda huma daħlu għandha, bħal ma
jidħlu għand mara żienja: hekk daħlu
għand Oħola u Oħoliba, in-nisa faħxija.
45 U rġiel ġusti jagħmlu ħaqq minn-
hom, bħal ma jagħmlu ħaqq min-nisa
adulteri, u ħaqq min-nisa li xerrdu d-
demm; għax huma nisa adulteri, u dmija
hemm f'idejhom.
46 Għax hekk igħid Sidi l-Mulej: Intalla'
qatgħa nies għalihom, u nagħtihom biex
ikunu mitfugħin 'il hawn u 'l hinn u
misruqin.
47 U l-qatgħa tan-nies tħaġġarhom bil-
ġebel, u tqattagħhom bis-sjuf tagħha; u
joqtlu s-subjien u l-bniet tagħhom, u
jaħarqulhom djarhom bin-nar.
48 U hekk inneħħi l-egħmil faħxi mill-
art, biex in-nisa kollha jitgħallmu ma
jagħmlux bħall-egħmil faħxi tagħkom.
49 U jroddulkom ħlas l-egħmil faħxi
tagħkom, u titgħabbew bil-piena ta'
l-idolatrija tagħkom: u tagħrfu li jien
is-Sid, il-Mulej.

24 U reġgħet fid-disa' sena, fil-għaxar
xahar, fil-għaxra tax-xahar ġiet
il-kelma tal-Mulej għandi, tgħid:
2 O bin il-bniedem, ikteb isem il-jum ta'
dan il-jum! F'dan il-jum sewwa, is-sultan
ta' Babel ħabat għal Ġerusalem.
3 U għid parabbla lil did-dar xewwiexa,
u għidilhom: Hekk igħid Sidi l-Mulej:
Qiegħed, qiegħed il-borma fuq in-nar, u
itfa' fiha l-ilma wkoll:
4 Ifta' fiha taqtigħat tal-laħam, kull
taqtigħa tajba, il-koxxa, u l-ispalla;
imlieha bl-aħjar għadam.
5 Hu mill-aħjar tal-merħla, u aħraq
ukoll il-għadam taħt il-borma, u ħalliha
tagħli sewwa, u sajjar għadamha ġo
fiha.
6 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Jaħasra għal belt id-dmija, għall-borma
li fiha s-sadid, u li s-sadid ma ħariġx
minnha! Oħroġhom taqtigħa, taqtigħa; la
titfax ix-xorti għalihom.
7 Għax demmha qiegħed f'nofsha; fuq
blata għerija ħallietu; ma sawbitux fuq
l-art, biex tgħattih bit-trab;
8 Biex tqum il-qilla, ħalli titħallas
minnha, jien irħejt demmha fuq blata
għerija, biex ma jitgħattiex.
9 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Jaħasra għal belt id-dmija! Jien ukoll
inkabbar il-munzell għan-nar.
10 Żid il-ħatab, qabbad in-nar, għalli
l-laħam tajjeb, ħawwad il-ħwawar, u ħalli
l-għadam jinħaraq.
11 Qegħidha mbagħad vojta fuq
ġamarha, biex tisħon, u l-bronż tagħha
jinkewa, u ddub ġo fiha nġisitha, u
jintemm is-sadid tagħha.
12 Għajjietni bit-taħbit: iżda l-ħafna
sadid tagħha ma ħariġx minnha; is-sadid
tagħha ma joħroġx ħlief biss bin-nar!
13 Fl-inġiesa tiegħek hemm il-faħx:
talli naddaftek, u int ma tnaddaftx, inti
ma titnaddaf qatt aktar mill-inġiesa
tiegħek, sa ma nserraħ qillti fuqek.
14 Jien, il-Mulej, tkellimt: dan isir, u
nagħmlu; ma narġax lura, ma nħennx, u
lanqas nindem; skond imġibtek, u skond
egħmilek, huma jagħmlu ħaqq minnek,
igħid Sidi l-Mulej.
15 Il-kelma tal-Mulej ġiet għandi,
tgħid:
16 O bin il-bniedem, ara, sa neħodlok
il-għaxqa ta' għajnejk b'daqqa: iżda int la
tnewwaħ u lanqas tibki, u lanqas dmugħ
ma joħroġlok.
17 Tniehed bis-skiet, la tagħmilx vistu
għall-mejtin, orbot it-turbant ma' rasek, u
ilbes il-qorq f'riġlejk, u la tgħattix il-leħja,
u la tikolx il-ħobż li jibagħtulek in-nies.
18 U filgħodu kellimt il-poplu: u marti
mietet filgħaxija; u filgħodu għamilt kif
kont imqabbad nagħmel.
19 U l-poplu qalli: Ma tgħarrafniex
x'inhu dan għalina, li qiegħed tagħmel?
20 Imbagħad weġibthom: Il-kelma tal-
Mulej ġiet għandi, tgħid:
21 Għid lil dar Iżrael: Hekk igħid Sidi
l-Mulej: Ara, jien sa nkasbar is-santwarju
tiegħi, il-kburija tal-qawwa tagħkom, il-
għaxqa ta' għajnejkom, u x-xewqa ta'
ruħkom; u s-subjien u l-bniet tagħkom li
ħallejtu warajkom jaqgħu bis-sejf.
22 U intom tagħmlu bħal ma għamilt
jien: la tgħattu l-leħja, u lanqas tieklu
ħobż in-nies.
23 It-turbant tħalluh ma' raskom, u
l-qorq f'riġlejkom: la tnewħu, u lanqas
tibku; iżda tinfnew minħabba l-ħażen
tagħkom, u tokorbu wieħed ma' l-ieħor.
24 Hekk Eżekjel ikun għalikom simblu:
skond kulma għamel, tagħmlu intom: u
meta jasal dan tagħrfu li jien is-Sid, il-
Mulej.
25 U int, o bin il-bniedem, mhux dak
in-nhar li jien noħdilhom dak li jagħmel
il-qawwa tagħhom, il-ferħ tal-glorja tagħ-
hom, il-għaxqa ta' għajnejhom, ix-xewqa
ta' ruħhom, is-subjien u l-bniet tagħhom,
26 Li jasal għandek dak in-nhar wieħed
maħrub, biex tisma' l-aħbar b'widnejk?
27 Dak in-nhar jinfetaħ fommok lill-
maħrub, u titkellem, u ma tkunx aktar
imbikkem; u tkun għalihom simblu; u
jagħrfu li jien il-Mulej.

25 Il-kelma tal-Mulej reġgħet ġiet
għandi, tgħid:
2 O bin il-bniedem, dawwar wiċċek
in-naħa tal-Għammonin, u ħabbar kontra
tagħhom;
3 U għid lill-Għammonin: Isimgħu
l-kelma ta' Sidi l-Mulej: Hekk igħid Sidi l-
Mulej: Talli għidt: Aħa! Aħa! għas-
santwarju tiegħi, meta kien imkasbar; u
għal art Iżrael, meta kienet ħerba; u għal
art Ġuda, meta marru fil-jasar;
4 Ara, jien sa nerħik lil ulied il-lvant
b'wirta, u jwaqqfu l-kampijiet tagħhom
fik, u jtellgħu djarhom fik fejn igħammru;
jieklu l-frott tiegħek, u jixorbu ħalibek.
5 U nagħmel lil Rabba mergħa ta' l-
iġmla, u wlied Għammon post fejn
jistrieħu l-imrieħel: u hekk tagħrfu li jien
il-Mulej.
6 Għax hekk igħid Sidi l-Mulej: Talli
ċapċapt idejk, u ħabbatt b'saqajk, u fraħt
bl-inkejja kollha ta' ruħek għal art Iżrael;
7 Għalhekk, ara, sa mmid idi fuqek, u
nagħtik bħala priża lill-ġnus; u naqtgħek
mill-popli, u neqirdek minn fost il-pajjiżi:
nagħmlek ħerba; u hekk tagħraf li jiena
l-Mulej.
8 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Talli Mowab
u Segħir igħidu: Ara, dar Ġuda saret
bħall-ġnus kollha;
9 Għalhekk, ara, sa niftaħ ġenb Mowab
min-naħa tal-bliet, min-naħa tal-bliet li
huma fuq il-fruntieri tiegħu, u li huma l-

ġmiel tal-pajjiż, Bet-Ġesimot, Bagħal-
megħon, u Kirjatajm.
10 U nagħtiha b'wirta, flimkien ma'
wlied Għammon lil ulied il-lvant, biex
ulied Għammon ma jissemmewx aktar fost
il-ġnus.
11 U hekk nagħmel ħaqq minn Mowab;
u jagħrfu li jiena l-Mulej.
12 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Ara, talli
Edom ħadha kontra dar Ġuda billi
tħallas, u sar ħati wisq, u tħallsu minn-
hom;
13 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Immidd ukoll idi fuq Edom, u neqred
minnu sew il-bniedem u sew il-bhima. U
nagħmlu ħerba; minn Teman imqar sa
Dedan jaqgħu taħt is-sejf.
14 U nitħallas jien minn Edom b'id
il-poplu tiegħi Iżrael: u jagħmlu f'Edom
skond għadbi u skond qillti; u jagħrfu l-
vendetta tiegħi, igħid Sidi l-Mulej.
15 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Talli l-
Filistin għamlu biex jitħallsu, u tħallsu
b'qalb mimlija mibegħda, biex jeqirdu
b'mibegħda għall-mewt,
16 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Ara, sa mmidd idi fuq il-Filistin, u naqta'
barra il-Keretin, u neqred il-bqija li
jgħammru f'xatt il-baħar.
17 U nitħallas minnhom bil-kbir, u
b'tagħdib aħrax; u jagħrfu li jiena l-Mulej,
meta nitħallas minnhom.

26 U ġara, fis-sena ħdax, fl-ewwel jum
tax-xahar, illi l-kelma tal-Mulej ġiet
għandi, tgħid:
2 O bin il-bniedem, talli Tir qalet għal
Ġerusalem: Aħa! Inkisret dik li kienet il-
bwieb tal-popli: lili nfetħitli beraħ; jien
nimtela, issa li hija ħerba.
3 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Ara, jien kontrik, o Tir, u ntalla' għalik
ħafna ġnus, bħal ma jtalla' l-baħar l-
imwieġ tiegħu.
4 U jwaqqgħu s-swar ta' Tir, u jġarrfu
t-torrijiet tagħha: niknes it-trab tagħha
minnha, u nagħmilha bħal blata għerija.
5 U tkun bħala post biex jifirxu x-
xbieki f'nofs il-baħar: għax jien tkellimt,
igħid Sidi l-Mulej: u tkun priża tal-ġnus.
6 U l-bniet tagħha, li huma fir-raba',
jinqatlu bis-sejf; u jagħrfu li jiena l-Mulej.
7 Għax hekk igħid Sidi l-Mulej: Ara,
inġib fuq Tir lil Nebukadnessar, sultan ta'
Babel, sultan tas-slaten, mit-tramuntana,
bi żwiemel, bi mriekeb, b'kavallerija, u
ġemgħa ta' poplu kbira.
8 Hu joqtol bis-sejf il-bniet tiegħek fir-
raba': u jtalla' ħajt ta' l-assedju għalik, u
jitfa' rampa madwarek, u jwaqqaf tarka
kbira kontrik.
9 U d-daqqiet tal-magni tal-gwerra
jxejjer għas-swar tiegħek, u bl-imnanar
tiegħu jġarraf it-torrijiet tiegħek.
10 Bil-kotra taż-żwiemel tiegħu, it-trab
tagħhom igħattik: is-swar tiegħek
jitheżhżu għall-ħsejjes tal-kavallerija, u
tar-roti, u ta' l-imriekeb, malli jidħol fi
bwiebek, bħal ma jidħlu rġiel f'belt
miftuħa.
11 Bil-qwieqab taż-żwiemel tiegħu jirfes
triqatek kollha: joqtol il-poplu tiegħek
bis-sejf, u l-plieri tiegħek qawwija jinqalbu
ma' l-art.
12 U jagħmlu wkoll priża minn ġidek,
u jisirqu l-merkanzija tiegħek: u jġarrfu
swarek, u jwaqqgħu d-djar sbieħ tiegħek:
u jitfgħu l-ġebel, u l-injam, u t-trab
tiegħek f'nofs l-ilma.
13 U nsikket il-għagħa tal-għana
tiegħek; u d-daqq ta' l-arpi tiegħek ma
jinstamax aktar.
14 U nagħmlek bħal blata għerija: u
ssir post biex jinfirxu x-xbieki; ma tinbena
qatt iżjed: għax jien, il-Mulej, tkellimt,
igħid Sidi l-Mulej.
15 Hekk igħid Sidi l-Mulej għal Tir:
Jaqaw il-gżejjer ma jitheżhżux mal-ħoss
tal-waqa' tiegħek, xħin il-midrubin
jokorbu, u l-qtil isir f'nofsok?
16 Imbagħad il-prinċpijiet kollha tal-
baħar jinżlu minn fuq it-tronijiet tagħhom,
u jneħħu l-imnatar tagħhom, u jinżgħu
l-ilbies irrakkmat tagħhom: jilbsu bit-
tregħid, jinxeħtu fuq l-art, u jitriegħdu l-
ħin kollu, u jitbellhu minħabba fik.
17 U jsemmgħu għalik għanja ta'
tinwiħ, u jgħidulek: Kif sirt ħerba, int li
kont imgħammra bin-nies tal-baħar, il-
belt imfaħħra, li kont hekk qawwija fil-
baħar, int u dawk li jgħammru fik, li kienu
jriegħdu bil-biża' tagħhom lil kull min
igħammar fik!
18 Issa jitriegħdu l-gżejjer f'jum il-
waqa' tiegħek; iva, il-gżejjer fil-baħar
jitwerwru bl-għajbin tiegħek.
19 Għax hekk igħid Sidi l-Mulej: Meta
nagħmlek belt ħerba, bħall-bliet li ma
għadhomx iżjed imgħammra; meta ntalla'
fuqek l-abbiss, u l-ilmijiet il-kbar igħattuk;
20 Imbagħad inniżżlek ma' dawk li
jinżlu fil-ħofra, għand il-poplu ta' żmien
ilu, u nqiegħdek fil-qiegħ nett ta' l-art,
fil-ħriebi ta' żmien ilu, ma' dawk li jinżlu
fil-ħofra, biex ma tkunx aktar imgħammra;
iżda jien nagħti l-ġmiel fuq l-art tal-
ħajjin.
21 Tkexkix ta' biża' nagħmlek, u int ma
tkunx iżjed: għalkemm titfittex, ma tinsab
qatt iżjed, igħid Sidi l-Mulej.

27 Il-kelma tal-Mulej reġgħet ġiet
għandi, tgħid:
2 Issa, o bin il-bniedem, samma' bikja
għal Tir;
3 U għid lil Tir: O int li tgħammar
f'daħlet il-baħar, li ġġib il-merkanzija tal-
popli ta' ħafna gżejjer! Hekk igħid Sidi

l-Mulej: O Tir, inti tgħid: Jien ta' sbuħija perfetta.

4 Truf artek huma f'nofs l-ibħra, il-bennejja tiegħek għamluk ta' sbuħija perfetta.

5 Għamlu t-twavel kollha ta' l-iġfna tiegħek tas-siġar taċ-ċipress ta' Senir: ħadu ċ-ċedru mil-Libanu biex jagħmlulek l-arbli.

6 Mill-ballut ta' Basan għamlu l-imqadef tiegħek; il-ħaddiema Axurin għamlu l-bankijiet tiegħek tal-qdif ta' l-avorju, miġjub mill-gżejjer ta' Kittim.

7 Il-għażel fin ta' l-Eġittu maħdum irrakmat, kien iservik għall-qlugħ u l-bandieri tiegħek; nir u aħmar dagħmi minn xtut Elisa kienu t-tined ta' l-iġfna tiegħek.

8 In-nies ta' Sidon u Arwad kienu l-qaddiefa tiegħek: l-irġiel imgħallmin tiegħek li kienu f'nofsok, o Tir, kienu l-piloti tiegħek.

9 Ix-xjuħ ta' Gebal, u l-irġiel imgħallmin tagħha, kienu fik il-qlafat tiegħek: l-iġfna kollha tal-baħar u l-baħrin tagħhom kienu fik, biex jibdlu l-merkanzija tiegħek.

10 Il-Persja, u Lud, u Put kienu fl-eżerċtu tiegħek, bħala l-gwerrieri tiegħek: it-tarka u l-elmu kienu jdendluhom fik; huma żidulek ġmielek.

11 L-irġiel ta' Arwad ma' l-eżerċtu tiegħek kienu fuq is-swar tiegħek dawramejt; u l-Gammadin kienu fit-torrijiet tiegħek: huma dendlu t-tarkiet tagħhom mas-swar tiegħek dawramejt; huma għamlu sbuħitek perfetta.

12 Tarsis kienet tinnegozja miegħek minħabba l-kotra ta' kull xorta ta' ġid: mal-fidda, mal-ħadid, mal-landa, u maċ-ċomb, kienu jibdlu l-biegħa tiegħek.

13 Gawan, Tubal u Mesek, huma wkoll kienu jinnegozjaw miegħek b'ħajjiet tal-bnedmin, u bi ħwejjeġ tal-bronż kienu jħallsu l-merkanzija tiegħek.

14 Dawk ta' Bet-Togarma kienu jibdlu mal-merkanzija tiegħek żwiemel, żwiemel tal-gwerra, u bgħula.

15 L-irġiel ta' Dedan kienu jinnegozjaw miegħek; il-kummerċ ta' ħafna gżejjer kien f'idejk: qrun ta' l-avorju, u ebbanu, kienu jagħtuk bi ħlas.

16 Is-Sirja kienet tinnegozja miegħek minħabba l-kotra tax-xogħlijiet tiegħek; karbonklu, aħmar dagħmi, u xogħol irrakkmat, u għażel fin, qroll, u rubini kienu jibdlu mal-merkanzija tiegħek.

17 Guda, u art Iżrael, huma wkoll kienu jinnegozjaw miegħek; bil-qamħ ta' Minnit, u pannag, u għasel, u żejt, u balsmu kienu jħallsu l-merkanzija tiegħek.

18 Damasku kien jinnegozja miegħek minħabba l-kotra tax-xogħlijiet tiegħek, minħabba l-kotra ta' kull xorta ta' għana; minħabba l-inbid ta' Ħelbon, u suf abjad.

19 Dan u Ġawan kienu jħalsu għall-merkanzija tiegħek minn Użal; ħadid maħdum, kassja, u qasab tal-fwieħa, kienu fost il-merkanzija tiegħek.

20 Dedan kien jinnegozja miegħek bis-sruġ għar-rkib.

21 L-Għarabja, u l-prinċpijiet kollha ta' Kedar, kienu jinnegozjaw miegħek fil-ħrief, kbiex u bdabad: b'dawn kienu jinnegozjaw miegħek.

22 In-negozjanti ta' Xeba u Ragħma kienu jinnegozjaw miegħek: kienu jibdlu mal-merkanzija tiegħek l-aħjar kwalitajiet ta' ħwawar, kull xorta ta' ħaġar prezzjuż, u deheb.

23 Ħaran, Kanni, u Għeden, il-merkanti ta' Xeba, t'Assur, u ta' Kilmad, kienu l-merkanti tiegħek.

24 Dawn kienu jinnegozjaw miegħek kull xorta ta' ħwejjeġ ta' lussu, imnatar vjola, u xogħol irrakkmat, f'kaxxi ta' ħwejjeġ prezzjużi, marbutin bi ħbula, u magħmulin miċ-ċedru: dawn kienu fost il-merkanzija tiegħek.

25 L-iġfna ta' Tarsis kienu jsifrulek bil-merkanzija tiegħek: u int stagħnejt u tweġġaht ħafna f'nofs l-ibħra.

26 Il-qaddiefa tiegħek ġibuk f'ibħra kbar: riħ il-lvant kissrek f'nofs il-baħar.

27 Il-għana tiegħek, u s-swieq tiegħek, u l-merkanzija tiegħek, u l-baħrin tiegħek, u l-piloti tiegħek, u l-qlafat tiegħek, u n-neguzjanti tal-merkanzija tiegħek, u l-gwerrieri kollha tiegħek, li huma fik, u l-kotra li hi f'nofsok, jaqgħu f'nofs l-ibħra, f'jum il-waqgħa tiegħek.

28 Ma' ħoss l-għajta tal-piloti tiegħek, is-subborgi jitriegħdu.

29 U dawk kollha li jaqbdu l-moqdief, il-baħrin, u l-piloti kollha tal-baħar, jinżlu minn fuq l-iġfna tagħhom; u jaqbdu l-art;

30 U jsemmgħu leħenhom fuqek, u jgħajtu bl-imrar, u jitfgħu t-trab fuq irjushom, u jitmiegħku fir-rmied:

31 U jitqarwżu qargħa għalik, u jitħażżmu bix-xkejjer, u jibku għalik fl-imrar ta' ruħhom, b'għali kbir.

32 U huma u jibku, isemmgħu tinwiħa għalik, u jnewħu għalik, igħidu: Min qatt kien bħal Tir, bħal dil-belt, imġarrfa f'nofs il-baħar?

33 Meta l-prodotti tiegħek kienu joħorġu mill-ibħra, int kont ixxabba' ħafna popli; kont tagħni ħafna slaten ta' l-art bil-kotra ta' ġidek, u bil-merkanzija tiegħek.

34 Issa li inti mkissra bl-ibħra, fl-abbissi ta' l-ilmijiet, il-merkanzija tiegħek, u ċ-ċorma kollha tiegħek waqgħu f'nofsok.

35 Dawk kollha li jgħammru fil-gżejjer jitbellhu għalik, u s-slaten tagħhom jitkexkxu, b'wiċċhom imqarras.

36 Il-merkanti fost il-popli jsaffrulek: sirt waħx, u ma teżiżti qatt iżjed!

28 Il-kelma tal-Mulej reġgħet ġiet
għandi, tgħid:
2 O bin il-bniedem, għid lill-prinċep ta'
Tir: Hekk igħid Sidi l-Mulej: Talli qalbek
tkabbret, u għidt: Jien Alla! Jien noqgħod
bil-qiegħda fuq it-tron t'Alla, f'nofs l-
ibħra; mentri li int bniedem, u mhux Alla,
għalkemm tagħmel qalbek bħal qalb Alla.
3 Ara, int għeref minn Danjel;
m'hemmx segriet li jistgħu jaħbu minnek:
4 B'għerfek u b'dehnek ksibt għalik il-
ġid, u ksibt deheb u fidda fit-teżori tiegħek:
5 Bil-għerf kbir tiegħek, u bin-negozju
tiegħek, int kattart ġidek, u tkabbret
qalbek minħabba l-għana tiegħek:
6 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Talli għamilt qalbek bħal qalb Alla;
7 Ara, sa nġib fuqek barranin, l-eħrex
fost il-ġnus: u jisiltu sejfhom għall-ġmiel
għerfek, u jħassru ġmielek.
8 Fil-ħofra jniżżluk, u tmut mewt il-
maqtulin f'nofs l-ibħra.
9 Tibqa' tgħid quddiem dak li joqtlok:
Jien Alla? Iżda int bniedem, u mhux Alla,
f'idejn dak li joqtlok.
10 Inti tmut b'id il-barranin il-mewta
tar-raġel mhux ċirkonċiż. Għax jien
tkellimt! igħid Sidi l-Mulej.
11 Reġgħet ġiet għandi l-kelma tal-
Mulej, tgħid:
12 O bin il-bniedem, samma' għanja ta'
tinwiħ għas-sultan ta' Tir, u għidlu: Hekk
igħid Sidi l-Mulej: Inti kellek is-siġill tal-
perfezzjoni, mimli għerf, u perfett fil-
ġmiel.
13 Int kont fil-ġnien t'Alla, Għeden;
kull xorta ta' ħaġra prezzjuża kienet il-
għata tiegħek: rubini, topazi, djamanti,
kriżoliti, oniċi, djaspri, żaffiri, karbunkli,
żmeraldi, u deheb: ix-xogħol tat-tanbur-
lini u tas-sfafar tiegħek kien imħejji fik
fil-jum li inti nħlaqt.
14 Int kont il-kerub midluk tal-ħarsien;
u hemm għamiltek: int kont fuq il-għolja
qaddisa t'Alla; int kont timxi 'l fuq u 'l
isfel f'nofs il-ħaġar tan-nar.
15 Int kont perfett fi mġibtek sa mill-
jum li fih int kont maħluq, sama nstab fik
il-ħażen.
16 Fil-kobor tan-negozju tiegħek, int
imtlejt minn ġewwa bil-vjolenza, u dnibt:
għalhekk nixħtek bħala ħaġa profana
mill-għolja t'Alla: u neqirdek, o kerub
tal-ħarsien, minn qalb il-ħaġar tan-nar.
17 Qalbek tkabbret minħabba ġmielek;
ħassart għerfek bi tlellixek: nitfgħek ma'
l-art, nerħik quddiem is-slaten, biex iħarsu
lejk.
18 Int niġġist is-santwarji tiegħek bil-
kotra tal-ħażen tiegħek, bil-qerq tan-
negozju tiegħek; għalhekk noħroġ nar
minn ġo nofsok, li jibilgħek, u nagħmlek
irmied fuq l-art, quddiem dawk kollha li
jarawk.
19 Dawk kollha li jafuk fost il-popli
jibqgħu mbellhin għalik: int issir waħx, u
qatt ma tqum aktar.
20 Il-kelma tal-Mulej reġgħet ġiet
għandi, tgħid:
21 O bin il-bniedem, dawwar wiċċek
lejn Sidon, u ħabbar kontra tagħha,
22 U għid: Hekk igħid Sidi l-Mulej:
Ara, jien kontrik, o Sidon; u nkun
igglorifikat f'nofsok: u jagħrfu li jien
il-Mulej, meta nagħmel ħaqq minnha, u
nitqaddes fiha.
23 Għax nibgħat fiha l-pesta, u d-demm
fi triqatha; u l-midrubin jaqgħu f'nofsha
bis-sejf, li jaqa' fuqha fuq kull naħa; u
jagħrfu li jiena l-Mulej.
24 U ma jkunx hemm aktar għal dar
Iżrael u la xewk li jniggeż, u lanqas għolliq
li jwaġġa' fost dawk kollha ta' madwar-
hom li jobogħduhom u jagħrfu li jien is-
Sid, il-Mulej.
25 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Meta
niġma' 'l dar Iżrael minn qalb il-popli li
huma mxerrdin fihom, u nitqaddes fihom
quddiem għajnejn il-ġnus, imbagħad huma
jgħammru fuq l-art tagħhom li tajt lill-
qaddej tiegħi, Ġakobb.
26 U jgħammru fiha bla biża', u jibnu
djar, u jħawlu dwieli; iva, igħammru bla
biża', meta nagħmel ħaqq minn dawk
kollha ta' madwarhom li jobogħduhom;
u jagħrfu li jien il-Mulej, Alla tagħhom.

29 Fis-sena l-għaxra, fix-xahar il-
għaxar, fit-tnax tax-xahar, il-kelma
tal-Mulej ġiet għandi, tgħid:
2 O bin il-bniedem, dawwar wiċċek lejn
Fargħun, sultan ta' l-Eġittu, u ħabbar
kontrih, u kontra l-Eġittu kollu:
3 Tkellem, u għid: Hekk igħid Sidi
l-Mulej: Ara, jiena kontrik, Fargħun,
sultan ta' l-Eġittu, il-kukkudrill il-kbir li
qiegħed f'nofs ix-xmajjar tiegħu, li jgħid:
Tiegħi x-xmara, għamiltha għalija.
4 Iżda jien nitfagħlek il-foxxni ġox-
xedaq tiegħek, u nqabbad ma' qxurek
il-ħut tax-xmajjar tiegħek, u ntellgħek
mix-xmajjar tiegħek, u l-ħut kollu tax-
xmajjar tiegħek jinqabdu ma qxurek.
5 U nixħtek fid-deżert, int u l-ħut kollu
tax-xmajjar tiegħek: int taqa' għal wiċċek
fir-raba'; u int la tinġama', u lanqas
tinġabar, u jien nagħtik bħal ikel lid-
dbejjeb ta' l-art, u lit-tjur ta' l-ajru.
6 U kull min igħammar fl-Eġittu
jagħraf li jien il-Mulej, għax huma kienu
biss rifda ta' qasba għal dar Iżrael.
7 Malli qabduk minn idek, int inksirt,
u qalgħu spallejhom kollha: u malli
twieżnu fuqek, int inksirt, u qegħidthom
kollha dritti fuq ġenbejhom.
8 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Ara, sa nġib fuqek sejf, u neqred minnek
sew il-bniedem u sew il-bhima.
9 U l-art ta' l-Eġittu tkun deżert u

ħerba; u jagħrfu li jiena l-Mulej: għax qal:
Tiegħi x-xmara, u jien għamiltha.
10 Ara, għalhekk jien kontrik, u kontra
x-xmajjar tiegħek, u nagħmel art l-Eġittu
ħerba għalkollox u deżert, minn Migdol
sa Suweni, u sa truf l-Etjopja.
11 Ma jgħaddix minnha riġel ta'
bniedem, u lanqas riġel ta' bhima ma
jgħaddi minnha, u lanqas tkun
imgħammra għal erbgħin sena.
12 U art l-Eġittu nagħmilha ħerba
f'nofs l-artijiet li huma ħerba, u l-bliet
tagħha fost il-bliet ħerba jkunu deżert għal
erbgħin sena: u nwaddab l-Eġizzjani fost
il-ġnus, u nxerridhom fl-artijiet.
13 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
wara erbgħin sena nigma' l-Eġizzjani
minn qalb il-popli li kienu mwaddbin
fihom:
14 U nraġġa' lura l-Eġizzjani mill-jasar
tagħhom, u neħodhom lura f'art Patros,
f'art nisilhom, u hemm ikunu saltna
żgħira.
15 L-Eġittu jkun l-iżgħar fost is-
saltniet; u ma jintrefax aktar fuq il-ġnus;
għax nagħmilhom kekk żgħar, li ma
jaħkmux iżjed il-ġnus.
16 U l-Eġittu ma jkunx aktar it-tama
ta' dar Iżrael, billi jfakkarhom fil-ħażen
tagħhom meta daru lejh għall-għajnuna:
imbagħad jagħrfu li jien is-Sid, il-Mulej.
17 U ġara, fis-sena sebgħa u għoxrin,
fl-ewwel xahar, fl-ewwel tax-xahar, illi l-
kelma tal-Mulej ġiet għandi, tgħid:
18 O bin il-bniedem, Nebukadnessar,
sultan ta' Babel, għamel li l-eżerċtu tiegħu
jagħmel xogħol kbir kontra Tir; kull
ras saret qargħa, u kull spalla tqaxxret:
iżda la hu u lanqas l-eżerċtu tiegħu ma ħa
ħlas minn Tir għax-xogħol li għamel
kontra tagħha.
19 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Ara, sa nagħti l-art ta' l-Eġittu lil Nebuk-
adnessar, sultan ta' Babel; u jġorr il-
kotra tagħha, u s-serq tagħha, u l-priża
tagħha; u dawn ikunu l-ħlas ta' l-eżerċtu
tiegħu.
20 Jien nagħtih art l-Eġittu għax-xogħol
tiegħu li għamel kontra Tir, għax hu
ħadem għalija, igħid Sidi l-Mulej.
21 F'dak il-jum innibbet qarn lil dar
Iżrael, u lilek niftaħlek fommok f'nofs-
hom. Imbagħad jagħrfu li jien il-Mulej.

30 Il-kelma tal-Mulej reġgħet ġiet
għandi, tgħid:
2 O bin il-bniedem, ħabbar u għid:
Hekk igħid Sidi l-Mulej: Jaħasra għall-
jum!
3 Għax qrib il-jum; qrib jum il-Mulej;
jum imsaħħab; dan ikun il-waqt tal-
ġnus.
4 U s-sejf jiġi fuq l-Eġittu, u wġigħ kbir
ikun hemm fl-Etjopja, meta jaqgħu l-
midrubin għall-mewt fl-Eġittu, u jieħdu
l-kotra tiegħu, u jiġġarfu s-sisien tiegħu.
5 L-Etjopja, il-Libja, il-Lidja, u t-taħlit
kollu ta' popli, u Kub, u wlied il-pajjiż tal-
għaqda, jaqgħu magħhom bis-sejf.
6 Hekk igħid il-Mulej: Dawk ukoll li
jagħtu għajnuna lill-Eġittu jaqgħu; u l-
kburija tal-qawwa tiegħu tinżel: minn
Migdol sa Suweni jaqgħu fih bis-sejf,
igħid Sidi l-Mulej.
7 U jkunu ħerba f'nofs l-artijiet ħerba,
u bliethom ikunu f'nofs il-bliet imħarbta.
8 U jagħrfu li jien il-Mulej, meta
nqabbad nar fl-Eġittu, u jitkissru dawk
kollha li jgħinuh.
9 F'dak il-jum joħorġu messaġġiera
minn għandi fl-iġfien biex ibeżżgħu lill-
Etjopjani li jgħixu bla ħsieb, u diqa kbira
tiġi fuqhom, bħal f'jum l-Eġittu: għax,
ara, wasal.
10 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Nagħmel
ukoll tmiem lill-kotra ta' l-Eġittu b'id
Nebukadnessar, sultan ta' Babel.
11 Hu, u l-poplu tiegħu miegħu, l-eħrex
fost il-ġnus, jinġiebu biex iħarbtu l-art: u
jisiltu sjufhom għall-Eġittu, u jimlew l-art
bil-maqtulin.
12 U nagħmel ix-xmajjar nexfin, u
nbigħ il-pajjiż f'idejn il-ħżiena: u nagħmel
l-art ħerba, u kulma fiha, b'id il-barranin.
Jien, il-Mulej, tkellimt.
13 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Neqred
ukoll l-idoli, u nneħħi x-xbihat tagħhom
minn Nof; u ma jkunx hemm aktar
prinċep f'art l-Eġittu: u nqajjem il-biża'
f'art l-Eġittu.
14 U nagħmel ħerba lil Patros,
inqabbad nar f'Sogħan, u nagħmel il-ħaqq
f'No.
15 U nsawwab qillti fuq Sin, il-fortizza
ta' l-Eġittu; u neqred il-kotra ta' No.
16 U nagħti n-nar lill-Eġittu: diqa
kbira jkollha Sin, u No tkun miftuħa
beraħ, u Nof ikollha l-egħdewwa l-jum
kollu.
17 Iż-żgħażagħ ta' Awen u Pibeset
jaqgħu taħt is-sejf: u dawn il-bliet imorru
fil-jasar.
18 In-nhar jidlam f'Teħafneħes, meta
nkisser hemm il-madmad ta' l-Eġittu: u
titrażżan fih l-kburija tiegħu, u sħaba
tgħatti lil Teħafneħes, u l-bniet tagħha
jmorru fil-jasar.
19 Hekk nagħmel ħaqq mill-Eġittu: u
jagħrfu li jiena l-Mulej.
20 U ġara fis-sena ħdax, fl-ewwel xahar,
fis-sebgħa tax-xahar, illi ġiet għandi
l-kelma tal-Mulej, tgħid:
21 O bin il-bniedem, jien kissirt driegħ
Fargħun, sultan ta' l-Eġittu; u, ara,
driegħu ma kienx marbut biex ifieq, jew
marbut b'faxxa, biex jissaħħaħ, u jkun
jista' jaqbad is-sejf.
22 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Ara, jien kontra Fargħun, sultan ta' l-

Eġittu, u nkissirlu dirgħajh it-tnejn, sew
is-sħiħ u sew il-miksur; u nwaqqagħlu
s-sejf minn idu.
23 U nwaddab l-Eġizzjani qalb il-ġnus,
u nxerridhom fl-artijiet.
24 U nsaħħaħ dirgħajn is-sultan ta'
Babel, u nagħtih sejfi f'idu, imma nkisser
dirgħajn Fargħun, u jokrob quddiemu
bħal ma jokrob midrub għall-mewt.
25 Iżda nqawwi dirgħajn is-sultan ta'
Babel, u dirgħajn Fargħun jintelqu; u
jagħrfu li jien il-Mulej, meta nagħti sejfi
f'id is-sultan ta' Babel, u hu jmiddu fuq
art l-Eġittu.
26 U nwaddab l-Eġizzjani qalb il-ġnus,
u nxerridhom fl-artijiet, u jagħrfu li jiena
l-Mulej.

31 U ġara fis-sena ħdax, fit-tielet xahar,
fl-ewwel jum tax-xahar, illi l-kelma
tal-Mulej ġiet għandi, tgħid:
2 O bin il-bniedem, għid lil Fargħun,
sultan ta' l-Eġittu, u lill-kotra tiegħu: Lil
min tixbah int fil-kobor tiegħek?
3 Ara, l-Assirjan kien ċedru fil-Libanu,
bi friegħi sbieħ, mifruxa fid-dell, u ta'
statura għolja; u l-quċċata tiegħu kienet
qalb il-friegħi iffullati.
4 Kienu jkabbruh l-ilmijiet, kabbru
l-ilma tal-qiegħ. Xmajjar kienu jmorru
madwar il-post fejn kien imħawwel, u
l-kanali ta' l-ilma kienu jimteddu lejn is-
siġar kollha tar-raba'.
5 Għalhekk tulu għola fuq is-siġar
kollha tar-raba', u r-rimjiet tiegħu kotru,
u l-friegħi tiegħu twalu għax kien hemm
kotra ta' ilmijiet, meta ħareġ ir-rimi.
6 It-tjur kollha tas-smewwiet bejtu qalb
ir-rimi tiegħu, u taħt il-friegħi tiegħu
wildu d-dbejjeb kollha tar-raba', u taħt
id-dell tiegħu għammru l-ġnus kbar
kollha.
7 Hekk kien sabiħ fil-kobor tiegħu, fil-
medda tal-friegħi tiegħu: għax għeruqu
kienu ħdejn ħafna ilmijiet.
8 Iċ-ċedri fi ġnien Alla ma kinux jistgħu
jaħbuh: iċ-ċipressi ma kinux jixbhu lir-
rimi tiegħu, il-platanu ma kien xejn ħdejn
il-friegħi tiegħu; l-ebda siġra fil-ġnien
t'Alla ma kienet tixbhu fi ġmielu.
9 Sabiħ jien għamiltu bil-kotra tal-
friegħi tiegħu; u għeru għalih is-siġar ta'
Għeden, li kienu fi ġnien Alla.
10 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-
Mulej: Talli għollejt lilek innifsek, u rafa'
rasu sa nofs il-friegħi iffoltjati, u qalbu
tkabbret bil-għoli tiegħu;
11 Jien erħejtu f'idejn l-aktar wieħed
qawwi tal-ġnus biex jimxi miegħu kif
jogħġbu: jien warrabtu minħabba ħżunitu.
12 U l-barranin, l-eħrex fost il-ġnus,
qatgħuh u telquh; fuq il-muntanji u fuq
il-widien kollha waqgħu l-friegħi tiegħu, u
tkissru r-rimi tiegħu fil-widien kollha ta'
l-art; u l-popli kollha ta' l-art twarrbu
minn dellu, u telquh.
13 Fuq il-ħerba tiegħu jibqgħu t-tjur
kollha tas-sema, u d-dbejjeb kollha tar-
raba' joqogħdu fuq il-friegħi mwaqqgħin
tiegħu:
14 Biex l-ebda waħda mis-siġar kollha
ħdejn l-ilma ma tikber fil-għoli tagħha, u
lanqas ma tgħolli rasha ġol-friegħi iffolt-
jati, u l-ebda siġra msoqqija ma tintrafa'
bil-għoli tagħha: għax kollhom mogħtijin
lill-mewt, fid-dinja ta' taħt, qalb ulied il-
bnedmin, ma' dawk li jinżlu fil-ħofra.
15 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Fil-jum
meta niżel fis-saltna ta' l-imwiet, jien
għamilt il-vistu: għattejt l-abbiss għalih, u
żammejt ix-xmajjar tiegħu, u l-ilmijiet
kotrana tiegħu waqfu: u libbist bl-iswed
lil-Libanu għalih, u s-siġar kollha tar-raba'
dbielu minħabba fih.
16 Jien regħidt il-ġnus bil-ħoss tal-
waqgħa tiegħu, meta niżżiltu fis-saltna ta'
l-imwiet ma' dawk li jinżlu fil-ħofra: u
s-siġar kollha ta' Għeden, l-isbaħ u l-aħjar
tal-Libanu, dawk kollha li huma msoqqijin
bl-ilma, jitfarrġu fid-dinja ta' taħt l-
art.
17 Huma wkoll niżlu miegħu fis-saltna
ta' l-imwiet, għand il-maqtulin bis-sejf;
huma kienu driegħu, u kienu jgħammru
fid-dell tiegħu f'nofs il-ġnus.
18 Lil min, mela, tixbah int fil-glorja, u
fil-kobor fost is-siġar ta' Għeden? Int
titniżżel mas-siġar ta' Għeden fid-dinja ta'
taħt: u timtedd qalb ir-rġiel bla ċirkonċiż-
joni ma' dawk li kienu maqtulin bis-sejf.
Dan hu Fargħun, u l-kotra tiegħu kollha!
igħid Sidi l-Mulej.

32 U ġara fis-sena tnax, fix-xahar tnax,
fl-ewwel tax-xahar, li l-kelma tal-
Mulej ġiet għandi, tgħid:
2 O bin il-bniedem, samma' bikja għal
Fargħun, sultan ta' l-Eġittu, u għidlu: Int
xebbaht lilek in-nifsek ma' ferħ ta' ljun
tal-ġnus; iżda int qisek kukkudrill fl-
ibħra; int ħriġt fix-xmajjar tiegħek, u
ħawwadt l-ilmijiet b'riġlejk, u dardart ix-
xmajjar tagħhom.
3 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Jien għal-
hekk issa nifrex ix-xibka tiegħi fuqek
b'kotra ta' nies; u jtellgħuk fix-xibka
tiegħi.
4 Imbagħad inħallik fuq l-art, inwadd-
bek fuq wiċċ ir-raba', u nagħti jgħammru
fuqek it-tjur kollha tas-sema, u nxabba'
bik id-dbejjeb ta' l-art kollha.
5 U nerħi ġismek fuq il-muntanji, u
nimla l-widien b'tulek.
6 Jien ukoll insaqqi b'demmek, sal-
muntanji, l-art li fiha tgħum; u l-widien
ikunu mimlijin bik.
7 U meta nitfik, ngħatti s-smewwiet, u
ndallam il-kwiekeb tagħhom; ngħatti

x-xemx bi sħaba, u l-qamar ma jagħtix dawlu.

8 Id-dwal kollha tas-sema ndallam fuqek, u nitfa' d-dlam fuq artek, igħid Sidi l-Mulej.

9 Inkexxkex ukoll il-qalb ta' ħafna popli, meta nwassal l-aħbar tal-ħerba tiegħek fost il-ġnus, f'artijiet li int ma tafhomx.

10 Iva, inwerwer minħabba fik ħafna popli, u s-slaten tagħhom jitkexkxu minħabba fik, meta nxejjer sejfi quddiem wiċċhom; u jitriegħdu kull ħin, kull wieħed għal ħajtu, fil-jum tal-waqgħa tiegħek.

11 Għax hekk igħid Sidi l-Mulej: Sejf is-sultan ta' Babel jilħqek.

12 Bi sjuf il-qawwijin inġarraf il-kotra tiegħek, l-eħrex fost il-ġnus, ilkoll kemm huma: u jħarbtu l-kburija ta' l-Eġittu, u l-kotra kollha tiegħu tinqered.

13 Neqred ukoll il-bhejjem tiegħu kollha minn ħdejn ħafna ilmijiet; u l-ebda riġel ta' bniedem ma jdardarhom aktar, u lanqas difer il-bhejjem ma jdardarahom.

14 Imbagħad inħalli l-ilmijiet tagħhom joqogħdu, u nġerri x-xmajjar tagħhom bħaż-żejt, igħid Sidi l-Mulej.

15 Meta nagħmel art l-Eġittu ħerba, u l-art titħarbat mill-milja tagħha, meta nidrob lil kull min igħammar fiha, jagħrfu li jien il-Mulej.

16 Din hi għanja ta' biki, u huma jgħannuha: igħannuha bniet il-ġnus: igħannuha għall-Eġittu, u għall-kotra tiegħu, igħid Sidi l-Mulej.

17 Ġara wkoll fis-sena tnax, fil-ħmistax tax-xahar, illi l-kelma tal-Mulej ġiet għandi, tgħid:

18 O bin il-bniedem, newwaħ għall-kotra ta' l-Eġittu, u niżżilhom, lilha u l-bniet ta' ġnus qawwija, fid-dinja ta' taħt, ma' dawk li jinżlu fil-ħofra.

19 Lil min tgħaddi fis-sbuħija? Inżel, u nxeħet mar-rġiel bla ċirkonċiżjoni.

20 Jaqgħu qalb dawk li huma maqtulin bis-sejf: l-Eġittu ntgħata għas-sejf: karkru lilu u l-kotra tiegħu kollha.

21 Il-qawwijin fost is-setgħana jkellmuh minn nofs is-saltna ta' l-imwiet, ma' dawk li kienu jgħinuh: niżlu, dawk ta' bla ċirkonċiżjoni, mimdumin, maqtulin bis-sejf.

22 Hemm qiegħed Assur u l-qtajja tiegħu: il-qobra tiegħu qegħdin madwaru: kollha maqtulin, waqgħu taħt is-sejf.

23 Il-qobra tiegħu qegħdin 'l isfel nett fil-ħofra, u l-qtajja tiegħu huma madwar qabru: kollha maqtulin, waqgħu bis-sejf, dawk li kienu jġibu l-biża' f'art il-ħajjin.

24 Hemm Għelam u l-kotra tiegħu, kollha madwar qabru; kollha maqtulin, waqgħu bis-sejf, u niżlu bla ċirkonċiżjoni fid-dinja ta' taħt: huma xerrdu l-biża' tagħhom f'art il-ħajjin, u ġarrew għajbhom ma' dawk li jinżlu fil-ħofra.

25 Qegħdulu sodda, f'nofs il-maqtulin, mal-kotra kollha tiegħu: il-qobra tiegħu madwaru, kollha bla ċirkonċiżjoni, maqtulin bis-sejf (għalkemm il-biża' tagħhom kien imxerred f'art il-ħajjin) u ġarrew għajbhom ma' dawk li jinżlu fil-ħofra: tqiegħdu f'nofs il-maqtulin.

26 Hemm Mesek, Tubal, u l-kotra tiegħu kollha: il-qobra tiegħu madwaru: kollha bla ċirkonċiżjoni, maqtulin bis-sejf, għalkemm xerrdu l-biża' tagħhom f'art il-ħajjin.

27 U ma jkunux mimduda mal-qawwijin li waqgħu fost dawk ta' bla ċirkonċiżjoni, li niżlu fis-saltna ta' l-imwiet bl-armi tagħhom tal-gwerra, u li qegħdulhom sjufhom taħt rashom; iżda l-ħażen tagħhom qiegħed fuq għadamhom, għalkemm kienu l-biża' tal-qawwijin f'art il-ħajjin.

28 Iva, int titkisser f'nofs dawk ta' bla ċirkonċiżjoni, u timtedd ma' dawk li huma maqtulin bis-sejf.

29 Hemm Edom, is-slaten tiegħu, u l-prinċpijiet tiegħu kollha, li b'qawwithom kollha huma mimdumin ma' dawk li huma maqtulin bis-sejf. Huma wkoll mimduda ma' dawk ta' bla ċirkonċiżjoni, u ma' dawk li jmorru fil-ħofra.

30 Hemm il-prinċpijiet kollha tat-tramuntana, u s-Sidonin kollha, li niżlu mistħijin mal-maqtulin, għalkemm kienu jbeżżgħu bil-qawwa tagħhom. Huma mimdudin bla ċirkonċiżjoni ma' dawk li huma maqtulin bis-sejf, u jġorru għajbhom ma' dawk li jinżlu fil-ħofra.

31 Dawn Fargħun jarahom, u jitfarraġ bil-kotra kollha tiegħu maqtulin bis-sejf, imqar Fargħun u l-eżerċtu tiegħu kollu, igħid Sidi l-Mulej.

32 Għalkemm jien xerridt il-biża' tiegħu fl-art tal-ħajjin, hu jkun mimdud f'nofs dawk ta' bla ċirkonċiżjoni, ma' dawk li nqatlu bis-sejf, imqar Fargħun u l-kotra kollha tiegħu, igħid Sidi l-Mulej.

**33** Reġgħet il-kelma tal-Mulej ġiet għandi, tgħid:

2 O bin il-bniedem, kellem lil ulied il-poplu tiegħek, u għidilhom: Jekk inġib is-sejf fuq pajjiż, u n-nies ta' dak il-pajjiż jaqbdu raġel minn fosthom, u jqegħduh għassies għalihom:

3 U xħin jara s-sejf ġej fuq il-pajjiż, idoqq it-tromba, u jwissi lill-poplu;

4 Imbagħad min jisma' d-daqq tat-tromba, u ma jagħtix każ tiegħu, u jiġi s-sejf, u jieħdu, demmu jkun fuq rasu.

5 Sama' d-daqq tat-tromba, u ma tax każ tiegħu, demmu jkun fuqu. Iżda dak li jagħti każ tiegħu, isalva ħajtu.

6 Iżda jekk il-għassies jara s-sejf ġej, u ma jdoqqx it-tromba, u l-poplu ma jkunx imwissi; u s-sejf jiġi, u jieħu lil xi ħadd

minn nofshom, dan ikun maqbud fil-ħażen tiegħu; iżda demmu nitolbu minn id il-għassies.

7 U int, o bin il-bniedem, għamiltek għassies ta' dar Iżrael; għalhekk tisma' l-kelma minn fommi, u tgħarrafhom għalija.

8 Meta ngħid lill-ħażin: O raġel ħażin, int sgur tmut! u jekk int ma titkellimx biex twissi lill-ħażin fuq triqtu, dak ir-raġel ħażin imut fil-ħażen tiegħu; iżda demmu nfittxu minn idek.

9 Madankollu, jekk int twissi lill-ħażin fuq triqtu biex jarġa' lura minnha, u ma jarġax lura minnha, imut fil-ħażen tiegħu; iżda int tkun salvajt lil ħajtek.

10 U int, o bin il-bniedem, għid lil dar Iżrael: Intom hekk tgħidu: Jekk ħtijietna u dnubietna fuqna, u bihom aħna mifnijin, kif nistgħu ngħixu?

11 Għidilhom: Daqskemm jien ħaj, igħid Sidi l-Mulej, ma nitgħaxxaqx b'mewt il-ħażin, iżda li l-ħażin jarġa' lura minn triqtu, u jgħix: Erġgħu, erġgħu lura minn triqatkom il-ħżiena, għaliex trid tmut, o dar Iżrael?

12 Għalhekk, o bin il-bniedem, għid lil ulied il-poplu tiegħek: Is-sewwa tal-ġust ma jeħilsux fil-jum li jidneb: u l-ħażin ma jiġġarrafx minħabba l-ħażen tiegħu fil-jum li jarġa' lura mill-ħażen tiegħu: u lanqas il-ġust ma jista' jibqa' ħaj fil-jum li jidneb.

13 Meta ngħid lill-ġust, li hu sgur jibqa' ħaj; u hu jafda fis-sewwa tiegħu, u jagħmel id-deni, is-sewwa tiegħu kollu ma jitfakkarx iżjed; iżda jmut minħabba d-deni li jkun għamel.

14 U meta ngħid lill-ħażin: Inti sgur tmut: u jarġa' lura minn dnubietu, u jagħmel il-ħaqq u s-sewwa;

15 Jekk raġel ħażin irodd ir-rahan, u jarġa' jagħti lura dak li seraq, u jimxi fl-istatuti tal-ħajja, bla ma jagħmel id-deni; sgur jibqa' ħaj; ma jmutx.

16 L-ebda wieħed mid-dnubiet li jkun għamel ma jitfakkarlu: għamel il-ħaqq u s-sewwa; sgur igħix.

17 Iżda wlied il-poplu tiegħek igħidu: Triq Sidi mhix dritta: iżda hi triqthom li mhix dritta.

18 Meta l-ġust jarġa' lura mis-sewwa tiegħu, u jagħmel id-deni, imut bih.

19 Iżda jekk il-ħażin jarġa' lura mill-ħażen tiegħu, u jagħmel il-ħaqq u s-sewwa, bihom ikollu l-ħajja.

20 Iżda intom tgħidu: Triq il-Mulej mhix dritta. O dar Iżrael, nagħmel ħaqq lil kull wieħed minnkom skond triqatu.

21 U ġara fis-sena tnax ta' l-eżilju tagħna, fil-għaxar xahar, fil-ħamsa taxxahar, illi wieħed li ħarab minn Ġerusalem ġie għandi, igħid: Waqgħet il-belt.

22 Issa, id il-Mulej kienet fuqi filgħaxija, qabel ma ġie l-maħrub; u fetaħli fommi, sakemm ġie għandi filgħodu; u fommi nfetaħ, u ma kontx aktar imbikkem.

23 Imbagħad il-kelma tal-Mulej ġiet għandi, tgħid:

24 O bin il-bniedem, dawk li jgħammru f'dawk il-ħriebi, f'art Iżrael, qegħdin igħidu: Abraham kien wieħed, iżda wiret l-art: iżda aħna ħafna; l-art mogħtija lilna b'wirta.

25 Għalhekk, għidilhom: Hekk igħid Sidi l-Mulej: Tieklu l-laħam bid-demm fih, u terfgħu għajnejkom lejn l-idoli tagħkom intom u xxerrdu d-demm: u tridu tirtu l-art?

26 Intom tafdaw fi sjufkom, tagħmlu egħmil mistkerraħ, u tkasbru kull wieħed minnkom lil mart għajru: u tridu tirtu l-art?

27 Hekk tgħidilhom: Hekk igħid Sidi l-Mulej: Daqskemm jien ħaj, sgur dawk li qegħdin fil-ħriebi jaqgħu bis-sejf, u dawk li qegħdin fil-beraħ tar-raba' nagħtihom lid-dbejjeb biex jibilgħuhom, u dawk li qegħdin fil-fortizzi u l-għerien imutu bil-pesta.

28 Għax jien nagħmel l-art ħerba, u deżert, u l-kburija ta' qawwitha titrażżan; u l-muntanji ta' Iżrael jitħarbtu, u ħadd ma jgħaddi minnhom.

29 Imbagħad jagħrfu li jien il-Mulej, meta l-art nagħmilha ħerba, u deżert, minħabba l-ħwejjeġ mistkerrha kollha li għamlu.

30 U int, o bin il-bniedem, ulied il-poplu tiegħek għadhom qegħdin jitkellmu fuqek ħdejn il-ħitan u fi bwieb id-djar, u jgħidu wieħed lil ieħor, kull wieħed lil ħuh: Ejja, nitolbok, u isma x'inhi l-kelma li ġejja mill-Mulej.

31 U jiġu għandek bħal ma tiġi ġemgħa nies, u joqogħdu bil-qiegħda quddiemek bħall-poplu tiegħi, u jisimgħu kliemek, iżda ma jagħmluhx: għax b'fommhom juru ħafna mħabba, iżda qalbhom timxi wara l-qliegħ tagħhom.

32 U, ara, int għalihom bħal għanja ta' mħabba ta' wieħed li għandu leħen ħelu, u jaf idoqq tajjeb: għax huma jisimgħu kliemek, iżda ma jagħmluhx.

33 U meta dan jasal biex jiġri, (ara, ser jiġri,) jagħrfu li kien hemm profeta f'nofshom.

34 U l-kelma tal-Mulej ġiet għandi, tgħid:

2 O bin il-bniedem, ħabbar kontra r-ragħajja ta' Iżrael; ħabbar, u għidilhom: Hekk igħid Sidi l-Mulej lir-ragħajja: Ħażin għar-ragħajja ta' Iżrael li jirgħaw lilhom infushom! Mhux il-merħla għandhom jirgħaw ir-ragħajja?

3 Intom tieklu l-baqta, u tilbsu s-suf, u toqtlu s-smien: iżda l-merħla ma tirgħawhiex.

4 Il-marrada ma saħħaħtuhomx, il-
morda ma fejjaqtuhomx, lill-miġruħin ma
nfaxxajtuhomx, u l-imxerrdin ma reġġajtu-
homx lura, u l-mitlufin ma fittixtuhomx;
iżda bis-saħħa, u bil-ħruxija ħkimtuhom.
5 U xterdu, għax ma kienx hemm
ragħaj: u saru jkel għad-dbejjeb kollha
tar-raba', meta xterdu.
6 In-ngħaġ tiegħi ġġerrew fuq il-
muntanji kollha, u fuq kull għaqba
għolja: iva, il-merħla tiegħi xterdet fuq
wiċċ l-art kollha, u ħadd ma jistaqsi
għalihom, u ħadd ma jfittixhom!
7 Għalhekk, o ragħajja, isimgħu kelmet
il-Mulej!
8 Daqskemm jien ħaj, igħid Sidi l-
Mulej, talli l-merħla tiegħi kienet priża, u
saret ikel għad-dbejjeb kollha tad-deżert,
għax ma kienx hemm ragħaj, u lanqas ir-
ragħajja tiegħi ma fittxu l-merħla tiegħi,
iżda r-ragħajja rgħaw lilhom infushom, u
l-merħla tiegħi ma rgħawhiex:
9 Għalhekk, o ragħajja, isimgħu kelmet
il-Mulej:
10 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Ara, jien
kontra r-ragħajja; u nitlob il-merħla tiegħi
minn idejhom, u ma nħallihomx jirgħaw
il-merħla. U hekk ir-ragħajja ma jirgħawx
lilhom infushom aktar; iżda neħles il-
merħla tiegħi minn ħalqhom, biex ma
jkunux aktar ikel għalihom.
11 Għax hekk igħid Sidi l-Mulej: Ara,
jien, iva jien, nitlob il-merħla tiegħi, u
nfittixhom.
12 Bħalma ragħaj imur ifittex il-merħla
tiegħu, fil-jum li fih ikun fost il-merħla
tiegħu mxerrda; hekk infittex in-ngħaġ
tiegħi, u neħlishom minn kull post fejn
kienu mxerrda f'jum ta' sħab u swedija.
13 U noħroġhom minn qalb il-popli, u
niġmagħhom mill-pajjiżi, u nġibhom lejn
arthom; u nirgħahom fuq il-muntanji ta'
Iżrael, ħada il-widien, u fil-postijiet
imgħammra kollha tal-pajjiż.
14 F'mergħa tajba nirgħahom, u l-
maqjel tagħhom ikun fuq il-muntanji
għoljin ta' Iżrael: hemm jinxeħtu f'maqjel
tajjeb, u f'mergħa bnina jirgħaw fuq il-
muntanji ta' Iżrael.
15 Jien stess nirgħa l-merħla tiegħi, u
jien stess nagħtihom is-serħan, igħid Sidi
l-Mulej.
16 Infittex il-mitlufin, u l-imxerrdin
inreġġagħhom lura, il-miġruħin norbtil-
hom il-ġrieħi, u l-morda nqawwihom:
iżda s-smien u l-qawwijin neqridhom;
nirgħahom bil-ħaqq.
17 U int, o merħla tiegħi, hekk igħid
Sidi l-Mulej: Ara, jien nagħmel ħaqq bejn
nagħġa u nagħġa, bejn kbiex u bdabad.
18 Jidhrilkom li hija ħaġa żgħira li
tirgħaw l-aħjar mergħa, u tgħaffġu b'riġlej-
kom il-bqija tal-mergħa tagħkom? Jew
tixorbu l-ilma ċar, u l-bqija ddardruh
b'riġlejkom?
19 U l-merħla tiegħi, ikollha tirgħa dak
li għaffiġtu b'riġlejkom; u jixorbu dak li
dardartu b'riġlejkom.
20 Għalhekk, hekk igħidilhom Sidi
l-Mulej: Ara, jien, iva jien, nagħmel ħaqq
bejn in-ngħaġ is-smien u n-ngħaġ il-
magħluba.
21 Għaliex intom b'ġenbejkom u bi
spallejkom timbuttaw, u tagħtu bi
qrunkom lill-morda kollha, sa kemm
waddabtuhom 'il barra.
22 Għalhekk, jien insalva l-merħla
tiegħi, u ma jkunux aktar priża; u nagħmel
ħaqq bejn nagħġa u nagħġa.
23 U nqiegħed fuqhom ragħaj wieħed,
u jirgħahom, il-qaddej tiegħi David;
jirgħahom hu stess, u jkun ir-ragħaj
tagħhom.
24 U jiena, il-Mulej, inkun Alla tagħ-
hom, u l-qaddej tiegħi David ikun prinċep
fosthom; jiena, il-Mulej, tkellimt.
25 U nagħmel magħhom rabta ta'
sliem, u neqred id-dbejjeb ħorox mill-art:
u huma jgħammru bla biża' fid-deżert, u
jorqdu fl-imsaġar.
26 U nagħmel lilhom u l-postijiet ta'
madwar il-għolja tiegħi barka; u nniżżel
ix-xita f'waqtha; xita ta' barka jkun
hemm.
27 U s-siġra tar-raba' tagħti frottha, u
l-art tagħti għallitha; u huma joqogħdu
bla biża' f'arthom. Imbagħad jagħrfu li
jiena l-Mulej, meta nkisser l-irbat tal-
madmad tagħhom, u neħlishom minn
idejn dawk li kienu jżommuhom ilsiera.
28 U ma jkunux aktar priża tal-ġnus, u
lanqas jibilgħuhom id-dbejjeb ħorox; u
jgħixu b'moħħhom mistrieħ, u ħadd ma
jbeżżagħhom.
29 U nipprovdilhom mixtla msemmija,
u ma jkunux aktar mifnijin mill-ġuħ fil-
pajjiż, u ma jsofrux iżjed it-tagħjir
tal-ġnus.
30 Hekk ikunu jafu li jiena, il-Mulej,
Alla tagħhom, magħhom, u li huma, id-
dar ta' Iżrael, huma l-poplu tiegħi, igħid
Sidi l-Mulej.
31 U intom, merħla tiegħi, merħla tal-
mergħa tiegħi, intom irġiel, u jiena Alla
tagħkom, igħid Sidi l-Mulej.

**35** U l-kelma tal-Mulej ġiet għandi,
tgħid:
2 O bin il-bniedem, dawwar wiċċek lejn
il-muntanja ta' Segħir, u ħabbar kontra
tagħha,
3 U għidilha: Hekk igħid Sidi l-Mulej:
Ara, ja muntanja ta' Segħir, jien kontrik,
u mmidd idi kontrik, u nagħmlek ħerba, u
deżert.
4 Nagħmel blietek ħrieb, u inti tkun
ħerba, u tagħraf li jiena l-Mulej.
5 Talli kellek mibegħda eterna, u
xerridt id-demm ta' wlied Iżrael bis-saħħa

tas-sejf, fi żmien il-hemm tagħhom, fi
żmien li l-ħażen tagħhom kellu tmiem:
6 Għalhekk, daqskemm jiena ħaj, igħid
Sidi l-Mulej, jien inhejjik għad-demm, u
d-demm jiġri warajk: talli int ma bgħadtx
id-demm, id-demm jiġri warajk.
7 U jien nagħmel il-muntanja ta'
Segħir ħrieb, u deżert, u neqred minnha
lil min igħaddi u lil min jarġa' lura.
8 U nimla l-muntanji tiegħu bl-
irġiel maqtulin tiegħu: fuq il-għoljiet
tiegħek, u fil-widien tiegħek, u fix-xmajjar
kollha tiegħek, jaqgħu dawk li jinqatlu
bis-sejf.
9 U nagħmlek ħerba għal dejjem, u
blietek ma jitgħammrux; u tagħrfu li jiena
l-Mulej.
10 Talli għidt: Dawn iż-żewġt iġnus, u
dawn iż-żewġ artijiet ikunu tiegħi, u aħna
nirtuhom; għalkemm il-Mulej kien hemm:
11 Għalhekk, daqskemm jien ħaj, igħid
Sidi l-Mulej nimxi skond għadbek, u skond
għejrtek, li int urejt, minħabba il-
mibegħda tiegħek għalihom; u nagħmel
lili nnifsi magħruf f'nofshom, meta
nagħmel ħaqq minnek.
12 U tagħraf li jien, il-Mulej, smajt it-
tagħjir kollu tiegħek, li int għidt għall-
muntanji ta' Iżrael, billi għidt: Huma
ħerba, mogħtijin lilna biex nagħmluhom
il-priża tagħna.
13 Hekk b'fommkom tkabbartu kontra
tiegħi, u kattartu kliemkom kontra tiegħi:
smajthom jien.
14 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Meta l-art
kollha tifraħ, jien nagħmlek ħerba.
15 Bħal ma fraħt int minħabba wirt dar
Iżrael, għax sar ħerba, hekk nagħmel lilek:
ħerba ssir, ja muntanja ta' Segħir, u Edom
kollu, imqar kollu kemm hu. Imbagħad
jagħrfu li jiena l-Mulej.

36 U int, o bin il-bniedem, ħabbar
għall-muntanji ta' Iżrael, u għid:
O muntanji ta' Iżrael, isimgħu l-kelma tal-
Mulej.
2 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Talli l-għadu
qal għalikom: Aħa! Aħa! dawn il-
għoljiet eterni saru wirtna:
3 Għalhekk, ħabbar u għid: Hekk igħid
Sidi l-Mulej: Talli għamlukom ħerba, u
belgħukom minn kull naħa, biex tkunu
wirta għall-bqija tal-ġnus, u ġejtu f'ilsien
in-nies, u sirtu taqsis tal-poplu:
4 Għalhekk, o muntanji ta' Iżrael,
isimgħu l-kelma ta' Sidi l-Mulej: Hekk
igħid Sidi l-Mulej lill-muntanji, u lill-
għoljiet, lix-xmajjar, u lill-widien, lill-ħrieb
mitluqin, u lill-bliet minsija, li saru priża
u tmasħin għall-bqija tal-ġnus li huma
minn kull naħa;
5 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Tassew fin-nar tal-għejra tiegħi, jien
tkellimt kontra l-bqija tal-ġnus, u kontra
Edom kollu, li għamlu arti wirt tagħhom
bil-ferħ kollu ta' qalbhom, u bit-tmaqdir
kollu ta' ruħhom, biex jeħduha bħala
priża.
6 Għalhekk, ħabbar għal art Iżrael, u
għid lill-muntanji, u lill-għoljiet, lix-
xmajjar, u lill-widien: Hekk igħid Sidi
l-Mulej: Ara, f'għejrti u f'qillti tkellimt
għax intom sofrejtu t-tagħjir tal-ġnus:
7 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Erfajt idi: il-ġnus ta' madwarkom sgur li
jkollhom huma stess isofru t-tagħjir
tagħhom.
8 Iżda intom, o muntanji ta' Iżrael,
għad tarmu l-friegħi tagħkom, u tagħtu
l-frott tagħkom lill-poplu tiegħi ta' Iżrael;
għax qorbu biex jaslu.
9 Għaliex, ara, jien għalikom, u ndur
lejkom, u tinħadmu u tinżergħu:
10 U nkattar fuqkom l-irġiel, id-dar
kollha ta' Iżrael, imqar kollha kemm hi: u
l-bliet jitgħammru, u l-ħriebi jerġgħu
jinbnew:
11 U nkattar fuqkom il-bniedem u l-
bhima; u huma joktru u jnisslu: u
ngħammarkom bħal ma kontu qabel, u
nagħmlilkom aktar ġid milli fil-bidu
tagħkom: u tagħrfu li jiena l-Mulej.
12 Iva, immexxi l-irġiel fuqkom, imqar
il-poplu tiegħi Iżrael; u huma jirtuk, u int
tkun il-wirta tagħhom, iżda int ma tisraq-
homx aktar minn uliedhom.
13 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Talli
jgħidulkom: Int, o art, tibla' l-irġiel, u
tisraq lil ġnusek minn uliedhom,
14 Għalhekk, int ma tiblax aktar irġiel,
u lil ġnusek ma tisraqhomx aktar minn
uliedhom, igħid Sidi l-Mulej.
15 U lanqas inħalli nies jisimgħu fik
aktar tagħjir il-ġnus, u lanqas tarfa' aktar
għajb il-popli, u lil ġensek ma tħallihx
aktar jaqa', igħid Sidi l-Mulej.
16 Barra minn dan, kelmet il-Mulej ġiet
għandi tgħid:
17 O bin il-bniedem, meta dar Iżrael
kienu jgħammru f'arthom, niġġsuha
b'imġibithom u b'egħmilhom: imġibithom
kienet quddiemi bħall-inġiesa ta' mara
meta mhix nadifa.
18 Għalhekk, sawwabt qillti fuqhom
għad-demm li xerrdu fuq l-art, u għall-
idoli tagħhom li bihom niġġsuha:
19 U waddabthom fost il-ġnus, u kienu
mxerrdin fil-pajjiżi: skond imġibithom, u
skond egħmilhom, għamilt ħaqq minn-
hom.
20 U meta daħlu għand il-ġnus, fejn
marru, kasbru l-isem imqaddes tiegħi,
meta qalulhom: Dawn il-poplu tal-Mulej;
iżda ħarġu minn artu.
21 Iżda jien tħassart l-isem imqaddes
tiegħi, li dar Iżrael kasbret fost il-ġnus,
fejn marru.
22 Għalhekk, għid lil dar Iżrael: Hekk
igħid Sidi l-Mulej: Ma nagħmilx dan

minħabba fikom, o dar Iżrael, iżda
minħabba l-isem imqaddes tiegħi, li intom
kasbartu fost il-ġnus, fejn mortu.
23 U nqaddes l-isem kbir tiegħi, li kien
imkasbar fost il-ġnus, li intom kasbartuh
f'nofshom; u l-ġnus jagħrfu li jien il-
Mulej, igħid Sidi l-Mulej, meta nitqaddes
fikom, quddiem għajnejhom.
24 Għax jien neħodkom minn qalb il-
ġnus, u niġmagħkom mill-artijiet kollha,
u nġibkom f'artkom.
25 Imbagħad inroxx fuqkom ilma nadif,
u tindafu: mill-inġiesa tagħkom kollha,
u mill-idoli kollha tagħkom, nippurifika-
kom.
26 U qalb ġdida wkoll nagħtikom, u
spirtu ġdid inqiegħed fikom: u naqlagħl-
kom il-qalb tal-ġebel minn ġisimkom, u
nagħtikom qalb tal-laħam.
27 U nqiegħed l-ispirtu tiegħi ġewwa
fikom, u nagħmel li timxu skond l-istatuti
tiegħi, u tħarsu l-ordinanzi tiegħi, u
tagħmluhom.
28 U tgħammru fl-art li tajt lil missiri-
jietkom; u tkunu l-poplu tiegħi, u jien
inkun Alla tagħkom.
29 Jien ukoll neħliskom mit-tinġis
kollu tagħkom: u nnibbet il-qamħ, u
nkattru, u ma nibagħtilkomx iżjed il-ġuħ.
30 Inkattar il-frott tas-siġra, u għallet
ir-raba', biex ma jkollkomx aktar terfgħu
l-għajb tal-ġuħ qalb il-ġnus.
31 Imbagħad tiftakru f'imġibitkom il-
ħażina, u fl-egħmejjel tagħkom li ma kinux
tajba, u tistkerrhu lilkom infuskom
quddiemkom stess għall-ħażen tagħ-
kom, u għall-ħwejjeġ mistkerrha tagħ-
kom.
32 Mhux minħabba fikom sa nagħmel
dan, igħid Sidi l-Mulej, biex tkunu tafu!
Istħu u iregħxu minn imġibitkom stess, o
dar Iżrael.
33 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Fil-jum li
nsaffikom mill-ħażen kollu tagħkom,
nagħmel ukoll li intom tgħammru fil-bliet,
u jerġgħu jinbnew il-ħriebi.
34 U l-art imħarbta tinħadem, minflok
ma tibqa' ħerba f'għajnejn kull min
igħaddi.
35 U jgħidu: Din l-art li kienet ħerba
saret bħall-ġnien ta' Għeden; u l-bliet
ħerba, u mħarbta, u mġarrfa, huma
iffortifikati, u mgħammra.
36 Imbagħad il-ġnus li jibqgħu
madwarkom jagħrfu li jien, il-Mulej, bnejt
dawn il-postijiet li kienu ħerba, u ħawwilt
fejn kien imħarbat. Jien, il-Mulej, għidtu
dan, u nagħmlu.
37 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Dan ukoll
inħalli lil dar Iżrael jitolbuni biex nagħmlil-
hom: inkattarhom bl-irġiel bħal merħla.
38 Bħall-merħla mqaddsa, bħall-merħla
ta' Ġerusalem fil-għidien tagħha; hekk
ikunu l-bliet ħerba mimlija bi mrieħel ta'
rġiel: u jagħrfu li jien il-Mulej.

37 Id il-Mulej kienet fuqi, u l-Mulej
ħariġni bl-ispirtu, u qegħidni f'nofs
il-wied, li kien mimli bil-għadam,
2 U ġegħilni ngħaddi minn ħdejhom
dawramejt: u, ara, kien hemm ħafna ħafna
fuq wiċċ il-wied; u, ara, kienu nexfin
għall-aħħar.
3 U qalli: O bin il-bniedem, jista'
jarġa' dan il-għadam jieħu l-ħajja? U
weġibt: O Sidi Mulej, inti taf.
4 Raġa' qalli: Ħabbar għal dan il-
għadam, u għidilhom: O għadam niexef,
isimgħu l-kelma tal-Mulej.
5 Hekk igħid Sidi l-Mulej lil dan il-
għadam: Ara, jien indaħħal fikom in-nifs,
u intom ikollkom il-ħajja.
6 U nqiegħed fuqkom in-nervi, u nrabbi
fuqkom il-laħam, u ngħattikom bil-ġilda,
u nqiegħed fikom in-nifs, u jkollkom
il-ħajja; u tagħrfu li jiena l-Mulej.
7 Għalhekk ħabbart kif kont ordnat: u
jiena u nħabbar kien hemm ħoss, u taħrik,
u l-għadam resaq waħda lejn l-oħra,
għadma lejn għadma.
8 U xħin ħarist, ara, in-nervi u l-
għadam ġew fuqhom, u l-ġilda għattiet-
hom minn fuq: imma ma kienx hemm
nifs fihom.
9 Imbagħad qalli: Ħabbar lir-riħ,
ħabbar, o bin il-bniedem, u għid lir-riħ:
Hekk igħid Sidi l-Mulej: Ejja mill-erbat
irjieħ, o nifs, u onfoħ fuq dawn il-maqtu-
lin, biex ikollhom il-ħajja.
10 Għalhekk jien ħabbart bħal ma
ordnali, u n-nifs daħal ġo fihom, u ħadu
l-ħajja, u waqfu fuq riġlejhom, eżerċtu
kbir ħafna ħafna.
11 Imbagħad qalli: O bin il-bniedem,
dan il-għadam huma dar Iżrael kollha:
ara, huma jgħidu: Għadamna niexef, u
tamitna mitlufa: aħna maqtugħin għal-
kollox.
12 Għalhekk ħabbar u għidilhom:
Hekk igħid Sidi l-Mulej: Ara, o poplu
tiegħi, jien sa niftaħ l-oqbra tagħkom, u
ntellagħkom mill-oqbra tagħkom, u nġib-
kom f'art Iżrael.
13 U tagħrfu li jiena l-Mulej, meta
niftaħ l-oqbra tagħkom, o poplu tiegħi,
u ntellagħkom mill-oqbra tagħkom.
14 U nqiegħed l-ispirtu tiegħi fikom, u
jkollkom il-ħajja, u nqegħidkom f'artkom:
imbagħad tagħrfu li jiena, il-Mulej,
tkellimt, u għamilt, igħid il-Mulej.
15 Il-kelma tal-Mulej reġgħet ġiet
għandi, tgħid:
16 U int, o bin il-bniedem, ħu biċċa
għuda, u ikteb fuqha: Għal Ġuda, u għal
ulied Iżrael, sħabu: imbagħad ħu biċċa
għuda oħra, u ikteb fuqha: Għal Ġużepp,
il-bastun ta' Efrajm, u għal dar Iżrael
kollha, sħabu.
17 U għaqqadhom waħda ma' l-oħra
f'biċċa għuda waħda; u jsiru għuda waħda
f'idek.

18 U xħin ulied il-poplu tiegħek
ikellmuk, igħidulek: Ma turiniex xi trid
tgħid b'dawn?
19 Għidilhom: Hekk igħid Sidi l-Mulej:
Ara, jien nieħu il-għuda ta' Ġużepp, li hi
f'id Efrajm, u t-tribujiet ta' Iżrael, sħabu,
u ngħaqqadhom magħha, imqar mal-
għuda ta' Ġuda, u nagħmilhom għuda
waħda, u jkunu waħda f'idi.
20 U l-għudiet li fuqhom tikteb ikunu
f'idejk quddiem għajnejhom.
21 U għidilhom: Hekk igħid Sidi l-
Mulej: Ara, jien sa nieħu wlied Iżrael
minn fost il-ġnus, fejn marru, u niġmagħ-
hom minn kull naħa, u nġibhom lejn
arthom:
22 U nagħmilhom ġens wieħed fil-
pajjiż, fuq il-muntanji ta' Iżrael; u sultan
wieħed ikun is-sultan tagħhom kollha: u
ma jkunux aktar żewġ ġnus, u lanqas ma
jinqasmu aktar f'żewġ saltniet.
23 U ma jitniġġsux aktar bl-idoli
tagħhom, u bil-qżiżijiet tagħhom, u bi
ħtijiethom: iżda jien neħlishom mill-
postijiet kollha fejn għammru, u fejn
dinbu, u nsaffihom: u hekk ikunu l-poplu
tiegħi, u jien inkun Alla tagħhom.
24 U David, il-qaddej tiegħi, ikun
sultan fuqhom, u ragħaj wieħed ikollhom
huma lkoll: u jimxu skond l-ordinanzi
tiegħi, u l-istatuti tiegħi jħarsuhom, u
jagħmluhom.
25 U jgħammru fuq l-art li tajt lil
Ġakobb, il-qaddej tiegħi, li għammru fiha
missirijietkom, u jgħammru fuqha, huma
u wliedhom, u wlied uliedhom, għal
dejjem: u l-qaddej tiegħi David ikun il-
prinċep tagħhom għal dejjem.
26 U nagħmel magħhom għaqda ta'
sliem; tkun għaqda ta' dejjem magħhom:
u nberikhom, u nkattarhom, u nqiegħed
is-santwarju tiegħi f'nofshom għal dej-
jem.
27 U agħmarti tkun f'nofshom: iva,
jien inkun Alla tagħhom, u huma jkunu l-
poplu tiegħi.
28 U l-ġnus igħarfu li jiena, il-Mulej,
inqaddes lil Iżrael, meta s-santwarju
tiegħi jkun f'nofshom għal dejjem.

**38** U l-kelma tal-Mulej ġiet għandi,
tgħid:
2 O bin il-bniedem, dawwar wiċċek lejn
Gog, ta' art Magog, il-prinċep il-kbir ta'
Mesek u Tubal, u ħabbar kontrih,
3 U għid: Hekk igħid Sidi l-Mulej:
Ara, jien kontrik, o Gog, il-prinċep il-kbir
ta' Mesek u Tubal:
4 Jien indawrek, u nqiegħed il-foxxni
fix-xedaq tiegħek, u noħorġok, lilek u
l-eżerċtu tiegħek kollu, żwiemel u jfirsa,
kollhom mgħammrin b'kull xorta ta' armi,
imqar ġemgħa kbira, bit-tarki kbar u
żgħar, kollha bis-sjuf f'idejhom:
5 Il-Persja, l-Etjopja, u l-Libja magħ-
hom; kollha bit-tarka u l-elmu:
6 Gomer, u l-eżerċti tiegħu kollha; Bet-
togarma minn truf it-tramuntana, u l-
eżerċti tiegħu kollha: u ħafna nies
miegħek.
7 Tħejja, u ħejji int, u l-ġemgħa kollha
tiegħek, li huma miġmugħa miegħek, u
kun int għalihom li lilek jobdu.
8 Wara ħafna jiem int tirċievi l-ordni:
fl-aħħar tas-snin tiġi kontra l-art li
ntraddet mis-sejf, u li n-nies tagħha
nġemgħu minn ħafna ġnus fuq il-muntanji
ta' Iżrael, li kienu dejjem ħerba: iżda in-
nies tagħha ħarġu minn qalb il-ġnus, u
issa qegħdin igħammru bla biża', kollha
kemm huma.
9 U int titla', u tasal bħal riefnu, tkun
bħal sħaba li sa tgħatti l-art, u l-qtajja
kollha tiegħek, u ħafna popli miegħek.
10 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Jiġri wkoll
illi fl-istess żmien jiġi ħsieb f'moħħok, u
taħseb ħsibijiet ħżiena:
11 U tgħid: Ħa nitla' għall-art ta' rħula
bla swar; nintafa' fuq dawn in-nies li
qegħdin igħixu trankwilli, u jgħammru
bla biża', kollha jgħammru bla swar, u la
għandhom staneg u lanqas bwieb,
12 Biex tisraq serqa, u taħtaf ħatfa, biex
titfa' idek fuq ħriebi li issa mgħammra, u
fuq poplu miġmugħ minn fost il-ġnus, li
kiseb bhejjem u ġid, u jgħammru f'nofs
l-art.
13 Xeba, u Dedan, u n-neguzjanti ta'
Tarsis, u l-iljuni ż-żgħar tagħha kollha,
igħidulek: Ġejt int biex tagħmel serqa?
Ġmajt int il-ġemgħa tiegħek biex taħtaf xi
ħatfa, biex iġġorr fidda u deheb, biex tieħu
bhejjem u ġid, biex tisraq xi serqa kbira?
14 Għalhekk, o bin il-bniedem, ħabbar
u għid lil Gog: Hekk igħid Sidi l-Mulej:
F'dak il-jum li l-poplu tiegħi Iżrael ikun
igħammar bla biża', int ma tkunx tafu?
15 U tiġi minn fejn tkun, minn truf it-
tramuntana, int, u ħafna popli miegħek,
kollha rekbin iż-żwiemel, ġemgħa kbira,
u eżerċtu qawwi:
16 U titla' għall-poplu tiegħi Iżrael,
bħal sħaba li tgħatti l-art; dan ikun fl-
aħħar jiem, u nġibek kontra arti, biex
il-ġnus jagħrfu lili, meta nkun imqaddes
bik, o Gog, quddiem għajnejhom.
17 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Huwa int
dak li jien tkellimt fuqu fil-jiem il-qodma,
bil-qaddejja tiegħi l-profeti ta' Iżrael, li
ħabbru f'dawk il-jiem, snin ilu, li kelli
nġibek kontriehom?
18 U jiġri fl-istess żmien, meta Gog jiġi
kontra art Iżrael, igħid Sidi l-Mulej, li
qillti titla' għal wiċċi.
19 Għax f'għejrti, u fin-nar ta' dagħ-
digħti jien tkellimt. Sgur li f'dak il-jum
tkun theżhiża kbira f'art Iżrael;
20 U l-ħut tal-baħar, u t-tjur tas-sema,
u d-dbejjeb tar-raba', u l-ħlejjaq kollha li

jitkaxkru fuq l-art, u l-bnedmin kollha li
huma fuq wiċċ l-art, jitriegħdu quddiemi,
u jiġġarrfu l-muntanji, u jaqgħu l-
irdumijiet, u kull sur jiġġarraf ma' l-art.
21 U nsejjaħ kontra tiegħu sejf fuq il-
muntanji tiegħi kollha, igħid Sidi l-Mulej:
u s-sejf ta' kull wieħed ikun kontra ħuh.
22 U bil-pesta u bid-demm nagħmel
ħaqq minnu; u nagħmel xita fuqu, u fuq
il-qtajja tiegħu, u fuq il-ħafna popli li
huma miegħu, xita bil-qliel, u ħaġar tas-
silġ, nar, u kubrit.
23 U hekk nitkabbar, u nitqaddes, u
ningħaraf quddiem ħafna ġnus, u jagħrfu
li jiena l-Mulej.

39 Għalhekk, o bin il-bniedem, ħabbar
kontra Gog, u għid: Hekk igħid
Sidi l-Mulej: Ara, jien kontrik, o Gog, il-
prinċep il-kbir ta' Mesek u Tubal:
2 U jien indawrek, u ntellgħek minn
truf it-tramuntana, u nġibek fuq il-
muntanji ta' Iżrael:
3 U nkisser il-qaws tiegħek minn idek
ix-xellugija, u nwaqqa' l-vleġeġ minn idek
il-leminija.
4 Int taqa' fuq il-muntanji ta' Iżrael,
int, u l-qtajja tiegħek kollha, u l-popli li
huma miegħek: nagħtik lit-tjur ħattafa ta'
kull xorta, u lid-dbejjeb tar-raba' biex tkun
mikul.
5 Int taqa' fil-beraħ tar-raba': għax jien
tkellimt, igħid Sidi l-Mulej.
6 U nibgħat nar fuq Magog, u fuq dawk
li jgħammru fil-gżejjer bla biża': u
jagħrfu li jien il-Mulej:
7 Hekk ngħarraf l-isem imqaddes tiegħi
f'nofs il-poplu tiegħi Iżrael; u ma nħalli-
homx iniġġsu aktar l-isem imqaddes
tiegħi: u l-ġnus jagħrfu li jiena l-Mulej,
il-Qaddis f'Iżrael.
8 Ara, dan jasal, u jiġri, igħid Sidi
l-Mulej: dan hu l-jum li minnu tkellimt.
9 U dawk li jgħammru fil-bliet ta' Iżrael
joħorġu, u jqabbdu u jaħarqu l-armi,
tarki kbar u tarki żgħar, qwas u vleġeġ,
mazez u lanez, u jdumu jqabbdu n-nar
bihom seba' snin.
10 U ma jiħdux għawwied mir-raba', u
lanqas ma jaqtgħu ħatab mill-imsaġar;
għaliex iqabbdu n-nar b'dawk l-armi: u
jagħmlu priża minn dawk li kienu għamlu
priża minnhom, u jisirqu lil dawk li kienu
serquhom.
11 U jiġri f'dak il-jum, illi nagħti lil
Gog post għad-dfin f'Iżrael, il-wied ta'
dawk li jkunu għaddejjin, in-naħa tal-lvant
tal-baħar: u dal-wied jagħlaq it-triq lil
dawk li jgħaddu minn hemm: u hemm
jidfnu lil Gog u l-kotra tiegħu kollha: u
jsemmuh wied Ħamon-Gog.
12 Għal seba' xhur dar Iżrael iddum
tidfinhom, biex isaffu l-art.
13 Iva, il-poplu kollu tal-pajjiż jidfin-
hom; u minħabba dan jibqgħu jissemmew
fil-jum li fik inkun iġġlorifikat, igħid Sidi l-
Mulej.
14 U jagħżlu xi rġiel li jduru l-pajjiż
dejjem biex jidfnu, bil-għajnuna ta' dawk
li jkunu għaddejjin, l-iġsma ta' dawk li
jkunu baqgħu f'wiċċ l-art, biex isaffuha:
wara li jgħaddu seba' xhur jibdew ifittxu.
15 U xħin dawk li jkunu għaddejjin
mill-pajjiż, xi ħadd minnhom jara għadam
ta' bniedem, iwaqqaf sinjal ħdejh, sama
jidfnuh id-deffiena f'wied Ħamon-Gog.
16 Isem il-belt ikun Ħamona. U hekk
isaffu l-art.
17 U int, o bin il-bniedem, hekk igħid
Sidi l-Mulej: Għid lit-tjur ta' kull xorta, u
lid-dbejjeb kollha tar-raba': Inġemgħu, u
ejjew; inġabru minn kull naħa għas-
sagrifiċċju tiegħi, li sa nissagrifika għali-
kom, sagrifiċċju kbir fuq il-muntanji ta'
Iżrael, biex tieklu l-laħam u tixorbu
d-demm.
18 Tieklu l-laħam ta' nies setgħana, u
tixorbu d-demm tal-prinċipijiet ta' l-art,
bħalkieku kien tal-kbiex, tal-ħrief, tal-
bdabad, tal-għoġiela, kollha bhejjem
smien minn Basan.
19 U tieklu xaħam sama tixbgħu, u
tixorbu d-demm sama tiskru, mis-sagri-
fiċċju tiegħi li nissagrifika għalikom.
20 Hekk tixbgħu fuq il-mejda tiegħi bi
żwiemel u mriekeb, b'nies setgħana, u l-
gwerrieri kollha, igħid Sidi l-Mulej.
21 U nuri l-glorja tiegħi fost il-ġnus, u
l-ġnus kollha jaraw il-ħaqq tiegħi li nkun
għamilt, u idi li nkun qegħidt fuqhom.
22 Hekk dar Iżrael tagħraf li jiena l-
Mulej, Alla tagħhom, minn dak il-jum
'il quddiem.
23 U l-ġnus jagħrfu li dar Iżrael marret
fil-jasar minħabba l-ħażen tagħhom: għax
imxew bil-ħażen miegħi, ħbejt wiċċi
minnhom, u tajthom f'id l-egħdewwa
tagħhom: hekk waqgħu kollha bis-sejf.
24 Skond it-tinġis tagħhom, u skond
ħtijiethom, għamilt magħhom, u ħbejt
wiċċi minnhom.
25 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Issa narġa' nġib lura lil Ġakobb mill-jasar,
u jkolli ħniena minn dar Iżrael kollha, u
ngħir għall-isem imqaddes tiegħi:
26 Wara dan jinsew il-għajb tagħhom,
u l-ħtijiet tagħhom kollha li għamlu kontra
tiegħi, meta jerġgħu jgħammru fil-hedu
fuq arthom, u ħadd ma jbeżżagħhom.
27 Meta nreġġagħhom lura minn qalb
il-popli, u niġmagħhom mill-artijiet ta'
l-egħdewwa tagħhom, nitqaddes fihom
quddiem ħafna ġnus;
28 Imbagħad jagħrfu li jiena l-Mulej,
Alla tagħhom, għax jien ħadthom fil-jasar
fost il-ġnus: imma erġajt ġmajthom lejn
arthom, u ma ħallejt lil ħadd minnhom
hemm.
29 Lanqas naħbi aktar wiċċi minnhom:

għax inkun sawwabt l-ispirtu tiegħi fuq dar Iżrael, igħid Sidi l-Mulej.

40 Fis-sena ħamsa u għoxrin tal-jasar tagħna, fil-bidu tas-sena, fil-għaxra tax-xahar, fis-sena erbatax, wara li l-belt kienet mirbuħa, f'dak il-jum sewwa, id il-Mulej kienet fuqi, u hu ġiebni hemmhekk.

2 F'dehra divina, hu ġiebni f'art Iżrael, u qegħidni fuq muntanja għolja ħafna, li fuqha kien hemm bini bħal belt, fuq innaħa ta' nofsinhar.

3 U ġiebni hemm, u, ara, kien hemm raġel, li d-dehra tiegħu kienet donnha bronż, b'ħabel f'idu tal-kittien, u qasba tal-qejsien, u kien wieqaf fil-bieb.

4 U r-raġel qalli: O bin il-bniedem, ara b'għajnejk, u isma' b'widnejk, u oqgħod attent għal kulma sa nurik; għax biex nurihomlok int miġjub hawn: ħabbar kulma tara lil dar Iżrael.

5 U, ara, kien hemm ħajt barra mittempju, dawramejt, u f'id ir-raġel kien hemm qasba tal-qejsien ta' sitt idriegħ, u kull driegħ kien twil driegħ, u erbat iswaba; u qies il-ħxuna tal-bini, li kienet qasba; u l-għoli, li kien qasba.

6 Imbagħad mar lejn il-bieb li jħares lejn il-lvant, u tala' t-taraġ tiegħu, u qies il-għatba tal-bieb, li kienet wiesgħa qasba; u l-għatba l-oħra kienet qasba wiesgħa.

7 U kull kamra tal-għassa kienet twila qasba, u wiesgħa qasba; u bejn il-kmamar tal-għassa kien hemm wisa' ta' ħamest idriegħ; u l-għatba tal-bieb, ħdejn il-portku tal-bieb, min-naħa ta' ġewwa, kienet qasba.

8 Imbagħad qies ukoll il-portku tal-bieb, min-naħa ta' ġewwa, li kien qasba.

9 U qies il-portku tal-bieb, tmint idriegħ; u l-pilastri tiegħu, żewgt idriegħ; u l-portku tal-bieb kien in-naħa ta' ġewwa.

10 U l-kmamar tal-għassa tal-bieb tannaħa tal-lvant kienu tlieta fuq dal-ġenb, u tlieta fuq il-ġenb l-ieħor; it-tlieta kienu ta' qjies wieħed: u l-pilastri kellhom qjies wieħed fuq kull ġenb.

11 Imbagħad qies il-wisa' tad-daħla tal-bieb: għaxart idriegħ: u t-tul tal-bieb, kien tlittax-il driegħ.

12 U quddiem il-kmamar tal-għassa, kien hemm spazju wiesa' driegħ, fuq kull ġenb: u kull kamra tal-għassa kienet sitt idriegħ fuq kull ġenb.

13 Imbagħad qies il-bieb mis-saqaf ta' kamra waħda tal-għassa sas-saqaf ta' l-oħra; il-wisa' kien ħamsa u għoxrin driegħ, minn bieb sal-bieb ta' quddiemu.

14 U għamel ukoll il-pilastri tal-ġenb sittin driegħ għoli; u l-bieb kien jistendi madwar il-pilastru tal-ġenb tal-bitħa.

15 U mill-faċċata tal-bieb fid-daħla tiegħu, sal-faċċata tal-portku ta' ġewwa tal-bieb, kienu ħamsin driegħ.

16 U kien hemm twieqi wesgħin minn barra, u dojoq minn ġewwa, iħarsu lejn il-kmamar tal-għassa, u lejn il-pilastri tal-ġenb tagħhom, ġewwa l-bieb dawramejt, u l-istess għall-arkati. U kien hemm twieqi ġewwa dawramejt; u fuq kull pilastru tal-ġenb kien hemm minqux siġar tal-palm.

17 Imbagħad ħadni fil-bitħa ta' barra, u, ara, kien hemm kmamar u paviment, magħmulin għall-bitħa dawramejt: tletin kamra kienu jħarsu lejn il-paviment.

18 U l-paviment (jiġifieri, il-paviment ta' taħt) kien fil-ġenb tal-bwieb, u daqs it-tul tal-bwieb.

19 Imbagħad qies il-wisa' mill-faċċata ta' ġewwa tal-bieb ta' taħt sal-faċċata ta' barra tal-bitħa ta' ġewwa, mitt driegħ sew fuq il-lvant, u sew fuq it-tramuntana.

20 U l-bieb tal-bitħa ta' barra, li kien iħares lejn it-tramuntana, qieslu tulu, u l-wisa' tiegħu.

21 U l-kmamar tiegħu tal-għassa, kienu tlieta 'l hawn, u tlieta 'l hemm; u l-pilastri tiegħu tal-ġenb, u l-arkati tiegħu kellhom qjies wieħed bħall-ewwel bieb: ħamsin driegħ it-tul tiegħu, u ħamsa u għoxrin driegħ il-wisa'.

22 U t-twieqi tiegħu, u l-arkati tiegħu, u l-palm tiegħu kienu daqs il-qjies ta' dawk tal-bieb li kien iħares lejn il-lvant; u kienu jitilgħu għalih b'seba' targiet; u l-arkati tiegħu kienu minn ġewwa.

23 U l-bitħa ta' ġewwa kellha bieb biswit il-bieb fuq in-naħa tat-tramuntana kif ukoll il-bieb fuq in-naħa tal-lvant; u qies mitt driegħ minn bieb għal bieb.

24 Imbagħad mexxieni lejn nofsinhar, u, ara, kien hemm bieb in-naħa tannofsinhar: u qies il-pilastri tal-ġenb tiegħu, u l-arkati tiegħu, u l-qisjien kienu bħall-oħrajn.

25 U kien hemm twieqi fih, u fl-arkati tiegħu dawramejt, bħat-twieqi l-oħra: ħamsin driegħ kien it-tul, u l-wisa' ħamsa u għoxrin driegħ.

26 U kien hemm seba' targiet biex titilgħu, u l-arkati tiegħu kienu quddiemhom: u kellu siġar tal-palm, waħda fuq din-naħa, u oħra fuq in-naħa l-oħra, minquxa fuq il-pilastri tal-ġenb.

27 U kien hemm bieb fil-bitħa ta' ġewwa lejn in-naħa ta' nofsinhar: u qies minn bieb sa bieb lejn nofsinhar, mitt driegħ.

28 U ħadni fil-bitħa ta' ġewwa mill-bieb tan-nofsinhar: u qies il-bieb ta' nofsinhar, u kienu l-qisjien bħall-oħrajn;

29 Il-kmamar tal-għassa tiegħu, il-pilastri tiegħu tal-ġenb, u l-arkati tiegħu, kellhom qjies bħall-oħrajn: u kien hemm twieqi fil-bieb, u fl-arkati tiegħu, dawra-

mejt: it-tul kien ħamsin driegħ, u l-wisa' ħamsa u għoxrin driegħ.
30 U kien hemm arkati dawramejt ħamsa u għoxrin driegħ tul, u ħames dirgħajn wisa'.
31 U l-arkati tiegħu kienu lejn il-bitħa ta' barra; u palm kien minqux fuq il-pilastri tiegħu tal-ġenb: u biex titla' għalih kien hemm tmien tarġiet.
32 U ħadni fil-bitħa ta' ġewwa lejn il-lvant, u qies il-bieb: qisjien bħall-oħrajn.
33 U l-kmamar tiegħu tal-għassa, u l-pilastri tiegħu tal-ġenb, u l-arkati tiegħu, qisjien bħall-oħrajn: u kien hemm twieqi fil-bieb, u fl-arkati, dawramejt: it-tul kien ħamsin driegħ, u l-wisa' ħamsa u għoxrin driegħ.
34 U l-arkati tiegħu kienu lejn il-bitħa ta' barra; u palm kien minqux fuq il-pilastri tiegħu tal-ġenb, fuq naħa, u fuq oħra: u biex titla' għalih kien hemm tmien tarġiet.
35 Imbagħad ħadni lejn il-bieb tat-tramuntana; qiesu, u kellu l-istess qisjien;
36 Bil-kmamar tiegħu tal-għassa, il-pilastri tiegħu tal-ġenb, u l-arkati tiegħu: u l-bieb kellu twieqi dawramejt; it-tul kien ħamsin driegħ, u l-wisa' ħamsa u għoxrin driegħ.
37 U l-pilastri tiegħu tal-ġenb kienu lejn il-bitħa ta' barra; u palm kien minqux fuq il-pilastri tiegħu tal-ġenb 'il hawn, u 'l hemm: u biex titla' għalih kien hemm tmien tarġiet.
38 U kamra bid-daħla tagħha kienet ħdejn il-pilastri tal-ġenb ħdejn il-bwieb; hemm kienu jaħslu l-offerti tal-ħruq.
39 U fil-portku tal-bieb kien hemm żewġ imwejjed 'il hawn, u żewġ imwejjed 'il hemm, biex joqtlu fuqhom l-offerti tal-ħruq, u s-sagrifiċċji għad-dnub, u għall-ħtija.
40 U fil-ġenb ta' barra, in-naħa tat-tramuntana ta' min ikun tiela' lejn id-daħla tal-bieb, kien hemm żewġ imwejjed; u fuq il-ġenb l-ieħor, lejn il-portku tal-bieb, kien hemm żewġ imwejjed.
41 Erba' mwejjed kienu fuq dal-ġenb, u erba' mwejjed fuq il-ġenb l-ieħor, ħdejn il-bieb; b'kollox tmien imwejjed, li fuqhom kienu joqtlu s-sagrifiċċji.
42 U l-erba' mwejjed kienu ta' ġebel minġur għall-offerta tal-ħruq, twal driegħ u nofs u wesgħin driegħ u nofs, u għoljin driegħ: fuqhom kienu jqiegħdu l-għodod li bihom joqtlu l-offerta tal-ħruq u s-sagrifiċċju.
43 U ganċijiet, twal erbat iswaba, kienu mwaħħlin dawramejt ġewwa; u fuq l-imwejjed kien jitqiegħed il-laħam ta' l-offerta.
44 U barra l-bieb ta' ġewwa kien hemm żewġ kmamar għall-għannejja fil-bitħa ta' ġewwa, waħda minnhom kienet mal-ġenb tal-bieb tat-tramuntana; u kienet tħares lejn nofsinhar, u waħda mal-ġenb tal-bieb tal-lvant, tħares lejn it-tramuntana.
45 U qalli: Dil-kamra, li tħares lejn nofsinhar, hi għall-qassisin, li jieħdu ħsieb it-tempju;
46 Iżda l-kamra, li wiċċha jħares lejn it-tramuntana, hi għall-qassisin li jieħdu ħsieb l-altar: dawn huma wlied Sadoq, li fost ulied Levi jersqu lejn il-Mulej biex iservuh.
47 U qies il-bitħa, li kienet kwadra; it-tul kien mitt driegħ, u l-wisa' mitt driegħ, u l-altar kien quddiem it-tempju.
48 Imbagħad daħħalni fil-portku tat-tempju, u qies il-pilastri tal-ġenb tal-portku, ħamest idriegħ 'il hawn, u ħamest idriegħ 'il hemm: u l-wisa' tal-bieb kien tlitt idriegħ 'il hawn, u tlitt idriegħ 'il hemm.
49 It-tul tal-portku kien għoxrin driegħ, u l-wisa' ħdax-il driegħ; u ġiebni ħdejn it-taraġ li jitilgħu għalih: kien hemm kolonni ħdejn il-pilastri tal-ġenb, waħda 'l hawn, u waħda 'l hemm.

**41** Imbagħad ġiebni fil-post imqaddes, u qies il-pilastri tal-ġenb, sitt idriegħ wisa' fuq ġenb, u sitt idriegħ wisa' fuq il-ġenb l-ieħor, li kien il-wisa' tat-tinda.
2 U l-wisa' tad-daħla kien għaxart idriegħ; u l-ħitan tal-ġnub tad-daħla kienu ħamest idriegħ fuq naħa, u ħamest idriegħ fuq in-naħa l-oħra: imbagħad qies it-tul tal-post imqaddes, erbgħin driegħ: u l-wisa' tagħha, għoxrin driegħ.
3 Imbagħad daħal ġewwa, u qies il-pilastri tal-ġenb tad-daħla, żewġt idriegħ; u d-daħla, sitt idriegħ għoli; u l-wisa' tad-daħla, sebat idriegħ.
4 U qies it-tul, għoxrin driegħ; u l-wisa', għoxrin driegħ, quddiem il-post imqaddes, u qalli: Dan hu l-Qaddis tal-Qaddisin.
5 Imbagħad qies il-ħajt tat-tempju, sitt idriegħ; u l-wisa' tal-kmamar tal-ġenb, erbat idriegħ, madwar it-tempju.
6 Il-kmamar tal-ġenb kienu fi tliet pjani, wieħed fuq l-ieħor, tletin f'kull pjan. Kien hemm ħarriġiet mal-ħajt tat-tempju dawramejt, biex fuqhom jistrieħu l-kmamar tal-ġenb, u hekk ma jistriħux fuq il-ħajt tat-tempju.
7 U l-kmamar tal-ġenb kienu wesgħin aktar ma jogħlew minn pjan għal pjan, skond il-wisa' tal-ħarrieġa minn pjan għal pjan madwar it-tempju; fuq il-ġenb tat-tempju kien hemm garigor jagħti għal fuq, u hekk wieħed kien jitla' mill-pjan t'isfel għall-pjan ta' fuq minn dak tan-nofs.
8 U rajt ukoll li t-tempju dawramejt kien qiegħed fuq bliataforma għolja. Il-pedamenti tal-kmamar tal-ġenb kienu għoljin qasba sħiħa ta' sitt idriegħ.

9 Il-ħxuna tal-ħajt ta' barra tal-kmamar
tal-ġenb kienet ħamest idriegħ; u l-parti
tal-blataforma li kien baqa' kienet ħamest
idriegħ. Bejn il-blataforma tat-tempju,
10 U l-kmamar ta' barra kien hemm
wisa' ta' għoxrin driegħ madwar it-tempju
fuq kull naħa.
11 U l-bwieb tal-kmamar tal-ġenb
kienu jiftħu fuq dik il-parti tal-blataforma
li kien baqa'; bieb wieħed lejn it-tra-
muntana, u bieb ieħor lejn nofsinhar: u
l-wisa' tal-parti li kien baqa' kien ħamest
idriegħ dawramejt.
12 U l-bini li kien iħares lejn il-bitħa
tat-tempju, fuq in-naħa tal-punent, kien
wiesa' sebgħin driegħ; u l-ħajt tal-bini kien
wiesa' ħamest idriegħ dawramejt, u t-tul
tiegħu kien disgħin driegħ.
13 Imbagħad qies it-tempju; it-tul kollu
mitt driegħ; u l-bitħa, u l-bini bil-ħitan
tiegħu, tul ta' mitt driegħ ukoll.
14 U l-wisa' tal-faċċata tat-tempju, u
tal-bitħa lejn il-lvant, kien mitt driegħ.
15 Imbagħad qies it-tul tat-tempju faċ-
ċata tal-bitħa, fuq in-naħa ta' wara, bil-
passaġġi tal-kmamar fuq kull naħa, mitt
driegħ; qies ukoll it-tempju ta' ġewwa, u
l-portku tal-bitħa.
16 Il-ġnub tal-bieb, u t-twieqi, u l-
passaġġi madwar it-tliet pjani tal-kmamar,
li kienu jistendu sal-bieb, kienu miksijin
bl-injam dawramejt, mill-art sat-twieqi,
u madwar it-twieqi.
17 Sa l-ispazju ta' fuq il-bieb, u sal-
kamra ta' ġewwa, u fuq barra, u l-ħitan
kollha dawramajt, fuq ġewwa u barra,
kollox kien magħmul skond qisjien pre-
ċisi.
18 Kien hemm ornamenti ta' kerubin
u siġar tal-palm, palma bejn kerub u kerub.
Kull kerub kellu żewġt uċuħ:
19 Wiċċ ta' bniedem kien iħares lejn
il-palma minn naħa waħda, u wiċċ ta'
ferħ ta' ljun iħares lejn il-palma, min-naħa
l-oħra: hekk kienu minquxin fuq it-
tempju kollu dawramejt.
20 Mill-art sa fuq il-bieb kien hemm
minquxin kerubin u siġar tal-palm; hekk
ukoll fuq il-ħajt tat-tempju.
21 Il-ġenbejn tat-tempju kienu
ikkwadrati; u faċċata tal-post imqaddes
kien hemm xi ħaġa tixbah
22 Altar ta' l-injam, tlitt idriegħ għoli,
żewġt idriegħ twil, u żewġt idriegħ wiesa';
l-irkejjen tiegħu, u l-bażi tiegħu, u l-ħitan
tiegħu, kienu ta' l-injam. U qalli: Din hi
l-mejda ta' quddiem il-Mulej.
23 U t-tempju u s-santwarju kellhom
żewġ bibien kull wieħed.
24 Kull bieb kellu żewġ bibiet; żewġ
tebqiet jintnew; żewġ tebqiet għal bieba
waħda, u żewġ tebqiet għall-bieba l-
oħra.
25 U kien hemm minquxin fuqhom,
fuq il-bwieb tat-tempju, kerubin u siġar
tal-palm, bħal ma kien hemm minquxin
fuq il-ħitan; u kien hemm gwarniċun ta'
l-injam fuq il-portku, minn barra.
26 U kien hemm twieqi wesgħin minn
barra, u dojoq minn ġewwa, u palm, fuq
naħa, u fuq oħra, fuq il-ħitan tal-ġenb tal-
portku, fil-kmamar tal-ġenb tat-tempju,
u l-gwarniċuni.

42 Imbagħad ħariġni fil-bitħa ta' barra,
lejn in-naħa tat-tramuntana: u
ġiebni fil-kmamar li kienu biswit il-bitħa
tat-tempju, u biswit il-bini n-naħa tat-
tramuntana.
2 Fil-faċċata, fejn kien hemm il-bieb
tat-tramuntana, it-tul kien ta' mitt driegħ,
u l-wisa' ta' ħamsin driegħ.
3 Biswit il-għoxrin driegħ li kienu għall-
bitħa ta' ġewwa, u biswit il-paviment li
kien għall-bitħa ta' barra, kien hemm
passaġġ biswit passaġġ, fi tliet pjani.
4 U quddiem il-kmamar kien hemm
kuridur għaxart idriegħ wiesa', u biex
wieħed jidħol ġewwa kien hemm passaġġ
ta' driegħ; u bwiebhom kienu jħarsu lejn
it-tramuntana.
5 Issa l-kmamar ta' fuq kienu idjaq:
għax il-passaġġi kienu jieħdu aktar spazju
minnhom milli minn ta' taħt u tan-nofs
fil-bini.
6 Għax huma kienu fi tliet pjani, u ma
kellhomx pilastri bħall-pilastri tal-btieħi:
għalhekk il-kmamar ta' fuq kienu idjaq
minn ta' taħt u tan-nofs mill-art.
7 U l-ħajt li kien barra ħdejn il-
kmamar, lejn il-bitħa ta' barra, quddiem
il-kmamar, kien twil ħamsin driegħ.
8 Għaliex it-tul tal-kmamar, li kienu
fil-bitħa ta' barra, kien ħamsin driegħ,
mentri dawk tan-naħa tal-faċċata tat-
tempju kienu mitt driegħ.
9 U l-isfel minn dawn il-kmamar, kien
hemm minn fejn wieħed jidħol min-naħa
tal-lvant, int u dieħel mill-bitħa ta' barra
għalihom.
10 Fil-ħxuna tal-ħajt tal-bitħa, lejn il-
lvant, biswit il-bitħa, u biswit il-bini, kien
hemm xi kmamar,
11 B'passaġġ quddiemhom bħal dak
tal-kmamar li kienu fuq in-naħa tat-
tramuntana, ta' l-istess tul u ta' l-istess
wisa'; bl-istess ħruġ, u taqsim, u bwieb.
12 Hekk kienu wkoll il-bwieb tal-
kmamar li kienu fin-naħa tan-nofsinhar;
kien hemm ukoll bieb f'ras il-kuridur:
il-kuridur li kien proprju quddiem il-ħajt,
min-naħa tal-lvant, int u dieħel fihom.
13 Imbagħad qalli: Il-kmamar tan-
naħa tat-tramuntana, u l-kmamar tan-
naħa tan-nofsinhar, li huma biswit il-bitħa,
huma l-kmamar qaddisa, fejn il-qassisin li
jersqu lejn il-Mulej, jieklu l-offerti l-aktar
qaddisa: hemm iqiegħdu l-offerti l-aktar
qaddisa—l-offerta tal-qamħ, il-vittmi

għad-dnub u għall-ħtija, għaliex il-post hu
qaddis.
14 Meta l-qassisin jidħlu fil-post im-
qaddes, ma joħorġux minnu fil-bitħa ta'
barra, bla ma jħallu hemm ilbieshom, li
bihom ikunu għamlu s-servizz; għax huma
mqaddsa: u jilbsu lbies ieħor, imbagħad
ikunu jistgħu jersqu lejn il-parti riservata
għall-poplu.
15 Issa, malli temm iqis il-bini ta'
ġewwa tat-tempju, ħariġni mill-bieb li
jħares lejn il-lvant, u qies id-dawra kollha.
16 Qies il-ġenb tal-lvant bil-qasba tal-
qejsien: tul ħames mitt qasba.
17 Imbagħad qies in-naħa tat-tramun-
tana: ħames mitt qasba tul.
18 Lejn il-ġenb ta' nofsinhar qies ħames
mitt qasba, skond il-qasba tal-qejsien.
19 Dar lejn in-naħa tal-punent, u qies
ħames mitt qasba, skond il-qasba tal-
qejsien.
20 Qies mill-erbat iġnieb: kien hemm
ħajt mad-dawra kollha, ħames mitt qasba
twil, u ħames mija wiesa', biex jifred
dak li hu mqaddes minn dak li hu pro-
fan.

## 43

43 Imbagħad ħadni lejn il-bieb, il-bieb
li jħares lejn il-lvant;
2 U, ara, il-glorja t'Alla ta' Iżrael
kienet ġejja min-naħa tal-lvant: u leħnu
kien bħall-ħoss ta' ħafna ilmijiet: u l-art
kienet tiddi bil-glorja tiegħu.
3 U kienet bħad-dehra li kont rajt,
bħad-dehra li rajt meta ġejt biex neqred
il-belt: u d-dehriet kienu bħad-dehra li
jien rajt ħdejn ix-xmara Kebar; u nxħitt
għal wiċċi.
4 U l-glorja tal-Mulej daħlet fit-tempju
mill-bieb li jħares lejn il-lvant.
5 Hekk l-ispirtu refagħni, u ħadni fil-
bitħa ta' ġewwa; u, ara, il-glorja tal-Mulej
imliet it-tempju.
6 U smajtu jkellimni mit-tempju; u
raġel qagħad ħdejja.
7 U qalli: O bin il-bniedem, dan hu
l-post tat-tron tiegħi, u l-post ta' qiegħ
riġlejja, fejn ngħammar f'nofs ulied Iżrael
għal dejjem: u l-isem imqaddes tiegħi ma
jkasbruhx aktar dar Iżrael, la huma, u
lanqas is-slaten tagħhom, biż-żena tagħ-
hom, u bl-iġsma mejta tas-slaten tagħhom
fl-imqades tal-għoljiet tagħhom.
8 Billi kienu jqiegħdu l-għatba tagħhom
ħdejn l-egħtiebi tiegħi, u ġenbejn bwieb-
hom ħdejn ġenbejn biebi, b'ħajt biss bejni
u bejnhom, huma kasbru l-isem imqaddes
tiegħi bil-ħwejjeġ mistkerrha li għamlu:
għalhekk kelli neqridhom f'għadbi.
9 Issa ħalli jwarrbu ż-żena tagħhom, u
l-iġsma mejta tas-slaten tagħhom, 'il
bgħid minni, u ngħammar fosthom għal
dejjem.
10 U int, o bin il-bniedem, uri t-tempju
lil dar Iżrael, biex jirgħexu mill-egħmil
ħażin tagħhom; u ħallihom iqisu l-
perfezzjoni tiegħu.
11 U jekk jirgħexu minn kulma
għamlu, għarrafhom il-forma tat-tempju,
u l-istruttura tiegħu, u l-ħruġ tiegħu, u
d-dħul tiegħu, u l-forom tiegħu kollha, u
l-ordinanzi tiegħu kollha, u l-forom
tiegħu kollha, u l-liġijiet tiegħu kollha,
u iktibhom quddiem għajnejhom, biex
iħarsu l-forma tiegħu, u l-ordinanzi
tiegħu kollha, u jagħmluhom.
12 Din hi l-liġi tat-tempju: Fuq ras il-
muntanja, il-medda tagħha kollha
dawramejt, tkun l-aktar qaddisa. Ara, din
hi l-liġi tat-tempju.
13 U dawn huma l-qisien ta' l-altar
bl-idriegħ (id-driegħ hu driegħ, u wisa' ta'
id): il-bażi tkun driegħ, u l-wisa' driegħ, u
l-burdura tagħha fuq ix-xifer tagħha
dawramejt xiber; u dan ikun il-għoli tal-
bażi ta' l-altar.
14 U mill-bażi fl-art sal-biċċa ta' barra
ta' taħt ikun żewġt idriegħ, u l-wisa'
driegħ; u mill-biċċa ta' barra ż-żgħira sal-
biċċa ta' barra l-kbira ikun erbat idriegħ,
u l-wisa' driegħ.
15 U l-fuklar ta' l-altar ikun erbat
idriegħ; u mill-fuklar ta' l-altar joħorġu 'l
fuq erbat iqrun.
16 U l-fuklar ta' l-artal ikun twil tnax-il
driegħ, u wiesa' tnax, kwadru fl-erbat iġ-
nieb tiegħu.
17 U l-biċċa ta' barra tkun erbatax-il
driegħ twila b'erbatax-il driegħ wiesgħa
fl-erbat iġnieb tagħha, il-burdura
madwarha tkun nofs driegħ, u l-bażi
tagħha toħroġ 'il barra driegħ dawramejt;
u t-taraġ tagħha jħares lejn il-lvant.
18 U qalli: O bin il-bniedem, hekk
igħid Sidi l-Mulej: Dawn huma l-istatuti
ta' l-artal għal dak in-nhar meta jibnuh,
biex joffru offerti maħruqa fuqu, u biex
iroxxu fuqu d-demm.
19 U tagħti lill-qassisin Leviti, li jkunu
min-nisel Sadoq, li jersqu lejja, biex
iservuni, igħid Sidi l-Mulej, għoġol għas-
sagrifiċċju għad-dnub.
20 U tieħu ftit minn demmu, u tqiegħdu
fuq l-erba' qrun ta' l-artal, u fuq l-erba'
xwieki tal-biċċa ta' barra, u fuq ix-xifer
dawramejt: u hekk tippurifikah u taq-
lagħlu maħfra.
21 Tieħu wkoll il-għoġol tas-sagrifiċċju
għad-dnub, u hemm jinħaraq fil-post
magħżul tat-tempju, barra s-santwarju.
22 U fit-tieni jum toffri bodbod bla
difett għas-sagrifiċċju għad-dnub; u jip-
purifikaw l-artal, bħal ma jkunu ippurifi-
kawh bil-għoġol.
23 Meta ttemm il-purifikazzjoni tiegħu,
toffri għoġol bla difett, u kibx bla difett
mill-merħla.
24 U tippreżentahom quddiem il-Mulej,
u l-qassisin jixħtu fuqhom il-melħ, u

joffruhom bħala offerta maħruqa lill-
Mulej.
25 Għal sebat ijiem thejji kuljum
bodbod bħala sagrifiċċju għad-dnub:
ihejju wkoll għoġol, u kibx mill-merħla,
bla difett.
26 Għal sebat ijiem jitolbu maħfra
għall-altar, jippurifikawh, u hekk iqadds-
uh.
27 U meta jgħaddu dawn il-jiem jiġri,
illi fit-tminn jum, u 'l quddiem, il-qassisin
joffru l-offerti maħruqa tagħkom fuq l-
artal, u l-offerti tagħkom tas-sliem; u
nilqagħkom tajjeb, igħid Sidi l-Mulej.

44 Imbagħad raġa' ħadni lejn il-bieb
ta' barra tas-santwarju, li jħares lejn
il-lvant; u kien magħluq.
2 Imbagħad qalli l-Mulej: Dal-bieb
ikun magħluq; ma jinfetaħx, u ħadd ma
jidħol minnu; għax il-Mulej, Alla ta'
Iżrael, daħal minnu; għalhekk għandu
jibqa' magħluq.
3 Il-prinċep, bħala prinċep, joqgħod
bil-qiegħda fih biex jiekol il-ħobż quddiem
il-Mulej; jidħol mit-triq tal-portku ta'
dak il-bieb, u joħroġ mill-istess triq.
4 Imbagħad ħadni mit-triq tal-bieb tat-
tramuntana quddiem it-tempju: u ħarist,
u, ara, il-glorja tal-Mulej kienet timla dar
il-Mulej; u nxħitt għal wiċċi.
5 U qalli l-Mulej: O bin il-bniedem,
oqgħod ħafna attent, u ara b'għajnejk, u
isma' b'widnejk dak kollu li sa ngħidlek
fuq l-istatuti kollha tat-tempju tal-Mulej, u
fuq il-liġijiet tiegħu kollha; u ara sewwa
kif wieħed jidħol fit-tempju, u kif wieħed
joħroġ mis-santwarju.
6 U għid lil dawk in-nies xewwiexa, lid-
dar ta' Iżrael: Hekk igħid Sidi l-Mulej:
Biżżejjed għalikom bil-ħwejjeġ mistkerrha
tagħkom kollha, o dar Iżrael!
7 Li daħħaltu l-barranin fis-santwarju
tiegħi, bla ċirkonċiżjoni fil-qalb, u bla
ċirkonċiżjoni fil-ġisem, biex ikunu fis-
santwarju tiegħi, biex iniġġsuh, iva, dari,
meta intom kontu toffru ikli, ix-xaħam u
d-demm; u kisru r-rabta tiegħi, biex
iżżidu mal-ħwejjeġ mistkerrha kollha
tagħkom.
8 U ma ħadtux ħsieb il-ħwejjeġ tiegħi
mqaddsa: iżda qabbadtu l-barranin biex
iservu fis-santwarju tiegħi.
9 Hekk igħid Sidi l-Mulej: L-ebda
barrani, bla ċirkonċiżjoni fil-qalb, u bla
ċirkonċiżjoni fil-ġisem, ma jidħol fis-
santwarju tiegħi: l-ebda barrani li hemm
fost ulied Iżrael.
10 U l-Leviti li tbiegħdu minni, meta
Iżrael twarrbu minni għal wara l-idoli
tagħhom, jitgħabbew bil-ħażen tagħ-
hom.
11 Iżda huma jkunu bħala servi fis-
santwarju tiegħi, għassiesa fil-bwieb tas-
santwarju tiegħi, u bħala qaddejja
tat-tempju; huma joqtlu l-vittmi tal-ħruq
u s-sagrifiċċju għall-poplu, u jieqfu
mal-poplu, biex iservuh.
12 Talli servewhom quddiem l-idoli
tagħhom, u waqqgħu lil dar Iżrael fil-
ħażen, narfa' idi kontra tagħhom, igħid
Sidi l-Mulej, u jitgħabbew bil-ħażen
tagħhom.
13 U ma jersqux lejja, biex iservuni ta'
qassisin, u lanqas jersqu lejn l-ebda waħda
mill-ħwejjeġ qaddisa tiegħi, fil-Qaddis
tal-Qaddisin: imma jitgħabbew b'għajb-
hom, u bil-ħwejjeġ mistkerrha tagħhom
li għamlu.
14 Iżda nagħmilhom għassiesa tat-
tempju, għax-xogħol kollu tiegħu, u għal
kulma jsir fih.
15 Imma l-qassisin il-Leviti, ulied
Sadoq, li ħadu ħsieb is-santwarju tiegħi,
meta wlied Iżrael twarrbu minni, jersqu
lejja biex iservuni, u joqogħdu quddiemi,
biex joffruli x-xaħam u d-demm, igħid
Sidi l-Mulej:
16 Huma jidħlu fis-santwarju tiegħi, u
jersqu lejn il-mejda tiegħi, biex iservuni, u
jtemmu s-servizz tiegħi kollu.
17 U jiġri, meta jidħlu minn bwieb il-
bitħa ta' ġewwa, illi huma jkunu lebsin
ħwejjeġ tal-għażel; u ma jkollhom xejn suf
fuqhom, huma u jservu fil-bwieb tal-bitħa
ta' ġewwa, u fit-tempju.
18 Trabant tal-għażel ikollhom fuq
rashom, u srawal tal-għażel ma' ġenbej-
hom; ma jitħażżmux bi ħwejjeġ li jġagħlu-
hom jegħrqu.
19 U meta joħorġu fil-bitħa ta' barra,
fil-bitħa ta' barra lejn il-poplu, jinżgħu
ħwejjiġhom, li jkunu għamlu s-servizz
bihom, u jħalluhom fil-kmamar imqaddsa,
u jilbsu ħwejjeġ oħra; biex ma jqaddsux
il-poplu bi ħwejjiġhom.
20 Lanqas iqaxxru rashom, u lanqas
iħallu xagħarhom jikber: biss iqarwżu
xagħar rashom.
21 Lanqas l-ebda qassis ma jixrob
inbid, xħin jidħlu fil-bitħa ta' ġewwa.
22 Lanqas jieħdu b'marthom mara
armla, jew waħda iddivorżjata: iżda jieħdu
xebba minn nisel dar Iżrael, jew armla li
tkun armla minn qassis.
23 U jgħallmu l-poplu tiegħi d-differ-
enza bejn dak li hu mqaddes u dak li hu
profan, u jgħallmuh jagħżel bejn dak li hu
mniġġes u dak li hu safi.
24 U fit-tilwim jagħmluha ta' mħallfin;
u jaqtgħu l-ħaqq skond il-liġijiet tiegħi:
u jħarsu l-liġijiet tiegħi, u l-istatuti tiegħi
fl-għidien kollha tiegħi; u jqaddsu s-
sibtijiet tiegħi.
25 U ma jmorrux ħdejn bniedem mejjet
biex jitniġġsu: biss għal missier, jew għal
omm, jew għal iben, jew għal bint, għal
ħu, jew għal oħt li ma tkunx miżżewġa,
jistgħu jitniġġsu.

26 U wara li jippurifika ruħu, igħod-
dulu sebat ijiem.
27 U fil-jum li jidħol fis-santwarju, fil-
bitħa ta' ġewwa, biex jagħmel servizz fis-
santwarju, joffri s-sagrifiċċju tiegħu għad-
dnub, igħid Sidi l-Mulej.
28 U jkollhom wirta: jien wirthom: u
sehem mill-art la tagħtuhomx f'Iżrael:
jiena sehemhom.
29 Jieklu l-offerta tal-qamħ, u s-
sagrifiċċju għad-dnub, u s-sagrifiċċju
għall-ħtija; u kull ħaġa dedikata lil Alla
f'Iżrael tkun tagħhom.
30 U l-frott bikri kollu ta' kull xorta, u
kull offerta ta' kull xorta, mill-offerti
tagħkom kollha, ikunu għall-qassisin: u
l-aħjar tal-għaġin tagħkom tagħtuh lill-
qassis biex iġib il-barka fuq darek.
31 Il-qassisin ma jistgħux jieklu l-
ebda ħaġa li tkun mietet weħidha, jew
mqattgħa, sew jekk tkun tajra, u sew jekk
tkun bhima.

45 Barra minn dan, meta taqsmu bix-
xorti l-art biex tirtuha, agħtu sehem
lill-Mulej, biċċa qaddisa mill-art: it-tul
ikun ħamsa u għoxrin elf qasba, u l-wisa'
għaxart elef. Din tkun qaddisa fil-medda
tagħha dawramejt.
2 Minn din ikun hemm għas-santwarju
ħames mitt driegħ tul, b'ħames mitt
driegħ wisa', kwadra dawramejt; u ħamsin
driegħ dawramejt għall-mergħat tagħha.
3 Minn dal-qjies tqis tul ta' ħamsa u
għoxrin elf qasba, u wisa' ta' għaxart elef:
u fiha jkun hemm is-santwarju, il-post l-
aktar imqaddes.
4 Din tkun il-biċċa qaddisa ta' l-art:
tkun għall-qassisin, il-ministri tas-sant-
warju, li jersqu biex iservu l-Mulej; u tkun
għalihom post għad-djar tagħhom, u post
imqaddes għas-santwarju.
5 U l-ħamsa u għoxrin elf tul, u l-
għaxart elef wisa', ikunu għal-Leviti, li
jservu fit-tempju: ikunu tagħhom, għal
għoxrin kamra.
6 U taqtgħu bħala sehem għall-belt
ħamest elef wisa', u ħamsa u għoxrin elf
tul, matul is-sehem imqaddes: din tkun
għal dar Iżrael kollha.
7 U sehem ikun għall-prinċep fuq iż-
żewġ naħiet tas-sehem imqaddes, u ta'
sehem il-belt, quddiem is-sehem imqaddes,
u quddiem sehem il-belt, min-naħa tal-
punent lejn il-punent, u min-naħa tal-
lvant lejn il-lvant: u fit-tul ikun daqs
wieħed miż-żewġt ishma, minn tarf il-
punent sa tarf il-lvant.
8 Dan ikun artu, sehmu f'Iżrael: u l-
prinċpijiet tiegħi ma jaħqrux aktar lill-
poplu tiegħi; u l-bqija ta' l-art jagħtuha
lil dar Iżrael skond it-tribujiet tagħhom.
9 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Biżżejjed
għalikom, o prinċpijiet ta' Iżrael: neħħu
l-vjolenza u l-moħqrija, u agħmlu l-ħaqq
u s-sewwa. Eħilsu l-poplu tiegħi mis-serq
tagħkom! igħid Sidi l-Mulej.
10 Miżien sewwa, efa sewwa, u bat
sewwa jkollkom.
11 L-efa u l-bat ikollhom kejl wieħed:
il-bat ikun jasa' l-għaxra waħda ta' homer,
u l-efa tkun tasa' l-għaxra waħda ta'
homer: skond il-homer ikun il-kejl
tagħhom.
12 U x-xekel ikun ta' għoxrin gera:
għoxrin xekel, ħamsa u għoxrin xekel,
ħmistax-il xekel, ikun il-mane tagħkom.
13 Din hi l-għotja li għandkom toffru:
minn sitta waħda ta' efa minn homer
qamħ, u tagħtu minn sitta waħda ta' efa
minn homer xgħir:
14 U l-kejl taż-żejt ikun dan: il-għaxra
waħda ta' bat minn kull kor (il-kor, bħall-
homer, fih għaxart ibtat);
15 U nagħġa minn kull merħla ta'
mitejn, mill-mergħat kollha ta' Iżrael;
għall-offerta tal-qamħ, għall-offerta tal-
ħruq, u għas-sagrifiċċju tas-sliem, biex
taqlagħlhom maħfra, igħid Sidi l-Mulej.
16 U l-poplu kollu għandu jagħti din
l-offerta għall-prinċep ta' Iżrael.
17 U jmiss lill-prinċep li jagħti l-offerti
tal-ħruq, u l-offerti tal-qamħ, u l-offerti
tat-tiswib, fil-għidien, fil-qamar ġdid, fis-
sibtijiet, u fil-btajjel kollha ta' dar Iżrael:
hu għandu jaħseb għas-sagrifiċċju għad-
dnub, għall-offerta tal-qamħ, u l-offerta
tal-ħruq, u għas-sagrifiċċju tas-sliem, biex
jaqla' maħfra għal dar Iżrael.
18 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Fl-ewwel
xahar, fl-ewwel tax-xahar, għandek tieħu
għoġol bla difett, u tippurifika s-sant-
warju:
19 U l-qassis jieħu ftit mid-demm tas-
sagrifiċċju għad-dnub, u jqiegħdu fuq
ġenbejn il-bieb tat-tempju, u fuq l-erba'
xwieki tal-biċċa ta' barra ta' l-artal, u fuq
ġenbejn il-bieb tal-bitħa ta' ġewwa.
20 U hekk tagħmel fis-seba' tax-xahar
għal kull min jidneb b'għelt, u għal min
ma jafx: u hekk titlob maħfra għat-
tempju.
21 Fl-ewwel xahar, fl-erbatax tax-xahar,
ikollkom il-għid; festa ta' sebat ijiem;
jittiekel ħobż bla ħmira.
22 Dak in-nhar, il-prinċep jipprovdi
għalih u għall-poplu kollu tal-pajjiż
għoġol bħala sagrifiċċju għad-dnub.
23 U matul is-sebat ijiem tal-festa,
jipprovdi bħala offerta tal-ħruq lill-Mulej,
seba' għoġiela, u sebat ikbiex bla difett,
kuljum, għal sebat ijiem; u bodbod
kuljum bħala sagrifiċċju għad-dnub.
24 U jipprovdi bħala offerta tal-qamħ,
efa għal kull għoġol, u efa għal kull kibx,
u hin żejt għal kull efa.
25 Fis-seba xahar, fil-ħmistax tax-
xahar, fil-festa, joffri għal sebat ijiem l-
istess sagrifiċċji għad-dnub, l-istess offerti

tal-ħruq, l-istess offerti tal-qamħ, u l-istess
kwantità ta' żejt.

46 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Bieb
il-bitħa ta' ġewwa, li jħares lejn
il-lvant, ikun magħluq is-sitt ijiem tax-
xogħol; imma nhar ta' Sibt jinfetaħ, u
f'jum il-qamar ġdid jinfetaħ ukoll.
2 U l-prinċep jidħol mill-portku tal-
bieb, min-naħa ta' barra, u jieqaf ħdejn
ġenb il-bieb, u l-qassisin joffru l-offerta
tiegħu tal-ħruq, u s-sagrifiċċju tas-sliem
tiegħu, u jagħti qima minn fuq il-għatba
tal-bieb: imbagħad joħroġ; iżda l-bieb ma
jingħalaqx sa filgħaxija.
3 Il-poplu tal-pajjiż jagħti wkoll qima
fid-daħla ta' dal-bieb quddiem il-Mulej
fis-sibtijiet u f'kull qamar ġdid.
4 U l-offerta tal-ħruq li l-prinċep joffri
lill-Mulej nhar ta' Sibt tkun sitt iħrief bla
difett, u kibx bla difett.
5 U l-offerta tal-qamħ tkun efa għall-
kibx, u għall-ħrief offerta tal-qamħ daqs
kemm ikun jista' jagħti, u hin żejt għall-
efa.
6 U fil-jum tal-qamar ġdid joffri għoġol
bla difett, u sitt iħrief, u kibx: ikunu bla
difett.
7 U jagħti bħala offerta tal-qamħ, efa
għall-għoġol, u efa għall-kibx, u għall-
ħrief skond ma tlaħħaq idu, u hin żejt
għall-efa.
8 U meta jidħol il-prinċep, jidħol
mill-portku ta' dak il-bieb, u joħroġ
minnu.
9 Iżda meta jidħol il-poplu tal-pajjiż
quddiem il-Mulej fil-għidien, min jidħol
min-naħa tal-bieb tat-tramuntana biex
jagħti qima, joħroġ mill-bieb tan-nofsinhar;
u min jidħol mill-bieb tan-nofsinhar,
joħroġ mill-bieb tat-tramuntana: ħadd ma
jarġa' lura mill-bieb li daħal minnu, iżda
joħroġ minn dak ta' biswitu.
10 U l-prinċep, meta jidħlu, jidħol
f'nofshom; meta joħorġu, joħorġu flim-
kien.
11 U fil-festi u fil-għidien, l-offerta
tal-qamħ tkun efa għall-għoġol, u efa
għall-kibx, u għall-ħrief skond ma jista'
jagħti, u hin żejt għall-efa.
12 Issa, meta l-prinċep jagħmel offerta
minn rajh lill-Mulej, offerta tal-ħruq jew
sagrifiċċju tas-sliem bħala offerta minn rajh
lill-Mulej, jiftħulu l-bieb li jħares lejn il-
lvant, u joffri l-offerta tal-ħruq tiegħu, u
s-sagrifiċċju tiegħu tas-sliem, bħal ma
jagħmel nhar ta' Sibt: imbagħad joħroġ;
u wara li jkun ħareġ, jagħlqulu l-bieb.
13 Kuljum tipprovdi, bħala offerta
maħruqa lill-Mulej, ħaruf ta' sena, bla
difett: toffrih kull filgħodu.
14 U bħala offerta tal-qamħ, tipprovdi
miegħu kull filgħodu minn sitta waħda ta'
efa, u żejt minn tlieta waħda ta' hin, biex
troxx is-smid; offerta tal-qamħ lill-Mulej
kuljum, b'liġi għal dejjem.
15 U joffru l-ħaruf, u l-offerta tal-qamħ,
u ż-żejt, kull filgħodu, bħala offerta
tal-ħruq għal dejjem.
16 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Jekk il-
prinċep jagħti għotja lil wieħed minn
uliedu, il-wirta tagħha tkun ta' wliedu;
tkun tagħhom bħala wirt.
17 Iżda jekk jagħti għotja mill-wirt
tiegħu lil wieħed mill-qaddejja tiegħu, tkun
tiegħu sas-sena tal-ħelsien; imbagħad
tarġa' tmur għand il-prinċep. Wirtu jkun
biss ta' wliedu; ikun tagħhom.
18 U l-prinċep ma jieħux minn wirt il-
poplu billi jgħakkishom, biex jaqlagħhom
barra minn sehemhom; iżda jagħti l-wirt
lil uliedu minn sehmu: biex ħadd mill-
poplu tiegħi ma jixtered bogħod minn
sehmu.
19 Imbagħad daħħalni mid-daħla, li
kienet ma' ġenb il-bieb, fil-kmamar
imqaddsa tal-qassisin, li jħarsu lejn it-
tramuntana: u, ara, kien hemm post il-
ġewwa nett, lejn il-punent.
20 U qalli: Dan hu l-post fejn il-
qassisin isajru l-laħam tas-sagrifiċċju
għall-ħtija, u s-sagrifiċċju għad-dnub, u
fejn jaħmu l-offerta tal-qamħ; biex ma
joħorġuhomx fil-bitħa ta' barra, u hekk
iqaddsu l-poplu.
21 Imbagħad ħariġni fil-bitħa ta' barra,
u għaddieni mill-erba' rkieni tal-bitħa; u,
ara, f'kull rokna tal-bitħa kien hemm
bitħa żgħira.
22 Fl-erba' rkieni tal-bitħa kien hemm
btieħi magħluqa', erbgħin driegħ tul, u
tletin driegħ wisa': dawn l-erbgħa fl-
irkieni kienu ta' qjies wieħed.
23 Fuq ġewwa, madwar kull waħda
mill-erba' btieħi kien hemm ħajt, u taħt
il-ħitan kien hemm maħdumin fran mad-
dawra biex isajru.
24 Imbagħad qalli: Dawn huma l-
kċejjen fejn dawk li jagħmlu s-servizz
tat-tempju jsajru s-sagrifiċċji tal-poplu.

47 Wara raġa' ġiebni lejn il-bieb tat-
tempju; u, ara, ilmijiet kienu ħerġin
minn taħt il-għatba tat-tempju lejn il-
lvant: għax wiċċ it-tempju kien iħares lejn
il-lvant, u l-ilmijiet kienu neżlin mill-ġenb
tal-lemin tat-tempju, in-naħa ta' nofsinhar
ta' l-artal.
2 Imbagħad ħariġni mit-triq tal-bieb
tat-tramuntana, u dawwarni għan-naħa ta'
barra tal-bieb li jħares lejn il-lvant; u, ara,
l-ilmijiet kienu jnixxu min-naħa ta' nofs-
inhar.
3 Xħin ir-raġel li kellu l-ħajt f'idu ħareġ
għan-naħa tal-lvant, qies elf driegħ, u
għaddieni mill-ilmijiet: l-ilmijiet kienu
jilħquli sa l-għakiesi.
4 Raġa' qies elf oħra, u għaddieni mill-

ilmijiet: l-ilmijiet kienu jilħquli sa rkobbt-
ejja. Raġa' qies elf oħra, u għaddieni mill-
ilmijiet; l-ilmijiet kienu jilħquli sa ġenb-
ejja.
5 Wara dan, raġa' qies elf oħra: kienet
xmara li ma stajtx naqsamha, għax l-
ilmijiet kienu għola; kienu ilmijiet li
wieħed kien jista' jgħum fihom: xmara li
ma tistax taqsamha.
6 U qalli: O bin il-bniedem, rajtu dan?
Imbagħad ġiebni lura lejn xatt ix-xmara.
7 Issa meta rġajt lura, ara, f'xatt ix-
xmara kien hemm ħafna siġar fuq naħa
u fuq oħra.
8 Imbagħad qalli: Dawn l-ilmijiet sejrin
lejn in-naħa tal-lvant, u jinżlu fil-wita, u
jidħlu fil-baħar; u meta jidħlu fil-baħar,
l-ilma tal-baħar jitjieb.
9 U jiġri, illi kull ħaġa ħajja, li żżiġġ,
kulfejn jiġu x-xmajjar, tibqa' ħajja: u
jkun hemm ħafna ħut, għax dak l-ilma
jasal hemm, u l-ilma tal-baħar jitjieb, u
kollox igħix kulfejn tasal ix-xmara.
10 U jiġri, illi s-sajjieda joqogħdu ħdejn
il-baħar; minn Għajn-geddi sa Għajn-
għeġlajm ikun hemm post fejn jinfirex
ix-xbiek. U l-ħut tiegħu, fil-ġens tiegħu,
ikun kotran ħafna, bħall-ħut tal-baħar
il-kbir.
11 Iżda l-postijiet imgħaddra tiegħu, u
l-agħdajjar tiegħu, ma jitjibux; jibqgħu
merħijin lill-melħ.
12 U ħdejn ix-xmara fuq ix-xatt tagħha,
fuq naħa u fuq oħra, jikbru kull siġar
għall-ikel. Il-weraq tagħhom ma jidbielx,
u frotthom ma jaqax: kull xahar jagħmlu
frott ġdid, għax l-ilma tagħhom ħiereġ
mis-santwarju: u frotthom ikun għall-ikel,
u l-weraq għall-mediċina.
13 Hekk igħid Sidi l-Mulej: Dawn
huma t-truf ta' l-art, li intom tqassmu
bħala wirt lit-tnax-il tribù ta' Iżrael:
Ġużepp ikollu żewġt ishma.
14 U tqassmuha wieħed daqs l-ieħor,
għax jien ħlift b'idi merfugħa li nagħtiha
lil missirijietkom: u din l-art tkun
wirtkom.
15 Dawn huma truf l-art in-naħa tat-
tramuntana, mill-baħar il-kbir, mat-triq
lejn Ħetlon, sad-daħla ta' Sedad,
16 Ħamat, Berotat, Sibrajm, li hi bejn
art Damasku u bejn art Ħamat; Ħasar-
ħattikon, li hi fi truf Ħawran.
17 U hekk it-truf mill-baħar ikunu
Ħasar-Għenan, f'tarf Damasku, u fit-
tramuntana lejn it-tramuntana wkoll tkun
art Ħamat. U din hi n-naħa tat-
tramuntana.
18 U l-ġenb tal-lvant: minn bejn
Ħawran u Damasku u Gilgħad, u art Iżrael
ikun il-Ġurdan; mit-tarf ta' fuq sal-baħar
tal-lvant intom tqisu. Dan hu l-ġenb
tal-lvant.
19 Il-ġenb ta' isfel, lejn nofsinhar, jibda
minn Tamar sa l-ilma ta' Meribat-Kades,
sal-wied ta' l-Eġittu, u l-baħar il-kbir.
Dan hu l-ġenb ta' isfel, lejn nofsinhar.
20 U l-ġenb tal-punent ikun il-baħar
il-kbir, mit-tarf ta' isfel sa biswit id-daħla
ta' Ħamat. Dan hu l-ġenb tal-punent.
21 Hekk taqsmu din l-art bejnietkom
skond it-tribujiet ta' Iżrael.
22 U jiġri, illi taqsmuha billi titfgħu
x-xorti għaliha biex teħduha b'wirt
għalikom, u għall-għorba li joqogħdu
fostkom, li jildu wlied fostkom; u dawn
ikunu għalikom bħan-nies tal-pajjiż fost
ulied Iżrael; huma jkollhom wirt magħ-
kom fost it-tribujiet ta' Iżrael.
23 U jiġri, illi fit-tribù li l-għarib
joqgħod, tagħtuh wirtu, igħid Sidi l-
Mulej.

48 Dawn huma l-ismijiet tat-tribujiet:
Minn tarf it-tramuntana, lejn
Ħetlon, sad-daħla ta' Ħamat, sa Ħasar-
Għenan, b'Damasku fuq il-fruntiera tat-
tramuntana lejn Ħamat, u hekk min-
naħa tal-lvant san-naħa tal-punent, ikun
Dan: qasma waħda.
2 U jmiss ma' Dan, mill-ġenb tal-lvant
sal-ġenb tal-punent ikun Aser: qasma
waħda.
3 U jmiss ma' Aser, mill-ġenb tal-lvant
sal-ġenb tal-punent ikun Naftali: qasma
waħda.
4 U jmiss ma' Naftali, mill-ġenb tal-
lvant sal-ġenb tal-punent ikun Manasse:
qasma waħda.
5 U jmiss ma' Manasse, mill-ġenb
tal-lvant sal-ġenb tal-punent ikun Efrajm:
qasma waħda.
6 U jmiss ma' Efrajm, mill-ġenb tal-
lvant sal-ġenb tal-punent ikun Ruben:
qasma waħda.
7 U jmiss ma' Ruben, mill-ġenb tal-
lvant sal-ġenb tal-punent ikun Ġuda:
qasma waħda.
8 U jmiss ma' Ġuda, mill-ġenb tal-lvant
sal-ġenb tal-punent, tkun il-qasma li
taqtgħu; ħamsa u għoxrin elf qasba
wiesgħa, u fit-tul bħal waħda mill-qasmiet
l-oħra, mill-ġenb tal-lvant lejn il-ġenb
tal-punent: u s-santwarju jkun f'nofsha.
9 Il-qasma li taqtgħu għall-Mulej tkun
twila ħamsa u għoxrin elf, u għaxart elef
wiesgħa.
10 U l-qasma qaddisa tkun ta' dawn:
tal-qassisin, lejn it-tramuntana, tul ta'
ħamsa u għoxrin elf, lejn il-punent
għaxart elef wisa', u lejn il-lvant għaxart
elef wisa', u lejn nofsinhar tul ta' ħamsa u
għoxrin elf: u s-santwarju tal-Mulej ikun
f'nofsha.
11 Tkun għall-qassisin ikkonsagrati
minn fost ulied Sadoq, li ħarsu is-servizz
tiegħi, li ma twarrbux meta wlied Iżrael
twarrbu, bħal ma twarrbu l-Leviti.
12 U tkun tagħhom bħala sehem

maqtugħ mill-qasma maqtugħa mill-art, sehem l-aktar qaddis, matul il-fruntiera tal-Leviti.

13 U matul il-fruntiera tal-qassisin, il-Leviti jkollhom qasma ħamsa u għoxrin elf twila, u wiesgħa għaxart elef: it-tul kollu jkun ta' ħamsa u għoxrin elf, u l-wisa' ta' għaxart elef.

14 Ma jistgħux ibigħu minnha, u lanqas jibdlu, u lanqas iwellu l-aħjar ta' l-art: għax hi mqaddsa lill-Mulej.

15 U li jibqa', ħamest elef wisa', u ħamsa u għoxrin elf tul, ikun art mhix qaddisa għall-belt, bħala agħmara u mergħat: u l-belt tkun f'nofsha.

16 U dawn ikunu l-qisjien tagħha: il-ġenb tat-tramuntana, erbat elef u ħames mija, u l-ġenb tan-nofsinhar, erbat elef u ħames mija; u l-ġenb tal-lvant, erbat elef u ħames mija; u l-ġenb tal-punent, erbat elef u ħames mija.

17 U l-belt ikollha l-mergħat: mitejn u ħamsin lejn it-tramuntana, u mitejn u ħamsin lejn nofsinhar, mitejn u ħamsin lejn il-lvant, u mitejn u ħamsin lejn il-punent.

18 U dak li jibqa' mit-tul, matul il-qasma mqaddsa, ikun għaxart elef lejn il-lvant, u għaxart elef lejn il-punent: ikun matul il-qasma mqaddsa. Il-prodotti tiegħu jkunu ikel għall-ħaddiema tal-belt.

19 U l-ħaddiema tal-belt, mit-tribujiet kollha ta' Iżrael, jaħdmu l-art.

20 Il-qasma kollha li intom taqtgħu tkun ta' ħamsa u għoxrin elf kwadra, jiġifieri, il-qasma mqaddsa flimkien mal-biċċa tal-belt.

21 U l-bqija jkun għall-prinċep, fuq naħa u fuq oħra tal-qasma mqaddsa, u tal-biċċa tal-belt; biswit il-ħamsa u għoxrin tal-qasma maqtugħa, lejn il-fruntiera tal-lvant, u lejn il-punent biswit il-ħamsa u għoxrin elf lejn il-fruntiera tal-punent, matul il-qasmiet l-oħra, ikun għall-prinċep. U l-qasma mqaddsa u s-santwarju tat-tempju jkunu f'nofsha.

22 U s-sehem tal-Leviti, u s-sehem tal-belt, ikunu f'nofs dak li hu tal-prinċep. Sehem il-prinċep ikun bejn art Ġuda u art Benjamin.

23 Imbagħad hemm il-bqija tat-tribujiet: mill-ġenb tal-lvant sal-ġenb tal-punent ikun Benjamin: qasma waħda.

24 U jmiss ma' art Benjamin, mill-ġenb tal-lvant lejn il-ġenb tal-punent ikun Simgħon: qasma waħda.

25 U jmiss ma' art Simgħon, mill-ġenb tal-lvant sal-ġenb tal-punent ikun Issakar: qasma waħda.

26 U jmiss ma' art Issakar, mill-ġenb tal-lvant sal-ġenb tal-punent ikun Żebulun: qasma waħda.

27 U jmiss ma' art Żebulun, mill-ġenb tal-lvant sal-ġenb tal-pundent ikun Gad: qasma waħda.

28 U jmiss ma' art Gad, mal-ġenb ta' nofsinhar, 'l isfel, tarf l-art igħaddi minn Tamar sa l-ilmijiet ta' Meribat-Kades, sal-wied ta' l-Eġittu, sal-baħar il-kbir.

29 Din hi l-art li għandkom taqsmu bħala wirt bejn it-tribujiet ta' Iżrael, u dawn huma l-ishma tagħhom, igħid Sidi l-Mulej.

30 Dawn huma l-postijiet minn fejn wieħed joħroġ mill-belt: Fil-ġenb tat-tramuntana, li kellu qjies ta' erbat elef u ħames mitt qasba:

31 U l-bwieb tal-belt ikollhom l-ismijiet tat-tribujiet ta' Iżrael; tlitt ibwieb lejn it-tramuntana: bieb Ruben, wieħed; bieb Ġuda, wieħed; u bieb Levi, wieħed.

32 U fil-ġenb tal-lvant, erbat elef u ħames mitt qasba; u tlitt ibwieb: bieb Ġużepp, wieħed; bieb Benjamin, wieħed; bieb Dan, wieħed.

33 U fil-ġenb ta' nofsinhar, li kellu qjies ta' erbat elef u ħames mija, ikun hemm tlitt ibwieb: bieb Simgħon, wieħed; bieb Issakar, wieħed; bieb Żebulun, wieħed.

34 Fil-ġenb tal-punent, li kellu qjies ta' erbat elef u ħames mitt qasba, ikun hemm tlitt ibwieb: bieb Gad, wieħed; bieb Aser, wieħed; bieb Naftali, wieħed.

35 Id-dawra tal-belt tkun tmintax-il elf qasba, u isem il-belt ikun, mil-lum 'il quddiem: Il-Mulej hemm.

# Ktieb Danjel

1 Fit-tielet sena tas-saltna ta' Ġeħojakim sultan ta' Ġuda, Nebukadnessar, sultan ta' Babel, ġie Ġerusalem, u assedjaha.

2 U l-Mulej reħa lil Ġeħojakim, sultan ta' Ġuda, f'idejh, u xi għodod ta' dar Alla, u Nebukadnessar ġarrhom f'art Sinar f'dar alla tiegħu; u qiegħdhom fid-dar tat-teżor t'alla tiegħu.

3 U s-sultan qal lil Asfenaz, kap ta' l-

ewnuki tiegħu, biex iġiblu x'uħud minn
fost ulied Iżrael, u minn nisel is-sultan, u
wlied il-kbarat;
4 Żgħażagħ li ma fihom l-ebda difett,
sbieħ fil-għajn, u mgħallmin f'kull għerf,
istruwiti, u intelliġenti, hekk li jkunu
jistgħu joqogħdu fil-palazz tas-sultan; u
biex igħallmuhom il-kitba u l-ilsien tal-
Kaldin.
5 U s-sultan tahom sehem ta' kuljum
mill-ikel tas-sultan, u mill-inbid li kien
jixrob hu; u ordna li jitrabbew għal tliet
snin, u wara li jgħaddu, jidħlu jservu
quddiem is-sultan.
6 Issa fost dawn kien hemm minn ulied
Ġuda, Danjel, Ħananija, Misaël, u
Għażarija:
7 Il-kap tal-qaddejja tahom ismijiet:
'il Danjel, semmieh Beltesassar; 'il Ħan-
anija, Sidrak; 'il Misaël, Misak; u 'l
Għażarija, Għabednegu.
8 Iżda Danjel waħħal f'moħħu li ma
jitniġġisx bl-ikel tas-sultan, u lanqas bl-
inbid li kien jixrob hu: u għalhekk talab
lill-kap ta' l-ewnuki biex ma jġegħlux
jitniġġes.
9 Issa Alla ta lil Danjel tjieba u ħniena
mal-kap ta' l-ewnuki.
10 U l-kap ta' l-ewnuki qal lil Danjel:
Jien nibża' minn sidi s-sultan, li takom l-
ikel tagħkom u l-inbid tagħkom: għax
għandu jara wiċċkom magħlub aktar minn
wiċċ iż-żgħażagħ ta' l-età tagħkom?
Imbagħad tipperikolawli rasi mas-sultan.
11 Imbagħad Danjel qal lil Melżar, li
l-kap ta' l-ewnuki kien qiegħdu fuq Danjel,
Ħananija, Misaël u Għażarija:
12 Ipprova lill-qaddejja tiegħek, nitol-
bok, għal għaxart ijiem; ħa jagħtuna
ħxejjex x'nieklu, u ilma x'nixorbu.
13 Imbagħad ħa jidher wiċċna qud-
diemek, u wiċċ iż-żgħażagħ li jieklu minn
sehem ikel is-sultan: u skond ma tara,
agħmel mal-qaddejja tiegħek.
14 U dak qagħad għal dil-kelma
tagħhom, u ippruvahom għal għaxart
ijiem.
15 U fi tmiem il-għaxart ijiem, wiċċhom
kien jidher aktar sabiħ, u ġisimhom aktar
qawwi miż-żgħażagħ kollha li kienu jieklu
minn sehem ikel is-sultan.
16 U għalhekk Melżar neħħielhom
sehem l-ikel tagħhom, u l-inbid li kellhom
jixorbu, u baqa' jagħtihom il-ħxejjex.
17 Alla ta lil dawn l-erba' żgħażagħ
sapjenza u dehen f'kull kitba u għerf: u
Danjel kien jifhem f'kull dehra u ħolm.
18 Issa, fi tmiem iż-żmien li kien qal
is-sultan biex iġibuhom, ġiebhom il-kap
ta' l-ewnuki quddiem Nebukadnessar.
19 U s-sultan tkellem magħhom; u
fosthom kollha ma nstab ħadd bħal
Danjel, Ħananija, Misaël, u Għażarija: u
bdew iservu quddiem is-sultan.
20 U f'kull ħaġa ta' għerf u dehen, li
fuqha kien jistaqsihom is-sultan, hu kien
isibhom għaxar darbiet aktar mis-saħħara
u l-astrologi li kienu fis-saltna kollha
tiegħu.
21 U Danjel baqa' sa l-ewwel sena tas-
sultan Ċiru.

2 U fit-tieni sena tas-saltna ta' Nebu-
kadnessar, Nebukadnessar ħolom
ħolma, li biha l-ispirtu tiegħu tħawwad, u
tarlu ngħasu.
2 Imbagħad is-sultan ordna biex isejħu
s-saħħara, u l-astrologi, u lil dawk li
jagħmlu l-magħmul, u l-Kaldin, biex
igħarrfu lis-sultan il-ħolma tiegħu. U ġew,
u waqfu quddiem is-sultan.
3 Qalilhom is-sultan: Ħlomt ħolma, u
l-ispirtu tiegħi mħawwad, għax irrid naf
il-ħolma.
4 Imbagħad il-Kaldin wieġbu lis-sultan
bl-Arami: O sultan, ibqa' ħaj għal dejjem:
għid il-ħolma lill-qaddejja tiegħek, u aħna
nfissruha.
5 Wieġeb is-sultan lill-Kaldin u qal:
Id-deċiżjoni tiegħi ħadtha: jekk ma
tgħarrfunix il-ħolma, bit-tifsira tagħha,
intom titqattgħu biċċiet, u djarkom isiru
miżbla.
6 Iżda jekk tgħiduli l-ħolma, u xi tfisser,
intom taqilgħu mingħandi għotjiet u
rigali, u ġieħ għoli: għalhekk għarrfuni l-
ħolma, u t-tifsira tagħha.
7 Reġgħu wieġbu, u qalu: Ħa jgħid is-
sultan lill-qaddejja tiegħu l-ħolma, u aħna
nagħtu t-tifsira.
8 Is-sultan wieġeb, u qal: Jien naf sgur
li tridu tirbħu ż-żmien, għax taraw li jien
ħadt deċiżjoni.
9 Iżda jekk ma tgħarrfunix il-ħolma,
m'hemmx ħlief sentenza waħda għalikom:
għax intom ftehimtu bejnietkom li tgħidu
quddiemi kliem qarrieq u giddieb, sakemm
jitbiddel iż-żmien: għalhekk, għiduli l-
ħolma, u hekk nagħraf li t-tifsira tagħha
wkoll tistgħu tagħtuhieli.
10 Il-Kaldin wieġbu quddiem is-sultan,
u qalu: Mhemm l-ebda bniedem fuq l-art
li jista' jgħarraf dak li jrid is-sultan: għal-
hekk m'hemm l-ebda sultan, kbir u potenti
daqs kemm jista' jkun, li qatt staqsa
ħwejjeġ bħal dawn lil xi saħħar, jew
astrologu, jew Kaldi.
11 Il-ħaġa li jrid is-sultan hi tqila, u
mhemm ħadd ieħor li jista' jgħarrafha
quddiem is-sultan, ħlief l-allat, li ma
jgħammrux mal-bnedmin.
12 Fuq dan, is-sultan għadab, u
tmasħan sħiħ, u ordna li jinqerdu l-
għorrief kollha ta' Babel:
13 U ħareġ id-degriet li l-għorrief
kollha joqtluhom; u fittxu lil Danjel u lil
sħabu biex joqtluhom.
14 Imbagħad Danjel wieġeb bil-għaqal
u bid-dehen lil Arjok, il-kap tal-għassiesa

tas-sultan, li kien ħareġ biex joqtol il-
għorrief ta' Babel:
15 Danjel wieġeb u qal lil Arjok, il-kap
tal-għassiesa: Għaliex ħareġ bil-għaġla
d-degriet mingħand is-sultan? Imbagħad
Arjok għarraf lil Danjel x'kien ġara.
16 Imbagħad Danjel daħal, u talab lis-
sultan biex jagħtih iż-żmien, biex juri t-
tifsira lis-sultan.
17 Imbagħad Danjel daħal f'daru, u
għarraf b'dan lil Ħananija, lil Misaël, u lil
Għażarija, sħabu:
18 Biex jitolbu ħniena mingħand Alla
tas-sema fuq das-segriet; biex Danjel u
sħabu ma jintilfux mal-bqija tal-għorrief
ta' Babel.
19 Imbagħad is-segriet kien mikxuf lil
Danjel f'dehra tal-lejl. Imbagħad Danjel
bierek lil Alla tas-sema.
20 Danjel wieġeb u qal: Ikun imbierek
l-isem t'Alla minn dejjem għal dejjem:
għax tiegħu huwa l-għerf u l-qawwa:
21 Hu li jbiddel iż-żminijiet u l-
waqtijiet: iniżżel is-slaten, u jqiegħed is-
slaten: jagħti l-għerf lill-għorrief, u
is-sapjenza lil dawk li għandhom id-dehen:
22 Hu li jikxef dak li hu profond u
segriet: hu jaf dak li hu fid-dlam, u d-dawl
jgħammar miegħu.
23 Niżżikħajr, u nfaħħrek, o Alla ta'
missirijieti, li tajtni l-għerf u l-qawwa, u
issa għarraftni dak li xtaqna minnek: għax
għarraftna l-biċċa tas-sultan.
24 Għalhekk Danjel mar għand Arjok,
li s-sultan kien qabbdu biex jeqred lill-
għorrief ta' Babel: mar, u qallu hekk: La
teqridx il-għorrief ta' Babel: daħħalni
quddiem is-sultan, u nuri t-tifsira lis-
sultan.
25 U Arjok għaġġel idaħħal lil Danjel
quddiem is-sultan, u qallu hekk: Sibt raġel
fost l-eżiljati ta' Ġuda, li jrid igħarraf
lis-sultan it-tifsira.
26 Is-sultan wieġeb u qal lil Danjel, li
kien jismu Beltesassar: Għandek int il-ħila
tgħarrafni l-ħolma li rajt, u t-tifsira tagħha?
27 Danjel wieġeb quddiem is-sultan, u
qal: Is-segriet li s-sultan irid jaf ma
jistgħux igħarrfuh lis-sultan u la għorrief,
u la astrologi, u la saħħara, u lanqas il-
bassara.
28 Iżda hemm Alla fis-sema, li jikxef
il-ħwejjeġ mistura, u jgħarraf lis-sultan
Nebukadnessar x'għandu jsir fil-jiem li
ġejjin. Il-ħolma tiegħek, u d-dehriet li ġew
f'rasek fuq is-sodda tiegħek, huma dawn:
29 Il-ħsibijiet tiegħek, o sultan, xħin
kont fis-sodda, kienu x'sa jiġri minn issa
'l quddiem: u dak li jikxef il-ħwejjeġ
mistura għarrfek x'sa jiġri.
30 Iżda lili, das-segriet ma kienx mikxuf
bil-għerf li jista' jkolli aktar mill-ħajjin
kollha: iżda biex ngħarraf it-tifsira lis-
sultan, u biex int tagħraf il-ħsibijiet ta'
qalbek.
31 Int, o sultan, kont tħares, u rajt
statwa kbira. Din l-istatwa kbira, li kienet
tiddi għall-aħħar, kienet wieqfa quddiem-
ek; u d-dehra tagħha kienet tal-biża'.
32 Ras din l-istatwa kienet tad-deheb
mill-aħjar, sidirha u dirgħajha tal-fidda,
żaqqha u kuxtejha tar-ram,
33 Saqajha tal-ħadid, riġlejha biċċa tal-
ħadid u biċċa tat-tafal.
34 Int kont tħares sakemm inqatgħet
ġebla, mingħajr il-ħedma ta' l-idejn, u
laqtet l-istatwa f'riġlejha li kienu tal-ħadid
u tat-tafal, u għamlithom frak.
35 Imbagħad tkissru f'daqqa waħda
l-ħadid, it-tafal, il-bronż, il-fidda, u d-
deheb, u saru bħal sifja fuq andar fis-sajf;
u r-riħ tajjarhom, u ma baqa' xejn aktar
minnhom: u l-ġebla li farrket l-istatwa
saret muntanja kbira, u mliet l-art kollha.
36 Din hi l-ħolma; u issa ngħidu t-
tifsira tagħha quddiem is-sultan.
37 Int, o sultan, sultan tas-slaten: għax
Alla tas-sema tak saltna, setgħa, qawwa, u
glorja.
38 U kulfejn igħammru wlied il-
bniedem, il-bhejjem tar-raba', u t-tjur
tas-sema tahom f'idejk, u tak il-ħakma
fuqhom kollha. Int hu r-ras tad-deheb.
39 U warajk tqum saltna oħra, inqas
minnek, u warajha t-tielet saltna tal-bronż,
li taħkem fuq l-art kollha.
40 U r-raba' saltna tkun qawwija bħall-
ħadid: bħall-ħadid li jgħaffeġ u jfarrak
kollox: bħall-ħadid li jfarrak kollox,
jisħaqhom u jfarrakhom kollha.
41 U bħalma int rajt ir-riġlejn u s-
swaba', biċċa tafal tal-fuħħari, u biċċa
tal-ħadid, hekk tkun is-saltna maqsuma;
iżda jkun hemm fiha mill-qawwa tal-ħadid,
bħal ma rajt int il-ħadid imħallat mat-tajn
tat-tafal.
42 U bħalma s-swaba' tar-riġlejn kienu
biċċa tal-ħadid, u biċċa tat-tafal, hekk is-
saltna tkun biċċa qawwija, u biċċa minnha
tinkiser.
43 Bħal ma rajt il-ħadid imħallat mat-
tafal tal-fuħħari, hekk dawn jitħalltu
b'żergħet il-bniedem: iżda ma jaqbdux
ma' xulxin, bħalma l-ħadid ma jistax
jitħallat mat-tafal.
44 U fi żmien dawk is-slaten, iqajjem
Alla tas-sema saltna, li qatt ma titwaqqa';
saltna li ma titħalliex għal poplu ieħor;
iżda hi tfarrak u teqred dawn is-saltniet
kollha, u hi tibqa' għal dejjem.
45 Bħal ma rajt int li nqatgħet ġebla
mill-muntanja, mingħajr ħedma ta' l-idejn,
u farrket il-ħadid, il-bronż, it-tafal, il-fidda,
u d-deheb; Alla l-kbir għarraf lis-sultan
x'sa jiġri wara dan: tassew hi l-ħolma, u
t-tifsira tagħha ta' min jemminha.
46 Imbagħad is-sultan Nebukadnessar
waqa' għal wiċċu, u ta qima lil Danjel, u
ordna li joffrulu offerti u inċens ifuħ.
47 Is-sultan wieġeb lil Danjel, u qal:

Tabilħaqq, Alla tagħkom hu Alla ta'
l-allat, is-Sid tas-slaten, li jikxef il-ħwejjeġ
mistura, għax int stajt tikxef dan is-
segriet.
48 Imbagħad is-sultan għolla lil Danjel
fid-dinjità, u tah ħafna għotjiet kbar, u tah
il-kmand tal-provinċja kollha ta' Babel,
u għamlu l-ogħla wieħed fuq il-għorrief
kollha ta' Babel.
49 Imbagħad Danjel talab lis-sultan, u
ta t-tmexxija tal-provinċja ta' Babel lil
Sidrak, Misak, u Għabdenago: iżda
Danjel baqa' fil-palazz tas-sultan.

3 Nebukadnessar, is-sultan, għamel
statwa tad-deheb, li l-għoli tagħha kien
sittin driegħ, u l-wisa' tagħha sitt idriegħ:
hu waqqafha fil-wita' ta' Dura, fil-
provinċja ta' Babel.
2 Imbagħad Nebukadnessar, is-sultan,
bagħat jiġma' s-satrapi, il-prefetti, u l-
gvernaturi, il-kunsilieri, it-teżorieri, l-
imħallfin, il-maġistrati, u l-kbarat kollha
tal-provinċji, biex jiġu għaż-żanżin ta'
l-istatwa, li kien waqqaf is-sultan Nebu-
kadnessar;
3 Imbagħad inġemgħu s-satrapi, il-
prefetti u l-gvernaturi, il-kunsilieri, it-
teżorieri, l-imħallfin, il-maġistrati, u l-
kbarat kollha tal-provinċji, biex jiġu
għaż-żanżin ta' l-istatwa li kien waqqaf
is-sultan Nebukadnessar; u qagħdu
quddiem l-istatwa li Nebukadnessar kien
waqqaf.
4 Imbagħad ix-xandâr nieda bis-saħħa:
Lilkom mogħti l-kmand, o popli, ġnus, u
nies ta' kull ilsien,
5 Li hekk kif tisimgħu d-daqq tal-qarn,
tal-flawt, taċ-ċetra, ta' l-arpa, tas-santir,
taż-żaqq, u ta' kull xorta ta' strumenti
tad-daqq, għandkom tinxteħtu u tqimu
l-istatwa tad-deheb, li waqqaf is-sultan
Nebukadnessar:
6 U min ma jinxteħitx u jqim, dik is-
siegħa jintefa' ġo forn ta' nar iħeġġeġ.
7 Għalhekk malli semgħu l-popli kollha
d-daqq tal-qarn, tal-flawt, taċ-ċetra, ta'
l-arpa, tas-santir, u ta' kull xorta ta'
strumenti tad-daqq, il-popli kollha, ġnus u
nies ta' kull ilsien, inxteħtu jqimu l-
istatwa tad-deheb, li kien waqqaf is-sultan
Nebukadnessar.
8 Minħabba f'hekk, f'dak il-ħin resqu
xi Kaldin, u xlew lil-Lhud.
9 Huma qalu lis-sultan Nebukadnessar:
Ħa jgħix għal dejjem is-sultan!
10 Int, o sultan, tajt ordni li kull
bniedem li jisma' d-daqq tal-qarn, tal-
flawt, taċ-ċetra, ta' l-arpa, tas-santir,
taż-żaqq, u ta' kull xorta ta' strumenti
tad-daqq, għandu jinxteħet u jqim l-
istatwa tad-deheb:
11 U li min ma jinxteħitx u jqim,
jintefa' ġo forn ta' nar iħeġġeġ.
12 Issa hawn xi rġiel Lhud, li int tajt
f'idejhom it-tmexxija tal-provinċja ta'
Babel, Sidrak, Misak, u Għabdenago;
dawn ir-rġiel, o sultan, xejn ma jqisuk:
huma ma jaqdux lill-alla tiegħek, u
l-istatwa tad-deheb li waqqaft ma
jqimuhiex.
13 Imbagħad Nebukadnessar, fis-saħna
u l-qilla tiegħu, ordna li jġibu lil Sidrak,
lil Misak, u lil Għabdenago. Dawk l-irġiel
kienu miġjubin quddiem is-sultan.
14 Nebukadnessar qalilhom: Tassew,
o Sidrak, Misak, u Għabdenago, li ma
taqdux lill-allat tiegħi, u lanqas tqimu l-
istatwa tad-deheb li waqqaft?
15 Issa, jekk intom imħejjijin, li malli
tisimgħu d-daqq tal-qarn, tal-flawt, taċ-
ċetra, ta' l-arpa, tas-santir, taż-żaqq, u ta'
kull xorta ta' strumenti tad-daqq,
tinxteħtu u tqimu l-istatwa li jien għamilt,
tajjeb: iżda jekk ma tqimux, dik is-siegħa
tkunu mitfugħin ġo forn ta' nar iħeġġeġ;
u liema alla jista' jeħliskom minn idej-
ja?
16 Sidrak, Misak, u Għabdenago
wieġbu u qalu lis-sultan: O Nebukad-
nessar, mhemmx għalfejn inwieġbuk għal
dan.
17 Jekk ikun hekk, Alla tagħna, li aħna
naqduh, jista' jeħlisna mill-forn tan-nar
iħeġġeġ, u jeħlisna minn idejk, o sultan.
18 Iżda jekk le, kun af, o sultan, li aħna
lil allatek ma naqduhomx, u lanqas
inqimu l-istatwa tad-deheb li int waqqaft.
19 Imbagħad Nebukadnessar xegħel
bil-qilla, u s-sura ta' wiċċu tbiddlet għal
Sidrak, Misak, u Għabdenago: għalhekk
tkellem, u ordna li jqabbdu l-forn seba'
darbiet aktar milli dari jqabbduh.
20 U ikkmanda l-aktar irġiel f'saħħit-
hom mill-eżerċtu tiegħu biex jorbtu lil
Sidrak, lil Misak, u lil Għabdenago, u
jitfgħuhom fil-forn tan-nar iħeġġeġ.
21 Imbagħad dawk l-irġiel kienu
marbutin fl-imnatar tagħhom, bil-ġobob
tagħhom, bil-kpiepel tagħhom, u bil-lbies
l-ieħor tagħhom, u kienu mitfugħin ġol-
forn tan-nar iħeġġeġ.
22 U billi l-ordni tas-sultan kienet
urġenti, u l-forn kien imqabbad għall-
aħħar, il-fjamma tan-nar qatlet lil dawk
ir-rġiel li kienu tefgħu lil Sidrak, lil Misak,
u lil Għabdenago.
23 U dawk it-tliet irġiel, Sidrak, Misak,
u Għabdenago, waqgħu ġol-forn tan-nar
iħeġġeġ marbutin.
24 Imbagħad Nebukadnessar stagħġeb,
u qam igħaġġel, u tkellem, u qal lill-
kunsilieri tiegħu: Mhux tliet irġiel tfajna
marbutin ġon-nar? Wieġbu u qalu lis-
sultan: Hekk hu, o sultan!
25 Hu wieġeb, u qal: Ara, jien qiegħed
nara erba' rġiel maħlulin, jimxu ġon-nar,
u ma għandhom l-ebda ħsara; u wiċċ ir-
raba' wieħed jixbah lil dak ta' Bin Alla.

26 Imbagħad Nebukadnessar resaq lejn
il-bieb tal-forn tan-nar iħeġġeġ, u tkellem,
u qal: Sidrak, Misak, u Għabdenago,
qaddejja t'Alla, il-Għoli, oħorġu, u ejjew
hawn. Imbagħad Sidrak, Misak, u
Għabdenago, ħarġu minn ġon-nar.
27 U s-satrapi, il-prefetti, il-gvernaturi,
u l-kunsilieri tas-sultan, wara li nġemgħu,
raw dawn ir-rġiel, li fuq ġisimhom in-nar
ma kellux setgħa, u lanqas xagħra ta'
ġisimhom ma kienet imxawta, u l-ġobob
tagħhom ma tbiddlux, u r-rieħa tan-nar
ma kenitx għaddiet minn fuqhom.
28 Imbagħad tkellem Nebukadnessar,
u qal: Imbierek Alla ta' Sidrak, ta' Misak,
u Għabdenago, li bagħat l-anġlu tiegħu, u
ħeles il-qaddejja tiegħu li fdaw fih, u kisru
l-kelma tas-sultan, u taw ġisimhom, biex
la jaqdu u lanqas iqimu xi alla, għajr Alla
tagħhom.
29 Għalhekk nagħti din l-ordni: Li
kull poplu, ġens, u lsien, li jitkellem xi ħaġa
kontra Alla ta' Sidrak, Misak, u Għab-
denago, jitqatta' biċċiet, u d-djar tagħhom
isiru miżbla: għax m'hemmx Alla ieħor li
jista' jeħles min-nar b'dan il-mod.
30 Imbagħad is-sultan għamel li Sidrak,
Misak u Għabdenago, ikollhom ir-riżq
fil-provinċja ta' Babel.

4 Is-sultan Nebukadnessar lill-popli
kollha, ġnus, u nies ta' kull ilsien, li
jgħammru fl-art kollha: Ħa joktor is-sliem
tagħkom!
2 Ħsibt li hu sewwa li ngħarrafkom
l-egħliem u l-egħġubijiet, li għamel miegħi
Alla l-Għoli.
3 Kemm huma kbar l-egħliem tiegħu!
U kemm huma qawwija l-egħġubijiet
tiegħu! Saltnatu saltna ta' dejjem, u l-
ħakma tiegħu minn nisel għal nisel.
4 Jien, Nebukadnessar, kont kwiet
f'dari, u f'sikkti fil-palazz tiegħi:
5 Rajt ħolma li werwritni, u l-ħsibijiet
li ġewni fuq soddti, u d-dehriet li kelli
f'rasi, ħawduni.
6 Għalhekk ħriġt ordni biex inġib
quddiemi l-għorrief kollha ta' Babel, biex
igħarrfuni t-tifsira tal-ħolma.
7 Imbagħad ġew is-saħħara, l-astrologi,
il-Kaldin, u l-bassara: u għidt il-ħolma
quddiemhom; iżda ma għarrfunix it-
tifsira tagħha.
8 Iżda fl-aħħar daħal Danjel quddiemi,
li jismu Beltesassar, skond l-isem t'alla
tiegħi, u li fih l-ispirtu ta' l-allat qaddisa:
u quddiemu għidt il-ħolma:
9 O Beltesassar, l-ogħla fost is-saħħara,
li naf li għandek fik l-ispirtu ta' l-allat
qaddisa, u li l-ebda misterju ma jaqtagħlek
qalbek, għidli d-dehriet tal-ħolma tiegħi li
rajt, u t-tifsira tagħhom.
10 Issa, dawn kienu d-dehriet li ġewni
f'rasi jiena u qiegħed fuq soddti: kont
inħares u, ara, kien hemm siġra f'nofs
l-art, u l-għoli tagħha kien kbir ħafna.
11 Is-siġra kibret, u tqawwiet, u l-għoli
tagħha wasal sas-sema, u kienet tidher
minn truf l-art kollha:
12 Il-weraq tagħha kien sabiħ, u l-frott
tagħha kotran, u kien fiha ikel għal
kulħadd: il-bhejjem tar-raba' kienu
jistkennew taħtha, u l-għasafar tas-sema
kienu jgħammru fil-friegħi tagħha, u
minnha kienu jitgħajxu l-ħajjin kollha.
13 Fid-dehriet ta' rasi, xħin kont fuq
soddti, ħarist, u, ara, għassies anġeliku,
wieħed qaddis, niżel mis-sema,
14 U għajjat bis-saħħa, u qal hekk:
Aqtgħu s-siġra, u qaċċtu l-friegħi tagħha,
farfru l-weraq tagħha, u xerrdu l-frott
tagħha: ħa jaħarbu d-dbejjeb minn taħtha,
u l-għasafar mill-friegħi tagħha.
15 Imma ħallu fl-art iz-zokk ta'
egħruqha, ġo ħolqa tal-ħadid u tal-bronż,
qalb il-ħaxix tari tar-raba'; u ħa jixxarrab
bin-nida tas-sema, u ħa jkollu sehmu mad-
dbejjeb mill-ħaxix tar-raba:
16 Ħa tinbidel qalbu minn ta' bniedem,
u ħa tingħatalu qalb ta' bhima; u ħa
jgħaddu minn fuqu sebat iżmna.
17 Din is-sentenza maqtugħa mill-
għassiesa anġeliki, u d-deċiżjoni hi kmand
tal-qaddisin: biex jagħrfu l-ħajjin li l-
Għoli jaħkem fuq is-saltna tal-bnedmin, u
jagħtiha lil min irid hu, u l-iżgħar fost
il-bnedmin hu jista' jqajjem fuqha.
18 Din hi l-ħolma li rajt jien, is-sultan
Nebukadnessar. U issa int, Beltesassar,
għidli t-tifsira tagħha, għax il-għorrief
kollha ta' saltnati ma jistgħux ifissruhieli;
iżda int tista', għax għandek l-ispirtu ta'
l-allat qaddisa fik.
19 Imbagħad Danjel, li jismu Beltesas-
sar, dam ftit miblugħ, u ħsibijietu ħawduh.
Is-sultan tkellem, u qal: Beltesassar, la
tħallix il-ħolma, jew it-tifsira tagħha,
iħawduk. Beltesassar, wieġeb u qal: Sidi,
ħa tkun il-ħolma għal dawk li jobogħduk,
u t-tifsira tagħha lill-egħdewwa tiegħek!
20 Is-siġra li rajt, li kibret, u ssaħħet, u
li l-għoli tagħha wasal sas-sema, u li kienet
tidher mill-art kollha;
21 Li l-weraq tagħha kien sabiħ, u
kotran il-frott tagħha, u li fiha kien hemm
ikel għal kulħadd, u li taħtha kienu
jistkennu l-bhejjem tar-raba', u li fuq il-
friegħi tagħha l-agħsafar tas-sema kellhom
il-bejta tagħhom:
22 Huwa int, o sultan, li kbirt u
tqawwejt: għax il-kobor tiegħek kiber, u
laħaq sas-sema, u l-ħakma tiegħek sa tarf
l-art.
23 Jekk is-sultan ra wieħed mill-għas-
siesa anġeliki, wieħed qaddis, nieżel mis-
sema, u jgħid: Aqtgħu s-siġra, u ġarrfuha;
iżda ħallu z-zokk ta' egħruqha fl-art,
marbuta b'ħolqa tal-ħadid u tal-bronż,
qalb il-ħaxix tari tar-raba'; u ħa jixxarrab

bin-nida tas-sema, u jiehu sehmu mal-
bhejjem tar-raba', sama jgħaddu sebat
iżmna minn fuqu;
24 Din hi t-tifsira, o sultan, u din hi
s-sentenza tal-Għoli, li tiġi fuq sidi s-
sultan:
25 Int titkeċċa minn qalb in-nies, u mal-
bhejjem tar-raba' tkun agħmartek, u
jitimgħuk il-ħaxix bħall-gniedes, u jxarrbuk
bin-nida tas-sema, u sebat iżmna jgħaddu
minn fuqek, sama tagħraf li l-Għoli
jaħkem fuq is-saltna tal-bnedmin, u lil
min irid hu jagħtiha.
26 U li qalu li għandu jitħalla z-zokk
ta' l-egħruq tas-siġra; is-saltna tiegħek
tibqa' għalik, wara li tkun għaraft li s-
sema jaħkem.
27 Għalhekk, o sultan, ilqa' l-parir
tiegħi! Ifdi issa dnubietek billi tagħmel
il-ħaqq, u l-ħażen tiegħek billi turi l-ħniena
ma' l-imsejknin; u għandu mnejn ir-riżq
tiegħek jitwal.
28 Dan kollu ġie fuq is-sultan Nebu-
kadnessar.
29 Tnax-il xahar wara, kien jimxi fuq
il-bejt tal-palazz reali ta' Babel.
30 Is-sultan qagħad jaħseb, u qal: Din
mhix Babel il-kbira, li jien bnejt bħala dar
tas-slaten, bil-qawwa kbira tiegħi, u għall-
ġieh tal-maestà tiegħi?
31 Xħin il-kelma kienet għadha f'fomm
is-sultan, ġie leħen mis-sema, igħid: O
sultan Nebukadnessar, kun af li s-saltna
ttieħdet minn għandek.
32 U sa jkeċċuk minn qalb in-nies, u
agħmartek tkun mal-bhejjem tar-raba':
jitimgħuk il-ħaxix bħall-gniedes, u jgħad-
du sebat iżmna minn fuqek, sama tagħraf
li l-Għoli jaħkem fuq is-saltna tal-bned-
min, u jagħtiha lil min irid hu.
33 Dik is-siegħa seħħet il-kelma fuq
Nebukadnessar: kien imkeċċi minn qalb
in-nies, u kiel il-ħaxix bħall-gniedes, u
ġismu xxarrab bin-nida tas-sema, sama
xagħru kiber bħar-rix ta' l-ajkli, u difrejh
bħal tat-tjur.
34 Iżda fi tmiem dawk il-jiem, jien,
Nebukadnessar, irfajt għajnejja lein is-
sema, u raġa' ġie fija dehni, berikt il-Għoli,
u faħħart, u igglorifikajt lil Dak li jgħix
għal dejjem, li s-setgħa tiegħu hi setgħa
għal dejjem, u s-saltna tiegħu minn nisel
għal nisel:
35 U dawk li jgħammru l-art qishom
xejn: u jagħmel kif jogħġbu ma' l-eżerċtu
tas-sema, u fost dawk li jgħammru fuq
l-art: u mhemm ħadd li jista' jżommlu idu,
jew igħidlu: X'inti tagħmel?
36 F'dak il-ħin raġa' ġie fija d-dehen;
il-glorja tas-saltna tiegħi, il-maestà tiegħi,
u d-dija tiegħi reġgħu ġewni; u l-kunsilieri u
l-kbarat tiegħi fittxewni; u kont imqiegħed
fis-saltna tiegħi, u s-setgħa tiegħi żdiedet
aktar minn qabel.
37 Issa jien, Nebukadnessar, infaħħar,
u ngħolli, u nagħti ġieh lis-Sultan tas-sema,
għax l-egħmejjel tiegħu huma kollha
verità, u triqatu kollha ħaqq: u dawk li
jimxu bil-kburija jrażżanhom.

5 Is-sultan Belsazzar għamel ikla kbira
għal elf mill-kbarat tiegħu, u xorob
l-inbid quddiemhom l-elf.
2 Waqt li Belsazzar kien xurban bl-
inbid, ordna li jġibu l-kisien tad-deheb u
l-fidda, li Nebukadnessar, missieru, kien
ġarr mit-tempju ta' Ġerusalem; biex is-
sultan, u l-kbarat tiegħu, in-nisa tiegħu
miżżewġa, u l-konkubini, jixorbu minn-
hom.
3 Imbagħad ġiebu l-kisien tad-deheb li
kienu meħudin mit-tempju, mid-dar t'Alla
f'Ġerusalem; u xorbu minnhom is-sultan,
il-kbarat tiegħu, in-nisa tiegħu miżżewġa,
u l-konkubini.
4 Xorbu l-inbid, u faħħru l-allat tad-
deheb, tal-fidda, tal-bronż, tal-ħadid,
ta' l-injam, u tal-ġebel.
5 Dik is-siegħa dehru s-swaba' ta' id ta'
bniedem, u kitbu quddiem il-gandlier fuq
il-ġir tal-ħajt tal-palazz tas-sultan: u
s-sultan ra tarf l-id li kienet tikteb.
6 Imbagħad wiċċ is-sultan tbiddel, u
ħsibijietu ħawduh, hekk li l-ġogi ta'
ġenbejh inħallu, u rkobbtejh bdew iħabbtu
waħda ma' l-oħra.
7 Is-sultan għajjat bis-saħħa biex iġibu
s-saħħara, il-Kaldin, u l-astrologi. U
s-sultan tkellem, u qal lill-għorrief ta'
Babel: Min jaqra din il-kitba, u jagħtini
t-tifsira tagħha, jitlibbes il-porpra, u
ħannieqa tad-deheb ma' għonqu, u jkun it-
tielet fil-ħakma tas-saltna.
8 U ġew il-għorrief kollha tas-sultan,
imma ma setgħux jaqraw il-kitba, u lanqas
igħarrfu t-tifsira tagħha lis-sultan.
9 Imbagħad is-sultan Belsazzar
tħawwad bis-sħiħ, u wiċċu tbiddel, u l-
kbarat tiegħu tbellhu.
10 Issa s-sultana, għall-kliem is-sultan
u l-kbarat tiegħu, daħlet fil-kamra ta' l-
ikel: u s-sultana tkellmet, u qalet: Ħa
jgħix għal dejjem is-sultan! La tħallix
ħsibijietek iħawduk, u lanqas tħalli wiċċek
jitbiddel:
11 Hemm raġel fis-saltna tiegħek, li fih
hemm l-ispirtu ta' l-allat qaddisa; u li fi
żmien missierek insab fih dawl, dehen u
għerf, bħall-għerf ta' l-allat; u li s-sultan
Nebukadnessar, missierek, missierek is-
sultan, għamlu kap tas-saħħara, ta' l-
astrologi, tal-Kaldin, u l-bassara;
12 U dan għaliex spirtu l-aktar qawwi,
dehen u għaqal, tifsir ta' ħolm, u ħila biex
ifiehem ħwejjeġ tqal, u jħoll it-taħbil,
insabu fih, f'Danjel, li s-sultan semmieh
Beltesassar: ħa jsejħu, issa, lil Danjel, u
hu jgħarraf it-tifsira.
13 Imbagħad Danjel kien imdaħħal

quddiem is-sultan. U tkellem is-sultan, u
qal lil Danjel: Inti dak Danjel li hu wieħed
mill-ulied ta' l-eżiljati ta' Ġuda, li s-sultan,
missieri, ġarr minn Ġuda?
14 Jien smajt ukoll fuqek, li għandek fik
l-ispirtu ta' l-allat, u li dawl, dehen, u
għerf għoli, jinsabu fik.
15 U issa l-għorrief, l-astrologi, inġiebu
quddiemi, biex jaqraw dil-kitba, u
jgħarrfuni t-tifsira tagħha: iżda huma ma
setgħux jagħtu t-tifsira ta' dil-ħaġa:
16 U jien smajt fuqek, li int tista' tagħti
t-tifsira, u tħoll it-taħbil: issa jekk tista'
taqra l-kitba, u tgħarrafni t-tifsira tagħha,
tkun imlibbes il-porpra, u jkollok ħannieqa
tad-deheb ma' għonqok, u tkun it-tielet
fil-ħakma tas-saltna.
17 Imbagħad Danjel wieġeb u qal
quddiem is-sultan: Ħa jkunu għalik il-
għotjiet tiegħek, u r-rigali tiegħek agħti-
hom lil ħaddieħor; imma l-kitba naqraha
lis-sultan, u t-tifsira ngħarrafhielu.
18 Int, o sultan, Alla l-Għoli ta lil
Nebukadnessar, missierek, saltna, maestà,
u glorja, u ġieħ:
19 U minħabba l-maestà li tah, il-popli
kollha, ġnus u nies ta' kull ilsien, kienu
jitriegħdu u jitkexkxu quddiemu: lil min
kien irid, kien joqtlu; u lil min kien irid,
kien iħallih ħaj; u lil min kien irid, kien
igħollih; u lil min kien irid, kien ibaxxih.
20 Iżda meta qalbu tkabbret, u meta
l-ispirtu tiegħu sar hekk kburi li beda jsir
arroganti, kien imniżżel mit-tron tas-
saltna tiegħu, u neħħewlu l-glorja tiegħu.
21 U kien imkeċċi minn qalb ulied il-
bnedmin, u qalbu saret bħal tal-bhejjem,
u agħmartu kienet mal-ħmir salvaġġi:
kienu jitimgħuh il-ħaxix bħall-gniedes, u
ġismu kien jixxarrab bin-nida tas-sema; sa
ma għaraf li Alla l-Għoli jaħkem fuq is-
saltna tal-bnedmin, u jagħmel fuqha lil
min jogħġbu.
22 U int, ibnu, o Belsazzar, ma rażżantx
lil qalbek, għalkemm kont taf dan kollu;
23 Iżda rfajt lilek innifsek kontra s-Sid
tas-sema; u ġiebu quddiemek il-kisien ta'
daru, u xrobt l-inbid minnhom int, il-
kbarat tiegħek, in-nisa tiegħek miżżewġa,
u l-konkubini tiegħek, u faħħart l-allat
tal-fidda, tad-deheb, tal-bronż, tal-ħadid,
ta' l-injam, u tal-ħaġar, li u la jaraw, u la
jisimgħu, u lanqas ma jifhmu: u 'l Alla li
f'idejh qiegħed nifsek, u triqatek kollha,
ma igglorifikajtux.
24 Għalhekk kien mibgħut minnu dan
it-tarf ta' id, u din il-kitba maħżuża.
25 U din hi l-kitba li kienet maħżuża:
MENÊ, MENÊ, TEKÊL, UFARSÎN.
26 Din hi t-tifsira ta' dil-ħaġa: MENÊ;
Alla għadd is-saltna tiegħek, u temmha.
27 TEKÊL; int intiżint fil-miżien, u
nsabt ħafif.
28 PERES: is-saltna tiegħek maqsuma,
u ngħatat lill-Medi u lill-Persjani.
29 Ordna mbagħad Belsazzar, li jlibbsu
lil Danjel il-porpra, u qegħdulu ħannieqa
tad-deheb ma' għonqu, u kien ipproklamat
li hu jkun it-tielet fil-ħakma tas-saltna.
30 Dak il-lejl stess kien maqtul Bel-
sazzar, sultan tal-Kaldin.
31 U Darijus, il-Medi, ħa s-saltna, meta
kellu tnejn u sittin sena.

6 Għoġob lil Darijus li jwaqqaf fuq is-
saltna mija u għoxrin satrapa, biex
ikunu fuq is-saltna kollha;
2 U fuqhom tliet kapijiet, li Danjel kien
wieħed minnhom: biex is-satrapi jagħtu-
hom kont, u s-sultan ma jkollu l-ebda
ħsara.
3 Imbagħad dan Danjel beda jiddis-
tingwi ruħu fost il-kapijiet u s-satrapi,
għax kellu fih spirtu aktar qawwi; u
s-sultan ħaseb biex jagħtih setgħa fuq
is-saltna kollha.
4 Imbagħad il-kapijiet u s-satrapi riedu
jsibu fuqiex jixlu lil Danjel f'dak li kellu
x'jaqsam mas-saltna; iżda ma setgħu jsibu
xejn fuqiex jixluh, u l-ebda ħtija; għax kien
fidil, u ma setgħu jsibu fih l-ebda nuqqas
u l-ebda ħtija.
5 Imbagħad qalu dawk ir-rġiel: Ma
nsibu xejn biex nixlu lil Danjel, ħlief jekk
insibu xi ħaġa kontra tiegħu fil-liġi t'Alla
tiegħu.
6 Imbagħad dawk il-kapijiet u s-satrapi
ġew bi ftehim għand is-sultan, u qalulu
hekk: O sultan Darjus, ħa tibqa' ħaj għal
dejjem!
7 Il-kapijiet kollha tas-saltna, il-
prefetti, u s-satrapi, il-kunsilieri u l-
gvernaturi huma tal-fehma li s-sultan
joħroġ degriet u projbizzjoni, li kull min
jitlob lil xi Alla jew bniedem barra
minnek, o sultan, fi żmien tletin jum, ikun
mitfugħ fil-ħofra tal-ljuni.
8 Issa, o sultan, oħroġ il-projbizzjoni, u
iffirma l-att, biex ma jkunx jista' jitbiddel,
skond il-liġi tal-Medi u tal-Persjani, li ma
tistax titħassar.
9 Fuq dan, is-sultan Darijus iffirma d-
degriet u l-projbizzjoni.
10 Issa, malli Danjel sar jaf li dad-
degriet kien iffirmat, daħal f'daru, fejn
kellu fil-għorfa tiegħu twieqi miftuħa
jħarsu lejn Ġerusalem: tliet darbiet kuljum
kien jinżel għarkobbtejh, jitlob, u jiżżiħajr
quddiem Alla tiegħu, bħal ma kien jagħmel
qabel.
11 Imbagħad dawk ir-rġiel marru bi
ftehim, u sabu lil Danjel jitlob u jħannen
quddiem Alla tiegħu.
12 Imbagħad resqu quddiem is-sultan
u qalulu fuq il-projbizzjoni tas-sultan: Ma
għamiltx int projbizzjoni, li kull min jitlob
lil Alla jew bniedem, fi żmien tletin jum,
barra minnek, o sultan, ikun mitfugħ fil-
ħofra tal-ljuni? Wieġeb is-sultan, u qal:

Hekk hu, skond il-liġi tal-Medi u l-
Persjani, li ma tistax titħassar.
13 Imbagħad wieġbu, u qalu quddiem
is-sultan: Dak Danjel, li hu wieħed mill-
eżiljati ta' Ġuda, ma jagħtix każ tiegħek,
o sultan, u lanqas tal-projbizzjoni li int
iffirmajt, iżda tliet darbiet kuljum jitlob
it-talb tiegħu.
14 Imbagħad is-sultan, malli sama' dal-
kliem, għamel qalbu sewda wisq, u waħħal
f'rasu li jeħilsu: u tħabat sa nżul ix-xemx
biex jeħilsu.
15 Imbagħad dawn ir-rġiel ġew bi
ftehim għand is-sultan, u qalu lis-sultan:
Kun af, o sultan, li l-liġi tal-Medi u l-
Persjani hi: Li l-ebda projbizzjoni jew
degriet li joħroġ is-sultan ma jista'
jitbiddel.
16 Imbagħad ordna s-sultan, u ġiebu
lil Danjel, u tefgħuh fil-ħofra tal-ljuni. Issa
s-sultan tkellem u qal lil Danjel: Alla
tiegħek, li int taqdih dejjem, jeħilsek hu.
17 U ġiebu ġebla, u qiegħduha fid-
daħla tal-għar; u s-sultan issiġillaha
bis-siġill tiegħu stess, u bis-siġill tal-
kbarat tiegħu; biex xejn ma jitbiddel dwar
Danjel.
18 Imbagħad is-sultan mar il-palazz
tiegħu, u għadda il-lejl sajjem: ma ġibulu
l-ebda strument ta' daqq quddiemu: u
n-ngħas tarlu.
19 Imbagħad is-sultan qam kmieni
filgħodu, u mar bil-għaġla lejn il-ħofra ta'
l-iljuni.
20 U xħin resaq lejn il-ħofra, b'leħen
ta' ksir il-qalb sejjaħ lil Danjel: u s-sultan
tkellem u qal lil Danjel: Danjel, qaddej
t'Alla ħaj, sata' Alla, li int taqdih dejjem,
jeħilsek mill-iljuni?
21 Imbagħad Danjel qal lis-sultan: O
sultan, ibqa' ħaj għal dejjem!
22 Alla tiegħi bagħat l-anġlu tiegħu, u
għalaq ħalq l-iljuni, u huma ma weġġ-
għunix, billi jien kont misjub quddiemu
bla ħtija; u quddiemek ukoll, o sultan, ma
għamilt xejn ħażin.
23 Imbagħad is-sultan feraħ ħafna, u
ordna li jtellgħu lil Danjel mill-ħofra. U
hekk Danjel kien imtalla' mill-ħofra, u ma
nsabet fih l-ebda ħsara, għax emmen
f'Alla tiegħu.
24 U s-sultan ordna li jġibu lil dawk
ir-rġiel li kienu xlew lil Danjel, u tefgħu-
hom fil-ħofra ta' l-iljuni, lilhom, lil
uliedhom, u lin-nisa tagħhom; u ma kinux
laħqu qiegħ il-ħofra li ma ħatfuhomx l-
iljuni, u farrkulhom għadamhom.
25 Imbagħad is-sultan Darijus kiteb
lill-popli kollha, ġnus u nies ta' kull ilsien,
li jgħammru fl-art kollha: Ħa jkun is-sliem
tagħkom kbir!
26 Ħriġt degriet li fil-ħakma kollha tas-
saltna tiegħi jkun hemm rogħda u biża'
quddiem Alla ta' Danjel: għax hu Alla
-ħaj, u jdum għal dejjem, u s-saltna tiegħu
ma tinqered qatt, u l-ħakma tiegħu ma
tintemm qatt.
27 Hu jeħles u jgħin, u jagħmel egħliem
u egħġubijiet fis-sema u fl-art, u ħeles lil
Danjel minn idejn l-iljuni.
28 U dan Danjel kellu r-riżq fis-saltna
ta' Darijus, u fis-saltna ta' Ċiru, il-Persjan.

7 Fl-ewwel sena ta' Belsazzar, sultan ta'
Babel, Danjel kellu ħolma, u dehriet
f'rasu, hu u kien fuq is-sodda tiegħu:
imbagħad kiteb il-ħolma, u irrakkonta kif
kienet.
2 Danjel tkellem u qal: Jien ħarist fid-
dehra tiegħi ta' bil-lejl, u, ara, l-erba'
rjieħ tas-sema qanqlu l-baħar il-kbir.
3 U erba' bhejjem kbar telgħu mill-
baħar, waħda mhix bħall-oħra.
4 L-ewwel kienet bħal ljun, li kellu
ġwienaħ t'ajkla: qgħadt inħares sakemm
kienu maqlugħin ġwinħajha, u ntrefgħet
mill-art, u waqfet fuq riġlejha bħal
bniedem, u kienet mogħtija lilha qalb ta'
bniedem.
5 U, ara, bhima oħra, it-tieni, tixbah
lill-ors, waqfet fuq ġenb wieħed, u kellha
tliet kustilji f'ħalqha bejn snienha: u
qalulha hekk: Qum, ibla' ħafna laħam.
6 Wara dan ħarist, u, ara waħda oħra,
tixbah lil-ljupard, li kellha erba' ġwienaħ
ta' tajra fuq daharha; u l-bhima kellha
wkoll erbat irjus; u lilha kienet mogħtija
l-ħakma.
7 Wara dan ħarist fid-dehra tal-lejl, u
rajt ir-raba' bhima, li tkexkex, u twerwer,
u b'saħħita wisq; u kellha snien kbar tal-
ħadid: kienet tiekol u tfarrak, u tisħaq
il-bqija b'riġlejha: u ma kenitx tixbah lill-
bhejjem l-oħra kollha li kienu qabilha; u
kellha għaxar qrun.
8 Kont inħares lejn il-qrun, u, ara,
qarn ieħor żgħir tala' bejniethom, u tlieta
mill-ewwel qrun kienu maqlugħin mill-
egħruq quddiemu: u, ara, f'dan il-qarn
kien hemm għajnejn bħal għajnejn ta'
bniedem, u fomm jitkellem ħwejjeġ kbar.
9 Jien bqajt inħares sama tqiegħdu it-
tronijiet, u wieħed Xiħ fil-jiem qagħad
bil-qiegħda: ilbiesu kien abjad bħas-silġ,
u xagħar rasu qisu suf nadif: it-tron tiegħu
kien bħal fjamma tan-nar, u r-roti tiegħu
bħal nar iħeġġeġ.
10 Xmara tan-nar kienet toħroġ u
tgelgel minn quddiemu: elf eluf kienu
jaqduh, u għaxriet ta' għaxriet ta' eluf
kienu weqfin quddiemu; il-qorti qagħdet,
u l-kotba nfetħu.
11 Jien bqajt inħares minħabba l-ħoss
tal-kliem kburi, li kien igħid il-qarn, u
qgħadt inħares sa ma nqatlet il-bhima, u
ġisimha nqered, u ntafa' fin-nar.
12 Dwar il-bhejjem l-oħra, il-ħakma
tagħhom ħaduhielhom: u ħajjithom kienet
imtawla sal-waqt u l-ħin.

13 Bqajt inħares fid-dehriet tal-lejl, u, ara, mas-sħab tas-sema kien ġej wieħed bħal Bin il-bniedem, u resaq lejn ix-Xiħ fil-jiem, u ressquh quddiemu.

14 U lilu kienet mogħtija ħakma, u glorja, u saltna, biex il-popli kollha, ġnus, u nies ta' kull ilsien jaqduh: il-ħakma tiegħu, ħakma ta' dejjem, li ma tgħaddix, u s-saltna tiegħu li ma tinqeridx.

15 U jien, Danjel, tqalleb l-ispirtu tiegħi ġo ġismi, u d-dehriet ta' rasi ħawduni.

16 Ersaqt lejn wieħed milli kienu hemm, u staqsejtu x'kien ifisser sewwa dan kollu. Hu qalli, u tani t-tifsir ta' dil-ħaġa.

17 Dawn il-bhejjem il-kbar, li huma erbgħa, huma erba' slaten, li jqumu mill-art.

18 Iżda l-qaddisin tal-Għoli jieħdu s-saltna, u jżommu s-saltna għal dejjem, u għal dejjem ta' dejjem.

19 Imbagħad ridt inkun naf is-sewwa fuq ir-raba' bhima, li ma kienet bħall-ebda waħda mill-oħrajn, tkexkex għall-aħħar, bi snienha tal-ħadid, u difrejha tal-bronż; li kienet tibla', u tfarrak, u tisħaq il-bqija b'riġlejha;

20 U fuq il-għaxar qrun li kellha f'rasha, u l-qarn l-ieħor li ħareġ, u li minn quddiemu waqgħu tlieta; il-qarn li kellu l-għajnejn, u fomm jitkellem ħafna ħwejjeġ kbar, u li kien jidher akbar minn sħabu.

21 U bqajt inħares, u dak il-qarn kien qiegħed jagħmel gwerra lill-qaddisin, u jegħlibhom,

22 Sama ġie x-Xiħ fil-jiem, u ngħata l-ħaqq lill-qaddisin ta' l-Għoli; u wasal iż-żmien li l-qaddisin ħadu s-saltna.

23 Hekk qal: Ir-raba' bhima tkun ir-raba' saltna fuq l-art, li ma tkun tixbah lill-ebda saltna oħra, u tibla' l-art kollha, u tisħaqha, u tfarrakha.

24 U l-għaxar qrun huma għaxar slaten li joħorġu minn din is-saltna; u warajhom joħroġ ieħor; u ma jkunx bħal ta' qabel, u jwaqqa' tliet slaten.

25 Igħid kliem kbir kontra l-Għoli, u jaħqar il-qaddisin tal-Għoli, u jaħseb biex ibiddel iż-żminijiet u l-liġijiet: u jkunu mogħtijin f'idejh għal żmien, żminijiet, u nofs żmien.

26 Iżda l-qorti toqgħod, u joħdulu s-setgħa, biex jeqirduh, u jxejnuh għal dejjem.

27 U s-saltna u s-setgħa, u l-kobor tas-saltniet taħt is-sema kollu, ikunu mogħtijin lill-poplu tal-qaddisin tal-Għoli, li s-saltna tiegħu tkun saltna ta' dejjem, u s-setgħat kollha jaqduh u jisimgħu minnu.

28 Sa hawn, tmiem ir-rivelazzjoni. Jien, Danjel, ħsibijieti ħawduni wisq, u wiċċi biddel lewnu: iżda jien żammejt dil-ħaġa f'qalbi.

8 Fit-tielet sena tas-saltna tas-sultan Belsazzar, jien, Danjel, kelli dehra, wara dik li kont rajt qabel.

2 U ħarist fid-dehra; u ġara, jiena u nħares, illi jien kont f'Susa, il-fortizza li hi fil-provinċja ta' Għelam; u ħarist fid-dehra, u jien kont ħdejn ix-xmara Ulaj.

3 Imbagħad irfajt għajnejja, u ħarist, u, ara, kien hemm kibx wieqaf quddiem ix-xmara, li kellu żewġt iqrun: u ż-żewġt iqrun kienu għoljin; iżda wieħed kien ogħla mill-ieħor, u l-ogħla tala' wara l-ieħor.

4 Rajt il-kibx jagħti bil-qrun lejn il-punent, it-tramuntana, u nofsinhar; hekk li l-ebda bhima ma kienet tista' tieqaf quddiemu, u ħadd ma kien jista' jeħles minn idejh; iżda kien jagħmel li jrid, u tkabbar.

5 Jien u qiegħed inħares, ara, nara bodbod ġej mill-punent fuq wiċċ l-art kollha, u ma missx l-art, u l-bodbod kellu qarn jidher ħafna bejn għajnejh.

6 U wasal ħdejn il-kibx taż-żewġt iqrun, li jien rajt wieqaf quddiem ix-xmara, u ġera lejh bis-saħħa ta' saħħtu.

7 U rajtu jersaq lejn il-kibx, u kien imgħaddab għalih; u darab il-kibx, u kissirlu ż-żewġt iqrun tiegħu: u ma kienx baqagħlu saħħa l-kibx biex jieqaf quddiemu, iżda tefgħu ma' l-art, u rifes fuqu: u ma kien hemm ħadd li sata' jeħles il-kibx minn idu.

8 Għalhekk il-bodbod tkabbar ħafna: u meta kien qawwi, il-qarn kbir tiegħu tkisser; u telgħu floku erbgħa oħra, lejn l-erbat irjieħ tas-sema.

9 U minn wieħed minnhom ħareġ qarn żgħir, li kiber ħafna, lejn nofsinhar, lejn il-lvant, u lejn art il-ġmiel.

10 U tkabbar ħafna, imqar sa l-eżerċtu tas-sema: u waqqa' ma' l-art biċċa mill-eżerċtu, u mill-kwiekeb, u rifishom.

11 Iva, tkabbar biex ikun daqs il-kap ta' dak l-eżerċtu, u neħħielu s-sagrifiċċju ta' kuljum, u l-post tas-santwarju tiegħu kien imġarraf.

12 U l-eżerċtu, flimkien mas-sagrifiċċju ta' kuljum, kien mogħti lill-qarn, minħabba d-dnub; u l-qarn tafa' s-sewwa ma' l-art, għamel ir-rieda tiegħu, u kellu r-riżq.

13 Imbagħad smajt wieħed mill-qaddisin jitkellem, u qaddis ieħor qal lil dak li kien jitkellem: Kemm iddum din id-dehra fuq is-sagrifiċċju ta' kuljum, u fuq id-dnub li jġib ħerba fil-waqt li s-santwarju u l-eżerċtu huma mogħtijin biex ikunu mirfusin taħt ir-riġlejn?

14 U qalli: Elfejn u tliet mitt għaxija u għodwa; imbagħad is-santwarju jkun ippurifikat.

15 U ġara li, waqt li jien, Danjel, kont qiegħed nara d-dehra, u nfittex li nifhimha,

ara, kien hemm wieqaf quddiemi wieħed
donnu raġel.
16 U smajt leħen ta' bniedem minn bejn
ix-xtut ta' l-Ulaj, li sejjaħ, u qal: Gabrijel
fiehem lil dan ir-raġel id-dehra.
17 U resaq fejn kont wieqaf: u, kif
resaq, bżajt, u nxtħitt għal wiċċi; iżda hu
qalli: Ifhem tajjeb, o bin il-bniedem! għax
għal żmien it-tmiem din id-dehra.
18 Issa, hu u jkellimni, waqajt f'ngħas
kbir, wiċċi ma' l-art: iżda hu messni, u
waqqafni fuq saqajja.
19 U qal: Ara, sa ngħarrfek x'sa jiġri
fit-tmiem ta' żmien il-għadab: għax id-
dehra għandha x'taqsam ma' żmien it-
tmiem.
20 Il-kibx ta' żewġt iqrun, li int rajt,
huma s-slaten tal-Medja u tal-Persja.
21 U l-bodbod muswaf hu s-sultan
tal-Greċja: u l-qarn il-kbir bejn għajnejh
hu l-ewwel sultan.
22 U dak li nkiser, u li telgħu erbgħa
floku, huma erba' saltniet li joħorġu minn
dak il-poplu, iżda mhux bil-qawwa tiegħu.
23 Fl-aħħar żminijiet ta' saltnathom,
meta l-midinbin ikunu laħqu l-milja tal-
ħażen tagħhom, iqum sultan wiċċu feroċi,
u espert fl-intrigi.
24 U l-qawwa tiegħu tkun kbira, iżda
mhux bil-qawwa tiegħu: u jagħmel tħarbit
tal-għaġeb, u jkollu ir-riżq f'dak li
jagħmel, u jeqred is-setgħana, u l-poplu
tal-qaddisin.
25 U bil-ħżunija ta' moħħu, iġib ir-riżq
lill-ħażen ta' idejh: u jitkabbar f'qalbu, u
joqtol ħafna meta ma jkunux jistennewh:
jintrefa' kontra l-Prinċep tal-prinċpijiet;
imma jitkisser mhux b'id ta' bniedem.
26 U d-dehra tal-għaxija u tal-għodwa,
kif qaluhielek, hi minnha: għalhekk
agħlaq id-dehra; għax hi tkun għal żmien
twil.
27 U jien, Danjel, domt ħafna ma
niflaħx, u marid: iżda wara qomt, u bdejt
nagħmel ix-xogħol tas-sultan. Jien kont
miblugħ bid-dehra, iżda ħadd ma fehemha.

9 Fl-ewwel sena ta' Darijus, bin
Aħasweru, minn nisel il-Medi, li kien
sultan fuq is-saltna tal-Kaldin;
2 Fl-ewwel sena ta' saltnatu, jien,
Danjel, ridt nifhem, fil-kotba, fuq għadd
is-snin, li fuqhom il-Mulej kien kellem lil
Ġeremija, il-profeta, jiġifieri s-sebgħin
sena li kellhom igħaddu fuq il-ħerba ta'
Ġerusalem.
3 U dawwart wiċċi lejn Sidi l-Mulej,
biex infittex bit-talb'u t-tħannin, bis-sawm,
bl-ilbies tal-penitenza, u bl-irmied:
4 U tlabt lill-Mulej, Alla tiegħi, u
stqarrejt, u għidt: O Sidi, Alla kbir u tal-
biża', li tħares ir-rabta u t-tjieba lil dawk
li jħobbuk, u lil dawk li jħarsu l-kmanda-
menti tiegħek;
5 Aħna dnibna, u mxejna mgħawweġ,
għamilna l-ħażin, u ma ridniex nisimgħu,
billi twarrabna mill-preċetti tiegħek, u
mill-ordinanzi tiegħek:
6 U lanqas smajna mill-qaddejja
tiegħek, il-profeti, li kellmu f'ismek lis-
slaten tagħna, lill-kbarat tagħna, lil
missirijietna, u lill-poplu kollu tal-pajjiż.
7 O Sidi, lilek il-ħaqq, iżda lilna l-
mistħija tal-wiċċ, bħalma hu llum; għan-
nies ta' Ġuda, u għal dawk li jgħammru
f'Ġerusalem, u għal Iżrael kollu, li huma
fil-qrib, u fil-bgħid, fil-pajjiżi kollha fejn
waddabthom, minħabba n-nuqqas ta'
fedeltà tagħhom li ikkommettew kontra
tiegħek.
8 O Sidi, għalina l-mistħija tal-wiċċ,
għas-slaten tagħna, għal kbarat tagħna, u
għal missirijietna, għax dnibna kontra
tiegħek.
9 Lil Sidi, Alla tagħna, il-ħniena u l-
maħfra, għax aħna ma ridniex nisimgħu
minnu.
10 U lanqas smajna minn leħen il-
Mulej, Alla tagħna, biex nimxu fil-liġijiet
tiegħu, li qiegħed quddiemna bil-qaddejja
tiegħu, il-profeti.
11 Iva, Iżrael kollu kiser il-liġi tiegħek,
billi daru biex ma jisimgħux leħnek; għal-
hekk is-saħta ssawbet fuqna, u l-ħalfa li hi
miktuba fil-liġi ta' Mosè, il-qaddej t'Alla,
għax aħna dnibna kontra tiegħu.
12 U żamm kelmtu, li qal kontrina, u
kontra l-imħallfin tagħna, li kienu
jaħkmuna, billi ġieb fuqna ħsara kbira:
għax qatt taħt is-sema kollu ma sar bħal
ma sar fuq Ġerusalem.
13 Bħalma hu miktub fil-liġi ta' Mosè,
fuqna ġiet dil-ħsara kollha: u, madan-
kollu, aħna ma tlabniex il-grazzja tal-
Mulej, Alla tagħna, billi nduru mill-ħażen
tagħna, u nifhmu s-sewwa tiegħek.
14 Għalhekk, il-Mulej sahar fuq il-
ħsara, u ġiebha fuqna: għax il-Mulej, Alla
tagħna, hu ġust f'kulma jagħmel; iżda
aħna ma smajniex leħnu.
15 U issa, o Sidi, Alla tagħna, li ħriġt
il-poplu tiegħek mill-Eġittu b'id qawwija,
u għamilt għalik isem, bħalma hu llum;
aħna dnibna, konna ħżiena.
16 O Sidi, skond l-egħmejjel tal-ħaqq
kollha tiegħek, nitolbok, ħa jdur għadbek
u qilltek minn fuq il-belt tiegħek Ġeru-
salem, il-għolja mqaddsa tiegħek: għax
ħtija ta' dnubietna, u ħtija tal-ħażen ta'
missirijietna, Ġerusalem u l-poplu tiegħek
saru għajb għal dawk kollha ta' madwar-
na.
17 Issa, mela, o Alla tagħna, isma' t-
talba tal-qaddej tiegħek, u t-tħannin
tiegħu, u ħa jiddi wiċċek fuq is-santwarju
tiegħek, li issa ħerba, minħabba Sidi.
18 O Alla tiegħi, mejjel widintek, u
isma'; iftaħ għajnejk, u ara t-tħarbit
tagħna, u l-belt li jissemma ismek fuqha:

għax mhux għall-egħmejjel ġusti tagħna li qegħdin inwasslu t-tħannin tagħna quddiemek, iżda għall-ħniena kbira tiegħek.

19 Isma', o Sidi; o Sidi, aħfer; o Sidi, agħti widen, u agħmel; la titnikkirx minħabba fik, o Alla tiegħi; għax ismek imsemmi fuq il-belt tiegħek, u fuq il-poplu tiegħek.

20 U jien u nitkellem, u nitlob, u nistqarr dnubi, u dnub il-poplu tiegħi, Iżrael, u nwassal tħannini quddiem il-Mulej, Alla tiegħi, għall-għolja mqaddsa t'Alla tiegħi;

21 Iva, jien u nitkellem u nitlob, ir-raġel Gabrijel, li jien kont rajt fid-deħra fil-bidu, tar bil-ħeffa, u resaq lejja fil-ħin ta' l-offerta ta' filgħaxija.

22 U għallimni, u kellimni, u qal: O Danjel, jien issa ħriġt biex nagħtik għerf u deħen.

23 Fil-bidu tat-tħannin tiegħek ħarġet kelma, u jien ġejt biex ngħarrafħielek; għax int maħbub wisq: għalhekk moħħok fil-kelma, u ifhem id-deħra.

24 Sebgħin ġimgħa huma maqtugħin għall-poplu tiegħek, u għall-belt imqaddsa tiegħek, biex ikun miżmum il-ħażen, u biex jintemmu d-dnubiet, biex titħallas il-ħtija, u biex tiġi s-sewwa ta' dejjem, u tkun issiġillata d-deħra u l-profezija, u jindeħen il-post l-aktar qaddis.

25 Kun af, mela, u ifhem! Mill-ħruġ tal-kelma biex jagħtu l-ħajja u jerġgħu jibnu lil Ġerusalem sal-Messija, il-Prinċep, ikun hemm seba' ġimgħat, u fi tnejn u sittin ġimgħa tarġa' lura u tinbena, pjazez u swar, imqar fi żmien ta' taħbit.

26 Wara t-tnejn u sittin ġimgħa, il-Messija jkun meqrud, u ma jkollu 'l ħadd: u l-poplu tal-prinċep li għandu jiġi, iġarraf il-belt u s-santwarju. U tmiemu jkun b' mewġa li tgħarraq; sa l-aħħar ikun hemm taqbid: taħrib li għandu jsir.

27 Jagħmel rabta qawwija ma' ħafna għal ġimgħa waħda: iżda f'nofs il-ġimgħa jwaqqaf is-sagrifiċċju u l-offerta tal-qamħ; u fuq il-ġewnaħ ta' ħaġa mistkerrha jiġi wieħed li jagħmel ħerba; sama t-tmiem kollu, maqtugħ li għandu jsir, jissawwab fuq dak li jagħmel il-ħerba.

**10** Fit-tielet sena ta' Ċiru, sultan tal-Persja, kienet mgħarrfa kelma lil Danjel, li jismu Beltesassar; u l-kelma kienet minnha, u kienet tħabbar taqbida kbira: iżda hu fehem il-kelma, u kellu d-deħen tad-deħra.

2 F'dawk il-jiem, jien, Danjel, domt tliet ġimgħat sħaħ bil-vistu.

3 Ikel bnin ma kiltx, u laħam u nbid ma daħalx f'ħalqi, u lanqas ma ndlikt sama għaddew tliet ġimgħat sħaħ.

4 U fl-erbgħa u għoxrin ta' l-ewwel xahar kont ħdejn ix-xmara l-kbira, li hi Ħiddeqel;

5 Imbagħad irfajt għajnejja, u ħarist, u ara, raġel liebes il-għażel, u ġenbejh kienu mħażżmin bid-deheb fin ta' Ufaż:

6 Ġismu kien qisu berill, wiċċu kellu d-deħra tal-berqa, u għajnejh bħal torċi jheġġu, u dirgħajh u riġlejh jilmaw bħal bronż ileqq, u l-ħoss ta' kliemu bħal ħoss ta' kotra.

7 U jien, Danjel, waħdi rajt id-deħra: għax l-irġiel li kienu miegħi ma rawhiex id-deħra; iżda biża' kbir waqa' fuqhom, u ħarbu biex jinħbew.

8 Għalhekk jien bqajt waħdi, u rajt did-deħra kbira, u ma kienx baqa' saħħa fija: wiċċi biddel il-kulur, u tħassar, u ma kienx baqagħli saħħa.

9 Iżda jien smajt il-ħoss ta' kliemu: u kif smajt il-ħoss ta' kliemu, waqajt għal wiċċi f'raqda kbira, b'wiċċi fl-art.

10 U, ara, id messitni, u qajmitni fuq irkobbtejja, u fuq wiċċ idejja.

11 U qalli: Danjel, raġel wisq maħbub, ifhem il-kliem li sa ngħidlek, u qum bil-wieqfa: għax għandek jien kont issa mibgħut. U xħin qalli dal-kliem, qomt bil-wieqfa nitriegħed.

12 Imbagħad qalli: La tibżax, Danjel, għax mill-ewwel jum li daħħalt f'qalbek li tifhem, u tumilja ruħek quddiem Alla tiegħek, kliemek kien mismugħ, u jien ġejt għal kliemek.

13 Iżda l-kap tas-saltna tal-Persja waqqafni għal għoxrin jum: iżda, ara, Mikaël, wieħed mill-kapijiet il-kbar, ġie jgħinni; u jien bqajt hemm mas-slaten tal-Persja.

14 Issa ġejt biex infiehmek x'sa jiġri lill-poplu tiegħek fl-aħħar jiem: għax id-deħra hi għal żmien twil.

15 Hu u jkellimni dal-kliem, niżżilt wiċċi lejn l-art, u bqajt sieket.

16 U, ara, wieħed li kien jixbah lil bin il-bniedem, messli xofftejja: imbagħad ftaħt fommi, u tkellimt, u għidt lil dak li kien wieqaf quddiemi: O sidi, mad-deħra qabadni l-uġigħ, u ma baqagħlix saħħa.

17 Kif jista' dan il-qaddej ta' sidi jitkellem ma' dan sidi? Jien, bħalissa, ma baqa' fija l-ebda saħħa, u lanqas ma baqa' nifs fija.

18 U raġa' messni dak li kien donnu bin il-bniedem, u tani l-qawwa.

19 U qal: O raġel wisq maħbub, la tibżax: is-sliem għalik, agħmel il-ħila, iva, agħmel il-ħila. U malli kellimni, ħadt saħħti, u għidt: Ħa jitkellem sidi, għax int tajtni s-saħħa.

20 Imbagħad qalli: Taf il-għala ġejt għandek? Issa narġa' mmur niġġieled kontra l-kap tal-Persja; u meta mmur niġġieled, ara, jiġi l-kap tal-Greċja.

21 Iżda jien ngħidlek dak li hu miktub fil-kitba tas-sewwa: mhemm ħadd li

jgħinni kontra dawn il-forzi ħlief Mikaël, il-kap tagħkom.

11 U jien, fl-ewwel sena ta' Darijus, il-Medi, qomt bil-wieqfa biex ngħinu u naqbeż għalih.

2 U issa ngħarrfek is-sewwa. Ara, sa jqumu tliet slaten oħra fil-Persja; u r-raba' wieħed jistagħna b'għana kbir, aktar mill-oħrajn kollha: u bis-saħħa tal-għana tiegħu jqajjem l-imperu kollu kontra s-saltna tal-Greċja.

3 Imbagħad iqum sultan qawwi, li jaħkem b'setgħa kbira, u jagħmel dak li jogħġbu.

4 Iżda malli jqum, saltnatu titkisser, u titqassam ma' l-erbat irjieħ tas-sema; iżda mhux lil nislu, u lanqas skond is-setgħa li kellu hu: għax is-saltna tiegħu tkun maqlugħa minn egħruqha, u tingħata f'idejn oħrajn, barra minnhom.

5 Imbagħad is-sultan ta' nofsinhar jissaħħaħ; iżda wieħed mill-kbarat tiegħu jissaħħaħ aktar minnu, u jaħkem; u l-ħakma tiegħu tkun ħakma kbira.

6 U wara xi snin, jagħmlu alleanza; u bint is-sultan ta' nofsinhar tiġi għand is-sultan tat-tramuntana biex tagħmel ftehim: iżda ma jkollhiex is-saħħa ta' driegħha; u la hu u lanqas driegħu ma jżomm sħiħ: iżda tkun mogħtija għall-mewt, hi u dawk li jkunu ġibuha, u t-tarbija tagħha, kif ukoll dak li jkun għenha f'dawk iż-żminijiet.

7 U rimja minn egħruqha tqum u tieħu postu; u jiġi kontra l-eżerċtu tagħhom, u jidħol fil-fortizzi tas-sultan tat-tramuntana, jagħmel għalihom, u joħroġ rebbieħ.

8 U allathom ukoll, u l-immaġnijiet tagħhom imdewba, u l-ħwejjeġ prezzjużi tagħhom tal-fidda u tad-deheb jeħodhom fil-jasar fl-Eġittu, u jdum xi snin ma jaħbat għas-sultan tat-tramuntana.

9 Imbagħad dan jidħol fis-saltna tas-sultan ta' nofsinhar, imma jkollu jarġa' lura lejn artu.

10 Uliedu jagħmlu ġwerra, u jiġimgħu kotra kbira ta' truppi; u wieħed minnhom jibqa' ġej, u jgħarraq, u jimxi 'l quddiem: imbagħad jarġa' jiġi, u jagħmel ġwerra sal-fortizza tas-sultan tan-nofsinhar.

11 U s-sultan tan-nofsinhar jimtela bil-qilla, u joħroġ, u jaħbat għas-sultan tat-tramuntana. Iżda dan iwaqqaf kotra kbira, iżda din il-kotra tkun mogħtija f'idejn is-sultan tan-nofsinhar.

12 U meta jkun neħħa l-kotra, qalbu tintrefa', u jmidd eluf: iżda ma jegħlibx.

13 Għax is-sultan tat-tramuntana jarġa' lura, u jwaqqaf kotra akbar minn ta' l-ewwel, u wara interval ta' xi snin jiġi b'eżerċtu kbir, u b'ħafna tagħmir tal-gwerra.

14 Issa f'dawk iż-żminijiet ħafna jqumu kontra s-sultan tan-nofsinhar; u xi nies ħorox fost il-poplu tiegħek iqumu biex isseħħ id-dehra, iżda jaqgħu.

15 Imbagħad jiġi s-sultan tat-tramuntana, u jgħolli r-rampi, u jirbaħ belt bil-fortizzi; u l-forzi tan-nofsinhar ma jżommux, u lanqas it-truppi magħżulin tiegħu, għax ma jkunx hemm saħħa biex iżommu.

16 Iżda dak li joħroġ għalih jagħmel li jogħġbu, u ħadd ma jkun jiflaħ jieqaf quddiemu; hu joqgħod ukoll għal xi żmien f'art il-ġmiel, u kollha kemm hi taqa' taħt is-setgħa tiegħu.

17 Hu jagħmel f'moħħu li jiġi bis-saħħa tas-saltna tiegħu kollha, u jġib miegħu ftehim għall-paċi, u jwettqu; u jagħtih 'il bintu b'martu, bil-ħsieb li jeqridlu s-saltna. Iżda hi ma żżommx miegħu, u ma tibqax tkun tiegħu.

18 Imbagħad idawwar wiċċu lejn il-gżejjer, u jaqbad ħafna minnhom. Iżda wieħed kmandant irażżanlu ż-żeblieħ tiegħu, u, barra minn dan, iħallsu taż-żeblieħ tiegħu.

19 Imbagħad idawwar wiċċu lejn il-fortizzi ta' artu stess, iżda jogħtor, u jaqa', u ma jinsabx aktar.

20 Imbagħad floku jqum wieħed li jibgħat ministru tat-taxxi jaqsam il-ġmiel tas-saltna: iżda fi ftit jiem jitkisser, mhux fis-saħna, u lanqas fit-taqbid.

21 Floku jqum wieħed bla ġieħ, li ma jkunux tawh l-unur tas-saltna: iżda jiġi bil-kwiet, u jaħtaf is-saltna permezz taż-żegħil.

22 Eżerċti jinkinsu għal kollox minn quddiemu, u jitkissru, u l-kap tal-għaqda wkoll.

23 U wara li ssir alleanza miegħu, jibda jimxi bil-qerq; u jitla', u jirbaħ is-setgħa b'poplu żgħir.

24 Għall-għarrieda, jidħol fl-aktar art għanja tal-provinċja; u jagħmel dak li la missirijietu, u lanqas missirijiet missirijietu, ma għamlu; iqassmilhom priża, ħwejjeġ misruqin, u ġid. Jagħmel xi ħsibijiet għall-fortizzi, imma sa xi żmien.

25 Imbagħad iqajjem il-qawwa tiegħu, u l-ħila tiegħu, għas-sultan tan-nofsinhar b'eżerċtu kbir; u s-sultan tan-nofsinhar jagħmel gwerra b'eżerċtu kbir u qawwi għall-aħħar; imma ma jżommx: għax jinħadem tnassis kontrih.

26 Iva, dawk li jieklu minn sehem iklu jkissruh, u l-eżerċtu tiegħu jkun imgħarraq: u ħafna jaqgħu mejtin.

27 U l-qlub ta' dawn iż-żewġ slaten tkun għall-ħsara, u fuq mejda waħda jitkellmu l-gideb; iżda dan ma jirnexxix; għax ikun għadu ma wasalx iż-żmien.

28 U jarġa' lejn artu b'ġid kbir; u qalbu tkun kontra r-rabta mqaddsa; u jagħmel ir-rieda tiegħu, u jarġa' lejn artu.

29 F'waqtu jarġa' jmur lejn nofsinhar;

iżda din ta' l-aħħar ma tirnexxix bħal ta'
l-ewwel.
30 Għax ix-xwieni ta' Kittim jiġu
għalih: għalhekk jaqta' qalbu, u jarġa'
lura, u jitmasħan kontra r-rabta mqaddsa,
u jagħmel li jrid. Jarġa' lura, u jieħu ħsieb
dawk li jkunu telqu r-rabta mqaddsa.
31 Xi truppi min-naħa tiegħu jqumu,
ikasbru s-santwarju, u l-fortizza, u jneħħu
s-sagrifiċċju ta' kuljum. u jqiegħdu dik
il-ħaġa mistkerrha, li ġġib il-ħerba.
32 U bit-tmellis iħassar lil dawk li
jimxu ħażin mar-rabta; imma l-poplu ta'
dawk li jagħrfu lil Alla tagħhom iżomm
sħiħ, u jagħmel.
33 U l-għorrief fost il-poplu jgħallmu
lil ħafna; iżda jaqgħu bis-sejf u bin-
nar, bil-kattività u bis-serq, għal ħafna
żmien.
34 U xħin ikunu hekk imwaqqgħin,
ikollhom ftit tal-għajnuna; iżda ħafna
jingħaqdu magħhom b'wiċċ b'ieħor.
35 U minn dawk il-għorrief jaqgħu xi
ftit, biex ikunu mġarrbin, imnaddfin, u
mbajdin, sa żmien it-tmiem; għax dan ma
jiġrix ħlief fiż-żmien imwaqqat.
36 Imbagħad is-sultan jagħmel li
jogħġbu, jintrefa', u jitkabbar 'il fuq minn
kull alla, u jgħid ħwejjeġ tal-għaġeb
kontra Alla ta' l-allat; ikollu r-riżq sama
tintemm is-saħna, għax dak li hu maqtugħ
għandu jsir.
37 Lanqas f'Alla ta' missirijietu ma
jaħseb: u lanqas fil-maħbub tan-nisa, u fl-
ebda alla ieħor ma jaħseb. għax jitkabbar
fuqhom kollha.
38 Iżda flok dawn iqim lil alla tal-
fortizzi, iqim alla li ma kinux jafu bih
missirijietu bid-deheb u bil-fidda, bil-ħaġar
prezzjuż, u b'oġġetti ta' valur.
39 U jaħbat għall-aktar fortizzi
b'saħħithom bil-għajnuna ta' alla barrani;
lil dawk li jagħrfuh jagħtihom ġieħ kbir, u
jqiegħdhom jaħkmu fuq ħafna, u jqassmil-
hom l-art bħala ħlas.
40 Fi żmien it-tmiem, is-sultan tan-
nofsinhar ikollu xi jgħid miegħu, iżda
s-sultan tat-tramuntana jiġi għalih qisu
riefnu, bl-imriekeb, u l-ifirsa. u b'ħafna
ġfien; jidħol f'artijiet, igħarraqhom kollha,
u jgħaddi.
41 Jidħol ukoll f'art il-ġmiel. u jaqgħu
ħafna artijiet; iżda dawn jinħelsu minn
idejh: Edom, u Mowab, u l-ewwel fost
ulied Għammon.
42 Imbagħad imidd driegħu kontra
artijiet oħra, u l-art ta' l-Eġittu ma
teħlisħiex.
43 Iżda hu jkollu s-setgħa fuq it-teżori
tad-deheb u l-fidda, u fuq il-ħwejjeġ
prezzjużi kollha ta' l-Eġittu: u l-Libjin u
l-Etjopin jimxu warajh.
44 Imma aħbarijiet mil-lvant u mit-
tramuntana jħawduh, u joħroġ b'saħna
kbira biex jeqred. u jxejjen ħafna.
45 U jwaqqaf it-tined tal-palazz tiegħu
bejn il-baħar u l-għolja sabiħa mqaddsa;
imbagħad jasal sa tmiemu, u ħadd ma
jgħinu.

12 F'dak iż-żmien iqum Mikaël, il-kap
il-kbir, li qiegħed fuq ulied il-poplu
tiegħek: u jkun hemm żmien ta' diqa, li
bħalha qatt ma kienet mindu kien hemm
ġens sa dak iż-żmien: u f'dak iż-żmien
jinħeles il-poplu tiegħek, kull min jinsab
miktub fil-ktieb.
2 U ħafna minnhom li huma reqdin
fit-trab ta' l-art iqumu, x'uħud għall-ħajja
ta' dejjem, u oħrajn għall-għajb u għall-
infamja ta' dejjem.
3 U l-għorrief jiddu bħad-dija tal-firxa
tas-sema, u dawk li jkunu mexxew lil ħafna
fis-sewwa bħall-kwiekeb għal dejjem ta'
dejjem.
4 Iżda int, o Danjel, agħlaq dan il-
kliem, issiġilla l-ktieb. imqar sa żmien it-
tmiem: ħafna jistudjawh bir-reqqa, u l-
għerf jiżdied.
5 Imbagħad jien, Danjel, ħarist, u, ara
tnejn oħra kienu weqfin, wieħed fuq naħa
waħda tax-xmara, u l-ieħor fuq in-naħa
l-oħra tax-xmara.
6 U wieħed qal lir-raġel liebes il-għażel,
li kien 'il fuq mill-ilma tax-xmara: Kemm
idum biex jasal it-tmiem ta' dawn il-
ħwejjeġ tal-għaġeb?
7 U smajt ir-raġel liebes il-għażel, li kien
'il fuq mill-ilma tax-xmara, xħin rafa' idu
l-leminija, u idu x-xellugija lejn is-sema, u
ħalef bil-ħaj ta' dejjem, li dan ikun għal
żmien, żminijiet, u għal nofs żmien; u hekk
kif tkun tkissret għalkollox il-qawwa tal-
qerried tal-poplu mqaddes, dawn il-
ħwejjeġ kollha jseħħu.
8 Jien smajt, u ma fhimtx; imbagħad
għidt: O Sidi, x'ikun it-tmiem ta' dawn
il-ħwejjeġ?
9 U qal: Mur, Danjel: għax il-kliem
magħluqin, issiġillati sa żmien it-tmiem.
10 Ħafna jitnaddfu, u jitbajdu, u
jiġġarrbu; iżda l-ħżiena jagħmlu l-ħażen:
u l-ebda wieħed mill-ħżiena ma jifhem;
iżda l-għorrief jifhmu.
11 U mindu jitneħħa s-sagrifiċċju ta'
kuljum, u l-għajb li jġib ħerba jitwaqqaf,
ikun hemm elf u mitejn u disgħin jum.
12 Imbierek min jistenna, u jilħaq sa
elf u tliet mija u ħamsa u tletin.
13 Iżda int ibqa' sejjer fit-triq tiegħek
sat-tmiem: għax int tistrieħ, imbagħad
tarġa' tqum biex tieħu sehem wirtek fi
tmiem il-jiem.

# Hosegħa

1 Il-kelma tal-Mulej li ġiet lil Hosegħa,
bin Beri, f'jum Għużżija, Ġotam,
Aħaż u Ħeżekija, slaten ta' Ġuda, u
f'jiem Ġerobogħam, bin Ġowas, sultan
ta' Iżrael.
2 Il-bidu tal-kelma tal-Mulej lil
Hosegħa. U l-Mulej qal lil Hosegħa:
Mur, ħu għalik mart iż-żena, u wlied iż-
żena; għax l-art qiegħda tiżni wisq, billi
telqet il-Mulej.
3 U mar u ħa 'l Gomer, bint Diblajm:
u tqalet, u wilditlu iben.
4 U l-Mulej qallu: Semmih Ġiżragħel;
għax wara ftit nitħallas minn dar Ġeħu
tal-qtil ta' Ġiżragħel, u neqred is-saltna
ta' dar Iżrael.
5 U jiġri f'dak il-jum, li nkisser qaws
Iżrael f'wied Ġiżragħel.
6 U reġgħet tqalet, u wildet bint. U
qallu: Semmiha Lo-ruħama: għax ma
nżidx iżjed inħenn għal dar Iżrael, li
naħfrilhom.
7 Iżda nħenn għal dar Ġuda; u nsalva-
hom bil-Mulej, Alla tagħhom, u ma
nsalvahomx bil-qaws, u bis-sejf, u bil-
gwerra, u biż-żwiemel, u bl-ifirsa.
8 Issa meta fatmet lil Lo-ruħama,
tqalet, u wildet iben.
9 Imbagħad Alla qal lil Hosegħa:
Semmih Lo-ammi: għax intom mintomx
il-poplu tiegħi, u jien ma nkunx Alla
tagħkom.
10 Madankollu, għadd ulied Iżrael ikun
daqs ir-ramel tal-baħar, li ma jistax
jitkejjel u lanqas jingħadd: u jiġri, li flok
ma jgħidulhom: Intom mintomx il-poplu
tiegħi, igħidulhom: Intom ulied Alla l-
ħaj.
11 U mbagħad jinġemgħu wlied Ġuda,
u wlied Iżrael flimkien, u jqiegħdu għali-
hom kap wieħed, u jfuru fil-pajjiż, għax
kbir ikun jum Ġiżragħel.

2 Għid lil ħutek is-subjien: Ammi! u
lil ħutek il-bniet: Ruħama!
2 Tlewmu m'ommkom, tlewmu: għax
hi mhix marti, u jien miniex żewġha: u
ħa twarrab iż-żena tagħha minn quddiem
wiċċha, u l-faħx tagħha minn bejn sidirha;
3 Li ma nneżżagħhiex għarwiena, u
nuriha bħal jum twelidha, u nagħmilha
bħal deżert, u nġibha bħal art niexfa, u
noqtolha bil-għatx.
4 U ma jkollix ħnienha għal uliedha,
għax huma wlied iż-żena.
5 Għax ommhom żniet: dik li ħablet
bihom għamlet għajb, għax qalet: Ħa
mmur wara ħbiebi, li jagħtuni l-ħobż
tiegħi, u s-suf tiegħi, u l-kittien tiegħi, u
ż-żejt tiegħi, u x-xorb tiegħi.
6 Għalhekk, ara, jien nagħlaqlek triq-
tek bix-xewk, u nibni ħajt, li ma ssibx
mogħdijietha.
7 U tmur wara ħbiebha, iżda ma tilħaq-
homx; u tfittixhom, iżda ma ssibhomx.
Imbagħad tgħid: Ħa narġa' mmur għand
żewġi ta' l-ewwel, għax kont aħjar dak iż-
żmien minn issa!
8 Għax hi ma tafx li kont jien li
tajtha l-qamħ, u l-inbid ġdid, u ż-żejt, u
kattartilha l-fidda u d-deheb, li bihom
għamlu l-Bagħal.
9 Għalhekk narġa' niġi, u nieħu l-qamħ
tiegħi f'ħinu, u l-inbid ġdid tiegħi f'waqtu,
u nieħu wkoll lura s-suf tiegħi, u l-kittien
tiegħi, li kienu jservu biex jiksu l-egħra
tagħha.
10 Imbagħad nikxef għajbha quddiem
ħbiebha, u ħadd ma jeħlisha minn idi.
11 U l-ferħ tagħha kollu wkoll naqta',
il-festi tagħha, u l-qmura ġodda tagħha, is-
sibtijiet tagħha, u l-btajjel tagħha kollha.
12 U nħarbat id-dwieli tagħha, u t-tin
tagħha, li qalet għalihom: Dawn huma
ħlasi, li tawni ħbiebi. U nagħmilhom
masġar, u d-dbejjeb tar-raba' jibilgħuhom.
13 U nħallasha ta' jiem il-Bagħlim, li
fihom kienet taħraqilhom l-inċens, u
tiżżejjen bl-imsielet u l-ħnienaq tagħha, u
tmur wara ħbiebha, hekk li lili nsietni,
igħid il-Mulej.
14 Għalhekk, ara, jien sa nħajjarha, u
nġibha fid-deżert, u nkellimha bit-tajjeb.
15 U minn hemm nagħtiha l-oqsma
tad-dwieli tagħha, u wied Għakor bħala
bieb tat-tama: u minn hemm twieġeb
bħal f'jiem żgħożitha, bħal meta telgħet
minn art l-Eġittu.
16 U jiġri f'dak il-jum, igħid il-Mulej,
li int issejjaħli: Isgħi; u ma ssejjaħlix
aktar: Bagħli.
17 Għax inneħħi ismijiet il-Bagħlim
minn fommha, u ma jissemmewx aktar
b'isimhom.
18 U dak in-nhar norbot għalihom
rabta mad-dbejjeb tad-deżert, u mat-tjur
tas-sema, u mal-ħlejjaq li jitkaxkru ta'
l-art: u mill-art inkisser u nbiegħed il-
qaws, is-sejf, u l-gwerra, u nħallihom jis-
trieħu bla biża'
19 U ngħarrsek miegħi għal dejjem;
iva, ngħarrsek miegħi bil-ħaqq, u bis-
sewwa, bit-tjieba, u l-ħniena.
20 Ngħarrsek miegħi wkoll bil-fedeltà:
u tagħraf il-Mulej.

21 U jiġri f'dak il-jum, igħid il-Mulej,
illi jien inwieġeb; inwieġeb lis-smewwiet,
u huma jwieġbu l-art;
22 U l-art twieġeb il-qamħ, u l-inbid
ġdid, u ż-żejt; u huma jwieġbu lil Ġiż-
ragħel.
23 U niżragħha għalija fl-art, u nħenn
għal Lo-ruħama, u ngħid lil Lo-ammi:
Int poplu tiegħi! u hu jweġibni: Int Alla
tiegħi!

3 Imbagħad qalli l-Mulej: Arġa' mur,
u ħobb mara maħbuba minn wieħed
ieħor, iżda adultera, bħal ma jħobb il-
Mulej lil ulied Iżrael, għalkemm huma
jduru lejn allat oħra, u jħobbu l-ftajjar
taż-żbib.
2 U jien xtrajtha lili bi ħmistax-il biċċa
tal-fidda, u b'ħomer xgħir, u nofs ħomer
xgħir.
3 U għidtilha: Int toqgħod miegħi għal
żmien twil; ma tiżnix, u ma tkunx ta'
raġel ieħor: hekk jien ukoll inkun għalik.
4 Għax ulied Iżrael joqogħdu għal
żmien twil bla sultan, u bla kap, u bla
sagrifiċċju, u bla statwa, u bla efod, u bla
terafim:
5 Imbagħad ulied Iżrael jerġgħu jiġu, u
jfittxu l-Mulej Alla tagħhom, u lil David
is-sultan tagħhom; u jersqu jitriegħdu lejn
il-Mulej, u lejn il-bontà tiegħu fl-aħħar
tal-jiem.

4 Isimgħu kelmet il-Mulej, ulied Iżrael.
għax il-Mulej għandu ġlieda man-nies
tal-pajjiż, għax mhemmx verità, mhemmx
ħniena, mhemmx tagħrif t'Alla fil-pajjiż:
2 Hemm ħalf, gideb, qtil. serq, u adul-
terju; jaqbżu kull limiti, u dmija tilħaq
dmija.
3 Għalhekk l-art titbekka, u kull min
jgħammar fiha mikdud, u magħhom id-
dbejjeb tar-raba', u t-tjur tas-sema; iva, il-
ħut tal-baħar ukoll idubu.
4 Madankollu, ħalli ħadd ma jitlew-
wem, u ħadd ma jiġġieled! għax il-poplu
tiegħek hu bħal dawk li jiġġieldu mal-
qassis.
5 Għalhekk int togħtor bi nhar, u l-
profeta jogħtor ukoll miegħek bil-lejl;
u jien neqred lil ommok.
6 Il-poplu tiegħi jinqered minħabba
nuqqas ta' tagħrif; talli int barrejt il-
għerf, jien inbarri wkoll lilek, li ma tkunlix
qassis; u talli int insejt il-liġi t'Alla tiegħek,
jien ninsa wkoll lil uliedek.
7 Aktar ma kotru, aktar dinbu kontra
tiegħi; għalhekk inbiddel il-glorja tagħhom
f'għajb.
8 Jieklu minn dnub il-poplu tiegħi, u
huma rabtu qalbhom ma' ħżunithom.
9 U jiġri lill-poplu, bħal lill-qassis; u
għalhekk nikkastigahom minħabba mġi-
bithom, u nroddilhom ta' l-egħmejjel
tagħhom.
10 Għax jieklu, iżda ma jixbgħux;
jiżnu, iżda ma joktrux, għax telqu l-Mulej
biex jgħożżu ż-żena.
11 Żena, u nbid, u nbid ġdid, itellfu l-
għaqal.
12 Il-poplu tiegħi jistaqsi lill-idolu ta'
l-injam tiegħu, u l-ħatar tiegħu jħabbarlu:
għax l-ispirtu taż-żena telliflu t-triq, u
żena, billi tbiegħed minn Alla tiegħu.
13 Huma jissagrifikaw fuq rjus il-
muntanji, u jaħarqu l-inċens fuq il-
għoljiet, taħt il-ballut, il-luq, u t-terebint,
għax dellhom tajjeb: għalhekk il-bniet
tagħkom jiżnu, u kennietkom jiksru ż-
żwieġ tagħhom.
14 Ma nikkastigax lill-bniet tagħkom
meta jiżnu, u lanqas lil kennietkom meta
jikkommettu l-adulterju: għax l-irġiel
imorru maż-żienja, u joffru sagrifiċċji mal-
prostituti tat-tempju, u għalhekk poplu bla
għaqal jintilef.
15 Għalkemm int tiżni, o Iżrael, la
tħallix lil Ġuda jkun ħati; u la tmorrux
Gilgal, u lanqas titilgħu Bet-awen, u la
taħilfux, billi tgħidu: Daqskemm hu ħaj
il-Mulej!
16 Għax bħal baqra rasha iebsa,
iwebbes rasu Iżrael: jista' issa l-Mulej
jirgħahom bħal ħaruf f'għalqa wiesgħa?
17 Efrajm imsieħeb ma' l-allat, erħilu
waħdu!
18 Wara li jixbgħu jiskru, jintelqu
għaż-żena l-ħin kollu: il-kapijiet tagħhom
iħobbu l-għajb aktar mill-glorja tagħhom.
19 Ir-riħ ikebbibhom fi ġwinħajh, u
huma jistħu minħabba s-sagrifiċċji tagħ-
hom.

5 Isimgħu dan, o qassisin; oqogħdu
attenti, intom ta' dar Iżrael; agħtu
widen intom ta' dar is-sultan! Il-ħaqq
kontra tagħkom; għax f'Misfa sirtu
nasba, u xibka mifruxa fuq Tabor.
2 U x-xewwiexa niżlu fil-qiegħ tal-
ħażen, iżda jien nikkastigahom ilkoll.
3 Jien nafu lil Efrajm, u Iżrael mhux
moħbi minni: għax issa, o Efrajm, inti
żnejt, u Iżrael tniġġes.
4 L-egħmejjel tagħhom ma jħalluhomx
jerġgħu lejn Alla tagħhom: għax l-ispirtu
taż-żena hu ġo fihom, u huma ma jagħrfux
il-Mulej.
5 Iżda l-kburija ta' Iżrael tixhed kontra
tiegħu: għalhekk Iżrael u Efrajm jaqgħu fi
ħżunithom; Ġuda wkoll jaqa' magħhom.
6 Bil-għanem u l-baqar tagħhom imorru
jfittxu l-Mulej; iżda ma jsibuhx; hu twar-
rab minnhom.
7 Imxew bil-qerq kontra l-Mulej: għax
wildu wlied illeġittmi: issa l-qamar ġdid
jiblagħhom mar-raba' tagħhom.
8 Doqqu l-kornu f'Gibegħa, u t-tromba

f'Rama: sejħu għall-armi f'Bet-awen! Warajk, o Benjamin!
9 Ħerba jsir Efrajm f'jum it-tagħdib: fost it-tribujiet ta' Iżrael ngħarraf dak li hu sgur.
10 Il-kapijiet ta' Ġuda saru bħal min iħarrek is-slajjen: għalhekk fuqhom insaw-wab għadbi bħal ilma.
11 Efrajm maħqur, imkisser fil-ħaqq tiegħu, għax ried jimxi wara l-kmand tal-bniedem.
12 Għalhekk jien inkun bħal kamla għal Efrajm, u bħal taħsir għal dar Ġuda.
13 Xħin Efrajm ra l-marda tiegħu, u Ġuda ra l-ġerħa tiegħu, imbagħad Efrajm mar lejn l-Assirja, u bagħat għand is-sultan Ġareb: iżda hu ma jistax ifejjaq-kom, u lanqas ineħħi l-ġerħa minnkom.
14 Għax jien inkun bħal ljun għal Efrajm, u bħal ferħ ta' ljun għal dar Ġuda: jien, iva jien, naħtaf, u nitlaq; naqbad u ħadd ma jkun hemm min jeħles.
15 Immur u narġa' lura lejn posti, sa kemm jagħrfu l-ħtija tagħhom, u jfittxu wiċċi: ifittxuni fid-diqa tagħhom.

6 U jgħidu: Ejjew ħa nerġgħu lura lejn il-Mulej: għax hu qattagħna, iżda jfejj-aqna; hu darab, u hu jdewwina.
2 Wara jumejn jaħjina: fit-tielet jum iqajjimna, biex aħna ngħixu quddiemu.
3 Għalhekk ħa nagħrfu l-Mulej, ħa nitħeġġu biex nagħrfuh! Ħruġu hu sgur daqs iż-żerniq; u jiġina bħax-xita, bħax-xita tar-rebbiegħa li ssaqqi l-art.
4 O Efrajm, x'nagħmillek? O Ġuda, x'nagħmillek? Għax it-tjieba tagħkom bħal sħaba tas-sebħ, u bħan-nida li tgħaddi kmieni.
5 Għalhekk jien qattajthom bċejjeċ bil-profeti; qtilthom bi kliem fommi: u l-ħaqq tiegħek hu bħal dawl li jiddi.
6 Għax jien ħniena rrid, u mhux sagri-fiċċju, u t-tagħrif t'Alla aktar mill-offerti tal-ħruq.
7 Iżda huma, bħal Adam, kisru l-għaqda: hemm imxew bil-qerq kontra tiegħi.
8 Gilgħad belt ta' nies li jagħmlu l-ħażen, u miksija b'passi tad-demm.
9 U bħalma qatgħa briganti jistennew in-nies, hekk tagħmel il-ġemgħa tal-qassi-sin: jassasnaw fit-triq lejn Sikem, u jagħmlu egħmil faħxi.
10 F'dar Iżrael rajt ħwejjeġ li jkexkxu: hemm żena Efrajm; hemm tniġġes Iżrael.
11 Għalik ukoll, o Ġuda, hemm ħsad imħejji, meta narġa' nġib lura mill-jasar il-poplu tiegħi.

7 Kull meta ridt infejjaq lil Iżrael, inkixfet il-ħtija ta' Efrajm, u l-ħażen
ta' Samarija: għax jagħmlu l-qerq, jidħol il-ħalliel, u l-briganti jisirqu barra.
2 U ma jgħidux f'qalbhom li jien niftakar ħżunithom kollha. Issa l-egħmej-jel tagħhom huma kollha madwarhom; huma qegħdin quddiem wiċċi.
3 Huma jferrħu s-sultan bi ħżunithom, u bil-gideb tagħhom il-kapijiet.
4 Kollha adulteri; huma bħal forn imkebbes mill-furnar, li jehda jżomm ħaj in-nar minn xħin jagħġen l-għaġna sama teħmer.
5 F'jum is-sultan tagħna, il-kapijiet marduh bis-saħna ta' l-inbid; is-sultan medd idu ma' nies ta' qattagħni.
6 Fil-ġlied tagħhom, huma jagħmlu qalbhom bħal forn; il-furnar tagħhom jorqod il-lejl kollu, u filgħodu l-forn iħeġġeġ bħal nar ilebleb.
7 Kollha jikwu bħal forn, u jibilgħu l-mexxejja tagħhom; is-slaten tagħhom kollha jaqgħu, m'hemmx wieħed fosthom li jsejjaħ lili.
8 Efrajm jindiehes qalb il-popli; Efrajm sar kagħka mhix imdawra.
9 Barranin jibilgħu saħħtu, u hu ma jintebaħx; iva, xagħar abjad ħariġlu 'l hawn u 'l hemm fuq rasu, iżda hu ma jinte-baħx.
10 Il-kburija ta' Iżrael tixhed kontrih, iżda huma ma jerġgħux lejn il-Mulej, Alla tagħhom, u ma jfittxuhx b'dan kollu.
11 U hekk Efrajm sar bħal ħamiema stupida, bla għaqal; isejħu lill-Eġittu, u jmorru lejn l-Assirja.
12 Meta jmorru, nifrex fuqhom ix-xibka tiegħi; inniżżilhom bħal tjur tas-sema; nikkastigahom, bħal ma kien imgħarraf fil-ġemgħa tagħhom.
13 Jaħasra għalihom, għax ħarbu minni! Qerda lilhom! għax ixxewxu kontra tiegħi! jien nifdihom, iżda huma jgħidu gideb kontra tiegħi.
14 U lili ma jgħajtulix minn qalbhom, meta jwerżqu fuq is-sodod tagħhom: jin-ġemgħu għall-qamħ u l-inbid, u jixxewxu għalija.
15 Għalkemm jien ħarriġt u qawwejt dirgħajhom, huma jinsġu l-ħażen kontra tiegħi.
16 Huma jerġgħu lura, iżda mhux lejn l-Għola: huma bħal qaws qarrieq: il-kapijiet tagħhom jaqgħu bis-sejf min-ħabba r-rabja ta' lsienhom; f'art l-Eġittu jidħku bihom.

8 Qiegħed il-kornu ma' xofftejk! Bħal ajkla, il-għadu jiġi kontra dar il-Mulej, għax huma kisru l-għaqda tiegħi, u xxewxu kontra l-liġi tiegħi.
2 Lejja huma jgħajtu: Alla tiegħi, aħna ta' Iżrael nafuk!
3 Iżrael rema t-tajjeb: il-għadu jagħmel għal warajh.

4 Huma għamlu slaten, iżda mhux minni: għamlu kapijiet, iżda jiena ma kontx naf b'dan: bil-fidda tagħhom, u dehebhom, għamlu idoli għalihom, għat-telfa tagħhom stess.
5 Il-għoġol tiegħek, o Samarija, irmiek; għadbi xegħel għalihom! Kemm sa jdumu ma jistgħux jissaffu?
6 Għax minn Iżrael ġie wkoll dan il-għoġol; ħaddiem għamlu, u mhux Alla: iżda l-għoġol ta' Samarija jsir frak.
7 Għaliex huma jiżirgħu r-riħ, u jaħsdu r-rwiefen: mhemmx sbul fuq iz-zokk tal-qamħ; ma jagħtix dqiq; u jekk jagħti, jibilgħuh il-barranin.
8 Iżrael inbala': issa huma qalb il-ġnus bħal ħaġa li biha ħadd ma jitgħaxxaq.
9 Għax huma telgħu lejn l-Assirja, bħal ħmar salvaġġ jimxi għal rasu: Efrajm xtara l-ħbieb.
10 Iva, għalkemm xtraw il-ħbieb fost il-ġnus, issa niġmagħhom, u jibdew jonqsu minħabba l-piż tas-sultan tal-prinċpijiet.
11 Għax Efrajm għamel ħafna altari biex jidneb; saru altari għalih biex jidneb.
12 Għalkemm jien niktiblu għaxart elef preċett tal-liġi tiegħi, huma jkunu ikkunsidrati bħala ħaġa li hu m'għandux x'jaqsam magħha.
13 Huma jħobbu s-sagrifiċċji; huma jissagrifikaw laħam u jikluh; iżda l-Mulej ma jilqagħhomx. Issa l-Mulej jiftakar fil-ħażen tagħhom, u jikkastigahom għal dnubiethom: huma jerġgħu lura lejn l-Eġittu.
14 Għax Iżrael nesa lil min għamlu, u bena palazzi, u Ġuda kattar il-bliet bis-swar: iżda jien nibgħat nar fuq blietu, u jaħraq il-bini sabiħ tiegħu.

9 La tifraħx, o Iżrael, la ttirx bil-ferħ bħall-ġnus! Għax int żnejt billi tbegħidt minn Alla tiegħek; ħabbejt il-ħlas taż-żena fuq kull andar tal-qamħ!
2 L-andar u l-magħsar ma jitmagħhomx, u l-inbid ġdid iqarraq bit-tama tagħhom.
3 Ma jgħammrux f'art il-Mulej; iżda Efrajm jarġa' lura lejn l-Eġittu, u fl-Assirja jieklu jkel imniġġes.
4 Ma jsawbux aktar inbid lill-Mulej, u ma jogħġbuhx bis-sagrifiċċji tagħhom: ħobżhom ikunilhom bħal ikel ta' nies fil-vistu: kull min jiekol minnu jitniġġes: għax ħobżhom ikun għalihom biss, u ma jidħolx f'dar il-Mulej.
5 X'tagħmlu nhar il-għid, u nhar għid il-Mulej?
6 Għax, ara, telqu minħabba l-ħerba: l-Eġittu jiġmagħhom, Memfi tidfinhom: il-ħwejjeġ prezzjużi tagħhom tal-fidda jirithom il-ħorrieq: ix-xewk jikber fit-tined tagħhom.
7 Jiġu jiem il-kastig, jiġu jiem il-ħlas! Ħa jkun jaf dan Iżrael! Iblah il-profeta, miġnun il-bniedem ispirat, minħabba l-kobor ta' ħżunitek, u minħabba li l-mibegħda tiegħek hi hekk kbira:
8 Għassies ta' Efrajm, ma' Alla tiegħi, hu l-profeta; iżda nasba ta' nassab qiegħda fi triqatu kollha, u mibegħda f'dar Alla tiegħu.
9 Huma ħassru lilhom infushom għal kollox, bħal f'jiem Gibegħa; għalhekk hu jiftakar fil-ħażen tagħhom, jikkastiga dnubiethom.
10 Sibt lil Iżrael bħal egħneb fid-deżert; rajt lil missirijietkom bħal tina bikrija fuq siġra tat-tin fl-ewwel staġun tagħha: iżda huma ġew Bagħal-Pegħor, u tqaddsu lil dak il-għajb; u saru mistkerrha daqs dak li ħabbu.
11 Il-glorja ta' Efrajm ittir bħal għasfur; la jkun hemm wild, u la tqala, u la ħbiela!
12 Għalkemm irabbu lil uliedhom, jien nagħmilhom bla wlied, sa ma jibqax raġel wieħed. Iva, jaħasra għalihom meta nitbiegħed minnhom!
13 Ulied Efrajm, bħal ma rajt jien, huma destinati biex ikunu priża; Efrajm ikollu joħroġ lil uliedu għall-qatla.
14 Agħtihom, o Mulej—x'tagħtihom? Agħtihom ġuf bla wlied, u sider niexef!
15 Ħżunithom kollha f'Gilgal, għax hemm jien bdejt nobgħodhom. Minħabba l-egħmejjel ħżiena tagħhom, inkeċċihom minn dari. Ma nħobbhomx iżjed; il-kapijiet tagħhom kollha xewwiexa.
16 Midrub Efrajm, għerqhom niexef; frott ma jagħmlux: iva, għalkemm jildu, jien noqtol il-frott għażiż ta' ġufhom.
17 Alla tiegħi jkeċċihom għax ma semgħux minnu: u jkunu jiġġerrew qalb il-ġnus.

10 Iżrael kien dielja kollha friegħi, li kienet tagħti frott bil-kotra; aktar ma kien iżid il-frott tiegħu, aktar kien jibni l-altari tiegħu; aktar ma stagħniet artu, aktar sebbaħ l-istatwi tiegħu.
2 Qalbhom qarrieqa; issa jitħallsu: il-Mulej ikisser l-altari tagħhom, ifarrak l-istatwi tagħhom.
3 Għax issa huma jgħidu: M'hemmx sultan għalina, għax ma bżajniex mill-Mulej; u x'jista' jagħmlilna sultan?
4 Ilabalbu, jaħilfu fil-batal meta jagħmlu ftehim: hekk jinbet il-ħaqq bħal tengħuta fir-raddi tar-raba'.
5 In-nies ta' Samarija jitriegħdu minħabba l-għoġol ta' Bet-awen: iva, jitbekka għalih il-poplu tiegħu, u l-qassisin tiegħu jnewħu għalih, għall-glorja tiegħu, għax hi tbiegħdet minnu.
6 L-idolu stess jeħduh lejn l-Assirja, bħala għotja lis-sultan Gareb: Efrajm jieħu l-għajb, u Iżrael jirgħex mill-idolu tiegħu.

7 Samarija tinqata' flimkien mas-sultan tagħha, bħal laqxa f'wiċċ l-ilma.

8 L-għoljiet ta' Awen, id-dnub ta' Iżrael, jiġġarrfu: ix-xewk u l-għollieq jikbru fuq l-altari tagħhom; u jgħidu lill-muntanji: Għattuna! u lill-għoljiet: Ordmuna!

9 Minn żmien Gibegħa, int dnibt, o Iżrael! Hemm irreżistew, biex il-gwerra, kontra wlied il-ħażen, ma tilħaqhomx f'Gibegħa.

10 Ix-xewqa tiegħi hi li nikkastigahom; u l-ġnus jinġemgħu għalihom biex jikkastigawhom għaż-żewġ ħtijiet tagħhom.

11 Efrajm hu għoġla mħarrġa tajjeb li tħobb id-dries; iżda jien ngħabbi madmad fuq għonqha s-sabiħ: norbot lil Efrajm mal-mirkeb, Iżrael jaħrat, u Ġakobb ixattab.

12 Iżirgħu għalikom skond il-ħaqq, aħsdu skond il-ħniena; agħżqu r-raba' mhux miżrugħ tagħkom: għax wasal iż-żmien li tfittxu l-Mulej, sakemm jiġi u jgħallimkom is-sewwa.

13 Ħrattu l-ħażen, ħsadtu l-inġustizzja, kiltu frott il-ġideb; għax int fdajt fit-triqat tiegħek, fil-kotra tal-gwerrieri tiegħek.

14 Għalhekk għagħa tqum fost il-poplu tiegħek, u l-fortizzi tiegħek kollha jkunu meqrudin, bħalma Salman qered Bet-arbel, f'jum it-taqbida, meta l-ommijiet kienu misħuqin ma' wliedhom.

15 Hekk tagħmlilkom Betel minħabba l-ħażen kbir tagħkom: mas-sebħ is-sultan ta' Iżrael jintemm għal kollox.

**11** Meta Iżrael kien tifel, jien ħabbejtu, u mill-Eġittu sejjaħt lil ibni.

2 Aktar ma sejħulhom, aktar tbiegħdu minnhom: baqgħu jissagrifikaw lill-Bagħlim, u jaħarqu inċens lill-immaġnijiet skolpiti.

3 Kont jien li għallimt lil Efrajm jimxi, billi ħadthom f'dirgħajja, iżda huma ma għarfux li jien fittixt li nfejjaqhom.

4 Ġbidthom bi ħbula umani, bi rbit ta' mħabba, u kont għalihom bħal wieħed li jarfa' l-madmad mix-xedaq tagħhom, u milt lejhom u tmajthom.

5 Iżrael ma jarġax lura lejn l-art ta' l-Eġittu, iżda l-Assirjan ikun is-sultan tiegħu, għax ma ridux jerġgħu jiġu lura lejja.

6 U s-sejf jixxejjer għal fuq il-bliet tiegħu, u jkisser l-istaneg tiegħu, u jeqred in-nies tiegħu, minħabba il-fehmiet tagħhom.

7 U l-poplu tiegħi riżolut li jarġa' lura minni: għalkemm isejħulhom lejn il-Għola, ħadd ma jfaħħru.

8 Kif nista' nitilqek, o Efrajm? Kif nista' nerħik f'idejn ħaddieħor, o Iżrael? Kif nista' nagħmlek jien bħal Adma, kif nista' nġibek bħal Seboħim? Qalbi daret fija, il-ħniena tiegħi tqanqlet f' daqqa.

9 Ma nisfogax is-saħna tal-qilla tiegħi, ma narġax neqred lil Efrajm: għax jien Alla, u mhux bniedem; il-Qaddis f'nofsok, u ma niġix fil-qilla tiegħi.

10 Jimxu wara l-Mulej; u hu jgħajjat bħal ljun: tassew hu jgħajjat, u wliedu jiġu jitriegħdu mill-punent.

11 Imbagħad jiġu jitriegħdu bħal agħsafar mill-Eġittu, u bħal ħamiem mill-art ta' l-Assirja; u nagħtihom igħammru fi djarhom, igħid il-Mulej.

12 Efrajm idawwarni bil-gideb, u dar Iżrael bil-qerq; iżda Ġuda ma jżommx sħiħ ma' Alla, mal-Qaddis, il-fidil.

**12** Efrajm jirgħa r-riħ, u jiġri wara x-xlokk: kuljum ikattar il-gideb u l-vjolenza; u jagħmlu għaqda ma' l-Assirjani, u ż-żejt iġorru lejn l-Eġittu.

2 Il-Mulej għandu wkoll ġlieda ma' Ġuda, u jikkastiga lil Ġakobb skond imġibtu; skond l-egħmejjel tiegħu jħallsu.

3 Qabad għarqub ħuh fil-ġuf, u fi rġulitu ssara m'Alla.

4 Iva, issara ma' l-anġlu, u għaleb; beka, u talbu ħniena: sabu f'Betel, u hemm kellimna;

5 Imqar il-Mulej, Alla ta' l-eżerċti; il-Mulej hu ismu.

6 Għalhekk, arġa' lura lejn Alla tiegħek; ħares it-tjieba u l-ħaqq, u ttama f'Alla tiegħek għal dejjem.

7 Efrajm hu Kangħan li jżomm miżien ħażin f'idu: iħobb jisraq.

8 U Efrajm qal: Tassew, jien stagħnejt, akkwistajt il-ġid għalija: iżda fil-qliegħ kollu tat-taħbit tiegħi ma jsibu l-ebda ħażen fija, li hu dnub.

9 Iżda jien il-Mulej, Alla tiegħek, sa minn art l-Eġittu; jien narġa' nagħtik tgħammar fit-tined bħal fi żmien il-għidien.

10 Jien tkellimt ukoll bil-profeti, u kattart id-dehriet, u permezz tal-profeti jien tajt il-parabbli,

11 Jekk hemm ħażen f'Gilgħad, huma sgur jiġu fix-xejn. F'Gilgal jissagrifikaw il-gniedes; iva, l-altari tagħhom isiru bħal gods ġebel ħdejn ir-raddi tar-raba'.

12 U Ġakobb ħarab lejn ir-raba' tas-Sirja; hemm Iżrael ħadem biex ikollu mara, u biex ikollu mara, għasses l-imrieħel.

13 U bi profeta l-Mulej ħareġ lil Iżrael mill-Eġittu, u Iżrael kien imħares bi profeta.

14 Efrajm saħħan bl-aħrax lil Sidu; għalhekk Sidu jgħabbilu d-demm li xerred, u jarġa' jġib fuqu l-għajb tiegħu.

**13** Meta Efrajm kien jitkellem, kien ikun hemm it-tregħid. Kien jit-

kabbar f'Iżrael; iżda meta sar ħati billi
serva lil Bagħal, miet.
2 U issa jidinbu aktar u aktar, u
jagħmlu għalihom xbiħat imdewba, idoli
skond il-fehma tagħhom, li huma kollha
xogħol in-nies tas-sengħa; u jgħidu għali-
hom: Issagrifikaw lil dawn! Irġiel busu
l-għoġiela!
3 Għalhekk ikunu bħal sħaba tas-sebħ,
u bħan-nida li tgħaddi kmieni, bħal sifa li
joħroġ mtajjar mill-andar, u bħal duħħan
mit-tieqa.
4 U jien il-Mulej, Alla tiegħek, sa
minn art l-Eġittu, u int m'għandikx tagħraf
l-ebda alla ħliefi, għax mhemm l-ebda
salvatur għajri.
5 Ħadt ħsiebek fid-deżert, f'art ta'
nixfa kbira.
6 Billi kellhom il-mergħa tagħhom,
xebgħu; xħin xebgħu, qalbhom tkabbret,
u għalhekk insewni.
7 Għalhekk inkun bħal ljun għalihom;
bħal ljupard ngħasses għalihom.
8 Bħal orsa li ħadulha l-frieħ inħebb
għalihom, u bħal ferħ ta' ljun inċartilhom
qalbhom, u hemm niblagħhom bħal ljuna,
bħal bhima salvaġġa ntertaqhom.
9 Hi l-qerda tiegħek, o Iżrael, li int
kontrija, kontra l-għajnuna tiegħek.
10 Fejn hu issa s-sultan tiegħek, biex
isalvak fil-bliet tiegħek kollha, u l-imħallfin
tiegħek li għalihom int għidt: Agħtini
sultan u kapijiet?
11 Tajtek sultan f'għadbi, u f'qillti
neħodhulek.
12 Il-ħażen ta' Efrajm misrur; dnubu
merfugħ.
13 Uġigħ ta' mara hi u tiled jiġi fuqu;
hu mhux iben bil-għaqal; għax f'waqtu ma
joqgħodx fil-fetħa tal-ġuf.
14 Jien neħlishom minn id is-saltna ta'
l-imwiet; mill-mewt, nifdihom. O mewt,
fejn hu x-xewk tiegħek? O saltna ta' l-
imwiet, fejn hi in-niggieża tiegħek? Il-
ħniena nwarrab minn quddiem għajnejja.
15 Għalkemm jistagħna fost ħutu, jiġi
r-riħ xlokk, riħ il-Mulej li jitla' mid-deżert,
u tinxef il-għajn ta' l-ilma tiegħu, u titqax-
qax n-nixxiegħa tiegħu, u l-għadu jisraq
it-teżor tal-ħwejjeġ tiegħu prezzjużi kollha.
16 Titħallas Samarija talli xxewxet għal
Alla tagħha: jaqgħu mejtin bis-sejf; it-tfal
żgħar tagħhom jinsaħqu, u n-nisa tqal
tagħhom jinxaqqu!

14 Arġa' o Iżrael lejn il-Mulej, Alla
tiegħek, għax int tfixkilt minħabba
l-ħażen tiegħek.
2 Ħudu l-kliem magħkom, u erġgħu
lejn il-Mulej. Għidulu: Neħħi kull
ħażen, ilqa' dak li hu tajjeb, biex aħna
nroddu l-frott ta' xofftejna.
3 L-Assirja ma issalvaniex; aħna ma
nirkbux fuq iż-żwiemel: u ma ngħidux
iżjed lil egħmil idejna: Intom l-allat
tagħna: għax fik isib ħniena l-iltim.
4 Infejjaq l-apostasija tagħhom, in-
ħobbhom minn rajja: għax għadbi twarrab
minnhom.
5 Għal Iżrael inkun bħan-nida; u
hu jiżhar bħas-susan, u jxenxel egħruqu
bħaċ-ċedru tal-Libanu.
6 Jinfirxu l-friegħi tiegħu, u ġmielu
jkun bħal siġra taż-żebbuġ, u r-rieħa
tiegħu bħaċ-ċedru tal-Libanu.
7 Dawk li jgħammru taħt dellu, jerġgħu
jiġu; u jiżirgħu il-qamħ, u jiżhru bħad-
dwieli: ikunu famużi bħall-inbid tal-
Libanu.
8 Efrajm igħid: X'għandi x'naqsam
iżjed ma l-idoli? Jien nisimgħu, u jien
inħarsu. Jien bħal ċipress ħadra; minni
jiġi l-frott tiegħek.
9 Kull min hu għaref, ħa jifhem dawn
il-ħwejjeġ! Min hu intelliġenti, ħa jagħraf-
hom! Għax dritti huma toroq il-Mulej; u
l-ġusti jimxu fihom, iżda l-ħżiena jitfixklu
fihom.

# Ġoel

1 Il-kelma tal-Mulej li ġiet lil Ġoel, bin
Petwel.
2 O xjuħ, isimgħu dan, u agħtu widen,
intom ilkoll li tgħammru l-pajjiż. Ġara
bħal dan fi żmienkom, jew fi żmien missi-
rijietkom?
3 Irrakkontawh lil uliedkom, u ħalli
wliedkom jirrakkontawh lil uliedhom, u
wliedhom lil nisel ieħor.
4 Dak li ħalla l-gażam, kielu l-arbeħ, u
dak li ħalla l-arbeħ, kielu l-jeleq, u dak li
ħalla l-jeleq, kielu l-ħasil.
5 Stenbħu, o skaren, u ibku! Għajtu
intom ilkoll li tixorbu l-inbid, għax inqata'
minn fommkom l-inbid ħelu!
6 Għax ġens qawwi u bla għadd tala'
għal arti: Snienu snien l-iljun, u għandu
dras ta' ljuna.
7 Ħarbat id-dielja tiegħi, u għamel laqx
is-siġar tiegħi tat-tin; qaxxarhom għal

kollox, u telaqhom, u l-frieghi tagħhom
bjadu.
8 Newwaħ bħal xebba, imħażżma bi
xkora, li tibki għall-għarus ta' żgħużitha.
9 L-offerta tal-qamħ, u t-tiswib, in-
qatgħu minn dar il-Mulej; il-qassisin,
il-ministri tal-Mulej, jitbikkew.
10 Ir-raba' mħarbat, l-art titbekka;
għax il-qamħ irvinat, l-inbid il-ġdid nixef,
iż-żejt naqas.
11 Istħu, o bdiewa; għajtu, o ġenniena,
għall-qamħ u għax-xgħir, għax il-ħsad tar-
raba' ntilef.
12 Nixfet id-dielja, u dbielet it-tina; ir-
rummiena, u l-palma, u t-tuffieħa, u s-
siġar kollha tar-raba' nixfu: għax il-ferħ
minn qalb ulied il-bnedmin nixef.
13 Tħażżmu bix-xkejjer, u newħu, o
qassisin! Ibku, ministri ta' l-altar! Ejjew,
orqdu l-lejl kollu mħażżmin bix-xkejjer,
o ministri t'Alla tiegħi! għax l-offerta tal-
qamħ u t-tiswib tneħħew minn dar Alla
tagħkom.
14 Qaddsu sawma, u niedu laqgħa!
Iġimgħu x-xjuħ, u dawk kollha li jgħamm-
ru l-pajjiż f'dar il-Mulej, Alla tagħkom,
u għajtu lill-Mulej!
15 Jaħasra, x'jum! Għax qrib jum il-
Mulej, u bħal qerda minn Min jista' kollox
jiġi.
16 Mhux quddiem għajnejna nqata' l-
ikel, iva, il-ferħ u t-teħlil mid-dar t'Alla
tagħna?
17 Iż-żerriegħa titħassar taħt ir-raddi
tal-moħriet, il-matmuriet tħarbtu, l-imħa-
żen iġġarrfu; għax il-qamħ nixef.
18 Kif jingħu l-bhejjem! l-imrieħel tal-
baqar jiġġerrew, għax ma għandhomx
mergħa; anki l-imrieħel tan-ngħaġ in-
qerdu.
19 O Mulej, lejk ngħajjat: għax in-nar
kiel il-mergħat tad-deżert, u l-ilsien tan-
nar ħaraq is-siġar kollha tar-raba'.
20 Anki l-bhejjem tar-raba' jixxenqu
għalik; għax n-nixxigħat ta' l-ilma nixfu,
u n-nar kiel il-mergħat tad-deżert.

2 Doqqu t-tromba f'Sijon! Agħtu allarm
fuq il-muntanja mqaddsa tiegħi! Ħa
jitriegħdu dawk kollha li jgħammru fil-
pajjiż, għax jum il-Mulej wasal, għax qrib
hu.
2 Jum ta' dlam, u ta' oskurità kbira,
jum ta' sħab, ta' ċpar kbir! Bħal ma
jinfirex is-sebħ fuq il-muntanji, jiġi poplu
kbir u qawwi, li bħalu ma kien hemm
qatt qabel, u lanqas qatt ma jkun hemm
warajh, sas-snin ta' l-ibgħad nisel.
3 Nar jiekol quddiemhom; u warajhom
jaħraq ilsien nar: qabilhom l-art kienet
bħal ġnien t'Għeden, u warajhom saret
deżert imħarbat: xejn ma jeħles minnhom.
4 Wiċċhom bħal wiċċ iż-żwiemel, u
jiġru bħall-ifirsa.
5 Bħall-ħoss ta' mriekeb, jaqbżu fuq
rjus il-muntanji, bħat-tfaqqigħ ta' lsien
in-nar li jiekol it-tiben, bħal poplu qawwi,
imħejji għat-taqbida.
6 Quddiem wiċċhom il-popli jkunu
f'diqa kbira: kull wiċċ jisfar.
7 Jiġru bħal irġiel ġellieda; jitilgħu s-sur
bħal gwerriera; jimxu kulħadd fi triqtu,
bla ma jħabblu mogħdijiethom:
8 Wieħed ma jrossx lill-ieħor, jimxu kul-
ħadd fi triqtu; u meta jintefgħu f'nofs
il-vleġeġ, ma jinqatgħux minn xulxin.
9 Jaħbtu għall-belt, jiġru fuq is-swar,
jitilgħu fid-djar; jidħlu mit-twieqi bħal
ħalliel.
10 L-art titriegħed quddiemhom; jitheż-
żu s-smewwiet, ix-xemx u l-qamar jid-
dalmu, u l-kwiekeb jitilfu d-dija tagħhom.
11 U l-Mulej isamma' leħnu quddiem
l-eżerċtu tiegħu: għax kbir ħafna l-kamp
tiegħu, u qawwi dak li jagħmel kelmtu. Iva,
kbir jum il-Mulej u tal-biża' ħafna; u min
jiflaħ għalih?
12 Għalhekk, issa wkoll, igħid il-
Mulej, duru lejja b'qalbkom kollha, u bis-
sawm, bil-biki, u bit-tinwiħ!
13 U ċarrtu qalbkom, u mhux ħwej-
jiġkom, u duru lejn il-Mulej, Alla tagħ-
kom, għax twajjeb u ħanin il-Mulej,
idum ma jagħdab, u mimli tjieba, u jis-
għobbih għad-deni li jibgħat.
14 Min jaf jekk idurx u jindem, u
jħalli barka warajh, imqar offerta tal-
qamħ u tiswib lill-Mulej, Alla tagħkom?
15 Doqqu t-tromba f'Sijon, niedu saw-
ma, sejħu laqgħa:
16 Iġimgħu l-poplu, qaddsu l-ġemgħa,
iġbru x-xjuħ, iġimgħu t-tfal, u t-trabi li
jerdgħu mis-sider: ħa joħroġ il-għarus
mill-kamra tiegħu, u l-għarusa mill-
alkova tagħha!
17 Ħa jibku l-qassisin, il-ministri tal-
Mulej, bejn il-portku u l-altar, u ħa jgħi-
du: Ħenn għall-poplu tiegħek, o Mulej, u
tħallix li wirtek isir għajb, għad-daħk tal-
ġnus. Għaliex għandhom igħidu fost il-
poplu: Fejn hu Alla tagħhom?
18 Imbagħad il-Mulej tħeġġeġ għal
artu, u kellu ħniena mill-poplu tiegħu.
19 Iva, il-Mulej wieġeb, u qal lill-
poplu tiegħu: Ara, sa nibgħatilkom il-
qamħ, u l-inbid ġdid, u ż-żejt, u intom
tixbgħu bihom: u jien qatt iżjed ma
nagħmilkom għajb qalb il-ġnus:
20 Inbiegħed minnkom il-għadu li
jiġi mit-tramuntana, u nitfgħu lejn art
niexfa u għerija, b'wiċċu lejn il-baħar tal-
lvant; u l-warrani tiegħu lejn il-baħar tal-
punent; u l-intiena tiegħu titla', u r-rieħa
ħażina tiegħu titla', għax għamel bil-
kbir.
21 La tibżax, o art; thenna u ifraħ;
għax il-Mulej jagħmel ħwejjeġ kbar!
22 La tibżgħux, bhejjem tar-raba':
għax il-mergħat tad-deżert jerġgħu jħad-

dru, għax is-siġar jagħtu l-frott tagħhom,
it-tina u d-dielja jagħtu bil-kotra!
23 U intom, ulied Sijon, ithennew, u
ifirħu fil-Mulej, f'Alla tagħkom: għax
jagħtikom ix-xita bikrija bil-qjies, u jib-
għatilkom ix-xita, sew bikrija u sew
mwaħħra, bħal fi żmien l-imgħoddi.
24 U l-andriet jimtlew bil-qamħ, u l-
imgħasar ifuru bl-inbid u biż-żejt.
25 U nroddilkom għas-snin li kielu
l-arbeħ, il-jeleq, il-ħasil u l-gażam, l-
eżerċtu kbir tiegħi li jien bgħatt kontra
tagħkom.
26 U tieklu ħafna, u tixbgħu, u tfaħħru
isem il-Mulej, Alla tagħkom, li għamel
magħkom bil-għaġeb: u l-poplu tiegħi ma
jirgħex qatt iżjed.
27 U tagħrfu li jien f'nofs Iżrael, u li
jien il-Mulej, Alla tagħkom, u mhemmx
għajri, u l-poplu tiegħi ma jirgħex qatt
iżjed.
28 U jiġri wara dan, li jien insawwab
mill-ispirtu tiegħi fuq kull bniedem, u
jħabbru wliedkom subjien u bniet, u x-
xjuħ tagħkom joħolmu ħolm, u ż-żgħa-
żagħ tagħkom jaraw dehriet.
29 U fuq l-ilsiera u fuq il-qaddejja
wkoll insawwab f'dawk il-jiem mill-
ispirtu tiegħi.
30 U nuri egħġubijiet fis-sema u fl-art:
demm, u nar, u kolonni tad-duħħan.
31 Ix-xemx tinbidel fi dlam, u l-qamar
f'demm, qabel ma jiġi jum il-Mulej, kbir
u tal-biża'.
32 U jiġri, li kull min isemmi isem il-
Mulej ikun meħlus: għax fuq il-għolja ta'
Sijon, u f'Ġerusalem, ikun hemm il-
meħlusin, bħal ma qal il-Mulej, u qalb
dawk li jibqgħu ħajjin ikun hemm dawk li
l-Mulej isejħilhom.

3 Għaliex, ara, f'dawk il-jiem, u f'dak
iż-żmien, meta nraġġa' lura mill-jasar
lil Ġuda u lil Ġerusalem,
2 Niġma' wkoll il-ġnus kollha, u nniż-
żilhom wied Ġosafat, u nagħmel ħaqq
minnhom hemm, minħabba l-poplu tiegħi,
u wirti Iżrael, li huma xerrdu qalb il-ġnus,
u qasmu arti.
3 U tefgħu x-xorti fuq il-poplu tiegħi; u
taw tifel għal mara żienja, u biegħu tifla
għall-inbid, biex jixorbu.
4 Iva, u intom x'intom għalija, o Tir u
Sidon, u l-idwar kollha tal-Filistja? Tridu
titħallsu minni għal xi ħaġa? Iżda jekk sa
titħallsu minni, bil-ħeffa u bil-għaġla,
inroddilkom egħmilkom fuq raskom;
5 Għax intom ħadtu l-fidda tiegħi u
dehbi, u ġarrejtu l-aħjar ħwejjeġ prezzjużi
tiegħi fit-tempji tagħkom.
6 Ulied Ġuda u wlied Ġerusalem begħ-
tuhom lill-Griegi, biex tbegħduhom
minn truf arthom.
7 Ara, jien inqajjimhom mill-post fejn
begħtuhom, u nrodd ħlas egħmilkom fuq
raskom.
8 U nbigħ is-subjien u l-bniet tagħkom
f'idejn ulied Ġuda, li jbigħuhom lis-
Sabijin, lil ġens bgħid; għax il-Mulej tkell-
em.
9 Niedu dan qalb il-Ġentili. Ħejju l-
gwerra! Qajmu l-qalbenin! Ħa jersqu r-
rġiel kollha tal-gwerra, ħa jitilgħu!
10 Aħdmu s-sikek tagħkom fi sjuf, u
l-imnieġel tagħkom f'lanez: ħa jgħid d-
dgħajjef: Jien qawwi!
11 Għaġġlu, ejjew, intom il-ġnus kollha
dawramejt, u nġemgħu hemm: niżżel,
o Mulej, il-qalbenin tiegħek hemm.
12 Ħa jqumu l-ġnus kollha, u jitilgħu
lejn il-wied ta' Ġosafat! Għax hemm noq-
għod biex nagħmel ħaqq mill-ġnus kollha
dawramejt.
13 Middu l-minġell, għax il-ħsad laħaq!
Ejjew, irfsu, għax mimlija l-magħsra, faru
l-ħwat; għax kbir il-ħażen tagħhom.
14 Folol! folol! fil-wied tal-Ġudizzju!
Għax qrib jum il-Mulej, fil-wied tal-Ġudiż-
żju!
15 Ix-xemx u l-qamar jiddalmu, u l-
kwiekeb jitilfu d-dija tagħhom.
16 U l-Mulej igħajjat minn Sijon, u
minn Ġerusalem isamma' leħnu, is-
smewwiet u l-art jitriegħdu, iżda l-Mulej
ikun kenn għall-poplu tiegħu, u sur għal
ulied Iżrael.
17 U tagħrfu li jien il-Mulej, Alla
tagħkom, li ngħammar f'Sijon, il-għolja
mqaddsa tiegħi; u hekk Ġerusalem tkun
qaddisa, u l-barranin ma jgħaddux aktar
minnha.
18 U jiġri f'dak il-jum, li l-muntanji
jqattru l-inbid ġdid, u l-għoljiet inixxu l-
ħalib, u l-widien kollha ta' Ġuda jfuru bl-
ilma; u minn dar il-Mulej toħroġ għajn,
li ssaqqi wied Sittim.
19 L-Eġittu jsir ħerba, u Edom isir
deżert ħerba, minħabba l-vjolenza li
għamlu lil ulied Ġuda, li f'arthom xerrdu
demm innoċenti.
20 Iżda Ġuda tgħammar għal dejjem,
u Ġerusalem minn nisel għal nisel.
21 U jien nivvendika demmhom, id-
demm li għadni ma ivvendikajtx; u l-
Mulej igħammar f'Sijon.

# Għamos

1 Kliem Għamos, wieħed mir-ragħajja minn Tekuwa, li hu ra għal Iżrael, f'jiem Għużżija, sultan ta' Ġuda, u f'jiem Ġerobogħam, bin Ġowas, sultan ta' Iżrael, sentejn qabel it-theżhiża ta' l-art.

2 U qal: Il-Mulej igħajjat minn Sijon, u jsamma' leħnu minn Ġerusalem; u jitbikkew il-mergħat tar-ragħajja, u ras il-Karmel nixfet.

3 Hekk igħid il-Mulej: Minħabba tliet dnubiet ta' Damasku, anzi minħabba erbgħa, ma nraġġax lura l-kastig tagħha; għax huma dirsu 'l Gilgħad bi xtabi tal-ħadid.

4 U nibgħat nar f'dar Ħażajel, li jibla' l-palazzi ta' Ben-ħadad.

5 Inkisser ukoll l-istaneg ta' Damasku, u neqred lil kull min igħammar f'wied Awen, u lil dak li jżomm ix-xettru minn Bet-għeden: u l-poplu tas-Sirja jmur fil-jasar lejn Kir, igħid il-Mulej.

6 Hekk igħid il-Mulej: Minħabba tliet dnubiet ta' Gaża, anzi minħabba erbgħa, ma nbiddilx il-kastig tagħha. Talli ħadu fil-jasar popolazzjoni sħiħa biex jerħuha f'idejn Edom:

7 Nibgħat nar fuq is-swar ta' Gaża, li jibla' l-palazzi tagħha.

8 U neqred lil kull min igħammar f'Asdod, u lil min iżomm ix-xettru minn Askalon, u ndawwar idi għal Ekron: u l-fdal tal-Filistin jintemmu, igħid Sidi, il-Mulej.

9 Hekk igħid il-Mulej: Minħabba tliet dnubiet ta' Tir, anzi minħabba erbgħa, ma nraġġax lura l-kastig tagħha; għax huma rħew popolazzjoni sħiħa f'idejn Edom, u ma ftakrux fil-għaqda ta' l-aħwa.

10 U nibgħat nar fuq is-swar ta' Tir, li jibla' l-palazzi tagħha.

11 Hekk igħid il-Mulej: Minħabba tliet dnubiet ta' Edom, anzi minħabba erbgħa, ma nraġġax lura l-kastig tagħha; għax hu mar wara ħuh bis-sejf, u warrab kull ħniena, u żamm għadbu dejjem, u qilltu wettaqha sa l-aħħar.

12 Iżda jien nibgħat nar fuq Teman, li jibla' l-palazzi ta' Bosra.

13 Hekk igħid il-Mulej: Minħabba tliet dnubiet ta' wlied Għammon, anzi minħabba erbgħa, ma nraġġax lura l-kastig tagħha, għax huma xaqqu n-nisa tqal ta' Gilgħad, biex iwessgħu truf arthom:

14 Iżda jien inkebbes nar fis-swar ta' Rabba, li jibla' l-palazzi tagħha, fil-għagħa ta' jum it-taqbida, u f'tempesta f'jum ta' riefnu:

15 U s-sultan tagħhom imur fil-jasar: hu, u l-kapijiet tiegħu flimkien, igħid il-Mulej.

2 Hekk igħid il-Mulej: Minħabba tliet dnubiet ta' Mowab, anzi minħabba erbgħa, ma nraġġax lura l-kastig tiegħu, għax hu ħaraq l-għadam tas-sultan ta' Edom irmied.

2 Nibgħat nar f'Mowab, li jibla' l-palazzi ta' Kirjot, u Mowab imut qalb l-agħjat, il-għagħa tat-taqbida, u d-daqq tat-tromba.

3 U neqred minn nofsha l-imħallef, u noqtol il-kapijiet tagħha kollha miegħu, igħid il-Mulej.

4 Hekk igħid il-Mulej: Minħabba tliet dnubiet ta' Ġuda, anzi minħabba erbgħa, ma nraġġax lura l-kastig tiegħu, għax huma ma laqgħux il-liġi tal-Mulej, u ma ħarsux l-istatuti tiegħu, iżda l-gideb tagħhom ħariġhom barra mit-triq, il-gideb li mxew warajh missirijiethom:

5 Jien nibgħat nar fuq Ġuda, li jaħraq il-palazzi ta' Ġerusalemm.

6 Hekk igħid il-Mulej: Minħabba tliet dnubiet ta' Iżrael, anzi minħabba erbgħa, ma nraġġax lura l-kastig tiegħu, għax huma jbigħu l-ġust għall-flus, u l-fqir għal par sandli;

7 U jirfsu ras l-imsieken fuq it-trab ta' l-art, u jgħawġu triq il-ġwejdin: u raġel u missieru jmorru għand mara waħda, biex ikasbru ismi l-qaddis.

8 U jimteddu fuq ħwejjeġ mirhunin ħdejn kull altar, u f'dar allat tagħhom jixorbu l-inbid ta' dawk li kienu mwaħħlin iħallsu.

9 Iżda kont jien li qridt l-Amurrin minn quddiemhom, li l-għoli tagħhom kien daqs il-għoli taċ-ċedru, u li kienu qawwijin daqs il-balluta; u qridt il-frott tagħhom minn fuqhom, u għeruqhom minn taħthom.

10 Tellajtkom mill-art ta' l-Eġittu, u għal erbgħin sena mexxejtkom fid-deżert, biex tiksbu art l-Amurrin.

11 U minn uliedkom qajjimt profeti, u Nażrin miż-żgħażagħ tagħkom. Jaqaw mhux hekk, o wlied Iżrael? Igħid il-Mulej.

12 Iżda lin-Nażrin intom sqejtuhom l-inbid, u wissejtu lill-profeti, billi għidtulhom: La tipprofitizzawx!

13 Ara, jien magħfus taħtkom, bħalma karru jingħafas meta jkun imgħobbi bil-qatet.

14 Lill-ħafif tonqsu s-saħħa li jaħrab, u

l-qawwi ma jiġborx ħiltu, u l-gwerrier ma
jsalvax ħajtu.
15 Lanqas min jaqbad il-qaws ma
jżomm; u ma jeħlishiex il-ħafif minn
riġlejh; u lanqas min jirkeb iż-żiemel ma
jsalva ħajtu.
16 U l-aktar qalbieni fost il-gwerriera
jaħrab għeri dak in-nhar, igħid il-Mulej.

3 Isimgħu dil-kelma li l-Mulej tkellem
kontra tagħkom, o wlied Iżrael,
kontra l-familja kollha li jien tellajt minn
art l-Eġittu.
2 Intom biss, fost il-ġnus kollha ta' l-
art għandkom lili; għalhekk nikkastiga-
kom tal-ħażen kollu tagħkom.
3 Jistgħu tnejn jimxu flimkien bla ma
jkunu ftiehmu qabel?
4 Igħajjat l-iljun fid-deżert, meta m'għan-
dux priża? Ferħ ta' ljun isamma' leħnu
mill-bejta tiegħu, jekk ma jkunx qabad xi
ħaġa?
5 Jaqa' għasfur f'mansab fuq l-art jekk
m'hemmx tat-taħrik għalih? Jitla' l-
mansab mill-art bla ma jaqbad xejn?
6 Jew tindaqq it-tromba f'belt u l-poplu
ma jibżax? Jew tiġri xi ħsara f'belt u l-
Mulej ma jkunx għamilha?
7 Għax xejn ma jagħmel Sidi l-Mulej
bla ma jgħarraf ħsiebu lill-qaddejja tie-
għu, il-profeti.
8 L-iljun għajjat! Min ma jibżax?
Sidi l-Mulej tkellem, min ma jipprofetiz-
zax?
9 Niedu dan fuq il-palazzi t'Asdod, u
fuq il-palazzi f'art l-Eġittu, u għidu:
Inġemgħu fuq il-għoljiet ta' Samarija, u
araw it-taħwid kbir li hemm ġo fiha, u l-
moħqrijiet li hemm ġo nofsha.
10 Għax huma ma jafux jagħmlu s-
sewwa, dawn li jaħżnu l-frott tal-vjolenza
u tas-serq fil-palazzi tagħhom, igħid il-
Mulej.
11 Għalhekk, hekk igħid Sidi l-Mulej:
Il-għadu jdawwarlek artek: u l-qawwa
tiegħek jneħħilek, u jinsterqu l-palazzi
tiegħek.
12 Hekk igħid il-Mulej: Bħalma r-
ragħaj jeħles minn ħalq il-ljun żewġ sa-
qajn jew biċċa widna; hekk jinħelsu wlied
Iżrael li qegħdin issa Samarija bil-qiegħda
fuq xifer divan, jew fuq sodda f'Dam-
asku.
13 Isimgħu dan, u ixhdu għal dar
Ġakobb! igħid Sidi l-Mulej, Alla tal-
qtajja,
14 Għax fil-jum li nitħallas minn Iżrael
ta' ħtijiethom, jien nitħallas ukoll mill-
altari ta' Betel: u qrun l-altar jitqaċċtu, u
jaqgħu fl-art.
15 U jien inġarraf ukoll dar ix-xitwa
flimkien ma' dar is-sajf; u d-djar ta' l-
avorju jiġġarrfu, u d-djar il-kbar jintem-
mu, igħid il-Mulej.

4 Isimgħu dil-kelma, o baqar ta' Basan,
li qegħdin fuq il-għolja ta 'Samarija,
intom li tgħakksu l-imsieken, u taħqru
l-foqra, li tgħidu lil żwieġkom: Ġibu hawn,
ħa nixorbu.
2 Sidi l-Mulej ħalef bi qdusitu: Ara,
ġejjin jiem fuqkom, li jeħdukom 'il barra
bil-ganġijiet, u l-bqija tagħkom bil-foxxni.
3 U toħorġu mis-slieħi fis-swar, kull
waħda dritt quddiemha, u titwaddbu lejn
Ħermon, igħid il-Mulej.
4 Idħlu Betel, u idinbu! U f'Gilgal żidu
dnubietkom! U kull filgħodu ġibu s-
sagrifiċċji tagħkom, u kull tliet snin l-
egħxur tagħkom!
5 U offru wkoll sagrifiċċju ta' radd il-
ħajr bil-ħmira, u niedu għotjiet minn raj-
kom, xandruhom: għax hekk jogħġob-
kom tagħmlu, o wlied Iżrael, igħid Sidi
il-Mulej.
6 U jien ukoll tajtkom bjuda ta' snien
fi blietkom kollha, u nuqqas ta' ħobż fil-
postijiet tagħkom kollha: iżda ma rġajtux
lejja, igħid il-Mulej.
7 U barra minn dan, jien żammejtilkom
ix-xita, meta kien baqa' tliet xhur għall-
ħsad: u bgħatt ix-xita għal belt waħda, u
ma bgħattx xita għal belt oħra: parti
waħda tal-għalqa kienet imsoqqija bix-xita,
u l-parti l-oħra li ma għamlitx xita fuqha
nixfet.
8 U hekk tnejn jew tliet ibliet oħra
kienu jmorru jixxenglu lejn belt oħra biex
jixorbu l-ilma, u ma kinux jixbgħu, u ma
rġajtux lejja, igħid il-Mulej.
9 Drabtkom bl-eħtrieq u bil-mell; il-
ġradi belgħu l-ħafna ġonna tagħkom,
u l-oqsma tad-dwieli tagħkom, is-siġar tat-
tin tagħkom, u s-siġar taż-żebbuġ tagħ-
kom; iżda intom ma rġajtux lejja, igħid il-
Mulej.
10 Bgħatt fostkom mard bħal ta' l-
Eġittu, qtilt bis-sejf iż-żgħażagħ tagħkom,
u ħattilkom iż-żwiemel tagħkom; u tellajt
l-intiena tal-kampijiet tagħkom fi mnifsej-
kom; iżda ma rġajtux lejja, igħid il-
Mulej.
11 Ġarraft lil x'uħud minnkom, bħalma
Alla ġarraf lil Sodoma u lil Gomorra, u
sirtu bħal ħatba mqabbda meħlusa min-
nar, iżda ma rġajtux lejja, igħid il-Mulej.
12 Għalhekk, nagħmillek bħal ma
għidtlek, o Iżrael: u talli sa nagħmillek
dan, tħejja biex tiltaqa' ma' Alla tiegħek,
o Iżrael!
13 Għaliex, ara, hu li jsawwar il-mun-
tanji, u jaħlaq ir-riħ, u jgħarraf lill-
bniedem x'għandu fi ħsiebu, hu li jibdel is-
sebħ fi dlam, u jimxi fuq il-għoljiet ta'
l-art; il-Mulej, Alla ta' l-eżerċti, ismu.

5 Isimgħu dil-kelma, li sa nsemmagħ-
kom, bħala għanja ta' biki, o dar
Iżrael:

2 Waqgħet, ma tqumx iżjed, ix-xebba
ta' Iżrael; qiegħda mixħuta fuq artha, ma
hemm ħadd min iqajjimha.
3 Għax hekk igħid Sidi l-Mulej: Il-belt
li kienet toħroġ b'elf, ma jibqagħlhiex ħlief
mija; il-belt li kienet toħroġ b'mija, ma
jibqagħlhiex ħlief għaxra għal dar Iżrael.
4 Għax hekk igħid il-Mulej għal dar
Iżrael: Fittxuni u tgħixu!
5 Iżda tfittxux lil Betel, u la tidħlux
f'Gilgal, u la tgħaddux lejn Bir-Saba':
għax Gilgal sgur tmur fil-jasar, u Betel
tiġi fix-xejn.
6 Fittxu l-Mulej u tgħixu; li ma jħebbx
bħan-nar f'dar Ġużepp, u jiblagħha, u ma
ikun hemm ħadd min jitfiha f'Betel.
7 Intom li tibdlu l-ħaqq f'absint, u
titfgħu s-sewwa ma' l-art,
8 Fittxu lil dak li għamel is-seba'
kwiekeb u lil Orjon, u jibdel dell il-mewt
f'sebħ, u jdallam in-nhar f'lejl: hu jsejjaħ
l-ilmijiet tal-baħar, u jsawwabhom fuq
wiċċ l-art: Il-Mulej ismu.
9 Huwa hu li jfaqqa' l-ħsara fuq il-
qawwi, biex il-ħsara tiġi fuq il-fortizzi.
10 Huma jobogħdu lil min iċanfarhom
fil-bieb, u jistkerrhu lil min jitkellem
sewwa.
11 Għalhekk, talli intom tgħaffġu fuq
il-miskin, u tieħdu minn għandu il-ħaraġ
tal-qamħ, djar b'ġebel minġur tajjeb tibnu,
iżda ma tgħammrux fihom; tħawlu dwieli
li jgħaxxqu, iżda ma tixorbux l-inbid
tagħhom.
12 Għax jien naf li ħafna huma
l-ħtijiet tagħkom, u d-dnubiet kbar
tagħkom; intom taħqru l-bniedem ġust, u
tilqgħu l-għotjiet, u twarrbu l-imsejknin
fil-bieb.
13 Għalhekk, fi żminijiet bħal dawn, ir-
raġel bil-għaqal jiskot; għax iż-żminijiet
koroh.
14 Fittxu t-tajjeb, u mhux il-ħażin, biex
tgħixu: u hekk il-Mulej, Alla ta' l-eżerċti,
ikun magħkom, bħal ma tgħidu.
15 Obogħdu l-ħażin, u ħobbu t-tajjeb,
u wettqu l-ħaqq fil-bieb: għandu mnejn
il-Mulej, Alla ta' l-eżerċti, iħenn għall-
fdal ta' Ġużepp.
16 Għalhekk il-Mulej, Alla ta' l-eżerċti,
is-Sid, hekk igħid: Biki jkun hemm fl-
imsieraħ kollha, u jgħidu fit-toroq kollha:
Ah! Ah! u jsejħu l-ħaddiem tar-raba' għall-
biki, u lin-newwieħa għat-tinwiħ.
17 U fl-oqsma kollha tad-dwieli jkun
hemm il-biki; għax ngħaddi minn nofsok,
igħid il-Mulej.
18 Jaħasra għalikom li tixxenqu għall-
jum il-Mulej! X'tistennew minn jum il-
Mulej? Ikun jum ta' dlam, u mhux ta'
dawl.
19 Bħal meta raġel jaħrab minn
quddiem iljun, u ors jiltaqa' miegħu, jew
wieħed jidħol id-dar, u jqiegħed idu mal-
ħajt, u jigdmu serp!
20 Jaqaw mhux dlam jum il-Mulej, u
mhux dawl, dlam ċappa u bla dija?
21 Nobgħod, nistmell il-festi tagħkom,
ma niħux pjaċir bil-laqgħat tagħkom.
22 Għalkemm toffruli offerti tal-ħruq,
u offerti tal-qamħ, jien ma nilqagħhomx;
u lanqas inħares lejn l-offerti tas-sliem tal-
bhejjem smien tagħkom.
23 Biegħed minni l-agħjat tal-għana
tiegħek! Lanqas biss ma rrid nisma' id-
daqq ta' l-arpi tiegħek.
24 Iżda ħalli l-ħaqq igelgel bħal ilma, u
s-sewwa bħal wied dejjiem!
25 Offrejtuli sagrifiċċji u offerti tal-
qamħ fid-deżert għall-erbgħin sena, o
dar Iżrael?
26 Iżda intom ġarrejtu 'l Molok, u 'l
Kewan, ix-xbihat tagħkom, il-kewkba
t'alla tagħkom, li għamiltu għalikom.
27 Għalhekk jien nibgħatkom fil-jasar
'il hemm minn Damasku, igħid il-Mulej,
li Alla ta' l-eżerċti ismu.

6 Jaħasra għal dawk li moħħhom mis-
strieħ f'Sijon u għal dawk li jgħixu bla
ħsieb fuq il-muntanja ta' Samarija, l-
ewlenin ta' l-ewwel fost il-ġnus, li
għandhom tmur dar Iżrael.
2 Għaddu lejn Kalni, u araw; u minn
hemm morru Ħamat il-kbira: imbagħad
inżlu f'Gatt tal-Filistin. Dawk il-bliet
huma aħjar minn dawn is-saltniet? Jew
usagħ arthom minn artkom,
3 O intom li tbiegħdu jum il-ħsara, u
tqarrbu l-ħakma tal-vjolenza?
4 Jaħasra għal dawk il jimteddu fuq
sodod ta' l-avorju, u jitmattru fuq friex-
hom, u jieklu ħrief mill-merħla, u għo-
ġiela minn ġol-maqjel.
5 Li jgħannu mad-daqq ta' l-arpa, u
jfasslu bħal David strumenti tad-daqq;
6 Li jixorbu mill-ġarra l-inbid, u
jindeħnu bl-aħjar żjut, iżda xejn ma
jagħlu għall-qerda ta' Ġużepp!
7 Issa, mela, ikunu huma l-ewwel fost
dawk li jmorru fil-jasar, u jiskot l-agħjat
ta' dawk li jitbaħardu.
8 Sidi l-Mulej ħalef bih innifsu, igħid
il-Mulej, Alla ta' l-eżerċti: Jien nistmell
il-kburija ta' Ġakobb, u nobgħod il-
palazzi tiegħu: għalhekk nerħi f'id il-
għadu l-belt b'kulma fiha.
9 U jiġri, jekk jibqa' għaxart irġiel
f'dar waħda, illi jmutu.
10 Imbagħad jiġi qaribu, ma' dak li
jaħarqu, biex jerfgħu il-mejjet, u għadmu
mid-dar, u jgħid lil min ikun ġewwanett
tad-dar: Baqa' xi ħadd miegħek? u dak
iwieġeb: Ħadd. U l-ieħor igħid: Iskot!
għax aħna ma nistgħux insemmu isem
il-Mulej.
11 Għax, ara, il-Mulej sa jordna li
d-dar il-kbira ssir frak, u d-dar iż-żgħira
xquq.

12 Jiġru fuq il-blat iż-żwiemel? Jew
jaħartu hemm bil-baqar? Għax intom
bdiltu f'semm il-ħaqq, u frott is-sewwa fi
mrar.
13 Intom li tifirħu bix-xejn; intom li
tgħidu: Jaqaw mhux b'saħħitna ħadna
għalina 'l Karnajm?
14 Għax ara, sa nqajjem ġens għalikom,
o dar Iżrael, igħid il-Mulej, Alla ta' l-
eżerċti; u jaħqrukom minn daħlet Hamat
sa wied id-deżert.

7 Hekk urieni l-Mulej, u, ara, hu kien
isawwar qatgħa ġradijiet fil-bidu ta' l-
inbiet tal-ħaxix imwaħħar: kien il-ħaxix
imwaħħar wara l-ħasda tas-sultan.
2 U ġara, wara li temmew jieklu l-
ħaxix ta' l-art, illi jien għidt: Sidi Mulej,
nitolbok, aħfer! Kif jista' jżomm Ġakobb,
meta hu hekk żgħir?
3 U sogħobbih il-Mulej għal dan: Dan
ma jkunx, qal il-Mulej.
4 Hekk urieni Sidi l-Mulej: u, ara, Sidi
l-Mulej kien isejjaħ in-nar biex jikkastiga,
u n-nar bala' l-għammieq il-kbir, u kien
beda jaħraq ir-raba'.
5 Imbagħad għidt: o Sidi Mulej, nitol-
bok, biżżejjed! Kif jista' jżomm Ġakobb,
meta hu hekk żgħir!
6 Il-Mulej sogħobbih għal dan: Dan
ukoll ma jkunx, qal Sidi l-Mulej.
7 Hekk urieni: u, ara, Sidi kien wieqaf
ħdejn ħajt dritt ċomb, u f'idu kellu ċomb.
8 U l-Mulej qalli: Għamos, x'int tara?
għidt: Ċomb. Imbagħad Sidi qal: Sa
nqiegħed iċ-ċomb f'nofs il-poplu tiegħi
Iżrael: ma narġax iżjed naħfirhielhom.
9 U l-għoljiet ta' Iżakk isiru ħerba, u
s-santwarji ta' Iżrael ikunu mġarrfin;
imbagħad jien inqum bis-sejf għal dar
Ġerobogħam.
10 Imbagħad Amasja, il-qassis ta'
Betel, bagħat igħid lil Ġerobogħam, sultan
ta' Iżrael: Għamos għamel konfoffa kon-
tra tiegħek f'nofs dar Iżrael: il-pajjiż ma
jiflaħx għal kliemu kollu.
11 Għax hekk igħid Għamos: Ġerobo-
għam imut bis-sejf, u Iżrael sgur ikun
meħud fil-jasar bgħid minn pajjiżu.
12 U Amasja qal lil Għamos: O
raj, mur, aħrab lejn art Ġuda, u hemm kul
ħobżok, u hemm ħabbar:
13 Iżda f'Betel tħabbarx iżjed: għax
hawn is-santwarju tas-sultan, u dar is-
saltna.
14 Imbagħad Għamos wieġeb, u qal
lil Amasja: Miniex profeta, u lanqas bin
profeta; iżda jien ragħaj, u ħaddiem fis-
siġar tal-ġummajż.
15 U l-Mulej ħadni minn wara l-imrie-
ħel, u l-Mulej qalli: Mur, ħabbar lill-
poplu tiegħi Iżrael.
16 Għalhekk, issa, isma' l-kelma tal-
Mulej; Int qiegħed tgħid: La tħabbarx
kontra Iżrael, u la titkellimx kontra dar
Iżakk!
17 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej: Mar-
tek issir mara żienja fil-belt, uliedek,
subjien u bniet, jaqgħu bis-sejf, u r-raba'
tiegħek jinqasam bil-ħabel; u int tmut f'art
imniġġsa, u Iżrael sgur imur fil-jasar bgħid
minn pajjiżu.

8 Hekk urieni Sidi l-Mulej, u, ara, kien
hemm qoffa frott tas-sajf.
2 U qalli: Għamos, x'int tara? U
għidt: Qoffa frott tas-sajf. Imbagħad
qalli l-Mulej: Wasal it-tmiem għall-poplu
tiegħi Iżrael, ma narġax iżjed naħfir-
hielhom.
3 U l-għana tal-palazz jinbidel f'biki
dak in-nhar, igħid Sidi l-Mulej: ikun hemm
ħafna iġsma mejta kullimkien; jixħtuhom
'il barra bil-kwiet.
4 Isimgħu dan, intom li tgħaffġu l-
fqir, u teqirdu l-magħkusin tal-pajjiż,
5 Billi tgħidu: Meta jgħaddi l-qamar
ġdid, biex inkunu nistgħu nbigħu l-qamħ?
U s-Sibt, biex niftħu l-ħażniet tat-tgħam,
innaqsu l-efa, inkabbru x-xekel, u nisirqu
b'miżien qarrieq?
6 U nixtru bil-flus l-imsejken, u l-fqir
għal żewġt iqrieq? Iva, u nbigħu wkoll
il-karfa tal-qamħ!
7 Il-Mulej ħalef bil-kburija ta' Ġakobb:
Qatt ma ninsa xejn minn egħmilkom!
8 Jaqaw l-art ma titrigħedx għal dan?
u kull min igħammar fiha ma jnewwaħx?
U togħla kollha bħal xmara; u tfur, u
tbatti, bħax-xmara ta' l-Eġittu.
9 U jiġri dak in-nhar, igħid Sidi l-
Mulej, li nġiegħel ix-xemx tinżel f'nofs
in-nhar, u ndallam l-art f'ħin id-dawl.
10 U nbiddel il-festi tagħkom f'biki, u
f'tinwiħ il-għana kollu tagħkom, u nġib
l-ilbies tax-xkejjer fuq kull ġenbejn, u r-
rjus kollha b'qargħa, u nagħmlu bħal
żmien ta' vistu għal iben waħdieni, u l-
aħħar tiegħu jkun bħal jum ta' mrar.
11 Ara, jiġu jiem, igħid Sidi l-Mulej, li
nibgħat ġuħ fl-art, mhux ġuħ ta' ħobż, u
mhux għatx ta' l-ilma, iżda ta' smigħ il-
kelma tal-Mulej.
12 Imbagħad in-nies jiġġerrew minn
baħar għal baħar, u mit-tramuntana għal-
lvant, jiġru 'l hawn u 'l hemm ifittxu l-
kelma tal-Mulej, u ma jsibuhiex.
13 F'dak il-jum, ix-xebbiet sbieħ u ż-
żgħażagħ jogħxew minħabba l-għatx.
14 Dawk li jaħilfu bid-dnub ta' Samari-
ja, u jgħidu: Daqskemm hu ħaj alla tie-
għek, o Dan; u: Daqskemm hi ħajja triq
Bir-Saba', jaqgħu u ma jqumux iżjed.

9 Rajt il-Mulej li kien wieqaf ħdejn l-
altar, u qal: Idrob il-kaptelli sakemm
jitheżhżu l-għatiebi! Kissirhom fuq rashom

ilkoll, u jien noqtol bis-sejf lil dawk li jibqa'! Ħadd ma jaħrab minnhom; ħadd ma jeħles minnhom!

2 Imqar jekk iħaffru fis-saltna ta' l-imwiet, minn hemm taħtafhom idi; imqar jekk jitilgħu fis-smewwiet, minn hemm inniżżilhom.

3 Imqar jekk jinħbew f'ras il-Karmel, infittixhom u neħodhom minn hemm; imqar jekk jinħbew minn quddiem għajnejja f'qiegħ il-baħar, minn hemm nikkmanda lis-serp biex jigdimhom.

4 Imqar jekk imorru fil-jasar quddiem l-egħdewwa tagħhom, hemm nordna lis-sejf u joqtolhom, u għajnejja niffissa fuqhom għall-ħsara tagħhom, u mhux għall-ġid tagħhom.

5 U Sidi, il-Mulej ta' l-eżerċti, hu dak li jmiss l-art u ddub, u dawk kollha li jgħammru fiha jibku, u togħla kollha kemm hi bħal xmara, u tinżel bħax-xmara ta' l-Eġittu.

6 Huwa hu li jibni l-kmamar ta' fuq tiegħu fis-smewwiet, u waqqaf fuq l-art il-koppla tiegħu, u jsejjaħ l-ilmijiet tal-baħar, u jsawwabhom fuq wiċċ l-art: il-Mulej ismu.

7 Mhux bħal ulied l-Etjopin intom għalija, o wlied Iżrael? igħid il-Mulej. Ma tellajtx jien lil Iżrael minn art l-Eġittu, u l-Filistin minn Kaftur, u s-Sirjani minn Kir?

8 Ara, għajnejn Sidi l-Mulej huma fuq is-saltna midinba, u jien neqridha minn fuq wiċċ l-art; iżda ma neqridx għalkollox 'il dar Ġakobb, igħid il-Mulej.

9 Għax, ara, jien sa nordna, u nqalleb lil dar Iżrael fil-ġnus kollha bħal ma jitqalleb il-qamħ fil-għarbiel, iżda lanqas żrara ma taqa' fl-art.

10 Il-midinbin kollha tal-poplu tiegħi jmutu bis-sejf; huma, li jgħidu: Ma tmissniex u ma tilħaqniex il-ħsara.

11 F'dak il-jum inqajjem il-għarix imwaqqa' ta' David, u nagħlaq is-slieħi tiegħu, u ntalla t-tiġrif tiegħu, u narġa' nibnih bħal jiem ta' dari;

12 Biex jiksbu l-bqija ta' Edom, u l-ġnus kollha li jissemma ismi fuqhom, igħid il-Mulej li jagħmel dan.

13 Ara, jiġu l-jiem, igħid il-Mulej, meta dak li jaħrat jilħaq lil dak li jaħsad, u dak li jagħsar il-għeneb lil dak li jiżra' ż-żerriegħa; meta l-muntanji jqattru nbid ħelu, u l-għoljiet kollha jdubu.

14 U nraġġa' lura mill-jasar il-poplu tiegħi Iżrael, u huma jibnu l-bliet imħarbta, u jgħammru fihom; u jħawlu dwieli wkoll, u jixorbu l-inbid tagħhom; u jrawmu ġonna, u jieklu l-frott tagħhom.

15 Inħawwilhom ukoll fuq arthom, u ma jinqalgħu qatt minn fuq arthom, li jien tajthom; igħid il-Mulej, Alla tiegħek.

# Għabdija

1 Id-dehra ta' Għabdija. Hekk igħid Sidi l-Mulej għal Edom: Smajna aħbar mingħand il-Mulej, u ambaxxatur inbagħat fost il-ġnus, igħid: Qumu! Ħa nqumu għal Edom biex nitqabdu miegħu.

2 Ara, nagħmlek żgħir fost il-ġnus: int immaqdar ħafna.

3 Il-kburija ta' qalbek qarrqet bik, int li tgħammar fix-xquq tal-blat, fil-għoli ta' għamartek, u li tgħid f'qalbek: Min iniżżilni fl-art?

4 Għalkemm togħla bħal ajkla, u għalkemm tqiegħed il-bejta tiegħek qalb il-kwiekeb, minn hemm inniżżlek, igħid il-Mulej.

5 Jekk ħallelin jew briganti jiġu fuqek bil-lejl, o kif tkun irvinat! Ma jisirqux daqskemm jinħtiġilhom? Jekk jiġu għandek dawk li jaqtgħu l-għeneb, ma jħallux xi rċippa?

6 Kif inhu misruq Għesaw! Kif inhuma mfittxin it-teżori moħbijin tiegħu!

7 Ir-rġiel kollha msieħbin miegħek tefgħuk 'il barra lejn truf artek: ir-rġiel li kienu ħbieb tiegħek qarrqu bik, u għelbuk; dawk li jieklu ħobżok qiegħdu nassa taħtek: int m'għandikx għaqal!

8 Jaqaw f'dak il-jum, igħid il-Mulej, ma neqridx minn Edom il-għorrief, u l-għaqal mill-muntanja ta' Għesaw?

9 U l-qawwijin tiegħek, o Teman, jitkexkxu, għax kull wieħed mill-muntanja ta' Għesaw jinqered fil-massagru.

10 Minħabba l-vjolenza tiegħek kontra ħuk Ġakobb, int tinkesa bil-għajb, u tinqered għal dejjem.

11 Fil-jum meta int qgħadt fil-ġenb, fil-jum li l-barranin ħadu fil-jasar l-eżerċtu tiegħu, u l-għorba daħlu fi bwiebu, u tefgħu x-xorti fuq Ġerusalem, int kont ukoll bħal wieħed minnhom.

12 La titgħaxxaqx b'jum ħuk, f'jum il-ħsara tiegħu, u la tifraħx għal ulied Ġuda f'jum it-telfien tagħhom; iva, la ċċarratx ħalqek f'jum id-diqa tagħhom.

13 La tidħolx mill-bieb tal-poplu tiegħi, f'jum il-ħsara tiegħu. Iva int, la titgħaxxaqx bid-deni tiegħu f'jum il-

ħsara tiegħu. U la tmiddx idek għal ġidu
f'jum il-ħsara tiegħu.
14 La tiqafx f'salib it-toroq, biex teqred
il-maħrubin tiegħu; u la terħix f'idejn
il-għadu l-meħlusin tiegħu, f'jum id-
diqa!
15 Għax jum il-Mulej hu qrib għall-
ġnus kollha. Kif tagħmel jagħmlulek:
ħlas egħmilek jaqa' fuq rasek.
16 Għax bħal ma xrobtu fuq il-għolja
qaddisa tiegħi, hekk il-ġnus kollha jixorbu
dejjem, iva, huma jixorbu, u jibilgħu, u
jkunu qishom qatt ma kienu.
17 Iżda fuq il-għolja ta' Sijon ikun
hemm xi meħlusin, u Sijon tkun imqaddsa;
u dar Ġakobb tarġa' tiegħu wirta.
18 Imbagħad dar Ġakobb tkun nar, u
dar Ġużepp fjamma, iżda dar Għesaw
tkun bħal laqx; ikebbsuhom u jaħarqu-
hom, hekk li ħadd ma jibqa' minn dar
Għesaw, għax il-Mulej tkellem.
19 U dawk ta' art nofsinhar jieħdu l-
muntanja ta' Għesaw; u dawk tal-wita
jieħdu art il-Filistin; jieħdu wkoll art
Efrajm, u art Samarija, u Benjamin jieħu
Gilgħad.
20 U l-eżiljati ta' dan l-eżerċtu ta' wlied
Iżrael, li hemm fost il-Kangħanin, jieħdu
sa Sarefat, u l-eżiljati ta' Ġerusalem, li
hemm f'Sefarad, jieħdu l-bliet ta' nofs-
inhar.
21 Il-ħelliesa jitilgħu fuq il-għolja ta'
Sijon biex jagħmlu ħaqq mill-muntanja ta'
Għesaw; u s-saltna tkun tal-Mulej.

# Ġona

1 Issa l-kelma tal-Mulej ġiet lil Ġona,
bin Amittaj, tgħid:
2 Qum, mur Ninwe, il-belt il-kbira, u
ippriedka kontra tagħha; għax il-ħażen
tagħhom tala' sa quddiemi.
3 Iżda Ġona qam biex jaħrab lejn
Tarsis, bgħid minn quddiem il-Mulej. U
hekk niżel Ġoppa, u sab ġifen li kien sejjer
Tarsis, ħallas il-passaġġ tiegħu, u tala'
fuqu biex imur magħhom Tarsis, bgħid
mill-Mulej.
4 U l-Mulej tafa' riħ qawwi fuq il-
baħar, u qamet tempesta kbira fuq il-baħar
hekk li l-ġifen kien sa jitkisser.
5 Imbagħad il-baħrin beżgħu, u kull
wieħed beda jgħajjat lill-alla tiegħu, u
tefgħu t-tagħbija li kellhom fuq il-ġifen
il-baħar, biex iħaffu minn fuqhom; iżda
Ġona niżel isfel fil-ġifen, imtedd, u raqad
fil-fond.
6 U resaq lejh il-kaptan, u qallu: X'int
tagħmel hawn rieqed? Qum, għajjat lil
Alla tiegħek! Għandu mnejn Alla tiegħek
jaħseb fina, u ma nintilfux!
7 Imbagħad qalu wieħed lil ieħor:
Ejjew nitfgħu x-xorti, biex inkunu nafu
minħabba min ġratilna din il-ħsara! U
tefgħu x-xorti, u x-xorti waqgħet fuq
Ġona.
8 Imbagħad qalulu: Għidilna, nitolbuk,
ħtija ta' min ġratilna din il-ħsara. X'inhu
xogħlok? Mnejn ġej? Liema hu pajjiżek,
u minn liema poplu int?
9 U qalilhom: Jiena Lhudi; u nibża'
mill-Mulej, Alla tas-sema, li għamel il-
baħar u l-art.
10 Imbagħad ir-rġiel beżgħu wisq, u
qalulu: Għaliex għamilt dan? Għax ir-
rġiel kienu jafu li hu kien ħarab bgħid
mill-Mulej, għax kien għarrafhom.
11 Imbagħad qalulu: X'għandna
nagħmlulek biex il-baħar jiskot minn
fuqna? Għax il-baħar aktar ma jmur,
aktar jitqawwa.
12 U qalilhom: Erfgħuni, u itfgħuni l-
baħar; u jiskot il-baħar minn fuqkom;
għax jien naf li minħabba fija ġiet din
it-tempesta kbira fuqkom.
13 Madankollu, ir-rġiel qabdu jaqdfu
bis-sħiħ biex jerġgħu lejn l-art, iżda ma
setgħux: għax il-baħar aktar ma jmur,
aktar beda jitqawwa kontra tagħhom.
14 Għalhekk sejħu l-Mulej, u qalu:
Nitolbuk, o Mulej, nitolbuk, tħalliniex
nintilfu minħabba l-ħajja ta' dar-raġel, u
tgħoddulniex dad-demm bla ħtija; għax
int, o Mulej, għamilt kif għoġob lilek.
15 Imbagħad qabdu 'l Ġona, u tefgħuh
il-baħar, u l-baħar waqaf mill-qilla tiegħu.
16 Imbagħad ir-rġiel beżgħu wisq mill-
Mulej, u offrew sagrifiċċju lill-Mulej, u
għamlu wegħdiet.
17 Issa l-Mulej kien hejja ħuta kbira biex
tibla' 'l Ġona. U Ġona dam f'żaqq il-ħuta
tlitt ijiem u tlitt iljieli.

2 Imbagħad Ġona talab lill-Mulej, Alla
tiegħu, minn żaqq il-ħuta,
2 U qal: Sejjaħt il-Mulej fid-diqa
tiegħi, u semagħni; mill-vixxri ta' saltnet
l-imwiet jien għajjatt; u int smajt leħni.
3 Għax int tfajtni fil-qiegħ, fil-qalba ta'
l-ibħra; u gliegel ta' ilma dawruni: il-ħalel
tiegħek, u l-imwieġ tiegħek għaddew minn
fuqi.

4 Imbagħad jien għidt: Imkeċċi jien
minn quddiem għajnejk; madankollu jien
narġa' nħares lejn it-tempju mqaddes
tiegħek.
5 L-ilmijiet dawruni, imqar sa ruħi:
l-abbiss kebbibini, il-ħaxix tal-baħar
tkebbeb madwar rasi.
6 Inżilt f'qiegħ il-muntanji; l-art bl-
istaneg tagħha għalqitni għal dejjem: iżda
int tellajt lil ħajti mill-ħofra, o Mulej, Alla
tiegħi!
7 Xħin ruħi kienet mifnija fija, ftakart
fil-Mulej; u talbi wasal sa għandek, fit-
tempju mqaddes tiegħek.
8 Dawk li jżommu ma' frugħat
qarrieqa, jitilqu l-ħniena tagħhom stess.
9 Iżda jien noffrilek sagrifiċċji, b'leħen
ta' radd il-ħajr; jien inrodd dak li wegħidt.
Is-salvazzjoni mill-Mulej.
10 U l-Mulej kellem il-ħuta, u l-ħuta
rmiet lil Ġona fuq l-art.

3 U l-kelma tal-Mulej ġiet it-tieni darba
lil Ġona, tgħid:
2 Qum, mur Ninwe, dik il-belt il-kbira,
u ippridkalha dak li sa nikkmandak.
3 U Ġona qam, u mar lejn Ninwe
skond kelmet il-Mulej. Issa Ninwe kienet
belt kbira ħafna quddiem il-Mulej, fiha
tlitt ijiem mixi.
4 Imbagħad Ġona beda jmur jum mixi
fil-belt, u kien jippriedka, u jgħid: Erbgħin
jum oħra, u Ninwe tiġġarraf!
5 U hekk in-nies ta' Ninwe emmnu
f'Alla, u nidew sawma, u libsu x-xkejjer,
mill-kbar saż-żgħar tagħhom.
6 U meta waslet l-aħbar għand is-sultan
ta' Ninwe, dan qam mit-tron tiegħu, u
neħħa l-mantar minn fuqu, u nkesa bi
xkora, u qagħad fuq ir-rmied.
7 U b'digriet tas-sultan u tal-kbarat
tiegħu, ħarġu proklama f'Ninwe li kienet
tgħid hekk: Tħallu l-ebda bniedem, jew
bhima, jew baqra, jew nagħġa, idduq xi
ħaġa; tħalluhomx jirgħaw, u lanqas jixorbu
ilma:
8 Iżda ħa jinkesa bi xkora l-bniedem u
l-bhima, u jgħajtu bil-qawwa lejn Alla; u
ħalli kull wieħed jarġa' lura minn triqtu
l-ħażina, u mill-vjolenza magħmula minn
idejhom.
9 Min jista' jgħid jekk Alla jdurx u
jisgħobbih, u jarġa' lura mill-qilla ta'
għadbu u ma nintilfux?
10 U Alla ra egħmilhom, li reġgħu lura
minn triqthom il-ħażina, u sogħobbih
Alla mid-deni li qal li jagħmlihom: u ma
għamilhulhomx.

4 Iżda Ġona sogħobbih ħafna, u għadab
wisq.
2 U talab lill-Mulej, u qal: O Mulej,
mhux dan kien kliemi meta kont għadni
f'arti? Għalhekk l-ewwel darba jien ħrabt
lejn Tarsis, għax kont naf li int Alla
twajjeb u ħanin, iddum ma tagħdab, u
kbir fit-tjieba, u tindem mill-ħsara.
3 Għalhekk issa, o Mulej, nitolbok
ħudli ħajti, għax aħjar għalija mmut milli
ngħix.
4 Imbagħad qallu l-Mulej: Sewwa li
tagħdab hekk?
5 U Ġona ħareġ mill-belt, u qagħad
bil-qiegħda n-naħa tal-lvant tal-belt, u
hemm għamel għalih għarix, u qagħad
taħtu fid-dell, sa ma jara x'jiġri fil-belt.
6 U l-Mulej Alla nibbet siġra tar-riġnu,
u għoliet fuq Ġona, biex ikun hemm id-
dell fuq rasu, biex teħilsu mid-diqa
tiegħu. U Ġona feraħ ferħa kbira bis-siġra
tar-riġnu.
7 Iżda l-Mulej l-għada, mas-sebħ,
qajjem duda, li għamlet għas-siġra tar-
riġnu, hekk li nixfet.
8 U ġara ma' tlugħ ix-xemx, illi l-Mulej
qajjem riħ xlokk jaħraq; u x-xemx daqqet
fuq ras Ġona, u ntelaq, u xtaq fih in-nifsu
li jmut, u qal: Aħjar għalija mmut milli
ngħix!
9 U Alla qal lil Ġona: Sewwa qiegħed
tagħmel li tagħdab minħabba s-siġra tar-
riġnu? U wieġeb: Sewwa li jien għadabt,
imqar għall-mewt!
10 Imbagħad il-Mulej qal: Għandek
ħniena mis-siġra tar-riġnu, li ma tħabattx
għaliha, u ma rabbejthiex; li nibtet f'lejl, u
nixfet f'lejl.
11 U jien ma jkollix ħniena minn
Ninwe, il-belt il-kbira, li fiha aktar minn
mija u għoxrin elf bniedem, li ma jagħrfux
id-differenza bejn leminhom u xellugħom,
u ħafna bhejjem?

# Mikea

1 Il-kelma tal-Mulej li ġiet lil Mikea,
il-Morasti, fi żmien Ġotam, Aħaż u
Ħeżekija, slaten ta' Ġuda, li hu ra fuq
Samarija, u Ġerusalem.
2 Isimgħu, o popli kollha; agħti widen
o art u kulma fiha, u ħa jkun Sidi l-Mulej
xiehed kontra tagħkom, is-Sid mit-tempju
mqaddes tiegħu!

3 Għax, ara, il-Mulej ħiereġ minn agħmartu, u jinżel, u jimxi fuq il-għoljiet ta' l-art.
4 U l-muntanji jdubu taħtu, u l-widien jinferqu, bħal xemgħa quddiem in-nar, u bħal ilmijiet imsawba għan-niżla.
5 Dan kollu minħabba t-tixwix ta' Ġakobb, u minħabba d-dnubiet ta' dar Iżrael. X'inhu t-tixwix ta' Ġakobb? Mhux Samarija? U x'inhuma l-postijiet għoljin ta' l-idolatrija f'Ġuda? Mhux Ġerusalem?
6 Għalhekk nagħmel lil Samarija ħerba fir-raba', art imħawla dwieli: u ngerbeb fil-wied il-ġebel tagħha, u nikxef is-sisien tagħha.
7 U l-immaġnijiet skolpiti tagħha kollha jitfarrku, u l-qliegħ tagħha kollu jinħaraq fin-nar, u l-idoli tagħha kollha nagħmilhom ħerba, għax minn qliegħ iż-żena qalgħethom, u fi qliegħ iż-żena jerġgħu jmorru.
8 Għalhekk innewwaħ u nixher, nimxi ħafi u għeri; innewwaħ bħax-xakall, u nibki bħan-nagħma.
9 Għax il-ġerħa tagħha bla fejqan; għax waslet sa Ġuda, laħqet sa bieb il-poplu tiegħi, imqar sa Ġerusalem.
10 La tħabbruhiex f'Gatt! la tibku xejn: f'dar Afra tmiegħek fit-trab.
11 Għaddu, ibqgħu sejrin, intom li tgħammru f'Safir, fil-għera u fil-għajb; in-nies ta' Sanan ma joħorġux iżjed; il-biki ta' Bet-Esel jiċħdilkom il-kenn tagħha.
12 In-nies ta' Marot stennew fuq ix-xwiek għall-ġid, iżda ħsara ġiet minn għand il-Mulej sa bieb Ġerusalem.
13 Int li tgħammar f'Lakis, orbot iż-żwiemel mal-mirkeb: għax hi kienet il-bidu tad-dnub għal bint Sijon; għax fik insabu l-ħtijiet ta' Iżrael.
14 Għalhekk, int tagħti għotjiet ta' qabel it-tluq lil Moreset-Gatt; djar Akżib ikunu gidba għas-slaten ta' Iżrael.
15 Iżda jien għad inġib fuqek rebbieħ, o int li tgħammar f'Maresa; il-glorja ta' Iżrael tidħol sa Għadullam.
16 Aqta' xagħrek, qaxxar rasek, minħabba wlied il-għaxqa tiegħek; wassa' l-qargħa tiegħek bħal ajkla; għax imorru fil-jasar, bgħid minnek!

2 Ħażin għal dawk li jaħsbu fuq is-sodda tagħhom kif jagħmlu d-deni u l-ħsara, biex meta jisbaħ jagħmluhom għax għandhom is-setgħa f'idejhom!
2 Jixxenqu għar-raba', imbagħad jisirquh; għad-djar, u jeħduhom; jaħqru raġel u 'l daru, lis-sid u lil ġidu.
3 Għalhekk, hekk igħid il-Mulej: Ara, sa naħseb għal dil-familja ħsara, li minnha ma tistgħux tiġbdu għonqkom; u lanqas timxu mkabbrin, għax ikun żmien ħażin.
4 F'dak il-jum iqabblulkom taqbila, u jnewħu tinwiħa ta' mrar, u jgħidu: Irrovinati aħna għalkollox! Hu jgħaddi f'idejn ħaddieħor sehem il-poplu tiegħi! Araw, kif ħaduli! Ir-raba' tagħna jitqassam lix-xewwiexa.
5 Għalhekk ma jkollok ħadd li jitfa' l-ħabel tal-qejsien bix-xorti fil-miġemgħa tal-Mulej.
6 La tħabbrux, igħidu huma lil dawk li jħabbru: ma jħabbrulhomx, biex huma ma jaqgħux fil-għajb.
7 Għandu jingħad dan, o int li ġġib isem dar Ġakobb? Jaqaw naqas is-sabar lill-Ispirtu tal-Mulej? Huma dawn l-egħmejjel tiegħu? Jaqaw kliemi ma jagħmilx ġid lil min jimxi sewwa?
8 Dan l-aħħar il-poplu tiegħi qam bħal għadu: intom tieħdu l-mantar u l-libsa ta' taħt lil dawk li jgħaddu bla ħsieb, huma u ġejjin lura mill-gwerra.
9 Intom tbiegħdu lin-nisa tal-poplu tiegħi minn dar il-hena tagħhom; minn uliedhom tieħdu għal dejjem il-glorja tiegħi.
10 Qumu, itilqu! għax dan mhux lok il-mistrieħ tagħkom minħabba t-tinġis tiegħu, hu jeqridkom b'qerda kerha.
11 Jekk wieħed jimxi bi spirtu ta' qerq u gideb, billi jgħid: Inħabbarlek fuq l-inbid u x-xorb qawwi! dan ikun il-profeta għal dan il-poplu.
12 Jien sgur niġimgħek, o Ġakobb, niġimgħek kollok kemm int; jien sgur niġbor il-fdal ta' Iżrael; inqegħidhom flimkien bħan-ngħaġ ta' Bosra, bħal merħla f'nofs il-maqjel tagħha; il-post ikun iffullat bl-irġiel.
13 Dak li jiftaħ it-triq jitla' quddiemhom; igħaddu mill-bieb, u joħorġu minnu: hekk is-sultan tagħhom jimxi quddiemhom, u l-Mulej ikun f'rashom.

3 U jien għidt: Isimgħu, nitlobkom, o kapijiet ta' Ġakobb, u intom ħakkiema ta' dar Iżrael; ma jmisskomx intom tkunu tafu dak li hu ġust?
2 Iżda intom tobogħdu t-tajjeb, u tħobbu l-ħażin; tqaxxru l-poplu tiegħi, u tneħħulu laħmu minn fuq għadmu;
3 Huma jibilgħu l-laħam tal-poplu tiegħi, iqaxxrulu ġildu minn fuqu: ikissrulu għadmu; iqattgħuhom bħal laħam f'borma, u bħal taqtigħat f'kaldarun.
4 Imbagħad igħajtu lill-Mulej, iżda ma jweġibhomx; jaħbi wiċċu minnhom f'dak iż-żmien, għax l-egħmejjel tagħhom kienu ħżiena.
5 Hekk igħid il-Mulej għall-profeti, li jmexxu l-poplu tiegħi mhux fit-triq tas-sewwa, li meta jkollhom x'jigdmu bi snienhom, igħajtu: Is-sliem; iżda għal min ma jagħtihomx xejn f'ħalqhom, jagħmlulu gwerra.
6 Għalhekk ikunilkom il-lejl mingħajr

dehriet; u jkun id-dlam għalikom, biex ma
tħabbrux; u tgħib ix-xemx għall-profeti,
u n-nhar jidlam għalihom.
7 Imbagħad jistħu r-rajjin, u jiregħxu l-
ħabbara; tassew, huma lkoll igħattu
fommhom għax mhemmx tweġib minn
Alla.
8 Iżda jien tassew mimli bil-qawwa
bl-ispirtu tal-Mulej, u bil-ħaqq, u bil-ħila,
biex inħabbar lil Ġakobb il-ħtija tiegħu, u
lil Iżrael dnubu,
9 Isimgħu dan, nitlobkom, o kapijiet
ta' dar Ġakobb, u ħakkiema ta' dar
Iżrael, li tistmellu l-ħaqq, u tgħawġu
kulma hu dritt,
10 U tibnu lil Sijon bid-dmija, u lil
Ġerusalem bid-dnewwa.
11 Il-kapijiet tagħha jaqtgħu l-ħaqq
biex jieħdu l-għotjiet, il-qassisin tagħha
jgħallmu għall-ħlas, u l-profeti tagħha
jħabbru għall-flus, iżda jistrieħu fuq il-
Mulej, u jgħidu: Jaqaw il-Mulej mhux
f'nosfna? L-ebda ħsara ma tiġrilna.
12 Għalhekk, minħabba fikom, Sijon
tinħarat bħal għalqa, u Ġerusalem issir
gods ħerba, u l-għolja tat-tempju għaqba
msaġġra.

4 U jiġri, fl-aħħar tal-jiem, illi l-muntanja
ta' dar il-Mulej titwaqqaf fuq ras il-
muntanji, u togħla fuq il-għoljiet, u l-popli
jigru lejha.
2 U ħafna ġnus jiġu, u jgħidu: Ejjew,
ħa nitilgħu fuq il-muntanja tal-Mulej, u
f'dar Alla ta' Ġakobb, biex igħallimna
t-triqat tiegħu, u nimxu fil-mogħdijiet
tiegħu, għax minn Sijon toħroġ il-liġi, u
minn Ġerusalem il-kelma tal-Mulej.
3 Hu jkun l-imħallef ta' ħafna popli, u
jagħmel il-ħaqq lill-ġnus qawwija, il-
bogħod; u sjufhom jagħmluhom sikek, u
l-lanez tagħhom imnieġel: ġens ma jarfax
sejf għal ġens, u lanqas jitħarrġu aktar
għall-gwerra.
4 Joqogħdu kull wieħed taħt id-dielja,
u taħt it-tina tiegħu; u ħadd ma jbeżżagħ-
hom: għax fomm il-Mulej ta' l-eżerċti
tkellem.
5 Għalkemm il-popli kollha jimxu kull
wieħed f'isem alla tiegħu, aħna nimxu
f'isem il-Mulej, Alla tagħna, għal dejjem
ta' dejjem.
6 F'dak il-jum, igħid il-Mulej, niġma'
z-zopop, u niġbor lil dawk li kienu
mkeċċijin, u 'l dawk li jiena ħqart.
7 Liz-zopop nagħmilhom fdal, u 'l dawk
li kienu mkeċċijin il-bogħod ġens qawwi;
u l-Mulej isaltan fuqhom fil-għolja ta'
Sijon, minn issa u għal dejjem.
8 U int, o torri ta' l-imrieħel, fortizza
ta' bint Sijon, għandek tiġi s-setgħa ta'
qabel; is-saltna tiġi lil bint Ġerusalem.
9 U issa għaliex tgħajjat qawwi?
M'hemmx fik sultan? Jew min jagħtik
parir intemm, biex qabdek l-uġigħ bħal
mara fil-ħlas?
10 Tkagħweġ bl-uġigħ u nfexx ibki, o
bint Sijon, bħal mara fil-ħlas! għax issa
int toħroġ mill-belt, u tgħammar fir-raba',
u tmur lejn Babel. Hemm tinħeles;
hemm jifdik il-Mulej minn idejn l-
egħdewwa tiegħek.
11 Issa wkoll ħafna ġnus inġemgħu
kontra tiegħek, li jgħidu: Ħa tkun
imkasbra, u ħa jitgħaxxqu għajnejna
b'Sijon.
12 Iżda huma ma jagħrfux ħsibijiet il-
Mulej, ma jifhmux fehmtu: għax hu
jiġmagħhom, bħal qatet fuq l-andar.
13 Qum u idres, o bint Sijon! għax jien
nagħmlu tal-ħadid il-qarn tiegħek, u
dufrejk nagħmilhom tal-bronż, u int
tfarrak ħafna popli; u jien inqaddes
ġidhom lill-Mulej, u l-għana tagħhom lil
Sid l-art kollha.

5 Inġama' issa fi qtajja, o bint il-qtajja!
Issa qiegħed jassedjana: huma jidorbu
b'virga ħaddejn l-imħallef ta' Iżrael.
2 Iżda int, Betlehem ta' Efrata, għal-
kemm l-iżgħar fost l-eluf ta' Ġuda,
minnek joħroġli wieħed li jkun jaħkem fuq
Iżrael; li nislu jkun mill-qedem, mill-jiem
ta' dejjem.
3 Għalhekk hu jitlaqhom, sakemm
tkun wildet dik li sa tiled; imbagħad il-
bqija ta' ħutu jerġgħu lejn ulied Iżrael.
4 Hu jieqaf, u jirgħa l-merħla tiegħu,
bil-qawwa tal-Mulej, bil-maestà ta' isem
il-Mulej, t'Alla tiegħu; u huma jgħammru
bis-sliem, għax issa hu jkun kbir sa truf
l-art.
5 U dan ir-raġel ikun is-sliem tagħna:
meta l-Assirjan jiġi f'artna, u meta jirfes
fuq il-palazzi tagħna, aħna nqajmu għalih
seba' ragħajja, u tmien kbarat minn fost
il-poplu.
6 U huma jħarbtu l-art ta' l-Assirja bis-
sejf, u art Nimrod fid-daħliet tagħha; hekk
hu jeħlisna mill-Assirjan, meta dan jidħol
f'artna, u meta jirfes fi truf pajjiżna.
7 Imbagħad il-fdal ta' Ġakobb ikun
fost ħafna popli, bħal nida li tiġi minn
għand il-Mulej, bħal irxiexa fuq il-ħaxix;
li ma jistennew l-ebda ordni mill-bniedem,
u ma jiddependux minn ulied il-bniedem.
8 U l-fdal ta' Ġakobb ikun fost il-
Ġentili, f'nofs ħafna popli, bħal ljun qalb
il-bhejjem tal-masġar, bħal ferħ ta' ljun
fost l-imrieħel tan-ngħaġ, li, fejn igħaddi,
igħaffeġ u jqatta', u ma jkun hemm ħadd
li jista' jeħles.
9 Ħa tirtafa' idek għal dawk li jobogħ-
duk, u ħa jinqerdu l-egħdewwa tiegħek
kollha.
10 U jiġri f'dak il-jum, igħid il-Mulej,
li jien inneħħi ż-żwiemel tiegħek minn
nofsok, u neqred l-imriekeb tiegħek:

11 U ngarraf il-bliet ta' artek, u
nwaqqa' l-fortizzi tiegħek kollha;
12 U n-neħħi s-sħarijiet minn idek; u
ma jkollokx aktar min jeħber;
13 Naqla' minn nofsok l-immaġnijiet
skolpiti tiegħek, u l-ħaġar wieqaf tiegħek
minn nofsok; u ma tqimx aktar egħmil
idejk.
14 U naqla' l-Axerim tiegħek minn
nofsok; u nkisser il-bliet tiegħek;
15 U nitħallas fil-għadab u fil-qilla
tiegħi mill-ġnus li ma semgħux.

6 Isimgħu issa xi jgħid il-Mulej: Qum,
tlewwem quddiem il-muntanji, ħa
jisimgħu leħnek il-għoljiet!
2 Isimgħu intom, o muntanji, il-kawża
tal-Mulej, u intom, sisien qawwija ta'
l-art! għax il-Mulej għandu tlewwima
mal-poplu tiegħu, u sa jiġġieled ma'
Iżrael.
3 O poplu tiegħi, x'għamiltlek? U fiex
dejjaqtek? Weġibni.
4 Tassew jien tellajtek minn art l-
Eġittu, u ħlistek minn dar il-jasar; u
bgħatt quddiemek 'il Mosè, 'l Arun, u 'l
Mirjam miegħu.
5 O poplu tiegħi, ftakar x'parir ta
Balak, sultan ta' Mowab, u x'wieġbu
Balgħam, bin Begħor, minn Sittim sa
Gilgal; biex tagħraf l-egħmejjel ġusti tal-
Mulej.
6 Biex nersaq quddiem il-Mulej, u
mmil quddiem Alla l-Għoli? Nersaq lejh
b'offerti maħruqa, bil-għoġiela ta' sena?
7 Jogħġbuh lill-Mulej l-eluf ta' kbiex,
jew il-għaxriet ta' eluf ta' gliegel ta' żejt?
Nagħti jien l-ewwel wild tiegħi għall-ħtija
tiegħi, il-frott ta' ġismi għal dnub ruħi?
8 Uriek, o bniedem, x'inhu tajjeb; u
x'jitlob minnek il-Mulej ħlief li tagħmel
biss is-sewwa, u tħobb it-tjieba, u timxi
bl-umiltà m'Alla tiegħek?
9 Leħen il-Mulej isejjaħ il-belt, u r-raġel
għaqli jibża' minn ismek: isimgħu l-ħatar
u 'l min ġiebu!
10 M'għadx hemm teżori maqlugħin
bil-ħażen f'dar il-ħażin, u kejl ħażin li hu
misħut?
11 Nista' jien inqishom bla ħtija l-
miżien ħażin, u x-xkora b'użin qarrieq?
12 Għax il-għonja tagħha mimlijin
vjolenza, u n-nies tagħha jitkellmu bil-
gideb, u lsienhom qarrieq ġo fommhom.
13 Għalhekk ukoll jien nidorbok, u
nagħmillek ġrieħi kbar, nagħmlek ħerba
minħabba dnubietek.
14 Int tiekol, iżda ma tixbax; u ħmieġek
jibqa' ġo fik; tlaħħaq u ma tilidx; u dawk
li tiled nerħihom lis-sejf.
15 Int tiżra', iżda ma taħsadx; int
tisħaq iż-żebbuġ iżda ma tindilikx biż-żejt;
tisħaq il-għeneb, iżda ma tixrobx inbid.
16 Għax l-istatuti ta' Għomri, u l-
egħmejjel kollha ta' dar Aħab, huma
mħarsin, u intom timxu skond il-pariri
tagħhom. Għalhekk nagħmlek ħerba, u
niesek daħk; għalhekk terfgħu l-għajb
tal-poplu tiegħi!

7 Jaħasra għalija! għax jien sirt bħal
wieħed li jlaqqat wara l-ġbir tal-frott
fil-ħarifa, ir-rċipp wara ġbir il-għeneb:
ma baqa' l-ebda għanqud wieħed x'jiekol;
ruħi tixxennaq għalxejn għall-bajtra bikrija
misjura,
2 It-tajjeb għab mill-art, u mhemmx
raġel sewwa fost in-nies, kollhom jissajjaw
għad-demm; wieħed jonsob lil ieħor.
3 Idejhom pronti għad-deni, biex
jagħmluh tajjeb. Sew il-prinċep u sew l-
imħallef iridu jixxaħmu; u l-kbir jitkellem
skond ix-xewqa ħażina ta' ruħu, u hekk
jinsġu d-deni flimkien.
4 L-aħjar fosthom hu bħall-għawseġ;
l-aktar rett hu agħarr minn ħajt tax-xewk:
il-jum imħabbar mill-għassiesa tiegħek,
il-jum tal-kastig tiegħek jasal; imbagħad
ikunu f'kunfużjoni.
5 Tafdawx fil-ġar, m'għandux ikollkom
fiduċja fl-aktar ħabib tal-qalb; ma' dik li
toqgħod fi ħdanek għasses il-bwieb ta'
fommok.
6 Għax l-iben jagħmel għajb lill-missier,
il-bint tqum kontra ommha, il-kenna għal
ħmietha; u l-egħdewwa ta' bniedem ikunu
n-nies ta' daru stess.
7 Għalhekk jien inħares lejn il-Mulej;
nispera f'Alla tas-salvazzjoni tiegħi; Alla
tiegħi jismagħni.
8 La tifraħx minħabba fija, o għadu
tiegħi: jekk naqa', narġa' nqum; jekk jien
fid-dlam, il-Mulej hu d-dawl tiegħi.
9 Jien narfa' għadab il-Mulej, għax
dnibt kontrih, sakemm jieħu f'idejh il-
kawża tiegħi, u jagħmel il-ħaqq miegħi; hu
joħroġni fid-dawl, u jien nikkuntempla l-
ħaqq tiegħu.
10 Imbagħad il-għadu tiegħi jarah, u
tinkesa bil-għajb, dik li qaltli: Fejn hu
l-Mulej, Alla tiegħek? Għajnejja jħarsu
lejha: issa tkun mirfusha bħat-tajn tat-
toroq.
11 F'dak il-jum li jinbnew il-ħitan
tiegħek, f'dak il-jum jitwessgħu trufek.
12 F'dak il-jum jiġu għandek, mill-
Assirja, u mill-bliet ta' l-Eġittu; mill-
Eġittu sax-xmara, u minn baħar sa baħar,
u minn muntanja sa muntanja.
13 U l-art issir ħerba kaġun ta' niesha,
minħabbha frott egħmilhom.
14 Irgħa l-poplu bil-ħatar tiegħek, il-
merħla ta' wirtek, li tgħammar weħidha
fil-masġar, f'nofs il-Karmel. Ħa jirgħaw
f'Basan u Gilgħad, bħal f'jiem il-qedem.
15 Bħall-jiem tal-ħruġ tiegħek minn art
l-Eġittu, jien nurik egħġubijiet.
16 Il-ġnus jaraw u jistħu b'ħilthom

kollha: iqiegħdu idhom fuq fommhom, u jittarxu widnejhom.

17 Bħas-serp jilagħqu t-trab ta' l-art, bħall-ħniex ta' l-art joħorġu mriegħda mill-fortizzi tagħhom; jiġu għand il-Mulej Alla tagħna mkexkxin, u jibżgħu quddiemek.

18 Min hu Alla bħalek, li jneħħi l-ħażen u jaħfer id-dnub lill-fdal ta' wirtu? Ma jżommx għadbu għal dejjem, għax hu jitgħaxxaq bil-ħniena.

19 Hu jerġa' jkollu ħniena minna, u jgħaffeġ taħt riġlejh ħtijietna. Iva, int twaddab f'qiegħ il-baħar dnubiethom kollha.

20 Int turi l-fedeltà tiegħek lil Ġakobb, il-ħniena tiegħek lil Abraham, bħal ma ħlift lil missirijietna, minn jiem il-qedem.

# Naħum

1 It-taħbira għal Ninwe. Ktieb id-deħra ta' Naħum l-Elkoxi.

2 Il-Mulej hu Alla għajjur u jitħallas; il-Mulej jitħallas u mimli għadab; il-Mulej jitħallas mill-avversarji tiegħu, u l-għadab jarfa' għall-egħdewwa tiegħu.

3 Il-Mulej idum ma jagħdab, u kbir fil-qawwa, u l-Mulej ma jżommx il-ħati b'innoċenti: il-Mulej għandu t-triq tiegħu fir-riefnu u t-tempesta, u s-sħab hu t-trab ta' riġlejh.

4 Iċanfar il-baħar u jnixxfu, u jqaxqax ix-xmajjar kollha: Basan tidbiel, u l-Karmel ukoll, u jidbiel il-ward tal-Libanu.

5 Il-muntanji jitriegħdu minħabba fih, u l-għoljiet idubu; iva, l-art tintrafa' quddiemu, u d-dinja b'kull min igħammar fiha.

6 Min jista' jieqaf quddiem il-qilla tiegħu? U min jista' jżomm quddiem is-saħna ta' għadbu? Għadbu jinfexx bħan-nar, u l-blat jinqasam quddiemu.

7 Tajjeb il-Mulej; hu fortizza f'jum ta' diqa; hu jaf lil dawk li jieħdu kenn fih.

8 Iżda b'wied li jgħarraq hu jeqred għalkollox il-post fejn hi Ninwe, u jiġri wara l-egħdewwa tiegħu sa ġod-dlamijiet.

9 X'taħsbu kontra l-Mulej? Hu sa jagħmel qerda sħiħa; hu ma jitħallasx darbtejn mill-egħdewwa.

10 Għax għalkemm imħabblin bħax-xewk, u xurbanin bix-xorb tagħhom, jinħarqu għalkollox bħal tiben niexef.

11 Minnek ħareġ wieħed, li fassal id-deni kontra l-Mulej, li ta pariri ħżiena.

12 Hekk igħid il-Mulej: Għalkemm ikunu qawwija u ħafna, huma jkunu meqrudin, meta hu jgħaddi. Għalkemm għakkistek, jien ma ngħakkiskx aktar.

13 Għax issa nkisser il-madmad tiegħu minn fuqek, u nqatta' l-irbit tiegħek.

14 Il-Mulej ta din l-ordni għalik, o sultan ta' Ninwe: Ma jkunx hemm aktar nisel minn ismek: minn dar allatek neqred l-immaġnijiet skolpiti; u l-immaġnijiet imdewba; inħejjilek qabrek, għax int sirt ta' min jiddisprezzak.

15 Ara, fuq il-muntanji riġlejn dak li jġib il-bxara t-tajba, li jħabbar is-sliem! Iċċelebra l-għidien tiegħek, o Ġuda, rodd il-wiegħdi tiegħek: għax ix-xellerat qatt iżjed ma jgħaddi fik; inqered għalkollox.

2 Il-qerried tala' għalik, o Ninwe; ħares il-fortizza! għasses it-triq! ħażżem ġenbejk! qawwi ħiltek kemm tiflaħ.

2 Għax il-Mulej jerġa' jwaqqaf il-glorja ta' Ġakobb, u l-glorja ta' Iżrael: għax il-ħallelin serquhom, u qerdu l-friegħi tad-dwieli tagħhom.

3 It-tarka tal-qalbenin tiegħu saret ħamra, il-gwerrieri tiegħu lebsin il-kremżi: l-imriekeb tiegħu jleħħu bl-azzar meta jkun lest biex jitqabad, u jixxejru l-lanez taċ-ċipress.

4 L-imriekeb ilebbtu fit-triq, jiġġerrew 'l hawn u 'l hemm fl-imsieraħ: jidhru bħal torċa, jiġru bħal beraq.

5 Is-sultan jiftakar fl-irġiel qalbiena tiegħu: jitfixklu huma u sejrin; igħaġġlu għas-swar, u s-saqaf tal-kenn jitwaqqaf.

6 Jinfetħu bwieb ix-xmajjar, u l-palazz jiġġarraf.

7 U lil Hussab ikasbruha għerija, jeħduha fil-jasar, u l-qaddejja tagħha jnewħu, bħal ħamiem igorr, u jħabbtu fuq sidirhom.

8 Iżda Ninwe kienet sa mill-qedem bħal ħażna ta' ilma: iżda huma jaħarbu: Ieqfu Ieqfu! igħajtu; iżda ħadd ma jħares lura.

9 Isirqu l-fidda; isirqu d-deheb! għax mhemmx tarf għall-għana, kotra ta' ħwejjeġ prezzjużi ta' kull xorta.

10 Vojta, misruqa, imħarbta! Il-qlub jinħallu, l-irkobbtejn iħabbtu ma' xulxin, u tkexkix fil-ġenbejn kollha, u l-uċuħ imbegħerna kollha!

11 Fejn hu dan il-għar ta' l-iljuni, u l-post fejn jieklu l-frieħ ta' l-iljuni, fejn l-iljun, u l-iljuna, u l-frieħ tagħha kienu jmorru jimxu, u ħadd ma kien igerrixhom?

12 Hawn l-iljun kien iqatta' li jinħtieġ għall-frieħ tiegħu, u kien jaħtaf għal-ljuna

tiegħu, u kien jimla b'li jaħtaf il-bejta
tiegħu, u l-egħrien tiegħu bil-priża.
13 Ara, jien kontrik, igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti; jien naħraq l-imriekeb tagħha
f'duħħan, u s-sejf jibla' l-iljuni żgħar
tiegħek: neqred mill-art is-serq tiegħek, u
ma jinstamax iżjed leħen il-messaġġiera
tiegħek.

3 Ħażin għal belt id-dmija, li mimlija
kollha gideb u vjolenza, u li s-serq
tagħha ma jaqta' qatt!
2 Jinstama' t-tfaqqigħ tal-frosta, il-ħoss
taż-żaqżiq tar-roti, u tat-tlebbit taż-
żwiemel, u tal-qbiż ta' l-imriekeb.
3 Il-fieres jarfa' s-sejf ileħħ u l-lanza
tiddi: eżerċti midrubin, għadd kbir ta'
kadavri; mhemmx tarf tal-mejtin, jitfixklu
fil-kadavri:
4 U dan minħabba l-kotra taż-żena ta'
mara żienja, il-ħelwa li tinqala' għas-
sħarijiet, li qarrqet bil-ġnus biż-żena
tagħha, u bil-popli bis-sħarijiet tagħha.
5 Ara, jien kontrik! igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti; fuq wiċċek intella' djulek, u nuri
lill-ġnus il-għera tiegħek, u lis-saltniet
il-għajb tiegħek;
6 U fuqek inwaddab il-ħmieġ, u
navvelik, u nagħmlek wirja.
7 U jiġri, illi kull min jarak jaħrab
minnek, u jgħid: Ninwe saret ħerba: min
jagħli għaliha? mnejn infittex min
ifarrġek?
8 Jaqaw int aħjar minn No-Amon, li
kienet ħdejn l-ilmijiet tan-Nil, bl-ilma
madwarha, u li kellha l-baħar il-qawwa
tagħha, u l-ilma s-swar tagħha?
9 L-Etjopja u l-Eġittu kienu l-qawwa
tagħha, u ma kellhiex limiti; Put u Lubim
kienu jgħinuk.
10 Madankollu, hi wkoll kienet depor-
tata, meħuda fil-jasar; uliedha wkoll
insaħqu f'ras it-toroq kollha: fuq il-
kbarat tagħha tefgħu x-xorti, u l-kbar
tagħha kollha kienu marbutin bil-ktajjen.
11 Int ukoll tisker, tmur tinħeba; int
ukoll tfittex kenn minn quddiem il-għadu.
12 Il-fortizzi tiegħek kollha jkunu bħal
siġar tat-tin bil-frott bikri, li meta jxejru-
hom jaqgħu f'ħalq min jikolhom.
13 Ara, il-poplu tiegħek, ġo fik, qisu
nisa! bwieb artek miftuħin beraħ għall-
egħdewwa tiegħek: in-nar jaħraq l-istaneg
tiegħek.
14 Imla l-ilma għalik għall-assedju!
Saħħaħ il-fortizzi tiegħek! Għaffeġ it-tajn,
agħġen it-tafal! Aqbad il-forma taċ-
ċlamit!
15 Hemm jibilgħek in-nar; jeqirdek is-
sejf, jieklok bħal jeleq: ħa toktor int
daqs il-jeleq, ħa toktor daqs l-arbe.
16 Kattart in-neguzjanti tiegħek aktar
minn kwiekeb is-sema: il-jeleq igħarraq
kollox, u jtir.
17 Il-prinċpijiet tiegħek huma bħall-
arbe, u l-kittieba tiegħek bħall-ġradijiet,
li jistkennu ġol-ħitan f'jum ta' kesħa, iżda
meta titla' x-xemx jaħarbu, u ma jingħa-
rafx aktar il-post fejn kienu.
18 O sultan ta' l-Assirja, ir-ragħajja
tiegħek nagħsu: il-kbarat tiegħek reqdin.
Il-poplu tiegħek imxerred fuq il-muntanji,
u mhemm ħadd min jiġimgħu.
19 Mhemmx fejqan għall-ħsara tiegħek;
tal-mewt il-ġerħa tiegħek: kull min jisma'
bi ħbarek ifaqqa' idejh għalik; għax fuq
min ma damitx ħżunitek tagħfas?

# Ħabaqquq

1 It-taħbira li kellu Ħabaqquq, il-
profeta, f'dehra.
2 Kemm sa ndum, o Mulej, ngħajjat, u
ma tismax? Ngħajjat: Vjolenza! u ma
teħlisx!
3 Għaliex turini l-ħażen, u tħallini nara
d-deni? Għaliex moħqrija u vjolenza
huma quddiemi? Glied hemm u tweġħir
jinqala'.
4 Għalhekk, il-liġi saret bla saħħa, u
l-ħaqq ma joħroġx iżjed: għaliex il-ħażin
idur mal-bniedem ġust; għalhekk il-ħaqq
joħroġ imgħawweġ.
5 Ħarsu fost il-ġnus! Ħarsu! u inxfu
bil-għaġeb! għax sa nagħmel egħmil
f'jiemkom, li ma temmnuhx, għalkemm
igħiduhulkom.
6 Għax, ara, sa nqajjem il-Kaldin, dak
il-ġens aħrax u ġelliedi, li jaqsam il-wisa'
ta' l-art, biex jirbaħ agħmajjar li mhumiex
tagħhom.
7 Hu terribbli u tal-biża': il-ħaqq u s-
setgħa tiegħu joħorġu minnu stess.
8 Iż-żwiemel tiegħu eħfef mil-ljupardi,
eħrex mil-lpup ta' filgħaxija: l-ifirsa
tiegħu jiġru 'l quddiem imkabbrin; l-
ifirsa tiegħu jiġu mill-bogħod; itiru bħal
ajkla li tinżel fuq il-priża tagħha.
9 Kollhom jiġu għall-vjolenza: wiċċ-
hom jibla' bħar-riħ ilvant, u jiġimgħu
l-ilsiera bħar-ramel.
10 U jiddieħku bis-slaten, u l-ħakkiema
għalihom żuffjett; jidħku b'kull fortizza;
igeddsu ftit trab u jeħduha.

11 Imbagħad igħaddu bħar-riħ, u jibqgħu sejrin: nies ħatja, li l-qawwa tagħhom alla tagħhom:

12 Mintix int minn dejjem, o Mulej, Alla tiegħi, Qaddis tiegħi? Aħna ma mmutux! O Mulej, għall-ħaqq int qegħidt dal-poplu; u int, o Blata, qegħidtu biex iwettaq il-kastigi tiegħek.

13 Għajnejk huma wisq safjin biex tħares lejn il-ħażen, u ma tiflaħx tħares lejn id-deni. Għaliex, mela, tħares lejn il-midgħija, u tiskot meta l-ħażin jibla' r-raġel ġust aktar minnu?

14 U għaliex għamilt il-bnedmin bħal ħut tal-baħar, bħall-ħlejjaq li jitkaxkru, li m'għandhomx min jaħkem fuqhom?

15 Il-Kaldin itellgħuhom ilkoll bis-sunnara, u bix-xibka tagħhom ikaxkruhom, u jiġimgħuhom bit-terrieħa tagħhom: għalhekk huma jifirħu u jithennew.

16 Għalhekk jissagrifikaw lix-xibka tagħhom, u jaħarqu l-inċens lit-terrieħa tagħhom; għax bihom sehemhom jitħaxxen, u l-ikel tagħhom isir bnin.

17 Sa jibqgħu għalhekk iferrgħu x-xibka tagħhom, u joqtlu l-ġnus bla ħniena għal dejjem?

**2** Fuq il-għassa tiegħi rrid noqgħod, fuq it-turretta tiegħi nieqaf, u noqgħod attent għal dak li l-Mulej sa jgħidli, u għal dak li għandi nwieġeb għal tilwimi.

2 U l-Mulej weġibni u qal: Ikteb id-dehra, u onqoxha fuq it-twavel, biex tinqara bil-ġiri minn min jaqraha.

3 Għax hi dehra għal żmien diġà iffissat; hi tgħaġġel lejn it-tmiem, u ma tqarraqx. Jekk iddum, stennieha; għax sgur tiġi, u ma tittardjax.

4 Ara, ruħu mkabbra, mhix dritta fih: iżda l-bniedem ġust igħix bil-fidi tiegħu.

5 Barra minn dan, l-inbid iqarraq bir-raġel imkabbar, u għalhekk ma joqgħodx id-dar. Iżid l-aptit tiegħu bħas-saltna ta' l-imwiet; hu bħall-mewt, ma jixba' qatt. Jiġma' wkoll lejh il-ġnus kollha, u jiġbor għandu l-popli kollha.

6 Ma jqabblux dawn kollha għalih taqbila, iwaqqgħuh għaċ-ċajt, u jgħidu kontra tiegħu? Jgħidulu: Ħażin għal min ikattar dak li mhux tiegħu! Għax għalkemm? Ħażin għal min jitgħabba bit-toqol tad-dejn!

7 Jaqaw ma jqumux f'daqqa dawk li silfuk, u ma jistenbħux dawk li jqanqluk? Tassew, int tkun il-priża tagħhom.

8 Talli int sraqt ħafna ġnus, il-bqija kollha tal-popli jisirquk, għad-demm imxerred tan-nies, u għall-vjolenza lill-pajjiż, lill-belt, u lil kull min igħammar fiha.

9 Ħażin għal min jaqla' għal daru qliegħ bil-għawġ, biex iqiegħed il-bejta tiegħu fil-għoli, biex jeħles minn id il-ħsara!

10 Fuq darek int ġibt il-għajb bil-fehma tiegħek, billi qattajt ħafna popli; għalhekk int qiegħed tidneb kontra tiegħek stess.

11 Għax il-ġebel igħajjat mill-ħajt, u t-travi jwieġbu mis-saqaf.

12 Ħażin għal min jibni belt bid-dmija, u jsejjes belt fuq il-ħażen!

13 Ara, dan mhux tassew mill-Mulej ta' l-eżerċti, li l-popli jaħdmu għan-nar, u l-ġnus jitħabtu għal xejn?

14 Għax l-art timtela bil-għarfa tal-glorja tal-Mulej, bħalma l-ilmijiet jiksu l-baħar.

15 Ħażin għal min jisqi lil għajru mill-kies tal-għadab tiegħu, u jsakkru, biex iħares lejn il-għera tiegħu.

16 Inti tixba' bil-għajb flok bil-glorja: ixrob int ukoll, u kun bħal wieħed bla ċirkonċiżjoni! Il-kies ta' id il-leminija tal-Mulej idur lejk, u l-għajb igħatti l-glorja tiegħek.

17 Għax il-vjolenza kontra l-Libanu tiġi fuqek, u l-qerda tal-bhejjem tbeżżgħek, minħabba d-dmija tan-nies u l-vjolenza magħmula lill-pajjiż, lill-belt u lil kull min igħammar fiha.

18 X'tiswa immaġni skolpita meta min għamilha naqaxha? X'tiswa immaġni mdewba li tgħallem il-gideb? Għax min għamilha jittama fix-xogħol tiegħu meta jagħmel idoli muti.

19 Ħażin għal min igħid lil biċċa għuda: Stenbaħ! Lil ħaġra samma: Qum! Tista' din tgħallem? Ara, din miksija bid-deheb u l-fidda, iżda l-ebda nifs mhemm fiha!

20 Iżda l-Mulej qiegħed fit-tempju mqaddes tiegħu; ħa tiskot quddiemu l-art kollha!

**3** Talba ta' Ħabaqquq, il-profeta, fuq Xigjonot.

2 O Mulej, jien smajt bi ħbarek, u qabadni l-biża'; o Mulej, agħti l-ħajja lix-xogħol tiegħek f'nofs is-snin! F'nofs is-snin għarrfu! Fil-għadab ftakar fil-ħniena!

3 Alla ġej minn Teman, u l-Qaddis mill-muntanja ta' Faran. Sela. Il-kobor tiegħu jiksi s-smewwiet, u l-art mimlija bit-tifħir tiegħu.

4 Id-dija tiegħu bħal dawl ix-xemx; raġġi joħorġu minn idu; hemm moħbija l-qawwa tiegħu.

5 Quddiemu timxi l-pesta, deni jaħraq jimxi warajh.

6 Jieqaf, u jriegħed l-art: iħares, u jkexkex il-ġnus. Iva, jitqanqlu l-muntanji ta' dejjem, jitbaxxew għoljiet il-qedem: it-triqat tiegħu huma għal dejjem.

7 Rajt it-tined ta' Kusan jibżgħu: u l-purtieri ta' art Midjan jitriegħdu.

8 Jaqaw il-Mulej xegħel għadbu għax-xmajjar, jew qilltek kienet għax-xmajjar, jew għadbek kien għall-baħar, biex int tirkeb iż-żwiemel tiegħek, fuq l-imriekeb tiegħek tal-vittorja?

9 Int ħriġt il-qaws tiegħek mill-għant
tiegħu, skond il-ħalfa lit-tribujiet, iva,
imqar kellmtek. Sela. Int fraqt l-art bix-
xmajjar.
10 Jarawk il-muntanji, u jitheżhżu:
jinżlu l-gliegel ta' l-ilma: isamma' leħnu
qiegħ il-baħar, u jgħolli idejh.
11 Ix-xemx u l-qamar waqfu fl-agħmara
tagħhom: għebu mad-dawl tal-vleġeġ
tiegħek, u mal-leħħ tad-dija tal-lanza
tiegħek.
12 Fuq l-art timxi bil-għadab, tisħaq
il-ġnus fis-saħna tiegħek.
13 Inti toħroġ biex issalva l-poplu
tiegħek, imqar biex teħles il-midhunin
tiegħek; int tfarrak il-quċċata ta' dar il-
midgħi, u tikxfu minn saqajh sa rasu. Sela.
14 Int tinfed bil-lanez tiegħu stess ras
il-gwerrieri tiegħu, li ġew bħal riefnu biex
ixerduni, huma u jgħajtu bil-ferħ, qishom
biex jieklu l-miskin fil-moħba tagħhom.
15 Biż-żwiemel tiegħek taqsam il-baħar,
fuq il-ħalel ta' ħafna ilmijiet.
16 Jien smajt, u tqanqlu l-vixxri tiegħi;
xofftejja triegħdu għal dak il-ħoss; it-
therrija daħlet f'għadmi, u tregħidt fija
n-nifsi: nistenna bil-kwiet jum il-għali, il-
jum li fih il-għadu jitla' għall-poplu biex
jagħmel għalih bit-truppi tiegħu.
17 Għax għalkemm it-tina ma tarmix,
u ma jkunx hemm frott fid-dwieli; għal-
kemm il-prodott taż-żebbuġ ifalli, u r-
raba' ma jagħtix ikel, għalkemm il-għanem
jonqsu mill-merħla, u ma jkunx hemm
baqar fl-imqawel,
18 Jien nifraħ bil-Mulej, nitħenna b'Alla
tas-salvazzjoni tiegħi.
19 Il-Mulej, Sidi, hu l-qawwa tiegħi;
jagħmilli riġlejja bħal dawk taċ-ċriev, u
jmexxini fuq il-għoljiet tiegħi. Għall-
mexxej tal-kor, fuq l-istrumenti tiegħi
tal-korda.

# Sofonija

1 Il-kelma tal-Mulej li ġiet lil Sofonija,
bin Kusi, bin Gedalja, bin Amarja,
bin Ħeżekija, f'jiem Ġosija, bin Amon,
sultan ta' Ġuda.
2 Iva, niknes kollox minn fuq wiċċ l-art,
igħid il-Mulej.
3 Niknes bnedmin u bhejjem; niknes
it-tjur tas-sema, u l-ħut tal-baħar, u
l-ħwejjeġ tat-tfixkil flimkien mal-ħżiena;
u neqred il-bniedem minn fuq wiċċ l-art,
igħid il-Mulej.
4 U mmidd idi wkoll fuq Ġuda, u fuq
dawk kollha li jgħammru f'Ġerusalem; u
neqred il-fdal ta' Bagħal minn dan il-post,
u l-isem tal-qassisin ta' l-allat, flimkien
mas-saċerdoti;
5 U dawk li jqimu l-eżerċtu tas-sema
fuq il-bjut, u dawk li jqimu u jaħilfu bil-
Mulej, u jaħilfu wkoll b'Malkam;
6 U dawk li warrbu minn wara l-Mulej;
u dawk li ma jfittxux il-Mulej, u lanqas
jikkunsultawh.
7 Iskot, quddiem Sidi l-Mulej! għax
qrib jum il-Mulej: għax il-Mulej ħejja
sagrifiċċju, u qaddes il-mistednin tiegħu.
8 U jiġri f'jum is-sagrifiċċju tal-Mulej,
illi jien nikkastiga l-prinċpijiet, u wlied
is-sultan, u dawk kollha li jilbsu lbies
barrani.
9 U nikkastiga f'dak il-jum ukoll dawk
kollha li jaqbżu fuq il-għatba tat-tempju,
u jimlew djar sidhom bil-vjolenza u l-qerq.
10 U jiġri dak in-nhar, igħid il-Mulej,
illi jinstama' għajjat minn bieb il-ħut, u
tinwiħ mit-tieni kwartier, u tiġrif kbir
mill-għoljiet.
11 Ixhru, intom li tgħammru fil-
Mehrież! għax intemmet it-tajfa kollha
tan-neguzjanti; inqerdu dawk kollha li
jiżnu l-fidda.
12 U jiġri f'dak iż-żmien, illi nifli lil
Ġerusalem bl-imsiebaħ, u nikkastiga lil
dawk li, mixħutin fuq it-tartru tagħhom,
igħidu f'qalbhom: Il-Mulej la jagħmel ġid
u lanqas deni.
13 Għalhekk il-għana tagħhom imur
fis-serq, u djarhom isiru ħerba; iva, jibnu
djar, iżda ma jgħammrux fihom; iħawlu
dwieli, iżda ma jixorbux l-inbid tagħhom.
14 Qrib il-jum kbir tal-Mulej; qrib, u
ġej b'ħeffa kbira; isimgħu, jum il-Mulej!
Fih il-gwerrier igħajjat għajjat mimli
niket.
15 Jum ta' għadab dak il-jum; jum ta'
diqa u niket; jum ta' taħrib u tħarbit;
jum ta' dlam u ċpar; jum ta' sħab u ta'
dlam kbir.
16 Jum ta' daqq ta' tromba, u t'allarm
kontra l-bliet bis-swar, u kontra t-torrijiet
għoljin.
17 U nġib diqa fuq in-nies, hekk li
huma jimxu bħal għomja, għax dinbu
kontra l-Mulej: u demmhom jixxerred
bħat-trab, u laħamhom bħaż-żibel.
18 La l-fidda u lanqas id-deheb tagħ-
hom ma jista' jeħlishom f'jum il-għadab

tal-Mulej; u l-art kollha tinbala' fin-nar
tal-għejra tiegħu: għax il-Mulej jagħmel
qerda għalkollox, u għal għarrieda, min-
nies kollha ta' l-art.

2 Inġemgħu, iva, inġemgħu, o ġens bla
misthija;
2 Qabel ma jitwieled id-degriet, qabel
ma l-jum igħaddi bħas-sifa li jtir, qabel
is-saħna ta' għadab il-Mulej ma tiġi
fuqkom, qabel ma jiġi fuqkom jum għadab
il-Mulej.
3 Fittxu l-Mulej, intom ilkoll umli ta'
l-art, li għamiltu l-liġi tiegħu! Fittxu l-
ħaqq, fittxu l-umiltà! Għandu mnejn
tinsatru f'jum il-għadab tal-Mulej!
4 Għax Gaża tkun mitluqa, u Askalon
isir ħerba: Asdod ikeċċuha f'nofs in-nhar,
u Ekron titqaċċat.
5 Ħażin għal dawk li jgħammru f'xatt
il-baħar, ġens il-Keretin! Il-kelma tal-
Mulej kontrik, o Kangħan, pajjiż il-
Filistin! Jien nagħmlek ħerba, hekk li
ħadd ma jgħammar fik.
6 U l-art tax-xtajta issir mergħa,
b'għerien għar-ragħajja, u mqawel għall-
għanem.
7 U l-art tax-xtajta tkun tal-bqija ta'
dar Ġuda; huma jirgħaw fiha; filgħaxija
huma jimteddu f'dar Askalon, għax il-
Mulej, Alla tagħhom, jieħu ħsiebhom, u
jreġġagħhom lura mill-jasar.
8 Jien smajt it-tagħjir ta' Mowab, u
ż-żebliħ ta' wlied Għammon, li bih għajru
l-poplu tiegħi, u tkabbru kontra l-art
tiegħu!
9 Għalhekk, daqskemm jien ħaj, igħid
il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla ta' Iżrael,
Mowab sgur ikun bħal Sodoma, u wlied
Għammon bħal Gomorra, saltna tal-
ħurrieq, ħofra tal-melħ, u ħerba għal
dejjem. Il-bqija tal-poplu tiegħi jeħodhom
priża, u l-fdal ta' ġensi jirithom.
10 Dan jiġrilhom minħabba kburithom,
għax għajru u tkabbru kontra l-poplu
tal-Mulej ta' l-eżerċti.
11 Il-Mulej ikun tal-biża' għalihom;
għax joqtol bil-ġuħ l-allat kollha ta' l-art;
u jqimuh il-gżejjer kollha tal-ġnus, kul-
ħadd minn fejn ikun.
12 Intom ukoll, o Etjopin, tkunu
maqtulin bis-sejf tiegħi.
13 U jmidd idu lejn it-tramuntana, u
jeqred lill-Assirja, u lil Ninwe jagħmilha
ħerba, niexfa bħad-deżert.
14 U f'nofsha jimteddu mrieħel u
bhejjem ta' kull xorta; sew il-qwaq u l-
qanfud ibejtu fil-kaptelli tagħha; jistama'
għana tal-agħsafar mit-twieqi; il-ħerba
tkun fuq il-għatba, għax tkun imneżżgħa
mix-xogħol taċ-ċedru tagħha.
15 Hekk tkun il-belt ferrieħa, li
tgħammar bla biża', u tgħid f'qalbha:
Jiena, u ħadd għajri! Kif saret ħerba, post
fejn jorqdu d-dbejjeb! Kull min igħaddi
minn ħdejha jsaffar, u jxejjer idu
b'disprezz.

3 Ħażin għall-belt xewwiexa u mniġġsa,
għall-belt tal-moħqrija!
2 Ma tisma' minn ħadd, ma tilqax
twiddib, ma tafdax fil-Mulej, ma tersaqx
lejn Alla tagħha.
3 Il-kapijiet tagħha, f'nofsha, huma
ljuni jgħajtu; l-imħallfin tagħha huma lpup
ta' filgħaxija, ma jħallu xejn għal filgħodu.
4 Il-profeti tagħha ma jimpurtahom
minn xejn, u perfidi; il-qassisin tagħha
jipprofanaw is-santwarju, igħawġu l-liġi.
5 Il-Mulej ġust f'nofsha; hu ma jagħmel
l-ebda inġustizzja; kull filgħodu jġib għad-
dawl il-ħaqq tiegħu, bla ma jonqos' qatt;
iżda l-ħażin ma jafx b'misthija.
6 Jien qridt il-ġnus; it-torrijiet tagħhom
imġarrfin; ħarbatt it-toroq tagħhom, hekk
li ħadd ma jgħaddi minnhom; bliethom
saru ħerba, hekk li ħadd ma jgħammar
fihom, ma jkun hemm ebda abitant.
7 Jien għidt: Jekk għallanqas tibża'
minni, ilqa' t-twissija! U hekk l-agħmara
tagħhom ma tkunx imġarrfa, għadilli jien
ikkastigajthom: iżda huma kienu mgħaġġ-
lin biex iħassru l-egħmejjel tagħhom
kollha.
8 Għalhekk, stennewni, igħid il-Mulej,
għall-jum li fih inqum għall-priża; għaliex
id-degriet tiegħi hu li niġma' l-ġnus, li
niġma' s-saltniet, biex insawwab fuqhom
qillti, is-saħna kollha ta' għadbi; għax
l-art kollha tinħaraq bin-nar tal-ħeġġa
tiegħi.
9 Għalhekk, imbagħad, jien inrodd lill-
popli xofftejn safja, biex isejħu kollhom
isem il-Mulej, biex jaqduh għalenija.
10 Min-naħa tax-xmajjar ta' l-Etjopja
dawk li jqimuni, imqar bint l-imxerdin
tiegħi, iġibuli l-għotjiet tagħhom.
11 F'dak il-jum, int ma jkollokx mniex
tistħi mill-egħmejjel tiegħek kollha, li
bihom dnibt kontra tiegħi; għalhekk,
mela, jien inwarrab minn nofsok il-
ferreħin kburin tiegħek, u int ma titkab-
barx aktar fuq il-għolja qaddisa tiegħi.
12 U nħalli f'nofsok poplu umli u
fqajjar, li jafda f'isem il-Mulej.
13 Il-bqija ta' Iżrael ma jagħmlux
ħażen, lanqas jitkellmu bil-gideb, u ma
jinsabx ġo fommhom ilsien qarrieq; għax
huma jirgħaw, u jistrieħu, u ma jkunx
hemm min ibeżżagħhom.
14 Għajjat bil-ferħ, o bint Sijon!
għajjat, o Iżrael; ifraħ u thenna b'qalbek
kollha, o bint Ġerusalem.
15 Il-Mulej warrab is-sentenzi tiegħu
kontrik, u biegħed il-għadu tiegħek. Is-
Sultan ta' Iżrael, il-Mulej, qiegħed
f'nofsok: int ma tibża' minn ebda ħsara
oħra.

16 F'dak il-jum igħidu lil Ġerusalem:
La tibżax: o Sijon; la tħallix idejk
jintreħew.
17 Il-Mulej, Alla tiegħek, qiegħed
f'nofsok, gwerrier vittorjus. Hu jimtela
b'ferħ kbir għalik, u jġeddek f'imħabbtu;
hu jifraħ bik b'agħjat ta' ferħ.
18 Jien niġma' lil dawk li huma
mnikktin għal jum ta' għid; huma tiegħek,
o Sijon; il-għajb ta' l-eżilju hu tagħbija
fuqhom.
19 Ara, f'dak il-jum inxejjen għalkollox
lil dawk kollha li jgħakksuk, u ngħin liz-zopop, u niġma' l-imxerrdin, u nbiddel il-għajb tagħhom f'tifħir, u nagħmilhom imfaħħrin u msemmijin fil-pajjiżi kollha fejn kienu fil-għajb.
20 F'dak iż-żmien narġa' nġibkom;
f'dak iż-żmien, niġmagħkom; għax
nagħmilkom imsemmijin u mfaħħrin fost
il-popli kollha ta' l-art, meta jien
inreġġagħkom għal li kontu quddiem
għajnejkom, igħid il-Mulej.

# Ħaggaj

1 Fit-tieni sena ta' Darijus is-sultan, fis-sitt xahar, fl-ewwel tax-xahar, ġiet
il-kelma tal-Mulej, permezz tal-profeta
Ħaggaj, lil Żerubbabel, bin Xaltijel,
gvernatur ta' Ġuda, u lil Ġożwè, bin
Ġeħosadaq, il-qassis il-kbir, tgħid:
2 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: Dal-poplu jgħid: Għadu ma wasalx il-waqt,
il-waqt li fih dar il-Mulej għandha tkun
mibnija.
3 Imbagħad il-kelma tal-Mulej ġiet
permezz tal-profeta Ħaggaj, tgħid hekk:
4 Huwa l-waqt għalikom li tgħammru
fi djar miksijin bl-injam, u din id-dar
ħerba?
5 U issa hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: Aħsbu tajjeb x'għadda minn
għalikom!
6 Intom żrajtu ħafna, u ġbartu ftit;
intom tieklu, iżda mhemmx biżżejjed biex
tixbgħu; tixorbu, iżda mhemmx biżżejjed
biex taqtgħu l-għatx; tilbsu, iżda ma
tisħnux biżżejjed; min jaqla' salarju,
iqiegħed is-salarju tiegħu f'but imtaqqab.
7 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
Aħsbu tajjeb x'għadda minn għalikom!
8 Itilgħu fuq il-muntanja, ġibu l-injam,
u ibnu t-tempju; u jien nitgħaxxaq bih, u
nkun iġġlorifikat, igħid il-Mulej.
9 Intom stennejtu ħafna, iżda sibtu ftit;
u meta ġibtuh id-dar, jien infaħtlu.
Għaliex? igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
Minħabba dari li hi ħerba, fil-waqt li kull
wieħed minnkom jiġri lejn daru.
10 Għalhekk is-sema, fuqkom, baqa'
magħluq, hekk li ma kienx hemm nida, u
l-art ma tatx il-prodotti tagħha.
11 U jien sejjaħt in-nixfa fuq l-art, u fuq
il-muntanji, fuq il-qamħ, fuq l-inbid ġdid,
fuq iż-żejt, fuq kulma jagħti r-raba', fuq
in-nies, fuq il-bhejjem, u fuq ix-xogħol
kollu ta' jdejkom.
12 U Żerubbabel, bin Xaltijel, u
Ġożwè, bin Ġeħosadaq, il-qassis il-kbir, u
l-bqija kollu tal-poplu, taw widen għal
leħen il-Mulej, t'Alla tagħhom, u għal
kliem Ħaggaj il-profeta, skond il-messaġġ
li l-Mulej, Alla tagħhom, kien fdalu; u l-poplu baża' mill-Mulej.
13 Imbagħad Ħaggaj, messaġġier tal-Mulej, qal lill-poplu, skond il-messaġġ
mogħti lilu mill-Mulej: Jien magħkom,
igħid il-Mulej.
14 U l-Mulej qajjem l-ispirtu ta'
Żerubbabel, bin Xaltijel, gvernatur ta'
Ġuda, u l-ispirtu ta' Ġożwè, bin Ġeħosa-daq, il-qassis il-kbir, u l-ispirtu tal-bqija
tal-poplu; u ġew, u bdew jaħdmu f'dar
il-Mulej ta' l-eżerċti, Alla tagħhom.
15 Fil-jum erbgħa u għoxrin tax-xahar,
tas-sitt xahar, fit-tieni sena ta' Darijus is-sultan.

2 Fis-seba' xahar, fil-jum wieħed u
għoxrin, ġiet il-kelma tal-Mulej,
permezz tal-profeta Ħaggaj, tgħid:
2 Kellem issa lil Żerubbabel, bin
Xaltijel gvernatur ta' Ġuda, u lil Ġożwè,
bin Ġeħosadaq, il-qassis il-kbir, u lill-bqija
tal-poplu, għidilhom:
3 Min għad baqa' fostkom li ra dan it-tempju fl-ewwel glorja tiegħu? U kif
tarawh issa? Kif inhu, ma qisu xejn f'
għajnejkom?
4 Iżda issa, agħmel il-ħila, Żerubbabel!
igħid il-Mulej; agħmel il-ħila, Ġożwè, bin
Ġeħosadaq, il-qassis il-kbir! agħmel il-ħila, u intom il-poplu kollu tal-pajjiż!
igħid il-Mulej, u xteħtu għax-xogħol!
għax jien magħkom, igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti,
5 Skond il-ftehim li jien ftehimt
magħkom meta ħriġtu mill-Eġittu, hekk l-ispirtu tiegħi jgħammar fostkom: la
tibżgħux!
6 Għax hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: Għal darba oħra dal-waqt,

inqanqal is-smewwiet, l-art, il-baħar, u
l-art niexfa;
7 U nqanqal il-ġnus kollha, u huma
jiġu bit-teżori tal-ġnus kollha, u nimla
did-dar bil-glorja, igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti.
8 Tiegħi l-fidda, u tiegħi d-deheb, igħid
il-Mulej ta' l-eżerċti.
9 Il-glorja ta' din l-aħħar dar tkun
akbar minn dik ta' l-ewwel waħda, igħid
il-Mulej ta' l-eżerċti: u f'dan il-post nagħti
s-sliem, igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
10 Fl-erbgħa u għoxrin tad-disa' xahar,
fit-tieni sena ta' Darijus, ġiet il-kelma tal-
Mulej permezz tal-profeta Ħaggaj, tgħid:
11 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
Staqsi issa l-qassisin fuq il-liġi dwar dan il-
punt:
12 Jekk wieħed, f'tarf ilbiesu, jarfa'
laħam ikkonsagrat, u b'dak tarf ilbiesu
jmiss il-ħobż, jew it-tisjir, jew l-inbid, jew
iż-żejt, jew kull ikel ieħor, dawn il-ħwejjeġ
ikunu ikkonsagrati? U l-qassisin wieġbu,
u qalu: Le.
13 U mbagħad qal Ħaggaj: Jekk
wieħed, li tniġġes minħabba mejjet, imiss
xi ħaġa minn dawk il-ħwejjeġ, din il-ħaġa
titniġġes? U l-qassisin wieġbu, u qalu:
Iva, titniġġes.
14 Imbagħad Ħaggaj wieġeb, u qal:
Hekk hu dal-poplu, hekk hu dal-ġens
quddiemi, igħid il-Mulej; u hekk hu kull
xogħol ta' idejhom; u kulma joffru hemm
hu mniġġes.
15 U issa, nitlobkom, oqogħdu aħsbu
tajjeb x'ġara minn dan il-jum u lura,
qabel ma bdejtu tqiegħdu ġebla fuq ġebla
fit-tempju tal-Mulej!
16 Meta wieħed kien imur lejn gods
qamħ ta' għoxrin kejl, ma kienx ikun
hemm ħlief għaxra; u meta wieħed kien
imur lejn magħsar, biex jimlew ħamsin, ma
kienx ikun hemm ħlief għoxrin.
17 Nidrobkom bl-eħtrieq, u bil-mell,
u bis-silġ, fix-xogħol kollu ta' idejkom;
iżda intom ma rġajtux lejja, igħid il-Mulej.
18 Oqogħdu aħsbu minn dal-jum u
lura, mill-jum erbgħa u għoxrin tad-disa'
xahar, mill-jum mindu ssejjes it-tempju
tal-Mulej. Aħsbu tajjeb!
19 Għad hemm żerriegħa fil-matmura?
L-istess dielja, it-tina, ir-rummiena, u ż-
żebbuġa, ma jagħmlux aktar! Minn dal-
jum, jien inberikkom.
20 U għat-tieni darba reġgħet ġiet
il-kelma tal-Mulej lil Ħaggaj, fl-erbgħa u
għoxrin tax-xahar, tgħid:
21 Għid lil Żerubbabel, gvernatur ta'
Ġuda, hekk: Jien sa nqanqal is-smewwiet
u l-art,
22 U naqleb it-tron tas-saltniet, u
neqred il-qawwa tas-saltniet tal-ġnus;
naqleb l-imriekeb u dawk li jirkbuhom; u
jaqgħu ż-żwiemel u r-rikkieba tagħhom,
kull wieħed bis-sejf ta' l-ieħor.
23 F'dak il-jum, igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti, jien nieħdok, o Żerubbabbel, bin
Xaltijel, qaddej tiegħi, igħid il-Mulej, u
nagħmlek bħal siġill, għax lilek ħtartek,
igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.

# Żakkarija

1 Fit-tminn xahar, fit-tieni sena ta'
Darijus, il-kelma tal-Mulej ġiet lil
Żakkarija, il-profeta, bin Berekija, bin
Għiddo, tgħid hekk:
2 Il-Mulej għadab bis-sħiħ għal missiri-
jietkom.
3 Għalhekk, int għidilhom: Hekk igħid
il-Mulej ta' l-eżerċti: Duru lejja, igħid
il-Mulej ta' l-eżerċti, biex jien indur
lejkom; igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
4 La tkunux bħal missirijietkom, li
lilhom nidew il-profeti ta' qabel, billi qalu:
Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: Erġgħu
lura minn triqatkom il-ħżiena, u mill-
egħmejjel ħżiena tagħkom! Iżda huma ma
semgħux, u ma tawnix widen, igħid il-
Mulej.
5 Missirijietkom, fejn huma? U l-
profeti jistgħu jgħixu għal dejjem?
6 Iżda kliemi u l-istatuti tiegħi, li jien
ordnajt lill-qaddejja tiegħi l-profeti, ma
laħqux lil missirijietkom? Imbagħad
sogħobbihom, u qalu: Il-Mulej ta' l-
eżerċti għamlilna skond imġibitna, u
skond l-egħmejjel tagħna, bħal ma ħaseb
li jagħmel.
7 Fil-jum erbgħa u għoxrin tax-xahar
ħdax, li hu x-xahar Xebat, fit-tieni sena ta'
Darijus, il-kelma tal-Mulej ġiet lil Żakka-
rija, il-profeta, bin Berekija, bin Għiddo,
tgħid hekk:
8 Bil-lejl kelli dehra; u, ara, raġel
riekeb fuq żiemel aħmar; hu kien qiegħed
wieqaf bejn ir-riħan li kienu fil-ħondoq;
u warajh kien hemm żwiemel ħomor,
xoħob u bojod.
9 U għidt: X'inhuma dawn, sidi? U
l-anġlu, li kien jitkellem miegħi, qalli:
Jien nurik x'inhuma dawn.
10 U r-raġel li kien wieqaf bejn ir-riħan

wieġeb u qal: Dawn huma dawk li
bagħathom il-Mulej biex iduru l-art.
11 U dawk wieġbu lill-anġlu tal-Mulej,
li kien wieqaf bejn ir-riħan, u qalu: Aħna
dorna l-art, u, ara, l-art kollha mistrieħa
u kwieta.
12 Imbagħad l-anġlu tal-Mulej wieġeb
u qal: O Mulej ta' l-eżerċti, kemm sa
ddum ma tħenn għal Ġerusalem, u għall-
bliet ta' Ġuda, li int ilek sebgħin sena
imgħaddab għalihom?
13 U l-Mulej wieġeb lill-anġlu li kien
jitkellem miegħi, kliem sabiħ, kliem ta'
faraġ.
14 U l-anġlu li kien jitkellem miegħi
qalli: Niedi u għid: Hekk igħid il-Mulej
ta' l-eżerċti: Jien għajjur wisq għal Ġeru-
salem u Sijon.
15 Iżda jien imgħaddab wisq għall-ġnus
li huma issa bla ħsieb, u li, waqt li jien
għadabt ftit, huma komplew iżidu l-ħsara.
16 Għalhekk hekk igħid il-Mulej:
Indur mill-ġdid lejn Ġerusalem bil-ħniena;
dari tarġa' tinbena fiha, igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti, u l-ħabel tal-qejsien ikun mimdud
fuq Ġerusalem.
17 Arġa' niedi, u għid: Hekk igħid il-
Mulej ta' l-eżerċti: Il-bliet tiegħi għad
ifuru bil-ġid, u l-Mulej jarġa' jħenn għal
Sijon, u jarġa' jaħtar lil Ġerusalem.
18 Imbagħad irfajt għajnejja, u, ara,
kien hemm erba' qrun.
19 U għidt lill-anġlu li kien jitkellem
miegħi: X'inhuma dawn? U qalli: Dawn
huma l-qrun li xerrdu lil Ġuda, lil Iżrael
u lil Ġerusalem.
20 Imbagħad il-Mulej urieni erba'
ħaddiema tas-sengħa.
21 U għidt: Dawn x'ġew jagħmlu?
Weġibni, u qalli: Dawn huma l-qrun li
xerrdu lil Ġuda hekk li ħadd ma kien jista'
jarfa' rasu; iżda dawn il-ħaddiema tas-
sengħa ġew biex ibeżżgħuhom, biex jarmu
qrun il-ġnus li refgħu il-qarn tagħhom
għal art Ġuda biex ixerrdu l-abitanti
tagħha.

2 U irfajt għajnejja, u rajt, u, ara, kien
hemm raġel li kellu f'idu ħabel tal-
qejsien.
2 U jien għidt: Fejn sejjer? Weġibni:
Sejjer inqis lil Ġerusalem, biex nara kemm
hu l-wisa' tagħha, u kemm hu tulha.
3 U, ara, l-anġlu li kien jitkellem miegħi
kien ħiereġ, u anġlu ieħor kien ħiereġ biex
jiltaqa' miegħu,
4 U qallu: Iġri, kellem lil dan iż-
żagħżugħ, u għidlu: Ġerusalem tkun
abitata bħala belt bla swar, tant tkun
kbira l-kotra ta' nies u bhejjem li jinsabu
f'nofsha;
5 U jien, igħid il-Mulej, inkun għaliha
sur tan-nar madwarha, u nkun il-glorja
tagħha f'nofsha.
6 Isa! Aħarbu mill-art tat-tramuntana,
igħid il-Mulej, għax jien xerridtkom ma'
l-erbat irjieħ tas-sema, igħid il-Mulej.
7 Isa, Sijon! salva lilek innifsek, int li
tgħammar ma' bint Babel!
8 Għax hekk qal il-Mulej ta' l-eżerċti:
Wara l-glorja bagħatni għand il-ġnus li
serqukom: għax min imisskom, imiss il-
mimmi ta' għajn il-Mulej.
9 Għax, ara, sa nxejjer idi fuqhom, biex
isiru priża għall-ilsiera tagħhom. Imbagħad
tagħrfu li bagħatni l-Mulej ta' l-eżerċti.
10 Għanni u ifraħ, o bint Sijon! għax,
ara, jien ġejt biex ngħammar fik, igħid il-
Mulej.
11 U f'dak il-jum jingħaqdu ħafna ġnus
mal-Mulej, u jsiru l-poplu tiegħi. Imba-
għad ngħammar fostok, u int tagħraf li
l-Mulej ta' l-eżerċti bagħatni għandek.
12 U l-Mulej jiret 'il Ġuda bħala
sehmu fl-art imqaddsa, u jarġa' jaħtar lil
Ġerusalem.
13 Kull laħam jiskot quddiem il-Mulej!
għax hu stenbaħ minn agħmartu mqad-
dsa.

3 Imbagħad urieni 'l Ġożwè, il-qassis
il-kbir, wieqaf quddiem l-anġlu tal-
Mulej, u 'l Satana wieqaf fil-lemin tiegħu
biex jixlih.
2 U l-Mulej qal lil Satana: Iċanfrek il-
Mulej, o Satana! Tassew, iċanfrek il-
Mulej li ħatar lil Ġerusalem! Jaqaw dan
mhux ġamra misluta min-nar?
3 Issa Ġożwè kien liebes ilbies maħmuġ
u kien wieqaf quddiem l-anġlu.
4 U l-anġlu wieġeb u qal lil dawk li
kienu weqfin madwaru: Neżżgħulu l-
ħwejjeġ maħmuġin minn fuqu! Imbagħad
qal lil Ġożwè: Ara, jien neħħejt minn
fuqek il-ħtija tiegħek, u libbistek ħwejjeġ
ta' żina.
5 U jien għidt: Qegħdulu turbant nadif
fuq rasu! U dawk qegħdulu fuq rasu
turbant nadif, u libbsuh ħwejjeġ. U l-anġlu
tal-Mulej kien hemm preżenti.
6 U l-anġlu tal-Mulej wissa lil Ġożwè,
billi qal:
7 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
Jekk timxi fi triqati, u taqdi s-servizz
tiegħi, int ukoll taħkem fuq dari, u tħares
ukoll il-btieħi tiegħi, u nagħtik li timxi
ma' dawn li hawn weqfin hawn.
8 Isma, mela, o Ġożwè, qassis il-kbir,
int u sħabek li qegħdin quddiemek! Għax
dawn l-irġiel iservu ta' sinjal li jħabbar:
għax, ara, sa nġib il-qaddej tiegħi, ir-
RIMJA.
9 Għax, ara, il-ġebla li jien qegħidt
quddiem Ġożwè; fuq ġebla waħda hemm
seba' għajnejn: ara, sa nnaqqax tinqix
fuqha, igħid il-Mulej ta' l-eżerċti, u
nħassar il-ħażen ta' dik l-art f'jum wieħed.
10 F'dak il-jum, igħid il-Mulej ta' l-

eżerċti, intom tistiednu wieħed lil ieħor
biex joqogħdu taħt id-dielja u taħt it-tina.

4 U l-anġlu li kien jitkellem miegħi raġa'
ġie, u qajjimni, bħal wieħed li jqum
minn ngħasu,
2 U qalli: X'int tara? U weġibt: Ara,
nara gandilabru kollu tad-deheb, bil-
bieqja tiegħu fuq rasu, u s-seba' msiebaħ
tiegħu fuqu, u seba' żnienen għas-seba'
msiebaħ, li hemm fuq rasu.
3 U ħdejn il-gandilabru hemm żewġ
siġriet taż-żebbuġ, waħda n-naħa tal-lemin
tal-bieqja, u waħda n-naħa tax-xellug
tagħha.
4 Imbagħad għidt lill-anġlu li kien
jitkellem miegħi: X'inhuma dawn, sidi?
5 L-anġlu li kien jitkellem miegħi
wieġeb u qalli: Ma tafx x'inhuma dawn?
U għidt: Le, sidi.
6 Imbagħad wieġeb, u qalli: Din hi
l-kelma tal-Mulej għal Żerubbabel, li
tgħid: Mhux bil-ħila, mhux bil-qawwa,
iżda bl-Ispirtu tiegħi, igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti.
7 Min int, o muntanja kbira? Quddiem
Żerubbabel int issir wita! u hu joħroġ
il-ġebla tal-quċċata fost l-agħjat: Xi
ġmiel! Xi ġmiel!
8 U l-kelma tal-Mulej ġiet għandi,
tgħid:
9 Idejn Żerubbabel sejsu did-dar, u
idejh itemmuha. Imbagħad tagħraf li l-
Mulej ta' l-eżerċti bagħatni lilkom.
10 Għax min jista' imaqdar jum il-
ħwejjeġ żgħar, meta dawn is-sebgħa,
għajnejn il-Mulej, li jiġru fuq l-art kollha,
jifirħu jaraw iċ-ċomb f'idejn Żerubbabel?
11 Imbagħad weġibt u għidtlu:
X'inhuma dawn iż-żewġ siġriet taż-żebbuġ
in-naħa tal-lemin u tax-xellug tal-gandi-
labru?
12 U weġibt għat-tieni darba, u
għidtlu: X'inhuma dawn iż-żewġ friegħi
taż-żebbuġ li huma ma' ġenb iż-żewġ
żnienen tad-deheb li jferrgħu ż-żejt tad-
deheb?
13 U weġibni u qal: Ma tafx x'inhuma
dawn? U weġibt: Le, sidi.
14 Imbagħad qal: Dawn huma ż-żewġ
ulied taż-żejt li qegħdin quddiem Sid l-art
kollha.

5 U rġajt irfajt għajnejja, u rajt, u, ara,
kien hemm romblu jtir.
2 U qalli: X'int tara? U jien weġibt:
Nara romblu jtir; it-tul tiegħu għoxrin
driegħ, u l-wisa' tiegħu għaxart idriegħ.
3 Imbagħad qalli: Din hi s-saħta li sa
tinfirex fuq wiċċ l-art kollha; għax, skond
ma fiha, kull min jisraq jitwarrab minn
hawn, u kull min jaħlef falz, skond ma
fiha, jitwarrab minn hawn.
4 Jien inħalliha toħroġ, igħid il-Mulej
ta' l-eżerċti, u hi tidħol f'dar il-ħalliel, u
f'dar min jaħlef b'ismi bil-gideb; u tibqa'
ġo daru; u taħraq lilha, u l-injam, u l-ġebel
tagħha.
5 U l-anġlu li kien jitkellem miegħi
ħareġ, u qalli: Arfa' għajnejk, u ara
x'inhu dan li ħiereġ.
6 Jien weġibt: X'inhu? Hu qal: Din
efa, li ħierġa. U żied igħid: Dan hu l-ħażen
tagħhom fil-pajjiż kollu.
7 U, ara, jirtafa' għatu taċ-ċomb, u ġo
l-efa kien hemm mara bil-qiegħda!
8 U qalli: Din hi l-ħażen; u tefagħha ġo
l-efa; imbagħad tafa' l-għatu tal-bronż fuq
fomm l-efa.
9 Imbagħad irfajt għajnejja, u rajt, u,
ara, żewġ nisa kienu ħerġin, u r-riħ kien
jonfoħ ma' ġwinħajhom; u huma kellhom
ġwienaħ bħal tal-laqlâq, u refgħu l-efa
bejn s-sema u l-art.
10 Imbagħad għidt l-anġlu li kien
jitkellem miegħi: Fejn sejrin biha l-efa?
11 U qalli: Biex jibnulha dar f'Sinar:
u meta titħejja, iqegħduha fuq il-pedestal
tagħha.

6 U rġajt irfajt għajnejja, u rajt, u, ara,
erba' mriekeb kienu ħerġin minn bejn
iż-żewġ muntanji; u l-muntanji kienu
muntanji tal-bronż.
2 Fl-ewwel mirkeb kien hemm żwiemel
ħomor; fit-tieni mirkeb, żwiemel suwed;
3 Fit-tielet mirkeb, żwiemel bojod, u
fir-raba' karru, żwiemel imtebbgħa, ħfief.
4 U għidt lill-anġlu li kien jitkellem
miegħi: X'inhuma dawn, sidi?
5 L-anġlu wieġeb, u qalli: Dawn huma
l-erbat irjieħ tas-sema ħerġin wara li kienu
weqfin quddiem Sid l-art kollha.
6 Il-mirkeb taż-żwiemel suwed ħiereġ
lejn l-art tat-tramuntana; iż-żwiemel bojod
sejrin warajh; u l-imtebbgħin ħerġin lejn
l-art tan-nofsinhar.
7 U l-ħomor joħorġu u jitolbu li jmorru
jiġġerrew ma' l-art. U l-anġlu qalilhom:
Morru, iġġerrew ma' l-art! U huma
ġġerrew ma' l-art.
8 Imbagħad għajjatli, u kellimni hekk:
Ara, dawk li huma sejrin lejn l-art tat-
tramuntana jtaffu l-għadab tiegħi f'art
it-tramuntana.
9 U l-kelma tal-Mulej ġiet għandi,
tgħid:
10 Hu għotja mingħand dawk li kienu
fil-jasar, mingħand Ħeldaj, mingħand
Tobija, u mingħand Ġedajja, u mur
f'dan il-jum għand Ġosija, bin Sofonija,
fejn waslu minn Babel.
11 Ħu fidda u deheb, u agħmel kuruni,
u qiegħdhom fuq ras Ġożwè, bin Ġeħosa-
dak, il-qassis il-kbir;
12 Imbagħad kellmu, għidlu: Hekk
igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: Ara, hawn hu

r-raġel li jismu RIMJA, għax minn fejn
hu joħroġ rimja, u jibni t-tempju tal-
Mulej.
13 Iva, ikun hu li jibni t-tempju tal-
Mulej, u fuqu jkollu l-ġieħ, u joqgħod u
jsaltan fuq it-tron tiegħu: u hu jkun qassis
fuq it-tron tiegħu, u ftehim ta' sliem ikun
hemm bejniethom it-tnejn.
14 U l-kuruni jkunu għal Ħelem, għal
Tobija, għal Ġedajja, għal Ħen, bin
Sofonija, b'tifkira fit-tempju tal-Mulej.
15 U dawk li huma 'l bogħod jiġu u
jibnu fit-tempju tal-Mulej, u tagħrfu li l-
Mulej ta' l-eżerċti bagħatni għandkom. U
dan jiġri, jekk tisimgħu tajjeb leħen il-
Mulej, Alla tagħkom.

7 U ġara, fir-raba' sena ta' Darijus is-
sultan, illi l-kelma tal-Mulej ġiet lil
Żakkarija fir-raba' jum tad-disa' xahar,
f'Kislew.
2 Issa l-belt ta' Betel kienet bagħatet lil
Sarreser u lil Regem-melek u n-nies
tagħhom jitolbu l-ħniena tal-Mulej,
3 U jgħidu lill-qassisin ta' dar il-Mulej
ta' l-eżerċti, u lill-profeti, hekk: Għandi
jiena nibki fil-ħames xahar u niċċaħħad,
bħal ma għamilt s'issa kemm-il sena?
4 U l-kelma tal-Mulej ta' l-eżerċti ġiet
għandi tgħid:
5 Għid lill-poplu kollu tal-pajjiż, u lill-
qassisin: Meta intom somtu u newwaħtu
fil-ħames u s-seba' xahar, dawn is-sebgħin
sena, kien għalija li intom somtu?
6 U meta tieklu, u meta tixorbu, mhux
għalikom li tieklu, u għalikom li tixor-
bu?
7 Mhux dan il-kliem li l-Mulej nieda
permezz tal-profeti ta' dari, meta Ġeru-
salem kienet abitata u tgħix fil-kwiet bi
bliethа madwarha, u sew l-art ta' nofsin-
har u sew il-wita kienu abitati?
8 U l-kelma tal-Mulej ġiet lil Żakkarija,
tgħid:
9 Hekk qal il-Mulej ta' l-eżerċti:
Aqtgħu l-ħaqq fis-sewwa; uru tjieba u
ħniena wieħed ma' l-ieħor.
10 La taħqrux l-armla u l-iltim, il-
għarib u l-fqir; u ħadd minnkom ma
jfassal f'qalbu ħsara għal għajru.
11 Iżda huma ma ridux jagħtu widen,
iżda tawni dahar xewwiexi, u saddew
widnejhom biex ma jisimgħux.
12 Għamlu qalbhom bħaż-żonqor, biex
ma jisimgħux il-liġi, u l-kliem li l-Mulej ta'
l-eżerċti bagħat permezz ta' l-ispirtu
tiegħu, permezz tal-profeti ta' qabel. U
għalhekk kien hemm għadab kbir mill-
Mulej ta' l-eżerċti.
13 U ġara, li bħal ma hu sejjaħ, u huma
ma wiġbux, hekk huma jsejħu, u jien ma
nismax, igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
14 U nxerridhom b'riefnu qalb il-ġnus
kollha li huma qatt ma kienu jafuhom. U
l-art issir deżolata warajhom, bla ma jkun
hemm ħadd minn igħaddi u jarġa' lura.
Minn art li tgħaxxaq, għamlu ħerba.

8 U l-kelma tal-Mulej ta' l-eżerċti
reġgħet ġiet għandi, tgħid:
2 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
Ngħir għal Sijon b'għira kbira, u ngħir
għaliha b'għadab kbir.
3 Hekk igħid il-Mulej: Jien narġa' lejn
Sijon, u ngħammar f'nofs Ġerusalem; u
Ġerusalem tissejjaħ il-belt tas-sewwa, u
l-għolja tal-Mulej ta' l-eżerċti, il-għolja
mqaddsa.
4 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
Għad ikun hemm ix-xjuħ, irġiel u nisa, li
joqogħdu bil-qiegħda fl-imsieraħ ta' Ġeru-
salem, kulħadd bil-bastun f'idu, minħabba
l-kotra tas-snin.
5 U l-imsieraħ tal-belt jimtlew subjien
u bniet jitliegħbu fl-imsieraħ tagħha.
6 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: Jekk
dan ikun tal-għaġeb f'għajnejn il-bqija ta'
dan il-poplu f'dawk il-jiem, ikun tal-
għaġeb ukoll f'għajnejja? igħid il-Mulej
ta' l-eżerċti.
7 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: Ara,
jien neħles il-poplu tiegħi minn art tlugħ
ix-xemx, u minn art inżul ix-xemx.
8 U narġa' nġibhom lura, u jgħammru
f'nofs Ġerusalem; u jkunu l-poplu tiegħi,
u jien inkun Alla tagħhom, fis-sewwa u
fil-ħaqq.
9 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: Ħa
jitqawwew idejkom, intom li qegħdin
f'dawn il-jiem tisimgħu dan il-kliem minn
fomm il-profeti, li kienu fil-jum meta
ssejset dar il-Mulej ta' l-eżerċti, biex
jinbena t-tempju.
10 Għax qabel dawk il-jiem ma kienx
hemm la ħlas għax-xogħol tal-bniedem, u
lanqas ħlas għax-xogħol tal-bhejjem; u
għal min kien joħroġ u għal min kien
jidħol ma kienx hemm sliem, minħabba
l-għadu; għax jien ġellidt in-nies kollha,
wieħed kontra l-ieħor.
11 Iżda issa jien ma nkunx bħall-jiem
ta' qabel għall-bqija ta' dan il-poplu, igħid
il-Mulej ta' l-eżerċti.
12 Għax ikun hemm is-sliem għaż-
żerriegħa: id-dielja tagħti l-frott tagħha,
l-art tagħti l-prodott tagħha, u s-smewwiet
jagħtu n-nida tagħhom; u jien nagħti lill-
bqija tal-poplu dan kollu.
13 U jiġri, li bħal ma kontu saħta fost
il-ġnus, hekk, o dar Ġuda u dar Iżrael,
jien neħliskom, u tkunu barka. La tib-
żgħux! Idejkom jitqawwew.
14 Għax hekk igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti: Bħal ma ħsibt jien biex nagħmlil-
kom il-ħsara meta għaddbuni missirijiet-
kom, igħid il-Mulej ta' l-eżerċti, u ma
sogħobbinix,
15 Hekk f'dawn il-jiem irġajt ħsibt li

nagħmel il-ġid lil Ġerusalem u lil dar
Ġuda. La tibżgħux!
16 Dan hu dak li għandkom tagħmlu:
Tkellmu s-sewwa, wieħed ma' l-ieħor;
agħmlu l-ħaqq, fi bwiebkom, skond is-
sewwa, u għas-sliem.
17 Hadd minnkom m'għandu jaħseb
ħsara f'qalbu kontra għajru, u la tħobbux
il-ġurament falż; għax dan kollu nistmellu,
igħid il-Mulej.
18 U l-kelma tal-Mulej ġiet għandi
tgħid:
19 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: Is-
sawma tar-raba', is-sawma tal-ħames, is-
sawma tas-seba', u s-sawma tal-għaxar
xahar, ikunu għal dar Ġuda hena, u ferħ,
u festi sbieħ; ħobbu għalhekk is-sewwa u
s-sliem.
20 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
Jiġri wkoll li jiġu popli, u dawk li
jgħammru f'ħafna bliet:
21 U n-nies ta' belt imorru lejn oħra,
igħidu: Ħa mmorru, ħa mmorru nitolbu
grazzja lill-Mulej, u nfittxu l-Mulej ta' l-
eżerċti. Jien ukoll irrid immur!
22 U hekk ħafna popli u ġnus qawwija
jiġu Ġerusalem ifittxu l-Mulej ta' l-eżerċti,
u jitolbu l-grazzja tal-Mulej.
23 Hekk igħid il-Mulej ta' l-eżerċti:
F'dawk il-jiem jiġri li għaxart irġiel mill-
ġnus ta' kull ilsien jaqbdu tarf il-libsa ta'
raġel Lhudi, u jgħidu: Ħa niġu magħkom,
għax aħna smajna li Alla magħkom.

9 Taħbira: il-kelma tal-Mulej kontra art
Ħadrak, b'Damasku bħala l-mistrieħ
(għax għajnejn il-bnedmin, speċjalment
tat-tribujiet kollha ta' Iżrael, huma lejn
il-Mulej.),
2 U Ħamat ukoll, li tmiss ma' Damas-
ku; fuq Tir u Sidon, għalkemm huma
għorrief ħafna.
3 Għax Tir bniet għaliha fortizza, u
geddset il-fidda bħat-trab, u d-deheb bħat-
tajn tat-toroq.
4 Ara, il-Mulej joħdilha li għandha, u
jitfa' ġidha fil-baħar, u hi tintemm bin-nar.
5 Askalon tara dan, u tibża'; u Gaża
wkoll tara dan, u titkagħweġ b'uġigħ
kbir; Ekron ukoll, għax it-tama tagħha
tirgħex; u Gaża ma jkollhiex aktar sultan,
u Askalon ma titgħammarx aktar.
6 U f'Asdod igħammar ġens imħallat,
u neqred il-kburija tal-Filistin.
7 Iżda nneħħi d-demm minn fomm il-
Filistin, u qżieżhom minn bejn snienhom,
imbagħad ikunu huma wkoll bqija lil Alla
tagħna, u jkunu bħal familja f'Ġuda, u
Ekron bħall-Ġebusin.
8 U noqgħod fil-kamp madwar dari
biex niddefendiha minn kull eżerċtu, biex
ħadd ma igħaddi 'l hawn u 'l hemm, u
l-ebda wieħed li jiġbor il-ħaraġ ma jgħaddi
aktar fuqhom, għax issa rajt b' għajnejja.

9 Ifraħ ħafna, o bint Sijon, għajjat bil-
ferħ, o bint Ġerusalem! Ara, is-Sultan
tiegħek ġej lejk; hu ġust, u vittorjus, umli
u riekeb fuq ħmar, fuq felu ta' ħmara.
10 Jien neqred l-imriekeb minn Efrajm,
u ż-żwiemel minn Ġerusalem, u jitkisser il-
qaws tal-gwerra. Hu jxandar is-sliem
lill-ġnus; saltnatu tkun minn baħar sa
baħar, u mix-xmara sa truf l-art.
11 U int ukoll, Iżrael, minħabba d-
demm tal-għaqda tiegħi miegħek, nitlaq
l-imjassrin tiegħek mill-ħofra fejn
m'hemmx ilma.
12 Erġgħu lejn il-fortizza, intom l-
imjassrin tat-tama! Anki llum qiegħed
ngħarrafkom li nroddilkom id-doppju tal-
ġid li kellkom.
13 Għax jien middejt lil Ġuda bħal
qaws tiegħi, u nimla l-qaws b'Efrajm, u
nqajjem lil uliedek, o Sijon, kontra
wliedek, o Greċja, u nagħmlek bħal sejf
ta' gwerrier.
14 U l-Mulej jidher fuqhom, u bħal
berqa toħroġ il-vleġġa tiegħu; u s-Sid, il-
Mulej, idoqq it-tromba, u jimxi fir-rwiefen
ta' nofsinhar.
15 Il-Mulej ta' l-eżerċti jħarishom; u
huma jibilgħu, u jirfsu b'riġlejhom il-ġebel
tal-wadab; u jixorbu, u jgħajtu qishom
xorbu l-inbid, u jimtlew bħall-bwieqi tas-
sagrifiċċju, u jixxarbu bħax-xwieki ta'
l-altar.
16 U l-Mulej, Alla tagħhom, jeħlishom
f'dak il-jum, bħall-merħla tal-poplu
tiegħu: għax huma bħal ħaġar ta' kuruna,
li jiddu fuq artu.
17 Għax kemm hi kbira t-tjieba tiegħu!
u kemm hi kbira s-sbuħija tiegħu! Il-
qamħ irabbi ż-żgħażagħ, u l-inbid ġdid
ix-xebbiet.

10 Itolbu mingħand il-Mulej ix-xita fiż-
żmien tax-xita mwaħħra! Il-Mulej li
jagħmel il-beraq, jagħti n-nies xita bil-
qliel, u ħaxix fir-raba' ta' kulħadd.
2 Għax it-terafim jitkellmu fil-batal, u
l-għarrafa jaraw dehriet giddieba, u ħolm
fieragħ ilabalbu, u jagħtu faraġ fil-batal;
għalhekk in-nies jixxerdu bħal merħla,
umiljati, għax m'hemmx ragħaj.
3 Għadbi xegħel għar-ragħajja, u jien
nikkastiga l-bdabad; għax il-Mulej ta' l-
eżerċti jżur il-merħla tiegħu, dar Ġuda, u
jagħmilhom bħaż-żiemel tas-sultan fit-
taqbida.
4 Minnu toħroġ il-ġebla tax-xewka;
minnu joħroġ il-wited; minnu joħroġ il-
qaws għat-taqbida; minnu joħorġu l-
kapijiet kollha f'daqqa.
5 U jkunu bħal irġiel ta' ħila, li jgħaffġu
l-għadu fit-taqbida, fit-tajn tat-toroq; u
jitqabdu, għax il-Mulej ikun magħhom;
iżda dawk li jkunu rekbin iż-żwiemel
jinfixlu.

6 U jien inqawwi lil dar Ġuda, u nsalva
dar Ġużepp, u nreġġagħhom lura għax
nitħassarhom; u jkunu bħalkieku qatt ma
qeċċejthom, għax jien il-Mulej, Alla
tagħhom, u nismagħhom.
7 U n-nies ta' Efrajm ikunu bħal raġel
ta' ħila, u qalbhom tifraħ qisha bl-inbid;
u wliedhom jaraw dan u jifirħu, u qalb-
hom tithenna fil-Mulej.
8 Insaffrilhom u niġmagħhom, għax
jien fdejthom, u joktru daqs kemm kienu
qabel.
9 Niżragħhom qalb il-popli, u fil-
bogħod jiftakru fija, u jgħixu ma' wlied-
hom, u jerġgħu lura.
10 Inreġġagħhom lura minn art l-
Eġittu, u niġmagħhom mill-Assirja;
inġibhom f'art Gilgħad u fil-Libanu, u ma
jkunx hemm wisa' għalihom biżżejjed.
11 U jgħaddi mill-baħar tal-hemm, u
jidrob l-imwieġ fil-baħar, u l-egħmieq
kollha tan-Nil jinxfu; u l-kburija ta' l-
Assirja titbaxxa, u x-xettru ta' l-Eġittu
jgħib.
12 Inqawwihom fil-Mulej, u jimxu
f'ismu, igħid il-Mulej.

11 O Libanu, iftaħ bwiebek, ħa jibla'
n-nar iċ-ċedri tiegħek.
2 Ixher, ċipress, għax iċ-ċedru waqa',
u s-setgħana tħarbtu; ixhru, o ballut ta'
Basan, għax il-masġar iffultjat waqa'.
3 Jinstama' x-xhir tar-ragħajja, għax
il-glorja tagħhom imħarbta; jinstama' l-
agħjat tal-frieħ tal-ljuni, għax kburit il-
Ġurdan saret ħerba.
4 Hekk igħid il-Mulej, Alla tiegħi:
Irgħa l-merħla tiegħi destinata għall-qatla,
5 Li dawk li jixtruhom joqtluhom, u ma
jkunux ikkastigati; u dawk li jbigħuhom
igħidu: Imbierek il-Mulej! jien stagħnejt;
u r-ragħajja tagħhom stess ma jitħassru-
homx.
6 Għax ma nħennx aktar għal dawk li
jgħammru fil-pajjiż igħid il-Mulej. Ara,
jien sa nerħi n-nies, kull wieħed f'idejn
għajru, u kull wieħed f'idejn is-sultan
tiegħu; u jħarbtu l-pajjiż, u ma neħlishomx
minn idejhom.
7 U nirgħa n-ngħaġ destinati għall-
qatla; imqar lilkom, o l-aktar imsejknin
tal-merħla. U ħadt għalija żewġ ottra;
wieħed semmejtu Grazzja, u l-ieħor
semmejtu Rabta; u rgħajt il-merħla.
8 Imbagħad qridt ukoll it-tliet ragħajja
f'xahar wieħed, għax ruħi tilfet il-paċenzja
magħhom, u ruħhom ukoll iddejqet bija.
9 U għidt: Ma nirgħakomx iżjed; min
sa jmut ħa jmut; min sa jintemm, ħa
jintemm; u dawk li jibqgħu, ħa jieklu l-
laħam ta' waħda l-oħra.
10 U qbadt il-ħatar tiegħi Grazzja, u
qsamtu, biex inħassar il-għaqda tiegħi li
kont irbatt mal-popli kollha.
11 U l-għaqda tħassret dak in-nhar, u
n-ngħaġ tal-merħla l-aktar imsejknin, li
kienu għassa tiegħi, għarfu li dik kienet
il-kelma tal-Mulej.
12 U għidtilhom: Jekk jidhrilkom li hu
tajjeb, agħtuni l-ħlas tiegħi; jekk le,
erħulu. U wiżnuli ħlasi: tletin biċċa tal-
fidda.
13 U l-Mulej qalli: Ixħtu lill-fuħħari,
dal-prezz għoli li jien kont ipprezzat bih
minnhom! U ħadt it-tletin biċċa tal-fidda,
u xħetthom lill-fuħħari f'dar il-Mulej.
14 Imbagħad qsamt il-ħatar l-ieħor,
Rabta, biex naqta' r-rabta ta' aħwa bejn
Ġuda u Iżrael.
15 U l-Mulej qalli: Ħu wkoll għalik it-
tagħmira ta' ragħaj iblaħ.
16 Għax, ara, jien sa nqajjem ragħaj fil-
pajjiż li ma jeħux ħsieb in-ngħaġ mitlufin,
u l-imxerrdin ma jfittixhomx, il-midrubin
ma jdewwihomx, lil dawk li huma
b'saħħithom ma jagħlifhomx, iżda jiekol
il-laħam tas-smien, u jaqlagħlhom imqar
difrejhom.
17 Ħażin għar-ragħaj li ma jiswa għal
xejn, li jitlaq il-merħla! Is-sejf jidroblu
drieghu, u għajnu l-leminija! Drieghu
jinxiflu għalkollox, u għajnu l-leminija
tagħma għalkollox.

12 Taħbira: il-kelma tal-Mulej għal
Iżrael: hekk igħid il-Mulej li jifrex
is-smewwiet, isejjes l-art, u jsawwar l-
ispirtu tal-bniedem ġo fih.
2 Ara, jien sa nagħmel minn Ġerusalem
kies ta' sturdament lill-popli kollha ta' l-
idwar; u meta l-assedju jkun kontra
Ġerusalem, ikun ukoll kontra Ġuda.
3 U f'dak il-jum nagħmel lil Ġerusalem
ħaġra tqila għall-popli kollha; dawk koll-
ha li jerfgħuha jweġġgħu bl-ikrah lil-
hom infushom, u l-ġnus kollha ta' l-art
jinġemgħu, kontra tagħha.
4 F'dak il-jum, igħid il-Mulej, nidrob
bil-biża' ż-żwiemel kollha, u r-rikkieba
tagħhom bil-ġenn. Iżda fuq dar Ġuda
niftaħ għajnejja, fil-waqt li ż-żwiemel
kollha tal-popli nidrobhom bil-għama.
5 U l-kapijiet ta' Ġuda jgħidu f'qalb-
hom: In-nies ta' Ġerusalem ikunu l-qawwa
tiegħi fil-Mulej ta' l-eżerċti, Alla tagħhom.
6 F'dak il-jum nagħmel il-kapijiet ta'
Ġuda bħal maġmar nar qalb il-ħatab, u
torċa tixgħel qalb il-qatet, u hekk jaħarqu
fil-lemin u fix-xellug il-popli kollha ta'
l-idwar: u n-nies ta' Ġerusalem jibqgħu
jgħammru fejn huma, f'Ġerusalem.
7 Il-Mulej isalva l-ewwel it-tined ta'
Ġuda, biex il-glorja ta' dar David, u l-
glorja ta' nies Ġerusalem ma titkabbarx
fuq Ġuda.
8 F'dak il-jum il-Mulej jaqbeż għal
dawk li jgħammru f'Ġerusalem; u dak li
fosthom ikun dgħajjef dak in-nhar ikun

bħal David, u dar David tkun bħal Alla,
bħal anġlu tal-Mulej quddiemhom.
9 U f'dak il-jum jiġri li jien infittex
neqred il-ġnus kollha li jiġu għal Ġeru-
salem
10 U nsawwab fuq dar David u fuq in-
nies ta' Ġerusalem l-ispirtu tal-grazzja u
talb; u jħarsu lejja, lejn min huma nifdu,
u jixhru għalih, bħalma wieħed jixher
għal ibnu waħdieni, u jibku biki ta' mrar
għalih, bħalma wieħed jibki biki ta' mrar
għall-iben il-kbir.
11 F'dak il-jum ikun hemm tinwiħ kbir
f'Ġerusalem, bħat-tinwiħ għal Hadad-
rimmon fil-wied ta' Meġiddon.
12 U l-pajjiż kollu jnewwaħ, familja
familja għaliha; il-familja ta' David
għaliha, u n-nisa tagħhom għalihom; il-
familja ta' dar Natan għaliha, u n-nisa
tagħhom għalihom;
13 Il-familja ta' dar Levi għaliha, u n-
nisa tagħhom għalihom; il-familja ta'
Simgħi għaliha; u n-nisa tagħhom għali-
hom;
14 Il-familji kollha li baqa', familja
familja għaliha, u n-nisa tagħhom għali-
hom.

13 F'dak il-jum ikun hemm nixxiegħa
miftuħa għal dar David, u għal
dawk li jgħammru f'Ġerusalem, biex
tnaddafhom mid-dnub u mill-inġiesa.
2 U jiġri f'dak il-jum, igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti, illi jien naqta' ismijiet l-idoli mill-
pajjiż, u ma jissemmewx iżjed, u nwarrab
ukoll il-profeti ħżiena, u l-ispirti mniġġsa
mill-pajjiż.
3 U jiġri, jekk xi ħadd jibqa' jitkellem
bħala profeta, illi missieru u ommu li
wilduh igħidulu: Ma tibqax ħaj, għax
titkellem il-gideb f'isem il-Mulej. U
missieru u ommu li wilduh, jinfduh talli
jkun tkellem bħala profeta.
4 U jiġri f'dak il-jum li jisthu l-profeti,
kull wieħed mid-dehra tiegħu meta
jħabbar; u ma jilbsux aktar mantar tax-
xagħar biex iqarrqu:
5 U kull wieħed minnhom igħid: Jien
miniex profeta! Jien ħaddiem ir-raba',
għax wieħed begħni bħala lsir f'żgħożiti.
6 U jgħidulu: X'inhuma dawk il-
ġrieħi f'idejk? U jwieġeb: Huma l-ġrieħi
li bihom darbuni f'dar ħbiebi.
7 O sejf, stenbaħ, għar-ragħaj tiegħi, u
għar-raġel sieħbi! igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti. Idrob ir-ragħaj, biex in-ngħaġ
tiegħu jixterdu! u jien indawwar idi fuq
iż-żgħar.
8 U fil-pajjiż kollu jiġri, igħid il-Mulej,
illi tnejn minn tlieta fih jinqerdu, u
jintemmu, u wieħed minn kull tlieta fih
jibqa'.
9 U ndaħħal it-tielet fin-nar, u nirfinieh
bħal ma nirfina l-fidda, u nippruvah bħal
ma nipprova d-deheb; huma jsejħu ismi, u
jien inweġibhom, ngħid: Huma l-poplu
tiegħi! u huma jgħidu: Il-Mulej hu Alla
tiegħi!

14 Ara, ġej jum għall-Mulej, li fih il-
priża tiegħek tinqasam f'nofsok.
2 Jien niġma' l-ġnus kollha biex jagħmlu
gwerra lil Ġerusalem; tinqabad il-belt,
jinserqu d-djar, u jitkasbru n-nisa; nofs
il-belt tmur fil-jasar, imma l-bqija tal-
poplu ma jinqeridx mill-belt.
3 Imbagħad il-Mulej joħroġ jitqabad
ma' dawk il-ġnus, bħal ma tqabad, bosta
drabi, f'jum it-taqbida.
4 U f'dak il-jum jieqfu riġlejh fuq il-
għolja taż-Żebbuġ, li qiegħda quddiem
Ġerusalem, lejn il-lvant, u tinferaq il-
għolja taż-Żebbuġ minn nofsha, mil-lvant
u lejn il-punent, hekk li jkun hemm wied
kbir; u nofs il-għolja tmur lejn it-tra-
muntana, u n-nofs l-ieħor lejn nofsinhar.
5 U taħarbu minn wied il-għoljiet
tiegħi, għax wied il-għoljiet jilħaq sa Asal:
iva, taħarbu, bħal ma ħrabtu minn
quddiem it-theżhiża ta' l-art fi żmien
Għużżija, sultan ta' Ġuda: u l-Mulej, Alla
tiegħi jiġi, u l-qaddisin kollha miegħek.
6 U jiġri dak in-nhar, illi ma jkunx
hemm dawl; id-dawwaliet inaqqsu d-dawl
tagħhom.
7 Għax ikun jum uniku, magħruf mill-
Mulej; li ma jkun u la nhar u la lejl, iżda
filgħaxija jkun id-dawl.
8 F'dak il-jum joħroġ ilma ġieri minn
Ġerusalem; nofsu lejn il-baħar tal-lvant, u
n-nofs l-ieħor lejn il-baħar tal-punent;
jiġri fis-sajf u fix-xitwa.
9 U l-Mulej ikun sultan fuq l-art kollha:
f'dak il-jum il-Mulej ikun l-uniku, u uniku
jkun ismu.
10 L-art kollha tinbidel f'witja minn
Ġeba sa Rimmon lejn nofsinhar; iżda
Ġerusalem togħla, u tibqa' fejn hi, minn
bieb Benjamin sal-post tal-bieb ta' qabel,
sa bieb ix-xewka, u mit-torri ta' Hananêl
sa magħsar is-sultan.
11 U n-nies igħammru fiha u ma tkunx
aktar saħta, u Ġerusalem titgħammar bla
biża'.
12 Issa din tkun il-qerda li biha l-Mulej
jidrob il-popli kollha li għamlu gwerra lil
Ġerusalem: laħamhom idub huma u
weqfin fuq riġlejhom, u għajnejhom idubu
f'ħofrithom, u lsienhom idub f'ħalq-
hom.
13 U jiġri f'dak il-jum li jkun hemm
taħwid kbir fihom mill-Mulej; u wieħed
jaqbad f'id l-ieħor, u tirtafa' idu għal id
l-ieħor.
14 U Ġuda wkoll jiġġieled kontra
Ġerusalem, u l-ġid tal-ġnus kollha ta' l-
idwar jinġama', deheb u fidda, u lbiesi
b'kotra kbira.

15 Hekk ukoll bħal din il-qerda tkun
il-qerda għaż-żiemel, għall-bagħal, għall-
ġemel, għall-ħmar, u għall-bhejjem kollha
li jkunu f'dak il-kamp.
16 Imbagħad jiġri li dawk kollha li
jibqgħu mill-ġnus kollha li ġew għal
Ġerusalem, jitilgħu minn sena għal sena
biex iqimu s-Sultan, il-Mulej ta' l-eżerċti,
u biex jiċċelebraw il-għid ta' l-egħrejjex.
17 U min mill-familji ta' l-art ma jitlax
Ġerusalem biex iqim is-sultan, il-Mulej ta'
l-eżerċti, ma tinżilx xita fuqhom.
18 U jekk il-familja ta' l-Eġittu ma
titlax u ma tiġix, fuqhom ma tinżilx xita:
tiġi fuqhom ukoll il-qerda li biha l-Mulej
jidrob il-ġnus li ma jitilgħux biex jiċċele-
braw il-għid ta' l-egħrejjex.
19 Dan ikun il-kastig ta' l-Eġittu, u l-
kastig tal-ġnus kollha li ma jitilgħux biex
jiċċelebraw il-festa ta' l-egħrejjex.
20 F'dak il-jum ikun hemm miktub fuq
il-ġlieġel taż-żwiemel: QADDIS LILL-
MULEJ! U l-borom f'dar il-Mulej ikunu
bħall-bwieqi quddiem l-artal.
21 U kull borma f'Ġerusalem u f'Ġuda
tkun ikkonsagrata lill-Mulej ta' l-eżerċti,
u dawk kollha li joffru s-sagrifiċċji jiġu
biex jieħdu minnhom, u jsajru fihom, u
ma jkunx hemm iżjed Kangħanin f'dak il-
jum f'dar il-Mulej ta' l-eżerċti.

# Malakija

1 Taħbira: il-kelma tal-Mulej lil Iżrael
b'Malakija.
2 Ħabbejtkom, igħid il-Mulej: iżda
intom tgħidu: Kif ħabbejtna? Jaqaw
Għesaw mhux hu Ġakobb? igħid il-Mulej.
Madankollu, jien ħabbejt lil Ġakobb,
3 Iżda jien stmellejt lil Għesaw, u l-
muntanji tiegħu għamilthom ħerba, u tajt
wirtu lix-xakalli tad-deżert.
4 Jekk Edom igħid: Imfarrkin aħna,
iżda nerġgħu lura biex nibnu t-tiġrif; hekk
igħid il-Mulej ta' l-eżerċti: Huma jistgħu
jibnu, iżda jiena nħott! U n-nies isemmu-
hom: Art il-ħażen, u, Il-poplu li għalih
il-Mulej imgħaddab dejjem.
5 U għajnejkom jaraw dan, u tgħidu:
Kbir il-Mulej aktar minn art Iżrael!
6 L-iben iweġġah lil missieru, u l-
qaddej lil sidu. Jekk mela jien missier, fejn
hu ġieħi? U jekk jien sid, fejn hu r-rispett
lejja, igħid il-Mulej ta' l-eżerċti lilkom, o
qassisin, li żżebilħu ismi. U intom tgħidu:
Kif żeblaħna ismek?
7 Intom toffru fuq l-altar tiegħi ħobż
imniġġes, u tgħidu: Kif niġġisnieh? Billi
tgħidu: Il-mejda tal-Mulej imżebilħa.
8 Meta toffru bhima għamja, mhu xejn
ħażin? Meta toffru bhima zoppa jew
marida, mhu xejn ħażin? Offrihom lill
gvernatur tiegħek! Jieħu pjaċir bik, jew
jilqgħek tajjeb? igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti.
9 U issa, nitlobkom, itolbu grazzja lil
Alla biex iħenn għalina! Huma idejkom li
għamlu dan; u sa jilqa' lil xi wieħed
minnkom? igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
10 O li kien hemm xi ħadd minnkom li
jagħlaq il-bwieb, biex ma tkebbsux nar fuq
l-altar tiegħi għal xejn! Ma għandi l-ebda
għaxqa fikom, igħid il-Mulej ta' l-eżerċti,
u ma togħġobni l-ebda offerta mogħtija
minn idejkom.
11 Għax minn tlugħ ix-xemx sa l-inżul
tagħha, kbir ismi qalb il-ġnus, u f'kull post
joffru inċens lil ismi, u offerta tal-qamħ
safja: għax ismi kbir fost il-ġnus, igħid
il-Mulej ta' l-eżerċti.
12 Iżda intom qegħdin tkasbruh, billi
tgħidu: Imniġġsa l-mejda tal-Mulej, u ta'
min jistmellu l-ikel tagħha.
13 Intom tgħidu wkoll: Ara, xi dwejjaq!
u tistkerrhuh, igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
U ġġibu dak li hu misruq, u dak li hu
zopp, jew marid. Dawn huma l-offerti li
ġġibu! Sa nilqagħhom jien minn idejkom?
igħid il-Mulej.
14 Misħut il-qarrieq li għandu bhima
raġel fil-merħla, u jwegħidha, u joffri bħala
sagrifiċċju lill-Mulej bhima immankata!
Għax jien sultan kbir, igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti, u ismi hu tal-biża' fost il-ġnus.

2 U issa għalikom din it-twissija, o
qassisin:
2 Jekk intom ma tisimgħux, u ma
ddaħħlux f'moħħkom li tagħtu ġieh lil
ismi, igħid il-Mulej ta' l-eżerċti, nibgħat
fuqkom is-saħta, u nisħet il-barka tagħ-
kom; Iva, diġà sħettha għax ma tridux
iddaħħlu f'moħħkom.
3 Ara, jien sa nċanfar lil nisilkom, u
nitfa' l-ħmieġ ma' wiċċkom, il-ħmieġ tal-
festi tagħkom, u jġorrukom miegħu.
4 Imbagħad tagħrfu li jien bgħattilkom
din it-twissija, biex ir-rabta tiegħi ma'
Levi tibqa', igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
5 Ir-rabta tiegħi miegħu kienet waħda

ta' ħajja u ta' sliem, u tajthomlu biex jibża'
minni, u hu baża' minni, u tkexkex
quddiem ismi.
6 Il-liġi tas-sewwa kienet f'fommu, u
ħażen ma kienx hemm f'xofftejh; bis-sliem
u bid-dritt mexa miegħi, u l-ħafna
reġġagħhom mill-ħażen.
7 Għax xofftejn il-qassis għandhom
iħarsu l-għerf, u l-liġi jfittxu n-nies minn
fommu; għax hu l-messaġġier tal-Mulej ta'
l-eżerċti.
8 Iżda intom ilwejtu mit-triq; u fixkiltu
'l ħafna fil-liġi; ħassartu r-rabta ta' Levi,
igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
9 Għalhekk jien ukoll nagħmilkom bla
ġieh u baxxi quddiem il-poplu kollu, għax
intom ma tħarsux it-triqat tiegħi, u
tħarsu lejn il-wiċċ meta twettqu l-liġi.
10 Mhux ilkoll aħna għandna missier
wieħed? Mhux Alla wieħed ħalaqna?
Għaliex mela nqarqu wieħed bl-ieħor, billi
niksru r-rabta ta' missirijietna?
11 Bil-qerq jimxi Ġuda, u għajb isir
f'Iżrael u f'Ġerusalem; għax Ġuda
jkasbar dak li hu qaddis lill-Mulej, dak li
hu jħobb, u żżewweġ bint alla barrani.
12 Il-Mulej jitfa' 'l barra mit-tined ta'
Ġakobb lil kull min jagħmel dan, sew lis-
surmast u sew l-iskular, u lil min joffri
offerta tal-qamħ lill-Mulej ta' l-eżerċti.
13 U dan ukoll intom tagħmlu:
ixxarrbu bid-dmugħ, biki u tnehid l-altar
tal-Mulej, għax ma għadux jilqa' iżjed
offerti b'għaxqa minn idejkom.
14 U madankollu tgħidu: Għaliex?
Għax il-Mulej hu xiehed bejnek u bejn
mart żgħożitek, li magħha ma kontx fidil,
għalkemm hi sieħbitek, martek bir-rabta
tiegħek.
15 Iżda, tgħidu intom, mhemmx wieħed
li għamel hekk, u madankollu l-ispirtu
baqa' fih? Iżda għaliex dak il-wieħed
għamel dan? Għax kien ifittex in-nisel
imwiegħed lilu minn Alla. Hudu ħsieb
l-ispirtu tagħkom, u ħalli ħadd ma jimxi
bil-qerq ma' mart żgħożitu.
16 Għax jien nobgħod id-divorżju,
igħid il-Mulej, Alla ta' Iżrael, u lil min
bil-ħażen jiksi lbiesu, igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti. Għalhekk ħudu ħsieb l-ispirtu
tagħkom, u la timxux bil-qerq.
17 Dejjaqtu l-Mulej bi kliemkom, u
madankollu tgħidu: Biex dejjaqnieh? Billi
tgħidu: Kull min jagħmel il-ħażin, tajjeb
f'għajnejn il-Mulej, u jitgħaxxaq bihom,
jew: Fejn hu Alla tal-ħaqq?

3 Ara, jien sa nibgħat il-messaġġier
tiegħi, u hu jħejji t-triq quddiemi: u
minnufih is-Sid, li intom tfittxu, l-anġlu
tal-għaqda, li intom tixtiequ, jidħol fit-
tempju tiegħu. Ara, ġej, igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti.
2 Iżda min jiflaħ għal jum miġjitu, u
min jieqaf għad-dehra tiegħu? Għax hu
bħan-nar ta' min idewweb, u bħas-sapun
ta' min jaħsel.
3 U joqgħod idewweb u jnaddaf il-
fidda; u jnaddaf lil ulied Levi, u jippuri-
fikahom bħal ma jagħmlu lid-deheb u l-
fidda, biex huma joffru lill-Mulej offerti
bis-sewwa.
4 Imbagħad l-offerta ta' Ġuda u ta'
Ġerusalem togħġob lill-Mulej, bħal fi
żmien ta' dari, u bħal fis-snin ta' qabel.
5 Imbagħad nersaq lejkom għall-ħaqq,
u nkun xiehed ħafif kontra s-saħħara u
l-adulteri, u kontra dawk li jaħilfu bil-
gideb, u kontra dawn li jisirqu mill-ħlas
tiegħu l-ħaddiem mikri, li jaħqru l-armla u
l-iltim, u kontra dawk li jkeċċu l-għarib
mid-dritt tiegħu, u ma jibżgħux minni,
igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
6 Għax jien, il-Mulej, ma nitbiddilx; u
għalhekk intom, o wlied Ġakobb, ma
ntemmejtux.
7 Sa minn jiem missirijietkom
tbegħidtu mill-istatuti tiegħi, u ma ħaristu-
homx. Erġgħu lejja, u jien narġa' lejkom,
igħid il-Mulej ta' l-eżerċti. Iżda intom
tgħidu: Kif nerġgħu lejk?
8 Jaqaw xi bniedem jisraq lil Alla?
Madankollu intom sraqtuni! U tgħidu:
Kif sraqniek? Fl-egħxur u fl-għotjiet.
9 B'saħta intom misħutin, għax lili
qegħdin tisirqu, intom, il-poplu kollu!
10 Ġibu l-egħxur kollha fil-kamra tat-
teżor, biex ikun hemm l-ikel f'dari, u
ġarrbuni issa f'dan, igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti; u taraw jekk jien nifthilkomx it-
twieqi tas-sema, u jekk insawwabx fuqkom
barka li ma jkunx hemm wisa' fejn til-
qgħuha.
11 U nrażżan għalikom il-ġrad wikkiel,
u ma jħarbtilkomx aktar il-frott tar-raba'
tagħkom, u ma tkunilkomx bla frott id-
dielja fir-raba', igħid il-Mulej ta' l-
eżerċti.
12 U l-ġnus kollha jgħidulkom imber-
kin, għax tkunu art il-għaxqa, igħid il-
Mulej ta' l-eżerċti.
13 Intom tgħidu kliem iebes għalija,
igħid il-Mulej. Madankollu intom tgħidu:
X'għidna fuqek?
14 Intom għidtu: Għalxejn taqdi 'l
Alla; u xi swielna li ħarisna l-liġi tiegħu, u
li mxejna lebsin l-iswed quddiem il-Mulej
ta' l-eżerċti?
15 Għalhekk, issa aħna ngħidu mberkin
il-kburin; iva, dawk li jagħmlu d-deni
għandhom ukoll ir-riżq; iva, dawk li
jittantaw lil Alla, jeħilsuha.
16 Imbagħad dawk li jibżgħu mill-
Mulej, kellmu wieħed lil ieħor, u l-Mulej
ta widen u sama', u ktieb it-tifkir inkiteb
quddiemu, għal dawk li jibżgħu mill-
Mulej, u jgħożżu ismu.
17 U huma jkunuli, fil-jum li jiena
nħejji, il-proprjetà speċjali tiegħi, igħid il-

Mulej ta' l-eżerċti; u nagħdirhom, bħal
ma jagħder raġel lil ibnu li jaqdih.
18 Imbagħad terġgħu taraw id-dif-
ferenza bejn il-ġust u l-ħażin, bejn min
jaqdi lil Alla, u bejn min ma jaqdihx.

4 Għax ara, jiġi l-jum, iħeġġeġ bħal
forn, u l-kburin kollha u kull min
jagħmel id-deni jsiru bħal tiben imfarrak
u jaħraqhom il-jum li ġej, igħid il-Mulej ta'
l-eżerċti, u ma jħallilhom u la għerq u la
fergħa.
2 U għalikom li tibżgħu minn ismi,
titla' xemx il-ħaqq bil-fejqan fi ġwinħajha,
u intom toħorġu u taqbżu bħal għoġiela
tal-maqjel.
3 U tgħaffġu l-ħżiena, għax ikunu bħall-
irmied taħt qiegħ riġlejkom, fil-jum li jien
inhejji, igħid il-Mulej ta' l-eżerċti.
4 Ftakru fil-liġi ta' Mosè, il-qaddej
tiegħi, li jien tajtu f'Ħoreb, għal Iżrael
kollu, statuti u ordinanzi.
5 Ara, jien sa nibgħatilkom lil Elija
l-profeta, qabel ma jasal jum il-Mulej,
kbir u tal-biża'.
6 U hu jraġġa' qalb il-missirijiet għal
uliedhom, u qalb l-ulied għal missirijiet-
hom, li ma niġix u nidrob l-art kollha
b'saħta.

Tmiem Il-Profeti

# L-Evanġelju Skond San Mattew

1 Il-ktieb tan-nisel ta' Ġesù Kristu, bin
David, bin Abraham.
2 Abraham nissel lil Iżakk; u Iżakk
nissel lil Ġakobb; u Ġakobb nissel lil
Ġuda u lil ħutu;
3 U Ġuda nissel lil Fares u lil Żaraħ
minn Tamar; u Fares nissel lil Ħesron; u
Ħesron nissel lil Aram;
4 U Aram nissel lil Għamminadab; u
Għamminadab nissel lil Naħson; u
Naħson nissel lil Salmon.
5 U Salmon nissel lil Bogħaż minn
Raħab; u Bogħaż nissel lil Għobed minn
Rut; u Għobed nissel lil Ġessi;
6 U Ġessi nissel lil David is-sultan; u
David nissel lil Salamun minn dik li kienet
il-mara ta' Urija;
7 U Salamun nissel lil Robogħam; u
Robogħam nissel lil Abija; u Abija nissel
lil Asa;
8 U Asa nissel lil Ġosafat; u Ġosafat
nissel lil Ġoram; u Ġoram nissel lil
Għuzzija;
9 U Għużżija nissel lil Ġotam; u Ġotam
nissel lil Aħaż; u Aħaż nissel lil Ħeżekija;
10 U Ħeżekija nissel lil Manasse; u
Manasse nissel lil Amon; u Amon nissel
lil Ġożija;
11 U Ġożija nissel lil Ġekonija u lil
ħutu, fiż-żmien li ttieħdu f'Babel:
12 U wara li ttieħdu f'Babel, Ġekonija
nissel lil Saltijel, u Saltijel nissel lil Żoro-
babel;
13 U Żorobabel nissel lil Abiħud; u
Abiħud nissel lil Eljakim; u Eljakim nissel
lil Għażor;
14 U Għażor nissel lil Sadok; u Sadok
nissel lil Akim; u Akim nissel lil Eljud;
15 U Eljud nissel lil Elgħażar; u Elgħa-
żar nissel lil Mattan; u Mattan nissel lil
Ġakobb;
16 U Ġakobb nissel lil Ġużepp, ir-raġel
ta' Marija, li minnha twieled Ġesù, li
jgħidulu Kristu.
17 Mela t-tnissiliet kollha minn Abra-
ham sa David huma erbatax-il nisel; u
minn David sa meta ttieħdu f'Babel
erbatax-il nisel; u minn meta ttieħdu
f'Babel sa Kristu erbatax-il nisel.
18 Issa t-twelid ta' Ġesù Kristu kien
hekk: meta ommu Marija tgħarrset lil
Ġużepp, qabel ma marru flimkien instabet
tqila mill-Ispirtu s-Santu.
19 Imbagħad Ġużepp żewġha, billi kien
raġel sewwa, u ma riedx ixandarha, kien
tal-fehma li jkeċċiha bil-moħbi.
20 Iżda hu u jaħseb fuq dan, ara,
l-anġlu tal-Mulej deherlu f'ħolma jgħid:
Ġużepp, bin David, la tibżax tieħu 'l
Marija b'martek; għax dak li hu mnissel
fiha hu mill-Ispirtu s-Santu.
21 U hi tiled iben; u int issemmih
ĠESÙ; għax hu jeħles il-poplu tiegħu
minn dnubiethom.
22 Issa dan kollu ġara, biex iseħħ dak li
ngħad mill-Mulej bil-profeta, li jgħid:
23 Ara, xebba titqal, u tiled iben, u
jsemmuh Emmanuwel, li jfisser: Alla
magħna.
24 Imbagħad wara li Ġużepp qam mill-
irqad tiegħu għamel bħal ma qallu l-anġlu
tal-Mulej, u ħa miegħu 'l martu:
25 U ma kienx jafha sakemm wildet
l-ewwel iben tagħha: u semmieh ĠESÙ.

2 Issa meta Ġesù twieled f'Betlehem tal-
Lhudija fi żmien is-Sultan Erodi, ara,
maġi mill-Ivant ġew Ġerusalem,
2 Igħidu: Fejn hu dak li twieled Sultan
tal-Lhud? Għax aħna rajna l-kewkba
tiegħu fil-Ivant, u ġejna biex nagħtuh qima.
3 Malli s-Sultan Erodi sama' dan,
tħawwad; u miegħu Ġerusalem kollha.
4 U wara li laqqa' flimkien il-qassisin
il-kbar kollha u l-iskribi tal-poplu, staqsie-
hom fejn kellu jitwieled Kristu.
5 U huma qalulu: F'Betlehem tal-
Lhudija: għax hekk inkiteb mill-profeta:
6 U int Betlehem, art ta' Ġuda, mintix
l-iżgħar fost l-ibliet ewlenin ta' Ġuda:
għax minnek joħroġ Mexxej, li jmexxi
l-poplu tiegħi ta' Iżrael.
7 Imbagħad Erodi, wara li sejjaħ bil-
moħbi lill-maġi, tkixxef bir-reqqa minn-
hom iż-żmien meta dehret il-kewkba.
8 U bagħathom Betlehem, u qal:
Morru fittxu tajjeb it-tarbija; u meta
ssibuh, erġgħu għiduli, biex niġi u nagħtih
qima wkoll.
9 Malli semgħu s-sultan, telqu; u, ara,
il-kewkba, li raw fil-Ivant, marret qabil-
hom, sakemm ġiet u qagħdet fuq fejn kien
hemm it-tarbija.
10 U ferħu ferħ kbir wisq, meta raw il-
kewkba.
11 U meta daħlu d-dar, raw it-tarbija
m'ommu Marija; u xteħtu fl-art, u tawh
qima: imbagħad fetħu t-teżori tagħhom, u
tawh għotjiet; deheb, lubien, u mirra.
12 U billi kienu mwissijin f'ħolma li
m'għandhomx imorru lura għand Erodi,
telqu lejn arthom minn triq oħra.
13 U meta telqu, ara, l-anġlu tal-Mulej

deher 'il Ġużepp f'ħolma, igħid: Qum, u
ħu t-tarbija u 'l ommu, u aħrab għall-
Eġittu, u oqgħod hemm sama ngħidlek:
għax Erodi jfittex it-tarbija biex jeqirdu.
14 Xħin qam, ħa bil-lejl it-tarbija u
lil ommu, u telaq lejn l-Eġittu.
15 U baqa' hemm sal-mewt ta' Erodi:
biex iseħħ dak li ntqal mill-Mulej bil-
profeta, li jgħid: Mill-Eġittu sejjaħt lil ibni.
16 Imbagħad Erodi, meta ra li l-maġi
daħku bih, saħan bis-sħiħ, u bagħat joqtol
lis-subjien kollha minn sentejn l-isfel, li
kienu f'Betlehem, u fl-inħawi tagħha
kollha, skond iż-żmien li b'għaqal sar jaf
mill-maġi.
17 Imbagħad seħħ dak li ntqal minn
Ġeremija l-profeta, li jgħid:
18 Instama' leħen f'Rama, tinwiħ, u
biki, u xir kbir; Rakel tibki lil uliedha, u
tistabar ma tridx, għax m'għadhomx
iżjed.
19 Iżda meta miet Erodi, ara, anġlu tal-
Mulej deher f'ħolma 'l Ġużepp fl-Eġittu,
20 Igħid: Qum, u ħu t-tarbija u 'l ommu,
u mur fl-art ta' Iżrael: għax dawk li riedu
l-ħajja tat-tarbija mietu.
21 U qam, u ħa t-tifel u lil ommu, u ġie
fl-art ta' Iżrael.
22 Imma meta sama' li Arkilaws kien
isaltan fil-Lhudija, minflok missieru Erodi,
beża' jmur hemm; u billi kien imwissi
minn Alla f'ħolma twarrab fl-inħawi tal-
Galilija:
23 U ġie u għammar f'belt jisimha
Nażaret: biex iseħħ dak li ntqal mill-
profeti: Jissejjaħ Nażarenu.

3 F'dawk il-jiem ġie Ġwanni l-Battista,
ixandar fid-deżert tal-Lhudija,
2 U jgħid: Indmu; għax qorbot is-
saltna tas-smewwiet.
3 Għax dan hu dak li fuqu tkellem il-
profeta Isaija, li jgħid: Il-leħen ta' wieħed
igħajjat fid-deżert: Hejju t-triq tal-Mulej,
wittu l-mogħdijiet tiegħu.
4 U dan Ġwanni kellu libstu tax-
xagħar tal-ġemel, u ħżiem tal-ġild madwar
ġenbejh; u l-ikel tiegħu kien ġradijiet u
għasel salvaġġ.
5 Imbagħad Ġerusalem u l-Lhudija
kollha, u l-art kollha ta' madwar il-
Ġurdan, marru għandu.
6 U tgħammdu minnu fix-xmara Ġur-
dan, huma u jistqarru dnubiethom.
7 Iżda meta ra ħafna mill-Fariżej u
mis-Sadduqin ġejjin għall-magħmudija
tiegħu, qalilhom: Ja nisel il-lifgħat, min
wissiekom biex taħarbu mill-għadab li ġej?
8 Agħmlu mela frott li jistħoqq lill-
indiema:
9 U taħsbux biex tgħidu fikom infus-
kom: Bħala missierna għandna 'l Abra-
ham: għax ngħidilkom, li Alla jista' minn
dal-ġebel iqajjem ulied 'l Abraham.
10 U issa wkoll il-mannara qiegħda
ma' għerq is-siġar: għalhekk kull siġra li
ma tagħmilx frott tajjeb tinqata', u tintafa'
fin-nar.
11 Jien tassew ngħammidkom bl-ilma
għall-indiema: iżda dak li jiġi warajja hu
aqwa minni, u jien ma jistħoqqlix narfa'
l-qorq tiegħu: hu jgħammidkom bl-
Ispirtu s-Santu, u bin-nar:
12 Il-midra tiegħu qiegħda f'idu, u
jnaddaf sewwa l-qiegħa tiegħu; u jiġbor
il-qamħ tiegħu fil-maħżen; iżda b'nar li
ma jintefiex jaħraq it-tiben.
13 Imbagħad ġie Ġesù mill-Galilija
għall-Ġurdan għand Ġwanni, biex jit-
għammed minnu.
14 Iżda Ġwanni ma ħalliehx, billi qal:
Imissni nitgħammed minnek jien; u tiġi
għandi int?
15 U wieġeb Ġesù, qallu: Ħa jkun hekk
issa: għax hekk xieraq għalina, biex
inwettqu kull ħaqq. Imbagħad ħallieh.
16 U malli tgħammed, Ġesù minnufih
ħareġ mill-ilma: u, ara, is-smewwiet in-
fetħulu, u ra l-Ispirtu t'Alla nieżel bħal
ħamiema, u ġej fuqu:
17 U, ara, leħen mis-smewwiet igħid:
Dan hu Ibni l-maħbub, li bih nitgħaxxaq.

4 Imbagħad Ġesù ttieħed mill-Ispirtu
fid-deżert biex jiġġarrab mix-xitan.
2 U wara li sam erbgħin jum u erbgħin
lejl, ħadu l-ġuħ,
3 U xħin ix-xitan ġie lejh, qal: Jekk int
Bin Alla, ordna li dawn il-ġebliet isiru
ħobż.
4 Iżda hu wieġeb u qal: Hu miktub: Il-
bniedem ma jgħix biss bil-ħobż, iżda b'kull
kelma li toħroġ minn fomm Alla.
5 Imbagħad ix-xitan ħadu fil-belt im-
qaddsa, u qiegħdu fuq il-quċċata tat-
tempju,
6 U qallu: Jekk int Bin Alla, ixteħet
għal isfel; għax hu miktub: Hu jqabbad
l-anġli tiegħu jieħdu ħsiebek: u f'idejhom
iżommuk 'il fuq, li ma taħbatx sieqek ma'
xi ġebla.
7 Qallu Ġesù: Targa' hu miktub: La
tġarrabx lill-Mulej Alla tiegħek.
8 Raġa' x-xitan ħadu fuq muntanja
għolja wisq, u wrieh is-saltniet kollha tad-
dinja, u l-glorja tagħhom;
9 U qallu: Dawn il-ħwejjeġ kollha
nagħtihomlok, jekk tixteħet fl-art u
tagħtini qima.
10 Qallu mbagħad Ġesù: Itlaq 'il
hemm, Satana; għax hu miktub: Agħti
qima lill-Mulej Alla tiegħek, u lilu biss
aqdi.
11 Imbagħad ix-xitan ħallieh; u, ara,
anġli ġew u daru bih.
12 Issa meta Ġesù sama' li Ġwanni
ntafa' il-ħabs, telaq lejn il-Galilija;
13 U wara li ħalla 'l Nażaret, ġie u

għammar f'Kafarnaħum, li qiegħed ħdejn
il-baħar, fit-truf ta' Żabulun u Neftali:
14 Biex iseħħ dak li ntqal mill-profeta
Isaija, li jgħid:
15 L-art ta' Żabulun, u l-art ta' Naftali,
fit-triq tal-baħar, 'il hemm mill-Ġurdan,
il-Galilija tal-Ġentili;
16 Il-poplu li kien fid-dlamijiet ra dawl
kbir; u lil dawk li kienu qegħdin fl-art u
d-dell tal-mewt telgħalhom id-dawl.
17 Minn dak iż-żmien beda Ġesù
jxandar, u jgħid: Indmu: għax is-saltna
tas-smewwiet qorbot.
18 U hu u miexi ma' xatt il-baħar tal-
Galilija, Ġesù ra żewġt aħwa, Xmun
igħidulu Pietru, u Indri ħuh, iniżżlu xibka
fil-baħar: għax kienu sajjieda.
19 U qalihom: Ejjew warajja, u nagħ-
milkom sajjieda tal-bnedmin.
20 U huma mill-ewwel ħallew ix-xbieki
tagħhom, u marru warajh.
21 U wara li telaq minn hemm, ra
żewġt aħwa oħra, Ġakbu bin Żebedew, u
ħuh Ġwanni, f'dgħajsa ma' Żebedew
missierhom, isewwu x-xbieki tagħhom; u
sejħilhom.
22 U mill-ewwel ħallew id-dgħajsa u lil
missierhom, u marru warajh.
23 Fil-Galilija kollha mar idur Ġesù,
igħallem fis-sinagogi tagħhom, u jxandar
l-evanġelju tas-saltna, u jfejjaq kull xorta
ta' mard, u kull xorta ta' nuqqas ta' saħħa
fost in-nies.
24 U xterdet ħbaru mas-Sirja kollha;
u ġibulu lil dawk kollha li kienu morda li
kellhom kull xorta ta' mard u ta' uġigħ; u
dawk li kellhom fihom ix-xjaten, u dawk li
jagħtihom tal-qamar, u dawk li kienu
paralitiċi; u fejjaqhom.
25 U ġmiegħi kbar ta' nies marru
warajh mill-Galilija, u minn Dekapoli, u
minn Ġerusalem, u mil-Lhudija, u min-
naħa l-oħra tal-Ġurdan.

5 U wara li ra l-ġmiegħi tan-nies tala'
fuq muntanja: u xħin qagħad bil-
qiegħda, id-dixxipli tiegħu resqu lejh:
2 U fetaħ fommu, u għallimhom, hu u
jgħidilhom:
3 Imberkin il-foqra fl-ispirtu: għax
tagħhom hi s-saltna tas-smewwiet.
4 Imberkin l-imnikktin: għax għad jit-
farrġu.
5 Imberkin il-ġwejdin: għax għad jirtu
l-art.
6 Imberkin dawk li għandhom il-ġuħ u
l-għatx tal-ħaqq: għax għad ikunu mxebb-
għin.
7 Imberkin dawk li jħennu: għax għad
isibu l-ħniena.
8 Imberkin dawk ta' qalb safja: għax
għad jaraw 'l Alla.
9 Imberkin dawk li jġibu l-paċi; għax
għad jissejħu wlied Alla.
10 Imberkin dawk li huma ippersegwi-
tati minħabba l-ħaqq: għax tagħhom hija
s-saltna tas-smewwiet.
11 Imberkin intom, meta l-bnedmin
igħajrukom, u jippersegwitawkom, u
jgħidu minn kull deni fuqkom bil-gideb,
minħabba fija.
12 Ifirħu, u thennew wisq; għax kbir hu
ħlaskom fis-smewwiet: għax hekk ipper-
segwitaw lill-profeti li kienu qabilkom.
13 Intom il-melħ ta' l-art: iżda jekk il-
melħ jitlef imluħitu, biex jitmellaħ?
għalxejn iżjed ma jiswa, ħlief biex jirtema
barra, u jirtifes mill-bnedmin.
14 Intom id-dawl tad-dinja. Belt li
qiegħda fuq għolja ma tistax tinħeba.
15 Lanqas jixegħlu xemgħa l-bnedmin,
u jqegħduha taħt kejl, imma fuq gandlier;
u hi ddawwal lil dawk kollha li huma fid-
dar.
16 Ħa jiddi hekk dawlkom quddiem il-
bnedmin, biex jaraw l-egħmejjel tajba
tagħkom, u jigglorifikaw lil Missierkom li
qiegħed fis-smewwiet.
17 La taħsbux li ġejt biex neqred il-liġi,
jew il-profeti: jien ma ġejtx biex neqred,
iżda biex inwettaq.
18 Għax tassew ngħidilkom: Sakemm
igħaddu s-sema u l-art, jota waħda jew
nitfa waħda ma titneħħiex mil-liġi, sama
kollox iseħħ.
19 Kull min għalhekk jikser wieħed
minn dawn l-iċken kmandamenti, u
jgħallem lill-bnedmin hekk, jissejjaħ l-
iżgħar fis-saltna tas-smewwiet: iżda kull
min iħarishom u jgħallimhom, jissejjaħ
kbir fis-saltna tas-smewwiet.
20 Għax ngħidilkom: Jekk il-ħaqq
tagħkom ma jkunx akbar mill-ħaqq ta'
l-iskribi u tal-Fariżej, ma tidħlu b'xejn fis-
saltna tas-smewwiet.
21 Smajtu dak li ntqal min-nies ta' dari:
La toqtolx; u kull min joqtol ikun ħaqqu
l-kundanna:
22 Iżda jien ngħidilkom: Li kull min
jagħdab għal ħuh mingħajr raġuni jkun
ħaqqu l-kundanna; u kull min igħid lil
ħuh: Raka, ikun ħaqqu l-kundanna tal-
kunsill: iżda kull min igħid: Ja iblah,
ikun ħaqqu l-infern tan-nar.
23 Għalhekk jekk iġġib fuq l-altar
il-għotja tiegħek, u hemm tiftakar li ħuk
għandu xi ħaġa kontra tiegħek;
24 Ħalli hemm l-għotja tiegħek qud-
diem l-artal, u mur l-ewwel issewwa ma'
ħuk, imbagħad ejja, u offri l-għotja
tiegħek.
25 Ftiehem malajr mal-għadu tiegħek,
int u għadek miegħu fit-triq; li ma jmurx
il-għadu jagħtik f'idejn l-imħallef, u
l-imħallef jagħtik f'idejn il-għassies, u
tixteħet fil-ħabs.
26 Tassew ngħidlek: Int b'xejn ma
toħroġ minn hemm, sama tħallas sa
l-aħħar ħabba.

27 Smajtu li ntqal min-nies ta' dari: La
taghmilx adulterju:
28 Imma jien nghidilkom: Li kull min
iħares lejn mara biex jiżni magħha, ikun
ġa f'qalbu għamel adulterju magħha.
29 U jekk għajnek il-leminija tfixklek,
aqlagħha, u armiha bgħid minnek: għax
jaqbillek li tispiċċa biċċa waħda minnek, u
mhux li ġismek kollu jirtema fl-infern.
30 U jekk idek il-leminija tfixklek,
aqtagħha, u ixħetha bgħid minnek: għax
jaqbillek li tispiċċa biċċa waħda minnek,
mhux ġismek kollu jixteħet fl-infern.
31 Intqal: Kull min ikeċċi lil martu, ħa
jagħtiha l-kitba tad-divorzju.
32 Iżda jien ngħidilkom: Li kull min
ikeċċi lil martu, ħlief minħabba ż-żena,
iġagħalha tagħmel adulterju: u kull min
jiżżewweġ lil dik li hi iddivorzjata jagħmel
adulterju.
33 Tarġa' smajtu dak li ntqal min-nies
ta' dari: La tiksirx il-ħalfa, iżda rodd lill-
Mulej il-ħalf tiegħek:
34 Imma jien ngħidilkom: Taħilfu
xejn; la bis-sema; għax hu t-tron t'Alla:
35 La bl-art; għax hi l-mirfes ta'
riġlejh; la b'Ġerusalem; għax hi l-belt tas-
Sultan il-kbir.
36 Lanqas taħlef b'rasek, għax int ma
tistax tagħmel xagħra waħda bajda jew
sewda.
37 Iżda ħa jkun kliemkom: Iva, iva;
Le, le: għax dak kollu li hu iżjed minn dan
jiġi mill-ħażen.
38 Smajtu li ntqal: Għajn b'għajn, u
sinna b'sinna:
39 Imma jien ngħidilkom: La tiqfux
lill-ħażen: iżda lil kull min jagħtik daqqa
ta' ħarta fuq ħaddek tal-lemin, dawwarlu
l-ieħor ukoll.
40 U jekk xi bniedem imur il-qorti
miegħek, u jeħodlok libstek, ħallih jieħu
l-mantar tiegħek ukoll.
41 U kull min iġagħlek tmur mil, mur
miegħu tnejn.
42 Agħti lil min jitolbok, u min irid
jissellef minn għandek la titwarrabx minnu.
43 Smajtu li ntqal: Ħobb lil għajrek, u
obgħod lill-għadu tiegħek.
44 Iżda jien ngħidilkom: Ħobbu lill-
egħdewwa tagħkom, bierku lil dawk li
jisħtukom, għamlu l-ġid lil dawk li jo-
bogħdukom, u itolbu għal dawk li
jaħqrukom, u jippersegwitawkom;
45 Biex tkunu wlied Missierkom li hu
fis-smewwiet: għax hu jtalla' x-xemx
tiegħu fuq il-ħżiena u fuq it-tajbin, u
jibgħat ix-xita fuq in-nies sewwa u fuq
dawk li mhumiex sewwa.
46 Għax jekk tħobbu lil min iħobb-
kom, xi ħlas għandkom? Ma jagħmlux
hekk ukoll il-publikani?
47 U jekk issellmu lil ħutkom biss,
x'tagħmlu aktar mill-oħrajn? Ma jagħm-
lux ukoll dan il-publikani?
48 Kunu mela perfetti, bħalma hu per-
fett Missierkom li hu fis-smewwiet.

6 Araw li ma tagħmlux il-karità tagħkom
quddiem il-bnedmin, biex jarawkom:
inkella ma jkollkomx ħlas minn Missier-
kom li hu fis-smewwiet.
2 Għalhekk meta tagħmel il-karità
tiegħek, iddoqqx it-tromba quddiemek,
kif jagħmlu l-ipokriti fis-sinagogi u fit-
toroq, biex ikunu mfaħħrin mill-bnedmin.
Tassew ngħidilkom: Għandhom ħlas-
hom.
3 Iżda meta tagħmel karità, tħallix idek
ix-xellugija tkun taf x'għamlet il-leminija:
4 Biex il-karità tiegħek tkun fil-moħbi:
u Missierek li jara fil-moħbi jroddlok fil-
beraħ.
5 U meta titlob, tkunx bħall-ipokriti:
għax huma jħobbu jitolbu weqfin fis-
sinagogi u f'irjus it-toroq, biex jarawhom
il-bnedmin. Tassew ngħidilkom: Għand-
hom ħlashom.
6 Iżda int, meta titlob, idħol fil-kmajra
tiegħek, u meta tkun għalaqt biebek, itlob
lil Missierek li hu fil-moħbi; u Missierek li
jara fil-moħbi jroddlok fil-beraħ.
7 Iżda meta titlob, tużax kliem żejjed,
bħal ma jagħmlu l-pagani: għax huma
jaħsbu li jinstemgħu minħabba l-kliem
żejjed tagħhom.
8 Tkunux mela bħalhom: għax Missier-
kom jaf x'jinħtiġilkom, qabel ma titolbuh.
9 Hekk mela itolbu: Missierna li int fis-
smewwiet, Jitqaddes ismek.
10 Tiġi saltnatek. Ikun li trid int fl-art,
kif inhu fis-sema.
11 Ħobżna ta' kuljum agħtina llum.
12 U aħfrilna djunna, bħal ma naħfru
aħna lill-midjunin tagħna.
13 U la ddaħħalniex fit-tiġrib, iżda
eħlisna mid-deni: Għax tiegħek is-saltna,
u s-setgħa, u l-glorja, għal dejjem. Amen.
14 Għax jekk taħfru lill-bnedmin ħti-
jiethom, jaħfrilkom ukoll Missierkom li
hu fis-smewwiet.
15 Iżda jekk ma taħfrux lill-bnedmin
ħtijiethom, lanqas Missierkom ma jaħfril-
kom ħtijietkom.
16 U meta ssumu, tkunux bħall-ipokriti,
b'wiċċ imqarras: għax huma jqarrsu
wiċċhom, biex jidhru lill-bnedmin li huma
sajmin. Tassew ngħidilkom: Għandhom
ħlashom.
17 Iżda int, meta ssum, idlek rasek, u
aħsel wiċċek;
18 Biex ma tidhirx lill-bnedmin li int
sajjem, iżda lil Missierek li hu fil-moħbi: u
Missierek, li jara fil-moħbi, iħallsek fil-
beraħ.
19 La taħżnux teżori fl-art għalikom,
fejn il-kamla u s-sadid iħassru, u fejn il-
ħallelin jifthu u jisirqu:
20 Iżda aħżnu għalikom teżori fis-sema,

fejn la l-kamla u la s-sadid ma jħassru, u
fejn il-ħallelin la jiftħu u lanqas jisirqu:
21 Għax fejn hu t-teżor tiegħek, hemm
qalbek tkun ukoll.
22 Il-għajn hi d-dawl tal-ġisem: jekk
mela għajnek tkun safja, ġismek kollu jkun
mimli bid-dawl.
23 Iżda jekk għajnek hi ħażina, ġismek
kollu jkun mimli bid-dlam. Jekk mela
d-dawl li hemm fik hu dlam, kemm hu
kbir dak d-dlam!
24 Ħadd ma jista' jaqdi żewġ sidien:
għax jew jobgħod lil wieħed, u jħobb lill-
ieħor; jew iżomm ma' wieħed, u jżeblaħ
lill-ieħor. Ma tistgħux taqdu 'l Alla u lil
mammona.
25 Għalhekk ngħidilkom: La toqogħ-
dux titħassbu għal ħajjitkom, x'sejrin
tieklu, jew x'sejrin tixorbu; lanqas għal
ġisimkom, x'sejrin tilbsu. Il-ħajja mhix
aktar mill-ikel, u l-ġisem aktar mill-ilbies?
26 Ħarsu lejn it-tjur ta' l-ajru, huma la
jiżirgħu, la jaħsdu, u la jaħżnu fl-imħażen;
madankollu Missierkom tas-smewwiet
jitmagħhom. Ma tiswewx aktar minn-
hom?
27 U min minnkom billi jitħasseb, jista'
jżid ma' tulu kubitu wieħed?
28 U għalfejn titħassbu fuq l-ilbies?
Ħarsu lejn il-ġilji tar-raba', kif jikbru;
huma la jaħdmu, u la jagħżlu:
29 U jien ngħidilkom: Li lanqas Sala-
mun fil-glorja kollha tiegħu ma kien liebes
bħal wieħed minn dawn.
30 Iżda jekk Alla hekk ilibbes il-ħaxix
tar-raba', li llum hu, u għada jixteħet fil-
forn, kemm aktar ilibbes lilkom, ja intom
ta' fidi żgħira?
31 Għalhekk la toqogħdux titħassbu,
billi tgħidu: X'sa nieklu? jew, X'sa
nixorbu? jew, X'sa nilbsu?
32 (Għax dawn il-ħwejjeġ kollha jfittxu
l-Ġentili:) għax Missierkom tas-smewwiet
jaf li intom għandkom bżonn dawn il-
ħwejjeġ kollha.
33 Iżda fittxu l-ewwel is-saltna t'Alla, u
l-ħaqq tiegħu; u dawn il-ħwejjeġ kollha
jiżdidulkom.
34 La taħsbux mela għal għada; għax
għada jaħseb għalih innifsu. Biżżejjed
għall-jum hu l-għali tiegħu.

7 La tagħmlux ħaqq, biex ma jsirx ħaqq
minnkom.
2 Għax bil-ħaqq li tagħmlu, isir ħaqq
minnkom: u bil-qjies li bih tqisu, jarġa'
jkun meqjus lilkom.
3 U għax tara s-sifja li hemm f'għajn
ħuk, u ma tarax it-travu li hemm f'għajnek
stess?
4 Jew kif tgħid lil ħuk: Ħa nneħħilek
s-sifja min għajnek: u, ara, travu qiegħed
f'għajnek?
5 Int, ipokrita, neħħi l-ewwel it-travu
minn għajnek; u mbagħad tara ċar biex
taqla' s-sifja minn għajn ħuk.
6 La tagħtux dak li hu qaddis lill-klieb;
lanqas titfgħu l-ġawhar tagħkom quddiem
il-ħnieżer, li ma jgħaffġuhomx taħt saqaj-
hom, u jerġgħu jduru u jqattgħukom.
7 Itolbu, u jingħatalkom; fittxu, u
ssibu; ħabbtu, u jinfetħilkom.
8 Għax kull min jitlob jaqla'; u min
ifittex isib; u lil min iħabbat jinfetaħlu.
9 Jew min hu minnkom il-bniedem, li
jekk ibnu jitolbu ħobża, jagħtih ġebla?
10 Jew jekk jitlob ħuta, jagħtih serp?
11 Jekk intom mela, li intom ħżiena,
tafu kif tagħtu għotjiet tajba lil uliedkom,
kemm iżjed Missierkom li hu fis-smewwiet
jagħti ħwejjeġ tajba lil dawk li jitolbuh?
12 Kulma tridu mela li l-bnedmin
jagħmlulkom, għamlu hekk intom lilhom:
għax din hi l-liġi u l-profeti.
13 Idħlu mill-bieb id-dejjaq; għax
wiesa' hu l-bieb, u miftuħa hi t-triq, li
jagħtu għat-telfien, u ħafna huma li jidħlu
fiha:
14 Għax dejjaq hu l-bieb, u dejqa hi
t-triq, li tieħu għall-ħajja, u ftit huma li
jsibuha.
15 Ħarsu ruħkom mill-profeti foloz, li
jiġu għandkom lebsin ta' ngħaġ, imma
minn ġewwa huma lpup imġewħa.
16 Mill-frott tagħhom tagħrfuhom.
Jaqaw il-bnedmin jiġbru l-għeneb mix-
xewk, jew it-tin mill-għallis?
17 Hekk ukoll kull siġra tajba tagħmel
frott tajjeb; iżda siġra mħassra tagħmel
frott ħażin.
18 Siġra tajba ma tistax tagħmel frott
ħażin, lanqas siġra mħassra ma tista'
tagħmel frott tajjeb.
19 Kull siġra li ma tagħmilx frott tajjeb
tinqata', u tirtema fin-nar.
20 Għalhekk mill-frott tagħhom tagħr-
fuhom.
21 Mhux kull min igħidli: Mulej, Mulej,
jidħol fis-saltna tas-smewwiet: imma dak li
jagħmel ir-rieda ta' Missieri li hu fis-
smewwiet.
22 Ħafna jgħiduli f'dak il-jum: Mulej,
Mulej, ma ħabbarniex f'ismek? u f'ismek
keċċejna x-xjaten? u f'ismek għamilna
ħafna egħġubijiet?
23 U mbagħad nistqarrilhom: Jiena
qatt ma kont nafkom; tbiegħdu minni,
intom li tagħmlu l-ħażen.
24 Għalhekk kull min jisma' dal-kliem
tiegħi, u jagħmlu, inxebbhu ma' raġel
għaqli, li bena daru fuq blata:
25 U niżlet ix-xita, u ġew il-widien, u
nefħu l-irjieħ, u ħabtu fuq dik id-dar; u
ma waqgħitx: għax kienet mibnija fuq
blata.
26 U kull min jisma' dal-kliem tiegħi, u
ma jagħmlux, jixxebbah ma' raġel iblah, li
bena d-dar tiegħu fuq ir-ramel:
27 U niżlet ix-xita, u ġew il-widien, u

nefħu l-irjieħ, u ħabtu fuq dik id-dar; u waqgħet: u kbira kienet il-waqgħa tagħha.
28 U ġara, meta Ġesù spiċċa dal-kliem, illi n-nies stagħġbu bit-tagħlim tiegħu:
29 Għax hu kien igħallimhom bħal wieħed li għandu s-setgħa, u mhux bħall-iskribi.

8 Malli niżel mill-muntanja, ġmiegħi kbar ta' nies marru warajh.
2 U, ara, ġie wieħed imġiddem u tah qima, billi qal: Mulej, jekk trid, tista' tnaddafni.
3 U Ġesù medd idu, u missu, hu u jgħid: Irrid; kun imnaddaf. U f'daqqa waħda l-ġdiem tiegħu tnaddaf.
4 U qallu Ġesù: Ara li ma tgħid lil ħadd; iżda mur, uri ruħek lill-qassis, u agħti l-għotja li Mosè ordna, b'xhieda lilhom.
5 U xħin daħal Ġesù f'Kafarnahum, resaq fejnu ċenturjun, jitolbu bil-ħniena,
6 U jgħid: Mulej, il-qaddej tiegħi jinsab mixħut id-dar marid bil-paralsi, u muġugħ wisq.
7 U qallu Ġesù: Niġi u nfejqu.
8 Wieġeb iċ-ċenturjun u qal: Mulej, ma jistħoqqlix illi tidħol taħt is-saqaf tiegħi; iżda għid biss il-kelma, u l-qaddej tiegħi jfiq.
9 Għax jien bniedem li qiegħed taħt setgħa, billi għandi suldati taħti; u lil wieħed ngħidlu: Mur, u jmur; u lil ieħor: Ejja, u jiġi; u lill-qaddej tiegħi: Agħmel din, u jagħmilha.
10 U meta sama' dan, Ġesù stagħġeb; u lil dawk li kienu ġejjin wara qalilhom: Tassew ngħidilkom; ma sibtx fidi hekk kbira, le, lanqas f'Iżrael.
11 U ngħidilkom, li ħafna jiġu mil-lvant u mill-punent, u joqogħdu fuq il-mejda m'Abraham u ma' Iżakk, u ma' Ġakobb, fis-saltna tas-smewwiet.
12 Imma wlied is-saltna jixteħtu fid-dlamijiet ta' barra; hemm ikun hemm biki u tgħażgħiż tas-snien.
13 U qal Ġesù liċ-ċenturjun: Mur; u kif emmint, hekk isirlek. U l-qaddej tiegħu fieq dik is-siegħa stess.
14 U meta ġie Ġesù fid-dar ta' Pietru, ra lil ħmietu mixħuta, u marida bid-deni.
15 U messilha idha, u d-deni telaqha: u qamet, u qdiethom.
16 Malli sar fil-għaxija, ġibulu ħafna li kellhom ix-xjaten: u keċċa b'kelmtu l-ispirti, u fejjaq lil dawk kollha li kienu morda:
17 Biex iseħħ dak li ntqal mill-profeta Isaija, li jgħid: Hu stess ħa mardijietna, u ġieb fuqu l-egħlejjel tagħna.
18 Issa meta ra Ġesù ġmiegħi kbar ta' nies madwaru, ordna li jgħaddu għan-naħa l-oħra.
19 U resaq wieħed skrib, u qallu: Mgħallem, niġi warajk kull fejn tmur.
20 U qallu Ġesù: Il-volpijiet għandhom il-ħofor, u t-tjur ta' l-ajru għandhom il-bejtiet; imma Bin il-bniedem m'għandux fejn imidd rasu.
21 Ieħor mid-dixxipli tiegħu qallu: Mulej, ħallini l-ewwel immur u nidfen lil missieri.
22 Iżda Ġesù qallu: Ejja warajja; u ħalli l-mejtin jidfnu l-mejtin tagħhom.
23 U kif tala' fuq dgħajsa, id-dixxipli tiegħu marru warajh.
24 U, ara, qamet tempesta kbira fil-baħar, hekk li d-dgħajsa kienet mgħottija bil-mewġ: imma hu kien rieqed.
25 U resqu lejh id-dixxipli, u qajmuh, billi qalu: Mulej, salvana: sa nintilfu.
26 U qalilhom: Għaliex intom beżgħanin ja nies ta' fidi żgħira? Imbagħad qam, u ċanfar l-irjieħ u l-baħar; u sar bnazzi kbir.
27 Iżda l-irġiel stagħġbu, igħidu: Xi bniedem hu dan, li sa l-irjieħ u l-baħar jisimgħu minnu!
28 U xħin wasal in-naħa l-oħra fl-art tal-Ġerasin, hemm iltaqgħu miegħu tnejn li kellhom fihom ix-xjaten, ħerġin mill-oqbra, ħorox wisq, hekk li ħadd ma kien jista' jgħaddi minn dik it-triq.
29 U, ara, huma għajtu, igħidu: X'għandna naqsmu miegħek, Ġesù, Bin Alla? Ġejt hawn biex taħqarna qabel iż-żmien?
30 U kien hemm bgħid minnhom merħla ta' ħafna ħniezer li kienu jirgħaw.
31 Għalhekk ix-xjaten talbuh, billi qalu: Jekk toħroġna, ħallina mmorru fil-merħla tal-ħnieżer.
32 U qalilhom: Morru. U meta ħarġu, daħlu fil-merħla tal-ħnieżer: u, ara, il-merħla kollha tal-ħnieżer intefgħet bil-herra mill-irdum għall-baħar, u mietu fl-ilma.
33 U dawk li kienu jirgħawhom ħarbu, u marru l-belt, u qalu kollox, u x'kien ġara minn dawk li kellhom ix-xjaten fihom.
34 U, ara, il-belt kollha ħarġet tiltaqa' ma' Ġesù: u malli rawh, talbuh biex iwarrab mill-inħawi tagħhom.

9 U tala' fuq dgħajsa, u għadda għan-naħa l-oħra, u ġie f'beltu.
2 U, ara, ġibulu raġel paralitiku, mixħut fuq saqqu: u kif ra Ġesù l-fidi tagħhom qal lill-paralitiku: Ibni, qawwi qalbek; dnubietek jinħafrulek.
3 U, ara, x'uħud mill-iskribi qalu fihom infushom: Dal-bniedem qiegħed jidgħi.
4 U Ġesù billi kien jaf ħsibijiethom qal: Għax taħsbu ħażin f'qalbkom?
5 Għax liema hu l-eħfef, tgħid: Dnubietek jinħafrulek; jew tgħid: Qum u imxi?
6 Iżda biex tkunu tafu li Bin il-bniedem

għandu s-setgħa fl-art li jaħfer id-dnubiet,
(imbagħad qal lill-paralitiku:) Qum, arfa'
s-saqqu tiegħek, u mur f'darek.
7 U qam, u telaq lejn daru.
8 Iżda meta l-ġemgħa tan-nies rat dan,
stagħġbet, u igglorifikat 'l Alla, li kien ta
setgħa bħal din lill-bnedmin.
9 U hu u għaddej minn hemm, Ġesù ra
raġel, li kien jismu Mattew, bil-qiegħda
quddiem il-bank tat-taxxi: u qallu: Ejja
warajja: u dak qam, u mar warajh.
10 U ġara, xħin Ġesù kien qiegħed
għandu fuq il-mejda, illi bosta publikani u
midinbin ġew u qagħdu fuq il-mejda
miegħu, u mad-dixxipli tiegħu.
11 U malli l-Fariżej raw dan, qalu lid-
dixxipli: Għaliex l-Imgħallem tagħkom
jiekol mal-publikani u mal-midinbin?
12 Iżda xħin Ġesù sama' dan, qalil-
hom: Dawk li huma f'saħħithom m'għand-
homx bżonn ta' tabib, iżda dawk li huma
morda.
13 Iżda morru u tgħallmu x'jiġifieri
dan: Ħniena rrid, u mhux sagrificċju: għax
ma ġejtx biex insejjaħ lin-nies sewwa, iżda
lill-midinbin għall-indiema.
14 Imbagħad resqu lejh id-dixxipli ta'
Ġwanni, igħidu: Għaliex aħna u l-Fariżej
insumu ta' sikwit, imma d-dixxipli tiegħek
ma jsumux?
15 U Ġesù qalilhom: Jaqaw il-ħaddara
jibku, sakemm il-għarus hu magħhom?
Iżda jiġu l-jiem, meta l-għarus jitteħdil-
hom, u mbagħad isumu.
16 Ħadd ma jqiegħed roqgħa ta' xoqqa
ġdida fuq libsa qadima, għax il-biċċa
miżjuda biex timlieha tiġbed mil-libsa, u
t-tiċrita ssir agħarr.
17 Lanqas iqiegħdu l-bnedmin inbid
ġdid fi ġlud qodma: għax il-ġlud jinqasmu,
u l-inbid jixxerred, u l-ġlud jintilfu; iżda
jqiegħdu nbid ġdid fi ġlud ġodda, u t-tnejn
iżommu.
18 Waqt li kien ikellimhom fuq dawn
il-ħwejjeġ, ara, ġie wieħed kap tas-sina-
goga, u tah qima, hu u jgħid: Binti
għadha kemm mietet issa: iżda ejja, u
qiegħed idek fuqha, u tgħix.
19 U Ġesù qam, u mar warajh, u hekk
għamlu d-dixxipli tiegħu.
20 U, ara, mara li kienet ilha tbati b'telf
ta' demm tnax-il sena, resqet warajh, u
messet tarf libstu:
21 Għax qalet fiha nfisha: Jekk biss
immiss libstu, infiq.
22 Iżda dar Ġesù, u meta raha, qal:
Binti, qawwi qalbek: il-fidi tiegħek fejq-
itek. U l-mara fieqet dik is-siegħa.
23 U meta ġie Ġesù fid-dar tal-kap tas-
sinagoga, u ra d-daqqaqa tal-flawt, u n-
nies tgeġweġ,
24 Qalilhom: Agħmlu l-wisa': għax it-
tifla mhix mejta, iżda rieqda. U daħku bih.
25 Iżda meta n-nies ħarġet barra, daħal
ġewwa, u ħadha b'idha, u x-xbejba qamet.
26 U l-aħbar ta' dan xterdet ma' dik
l-art kollha.
27 U meta Ġesù telaq minn hemm,
żewġt irġiel għomja marru warajh, igħajtu,
u jgħidu: O Bin David, ikollok ħniena
minna.
28 U xħin wasal id-dar, l-għomja resqu
lejh: u Ġesù qalilhom: Temmnu li jiena
nista' nagħmel dan? Iva, Mulej, qalulu.
29 Messilhom imbagħad għajnejhom,
hu u jgħid: Bħalma hi l-fidi tagħkom,
ikunilkom.
30 U għajnejhom infetħu; u wissiehom
Ġesù bis-sħiħ, billi qal: Ara li ħadd ma
jkun jaf b'dan.
31 Iżda huma, meta ħarġu, xerrdu
ħbaru f'dik l-art kollha.
32 Huma u ħerġin, ara, ġibulu wieħed
imbikkem li kellu xitan fih.
33 U wara li tkeċċa x-xitan, l-imbikkem
tkellem: u l-ġmiegħi tan-nies stagħġbu,
billi qalu: Qatt ma deher hekk f'Iżrael!
34 Imma l-Fariżej qalu: Joħroġ ix-
xjaten bil-prinċep tax-xjaten.
35 U Ġesù kien idur l-ibliet u l-irħula
kollha, igħallem fis-sinagogi tagħhom, u
jxandar l-evanġelju tas-saltna, u jfejjaq
kull xorta ta' mard, u kull nuqqas ta'
saħħa fost il-poplu.
36 Imma xħin ra l-ġmiegħi tan-nies,
imtela bil-ħniena għalihom, għaliex kienu
mdejqa, u mferrxa, bħal ngħaġ li m'għand-
homx ragħaj.
37 Imbagħad qal lid-dixxipli tiegħu: Il-
ħsad hu tassew kbir, iżda ftit huma l-ħadd-
iema;
38 Itolbu mela lis-Sid tal-ħsad, biex
jibgħat ħaddiema fil-ħsad tiegħu.

10 U meta sejjaħ ħdejh lit-tnax-il dix-
xiplu tiegħu, tahom is-setgħa kontra
l-ispirti mniġġsa, biex ikeċċuhom, u biex
ifejqu kull nuqqas ta' saħħa, u kull mard.
2 Issa l-ismijiet tat-tnax-il appostlu
huma dawn: l-ewwel, Xmun, li jgħidulu
Pietru, u ħuh Indri; Ġabku, bin Żebedew,
u ħuh Ġwanni.
3 Filippu, u Bartilmew; Tumas, u
Mattew il-publikan; Ġakbu bin Alfew, u
Lebbew, li laqmu kien Taddew;
4 Xmun il-Kangħani, u Ġuda Iskarjota,
li wkoll ittradih.
5 Dawn it-tnax bagħat Ġesù, u ordnal-
hom, billi qal: La tmorrux fost il-Ġentili,
u tidħlu fl-ebda belt tas-Samaritani:
6 Iżda morru aktarx għan-ngħaġ mit-
lufa ta' dar Iżrael.
7 Intom u sejrin, xandru, billi tgħidu:
Qorbot is-saltna tas-smewwiet.
8 Fejqu l-morda, naddfu l-imġiddmin,
qajmu l-mejtin, keċċu x-xjaten: qlajtu
b'xejn, agħtu b'xejn.
9 La tiħdux fi ħżiemkom la deheb, u la
fidda, u lanqas flus żgħar.

10 La ħorġa għall-vjaġġ tagħkom, la żewġt ilbiesi, la qorq, u la oħtra: għax il-ħaddiem jistħoqqlu iklu.

11 U f'kull belt jew raħal li tidħlu, fittxu min fiha jixraqlu; u hemm oqogħdu sama toħorġu.

12 U meta tidħlu f'dar, sellmulha.

13 U jekk id-dar jistħoqqilha, ħa jinżel is-sliem tagħkom fuqha: iżda jekk ma jistħoqqilhiex ħa s-sliem tagħkom jarġa' jiġi għandkom.

14 U kull min ma jilqagħkomx, u lanqas jisma' kliemkom, meta titilqu minn dik id-dar jew belt, farfru t-trab ta' saqajkom.

15 Tassew ngħidilkom: Ikun eħfef għall-art ta' Sodoma u Gomorra f'jum il-ħaqq, milli għal dik il-belt.

16 Ara, jien qiegħed nibgħatkom bħala ngħaġ fost il-lpup: kunu mela għaqlin bħas-sriep, u bla ħjiena bħall-ħamiem.

17 Iżda ħarsu ruħkom mill-bnedmin: għax jagħtukom f'idejn il-kunsilli, u fis-sinagogi tagħhom isawtukom;

18 U quddiem gvernaturi u slaten jeħdukom minħabba fija, b'xhieda għalihom u l-Ġentili.

19 Iżda meta jagħtukom f'idejhom, titħassbux kif u x'sejrin tgħidu: għax f'dik is-siegħa jingħatalkom x'għandkom titkellmu.

20 Għax mhux intom li titkellmu, iżda l-Ispirtu ta' Missierkom li jitkellem fikom.

21 U l-ħu jagħti lil ħuh għall-mewt, u l-missier lil ibnu: u l-ulied iqumu kontra l-ġenituri tagħhom, u jġibuhom għall-mewt.

22 U tkunu mibgħudin mill-bnedmin kollha minħabba f'ismi; iżda dak li jibqa' sa l-aħħar ikun salvat.

23 Iżda meta jippersegwitawkom f'din il-belt, aħarbu fl-oħra: għax tassew ngħidilkom: Intom ma tkunux ilħaqtu għaddejtu l-ibliet ta' Iżrael, sama jiġi Bin il-bniedem.

24 Id-dixxiplu mhux fuq l-imgħallem tiegħu; lanqas il-qaddej fuq sidu.

25 Hu biżżejjed għad-dixxiplu li jkun bħall-imgħallem tiegħu, u l-qaddej bħal sidu. Jekk sejħu lil sid id-dar Bagħalżebub, kemm aktar isejħu lin-nies ta' daru?

26 La tibżgħux minnhom mela: għax m'hemm xejn mistur, li ma jinkixifx; u moħbi, li ma jingħarafx.

27 Dak li ngħidilkom fid-dlam, għiduh fid-dawl; u dak li tisimgħu fil-widna, xandruh minn fuq il-bjut.

28 U la tibżgħux minn dawk li joqtlu l-ġisem, imma ma jistgħux joqtlu r-ruħ: iżda ibżgħu aktarx minn dak li jista' jeqred sew ir-ruħ u kemm il-ġisem fl-infern.

29 Jaqaw żewġ agħsafar tal-bejt ma jinbigħux ħabba? U wieħed minnhom ma jaqax fl-art mingħajr ma jrid Missierkom.

30 Imma l-istess xagħar ta' raskom hu kollu magħdud.

31 La tibżgħux mela: intom tiswew aktar minn ħafna agħsafar tal-bejt.

32 Kull min mela jistqarrni quddiem il-bnedmin, lilu nistqarru wkoll quddiem Missieri li hu fis-smewwiet.

33 Iżda kull min jiċħadni quddiem il-bnedmin, lilu niċħad jien ukoll quddiem Missieri li hu fis-smewwiet.

34 La taħsbux li ġejt inġib il-paċi fuq l-art: ma ġejtx biex inġib il-paċi, iżda sejf!

35 Għax ġejt nifred bniedem minn missieru, il-bint minn ommha, u l-kenna minn ħmitha.

36 U l-egħdewwa ta' bniedem ikunu n-nies ta' daru stess.

37 Min iħobb lil missieru jew lil ommu aktar minni ma jistħoqqlux ikun tiegħi; u min iħobb lil ibnu jew lil bintu aktar minni ma jistħoqqlux ikun tiegħi.

38 U min ma jeħux salibu, u jiġi warajja, ma jistħoqqlux ikun tiegħi.

39 Min isib ħajtu jitlifha: u min jitlef ħajtu minħabba fija jsibha.

40 Min jilqagħkom jilqa' lili; u min jilqa' lili jilqa' lil min bagħatni.

41 Min jilqa' profeta f'isem ta' profeta jieħu ħlas ta' profeta; u min jilqa' raġel sewwa f'isem ta' raġel sewwa jieħu ħlas ta' raġel sewwa.

42 U kull min jagħti jixrob lil wieħed minn dawn iż-żgħar imqar tazza ilma frisk, f'isem ta' dixxiplu, tassew ngħidilkom, ma jitlef b'xejn ħlasu.

11 U ġara, wara li Ġesù spiċċa jagħti dawn it-twissijiet lit-tnax-il dixxiplu tiegħu, illi telaq minn hemm biex igħallem u jxandar fl-ibliet tagħhom.

2 Issa meta Ġwanni sama' fil-ħabs bl-egħmejjel ta' Kristu, bagħat tnejn mid-dixxipli tiegħu,

3 U qalulu: Inti dak li għandu jiġi, jew nistennew ieħor?

4 Wieġeb Ġesù, u qalilhom: Morru għidu 'l Ġwanni l-ħwejjeġ li tisimgħu u taraw:

5 Il-għomja jaraw, u z-zopop jimxu, l-imġiddmin jindafu, u t-torox jisimgħu, il-mejtin iqumu, u l-evanġelju mxandar lill-foqra.

6 U mbierek hu kull min ma jitfixkilx minħabba fija.

7 U huma u sejrin, qabad Ġesù jgħid lill-ġmiegħi tan-nies fuq Ġwanni: Xi ħriġtu taraw fid-deżert? Qasba tixxejjer mar-riħ?

8 Imma xi ħriġtu taraw? Bniedem liebes ħwejjeġ rotob? Ara, dawk li jilbsu ħwejjeġ rotob qegħdin fi djar is-slaten.

9 Imma xi ħrigtu taraw? Profeta? Iva, ngħidilkom, u iżjed minn profeta.

10 Għax dan hu dak, li fuqu nkiteb:
Ara, jien nibgħat il-messaġġier tiegħi
quddiem wiċċek, li jhejjilek triqtek quddie-
mek.
11 Tassew ngħidilkom: Fost dawk li
huma mweldin min-nisa ma deherx
wieħed akbar minn Ġwanni l-Battista:
iżda dak li hu l-iżgħar fis-saltna tas-
smewwiet hu akbar minnu.
12 U mill-jiem ta' Ġwanni l-Battista
s'issa, is-saltna tas-smewwiet hi meħuda
bil-forza, u rġiel vjolenti jaħtfuha.
13 Għax il-profeti kollha u l-liġi ħabbru
sa' Ġwanni.
14 U jekk tridu tilqgħuh, dan hu Elija,
li għandu jiġi.
15 Min għandu widnejn biex jisma', ħa
jisma'.
16 Imma lil dan in-nisel lil min inxebb-
hu? Jixbah lit-tfal bil-qiegħda fis-swieq,
u jgħajtu lil sħabhom,
17 U jgħidu: Daqqejnielkom il-flawt
u ma żfintux; newwaħnielkom, u ma
bkejtux.
18 Għax Ġwanni ġie u la jiekol u la
jixrob, u jgħidu: Għandu xitan.
19 Bin il-bniedem ġie jiekol u jixrob, u
jgħidu: Ara bniedem wikkiel, u sakranazz,
ħabib tal-publikani u l-midinbin. Iżda
l-għerf hu iġġustifikat minn uliedu.
20 Imbagħad beda jċanfar l-ibliet,
fejn ħafna mill-egħmejjel kbar tiegħu kienu
saru, għax ma nidmux;
21 Jaħasra għalik, Korażajn! Jaħasra
għalik, Betsajda! Għax kieku f'Tir u
f'Sidon saru l-egħmejjel kbar li saru fikom,
żmien twil ilhom li nidmu, lebsin ix-xkora,
u mixħutin fuq l-irmied.
22 Iżda jien ngħidilkom: Ikun eħfef
għal Tir u Sidon f'jum il-ħaqq, milli
għalikom.
23 U int, Kafarnahum, li int imgħollija
sas-sema, titniżżel fl-infern: għax kieku
l-egħmejjel kbar, li saru fik, saru f'Sodo-
ma, kieku baqgħet sal-lum.
24 Iżda jien ngħidilkom: Ikun eħfef
għall-art ta' Sodoma f'jum il-ħaqq, milli
għalik.
25 F'dak iż-żmien wieġeb Ġesù, u qal:
Niżżikħajr, o Missier, Sid is-sema u l-art,
għax int ħbejt dawn il-ħwejjeġ mill-
għorrief u mill-għaqlin, u kxifthom lit-
trabi.
26 Iva, Missier: għax hekk għoġob
lilek.
27 Kollox mogħti lili minn Missieri: u
l-ebda bniedem ma jagħraf lill-Iben, ħlief
il-Missier; lanqas ħadd ma jaf lill-Missier,
ħlief l-Iben, u dak li l-Iben irid igħar-
rafhulu.
28 Ejjew għandi, intom ilkoll li taħdmu,
u li intom imgħobbijin wisq, u jien inser-
raħkom.
29 Ħudu l-madmad tiegħi fuqkom, u
tgħallmu minni: għax jien ġwejjed u umli
f'qalbi: u intom issibu l-mistrieħ għal
ruħkom.
30 Għax il-madmad tiegħi ħelu, u
t-tagħbija tiegħi ħafifa.

12 F'dak iż-żmien Ġesù għadda nhar
ta' Sibt minn qalb l-egħlieqi tal-
qamħ: u d-dixxipli tiegħu ħadhom il-ġuħ,
u bdew jaqtgħu s-sbul, u jieklu.
2 Iżda malli l-Fariżej raw dan, qalulu:
Ara, id-dixxipli tiegħek qegħdin jagħmlu
dak li ma jiswiex nhar ta' Sibt.
3 Iżda hu qalilhom: Ma qrajtux x'għa-
mel David, meta ħadu l-ġuħ, hu u dawk li
kienu miegħu;
4 Kif daħal f'dar Alla, u kiel il-ħobż
imqiegħed quddiem il-Mulej, li ma kienx
jiswa għalih li jiekol, u lanqas għal dawk
li kienu miegħu, imma għall-qassisin biss?
5 Jew ma qrajtux fil-liġi, kif nhar ta'
Sibt il-qassisin fit-tempju kienu jiksru
s-Sibt, u m'għandhomx ħtija?
6 Imma jien ngħidilkom: Hawnhekk
hawn wieħed akbar mit-tempju.
7 Iżda kieku kontu tafu dan x'ifisser:
Ħniena rrid, u mhux sagrifiċċju: ma
kontux tikkundannaw lil min hu bla ħtija.
8 Għax bin il-bniedem hu Sid is-Sibt
ukoll.
9 U wara li telaq minn hemm, mar fis-
sinagoga tagħhom:
10 U, ara, kien hemm raġel li kellu idu
niexfa. U staqsewh, billi qalu. Jiswa min
ifejjaq nhar ta' Sibt? biex ikunu jistgħu
jixluh.
11 U qalilhom: Liema raġel ikun hemm
fostkom, li jkollu nagħġa waħda, u jekk
taqa' f'ħofra nhar ta' Sibt, ma jaqbadhiex,
u ma jtellagħhiex?
12 Kemm mela hu aħjar bniedem minn
nagħġa? Għalhekk jiswa li tagħmel il-ġid
nhar ta' Sibt.
13 Imbagħad qal lir-raġel: Midd idek.
U dak meddha; u rtaddet, f'saħħitha
bħall-oħra.
14 Imbagħad il-Fariżej ħarġu, u għamlu
laqgħa kontra tiegħu, kif jistgħu jeqirduh.
15 Iżda meta Ġesù sar jaf dan, warrab
minn hemm: u ġmiegħi kbar ta' nies marru
warajh, u fejjaqhom kollha;
16 U wissiehom biex ma jxandruhx:
17 Biex iseħħ dak li kien qal il-profeta
Isaija, li jgħid:
18 Ara l-qaddej tiegħi, li jiena ħtart; il-
maħbub tiegħi, li fih titgħaxxaq ruħi;
l-ispirtu tiegħi nqiegħed fuqu, u hu jgħar-
raf il-ħaqq lill-Ġentili.
19 Hu la jiġġieled, u la jgħajjat; lanqas
ħadd ma jisma' leħnu fit-toroq.
20 Qasba mġelġla ma jaqsamx, u ftila
ddaħħan ma jitfix, sama jġib il-ħaqq għar-
rebħa.
21 U f'ismu l-Ġentili jittamaw.
22 Imbagħad inġieb għandu wieħed li

kellu fih xitan, u li kien ukoll agħma, u
mbikkem: u fejqu; hekk li l-imbikkem
tkellem u ra.
23 U n-nies kollha stagħġbu, u qalu:
Jaqaw dan mhux bin David?
24 Imma malli l-Fariżej semgħu dan,
qalu: Dan ma jkeċċix ix-xjaten, ħlief bis-
saħħa ta' Bagħalżebub il-prinċep tax-
xjaten.
25 U Ġesù għaraf ħsibijiethom, u qalil-
hom: Kull saltna maqsuma kontra tagħha
nfisha titħarbat; u kull belt jew dar maq-
suma kontra tagħha nfisha, ma żżommx.
26 U jekk Satana jkeċċ 'l Satana,
jinqasam kontra tiegħu nnifsu; kif mela
żżomm is-saltna tiegħu?
27 U jekk jien inkeċċi x-xjaten bis-
saħħa ta' Bagħalżebub, b'min ikeċċuhom
uliedkom? Għalhekk ikunu huma l-
imħallfin tagħkom.
28 Imma jekk jiena bl-Ispirtu t'Alla
nkeċċi x-xjaten, is-saltna t'Alla waslet
għandkom.
29 Jew kif wieħed jista' jidħol fid-dar
jekk qabel ma jkunx rabat lir-raġel
f'saħħtu, u mbagħad ikun jista' jisraqlu
daru?
30 Min mhux miegħi hu kontra tiegħi;
u min ma jiġborx miegħi jxerred.
31 Għalhekk ngħidilkom: Kull dnub u
dagħwa tinħafer lill-bnedmin; iżda
d-dagħwa kontra l-Ispirtu s-Santu ma
tinħafirx lill-bnedmin.
32 U kull min igħid kelma kontra Bin
il-bniedem, tinħafirlu: iżda kull min igħid
kontra l-Ispirtu s-Santu, ma tinħafirlux, la
f'did-dinja, u lanqas fid-dinja li ġejja.
33 Jew tagħmlu s-siġra tajba, u l-frott
tagħha tajjeb: jew tagħmlu s-siġra ħażina;
u l-frott tagħha ħażin; għax is-siġra hi
magħrufa mill-frott tagħha.
34 Ja nisel ta' lifgħat, kif tistgħu intom,
li intom ħżiena, titkellmu ħwejjeġ tajba?
Għax mill-milja tal-qalb jitkellem il-fomm.
35 Raġel tajjeb mit-teżori tajba tal-qalb
joħroġ ħwejjeġ tajba: u raġel ħażin mit-
teżori ħżiena tiegħu joħroġ ħwejjeġ ħżiena.
36 Iżda jien ngħidilkom: kull kelma fil-
batal li l-bnedmin igħidu, ikollhom jagħtu
kont tagħha f'jum il-ħaqq.
37 Għax bi kliemek tkun iġġustifikat, u
bi kliemek tkun ikkundannat.
38 Imbagħad wieġbu wħud mill-iskribi
u mill-Fariżej, billi qalu: Mgħallem,
irridu naraw xi għelm minnek.
39 Imma hu wieġeb u qalilhom: Nisel
ħażin u żieni jfittex għelm; u l-ebda għelm
ma jingħatalu, ħlief il-għelm ta' Ġona
l-profeta:
40 Għax kif Ġona kien għal tlitt ijiem u
tlitt iljieli f'żaqq il-baliena; hekk Bin il-
bniedem ikun tlitt ijiem u tlitt iljieli f'qalb
l-art.
41 L-irġiel ta' Ninwe għad iqumu f'jum
il-ħaqq ma' dan in-nisel, u jikkundannawh:
għax nidmu bix-xandir ta' Ġona; u, ara,
wieħed akbar minn Ġona qiegħed hawn.
42 Is-sultana tan-nofsinhar tqum
f'jum il-ħaqq ma' dan in-nisel, u tik-
kundannah: għax hi ġiet mill-aħħar truf
tad-dinja biex tisma' għerf Salamun; u,
ara, hawn wieħed akbar minn Salamun.
43 Meta l-ispirtu mniġġes joħroġ minn
bniedem, jimxi f'naħiet niexfa, ifittex il-
mistrieħ, u ma jsib xejn.
44 Imbagħad igħid: Narġa' lejn dari
mnejn ħriġt; u meta jiġi, isibha battala,
miknusa, u mżejna.
45 Imbagħad imur, u jieħu miegħu
seba' spirti oħra eħżen minnu nnifsu, u
jidħlu u jgħammru hemm; u l-aħħar
qagħda ta' dak il-bniedem tkun agħarr mill-
ewwel waħda. Hekk ikun ukoll lil dan in-
nisel ħażin.
46 Hu u jkellem lin-nies, ara, ommu u
ħutu kienu barra, iridu jkellmuh.
47 Imbagħad wieħed qallu: Ara, om-
mok u ħutek qegħdin barra, jixtiequ jkell-
muk.
48 Iżda hu wieġeb lil dak li qallu dan, u
qal: Min hi ommi? u min huma ħuti?
49 U medd idu lejn id-dixxipli tiegħu, u
qal: Ara, ommi u ħuti!
50 Għax kull min jagħmel ir-rieda ta'
Missieri li hu fis-smewwiet, dak ħija, u
oħti, u ommi.

13 Dak in-nhar stess Ġesù ħareġ mid-
dar, u qagħad bil-qiegħda ħdejn il-
baħar.
2 U ġmiegħi kbar ta' nies inġemgħu
madwaru, hekk li tala' fuq dgħajsa, u
qagħad bil-qiegħda; u l-ġemgħa kollha
qagħdet fuq ix-xatt.
3 U tħaddet magħhom fuq ħafna
ħwejjeġ bil-parabbli, billi qal:
Ara, wieħed li jiżra', ħareġ jiżra';
4 U hu u jiżra', xi żergħat waqgħu mal-
ġenb tat-triq, u t-tjur ġew u belgħuhom:
5 Oħrajn waqgħu fuq art bil-blat, fejn
ma kellhomx ħafna ħamrija; u malajr
nibtu, għax ma kellhomx fond ta' ħamrija.
6 U malli telgħet ix-xemx, inħarqu; u
billi ma kellhomx egħruq, nixfu.
7 U oħrajn waqgħu fuq ix-xewk; u
x-xewk kiber, u ħonoqhom:
8 Iżda oħrajn waqgħu fuq art tajba, u
għamlu l-frott; biċċa mitt darba, biċċa
sittin darba, biċċa tletin darba.
9 Min għandu widnejn biex jisma', ħa
jisma'.
10 U resqu d-dixxipli, u qalulu: Għax
tkellimhom bil-parabbli?
11 Weġibhom u qalilhom: Għax lilkom
mogħti li tagħrfu l-misterji tas-saltna tas-
smewwiet, iżda lilhom mhux mogħti.
12 Għax kull min għandu, jingħatalu, u
jkollu bir-rfus; iżda kull min m'għandux,
jitteħidlu wkoll dak li għandu.

13 Għalhekk inkellimhom bil-parabbli:
għax huma u jaraw, ma jarawx; u huma u
jisimgħu, ma jisimgħux, u lanqas jifhmu.
14 U fihom isseħħ il-profezija ta' Isaija,
li jgħid: Bis-smigħ tisimgħu, u ma tifh-
mux; u intom u taraw, taraw, u ma
tindunawx.
15 Għax qalb dal-poplu ħxienet, u
widnejhom tqal biex jisimgħu, u għajnej-
hom għalqu; li f'xi żmien ma jarawx
b'għajnejhom, u jisimgħu b'widnejhom, u
jifhmu b'qalbhom, u jikkonvertu, u jkolli
nfejjaqhom.
16 Imma mberkin għajnejkom, għax
jaraw; u widnejkom, għax jisimgħu.
17 Għax tassew ngħidilkom: Ħafna
profeti u nies sewwa xtaqu jaraw dawn il-
ħwejjeġ li qegħdin taraw intom, u ma
rawhomx; u jisimgħu dawk il-ħwejjeġ li
qegħdin tisimgħu intom, u ma semgħu-
homx.
18 Isimgħu mela l-parabbla ta' dak li
jiżra'.
19 Meta xi ħadd jisma' l-kelma tas-
saltna, u ma jifhimhiex, imbagħad jiġi
l-ħażin, u jaħtaf dak li nżara' f'qalbu. Dan
hu dak li nżara' fil-ġenb tat-triq.
20 Iżda dak li nżara' f'art bil-blat, hu
dak li jisma' l-kelma, u bil-ferħa mill-
ewwel jilqagħha;
21 Imma m'għandux egħruq fih innifsu,
u jżomm għal ftit; għax meta jinqala'
l-għali jew il-persekuzzjoni minħabba
l-kelma, jitfixkel malajr.
22 Dak ukoll li nżara' qalb ix-xewk, hu
dak li jisma' l-kelma; u l-ħsibijiet ta' did-
dinja, u l-qerq tal-għana, joħonqu l-kelma,
u jsir bla frott.
23 Iżda dak li nżara' f'art tajba, hu dak
li jisma' l-kelma, u jifhimha; li jagħmel
ukoll il-frott, u jagħti biċċa mitt darba,
biċċa sittin, biċċa tletin.
24 Parabbla oħra ġibilhom, u qal: Is-
saltna tas-smewwiet tixbah bniedem li
żara' żerriegħa tajba fil-għalqa tiegħu:
25 Iżda huma u reqdin in-nies, ġie
l-għadu tiegħu u żara' s-sikrana qalb il-
qamħ, u telaq.
26 Iżda meta nibet il-ħaxix, u għamel
il-frott, imbagħad dehret ukoll is-sikrana.
27 Għalhekk il-qaddejja ta' sid id-dar
ġew u qalulu: Sinjur, mhux żerriegħa tajba
żrajt fil-għalqa tiegħek? minn fejn mela
għandha s-sikrana?
28 Qalilhom: Għadu għamel dan. Il-
qaddejja qalulu: Tridx mela mmorru u
niġbruha?
29 Iżda hu qalilhom: Le; għax għandu
mnejn intom u tiġbru s-sikrana tiġbdu
wkoll il-qamħ magħha.
30 Ħalluhom it-tnejn flimkien jikbru
sal-ħsad; u fi żmien il-ħsad ngħid lill-
ħassada: Iġbru l-ewwel is-sikrana, u
orbtuha f'qatet biex taħarquha: iżda
iġbru l-qamħ fil-maħżen tiegħi.
31 Parabbla oħra ġibilhom, billi qal:
Is-saltna tas-smewwiet qisha qalba taż-
żerriegħa tas-senapa, li raġel ħa, u żara'
fil-għalqa tiegħu:
32 Li tassew hi l-iżgħar fost iż-żrieragħ
kollha: iżda meta tikber, tkun l-akbar fost
il-ħxejjex, u ssir siġra, hekk li l-agħsafar
tas-sema jiġu jgħammru fil-friegħi tagħha.
33 Parabbla oħra qalilhom: Is-saltna
tas-smewwiet tixbah lill-ħmira, li mara
ħadet, u ħbiet fi tliet seàt dqiq, sakemm
tħemmer kollu.
34 Dawn il-ħwejjeġ kollha f'parabbli
tkellem Ġesù mal-ġmiegħi tan-nies; u
mingħajr parabbla ma tkellimx magħhom:
35 Biex iseħħ dak li ntqal mill-profeta,
li jgħid: Bil-parabbli niftaħ fommi; ingħar-
raf ħwejjeġ li nżammu moħbija mit-tisjis
tad-dinja.
36 Imbagħad Ġesù bagħat il-ġmiegħi
tan-nies, u daħal id-dar: u d-dixxipli
tiegħu resqu lejh, u qalu: Fissrilna l-parab-
bla tas-sikrana tal-għalqa.
37 Wieġeb u qalilhom: Dak li jiżra'
ż-żerriegħa t-tajba hu Bin il-bniedem;
38 Il-għalqa hija d-dinja; u ż-żerriegħa
t-tajba huma wlied is-saltna; imma s-sik-
rana huma wlied il-ħażin;
39 Il-għadu li żeragħhom hu x-xitan; il-
ħsad hu t-tmiem tad-dinja; u l-ħassada
huma l-anġli.
40 Mela bħalma s-sikrana tinġabar u
tinħaraq fin-nar; hekk ikun fit-tmiem ta'
did-dinja.
41 Bin il-bniedem jibgħat l-anġli tiegħu,
u jiġbru mis-saltna tiegħu l-ħwejjeġ kollha
li jfixklu, u dawk li jagħmlu l-ħażen;
42 U jitfagħhom fil-forn tan-nar: hemm
ikun hemm biki u tgħażgħiż tas-snien.
43 Imbagħad in-nies sewwa jiddu bħax-
xemx fis-saltna ta' Missierhom. Min
għandu widnejn biex jisma', ħa jisma'.
44 Iżjed: is-saltna tas-smewwiet tixbah
teżor moħbi f'għalqa; li meta jsibu raġel,
jaħbih; u bil-ferħ tiegħu jmur ibigħ kulma
għandu, u jixtri dik il-għalqa.
45 Iżjed: is-saltna tas-smewwiet tixbah
lil wieħed merkant, li jfittex ġawhar tajjeb:
46 Li, meta sab ġawhra waħda li tiswa
ħafna, mar u biegħ kulma kellu, u xtraha.
47 Iżjed: is-saltna tas-smewwiet tixbah
lil xibka, li tniżżlet fil-baħar, u ġabret minn
kull xorta:
48 Li, meta mtliet, ġibduha x-xatt; u
qagħdu bil-qiegħda, u ġabru t-tajbin fil-
ġarar, iżda l-ħżiena rmewhom.
49 Hekk jiġri fit-tmiem tad-dinja; jo-
ħorġu l-anġli, u jifirdu l-ħżiena minn fost
it-tajbin.
50 U jitfgħuhom fil-forn tan-nar: hemm
ikun hemm biki u tgħażgħiż tas-snien.
51 U Ġesù qalilhom: Fhimtuhom dawn
il-ħwejjeġ kollha? Qalulu: Iva, Mulej.
52 Imbagħad qalilhom: Għalhekk kull
skrib li hu mgħallem għas-saltna tas-

smewwiet jixbah lil wieħed li hu sid dar, li
joħroġ mit-teżor tiegħu ħwejjeġ ġodda u
qodma.
53 U ġara, meta Ġesù spiċċa dawn il-
parabbli, illi telaq minn hemm.
54 U meta ġie f'pajjiżu, għallimhom
fis-sinagoga tagħhom, hekk li kienu
mistagħġbin, u qalu: Dan mnejn għandu
dan il-għerf, u dawn l-egħmejjel kbar?
55 Dan mhux bin il-mastrudaxxa?
ommu ma jisimhiex Marija? u ħutu,
Ġakbu, u Ġożè, u Xmun u Ġuda?
56 U ħutu n-nisa, mhumiex kollha
magħna? Mnejn mela dal-bniedem għandu
dawn il-ħwejjeġ kollha?
57 U kienu mfixklin bih. Iżda Ġesù
qalilhom: Profeta mhux bla ġieħ, ħlief
f'pajjiżu, u f'daru.
58 U hemm m'għamilx ħafna egħmejjel
kbar minħabba n-nuqqas tat-twemmin
tagħhom.

14 F'dak iż-żmien Erodi t-tetrarka
sama' bi ħbar Ġesù,
2 U qal lill-qaddejja tiegħu: Dan hu
Ġwanni l-Battista; qam mill-imwiet; u
għalhekk egħmejjel qawwija jaħdmu fih.
3 Għax Erodi kien qabad 'il Ġwanni, u
rabtu, u tefgħu l-ħabs minħabba Erodija,
mart ħuh Filippu.
4 Għax Ġwanni qallu: M'hux sewwa
żżommha.
5 U meta ried joqtlu, beża' mill-ġemgħa
tan-nies, għax kienu jżommuh bħala pro-
feta.
6 Iżda meta għalaq sninu Erodi, bint
Erodija żifnet quddiemhom, u għoġbot lil
Erodi.
7 Għalhekk wiegħed b'ħalfa li jagħtiha
kulma titlob.
8 U hi, billi kienet qabel imqabbda
minn ommha, qalet: Agħtini hawn f'dixx
ras Ġwanni l-Battista.
9 U s-sultan sogħobbih; iżda minħabba
fil-ħalfa, u dawk li kienu jieklu miegħu,
ordna li jagħtuhielha.
10 U bagħat, u qata' ras Ġwanni fil-
ħabs.
11 U rasu nġiebet f'dixx, u ntgħatat lit-
tifla: u hi ġibitha għand ommha.
12 U d-dixxipli tiegħu ġew, u ħadu
l-ġisem, u difnuh; u marru u qalu 'l Ġesù.
13 Meta Ġesù sama' b'dan, telaq minn
hemm fuq dgħajsa f'lok imwarrab, għalih;
u meta semgħu n-nies b'dan, marru warajh
bil-mixi mill-ibliet.
14 U Ġesù ħareġ, u ra ġemgħa kbira ta'
nies, u ġietu ħniena minnhom, u fejjaq il-
morda tagħhom.
15 U xħin sar fil-għaxija, resqu lejh id-
dixxipli tiegħu, igħidu: Dal-lok imwarrab,
u l-ħin għamel; ibgħat il-ġemgħa tan-nies,
biex imorru fl-irħula u jixtru l-ikel għali-
hom.
16 Iżda Ġesù qalilhom: M'għandhomx
għalfejn imorru; agħtuhom intom jieklu;
17 U qalulu: M'għandniex hawn ħlief
ħames ħobżiet, u żewġ ħutiet.
18 U qal: Ġibuhomli hawn.
19 U ordna lill-ġemgħa tan-nies joqogħ-
du fuq il-ħaxix. u ħa l-ħames ħobżiet, u
ż-żewġ ħutiet. u wara li rafa' għajnejh lejn
is-sema, bierek, u qasam, u ta l-ħobżiet lid-
dixxipli tiegħu, u d-dixxipli lill-ġemgħa
tan-nies.
20 U kielu kollha. u xebgħu; u refgħu
mill-bċejjeċ li baqa' tnax-il qoffa mimlija.
21 U dawk li kielu kienu madwar
ħamest elef raġel, barra min-nisa u t-tfal.
22 U dik is-siegħa ġagħal Ġesù lid-
dixxipli tiegħu jitilgħu fuq id-dgħajsa, u
jmorru qablu n-naħa l-oħra, waqt li hu
bagħat il-ġmiegħi tan-nies.
23 U wara li bagħat il-ġmiegħi tan-nies,
tala' waħdu fuq muntanja jitlob: u meta
sar filgħaxija, kien hemm waħdu.
24 Iżda d-dgħajsa kienet issa f'nofs il-
baħar, imħabbta mill-mewġ: għax ir-riħ
kien kontra.
25 U fir-raba' sahra tal-lejl Ġesù mar
lejhom, jimxi fuq il-baħar.
26 U xħin id-dixxipli rawh jimxi fuq il-
baħar. tħawdu, u bdew igħidu: Dan
spirtu: u għajtu bil-biża'.
27 Iżda malajr kellimhom Ġesù, billi
qal: Qawwu qalbkom; jien hu; la tibż-
għux.
28 U Pietru wieġbu, u qal: Mulej, jekk
hu int, qabbadni niġi għandek fuq l-
ilma.
29 U qallu: Ejja. U wara li Pietru niżel
mid-dgħajsa. mexa fuq il-baħar, biex imur
għand Ġesù.
30 Imma kif ra r-riħ qawwi. beża': u
kif beda jegħreq, għajjat, igħid: Mulej,
salvani.
31 U malajr medd idu Ġesù, u qabdu, u
qallu: Ja lilek ta' twemmin żgħir, għaliex
tħassibt?
32 U xħin telgħu fid-dgħajsa, ir-riħ
waqaf.
33 Imbagħad dawk li kienu fid-
dgħajsa ġew u tawh qima, billi qalu:
Tassew. int l-Iben t'Alla.
34 U wara li qasmu. ġew fl-art ta' Ġen-
nesaret.
35 U meta l-irġiel ta' dak il-post saru
jafu bih, bagħtu jgħidu ma' dik l-art kollha
ta' madwar, u ġibulu lil dawk kollha li
kienu morda;
36 U talbuh bil-ħniena biex imissu biss
tarf libstu: u dawk kollha li messewh fiequ
għalkollox.

15 Imbagħad resqu lejn Ġesù skribi u
Fariżej li kienu minn Ġerusalem,
igħidu:
2 Għaliex id-dixxipli tiegħek jiksru it-

taghlim tax-xjuh? ghax huma ma jahslux
idejhom qabel ma jieklu l-hobż.
3 Iżda hu wieġeb u qalilhom: Ghaliex
intom ukoll tiksru l-kmandament t'Alla
minhabba t-taghlim taghkom?
4 Ghax Alla ordna, u qal: Weġġah lil
missierek u lil ommok; u, Min jishet lill-
missier jew lill-omm, ha jmut bil-mewt.
5 Iżda intom tghidu: Kull min ighid lil
missieru jew lil ommu: Kulma bih tista'
tkun meghjun minni, hu moghti lil Alla;
6 U ma jweġġahx lil missieru jew lil
ommu, ikun hieles. Hekk ġibtu fix-xejn il-
kmandament t'Alla minhabba t-taghlim
taghkom.
7 Ja ipokriti, sewwa habbar fuqkom
Isaija, li jghid:
8 Dal-poplu jersaq lejja b'fommu, u
b'xofftejh iweġġahni; iżda qalbu bghida
minni.
9 Imma ghalxejn jaghtuni qima, billi
jghallmu bhala duttrini l-preċetti tal-
bnedmin.
10 U sejjah il-ġemgha tan-nies, u qalil-
hom: Isimghu, u ifhmu:
11 Mhux dak li jidhol fil-fomm iniġġes
bniedem; iżda dak li johroġ mill-fomm
iniġġes bniedem.
12 Imbaghad resqu d-dixxipli tieghu, u
qalulu: Taf li l-Fariżej hadu ghalihom,
wara li semghu dal-kliem?
13 Iżda hu wieġeb u qal: Kull xitla, li
Missieri li hu fis-smewwiet ma hawwilx,
tinqala' mill-eghruq.
14 Halluhom; huma mexxejja ghomja
tal-ghomja. U jekk aghma jmexxi aghma,
it-tnejn jaqghu fil-hofra.
15 Imbaghad wieġeb Pietru, u qallu:
Fissrilna dil-parabbla.
16 U qal Ġesù: Intom ukoll ghadkom
bla dehen?
17 Ma tifhmux, li kulma jidhol fil-halq
imur fiż-żaqq, u jixtehet barra fil-kanal?
18 Iżda dawk il-hwejjeġ li johorġu mill-
fomm jiġu mill-qalb: u dawk iniġġsu lill-
bniedem.
19 Ghax mill-qalb jiġu l-hsibijiet hżiena,
il-qtil, l-adulterji, iż-żena, is-serq, ix-
xhidiet foloz, id-dagha:
20 Dawn huma l-hwejjeġ li jniġġsu
bniedem: iżda li tiekol b'idejn mhux
mahsulin ma jniġġisx bniedem.
21 Imbaghad Ġesù telaq minn hemm, u
mar fin-nahiet ta' Tir u Sidon.
22 U, ara, mara Kanghanija harġet
minn dawk l-istess nahiet, u ghajtet,
tghid: Ikollok hniena minni, o Mulej, bin
David; binti hija mahqura bl-ehrex minn
xitan.
23 Iżda hu ma weġibhiex kelma. U
d-dixxipli resqu, u talbuh, ighidu. Ibghat-
ha; ghax qieghda tghajjat warajna.
24 Iżda hu wieġeb u qal: Ma kontx
mibghut hlief ghan-nghaġ mitlufa ta' dar
Iżrael.
25 Imbaghad dik ġiet u tatu qima, hi u
tghidlu: Mulej, ghinni.
26 Imma hu wieġeb u qal: Mhux xieraq
li tiehu l-hobż tat-tfal, u titfghu lill-klieb.
27 U hi qalet: Tassew, Mulej: iżda
l-klieb ukoll jieklu mill-frak li jaqa' mill-
mejda ta' sjiedhom.
28 Wieġeb imbaghad Ġesù, u qalilha:
Ja mara, kbira hi l-fidi tieghek: ikunlek kif
trid int. U minn dik is-siegha stess bintha
fieqet.
29 U telaq Ġesù minn hemm, u ġie qrib
il-bahar tal-Galilija; u tala' fuq muntanja,
u qaghad bil-qieghda hemm.
30 U ġmieghi kbar ta' nies resqu lejh, u
kellhom maghhom zopop, ghomja, im-
bikkmin, maghtubin, u hafna ohrajn, u
xehtuhom f'riġlejn Ġesù; u fejjaqhom:
31 Hekk li l-ġmieghi tan-nies staghġbu,
meta raw l-imbikkmin jitkellmu, il-
maghtubin imfejqa, u z-zopop jimxu, u
l-ghomja jaraw: u igglorifikaw 'l Alla ta'
Iżrael.
32 Imbaghad sejjah Ġesù lid-dixxipli
tieghu hdejh, u qal: Ghandi hniena mill-
ġemgha tan-nies ghax baqghu tlitt ijiem
mieghi, u m'ghandhom xejn x'jieklu: u ma
rridx nibghathom sajmin, li ma joghxewx
fit-triq.
33 U d-dixxipli tieghu qalulu: Mnejn
ikollna daqshekk hobż fid-deżert, biex
inxebbghu ġemgha ta' nies bhal din?
34 U qalilhom Ġesù: Kemm-il hobża
ghandkom? U huma qalu: Sebgha, u ftit
hut żghir.
35 U qal lill-ġemgha tan-nies biex
joqoghdu bil-qieghda fl-art.
36 U ha s-seba' hobżiet u l-hut, u iżża-
hajr; u qasamhom, u ta lid-dixxipli tieghu,
u d-dixxipli lill-ġemgha tan-nies.
37 U kollha kielu, u xebghu; u ġabru
mill-bċejjeċ li fadal sebat iqfief mimlijin.
38 Erbat elef raġel kienu dawk li kielu,
barra min-nisa u t-tfal.
39 U baghat il-ġemgha tan-nies, u tala'
fuq id-dghajsa, u ġie fl-inhawi ta' Magadan.

16 Il-Fariżej mas-Sadduqin resqu
wkoll, u huma u jġarrbuh xtaquh
jurihom xi ghelm mis-sema.
2 Wieġeb u qalilhom: Meta jsir fil-
ghaxija, tghidu: Sa jaghmel bnazzi: ghax
is-sema hamrani.
3 U filghodu: Jaghmel il-maltemp il-
lum: ghax is-sema ahmar sewdieni. Ja
ipokriti, intom tafu taghrfu wiċċ is-sema;
iżda ma tafux taghrfu l-eghliem taż-
żminijiet.
4 Nisel hażin u żieni irid ghelm; iżda
lilu ma jinghata l-ebda ghelm, hlief il-
ghelm tal-profeta Ġona. U halliehom, u
telaq.
5 U meta d-dixxipli tieghu ġew in-naha
l-ohra, insew jiehdu maghhom il-hobż.

6 Imbagħad Ġesù qalilhom: Araw taj-
jeb u ħarsu ruħkom mill-ħmira tal-Fariżej
u tas-Sadduqin.
7 Iżda huma tkellmu bejniethom, billi
qalu: Dan għax ma ħadniex ħobż.
8 Xħin Ġesù għaraf dan, qalilhom: Ja
nies ta' fidi żgħira, x'intom tgħidu bejniet-
kom, għaliex ma ġibtux ħobż?
9 Għadkom ma tifhmux, u lanqas
tiftakru fil-ħames ħobżiet għal ħamest elef,
u kemm-il qoffa rfajtu?
10 Lanqas fis-seba' ħobżiet għall-erbat
elef, u kemm-il qoffa rfajtu?
11 Kif ma tifhmux li mhux għall-ħobż
għidtilkom, li għandkom tħarsu ruħkom
mill-ħmira tal-Fariżej u tas-Sadduqin?
12 Fehmu mbagħad li ma kienx qalil-
hom għall-ħmira tal-ħobż biex iħarsu
ruħhom, imma għat-tagħlim tal-Fariżej u
tas-Sadduqin.
13 Meta Ġesù ġie fl-inħawi ta' Ċesarija
ta' Filippu, staqsa lid-dixxipli tiegħu, billi
qalilhom: Min igħidu n-nies illi jiena, Bin
il-bniedem, jien?
14 U qalu: X'uħud igħidu li int Ġwanni
l-Battista; x'uħud, Elija; u oħrajn, Ġere-
mija, jew wieħed mill-profeti.
15 Qalilhom: Iżda intom min tgħidu li
jien?
16 U Xmun Pietru wieġeb u qal: Inti
l-Kristu, Bin Alla l-ħaj.
17 U wieġeb Ġesù, u qallu: Imbierek
int, Xmun Bar-Ġona: għax mhux il-laħam
u d-demm għarrfek dan, iżda Missieri li hu
fis-smewwiet.
18 U jien ngħidlek: Li int Pietru, u fuq
dil-blata nibni l-knisja tiegħi; u l-bwieb
ta' l-infern ma jegħlbuhiex.
19 U jien lilek nagħtik l-imfietaħ tas-
saltna tas-smewwiet: u dak kollu li torbot
fl-art ikun marbut ukoll fis-smewwiet: u
dak kollu li tħoll fl-art ikun maħlul fis-
smewwiet.
20 Wissa mbagħad id-dixxipli tiegħu
biex ma jgħidu lil ħadd li hu Ġesù l-Kristu.
21 Minn dak iż-żmien beda Ġesù juri
lid-dixxipli tiegħu, kif jaħtieġlu jmur
Ġerusalem, u jbati ħafna ħwejjeġ mix-xjuħ
u mill-qassisin il-kbar u l-iskribi, u jinqatel,
u fit-tielet jum iqum.
22 Imbagħad Pietru ġibdu lejh, u beda
jlumu, hu u jgħid: Barra minnek, Mulej:
ma jiġrilek qatt dan.
23 Imma hu dar, u qal 'il Pietru: Lura
minni, Satana: Int tfixkil għalija: għax ma
taħsibx il-ħwejjeġ t'Alla, iżda l-ħwejjeġ tal-
bnedmin.
24 Imbagħad Ġesù qal lid-dixxipli
tiegħu: Jekk xi ħadd irid jiġi warajja, ħa
jiċħad lilu nnifsu, u jarfa' salibu, u jiġi
warajja.
25 Għax kull min irid isalva ħajtu jit-
lifha: u kull min jitlef ħajtu minħabba fija
jsibha.
26 Għax x'jiswielu bniedem, jekk jirbaħ
id-dinja kollha, u jitlef ruħu? jew x'jagħti
bniedem flok ruħu?
27 Għax Bin il-bniedem jiġi fil-glorja
ta' Missieru ma' l-anġli tiegħu; u mbagħad
irodd lil kull bniedem skond l-egħmejjel
tiegħu.
28 Tassew ngħidilkom: Ikun hemm
x'uħud milli qegħdin hawn, li ma jduqux
il-mewt, sama jaraw Bin il-bniedem ġej
fis-saltna tiegħu.

17 U wara sitt ijiem Ġesù ħa miegħu 'l
Pietru, u 'l Ġakbu, u 'l ħuh Ġwanni,
u tellagħhom fuq muntanja għolja weħid-
hom,
2 U tbiddel quddiemhom: u idda wiċċu
bħax-xemx: u lbiesu saru bojod bħad-
dawl.
3 U, ara, hemm dehrulhom Mosè u
Elija jitkellmu miegħu.
4 Imbagħad wieġeb Pietru, u qal 'il
Ġesù: Mulej, tajjeb għalina li nkunu
hawn: jekk trid, ħa nagħmlu hawn tliet
egħrejjex; wieħed għalik, wieħed għal
Mosè, u wieħed għal Elija.
5 Fil-waqt li kien għadu jitkellem, ara,
sħaba tiddi għattiethom: u, ara, ġie leħen
mis-sħab, li qal: Dan hu Ibni l-għażiż, li
bih nitgħaxxaq; isimgħu lilu.
6 U malli semgħu dan, id-dixxipli
waqgħu għal wiċċhom, u beżgħu wisq.
7 U Ġesù resaq u messhom, u qal:
Qumu, u la tibżgħux.
8 U meta refgħu għajnejhom, ma raw
lil ħadd, ħlief 'il Ġesù waħdu.
9 U xħin kienu neżlin mill-muntanja,
Ġesù wissiehom, billi qal: Tgħidu lil ħadd
bid-dehra, sama Bin il-bniedem iqum mill-
imwiet.
10 U d-dixxipli tiegħu staqsewh, billi
qalu: Għaliex mela jgħidu l-iskribi li qabel
għandu jiġi Elija?
11 U wieġeb Ġesù, u qalilhom: Tabil-
ħaqq jiġi Elija qabel, u jġedded kollox.
12 Iżda jien ngħidilkom: Elija ġa ġie, u
ma għarfuhx, u għamlulu kulma riedu.
Hekk ukoll Bin il-bniedem ibati minnhom.
13 Imbagħad fehmu d-dixxipli li kien
kellimhom fuq Ġwanni l-Battista.
14 U meta ġew fejn il-ġemgħa tan-nies,
resaq lejh wieħed raġel, u xteħet għarkobb-
tejh quddiemu jgħidlu:
15 Mulej, ikollok ħniena minn ibni;
għax jagħtih tal-qamar, u jbati ħafna:
għax ta' sikwit jaqa' fin-nar, u ta' sikwit
jaqa' fl-ilma.
16 U ġibtu għand id-dixxipli tiegħek, u
ma setgħux ifejquh.
17 Wieġeb imbagħad Ġesù, u qal: Ja
nisel bla fidi u maqlub, kemm sa ndum
magħkom? Kemm sa ndum inbati bikom?
Ġibuh hawn għandi.
18 U Ġesù ċanfar lix-xitan; u dan
ħareġ minnu: u t-tifel fieq dik is-siegħa.

19 Resqu mbagħad id-dixxipli fejn
Ġesù weħidhom, u qalu: Għax ma stajniex
inkeċċuh?
20 U Ġesù qalilhom: Minħabba l-fidi
żgħira tagħkom; għax tassew ngħidilkom:
Jekk ikollkom fidi daqs qalba taż-żerrie-
għa tas-senapa, u tgħidu lil dil-muntanja:
Tqanqal minn hawn għal hemm; hi tit-
qanqal; u xejn ma jkun hemm għalikom li
ma jistax ikun.
21 Imma dal-ġens ma joħroġx ħlief bit-
talb u s-sawm.
22 U huma u qegħdin fil-Galilija, Ġesù
qalilhom: Bin il-bniedem jingħata f'idejn
il-bnedmin:
23 U joqtluh, u fit-tielet jum iqum. U
sogħobbihom wisq.
24 U meta ġew Kafarnahum, dawk li
kienu jiġimgħu l-flus tal-ħaraġ resqu lejn
Pietru, u qalu: L-Imgħallem tagħkom ma
jħallasx ħaraġ?
25 Qal: Iva. U meta daħal id-dar,
Ġesù kellmu l-ewwel, billi qal: X'taħseb
int, Xmun? Is-slaten ta' l-art mingħand
min jieħdu t-taxxi jew il-ħaraġ? Min-
għand uliedhom stess, jew mingħand il-
barranin?
26 Pietru qallu: Mingħand il-barra-
nin. Ġesù qallu: Mela l-ulied ħelsin.
27 Madankollu, biex ma nfixkluhomx,
mur sal-baħar, u ixħet xlief, u l-ewwel ħuta
li titla' ħudha; u xħin tiftħilha ħalqha,
issib biċċa flus: ħudha, u agħtihielhom
għalija u għalik.

18 F'dak il-ħin resqu d-dixxipli lejn
Ġesù jgħidu: Min hu l-akbar fis-
saltna tas-smewwiet?
2 U sejjaħ Ġesù lejh tfajjel, u qiegħdu
f'nofshom,
3 U qal: Tassew ngħidilkom, jekk ma
tikkonvertux, u ssiru bħal tfal żgħar, ma
tidħlux fis-saltna tas-smewwiet.
4 Kull min mela jiċċekken bħal dat-
tfajjel, dak hu l-akbar fis-saltna tas-
smewwiet.
5 U kull min jilqa' tfajjel bħal dan
f'ismi jilqa' lili.
6 Iżda kull min jiskandalizza wieħed
minn dawn iċ-ċkejknin li jemmnu fija,
aħjar ikun għalih li tiddendel ġebla ta'
mitħna m'għonqu, u jegħreq f'qiegħ ta'
baħar.
7 Jaħasra għad-dinja minħabba l-is-
kandli! għax jaħtieġ li jiġru l-iskandli:
iżda jaħasra għal dak il-bniedem li minnu
jiġi l-iskandlu.
8 Għalhekk jekk idek jew riġlek ifix-
kluk, aqtagħhom, u armihom bgħid
minnek: aħjar għalik tidħol zopp jew
magħtub fil-ħajja milli jkollok żewġ idejn
jew żewġ saqajn biex tirtema fin-nar ta'
dejjem.
9 U jekk għajnek tfixklek, aqlagħha, u
armiha bgħid minnek: aħjar għalik tidħol
fil-ħajja b'għajn waħda, milli jkollok
żewġ għajnejn biex tirtema fin-nar ta'
l-infern.
10 Araw li ma tmaqdrux lil xi wieħed
minn dawn iċ-ċkejknin; għax ngħidilkom:
L-anġli tagħhom fis-smewwiet dejjem
jaraw wiċċ Missieri li hu fis-smewwiet.
11 Għax Bin il-bniedem ġie biex isalva
dak li ntilef.
12 X'jidhrilkom? Jekk wieħed għandu
mitt nagħġa, u tintilef waħda minnhom,
ma jħallix id-disgħa u disgħin, u jmur fuq
il-muntanji, u jfittex dik li ntilfet?
13 U jekk jiġri li jsibha, tassew ngħidil-
kom, jifraħ aktar b'dik in-nagħġa, minn
bid-disgħa u disgħin li ma ntilfux.
14 Hekk ukoll mhix ir-rieda ta' Missier-
kom li hu fis-smewwiet, li jintilef wieħed
minn dawn iċ-ċkejknin.
15 U jekk ħuk jonqsok, mur u għidlu
ħtijietu bejnek u bejnu weħidkom: jekk
jisimgħek, tkun irbaħt lil ħuk.
16 Iżda jekk ma jisimgħikx, imbagħad
ħu wieħed jew tnejn oħra miegħek, biex
kull kelma tibqa' fil-fomm ta' tnejn jew
tliet xhud.
17 U jekk ma jkunx irid jismagħhom,
għid lill-knisja: iżda jekk ma jridx jisma'
mill-knisja, ħa jkun għalik bħala pagan u
publikan.
18 Tassew ngħidilkom: Kulma torbtu
fl-art ikun marbut fis-sema: u kulma
tħollu fl-art ikun maħlul fis-sema.
19 Nerġa' ngħidilkom: Jekk tnejn minn-
kom jiftiehmu bejniethom fl-art fuq kull
ħaġa li jitolbu, issirilhom minn Missieri li
hu fis-smewwiet.
20 Għax fejn tnejn jew tlieta huma
miġburin flimkien f'ismi, hemm inkun
jien f'nofshom.
21 Imbagħad Pietru resaq lejh, u qal:
Mulej, għal sa kemm-il darba ħija jidneb
kontra tiegħi, u naħfirlu? Sa seba' dar-
biet?
22 Ġesù qallu: Jien ma ngħidlikx: Sa
seba' darbiet: iżda, Sa sebgħin darba seba'
darbiet.
23 Għalhekk is-saltna tas-smewwiet
tixxebbah lil wieħed sultan, li ried jagħmel
il-kontijiet mal-qaddejja tiegħu.
24 U hu u beda' jagħmel il-kontijiet,
wieħed li kellu jagħtih għaxart elef talent
inġieb quddiemu.
25 U billi ma kellux minn fejn iħallas,
sidu ordna li jinbiegħ hu, u martu, u
wliedu, u kulma kellu, u jitħallas id-
dejn.
26 Il-qaddej għalhekk ixteħet fl-art, u
qiemu, hu u jgħid: Ja sid, ħu paċenzja bija,
u jien inħallsek kollox.
27 Imbagħad sid dak il-qaddej ġietu
ħniena, u telqu, u ħafirlu d-dejn.
28 Imma dak il-qaddej ħareġ, u sab
wieħed minn sħabu, li kellu jagħtih mitt

dinier: u ħabat għalih, u qabdu minn griżmejh, hu u jgħidlu: Ħallas dak li għandek tagħtini.

29 U sieħbu xteħet f'riġlejh, u talbu, igħidlu: Ħu paċenzja bija, u jien inħallsek kollox.

30 U dak ma riedx: iżda mar u tefgħu l-ħabs, sama jħallas id-dejn.

31 Meta l-qaddejja sħabu raw x'ġara, sogħobbihom wisq, u marru qalu lil sidhom kulma ġara.

32 Imbagħad sidu, wara li sejjaħlu, qallu: Ja qaddej ħażin, ħfirtlek dak id-dejn kollu, għax tlabtni:

33 Ma kienx imissek tħenn ukoll għall-qaddej sieħbek, bħalma jien kelli ħniena minnek?

34 U sidu għadab, u rħieh f'idejn il-manigoldi, sama jħallas id-dejn tiegħu kollu.

35 Hekk ukoll Missieri li hu fis-smewwiet jagħmel ukoll lilkom, jekk kull wieħed minnkom ma jaħfirx minn qalbu lil ħuh ħtijietu.

**19** U ġara, wara li Ġesù spiċċa dawn it-taħditiet, illi telaq mill-Galilija, u ġie fl-inħawi tal-Lhudija 'l hemm mill-Ġurdan;

2 U marru warajh ġmiegħi kbar ta' nies; u hemm fejjaqhom.

3 U l-Fariżej resqu lejh ukoll, iġarrbuh, u jgħidulu: Sewwa li raġel ikeċċi lil martu għal kull ħtija?

4 U wieġeb, u qalilhom: Ma qrajtux, li dak li mill-bidu ħalaqhom għamilhom raġel u mara?

5 U qal: Minħabba f'hekk raġel iħalli lil missieru u lil ommu, u jingħaqad ma' martu: u t-tnejn isiru ġisem wieħed.

6 Għalhekk mhumiex iżjed tnejn, iżda ġisem wieħed. Dak mela li Alla għaqqad flimkien, ħa ma jifridx il-bniedem.

7 Qalulu: Għaliex mela Mosè ordna li tingħata l-kitba tad-divorzju, u titkeċċa?

8 Qalilhom: Mosè minħabba l-ebusija ta' qalbkom ħalliekom tkeċċu n-nisa tagħkom: iżda mill-bidu ma kienx hekk.

9 U jien ngħidilkom: Kull min ikeċċi lil martu, ħlief minħabba ż-żena, u jiżżewweġ oħra, jagħmel adulterju; u dak li jiżżewweġ lil dik li tkeċċiet jagħmel adulterju.

10 Id-dixxipli tiegħu qalulu: Jekk inhu dan il-każ tar-raġel ma' martu, ma jaqbilx tiżżewweġ.

11 Iżda hu qalilhom: Mhux kull bniedem jista' jifhem dil-kelma, ħlief dawk li jingħatalhom.

12 Għax hemm xi ewnuki, li twieldu hekk minn ġuf ommhom; u hemm xi ewnuki, għax ġew magħmulin ewnuki mill-bnedmin: u hemm ewnuki, għax għamlu lilhom infushom ewnuki minħabba s-saltna tas-smewwiet. Min jista' jifhem, ħa jifhem.

13 Imbagħad ġibulu quddiemu xi tfal ċkejknin, biex iqiegħed idejh fuqhom, u jitlob: u d-dixxipli ċanfruhom.

14 Iżda Ġesù qal: Ħallu t-tfal ċkejknin, u la żżommuhomx li jiġu għandi: għax ta' dawn hija s-saltna tas-smewwiet.

15 U qiegħed idejh fuqhom, u telaq minn hemm.

16 U, ara, wieħed resaq lejh u qallu: Mgħallem tajjeb, x'nagħmel tajjeb, biex ikolli l-ħajja ta' dejjem?

17 U qallu: Għala ssejjaħli tajjeb? M'hemm ħadd tajjeb ħlief wieħed, li hu Alla; iżda jekk trid tidħol fil-ħajja, ħares il-kmandamenti.

18 Qallu: Liema? U Ġesù qal: La toqtolx, La tagħmilx adulterju, La tisraqx, La tixhidx ħaġa b'oħra,

19 Weġġaħ lil missierek u lil ommok; u, Ħobb lil għajrek bħalek innifsek.

20 Iż-żagħżugħ qallu: Dawn il-ħwejjeġ kollha ħaristhom minn żgħużiti; x'jonqosni issa?

21 Qallu Ġesù: Jekk trid tkun perfett, mur bigħ li għandek, agħti lill-foqra, u jkollok teżor fis-sema: u ejja warajja.

22 Iżda meta ż-żagħżugħ sama' dal-kliem, mar qalbu sewda: għax kellu bosta ġid.

23 Qal Ġesù mbagħad lid-dixxipli tiegħu: Tassew ngħidilkom: Bit-tbatija biex għani jidħol fis-saltna tas-smewwiet.

24 U nerġa' ngħidilkom: Hu eħfef għal ġemel li jgħaddi minn għajn ta' labra, milli għani jidħol fis-saltna t'Alla.

25 Xħin id-dixxipli semgħu dan, stagħġbu wisq, u bdew igħidu: Min mela jista' jsalva?

26 Iżda Ġesù ħares lejhom, u qalilhom: Għall-bnedmin dan ma jistax ikun; iżda kollox jista' jkun għal Alla.

27 Wieġeb imbagħad Pietru, u qallu: Ara, aħna ħallejna kollox, u ġejna warajk: aħna, mela x'ikollna?

28 U qalilhom Ġesù: Tassew ngħidilkom: Intom li ġejtu warajja, fit-tiġdid tad-dinja, meta Bin il-bniedem joqgħod fuq it-tron tal-glorja tiegħu, intom ukoll toqogħdu fuq tnax-il tron, u tagħmlu ħaqq mit-tnax-il tribù ta' Iżrael.

29 U kull min ħalla djar, jew aħwa rġiel, jew aħwa nisa, jew missier, jew omm, jew mara, jew ulied, jew raba', minħabba f'ismi, jieħu mitt darba iżjed, u jiret il-ħajja ta' dejjem.

30 Iżda ħafna li huma l-ewwel ikunu l-aħħar; u l-aħħar ikunu l-ewwel.

**20** Għax is-saltna tas-smewwiet tixbah lill-bniedem li hu sid dar, li ħareġ kmieni filgħodu biex jikri ħaddiema għall-għalqa tiegħu tad-dwieli.

2 U wara li ftiehem mal-ħaddiema
b'dinier kuljum, bagħathom fil-għalqa
tiegħu tad-dwieli.
3 U ħareġ għal xi t-tielet siegħa, u ra
oħrajn qegħdin fis-suq ma jagħmlu xejn.
4 U qalilhom: Morru intom ukoll fil-
għalqa tad-dwieli, u nagħtikom dak kollu
li hu xieraq. U dawk marru.
5 U raġa' ħareġ għas-sitt siegħa, u għad-
disa' siegħa, u għamel l-istess.
6 U għal xi l-ħdax-il siegħa ħareġ, u sab
oħrajn ma jagħmlu xejn, u qalilhom: Għax
qegħdin hawn il-jum kollu ma tagħmlu
xejn?
7 Qalulu: Għax ħadd ma kriena. Qalil-
hom: morru intom ukoll fil-għalqa tad-
dwieli; u dak kollu li hu xieraq teħduh.
8 U xħin sar filgħaxija, sid il-għalqa
tad-dwieli qal lill-imgħallem tiegħu: Sejjaħ
lill-ħaddiema, u ħallashom, u ibda minn
ta' l-aħħar sa ta' l-ewwel.
9 U xħin ġew dawk li nkrew għal xi
l-ħdax-il siegħa, ħadu dinier kull wieħed.
10 U xħin ġew ta' l-ewwel, ħasbu li
sejrin jieħdu aktar: iżda ħadu huma wkoll
dinier kull wieħed.
11 U kif ħaduh, gergru kontra sid
id-dar,
12 Billi qalu: Dawn ta' l-aħħar ħadmu
biss siegħa, u int għamilthom daqsna,
aħna li batejna t-toqol u s-sħana tal-jum.
13 Iżda hu wieġeb u qal lil wieħed
minnhom: Ħabib, jien miniex nonqsok:
mhux b'dinier ftehimt miegħi?
14 Ħu dak li hu tiegħek, u mur: Irrid
nagħti lil dan ta' l-aħħar daqsek ukoll.
15 Ma nistax nagħmel li rrid bi ħwejġi?
Jew għajnek ħażina, għax jien tajjeb?
16 Hekk ta' l-aħħar ikunu l-ewwel, u
ta' l-ewwel l-aħħar: għax ħafna jissejħu,
iżda ftit jingħażlu.
17 U hu u tiela' Ġerusalem, Ġesù ħa
t-tnax-il dixxiplu weħidhom fit-triq, u
qalilhom:
18 Ara, aħna telgħin Ġerusalem; u Bin
il-bniedem jingħata f'idejn il-qassisin il-
kbar u l-iskribi, u jikkundannawh għall-
mewt,
19 U jagħtuh lill-Ġentili biex jiddieħku
bih, u jsawtuh, u jsallbuh: u fit-tielet jum
iqum.
20 Imbagħad resqet lejh omm ulied
Żebedew ma' wliedha, tagħtih qima, u
tixtieq xi ħaġa minn għandu.
21 U qalilha: Xi trid? Qaltlu: Għid li
dawn iż-żewġ uliedi joqogħdu wieħed fil-
lemin tiegħek, u l-ieħor fix-xellug tiegħek,
fis-saltna tiegħek.
22 Iżda Ġesù wieġeb u qal: Ma tafux
x'intom titolbu. Tistgħu intom tixorbu
mill-kalċi li għandi nixrob, u titgħammdu
bil-magħmudija li biha jien imgħammed?
Qalulu: Nistgħu.
23 Qalilhom: Tassew tixorbu mill-
kalċi tiegħi, u titgħamdu bil-magħmudija
li tgħammidt jien: iżda li toqogħdu fuq il-
lemin tiegħi, u fuq ix-xellug, mhux minni
li jingħata, iżda jingħata lil dawk li
għalihom hu mħejji minn Missieri.
24 U malli l-għaxra semgħu dan,
tmasħnu għaż-żewġt aħwa.
25 Imma Ġesù sejħilhom fejnu, u qal:
Intom tafu li l-prinċpijiet tal-Ġentili
jaħkmu fuqhom, u l-kbarat jużaw setgħa
fuqhom.
26 Mhux hekk ikun fostkom: iżda kull
min irid isir kbir fostkom, ħa jkun il-
qaddej tagħkom;
27 U kull min irid ikun l-ewwel fost-
kom, ħa jkun il-qaddej tagħkom:
28 Bħalma Bin il-bniedem ma ġiex biex
ikun moqdi, iżda biex jaqdi, u jagħti ħajtu
b'fidwa għal ħafna.
29 U huma u ħerġin minn Ġerko,
ġemgħa kbira ta' nies marret warajh.
30 U, ara, żewġt irġiel għomja li kienu
bil-qiegħda fil-ġenb tat-triq, kif semgħu
li Ġesù kien għaddej, għajtu, billi qalu: O
Mulej, bin David, ħenn għalina.
31 U l-ġemgħa tan-nies ċanfrithom,
biex jisktu. Iżda huma bdew igħajtu aktar,
billi qalu: Ħenn għalina O Mulej, Bin
David.
32 U waqaf Ġesù, u sejħilhom, u qal:
Xi triduni nagħmlilkom?
33 Qalulu: Mulej, biex jinfetħu għaj-
nejna.
34 Kellu ħniena minnhom Ġesù, u
mess għajnejhom: u minnufih għajnejhom
ħadu d-dawl, u marru warajh.

21 U xħin qorbu lejn Ġerusalem, u
ġew Betfaġe, lejn il-għolja taż-
Żebbuġ, Ġesù bagħat żewġ dixxipli,
2 Hu u jgħidilhom: Morru fir-raħal li
qiegħed biswitkom, u minnufih issibu
ħmara marbuta, u felu magħha: ħolluhom,
u ġibuhomli.
3 U jekk xi ħadd igħidilkom xi ħaġa,
għidu: Il-Mulej għandu bżonnhom; u
minnufih jibgħathom.
4 Dan kollu sar, biex iseħħ dak li ntqal
mill-profeta, li jgħid:
5 Għidu lil bint Sijon: Ara, is-Sultan
tiegħek jiġi għandek, ġwejjed, u riekeb fuq
ħmara, u felu bin ħmara.
6 U d-dixxipli marru, u għamlu kif
ordnalhom Ġesù.
7 U ġiebu l-ħmara, u l-felu, u qiegħdu
ħwejjiġhom fuqhom, u rikkbuh fuqhom.
8 U ġemgħa kbira ta' nies firxu ħwejjiġ-
hom fit-triq; oħrajn qatgħu friegħi mis-
siġar, u xeħtuhom fit-triq.
9 U l-ġemgħat tan-nies li kienu mexjin
quddiem, u dawk li kienu ġejjin wara,
għajtu, billi qalu: Osanna lil bin David:
Imbierek dak li ġej f'isem il-Mulej:
Osanna fl-aktar għola.
10 U meta daħal Ġerusalem, il-belt

kollha tqanqlet, billi qalet: Min hu
dan?
11 U l-ġemgħa tan-nies qalet: Dan hu
Ġesù l-profeta minn Nażaret tal-Galilija.
12 U Ġesù daħal fit-tempju t'Alla, u
keċċa 'l barra lil dawk kollha li kienu
jbigħu u jixtru fit-tempju, u qaleb l-imwej-
jed tas-sarrafa, u l-banketti ta' dawk li
kienu jbigħu l-ħamiem,
13 U qalilhom: Hu miktub: Dari
tissejjaħ dar it-talb; iżda intom għamiltuha
għar tal-ħallelin.
14 U resqu lejh il-għomja u z-zopop
fit-tempju; u fejjaqhom.
15 U meta l-qassisin il-kbar u l-iskribi
raw il-ħwejjeġ tal-għaġeb li għamel, u
t-tfal igħajtu fit-tempju, u jgħidu: Osanna
lil Bin David; għadbu wisq,
16 U qalulu: Tisma' x'qegħdin igħidu
dawn? U qalilhom Ġesù: Iva: qatt ma
qrajtu: Minn fomm it-tfal u t-trabi int
saħħaħt it-tifħir?
17 U ħalliehom, u ħareġ barra mill-belt
għal Betanja; u baqa' hemm.
18 Issa filgħodu hu u sejjer lura lejn il-
belt, ħadu l-ġuħ.
19 U xħin ra siġra tat-tin fit-triq, resaq
lejha, u ma sab xejn fiha, ħlief weraq, u
qalilha: Qatt iżjed ma jsir frott minnek
għal dejjem. U minn dak il-ħin is-siġra tat-
tin nixfet.
20 U xħin id-dixxipli raw dan, stagħġbu,
huma u jgħidu: Kif f'daqqa waħda s-siġra
tat-tin nixfet!
21 U wieġeb Ġesù, u qalilhom: Tassew
ngħidilkom: Jekk għandkom fidi, u ma
titħassbux, mhux biss tagħmlu dan li sar
mis-siġra tat-tin, iżda wkoll jekk tgħidu lil
dil-muntanja: Inqala', u xteħet fil-baħar;
dan isir.
22 U kulma titolbu fit-talb, billi temm-
nu, taqilgħu.
23 U kif daħal fit-tempju, resqu fejnu
l-qassisin il-kbar u x-xjuħ tal-poplu hu u
jgħallem, u qalu: Bis-setgħa ta' min
tagħmel dawn il-ħwejjeġ? U min tak dis-
setgħa?
24 U wieġeb Ġesù, u qalilhom: Jien
ukoll insaqsikom ħaġa, li jekk tgħiduhieli,
jien ukoll ngħidilkom b'liema setgħa
nagħmel dawn il-ħwejjeġ:
25 Il-magħmudija ta' Ġwanni, mnejn
kienet? Mis-sema, jew mill-bnedmin? U
huma tkellmu bejniethom, u bdew igħidu:
Jekk ngħidu: Mis-sema; igħidilna: Għa-
liex mela ma emmintuhx?
26 Iżda jekk ngħidu: Mill-bnedmin;
kienu jibżgħu min-nies; għax kollha
jżommu 'l Ġwanni bħala profeta.
27 U wieġbu 'l Ġesù, u qalu: Ma
nistgħux ngħidu. U qalilhom: Lanqas
jien ma ngħidilkom b'liema setgħa nagħ-
mel dawn il-ħwejjeġ.
28 Iżda x'jidhrilkom? Wieħed raġel
kellu żewġ ulied; u resaq fejn l-ewwel
wieħed, u qal: Ibni, mur aħdem illum fil-
għalqa tad-dwieli tiegħi.
29 Dak wieġeb u qal: Ma rridx: iżda
wara nidem, u mar.
30 U resaq fejn it-tieni wieħed, u qal
l-istess. U wieġeb u qal: Immur, Sinjur: u
ma marx.
31 Liema minnhom it-tnejn għamel ir-
rieda ta' missieru? Qalulu: L-ewwel
wieħed. Ġesù qalilhom: Tassew ngħidil-
kom: Il-publikani u n-nisa tad-dinja
jmorru qabilkom fis-saltna t'Alla.
32 Għax ġiekom Ġwanni fit-triq tal-
ħaqq, u ma emmintuhx: iżda l-publikani u
n-nisa tad-dinja emmnuh: u intom, meta
rajtu dan, ma ndimtux wara, biex
temmnuh.
33 Isimgħu parabbla oħra: Kien hemm
wieħed sid dar, li ħawwel għalqa dwieli, u
dawwarha b'ħajt, u ħaffer fiha magħsar, u
bena torri, u qabbilha lill-bdiewa, u mar
f'pajjiż fil-bogħod:
34 U meta qorob żmien il-frott, bagħat
il-qaddejja tiegħu għand il-bdiewa, biex
jieħdu l-frott tagħha.
35 U l-bdiewa qabdu l-qaddejja tiegħu,
u lil wieħed sawtuh, u lil ieħor qatluh, u lil
ieħor ħaġġruh.
36 Raġa' bagħat qaddejja oħra aktar
minn ta' l-ewwel: u għamlulhom l-istess.
37 Imma fl-aħħar bagħtilhom lil ibnu,
billi qal: Lil ibni juruh ġieh.
38 Iżda l-bdiewa kif raw l-iben, qalu
bejniethom: Dan hu l-werriet; ejjew, ħa
noqtluh, u nieħdu wirtu.
39 U qabduh, u xeħtuh barra mill-
għalqa tad-dwieli, u qatluh.
40 Mela meta jiġi sid il-għalqa tad-
dwieli, x'jagħmlilhom lil dawk il-bdiewa?
41 Qalulu: Jeqred bla ħniena lil dawk
l-irġiel ħżiena, u jqabbel il-għalqa tad-
dwieli tiegħu lill-bdiewa oħra, li jagħtuh il-
frott fi żmienu.
42 Ġesù qalilhom: Qatt ma qrajtu fl-
iskrittura: Il-ġebla li ma ridux il-bennejja,
saret ras il-għareb: dan egħmil il-Mulej, u
hu tal-għaġeb f'għajnejna?
43 Għalhekk ngħidilkom: Is-saltna
t'Alla tittieħed minn għandkom, u tingħata
lill-ġens li jagħti l-frott minnha.
44 U kull min jaqa' fuq dil-ġebla jit-
kisser: iżda fuq kull min taqa', titħnu
trab.
45 U xħin il-qassisin il-kbar u l-Fariżej
semgħu l-parabbli tiegħu, għarfu li tkellem
fuqhom.
46 Iżda meta fittxu biex imiddu idejhom
fuqu, beżgħu mill-ġemgħa tan-nies, għax
kienu jżommuh bħala profeta.

22 U wieġeb Ġesù, u raġa' kellimhom
bil-parabbli, u qal:
2 Is-saltna tas-smewwiet tixbah lil
wieħed sultan, li għamel tieġ lil ibnu.

3 U bagħat il-qaddejja tiegħu jsejħu
l-mistednin għat-tieġ: u ma ridux jiġu.
4 Raġa' bagħat qaddejja oħra, billi qal:
Għidu lill-mistednin: Araw, jien hejjejt il-
mejda tiegħi: il-gniedes u l-magħlufin
tiegħi nqatlu, u kollox imhejji: ejjew għat-
tieġ.
5 Iżda dawk ma ħabblux rashom, u
telqu, min fir-razzett tiegħu, u min għan-
negozju tiegħu:
6 U l-oħrajn żammew il-qaddejja
tiegħu, u żebilħuhom, u qatluhom.
7 Imma xħin is-sultan sama' dan,
għadab; u bagħat is-suldati tiegħu, u
qered lil dawk il-qattiela, u ħaraq il-belt
tagħhom.
8 Imbagħad qal lill-qaddejja tiegħu: It-
tieġ lest, iżda dawk li kienu mistednin ma
kienx jistħoqqilhom.
9 Morru għalhekk f'solbien it-toroq, u
lil kull min issibu, sejħulu għat-tieġ.
10 U dawk il-qaddejja marru f'solbien
it-toroq, u ġemgħu flimkien lil kull min
sabu, sew ħżiena u kemm tajbin: u t-tieġ
imtela bil-mistednin.
11 U xħin is-sultan daħal biex jara il-
mistednin, ra hemm raġel li ma kellux fuqu
libsa tat-tieġ:
12 U qallu: Ħabib, kif ġejt hawn ġew
meta ma għandikx libsa tat-tieġ? U dak
tbikkem.
13 Imbagħad qal is-sultan lill-qaddejja:
Orbtulu idejh u saqajh, u ħuduh, u ixħtuh
fid-dlam ta' barra; hemm ikun hemm biki
u tgħażgħiż tas-snien.
14 Għax ħafna huma msejħin, iżda ftit
huma magħżulin.
15 Marru mbagħad il-Fariżej, u tħaddtu
bejniethom kif jonsbuh fi kliemu.
16 U bagħtulu d-dixxipli tagħhom ma'
l-Erodjani, igħidu: Mgħallem, nafu li int
wieħed li tħobb is-sewwa, u tgħallem it-
triq t'Alla fis-sewwa, u lanqas għandek
ħsiebek f'ħadd: għax int ma tħarisx lejn
wiċċ il-bnedmin.
17 Għidilna mela: X'jidhirlek? Jiswa li
tagħti ħaraġ lil Ċesri, jew le?
18 Iżda Ġesù għaraf il-ħażen tagħhom,
u qal: Għaliex qegħdin iġġarbuni, ja
ipokriti?
19 Uruni l-flus tal-ħaraġ. U huma
ġibulu dinier.
20 U qalilhom: Ta' min hi dix-xbieha u
l-kitba?
21 Qalulu: Ta' Ċesri. Imbagħad qalil-
hom: Roddu mela 'l Ċesri dak li hu ta'
Ċesri; u 'l Alla dak li hu t'Alla.
22 Malli semgħu dal-kliem, stagħġbu, u
ħallewh, u telqu.
23 Dak in-nhar stess resqu fejnu s-Sad-
duqin, li jgħidu li m'hemmx qawma mill-
imwiet; u staqsewh,
24 Igħidulu: Mgħallem, Mosè qal: Jekk
wieħed imut bla wlied, ħuh jiżżewweġ lil
martu, u jwaqqaf nisel lil ħuh.
25 Issa kien hemm magħna sebat aħwa:
u l-ewwel wieħed, meta żżewweġ mara,
miet; u billi ma kellux nisel, ħalla 'l martu
lil ħuh:
26 Hekk ukoll it-tieni, u t-tielet, sas-
sebgħa.
27 U wara kollha mietet ukoll il-mara.
28 Mela fil-qawma mill-imwiet mart
min tkun hi mis-sebgħa? għax kollha
żżewġuha.
29 Ġesù wieġeb u qalilhom: Qegħdin
tiżbaljaw, għax ma tafux l-iskrittura, u
lanqas il-qawwa t'Alla.
30 Għax fil-qawma mill-imwiet la jiż-
żewġu, u la jingħataw għaż-żwieġ, iżda
huma bħall-anġli fis-sema.
31 U fuq il-qawma mill-imwiet, ma
qrajtux dak li qalilkom Alla, li jgħid:
32 Jien hu Alla t'Abraham, u Alla ta'
Iżakk, u Alla ta' Ġakobb? Alla mhux Alla
tal-mejtin, iżda tal-ħajjin.
33 U meta n-nies semgħu dan, stagħġbu
bit-tagħlim tiegħu.
34 Imma l-Fariżej xħin semgħu li kien
sikket lis-Sadduqin, inġemgħu flimkien.
35 Imbagħad wieħed minnhom, li kien
avukat, għamillu mistoqsija, u hu u
jġarrbu, qallu:
36 Mgħallem, liema hu l-akbar
kmandament fil-liġi?
37 Qallu Ġesù: Ħobb il-Mulej Alla
tiegħek b'qalbek kollha, u b'ruħek kollha,
u b'dehnek kollu.
38 Dan hu l-ewwel u l-akbar kmanda-
ment.
39 U bħal dan hu t-tieni: Ħobb il-
proxxmu tiegħek bħalek innifsek.
40 F'dawn iż-żewġ kmandamenti
qiegħda l-liġi u l-profeti.
41 Malli l-Fariżej nġemgħu flimkien,
Ġesù staqsiehom,
42 Igħidilhom: X'taħsbu intom fuq
Kristu? Bin min hu? Qalulu: Bin David.
43 Qalilhom: Kif mela David fl-ispirtu
jsejjaħlu Sidu, billi jgħid:
44 U l-Mulej qal lil Sidi: Oqgħod
fil-lemin tiegħi, sa ma nqiegħed l-egħdew-
wa tiegħek b'mirfes riġlejk?
45 Jekk mela David isejjaħlu Sidu, kif
inhu ibnu?
46 U ħadd ma sata' jwieġbu kelma,
lanqas ħadd ma kellu ħila minn dak in-
nhar 'il quddiem jistaqsih xejn iżjed.

23 Imbagħad Ġesù kellem lill-ġemgħat
tan-nies, u lid-dixxipli tiegħu,
2 Billi qal: L-iskribi u l-Fariżej joqogħ-
du fuq is-siġġu ta' Mosè:
3 Ħarsu u għamlu mela kulma jgħidul-
kom biex tħarsu; iżda la tagħmlux l-egħ-
mejjel tagħhom: għax igħidu, u ma
jagħmlux.
4 Għax jorbtu tagħbijiet tqal u li ma
jistgħux jintrefgħu, u jgħabbuhom fuq

spallejn il-bnedmin; iżda huma nfushom
ma jridux iqanqluhom b'wieħed mis-
swaba tagħhom.
5 Iżda jagħmlu l-egħmejjel kollha tagħ-
hom biex jarawhom il-bnedmin: iwessgħu
l-filatteri tagħhom, u jkabbru l-frenez ta'
lbieshom,
6 U jħobbu l-ewwel postijiet fl-imwej-
jed, u l-ewwel siġġijiet fis-sinagogi,
7 U t-tislim fil-pjazez, u li jissejħu min-
nies: Rabbi, Rabbi.
8 Iżda intom la tissejħux Rabbi: għax
wieħed hu l-Imgħallem tagħkom, Kristu;
u intom ilkoll aħwa.
9 U ssejħu l-ebda bniedem missierkom
fuq l-art: għax wieħed hu Missierkom, li
hu fis-smewwiet.
10 Lanqas tissejħu mgħallmin: għaliex
wieħed hu l-Imgħallem tagħkom, Kristu.
11 Iżda dak li hu l-akbar fostkom ikun
il-qaddej tagħkom.
12 U kull min jitgħolla jitniżżel: u kull
min jitniżżel jitgħolla.
13 Iżda jaħasra għalikom, skribi u
Fariżej, ipokriti! Għaliex tagħlqu s-
saltna tas-smewwiet quddiem il-bnedmin:
għaliex intom stess ma tidħlux, u lanqas
tħallu jidħlu lil dawk li jkunu deħlin.
14 Ħażin għalikom, skribi u Fariżej,
ipokriti! Għaliex tibilgħu d-djar tar-romol,
u b'turija tagħmlu talbiet twal: għalhekk
tieħdu l-akbar kundanna.
15 Jaħasra għalikom, skribi u Fariżej,
ipokriti! għaliex idduru baħar u art biex
tagħmlu prożelita wieħed, u malli jkun
sar, tagħmluh bin l-infern darbtejn iżjed
minnkom.
16 Ħażin għalikom, ja mexxejja għom-
ja, li tgħidu: Kull min jaħlef bit-tempju,
mhu xejn; iżda kull min jaħlef bid-deheb
tat-tempju, jirtabat!
17 Ja boloh u għomja: għaliex liema hu
l-akbar, id-deheb, jew it-tempju li jqaddes
id-deheb?
18 U: Kull min jaħlef bl-artal, mhu
xejn: iżda kull min jaħlef bl-offerta li hi
fuqu, hu ħati.
19 Ja boloh u għomja: għaliex liema hu
l-akbar, l-offerta, jew l-artal li jqaddes
l-offerta?
20 Min mela jaħlef bl-artal, jaħlef bih,
u bil-ħwejjeġ kollha li huma fuqu.
21 U kull min jaħlef bit-tempju, jaħlef
bih, u b'dak li jgħammar fih.
22 U min jaħlef bis-sema, jaħlef bit-
tron t'Alla, u b'dak li qiegħed fuqu.
23 Jaħasra għalikom, skribi u Fariżej,
ipokriti! għaliex intom tħallsu d-dieċmi
fuq in-nagħniegħ u x-xibt u l-kemmun; u
ħallejtu l-akbar ħwejjeġ tal-liġi: il-ħaqq, il-
ħniena, u l-fidi: dawn kien imisskom
għamiltu, u ma tħallux lill-oħrajn mhux
magħmulin.
24 Ja mexxejja għomja, li ssaffu ne-
musa, u tibilgħu ġemel.
25 Jaħasra għalikom, skribi u Fariżej,
ipokriti! għaliex tnaddfu n-naħa ta' barra
tal-kalċi u tad-dixx, iżda minn ġewwa
huma mimlijin bis-serq u nuqqas ta' rażna.
26 Ja Fariżew agħma, naddaf l-ewwel
dak li hu minn ġewwa fil-kalċi u fid-dixx,
biex barra tagħhom ikun nadif ukoll.
27 Jaħasra għalikom, skribi u Fariżej,
ipokriti! għaliex intom tixbhu lill-oqbra
mbajda, li tassew minn barra jidhru sbieħ,
iżda minn ġewwa huma mimlija bil-
għadam ta' rġiel mejta, u b'kull faħx.
28 Hekk ukoll intom minn barra tidhru
nies sewwa lill-bnedmin, iżda minn ġewwa
intom mimlija bl-ipokresija u l-ħażen.
29 Jaħasra għalikom, skribi u Fariżej,
ipokriti! għaliex intom tibnu l-oqbra tal-
profeti, u żżejnu l-monumenti tan-nies
sewwa,
30 U tgħidu: kieku għixna fi żmien
missirijietna, ma konniex inkunu sħab
magħhom fid-demm tal-profeti.
31 Għalhekk intom xhieda għalikom
infuskom, li intom ulied dawk li qatlu
l-profeti.
32 Imlew mela l-kejl ta' missirijietkom.
33 Ja sriep, ja nisel il-lifgħat, kif tistgħu
taħarbu mill-ħaqq ta' l-infern?
34 Għalhekk, ara, jien nibgħatilkom
profeti, u għorrief, u skribi: u x'uħud
minnhom intom toqtlu u ssalbu; u x'uħud
minnhom issawtu fis-sinagogi tagħkom,
u tippersegwitawhom minn belt għal
belt:
35 Biex jiġi fuqkom id-demm kollu tan-
nies sewwa mċarċar fuq l-art, mid-demm
t'Abel raġel sewwa sad-demm ta' Żak-
karija, bin Barakija, li qtiltu bejn it-
tempju u l-artal.
36 Tassew ngħidilkom: Għad jiġu
dawn il-ħwejjeġ kollha fuq dan in-nisel.
37 Ja Ġerusalem, Ġerusalem, int li
toqtol il-profeti, u tħaġġar lil dawk li
jinbagħtulek, kemm-il darba ridt niġma'
lil uliedek flimkien, bħalma tiġieġa tiġbor
il-flieles tagħha taħt ġwinħajha, u inti ma
ridtx!
38 Ara, darkom tibqagħlkom ħerba.
39 Għax ngħidilkom: Ma tarawnix
minn issa 'l quddiem, sama tgħidu:
Imbierek dak li ġej f'isem il-Mulej.

24 U ħareġ Ġesù, u telaq mit-tempju:
u resqu lejh id-dixxipli tiegħu biex
juruh il-bini tat-tempju.
2 U qalilhom Ġesù: Tarawx dawn il-
ħwejjeġ kollha? Tassew ngħidilkom: Ma
titħalliex hawn ġebla fuq oħra, li ma tiġ-
ġarrafx.
3 U hu u qiegħed fuq il-għolja taż-
Żebbuġ, id-dixxipli resqu fejnu bil-moħbi,
igħidu: Għidilna, meta jiġru dawn il-
ħwejjeġ? u x'ikun il-għelm tal-miġja
tiegħek, u ta' tmiem id-dinja?

4 U wieġeb Ġesù, u qalilhom: Araw li ħadd ma jqarraq bikom.
5 Għax jiġu ħafna f'ismi jgħidu: Jien hu Kristu; u jqarrqu b'ħafna.
6 U tisimgħu bi gwerer, u bi xnigħat ta' gwerer: araw li ma titħawdux: għax dan kollu jaħtieġ jiġri, iżda għad mhux it-tmiem.
7 Għax ġens iqum kontra ġens, u saltna kontra saltna: u jkun hemm ġuħ, u pesta, u theżhiż ta' l-art f'ħafna postijiet.
8 Dawn kollha huma l-bidu tal-weġgħat.
9 Imbagħad jagħtukom biex tinħaqru, u joqtlukom: u tinbagħdu minħabba f'ismi minn kull ġens.
10 U mbagħad ħafna jitfixklu, u jittradixxu lil xulxin, u jobogħdu lil xulxin.
11 U ħafna profeti foloz iqumu, u jqarrqu b'ħafna.
12 U għax il-ħażen jiżdied, tibred l-imħabba ta' ħafna wħud.
13 Iżda dak li jdum sa l-aħħar, isalva.
14 U dan l-evanġelju tas-saltna jixxandar mad-dinja kollha bħala xhieda lill-ġnus kollha; imbagħad jiġi t-tmiem.
15 Għalhekk meta taraw il-għajb tal-ħerba, li fuqha tkellem il-profeta Daniel, qiegħda fil-lok imqaddes (ħa jifhem min jaqra:)
16 Imbagħd ħalli jaħarbu dawk li jkunu fil-Lhudija għall-muntanji:
17 U dak li jkun fuq il-bejt ħalli ma jinżilx biex jieħu xi ħaġa minn daru:
18 U dak li jkun fil-għalqa ħalli ma jarġax lura biex jieħu ħwejġu.
19 U jaħasra għan-nisa tqal, u għal dawk li jreddgħu f'dawk il-jiem!
20 Itolbu li l-ħarba tagħkom ma tkunx fix-xitwa, lanqas nhar ta' Sibt:
21 Għax imbagħad ikun hemm niket kbir, li bħalu ma kienx mill-bidu tad-dinja s'issa, le, lanqas ikun hemm.
22 U jekk dawk il-jiem ma jkunux qsaru, ebda bniedem ma jsalva: iżda minħabba l-maħturin dawk il-jiem jiqsaru.
23 Imbagħad jekk xi bniedem igħidilkom: Ara, hawn, jew hemm, hu Kristu, la temmnuhx.
24 Għax iqumu Kristijiet foloz, u profeti foloz, u juru egħliem kbar u egħġubijiet; biex, jekk jista' jkun, iqarrqu bil-maħturin ukoll.
25 Ara, jien għidtilkom minn qabel.
26 Jekk mela jgħidulkom: Ara, qiegħed fid-deżert; la toħorġux; ara, qiegħed fil-kmamar ta' ġewwa la temmnux dan.
27 Għax bħalma l-berqa tiġi mil-lvant, u tidher ukoll mill-punent; hekk ukoll tkun il-miġja ta' Bin il-bniedem.
28 Għax kull fejn ikun hemm il-ġisem mejjet, hemm l-ajkli jkunu miġmugħin flimkien.
29 Minnufih wara n-niket ta' dawk il-jiem ix-xemx tiddallam, u l-qamar ma jagħtix id-dawl tiegħu, u l-kwiekeb jaqgħu mis-sema, u l-qawwiet tas-smewwiet jitheżhżu:
30 U mbagħad jidher il-għelm ta' Bin il-bniedem fis-sema: u mbagħad it-tribujiet kollha ta' l-art jolfqu, u jaraw Bin il-bniedem ġej fis-sħab tas-sema b'qawwa u glorja kbira.
31 U jibgħat l-anġli tiegħu b'ħoss kbir ta' tromba, u jiġbru flimkien il-maħturin tiegħu mill-erbat irjieħ, minn tarf sa tarf tas-sema.
32 Issa mis-siġra tat-tin itgħallmu parabbla: Meta l-fergħa tagħha tkun għadha ratba, u toħroġ il-weraq, tafu li s-sajf ikun qorob:
33 Hekk ukoll intom, meta taraw dawn il-ħwejjeġ kollha, kunu afu li qiegħed fil-qrib: fil-bibien.
34 Tassew ngħidilkom: Dan in-nisel ma jgħaddix, sama jseħħu dawn il-ħwejjeġ kollha.
35 Is-sema u l-art igħaddu, iżda kliemi ma jgħaddix.
36 Imma dak il-jum u dik is-siegħa ma jafhom ebda bniedem, le, lanqas l-anġli tas-sema, ħlief Missieri waħdu.
37 Iżda bħal ma kien fi żmien Noè, hekk tkun ukoll il-miġja ta' Bin il-bniedem.
38 Għax bħalma f'dawk il-jiem ta' qabel id-dilluvju kienu jieklu u jixorbu, jiżżewġu u jingħataw għaż-żwieġ, sal-jum li fih Noè daħal fl-arka,
39 U ma kinux jafu sama ġie d-dilluvju, u ħadhom ilkoll; hekk ukoll tkun il-miġja ta' Bin il-bniedem.
40 Imbagħad tnejn ikunu fil-għalqa; il-wieħed jittieħed, u l-ieħor jitħalla.
41 Żewġ nisa jkunu jitħnu fil-mitħna; il-waħda tittieħed, u l-oħra titħalla.
42 Ishru mela: għax ma tafux f'liema siegħa għandu jiġi Sidkom.
43 Iżda kunu afu dan: Li kieku sid id-dar kien jaf f'liema sahra kellu jiġi l-ħalliel, kien jishar, u ma kienx iħalli daru tinfetaħ.
44 Għalhekk intom ukoll kunu mhejjijin: għax fis-siegħa li ma taħsbux fiha jiġi Bin il-bniedem.
45 Min mela hu qaddej fidil u għaqli, li sidu qiegħdu fuq in-nies tad-dar tiegħu, biex jagħtihom l-ikel fil-waqt?
46 Imbierek dak il-qaddej, li xħin jiġi sidu jsibu jagħmel hekk.
47 Tassew ngħidilkom: Iqiegħdu fuq ġidu kollu.
48 Iżda u jekk dak il-qaddej ħażin igħid f'qalbu: Sidi jiddawwar ma jiġi;
49 U jibda jsawwat lill-qaddejja sħabu, u jiekol u jixrob mas-skaren;
50 Jiġi sid dak il-qaddej f'jum li ma jistenniehx, u f'siegħa li ma jafx,
51 U jqattgħu f'biċċtejn, u jagħtih sehmu ma' l-ipokriti: hemm jkun hemm biki u tgħażgħiż tas-snien.

25 Imbagħad is-saltna tas-smewwiet
tkun tixbaħ lil għaxar xebbiet, li
ħadu l-imsiebaħ tagħhom, u ħarġu biex
jiltaqgħu mal-għarus.
2 U ħamsa minnhom kienu għaqlin, u
ħamsa kienu boloh.
3 Dawk li kienu boloh ħadu l-imsiebaħ
tagħhom, u ma ħadux żejt magħhom:
4 Iżda l-għaqlin ħadu ż-żejt fil-kwies
tagħhom ma' l-imsiebaħ tagħhom.
5 Waqt li l-għarus iddawwar, kollha
tniegħsu u raqdu.
6 U f'nofs il-lejl kien hemm għajta:
Ara, il-għarus ġej; oħorġu biex tilqgħuh.
7 Imbagħad dawk ix-xebbiet kollha
qamu, u hejjew l-imsiebaħ tagħhom.
8 U l-boloh qalu lill-għaqlin: Agħtuna
miż-żejt tagħkom, għax l-imsiebaħ tagħna
ntfew.
9 Iżda wieġbu l-għaqlin, billi qalu:
Mhux hekk; li ma jmurx ma jkunx hemm
biżżejjed għalina u għalikom: iżda morru
aħjar għand il-bejjiegħa, u ixtru għalikom.
10 U fil-waqt li marru jixtru, ġie
l-għarus; u dawk li kienu lesti daħlu
ġewwa miegħu għat-tieġ: u l-bieb ingħa-
laq.
11 Wara ġew ukoll ix-xebbiet l-oħra
jgħidu: Ja sid, ja sid, ifthilna.
12 Imma hu wieġeb u qal: Tassew
ngħidilkom: Ma nafkomx.
13 Ishru mela, għaliex ma tafux la l-jum
u lanqas s-siegħa li fiha jiġi Bin il-bniedem.
14 Għax is-saltna tas-smewwiet hi bħal
meta bniedem li kien sejjer f'pajjiż fil-
bogħod sejjaħ lill-qaddejja tiegħu, u rħiel-
hom ġidu f'idejhom.
15 U lil wieħed taħ ħames talenti, u lil
ieħor tnejn, u lil ieħor wieħed: lil kull
wieħed skond il-ħila tiegħu; u minnufih
baqa' sejjer fil-vjaġġ tiegħu.
16 Imbagħad dak li ħa l-ħames talenti
mar u ħaddimhom, u qala' ħames talenti
oħra.
17 U l-istess dak li kien ħa tnejn, hu
wkoll qala' tnejn oħra.
18 Imma dak li kien ħa wieħed mar u
ħaffer fl-art, u ħeba l-flus ta' sidu.
19 Wara ħafna żmien sid dawk il-
qaddejja ġie, u għamel il-kontijiet magħ-
hom.
20 U resaq dak li kien ħa l-ħames
talenti u ġieb ħames talenti oħra, igħidlu:
Ja sid, int tajtni ħames talenti: ara, jien
qlajt barra minnhom ħames talenti oħra.
21 Qallu sidu: Offi għalik, ja qaddej
tajjeb u fidil: int kont fidil fi ftit ħwejjeġ,
jien nagħmlek sid fuq ħafna ħwejjeġ: idħol
fil-ferħ ta' sidek.
22 Resaq ukoll dak li kien ħa ż-żewġ
talenti, u qal: Ja sid, inti tajtni żewġ
talenti: ara, jien qlajt żewġ talenti oħra
barra minnhom.
23 Sidu qallu: Offi għalik, qaddej tajjeb
u fidil; int kont fidil fi ftit ħwejjeġ; jien
nagħmlek sid fuq ħafna ħwejjeġ: idħol fil-
ferħ ta' sidek.
24 Imbagħad resaq ukoll dak li kien ħa
talent wieħed u qal: Ja sid, jien naf li int
raġel imqit, taħsad fejn ma żrajtx, u tiġma'
fejn ma xerridtx:
25 U jien bżajt, u mort ħbejt it-talent
tiegħek fl-art: ara, hawn għandek dak li hu
tiegħek.
26 Wieġeb sidu u qallu: Ja qaddej ħażin
u għażżien, kont taf li jien naħsad fejn ma
żrajtx, u niġbor fejn ma xerridtx:
27 Int kellek mela tpoġġi flusi mal-
bankiera, u mbagħad mal-miġja tiegħi
jien kont nieħu bl-imgħax dak li hu
tiegħi.
28 Ħudulu mela t-talent, u agħtuh lil
dak li għandu l-għaxar talenti.
29 Għax lil kull min għandu jingħatalu,
u jkollu b'irfus: imma mingħand dak li
m'għandux jittieħed dak li għandu wkoll.
30 U ixħtu l-qaddej li ma jiswiex fid-
dlamijiet ta' barra: hemm ikun hemm biki
u tgħażgħiż tas-snien.
31 Meta Bin il-bniedem jiġi fil-glorja
tiegħu, u l-anġli mqaddsa kollha miegħu,
imbagħad joqgħod fuq it-tron tal-glorja
tiegħu:
32 U jinġabru quddiemu l-ġnus kollha:
u jifridhom minn xulxin, bħalma r-ragħaj
jifred in-ngħaġ mill-gidjien:
33 U jqiegħed in-ngħaġ fil-lemin tiegħu,
u l-gidjien fix-xellug.
34 Imbagħad igħid is-Sultan lil dawk li
jkunu fil-lemin tiegħu: Ejjew, ja mberkin
ta' Missieri, irtu s-saltna mhejjija għali-
kom mit-tisjis tad-dinja:
35 Għax kelli l-ġuħ, u tajtuni niekol:
kelli l-għatx, u tajtuni nixrob: barrani
kont, u lqajtuni:
36 Għarwien, u libbistuni: marid kont,
u żortuni: fil-ħabs kont, u ġejtu tarawni.
37 Imbagħad iwiġbuh in-nies sewwa,
billi jgħidu: Mulej, meta rajniek bil-ġuħ, u
tmajniek, jew bil-għatx, u sqejniek?
38 Meta rajniek barrani, u lqajniek?
jew għarwien, u libbisniek?
39 U meta rajniek marid, jew fil-ħabs, u
ġejna għandek?
40 U s-sultan iwieġeb u jgħidilhom:
Tassew ngħidilkom: Kull meta għamiltu
dan ma' l-iżgħar wieħed minn dawn ħuti,
intom għamiltuh miegħi.
41 Imbagħad igħid ukoll lil dawk li
jkunu fuq ix-xellug: Morru minn fejni, ja
misħutin, fin-nar ta' dejjem, imhejji għax-
xitan u l-anġli tiegħu:
42 Għax kelli l-ġuħ, u ma tajtunix
niekol: kelli l-għatx, u ma tajtunix nixrob:
43 Barrani kont, u ma lqajtunix:
għarwien, u ma libbistunix; marid, u fil-
ħabs, u ma żortunix.
44 Imbagħad iwiġbuh huma wkoll, billi
igħidu: Mulej, meta rajniek bil-ġuħ, jew
bil-għatx, jew barrani, jew għarwien, jew

marid, jew fil-ħabs, u ma waqafniex
miegħek?
45 Imbagħad iwieġeb, igħidilhom: Tas-
sew ngħidilkom: Kull meta ma għamiltux
dan ma' l-iżgħar minn fost dawn, ma
għamiltuhx miegħi.
46 U dawn imorru fil-kastig ta' dejjem;
iżda n-nies sewwa fil-ħajja ta' dejjem.

26 U ġara, wara li Ġesù spiċċa dawn it-
taħditiet kollha, illi qal lid-dixxipli
tiegħu:
2 Tafu li wara jumejn hi l-festa ta'
l-għid, u Bin il-bniedem jingħata biex
ikun imsallab.
3 Imbagħad inġabru flimkien il-qassisin
il-kbar, u l-iskribi, u x-xjuħ tal-poplu, fil-
palazz tal-qassis il-kbir, li kien jismu
Qajfas.
4 U tħaddtu kif jistgħu jaqbdu bil-qerq
lil Ġesù, u joqtluh.
5 Iżda qalu: Mhux nhar il-festa, li ma
ikunx hemm xi rewwixta fost il-poplu.
6 Issa meta Ġesù kien fil-Betanja, fid-
dar ta' Xmun l-imġiddem,
7 Resqet fejnu mara li kellha vażett
ta' l-alabastru b'żejt tal-fwieħa li jiswa
wisq, u sawbitu fuq rasu hu u jiekol.
8 Iżda meta d-dixxipli tiegħu raw dan,
għadbu, billi qalu: Għaliex dal-ħela?
9 Għax daż-żejt tal-fwieħa sata' jin-
biegħ wisq għali, u jingħata lill-foqra.
10 Malli Ġesù għaraf dan, qalilhom:
Għaliex qegħdin iddejqu lill-mara ladar-
ba egħmil tajjeb għamlet miegħi?
11 Għax intom għandkom il-foqra dej-
jem magħkom; iżda mhux dejjem għand-
kom lili.
12 Għax meta sawbet daż-żejt tal-
fwieħa fuq ġismi, għamlitu għad-difna
tiegħi.
13 Tassew ngħidilkom: Kull fejn jix-
xandar dan l-evanġelju fid-dinja kollha,
hemm ukoll dak li għamlet dil-mara,
jingħad fuqha bħala tifkira tagħha.
14 Imbagħad wieħed mit-tnax, jismu
Ġuda Iskarjota, mar għand il-qassisin il-
kbar,
15 U qalilhom: Xi tridu tagħtuni, u jien
nagħtihulkom f'idejkom? U wiżnulu tletin
biċċa tal-fidda.
16 U minn dak il-ħin beda jfittex il-
waqt kif jittradih.
17 Issa fl-ewwel jum ta' l-ażżmi d-dix-
xipli ġew għand Ġesù jgħidulu: Fejn trid li
nhejjulek biex tiekol il-għid?
18 U qal: Morru l-belt għand wieħed, u
għidulu: L-Imgħallem igħid: Żmieni
qorob; għandek nagħmel il-għid mad-
dixxipli tiegħi.
19 U d-dixxipli għamlu bħalma Ġesù
ordnalhom; u hejjew il-għid.
20 Issa meta sar filgħaxija, qagħad fuq
il-mejda mat-tnax-il dixxiplu tiegħu.
21 U huma u jieklu, qal: Tassew
ngħidilkom, li wieħed minnkom għandu
jittradini.
22 U sogħobbihom wisq; u kull wieħed
beda jgħidlu: Jaqaw jien, Mulej?
23 U wieġeb, u qal: Dak li jbill b'idu
miegħi fid-dixx jittradini:
24 Bin il-bniedem imur kif inhu miktub
fuqu: iżda jaħasra għal dak il-bniedem li
minnu Bin il-bniedem hu ittradut! Aħjar
kien ikun għal dak il-bniedem li kieku ma
twelidx.
25 Imbagħad Ġuda, li ittradih, wieġeb
u qal: Jaqaw jien, Mgħallem? Qallu: Inti
għidt.
26 U huma u jieklu, Ġesù ħa l-ħobż u
bierku, u qasmu, u tah lid-dixxipli, u qal:
Ħudu, kulu; dan hu ġismi.
27 U ħa l-kalċi, u iżżaħajr, u tahulhom,
hu u jgħid: Ixorbu lkoll minnu;
28 Għax dan hu demmi tat-testment il-
ġdid, li hu mxerred għal ħafna għall-
maħfra tad-dnubiet.
29 Iżda jien ngħidilkom: Minn issa 'l
quddiem ma nixrobx minn dal-frott tad-
dielja, sa dak in-nhar meta nixorbu ġdid
magħkom fis-saltna ta' Missieri.
30 U wara li għannew innu, ħarġu
għall-għolja taż-Żebbuġ.
31 Imbagħad qalilhom Ġesù: Intom
ilkoll titfixklu minħabba fija l-lejla: għax
hu miktub: Insawwat ir-ragħaj, u n-ngħaġ
tal-merħla jixterdu.
32 Iżda wara li nqum, immur qabilkom
fil-Galilija.
33 Iżda Pietru wieġeb, u qallu: Jekk
ilkoll jitfixklu minħabba fik, jien qatt ma
nitfixkel.
34 Qallu Ġesù: Tassew ngħidlek, li
dal-lejl, qabel ma jidden s-serduq, tiċħadni
tliet darbiet.
35 Qallu Pietru: Ukoll kieku kelli
mmut miegħek, ma niċħdikx. L-istess
ukoll qalu d-dixxipli kollha.
36 Imbagħad Ġesù ġie magħhom f'qa-
sam jismu Getsemani, u qal lid-dixxipli:
Oqogħdu hawn, sakemm immur hemm u
nitlob.
37 U ħa miegħu 'l Pietru, u liż-żewġ
ulied Żebedew, u beda jitnikket, u jiddej-
jaq wisq.
38 Qalilhom imbagħad: Imnikkta wisq
ruħi; għall-mewt; ibqgħu hawn, u ishru
miegħi.
39 U mar 'il quddiem ftit, u waqa'
għal wiċċu, u talab, billi qal: O Missieri,
jekk jista' jkun, ħa jitwarrab minni dal-
kalċi: iżda mhux kif irrid jien, imma kif
trid int.
40 U ġie fejn id-dixxipli, u sabhom
reqdin, u qal 'il Pietru: Kif, ma stajtux
tishru siegħa miegħi?
41 Ishru, u itolbu, biex ma tidħlux fit-
tiġrib: tassew l-ispirtu mhejji, iżda l-ġisem
dgħajjef.

42 Raġa' mar it-tieni darba, u talab,
billi qal: O Missieri, jekk dal-kalċi ma
jistax igħaddi minni, bla ma nixorbu, ħa
tkun magħmula r-rieda tiegħek.
43 U ġie, u raġa' sabhom reqdin:
għaliex għajnejhom kienu mtaqqlin.
44 U ħalliehom, u raġa' mar, u talab it-
tielet darba, billi qal l-istess kliem.
45 Imbagħad ġie fejn id-dixxipli tiegħu,
u qalilhom: Orqdu issa, u ħudu l-mistrieħ
tagħkom: ara, qorbot is-siegħa, u Bin il-
bniedem jingħata f'idejn il-midinbin.
46 Qumu, ejjew immorru: ara dak li
ittradieni wasal.
47 U fil-waqt li kien għadu jitkellem,
ara, Ġuda, wieħed mit-tnax, ġie, u miegħu
ġemgħa kbira ta' nies bis-sjuf u bl-oħtra,
mill-qassisin il-kbar u x-xjuħ tal-poplu.
48 Issa dak li ittradih tahom għelm,
billi qalilhom: Dak li jien inbus, hu dak
stess: żommuh tajjeb.
49 U malajr resaq lejn Ġesù, u qal: Is-
sliem għalik, Mgħallem; u biesu.
50 U qallu Ġesù: Ħabib, għalfejn ġejt?
Imbagħad resqu, u meddew idejhom fuq
Ġesù, u ħaduh.
51 U, ara, wieħed minnhom li kienu
ma' Ġesù medd idu, u silet sejfu, u ta
daqqa lil wieħed mill-qaddejja tal-qassis
il-kbir, u qatagħlu widintu.
52 Qallu mbagħad Ġesù: Arġa' qiegħed
sejfek f'postu; għax dawk kollha li jaqbdu
s-sejf jintilfu bis-sejf.
53 Taħseb int li jien ma nistax issa nit-
lob lil Missieri, u issa stess jibgħatli iżjed
minn tnax-il leġjun ta' anġli?
54 Iżda kif mela sseħħ l-iskrittura, li
hekk jaħtieġ isir?
55 F'dak il-ħin qal Ġesù lill-ġmiegħi
tan-nies: Ħriġtu donnkom kontra xi
ħalliel bis-sjuf u bl-oħtra biex teħduni?
Jien kont noqgħod kuljum fit-tempju
ngħallem, u ma ħadtunix.
56 Iżda dan kollu ġara, biex isseħħ
l-iskrittura tal-profeti. Imbagħad id-dixxi-
pli kollha ħallewh, u ħarbu.
57 U dawk li kienu qabdu 'l Ġesù
ħaduh għand Qajfas il-qassis il-kbir, fejn
l-iskribi u x-xjuħ kienu miġmugħin.
58 Imma Pietru mar warajh mill-
bogħod sal-palazz tal-qassis il-kbir, u
daħal ġewwa, u qagħad mal-qaddejja, biex
jara t-tmiem.
59 Issa l-qassisin il-kbar, u x-xjuħ, u
l-kunsill kollu, bdew ifittxu xhieda qar-
rieqa kontra Ġesù, biex jagħtuh il-mewt;
60 U ma sabu 'l ħadd: iva, għalkemm
ħafna xhud qarrieqa ġew, ma sabu 'l ħadd.
Fl-aħħar ġew żewġ xhud qarrieqa.
61 U qalu: Dal-bniedem qal: Jien nista'
nħott it-tempju t'Alla, u nibnih fi tlitt
ijiem.
62 U l-qassis il-kbir qam bil-wieqfa, u
qallu: Ma twieġeb xejn? X'inhu dan li
dawn qegħdin jixhdu kontra tiegħek?
63 Iżda Ġesù baqa' sieket. U l-qassis il-
kbir wieġeb u qallu: Nitolbok għal Alla
l-ħaj, li tgħidilna jekk intix il-Kristu, l-Iben
t'Alla.
64 Qallu Ġesù: Int għidt: madankollu
ngħidilkom li mil-lum 'il quddiem taraw
Bin il-bniedem qiegħed fil-lemin tas-
setgħa, u ġej fuq is-sħab tas-sema.
65 Imbagħad il-qassis il-kbir ċarrat
ħwejġu, hu u jgħid: Dagħa: x'għandna
bżonn iżjed ta' xhud? Ara, issa intom
smajtu d-dagħwa tiegħu.
66 X'jidhrilkom? U dawk wieġbu u
qalu: Jistħoqqlu l-mewt.
67 Imbagħad besqulu f'wiċċu, u tawh
bil-ponn; u oħrajn tawh bil-ħarta,
68 Huma u jgħidu: Ja Kristu, obsrolna:
min hu dak li sawtek?
69 Issa Pietru kien qiegħed barra fil-
palazz: u resqet fejnu qaddejja, tgħid: Int
kont ma' Ġesù l-Galilew.
70 Imma hu ċaħad quddiem kulħadd,
billi qal: Ma nafx x'inti tgħid.
71 U malli ħareġ fil-loġġa, qaddejja
oħra ratu, u qalet lil dawk li kienu hemm:
Dan ukoll kien ma' Ġesù ta' Nażaret.
72 U raġa' ċaħad b'ħalfa: Ma nafux lil
dal-bniedem.
73 U wara ftit resqu lejh dawk li kienu
qegħdin hemm, u qalu 'l Pietru: Tassew,
int ukoll wieħed minnhom; għax kliemek
jikxfek.
74 Imbagħad beda jisħet u jaħlef, billi
qal: Ma nafux lil dan il-bniedem! U min-
nufih idden is-serduq.
75 U Pietru ftakar fil-kelma ta' Ġesù, li
kien qallu: Qabel ma jidden is-serduq,
tiċħadni tliet darbiet. U ħareġ barra, u
beka biki ta' l-imrar.

27 Meta sebaħ, il-qassisin il-kbar
kollha u x-xjuħ tal-poplu, ftiehmu
bejniethom kontra Ġesù biex joqtluh:
2 U wara li rabtuh, ħaduh, u tawh
f'idejn Ponzju Pilatu l-gvernatur.
3 Imbagħad Ġuda, li ittradih, meta ra
li kien ikkundannat, nidem, u raġa' ġieb
it-tletin biċċa tal-fidda lill-qassisin il-kbar
u lix-xjuħ,
4 U qal: Dnibt billi ittradejt demm
bla ħtija. Iżda huma qalu: Aħna x'nin-
daħlu? Dak arah int.
5 U xeħet it-tletin biċċa tal-fidda fit-
tempju, u telaq, u mar u tgħallaq.
6 U l-qassisin il-kbar ħadu t-tletin biċċa
tal-fidda, u qalu: Ma jiswiex li nqegħdu-
hom fit-teżor, għax huma l-prezz tad-
demm.
7 U ftiehmu bejniethom, u xtraw bihom
il-għalqa ta' wieħed jaħdem il-fuħħar, biex
jidfnu l-barranin fiha.
8 Għalhekk dik il-għalqa għadha msej-
ħa sal-lum: Il-għalqa tad-demm.
9 Imbagħad seħħ dak li qal il-profeta

Ġeremija, li jgħid: U ħadu t-tletin biċċa
tal-fidda, il-prezz ta' dak li kien ipprezzat,
u li wlied Iżrael kienu ipprezzaw;
10 U tawhom għall-għalqa ta' dak li
jaħdem il-fuħħar, kif il-Mulej qabbadni.
11 U Ġesù qagħad wieqaf quddiem il-
gvernatur: u l-gvernatur staqsieh, billi
qal: Int is-Sultan tal-Lhud? u qallu Ġesù:
Int qiegħed tgħid.
12 U meta xlewh il-qassisin il-kbar u
x-xjuħ, ma wieġeb xejn.
13 Imbagħad Pilatu qallu: Mintix
tisma' kemm ħwejjeġ qegħdin jixhdu
kontra tiegħek?
14 U ma wieġbu għall-ebda kelma:
hekk li l-gvernatur stagħġeb wisq.
15 Issa l-gvernatur f'dik il-festa kien
imdorri jitlaq ħabsi lin-nies, lil dak li kienu
jridu huma.
16 U kellhom f'dak iż-żmien ħabsi
magħruf, jismu Barabba.
17 Għalhekk meta nġabru flimkien,
Pilatu qalilhom: Lil min tridu li nitil-
qilkom? Lil Barabba, jew lil Ġesù li
jgħidulu Kristu?
18 Għax kien jaf li kienu tawhulu
għall-għira.
19 Xħin qagħad fuq is-siġġu tal-ħaqq,
martu bagħtet tgħidlu: M'għandikx ikol-
lok x'taqsam ma' dak ir-raġel ġust: għax
jien batejt wisq illum f'ħolma minħabba
fih.
20 Iżda l-qassisin il-kbar u x-xjuħ
dawru l-ġemgħa tan-nies biex jitolbu għal
Barabba, u jeqirdu 'l Ġesù.
21 Il-gvernatur wieġeb u qalilhom: Lil
min mit-tnejn tridu li nitilqilkom? Qalu:
Barabba.
22 Pilatu qalilhom: X'nagħmel mela
b'Ġesù li jgħidulu Kristu? Qalu lkoll: Ħa
jkun imsallab.
23 U l-gvernatur qal: Għaliex, x'deni
għamel? Imma huma aktar bdew igħajtu,
billi jgħidu: Ħa jkun imsallab.
24 Meta Pilatu ra li ma jista' jagħmel
xejn, imma aktarx li kienet qiegħda tqum
għagħa, ħa l-ilma, u ħasel idejh quddiem
il-ġemgħa tan-nies, hu u jgħid: Jien
m'għandi ebda ħtija fid-demm ta' dar-
raġel ġust; araw intom.
25 Imbagħad in-nies kollha wieġbu, u
qalu: Demmu fuqna, u fuq uliedna.
26 Imbagħad telqilhom 'il Barabba: u
wara li sawwat 'il Ġesù, tah biex ikun
imsallab.
27 Imbagħad is-suldati tal-gvernatur
ħadu 'l Ġesù fil-pretorju, u ġemgħu ma-
dwaru il-qatgħa kollha tas-suldati.
28 U neżżgħuh, u qiegħdu fuqu kappa
tal-porpra.
29 U wara li dafru kuruna tax-xewk,
qegħduha fuq rasu, u qasba f'idu l-lemi-
nija: u niżlu għarkobbtejhom quddiemu, u
daħku bih, huma u jgħidu: Is-sliem, Sul-
tan tal-Lhud!
30 U besqu fuqu, u ħadu l-qasba, u
sawtuh fuq rasu.
31 U wara li ddieħku bih neħħew minn
fuqu l-kappa, u libbsuh ħwejġu, u ħaduh
biex isalbuh.
32 U huma u ħerġin, sabu raġel minn
Ċireni, jismu Xmun: lilu ġiegħlu jarfa'
s-salib.
33 U meta waslu f'post igħidulu Gol-
gota, jiġifieri, post il-qorriegħa,
34 Tawh jixrob inbid imħallat bl-
imrara: u meta daqu, ma riedx jixrob.
35 U sallbuh u qasmu ħwejġu, billi
lagħbuhom bix-xorti: biex iseħħ dak li
ntqal mill-profeta: Qasmu ħwejġi bejniet-
hom, u fuq ħwejġi tefgħu x-xorti.
36 U qagħdu bil-qiegħda hemm igħas-
sulu;
37 U qegħdulu miktuba fuq rasu l-ħtija
tiegħu: DAN HU ĠESÙ SULTAN IL-
LHUD.
38 Imbagħad kienu msallbin miegħu
żewġ ħallelin, wieħed fil-lemin, u wieħed
fix-xellug.
39 U dawk li kienu jgħaddu kienu
jgħajruh, huma u jċaqilqu rashom,
40 U jgħidu: Int li tħott it-tempju, u
tibnih fi tlitt ijiem, salva lilek innifsek.
Jekk int l-Iben t'Alla, inżel mis-salib.
41 Hekk ukoll il-qassisin il-kbar kienu
jiddieħku bih, ma' l-iskribi u max-xjuħ, u
jgħidu:
42 Salva oħrajn; lilu nnifsu ma jistax
isalva. Jekk hu s-Sultan ta' Iżrael, ħa
jinżel issa mis-salib, u nemmnuh.
43 Hu fada f'Alla; ħa jeħilsu issa, jekk
iridu: għax hu qal: Jien l-Iben t'Alla.
44 Il-ħallelin ukoll, li kienu mislubin
miegħu, żebilħuh.
45 Issa mis-sitt siegħa kien hemm dla-
mijiet fuq l-art kollha sad-disa' siegħa.
46 U madwar id-disa' siegħa Ġesù
għajjat b'leħen qawwi, billi qal: Eli, Eli,
lama sabaqtani? li tfisser: Alla tiegħi, Alla
tiegħi, għaliex ħallejtni?
47 X'uħud milli kienu qegħdin hemm,
meta semgħu dan, qalu: Dal-bniedem
qiegħed isejjaħ lil Elija.
48 U minnufih wieħed minnhom ġera,
u ħa sponża, u mlieha bil-ħall, u qiegħdha
fuq qasba, u tah jixrob.
49 L-oħrajn qalu: Stenna: ħa naraw
jekk jiġix Elija jsalvah.
50 Ġesù, wara li raġa' għajjat b'leħen
qawwi, radd ruħu.
51 U, ara, il-purtiera tat-tempju ċċartet
f'biċċtejn minn fuq s'isfel, u l-art theżheżet,
u l-blat inferaq;
52 U l-oqbra nfetħu; u ħafna iġsma tal-
qaddisin li kienu reqdin qamu.
53 U ħarġu mill-oqbra wara l-qawmien
tiegħu, u daħlu fil-belt imqaddsa, u dehru
lil ħafna.
54 Issa kif iċ-ċenturjun, u dawk li
kienu miegħu jgħassu 'l Ġesù, raw it-

theżhiż ta' l-art, u l-ħwejjeġ li kienu ġraw,
beżgħu wisq, u qalu: Tassew dan kien
l-Iben t'Alla.
55 U kien hemm ħafna nisa fil-bogħod
jaraw, li kienu ġew wara Ġesù mill-
Galilija, biex jieqfu miegħu:
56 Fosthom kienet Marija Maddalena,
u Marija omm Ġakbu u Ġożè, u omm
ulied Żebedew.
57 Xħin sar filgħaxija, ġie raġel għani
minn Arimatija, jismu Ġużepp, li kien hu
wkoll dixxiplu ta' Ġesù:
58 Dan mar għand Pilatu, u talab il-
ġisem ta' Ġesù. Imbagħad Pilatu ordna li
l-ġisem ta' Ġesù jingħata.
59 U meta Ġużepp ħa l-ġisem, geżwru
f'biċċa tal-għażel nadifa.
60 U qiegħdu fil-qabar ġdid tiegħu
stess li kien ħaffer fil-blat: u gerbeb ġebla
kbira quddiem il-bieb tal-qabar, u telaq.
61 U kien hemm Marija Maddalena, u
Marija l-oħra, bil-qiegħda biswit il-
qabar.
62 Issa l-għada, li kien wara l-jum tat-
thejjija, il-qassisin il-kbar u l-Fariżej ġew
flimkien għand Pilatu,
63 Igħidu: Sinjur, aħna niftakru li dak
il-qarrieq qal, meta kien għadu ħaj: Wara
tlitt ijiem inqum.
64 Ordna mela li l-qabar ikun imħares
sat-tielet jum; li ma jiġux id-dixxipli
tiegħu bil-lejl, u jisirquh, u jgħidu lin-nies:
Qam mill-imwiet: u l-aħħar qerq ikun
agħarr minn ta' l-ewwel.
65 Qalilhom Pilatu: Għandkom il-
għassa; morru, għassuh kif tafu.
66 Marru mela, u għalqu l-qabar tajjeb,
billi issiġillaw il-ġebla, u ħallew il-għassa.

28 Tard fil-jum tas-Sibt, malli kien
qiegħed jisbaħ fl-ewwel jum tal-
ġimgħa, ġiet Marija Maddalena u Marija
l-oħra, biex jaraw il-qabar.
2 U, ara, kien hemm theżhiża kbira ta'
l-art għax anġlu tal-Mulej niżel mis-sema,
u ġie u qaleb il-ġebla mill-bieb, u qagħad
bil-qiegħda fuqha.
3 Wiċċu kien donnu berqa, u libstu
bajda bħas-silġ:
4 U bil-biża' tiegħu l-għassiesa triegħdu,
u saru qishom mejtin.
5 U l-anġlu wieġeb u qal lin-nisa: La
tibżgħux: għax jien naf li qegħdin tfittxu 'l
Ġesù, li kien imsallab:
6 Mhux hawn: għaliex qam, bħal ma
qal. Ejjew, araw fejn kien qiegħed il-Mulej.
7 U morru malajr, u għidu lid-dixxipli
tiegħu li qam mill-imwiet; u, ara, hu jmur
qabilkom fil-Galilija; hemm tarawh: ara,
jien għidtilkom.
8 U telqu malajr mill-qabar b'biża' u
b'ferħ kbir: u marru jiġru jħabbru lid-
dixxipli tiegħu.
9 U huma u sejrin biex igħidu lid-
dixxipli tiegħu, ara, Ġesù ltaqa' magħhom,
u qalilhom: Is-sliem għalikom. U resqu, u
qabdulu riġlejh, u qimuh.
10 Imbagħad qalilhom Ġesù: La tib-
żgħux: morru ħabbru lil ħuti biex imorru
fil-Galilija, u hemm jarawni.
11 Issa meta kienu sejrin, ara, x'uħud
mill-għassiesa ġew fil-belt, u ħabbru lill-
qassisin il-kbar il-ħwejjeġ kollha li kienu
ġraw.
12 U wara li nġemgħu max-xjuħ, u
ftiehmu, taw bosta flus lis-suldati,
13 Billi qalulhom: Għidu li d-dixxipli
tiegħu ġew bil-lejl, u serquh aħna u reqdin.
14 U jekk dan jiġi f'widnejn il-gverna-
tur, aħna ndawruh, u lilkom neħilsukom
mill-inkwiet.
15 Għalhekk ħadu l-flus, u għamlu kif
kienu mgħallmin. U dal-kliem għadu
mxerred fost il-Lhud sal-lum.
16 Imbagħad il-ħdax-il dixxiplu marru
fil-Galilija, fuq muntanja fejn Ġesù kien
qalilhom.
17 U malli rawh, qimuh: iżda wħud
tħassbu.
18 Resaq Ġesù u kellimhom, billi qal:
Kull setgħa hi mogħtija lili fis-sema u
fl-art.
19 Morru mela, u għallmu l-ġnus
kollha, u għammduhom fl-Isem tal-
Missier, u ta' l-Iben, u ta' l-Ispirtu
s-Santu:
20 U għallmuhom iħarsu kulma ordnaj-
tilkom: u, ara, jien dejjem magħkom, sa
tmiem id-dinja. Amen.

# L-Evanġelju Skond San Mark

1 Il-bidu ta' l-evanġelju ta' Ġesù Kristu,
Bin Alla;
2 Bħalma hu miktub fil-profeti: Ara,
jien nibgħat il-messaġġier tiegħi quddiem
wiċċek, li jhejji triqtek quddiemek.
3 Il-leħen ta' wieħed igħajjat fid-deżert:
Hejju t-triq tal-Mulej, wittu l-mogħdijiet
tiegħu.
4 Ġwanni kien igħammed fid-deżert, u
kien ixandar il-magħmudija ta' l-indiema
għall-maħfra tad-dnubiet.
5 U kienet tmur għandu l-art kollha

tal-Lhudija, u n-nies ta' Ġerusalem; u
kienu kollha mgħammdin minnu fix-
xmara tal-Ġurdan, billi jistqarru dnubiet-
hom.
6 U Ġwanni kien liebes bix-xagħar tal-
ġemel, u bi ħżiem tal-ġild madwar qad-
dejh; u kien jiekol il-ġradijiet u l-għasel
salvaġġ;
7 U kien ixandar, billi jgħid: Ġej
warajja wieħed aqwa minni, li ma jistħoq-
qlix nitbaxxa nħollu l-qafla tal-qorq
tiegħu.
8 Jien tassew għammidtkom bl-ilma;
iżda hu jgħammidkom bl-Ispirtu s-Santu.
9 U ġara f'dawk il-jiem, illi Ġesù ġie
minn Nażaret tal-Galilija, u tgħammed
fil-Ġurdan minn Ġwanni.
10 U hu u ħiereġ mill-ilma, ra s-smew-
wiet jinfetħu, u l-Ispirtu bħal ħamiema
nieżel fuqu:
11 U leħen ġie mis-smewwiet igħid: Int
Ibni l-maħbub, li bik nitgħaxxaq.
12 U minnufih l-ispirtu tefgħu fid-
deżert.
13 U qagħad fid-deżert erbgħin jum,
imġarrab minn Satana; u kien mal-
bhejjem salvaġġi; u l-anġli kienu jduru
bih.
14 Issa wara li Ġwanni ntafa' l-ħabs,
Ġesù ġie fil-Galilija, ixandar l-evanġelju
tas-saltna t'Alla,
15 U jgħid: Għalaq iż-żmien, u s-saltna
t'Alla qorbot: indmu, u emmnu l-evan-
ġelju.
16 Issa hu u għaddej ħada l-baħar tal-
Galilija, ra 'l Xmun u 'l Indri ħuh jitfgħu
xibka fil-baħar: għax kienu sajjieda.
17 U qalilhom Ġesù: Ejjew warajja, u
nagħmilkom tkunu sajjieda tal-bnedmin.
18 U minnufih ħallew ix-xbieki tagħ-
hom, u marru warajh.
19 U wara li mexa ftit iżjed 'il quddiem
minn hemm, ra 'l Ġakbu bin Żebedew, u 'l
ħuh Ġwanni, li kienu wkoll fid-dgħajsa
jsewwu x-xbieki tagħhom.
20 U minnufih sejħilhom: u ħallew lil
missierhom Żebedew fid-dgħajsa mal-
ħaddiema mikrija, u marru warajh.
21 U daħlu f'Kafarnahum; u minnufih
f'jum is-Sibt daħal fis-sinagoga, u qabad
igħallem.
22 U kienu mistagħġbin b'tagħlimu:
għax kien igħallimhom bħal wieħed li
għandu s-setgħa, u mhux bħall-iskribi.
23 U kien hemm fis-sinagoga tagħhom
bniedem bi spirtu mniġġes; u għajjat,
24 Igħid: Ħallina; x'għandna naqsmu
miegħek, o Ġesù ta' Nażaret? Ġejt biex
teqridna? Jien naf int min int, il-Qaddis
t'Alla.
25 U ċanfru Ġesù, billi qal: Iskot, u
oħroġ minnu.
26 U wara li l-ispirtu mniġġes ħabbtu
ma' l-art, u għajjat b'leħen għoli, ħareġ
minnu.
27 U kollha stagħġbu, hekk li kienu
jistaqsu lil xulxin, billi jgħidu bejniethom:
X'ikun dan? x'tagħlim ġdid hu dan? għax
bis-setgħa jordna saħansitra l-ispirti
mniġġsa, u huma jisimgħu minnu.
28 U xterdet malajr ħbaru ma' kullim-
kien fl-art kollha madwar il-Galilija.
29 U mingħajr telf ta' żmien, meta
ħarġu mis-sinagoga, daħlu fid-dar ta'
Xmun u Indri, ma' Ġakbu u Ġwanni.
30 Imma ħmiet Xmun kienet mixħuta
fis-sodda marida bid-deni, u mill-ewwel
qalulu biha.
31 U resaq, u ħadha minn idha, u
qajjimha: u d-deni telaqha f'daqqa, u
daret bihom.
32 U filgħaxija, meta x-xemx niżlet,
ġibulu dawk kollha li kienu morda, u
dawk li kellhom ix-xjaten.
33 U l-belt kollha nġemgħet flimkien
quddiem il-bieb.
34 U fejjaq ħafna li kienu morda
b'ħafna mardijiet, u keċċa ħafna xjaten; u
ma ħalliex lix-xjaten jitkellmu, għax kienu
jafuh.
35 U filgħodu, wara li qam wisq qabel
ma sebaħ, ħareġ, u telaq għal post imwar-
rab, u hemm qagħad jitlob.
36 U Xmun u dawk li kienu miegħu
marru warajh.
37 U malli sabuh, qalulu: Kulħadd
qiegħed ifittxek.
38 U qalilhom: Ejjew immorru fl-ibliet
l-oħra; biex inxandar hemm ukoll: għax
għal dan ġejt.
39 U xandar fis-sinagogi tagħhom mal-
Galilija kollha, u keċċa x-xjaten.
40 U ġie għandu wieħed imġiddem,
jitolbu, u joqgħodlu għarkobbtejh, u
jgħidlu: Jekk trid, tista' tnaddafni.
41 U Ġesù, imqanqal mill-ħniena,
medd idu, u messu, u qallu: Irrid: indaf.
42 U hekk kif tkellem, il-ġdiem telqu
minnufih, u ndaf.
43 U wissieh bil-qawwa, u bagħtu bla
telf ta' żmien.
44 U qallu: Ara li ma tgħid xejn lil
ħadd; iżda mur uri ruħek lill-qassis, u offri
għat-tindif tiegħek dawk il-ħwejjeġ li Mosè
ordna, b'xhieda għalihom.
45 Iżda dak ħareġ, u beda jxandar
ħafna, u jxerred il-kelma; hekk li Ġesù ma
kienx jista' jidħol bid-dieher fil-belt, iżda
kien joqgħod barra f'postijiet imwarrba: u
kienu jiġu għandu minn kullimkien.

2 U raġa' daħal f'Kafarnahum wara xi
jiem; u nstama' li kien id-dar.
2 U minnufih ħafna nġemgħu flimkien,
hekk li ma kienx hemm wisa' biex jilqugħ-
hom; le, lanqas ħdejn il-bieb: u xandril-
hom il-kelma.
3 U ġew għandu jġibulu raġel para-
litiku, li kien merfugħ minn erbgħa.

4 U meta ma setgħux jersqu fejnu
minħabba r-rassa, kixfu s-saqaf fejn kien:
u wara li fetħuh, niżżlu s-saqqu li fuqu
kien mixħut il-paralitiku.
5 Meta Ġesù ra l-fidi tagħhom, qal lill-
paralitiku: Ibni, dnubietek ikunu maħfura.
6 Iżda kien hemm x'uħud mill-iskribi
bil-qiegħda hemm, igħidu f'qalbhom:
7 Għax qiegħed jidgħi hekk dal-bnie-
dem? Min jista' jaħfer id-dnubiet ħlief
Alla biss?
8 U hekk kif Ġesù ra fl-ispirtu tiegħu li
kienu jgħidu hekk fihom infushom, qalil-
hom: Għax qegħdin tgħidu hekk f'qalb-
kom?
9 Liema hu l-eħfef tgħid lill-paralitiku:
Dnubietek ikunu maħfura; jew tgħid:
Qum, u ħu s-saqqu tiegħek, u imxi?
10 Iżda biex tkunu tafu li Bin il-bnie-
dem għandu s-setgħa fuq l-art biex jaħfer
id-dnubiet, (qal lill-paralitiku,)
11 Ngħidlek: Qum, ħu s-saqqu tiegħek,
u mur f'darek.
12 U dak qam minnufih, u ħa s-saqqu,
u telaq qabilhom ilkoll; hekk li kollha
stagħġbu, u igglorifikaw 'l Alla, billi qalu:
Qatt ma rajna hekk.
13 U raġa' ħareġ lejn il-baħar; u
l-ġemgħa tan-nies kollha ġiet għandu, u
għallimhom.
14 U hu u għaddej, ra 'l Levi bin Alfew
bil-qiegħda fuq il-bank tat-taxxi, u
qallu: Ejja warajja. U dak qam u mar
warajh.
15 U ġara, xħin Ġesù kien jiekol fid-
dar ta' dan, illi bosta publikani u midinbin
kienu flimkien ukoll fuq il-mejda ma'
Ġesù u mad-dixxipli tiegħu: għaliex kien
hemm ħafna, u kienu marru warajh.
16 U meta l-iskribi u l-Fariżej rawh
jiekol mal-publikani u l-midinbin, qalu
lid-dixxipli tiegħu: Kif jiekol u jixrob mal-
publikani u mal-midinbin?
17 Malli sama' dan, Ġesù qalilhom:
Dawk li huma b'saħħithom m'għandhomx
bżonn ta' tabib; iżda dawk li huma morda:
ma ġejtx insejjaħ lin-nies sewwa, iżda lill-
midinbin għall-indiema.
18 U d-dixxipli ta' Ġwanni u tal-
Fariżej kienu jsumu: u ġew u qalulu:
Għaliex id-dixxipli ta' Ġwanni u d-dixxipli
tal-Fariżej isumu, iżda d-dixxipli tiegħek
ma jsumux?
19 U qalilhom Ġesù: Jistgħu l-ħaddara
jsumu, fil-waqt li l-għarus hu magħhom?
Sakemm għandhom il-għarus magħhom,
ma jistgħux isumu.
20 Iżda l-jiem jiġu, meta l-għarus jit-
teħdilhom, u mbagħad isumu f'dawk il-
jiem.
21 Ħadd ukoll ma jħit roqgħa ta' xoqqa
ġdida fuq libsa qadima: inkella r-roqgħa
l-ġdida li tkun imlietha tiġbed mill-
qadima, u t-tiċrita ssir agħarr.
22 U ħadd ma jqiegħed inbid ġdid fi
ġlud qodma: inkella l-inbid il-ġdid jaqsam
il-ġlud, u l-inbid jixxerred, u l-ġlud jintilfu:
imma inbid ġdid għandu jitqiegħed fi ġlud
ġodda.
23 U ġara, illi għadda nhar ta' Sibt
minn qalb l-egħlieqi tal-qamħ; u d-dix-
xipli tiegħu, huma u għaddejjin, bdew
jaqtgħu ż-żbul.
24 U l-Fariżej qalulu: Ara, għaliex
qegħdin jagħmlu nhar ta' Sibt dak li ma
jixraqx?
25 U qalilhom: Qatt ma qrajtu x'għa-
mel David, meta kellu bżonn, u ħadu
l-ġuħ, hu, u dawk li kienu miegħu?
26 Kif daħal fid-dar t'Alla fi żmien
Abjatar il-qassis il-kbir, u kiel il-ħobż
imqiegħed quddiem il-Mulej, li ma kienx
jixraq jieklu barra mill-qassisin, u ta wkoll
lil dawk li kienu miegħu?
27 U qalilhom: Is-Sibt kien magħmul
għall-bniedem; u mhux il-bniedem għas-
Sibt:
28 Għalhekk Bin il-bniedem hu Sid is-
Sibt ukoll.

3 U raġa' daħal fis-sinagoga; u kien
hemm raġel li kellu idu niexfa.
2 U għassewlu, jekk ifejqux nhar ta'
Sibt; biex jixluh.
3 U qal lir-raġel li kellu idu niexfa:
Qum bil-wieqfa fin-nofs.
4 U qalilhom: Jixraq li nhar ta' Sibt
tagħmel il-ġid, jew li tagħmel id-deni? Li
issalva ħajja, jew li toqtol? Iżda huma
baqgħu sektin.
5 U wara li ħares lejhom imgħaddab,
billi kien imwaġġa' mill-ebusija ta' qalb-
hom, qal lir-raġel: Midd idek. U dak
meddha: u idu saret b'saħħitha bħall-
oħra.
6 U l-Fariżej ħarġu, u minnufih ftiehmu
ma' l-Erodjani kontra tiegħu, kif jistgħu
jeqerduh.
7 Imma Ġesù twarrab mad-dixxipli
tiegħu lejn il-baħar: u ġemgħa kbira ta'
nies mill-Galilija, u mil-Lhudija, marret
warajh;
8 U minn Ġerusalem, u mill-Idumija, u
'l hemm mill-Ġurdan; u mill-idwar ta' Tir
u Sidon, ġemgħa kbira ta' nies, malli
semgħu bil-ħwejjeġ kbar li għamel, ġew
għandu.
9 U qal lid-dixxipli tiegħu, biex ikun
hemm dgħajsa ċkejkna tistennieh min-
ħabba l-ġemgħa tan-nies, biex ma iros-
suhx.
10 Għax kien fejjaq ħafna; hekk li dawk
kollha li kellhom xi flaġell kienu jrossu
fuqu biex imissuh.
11 U l-ispirti mniġġsa, meta rawh,
xteħtu quddiemu, u għajtu, igħidu: Int
l-Iben t'Alla.
12 U wissiehom sħiħ biex ma jsem-
muhx.

13 U tala' fuq muntanja, u sejjaħ għal
miegħu dawk li ried: u ġew fejnu.
14 U għamel tnax, biex ikunu miegħu,
u biex jibgħathom ixandru,
15 U biex ikollhom is-setgħa li jfejqu
l-mardijiet, u jkeċċu x-xjaten:
16 U 'l Xmun semmieh Pietru;
17 U 'l Ġakbu bin Żebedew, u 'l
Ġwanni ħu Ġakbu; semmiehom Boa-
nerġes, jiġifieri, Ulied ir-Ragħad:
18 U Indri, u Filep, u Bartolomew, u
Mattew, u Tumas, u Ġakbu bin Alfew, u
Taddew, u Xmun il-Kangħani,
19 U Ġuda Iskarjota, li wkoll ittradih:
u marru f'dar.
20 U l-ġemgħa tan-nies reġgħet in-
ġemgħet, hekk li ma kinux lanqas jistgħu
jieklu l-ħobż.
21 U meta ħbiebu semgħu dan, ħarġu
biex iżommuh; għax qalu: Hass moħħu.
22 U l-iskribi li niżlu minn Ġerusalem
qalu: Għandu l-Bagħalżebub, u bil-
prinċep tax-xjaten ikeċċi lix-xjaten.
23 U sejħilhom ħdejh, u qalilhom bil-
parabbli: Kif jista' Satana jkeċċi 'l
Satana?
24 U jekk saltna hija mifruda kontra
tagħha stess, dik is-saltna ma tistax
iżżomm.
25 U jekk dar hija mifruda kontra
tagħha stess, dik id-dar ma tistax iżżomm.
26 U jekk Satana jqum kontra tiegħu
stess, u hu mifrud, ma jistax iżomm, iżda
jintemm.
27 Ħadd ma jista' jidħol f'dar ta' bnie-
dem b'saħħtu, u jisraqlu ħwejġu, jekk
qabel ma jorbotx ir-raġel b'saħħtu; im-
bagħad jisraqlu daru.
28 Tassew ngħidilkom: Lil ulied il-
bnedmin jinħafru d-dnubiet kollha, u
d-dagħa kollu li jkunu dgħaw:
29 Iżda dak li jidgħi bl-Ispirtu s-Santu
qatt ma jkollu maħfra, imma jkun ħati ta'
kundanna għal dejjem:
30 Għax kienu jgħidu: Għandu spirtu
mniġġes.
31 U ġew imbagħad ommu u ħutu; u
billi qagħdu barra bagħtu għalih, isejħulu.
32 U l-ġemgħa tan-nies qagħdet bil-
qiegħda madwaru, u qalulu: Ara, ommok
u ħutek barra jfittxuk.
33 U wieġeb, igħidilhom: Min hi ommi,
jew ħuti?
34 U ħares madwar dawk li kienu bil-
qiegħda madwaru, u qal: Araw 'l ommi u
'l ħuti!
35 Għaliex kull min jagħmel ir-rieda
t'Alla, dak huwa ħija, u oħti, u ommi.

4 U raġa' beda jgħallem ħdejn il-baħar:
u hemm inġemgħu madwaru ġemgħa
kbira ta' nies, hekk li tala' f'dgħajsa, u
qagħad fuq il-baħar; u n-nies kollha
kienet fl-art ħdejn il-baħar.
2 U għallimhom ħafna ħwejjeġ bil-
parabbli, u qalilhom fit-tagħlim tiegħu:
3 Isimgħu: Ara, wieħed li jiżra' ħareġ
biex jiżra':
4 U ġara, hu u jiżra', li xi żerriegħa
waqgħet mal-ġenb tat-triq, u t-tjur ta'
l-ajru ġew u belgħuha.
5 U biċċa waqgħet fuq art bil-blat, fejn
ma kellhiex ħafna ħamrija; u nibtet
f'daqqa, għax ma kellhiex fond ta' ħam-
rija:
6 Iżda meta x-xemx telgħet, inħarqet:
u billi ma kellhiex għerq, nixfet.
7 U biċċa waqgħet qalb ix-xewk, u
x-xewk kiber, u ħanaqha, u ma tatx frott.
8 U biċċa oħra waqgħet fuq art tajba, u
għamlet il-frott li kiber u żdied; biċċa tat
tletin, biċċa sittin, u biċċa mija.
9 U qalilhom: Min għandu widnejn
biex jisma', ħa jisma'.
10 U meta kien waħdu, dawk li kienu
madwaru mat-tnax staqsewh il-parabbla.
11 U qalilhom: Lilkom ingħata li tkunu
tafu l-misterju tas-saltna t'Alla: iżda lil
dawk li huma minn barra, dan kollu jsiril-
hom bil-parabbli:
12 Biex huma u jaraw, jaraw u ma ja-
rawx; u huma u jisimgħu, jisimgħu u
ma jifhmux; li xi darba ma jikkonvertux,
u dnubiethom jinħafrulhom.
13 U qalilhom: Ma tafux dil-parabbla?
u kif mela tkunu tafu l-parabbli kollha?
14 Dak li jiżra', jiżra' l-kelma.
15 U dawn huma dawk ta' mal-ġenb
tat-triq, fejn il-kelma hi miżrugħa; iżda
meta jkunu semgħu, minnufih jiġi Satana,
u jieħu l-kelma li nżergħet f'qalbhom.
16 U dawn huma bħal dawk li jin-
żergħu f'art bil-blat; li, meta jisimgħu
l-kelma, jilqgħuha mill-ewwel bil-ferħ;
17 U m'għandhomx għerq fihom infus-
hom, u għalhekk idumu xi żmien: wara,
meta jinqala' l-għali jew it-taħbit min-
ħabba l-kelma, mill-ewwel jitfixklu.
18 U dawn huma dawk li jinżergħu fix-
xewk; dawn jisimgħu l-kelma,
19 U l-ġibdiet ta' did-dinja, u l-qerq tal-
għana, u x-xewqat ħżiena ta' ħwejjeġ oħra,
meta jidħlu, joħonqu l-kelma, u ssir bla
fejda.
20 U dawn huma dawk li jinżergħu fuq
art tajba; dawk li jisimgħu l-kelma, u
jilqgħuha; u jagħtu l-frott, biċċa tletin,
biċċa sittin, u biċċa mija.
21 U qalilhom: Jaqaw xemgħa tinġieb
biex titqiegħed taħt kejl, jew taħt sodda?
u mhux biex titqiegħed fuq il-gandlier?
22 Għax xejn m'hemm moħbi, li ma
jinkixifx; u lanqas m'hemm xejn miżmum
sigriet, li ma jiġix fil-beraħ.
23 Jekk wieħed għandu widnejn biex
jisma', ħa jisma'.
24 U qalilhom: Araw x'tisimgħu: bil-
kejl li tkejlu, ikejlulkom; u iżjed jingħata
lilkom li tisimgħu.

25 Għax lil min għandu, jingħatalu: u
lil dak li m'għandux, jitteħidlu wkoll dak
li għandu.
26 U qal: Hekk hija s-saltna t'Alla
bħallikieku bniedem jixħet iż-żerriegħa
fl-art;
27 U jorqod, u jqum bil-lejl u bi nhar,
u ż-żerriegħa tinbet u tikber, mingħajr ma
jaf kif.
28 Għax l-art tagħti l-frott minnha
nfisha; l-ewwel il-ħaxix, imbagħad is-
sbula, imbagħad il-qamħ lest fis-sbula.
29 Iżda meta jsir il-frott, malajr joħroġ
il-minġel, għax il-ħsad ikun wasal.
30 U qal: Kif inxebbhu s-saltna t'Alla?
jew b'liema parabbla nuruha?
31 Hi bħall-qalba taż-żerriegħa tas-
senapa, li, meta tinżara' fl-art, hi l-iċken
fost iż-żrieragħ kollha li hawn fl-art:
32 Iżda meta tinżara', tikber, u ssir
akbar mill-ħxejjex kollha, u tagħmel
friegħi kbar; hekk li t-tjur ta' l-ajru jistgħu
jgħammru taħt id-dell tagħha.
33 U b'ħafna parabbli bħal dawn kien
jitkellem il-kelma magħhom, bħal ma
kienu jistgħu jisimgħuha.
34 U mingħajr parabbla ma kienx
ikellimhom: u meta kienu jkunu weħid-
hom, kien ifisser kollox lid-dixxipli tiegħu.
35 U dak in-nhar stess, meta sar fil-
għaxija, qalilhom: Ejjew immorru n-naħa
l-oħra.
36 U wara li bagħtu l-ġemgħa tan-nies,
ħaduh hekk kif kien għadu fid-dgħajsa. U
kien hemm ukoll dgħajjes oħra żgħar
miegħu.
37 U qam riefnu kbir ta' riħ, u l-mewġ
kien dieħel fid-dgħajsa, hekk li issa mtliet.
38 U hu kien fil-poppa, rieqed fuq
imħadda: u huma qajmuh, u qalulu:
Mgħallem, ma tħabbilx rasek li nintilfu?
39 U qam, u ċanfar lir-riħ, u qal lill-
baħar: Iskot, ikkwieta. U r-riħ waqaf, u
għamlet kalma kbira.
40 Imbagħad qalilhom: Għaliex intom
hekk imbeżżgħin? għaliex m'għandkomx
fidi?
41 U beżgħu wisq; u qalu lil xulxin: Xi
bniedem hu dan, biex ir-riħ u l-baħar stess
jobduh?

5 U ġew in-naħa l-oħra tal-baħar, fil-
pajjiż tal-Ġeraseni.
2 U kif niżel mid-dgħajsa, f'daqqa
waħda ltaqa' miegħu mill-oqbra bniedem
bi spirtu mniġġes.
3 Li kellu daru qalb l-oqbra; u ebda
bniedem ma kien jista' jorbtu, le, lanqas
bil-ktajjen;
4 Għax kien ta' spiss marbut bil-qjud u
l-ktajjen, u l-ktajjen kienu mkissrin minnu,
u l-qjud imfarrkin biċċiet: u lanqas ħadd
ma kien jista' jimmansah.
5 U dejjem, lejl u nhar, kien ikun fil-
muntanji, u fl-oqbra jgħajjat, u jqatta' lilu
nnifsu bil-ġebel.
6 Iżda malli ra 'l Ġesù mill-bogħod,
ġera, u qiemu.
7 U għajjat b'leħen għoli, u qal:
X'għandi x'naqsam miegħek, Ġesù, Bin
Alla l-ogħla? Nitolbok għal Alla, la
taħqarnix.
8 Għax hu qallu: Oħroġ minn dal-
bniedem, ja spirtu mniġġes.
9 U staqsieh: X'jismek? U dak wieġeb,
billi qal: Jisimni Leġjun: għax aħna ħafna.
10 U talbu wisq biex ma jibgħathomx
barra mill-pajjiż.
11 Issa kien hemm qrib il-muntanja
merħla kbira ta' ħnieżer jirgħaw.
12 U x-xjaten kollha talbuh, billi qalu:
Ibgħatna fil-ħnieżer, biex nidħlu fihom.
13 U minnufih Ġesù rħielhom. U
l-ispirti mniġġsa ħarġu, u daħlu fil-
ħnieżer; u l-merħla, li kien fiha ma' l-elfejn
ras, intefgħet bil-herra mill-irdum għall-
baħar, u fgaw fil-baħar.
14 U dawk li kienu jirgħaw il-ħnieżer
ħarbu, u taw l-aħbar fil-belt, u fir-raba'.
U dawn ħarġu jaraw x'kien ġara.
15 U ġew għand Ġesù, u raw lil dak li
kellu x-xitan u l-leġjun, qiegħed bil-
qiegħda, u liebes, u b'moħħu f'loku: u
beżgħu.
16 U dawk li raw dan qalulhom x'ġara
lil dak li kellu x-xitan; u fuq il-ħnieżer
ukoll.
17 U bdew jitolbuh biex jitlaq mill-
inħawi tagħhom.
18 U meta tala' fid-dgħajsa, dak li
kellu x-xitan talbu biex ikun miegħu.
19 U Ġesù ma ħalliehx, iżda qallu: Mur
f'darek għand niesek, u għidilhom kemm
ħwejjeġ kbar il-Mulej għamel għalik, u
kellu ħniena minnek.
20 U telaq, u beda jxandar f'Dekapoli
kemm ħwejjeġ kbar Ġesù għamel għalih:
u n-nies kollha stagħġbu.
21 U meta Ġesù raġa' għadda bid-
dgħajsa għan-naħa l-oħra, ħafna nies
inġemgħu madwaru: u kien ħada l-baħar.
22 U, ara, ġie wieħed mill-kbar tas-
sinagoga, jismu Ġajru; u xħin rah, xteħet
f'riġlejh.
23 U talbu wisq, billi qal: Iċ-ċkejkna
binti qiegħda f'xifer il-mewt: nitolbok,
ejja u qiegħed idejk fuqha, biex tfiq; u
tgħix.
24 U mar Ġesù miegħu; u ħafna nies
marru warajh, u rassewh.
25 U waħda mara, li kellha telf ta'
demm għal tnax-il sena,
26 U kienet batiet wisq minn ħafna
tobba, u nefqet dak kollu li kellha, u ma
tjiebet xejn, iżda aktar marret għall-agħarr,
27 Malli semgħet b'Ġesù, ġiet fir-rassa
minn wara, u messet ilbiesu.
28 Għax qalet: Jekk nista' mmiss biss
ilbiesu, inkun imfejqa.

29 U minnufih it-tnixxija ta' demmha
nixfet; u ħasset f'ġisimha li kienet imfejqa
minn dik il-marda.
30 U hekk kif Ġesù għaraf fih innifsu
l-qawwa li kienet ħarġet minnu, dar fuq il-
folla, u qal: Min missli lbiesi?
31 U d-dixxipli tiegħu qalulu: Qiegħed
tara l-ġemgħa tan-nies trossok, u tgħid:
Min missni?
32 U ħares madwaru biex jara lil dik li
kienet għamlet dan.
33 Iżda l-mara mbeżżgħa u mriegħda,
billi kienet taf dak li kien sar fiha, ġiet
u xteħtet quddiemu, u qaltlu s-sewwa
kollha.
34 U qalilha: Binti, il-fidi tiegħek fej-
qitek: mur bis-sliema, u kun imfejqa mill-
marda tiegħek.
35 Xħin kien għadu qiegħed jitkellem,
ġew x'uħud mingħand il-kbir tas-sina-
goga jgħidulu: Bintek mietet: għalfejn
tħabbat iżjed lill-Imgħallem?
36 Imma hekk kif Ġesù sama' l-kelma
li kienet ingħadet, qal lill-kbir tas-sina-
goga: La tibżax, emmen biss.
37 U ma ħalla 'l ħadd imur warajh,
ħlief 'il Pietru, u 'l Ġakbu, u 'l Ġwanni ħu
Ġakbu.
38 U ġie fid-dar tal-kap tas-sinagoga; u
ra l-għagħa, u lil dawk li kienu jibku u
jixru wisq.
39 U malli daħal, qalilhom: Għalfejn
qegħdin tagħmlu din il-għagħa, u tibku?
it-tifla mhix mejta, iżda rieqda.
40 U daħku bih. Imma wara li ħariġ-
hom kollha barra, ħa lil missier it-tifla u lil
ommha, u lil dawk li kienu miegħu, u
daħal fejn kienet it-tifla.
41 U ħa t-tifla minn idha, u qalilha:
Talita qumi; li tfisser: Tifla, ngħidlek:
Qum.
42 U minnufih it-tifla qamet, u mxiet;
għax kienet ta' tnax-il sena. U stagħġbu
b'għaġeb kbir wisq.
43 U wissiehom bis-sħiħ li ebda bnie-
dem ma jkun jaf dan; u ordna li jagħtuha
xi ħaġa x'tiekol.

6 U ħareġ minn hemm, u ġie f'pajjiżu; u
d-dixxipli tiegħu marru warajh.
2 U meta wasal is-Sibt, beda jgħallem
fis-sinagoga: u bosta nies li semgħuh
stagħġbu, billi qalu: Mingħand min
għandu dawn il-ħwejjeġ dal-bniedem? U
x'għerf hu dan li ntgħatalu, li egħmejjel
hekk kbar jintgħamlu minn idejh?
3 Dan mhux il-mastrudaxxa, bin Ma-
rija, ħu Ġakbu, u Ġożè, u Ġuda u Xmun?
U ħutu n-nisa mhumiex hawn magħna? U
kienu mfixklin bih.
4 Iżda qalilhom Ġesù: Profeta mhux
bla ġieħ, ħlief f'pajjiżu, u fost qrabatu, u
f'daru stess.
5 U hemm ma kienx jista' jagħmel ebda
egħmil kbir, għajr dak li qiegħed idejh fuq
ftit morda, u fejjaqhom.
6 U stagħġeb minħabba n-nuqqas tat-
twemmin tagħhom.
U mar madwar l-irħula jgħallem.
7 U sejjaħ lejh it-tnax, u beda jibgħat-
hom tnejn tnejn; u tahom is-setgħa fuq
l-ispirti mniġġsa;
8 U ordnalhom biex ma jieħdu xejn
għall-vjaġġ tagħhom, għajr ħatar biss; la
ħorġa, la ħobż, la flus fil-borża tagħhom:
9 Iżda lebsin il-qorq; u ma jilbsux
żewġt ilbiesi.
10 U qalilhom: Kulfejn tidħlu f'dar,
hemm oqogħdu sakemm titilqu minn
hemm.
11 U kull min ma jilqagħkomx, u
lanqas jismagħkom, meta titilqu minn
hemm, farfru t-trab ta' taħt saqajkom
bħala xhieda kontra tagħhom. Tassew
ngħidilkom: Ikun aħjar għal Sodoma u
Gomorra f'jum il-ħaqq, milli għal dik il-
belt.
12 U ħarġu, u xandru li l-bnedmin
għandhom jindmu.
13 U keċċew ħafna xjaten, u dilku biż-
żejt ħafna li kienu morda, u fejquhom.
14 U sama' bih is-sultan Erodi; (għax
ismu sar magħruf): u qal: Ġwanni l-Bat-
tista qam mill-imwiet, u għalhekk egħmej-
jel kbar qegħdin jidhru fih.
15 Oħrajn qalu: Hu Elija. U oħrajn
qalu: Hu profeta, jew bħal wieħed mill-
profeti.
16 Imma meta sama' b'dan Erodi, qal:
Hu Ġwanni, li qtajtlu rasu: qam minn bejn
l-imwiet.
17 Għax Erodi stess kien bagħat u
qabad 'il Ġwanni, u rabtu fil-ħabs min-
ħabba Erodija, mart ħuh Filippu: għax
kien iżżewwiġha;
18 Għax Ġwanni kien qal lil Erodi:
Mhux sewwa għalik illi jkollok mart
ħuk.
19 Għalhekk Erodija kellha ġlieda
kontra tiegħu, u xtaqet toqtlu; iżda ma
setgħitx:
20 Għax Erodi kien jibża' minn Ġwan-
ni, billi kien jaf li kien raġel ġust u qaddis,
u kien iħarsu; u meta semgħu, għamel
ħafna ħwejjeġ, u semgħu bil-qalb.
21 U meta wasal jum f'waqtu, f'egħluq
sninu, Erodi għamel ikla lill-kbarat tiegħu,
u lill-kaptani l-kbar, u lill-irġiel ewlenin
tal-Galilija;
22 U meta t-tifla ta' l-imsemmija Ero-
dija daħlet, u żifnet, u għoġbot lil Erodi u
lil dawk li kienu fuq il-mejda miegħu, is-
sultan qal lit-tfajla: Itlobni kulma trid, u
nagħtihulek.
23 U ħalfilha: Kulma titlobni, nagħti-
hulek, imqar nofs is-saltna tiegħi.
24 U ħarġet, u qalet lil ommha:
X'nitlob? U dik qaltilha: Ras Ġwanni
l-Battista.

25 U daħlet minnufih bil-għaġla għand
is-sultan, u talbet, billi qalet: Jien irrid li
malajr tagħtini f'dixx ras Ġwanni l-Bat-
tista.
26 U s-sultan sogħobbih wisq; iżda
minħabba l-ħalfa tiegħu, u minħabba
dawk li kienu jieklu miegħu, ma riedx
jiċħadhielha.
27 U malajr is-sultan bagħat bojja, u
ordna li tinġieb ras Ġwanni: u dak mar, u
qatagħlu rasu fil-ħabs,
28 U ġieb rasu f'dixx, u taha lit-tifla: u
t-tifla tatha lil ommha.
29 U xħin id-dixxipli tiegħu semgħu
b'dan, ġew u ħadu ġismu, u qegħduh
f'qabar.
30 U l-appostli nġemgħu għand Ġesù, u
qalulu kollox, sew kulma għamlu, u kemm
kulma għallmu.
31 U qalilhom: Ejjew intom weħidkom
f'lok imwarrab, u strieħu ftit: għax kien
hemm ħafna ġejjin u sejrin, u ma kellhomx
mistrieħ lanqas biex jieklu.
32 U telqu weħidhom f'lok imwarrab
bid-dgħajsa.
33 U n-nies rawhom jitilqu, u ħafna
kienu jafuh, u ġrew hemm bil-mixi mill-
ibliet kollha, u waslu qabilhom, u marru
flimkien għandu.
34 U kif Ġesù ħareġ mid-dgħajsa ra
ħafna nies, u kellu ħniena minnhom, għax
kienu qishom ngħaġ mingħajr ragħaj: u
beda jgħallimhom ħafna ħwejjeġ.
35 U xħin il-ħin kien issa daħal sewwa,
id-dixxipli tiegħu resqu lejh, igħidulu: Dan
lok imwarrab, u issa tard wisq:
36 Ibgħathom, ħalli jmorru fir-raba' ta'
l-idwar, u fl-irħula, u jixtru għalihom il-
ħobż: għax m'għandhom xejn x'jieklu.
37 Wieġeb u qalilhom: Agħtuhom
jieklu. U huma qalulu: Immorru nixtru
b'mitejn dinier ħobż, u nagħtuhom jieklu?
38 U qalilhom: Kemm-il ħobża għand-
kom? morru araw. U meta raw, qalu:
Ħamsa, u żewġ ħutiet.
39 U ġagħalhom joqogħdu lkoll bil-
qiegħda fi qtajjiet fuq il-ħaxix aħdar.
40 U qagħdu bil-qiegħda fi qtajjiet ta'
mija, u ta' ħamsin.
41 U kif ħa l-ħames ħobżiet u ż-żewġ
ħutiet, ħares lejn is-sema, u bierek, u
qasam il-ħobżiet, u tahom lid-dixxipli
tiegħu biex iqiegħdu quddiemhom; u
ż-żewġ ħutiet qasam bejniethom ilkoll.
42 U kielu lkoll, u xebgħu.
43 U ġabru tnax-il qoffa mimlijin biċ-
ċiet, u mill-ħut.
44 U dawk li kielu l-ħobżiet kienu
madwar ħamest elef raġel.
45 U minnufih ġagħal id-dixxipli tiegħu
jitilgħu fid-dgħajsa, u jmorru qablu n-naħa
l-oħra ta' Betsajda, waqt li hu bagħat in-
nies.
46 U wara li bagħathom, telaq lejn
muntanja jitlob.
47 U xħin wasal filgħaxija, id-dgħajsa
kienet f'nofs il-baħar, u hu waħdu l-art.
48 U rahom imħabbtin fil-qdif; għax
ir-riħ kien għal wiċċhom: u f'xi r-raba'
għassa tal-lejl resaq lejhom, jimxi fuq il-
baħar, u kien sa jaqbiżhom;
49 Iżda xħin rawh jimxi fuq il-baħar,
ħasbu li kien spirtu, u għajtu:
50 Għax ilkoll rawh, u tħawdu. U min-
nufih kellimhom, u qalilhom: Qawwu
qalbkom: hu jien; la tibżgħux.
51 U tala' fejnhom fuq id-dgħajsa; u
r-riħ waqaf: u kienu miblugħin bla qjies
fihom infushom, u stagħġbu.
52 Għax ma kinux jifhmu l-miraklu
tal-ħobżiet: għax qalbhom kienet twebb-
set.
53 U meta qasmu għan-naħa l-oħra,
ġew fl-art ta' Ġennesaret, u ġibdu lejn
ix-xatt.
54 U malli niżlu mid-dgħajsa, minnufih
għarfuh.
55 U ġrew madwar dik l-art kollha, u
bdew iġorru fuq is-saqqijiet dawk li kienu
morda, fejn semgħu li kien.
56 U kulfejn daħal, fl-irħula, jew
fl-ibliet, jew fir-raba', kienu jqiegħdu
l-morda fit-toroq, u talbuh bil-ħrara li
mqar imissu tarf libstu: u kemm nies
kienu jmissuh kienu jieħdu saħħithom.

7 Imbagħad ġew għandu flimkien il-
Fariżej, u x'uħud mill-iskribi, li ġew
minn Ġerusalem.
2 U kif raw x'uħud mid-dixxipli
tiegħu jieklu l-ħobż b'idejhom imniġġsin,
jiġifieri mhux maħsulin, sabu ħtija fihom.
3 Għax il-Fariżej, u l-Lhud kollha, jekk
ma jaħslux idejhom sewwa, ma jiklux,
billi huma jżommu fit-tagħlim tax-xjuħ;
4 U meta jiġu mis-suq, ma jiklux jekk
ma jinħaslux. U hemm ħafna ħwejjeġ
oħra, li huma laqgħu biex iħarsuhom,
bħalma hu l-ħasil tat-tazzi, tal-ġarar, ta'
l-inħas, u ta' l-imwejjed.
5 Imbagħad staqsewh il-Fariżej u
l-iskribi: Għaliex id-dixxipli tiegħek ma
jimxux fuq it-tagħlim tax-xjuħ, iżda jieklu
l-ħobż b'idejhom mhux maħsulin?
6 Wieġeb u qalilhom: Sewwa ippro-
fetizza Isaija fuqkom, ipokriti, kif inhu
miktub: Dawn in-nies b'xofftejhom iweġġ-
ħuni iżda qalbhom bgħida minni.
7 U għalxejn iqimuni, billi jgħallmu
bħala tagħlim il-preċetti tal-bnedmin.
8 Intom twarrbu l-kmandamenti t'Alla,
u żżommu t-tagħlim tal-bniedem bħalma
hu l-ħasil tal-ġarar u tat-tazzi: u tagħmlu
ħafna ħwejjeġ oħra bħal dawn.
9 U qalilhom: Intom twarrbu għal
kollox il-kmandamenti t'Alla, biex iż-
żommu t-tagħlim tagħkom.
10 Għax Mosè qal: Weġġaħ lil mis-
sierek u lil ommok; u: Min jisħet lil

missieru jew lil ommu, ħa jmut bil-mewt:
11 Iżda intom tgħidu: Jekk wieħed
igħid lil missieru jew lil ommu: Dak li bih
tista' tkun megħjun minni hu Qorban,
jiġifieri, Mogħti 'l Alla, ikun ħieles.
12 U ma tħalluh jagħmel xejn iżjed għal
missieru jew għal ommu:
13 Billi tagħmlu bla siwi l-kelma t'Alla
bit-tagħlim tagħkom, li intom għallimtu:
u ħafna ħwejjeġ oħra bħal dawn tagħmlu.
14 U xħin sejjaħ lejh in-nies kollha,
qalilhom: Isimgħuni lkoll, u ifhmu:
15 M'hemm xejn barra mill-bniedem, li
meta jidħol fih jista' jħammġu: iżda
l-ħwejjeġ li joħorġu barra minnu, dawk
huma li jħammġu l-bniedem.
16 Jekk wieħed għandu widnejn biex
jisma', ħa jisma'.
17 U meta daħal id-dar minn fejn in-
nies, id-dixxipli tiegħu staqsewh fuq il-
parabbla.
18 U qalilhom: Hekk intom ukoll bla
dehen? Ma tifhmux, li kull ħaġa li minn
barra tidħol fil-bniedem, ma tistax tniġġsu;
19 Għax ma tidħolx f'qalbu, iżda
f'żaqqu, u tmur fil-kanal, li minnu jissaffa
kull ikel?
20 U qal: Dak li joħroġ mill-bniedem,
dak iniġġes il-bniedem.
21 Għax minn ġewwa, mill-qalb tal-
bnedmin, joħorġu l-ħsibijiet ħżiena, l-adul-
terji, iż-żena,
22 Is-serq, ix-xeħħa, il-ħżunija, il-qerq,
il-ħajja bla rażan, il-għajn ħażina, id-
dagħa, il-kburija, il-bluha.
23 Dawn il-ħwejjeġ ħżiena kollha jiġu
minn ġewwa, u jniġġsu l-bniedem.
24 U qam minn hemm, u mar fl-inħawi
ta' Tir u Sidon, u daħal f'dar, u ried li
ħadd ma jkun jaf b'dan: iżda ma satax
jinħeba.
25 Għax waħda mara, li bintha ż-żgħira
kellha spirtu mniġġes, semgħet bih, u ġiet
u xteħtet f'riġlejh:
26 Il-mara kienet Griega, Sirofenissa
minn ġensha; u talbitu biex ikeċċi x-xitan
minn bintha.
27 Iżda qalilha Ġesù: Ħa jixbgħu
l-ewwel l-ulied: għax mhux xieraq li tieħu
l-ħobż ta' l-ulied, u tixħtu lill-klieb.
28 U wieġbet, u qaltlu: Iva, Mulej:
imma l-klieb taħt il-mejda jieklu mill-frak
ta' l-ulied.
29 U qalilha: Minħabba dal-kliem mur;
ix-xitan ħareġ minn bintek.
30 U xħin waslet f'darha, sabet li
x-xitan kien ħareġ, u bintha mixħuta fuq
is-sodda.
31 U raġa' ħareġ mill-inħawi ta' Tir u
Sidon, u ġie ħdejn il-baħar tal-Galilija,
min-nofs l-inħawi ta' Dekapoli.
32 U ġibulu wieħed li kien trux, li kien
ibati biex jitkellem; u talbuh bil-ħrara biex
iqiegħed idu fuqu.
33 U ħadu fil-ġenb mill-ġemgħa tan-
nies, u qiegħed subgħajh f'widnejh, u
beżaq, u mess ilsienu;
34 U hu u jħares lejn is-sema, tniegħed,
u qallu: Effata, jiġifieri: Infetaħ.
35 U minnufih widnejh infetħu, u
r-rabta ta' lsienu nħallet, u tkellem sewwa.
36 U wissiehom biex ma jgħidu lil ħadd:
iżda aktar ma kien iwissihom, aktar iżjed
kienu jxandruh.
37 U kienu mistagħġbin bla qjies, billi
kienu jgħidu: Kollox għamel tajjeb:
għamel it-torox jisimgħu, u l-imbikkmin
jitkellmu.

8 F'dawk il-jiem billi l-ġemgħa tan-nies
kienet kbira wisq, u billi ma kellhom
xejn x'jieklu, Ġesù sejjaħ lid-dixxipli lejh,
u qalilhom:
2 Għandi ħniena mill-ġemgħa tan-nies,
għax issa ilhom miegħi tlitt ijiem, u
m'għandhom xejn x'jieklu:
3 U jekk nibagħthom sajmin f'darhom,
jogħxew fit-triq: għax ħafna minnhom
ġew mill-bogħod.
4 U wiġbuh id-dixxipli tiegħu: Minn
fejn wieħed jista' jxabba' bil-ħobż lil dawn
il-bnedmin hawn fid-deżert?
5 U staqsiehom: Kemm-il ħobża
għandkom? U huma qalu: Sebgħa.
6 U ordna lin-nies joqogħdu bil-qiegħda
fl-art; u ħa s-seba' ħobżiet, u iżżaħajr, u
qasam, u ta lid-dixxipli tiegħu biex
inewlulhom; u newlu lin-nies.
7 U kellhom ftit ħut żgħir; u berikhom,
u ordna li jnewluhomlhom ukoll.
8 U kielu, u xebgħu: u ġabru mill-
biċċiet li kien fadal sebat iqfief.
9 U dawk li kielu kienu madwar erbat
elef; u bagħathom.
10 U minnufih tala' fid-dgħajsa mad-
dixxipli tiegħu, u ġie fl-inħawi ta' Dal-
manuta.
11 U l-Fariżej ħarġu, u bdew jitlewmu
miegħu, billi riedu minnu għelm mis-
sema, biex iġarrbuh.
12 U tniegħed qawwi fl-ispirtu tiegħu, u
qal: Għalfejn dan in-nisel ifittex għelm?
Tassew ngħidilkom: Ebda għelm ma
jingħata lil dan in-nisel.
13 U ħalliehom, u wara li raġa' tala'
fuq id-dgħajsa telaq għan-naħa l-oħra.
14 Issa d-dixxipli nsew jieħdu l-ħobż, u
lanqas kellhom fid-dgħajsa magħhom
iżjed minn ħobża waħda.
15 U wissiehom, billi qal: Araw, ħarsu
ruħkom mill-ħmira tal-Fariżej, u mill-
ħmira ta' Erodi.
16 U tkellmu bejniethom, billi qalu:
Għax m'għandniex ħobż.
17 U meta Ġesù għaraf dan, qalilhom:
X'intom tgħidu, għax m'għandkomx
ħobż? Għadkom ma tagħrfux, u lanqas
tifhmu? Għad għandkom qalbkom iebsa.
18 Għandkom għajnejn, u ma tarawx?

u għandkom widnejn, u ma tisimgħux? U ma tiftakrux?

19 Meta qsamt il-ħames ħobżiet għall-ħamest elef, kemm-il qoffa mimlija biċċiet ġbartu? Qalulu: Tnax.

20 U meta seba' ħobżiet bejn erbat elef, kemm-il qoffa mimlija biċċiet ġbartu? U qalulu: Sebgħa.

21 U qalilhom: Kif ma tifhmux?

22 U ġie f'Betsajda; u ġibulu raġel agħma, u talbuh bil-ħrara biex imissu.

23 U qabad minn idu r-raġel agħma, u ħarġu mir-raħal; u meta beżaq fuq għajnejh, u qiegħed idejh fuqu, staqsieh jekk jarax xi ħaġa.

24 U dak ħares 'il fuq, u qal: Nara rġiel qishom siġar jimxu.

25 Wara dan raġa' qiegħed idejh fuq għajnejh: u ġagħalu jħares 'il fuq; u kien imfejjaq, u ra lil kulħadd ċar.

26 U bagħatu daru, billi qal: La tidħolx fir-raħal, u la tgħid lil ħadd b'dan fil-belt.

27 U Ġesù ħareġ mad-dixxipli tiegħu, għar-rħula ta' Ċesarija Filippi: u fit-triq staqsa lid-dixxipli tiegħu, billi qalilhom: Min igħidu n-nies li jien?

28 U wieġbu: Ġwanni l-Battista; iżda x'uħud: Elija; u oħrajn: Wieħed mill-profeti.

29 U qalilhom: Iżda intom min tgħidu li jien? u Pietru wieġbu, u qallu: Inti l-Kristu.

30 U wissiehom biex ma jgħidu 'l ħadd fuqu.

31 U beda jgħallimhom, li Bin il-bniedem għandu jbati ħafna ħwejjeġ, u jinċaħad mix-xjuħ, u mill-qassisin il-kbar, u l-iskribi, u jinqatel, u wara tlitt ijiem iqum mill-ġdid.

32 U tkellem dal-kliem fil-beraħ. U Pietru ħadu fil-ġenb, u beda jċanfru.

33 Iżda wara li dar u ħares lejn id-dixxipli tiegħu, ċanfar 'il Pietru, billi qal: Lura minni, Satana: għax int ma tħabbilx moħħok bil-ħwejjeġ t'Alla, iżda bil-ħwejjeġ tal-bnedmin.

34 U meta sejjaħ in-nies lejh mad-dixxipli tiegħu wkoll, qalilhom: Kull min irid jiġi warajja, ħa jiċħad lilu nnifsu, u jarfa' salibu, u jiġi warajja.

35 Għax kull min irid isalva ħajtu jitlifha; iżda kull min jitlef ħajtu minħabba fija u l-evanġelju, dan isalvaha.

36 Għax x'jiswielu bniedem, jekk jirbaħ id-dinja kollha, u jitlef ruħu stess?

37 Jew x'jagħti bniedem b'bidla ma' ruħu?

38 Kull min mela jistħi minni u minn kliemi fost dan in-nisel adulteru u midneb; Bin il-bniedem ukoll jistħi minnu, meta jiġi fil-glorja ta' Missieru ma' l-anġli mqaddsa.

9 U qalilhom: Tassew ngħidilkom: Hemm x'uħud milli qegħdin hawn, li ma jduqux il-mewt, qabel ma jaraw is-saltna t'Alla ġejja bil-qawwa.

2 U wara sitt ijiem Ġesù ħa miegħu 'l Pietru, u 'l Ġakbu, u 'l Ġwanni, u ġiebhom fuq muntanja għolja għalihom weħidhom: u tbiddel quddiemhom.

3 U ħwejġu saru jiddu, bojod wisq daqs is-silġ; illi ebda wieħed li jnaddaf id-drapp ma jista' jġibhom bojod daqshekk f'wiċċ l-art.

4 U hemm dehrilhom Elija ma' Mosè: u kienu jitkellmu ma' Ġesù.

5 U wieġeb Pietru u qal 'il Ġesù: Mgħallem, tajjeb għalina li nkunu hawn: ħa nagħmlu tliet egħrejjex; wieħed għalik, u wieħed għal Mosè, u wieħed għal Elija.

6 Għax ma kienx jaf x'qiegħed igħid; għax kienu beżgħanin wisq.

7 U kien hemm sħaba li għattiethom: u ġie leħen mis-sħaba jgħid: Dan hu Ibni l-għażiż: Isimgħuh.

8 U minnufih, xħin ħarsu madwarhom, ma raw lil ħadd iżjed, ħlief 'il Ġesù biss magħhom.

9 U huma u neżlin mill-muntanja, ordnalhom illi ma jgħidu lil ħadd xi ħwejjeġ raw, sakemm Bin il-bniedem ikun qam mill-imwiet.

10 U żammew dil-kelma fihom infushom, billi kienu jistaqsu lil xulxin x'jiġifieri l-qawmien mill-imwiet.

11 U staqsewh, igħidu: Għaliex l-iskribi jgħidu li Elija għandu jiġi l-ewwel?

12 U wieġeb u qalilhom: Tassew li Elija jiġi l-ewwel, u jqiegħed kollox f'loku; u kif inhu miktub għal Bin il-bniedem, li jaħtieġ ibati wisq, u jiżżeblah.

13 Iżda ngħidilkom: Elija tassew ġie, u għamlulu kulma xtaqu, kif inhu miktub fuqu.

14 U malli ġie fejn id-dixxipli tiegħu, ra ġemgħa kbira ta' nies madwarhom, u l-iskribi jitlewmu magħhom.

15 U minnufih in-nies kollha, xħin rawh, stagħġbu wisq, u ġrew lejh u sellmulu.

16 U staqsa lill-iskribi: X'kontu titlewmu magħhom?

17 U wieġeb wieħed mill-ġemgħa tan-nies u qal: Mgħallem, ġibt għandek lil ibni, li għandu spirtu mbikkem;

18 U kulfejn jieħdu, iħabbtu ma' l-art: u hu joħroġ ir-ragħwa, u jgħażgħaż snienu, u jintilef: u jien tkellimt mad-dixxipli tiegħek biex ikeċċuh; u ma setgħux.

19 Wieġbu, u qal: Ja nisel bla fidi, kemm sa ndum magħkom? Kemm sa ndum nissaportikom? Ġibuhuli.

20 U ġibuhulu: u meta rah, minnufih l-ispirtu ħabbtu; u waqa' fl-art, u hu u jitmiegħek beda joħroġ ir-ragħwa.

21 U staqsa lil missieru: Minn kemm

ilu li ġralu dan? U dak qal: Mindu kien
tarbija.
22 U bosta drabi xeħtu fin-nar, u fl-
ilma, biex jeqirdu; iżda jekk tista' tagħmel
xi ħaġa, ikollok ħniena minna, u għinna.
23 U qallu Ġesù: Jekk tista' temmen,
kollox jista' jkun għal min jemmen.
24 Minnufih missier it-tifel għajjat, u
qal bid-dmugħ: Nemmen, Mulejja; għin
int in-nuqqas tat-twemmin tiegħi.
25 Xħin Ġesù ra li n-nies ġew jiġru
flimkien, ċanfar l-ispirtu mniġġes, billi
qallu: Ja spirtu mbikkem u trux, ngħid-
lek: Oħroġ minnu, u tidħolx iżjed fih.
26 U l-ispirtu għajjat, u ħabbtu bis-sħiħ,
u ħareġ minnu: u dak kien qisu mejjet;
hekk li ħafna qalu: Miet.
27 Iżda Ġesù qabdu minn idu, u
refgħu; u dak qam.
28 U xħin daħal id-dar, id-dixxipli
tiegħu staqsewh bejnu u bejnhom: Għa-
liex ma stajniex nkeċċuh?
29 U qalilhom: Dal-ġens ta' xjaten
b'xejn ma jistgħu joħorġu, ħlief bit-talb u
bis-sawm.
30 U telqu minn hemm, u għaddew
mill-Galilija; u ried li ħadd ma ikun jaf
b'dan.
31 Għax hu għallem lid-dixxipli tiegħu,
u qalilhom: Bin il-bniedem jingħata f'idejn
il-bnedmin, u joqtluh; u wara li jinqatel,
iqum mat-tielet jum.
32 Iżda huma ma fehmux dal-kliem, u
kienu jibżgħu jistaqsuh.
33 U wasal Kafarnahum; u kif daħal
id-dar staqsiehom: Fuqiex kontu tit-
lewmu bejnietkom fit-triq?
34 Iżda huma baqgħu sektin: għax fit-
triq kienu tlewmu bejniethom, fuq min
ikun l-akbar.
35 U qagħad bil-qiegħda, u sejjaħ lit-
tnax, u qalilhom: Jekk wieħed jixtieq ikun
l-ewwel, dan ikun l-aħħar fost kulħadd, u
qaddej ta' kulħadd.
36 U ħa tifel żgħir, u qiegħdu f'nofs-
hom: u wara li ħadu f'dirgħajh, qalilhom:
37 Min jilqa' f'ismi wieħed minn dawn
it-tfal, jilqa' lili: u kull min jilqa' lili, jilqa'
mhux lili, iżda lil dak li bagħatni.
38 U wieġeb Ġwanni, billi qal: Mgħal-
lem aħna rajna wieħed ikeċċi x-xjaten
f'ismek, u ma ġiex warajna; u aħna ma
ħallejniehx, għax ma ġiex warajna.
39 Imma qal Ġesù: La żżommuhx:
għax m'hemm ebda bniedem li jagħmel
miraklu f'ismi, li jista' malajr wara igħid
deni fuqi.
40 Għax min mhux kontra tagħna hu
magħna.
41 Għax min jagħtikom tazza ilma biex
tixorbu f'ismi, għax intom ta' Kristu,
tassew ngħidilkom, ma jitlifx il-ħlas
tiegħu.
42 U min jiskandalizza wieħed minn
dawn iż-żgħar li jemmnu fija, aħjar ikun
għalih li tiddendel ġebla ta' mitħna
m'għonqu, u jixteħet il-baħar.
43 U jekk idek tfixklek, aqtagħha:
aħjar ikun għalik li tidħol magħtub fil-
ħajja, milli jkollok iż-żewġ idejn biex tmur
l-infern, fin-nar li ma jintefa qatt:
44 Fejn id-duda tagħhom ma tmutx, u
n-nar ma jintefiex.
45 U jekk sieqek tfixklek, aqtagħha:
aħjar ikun għalik li tidħol zopp fil-ħajja,
milli jkollok żewġ saqajn biex tintafa' fl-
infern, fin-nar li ma jintefa qatt.
46 Fejn id-duda tagħhom ma tmutx, u
n-nar ma jintefiex.
47 U jekk għajnek tfixklek, aqlagħha:
aħjar ikun għalik li tidħol fis-saltna t'Alla
b'għajn waħda, milli jkollok żewġ għaj-
nejn biex tintafa' fin-nar ta' l-infern:
48 Fejn id-duda tagħhom ma tmutx, u
n-nar ma jintefiex.
49 Għax kulħadd jitmellaħ bin-nar, u
kull sagrifiċċju jitmellaħ bil-melħ.
50 Tajjeb il-melħ; iżda jekk il-melħ
jitlef imluħitu, biex issewwuh? Ħa jkoll-
kom il-melħ fikom infuskom, u ħa jkoll-
kom is-sliem bejnietkom.

10 U qam minn hemm, u ġie fl-inħawi
tal-Lhudija 'l hinn mill-Ġurdan: u
n-nies reġgħu ġew lejh; u hu, bħal ma kien
jagħmel dari, raġa' għallimhom.
2 U ġew għandu l-Fariżej, u staqsewh,
biex iġarrbuh: Jixraq li raġel ikeċċi
lil martu?
3 U wieġeb, u qalilhom: X'ordnalkom
Mosè?
4 U qalu: Mosè ħalla li tinkiteb il-kitba
tad-divorzju, u titkeċċa.
5 U wieġeb Ġesù, u qalilhom: Min-
ħabba l-ebusija ta' qalbkom kitbilkom
dal-preċett.
6 Iżda mill-bidu tal-ħolqien Alla għa-
milhom raġel u mara.
7 Minħabba f'hekk raġel jitlaq lil mis-
sieru u lil ommu, u jingħaqad ma' martu;
8 U t-tnejn isiru ġisem wieħed: għal-
hekk ma jibqgħux iżjed tnejn, iżda ġisem
wieħed.
9 Għalhekk dak li Alla għaqqad flim-
kien, ħa ma jifirdux il-bniedem.
10 U fid-dar id-dixxipli reġgħu staq-
sewh fuq din l-istess ħaġa.
11 U qalilhom: Kull min ikeċċi
lil martu, u jiżżewweġ oħra, jagħmel adul-
terju kontra tagħha.
12 U jekk mara tkeċċi lil żewġha, u
tiżżewweġ ieħor, tagħmel adulterju.
13 U ġibulu tfal ċkejknin, biex imiss-
hom: iżda d-dixxipli tiegħu ċanfru lil
dawk li ġibuhom.
14 Iżda malli Ġesù ra dan, għadab
wisq, u qalilhom: Ħallu t-tfal ċkejknin
jiġu għandi; u la żżommuhomx: għax ta'
dawn hija s-saltna t'Alla.

15 Tassew ngħidilkom: Min ma jilqax
is-saltna t'Alla bħal tifel ċkejken, ma
jidħolx fiha.
16 U għannaqhom, u qiegħed idejh
fuqhom, u berikhom.
17 U wara li ħareġ fit-triq, ġie wieħed
jiġri, u qagħad għarkobbtejh quddiemu, u
staqsieh: Mgħallem tajjeb, x'nagħmel biex
niret il-ħajja ta' dejjem?
18 U Ġesù qallu: Għax tgħidli tajjeb?
M'hemm ħadd tajjeb għajr wieħed,
Alla.
19 Inti taf il-kmandamenti: La tagħ-
milx adulterju: La toqtolx: La tisraqx: La
tixhidx falz: La timbroljax: Weġġah lil
missierek u lil ommok.
20 U wieġeb, u qallu: Mgħallem, dawn
kollha ħaristhom minn żgħużiti.
21 Imbagħad Ġesù ħares lejh u ħabbu,
u qallu: Ħaġa waħda tonqsok: mur, bigħ
kulma għandek, u agħtih lill-foqra, u
jkollok teżor fis-sema: u ejja, ħu s-salib, u
imxi warajja.
22 U dak sogħobbih għal dal-kliem, u
mar qalbu sewda: għax kellu ħafna ġid.
23 U Ġesù ħares madwaru, u qal lid-
dixxipli tiegħu: Kemm hija ħaġa tqila li
dawk li għandhom il-għana jidħlu fis-
saltna t'Alla!
24 U d-dixxipli stagħġbu bi kliemu.
Imma Ġesù raġa' wieġeb, u qalilhom:
Uliedi, kemm hija ħaġa tqila għal dawk li
jittamaw fil-għana biex jidħlu fis-saltna
t'Alla!
25 Eħfef li ġemel jgħaddi minn għajn
ta' labra, milli raġel għani jidħol fis-
saltna t'Alla.
26 U kienu jistagħġbu bla qjies, billi
jgħidu bejniethom: Min mela jista' jkun
salvat?
27 U Ġesù, hu u jħares lejhom, qal:
Għall-bnedmin dan ma jistax ikun; iżda
mhux għal Alla: għax kollox jista' jkun
għal Alla.
28 Imbagħad Pietru beda jgħidlu: Ara,
aħna ħallejna kollox, u ġejna warajk.
29 U wieġeb Ġesù, u qal: Tassew
ngħidilkom: M'hemm ebda bniedem li
telaq id-dar, jew lil ħutu subjien, jew lil
ħutu bniet, jew lil missieru, jew lil ommu,
jew lil martu, jew lil uliedu, jew artijiet,
minħabba fija, u minħabba l-evanġelju,
30 Li ma jeħux mitt darba iżjed issa
f'dan iż-żmien, djar, u aħwa subjien u
bniet, u ommijiet u wlied, u artijiet, bil-
persekuzzjonijiet; u fid-dinja l-oħra ħajja
ta' dejjem.
31 Imma ħafna li huma l-ewwel ikunu
l-aħħar; u l-aħħar l-ewwel.
32 U kienu fit-triq telgħin Ġerusalem; u
Ġesù kien miexi quddiemhom: u kienu
mistagħġbin; u huma u mexjin wara,
kienu mbeżżgħin. U raġa' ħa t-tnax, u
beda jgħidilhom x'kellu jiġrilu,
33 Billi qal: Araw, aħna telgħin Ġeru-
salem; u Bin il-bniedem jingħata f'idejn il-
qassisin il-kbar, u lill-iskribi; u jikkundan-
nawh għall-mewt, u jagħtuh f'idejn il-
Ġentili:
34 U jiddieħku bih, u jsawtuh, u jobż-
qulu, u joqtluh: u fit-tielet jum jarġa'
jqum.
35 U resqu lejh Ġakbu u Ġwanni, ulied
Żebedew, igħidu: Mgħallem, irridu li
tagħmlilna kulma nixtiequ.
36 U qalilhom: Xi tridu li jien nagħmel
għalikom?
37 Qalulu: Agħtina li aħna noqogħdu,
wieħed fuq il-lemin tiegħek, u l-ieħor fuq
ix-xellug tiegħek, fil-glorja tiegħek.
38 Imma qalilhom Ġesù: Ma tafux
x'titolbu: tistgħu tixorbu mill-kalċi li nixrob
minnu jien? u titgħammdu bil-magħmu-
dija li biha mgħammed jien?
39 U qalulu: Nistgħu. U qalilhom
Ġesù: Intom tixorbu tabilħaqq mill-kalċi li
nixrob jien; u titgħammdu bil-magħmu-
dija li biha mgħammed jien:
40 Iżda biex toqogħdu fuq idi l-lemenija
u fuq idi x-xellugija mhux għalija li
nagħti; iżda jingħata lil dawk li għalihom
ġie mħejji.
41 U meta l-għaxra semgħu dan, qabdu
jitgħaddbu wisq għal Ġakbu u għal
Ġwanni.
42 Iżda Ġesù sejħilhom lejh, u qalil-
hom: Intom tafu li dawk, li huma miż-
mumin bħala l-ħakkiema tal-Ġentili,
jaħkmuhom; u l-kbar tagħhom għandhom
jedd fuqhom.
43 Iżda fostkom m'għandux ikun hekk;
imma kull min irid isir kbir fostkom, ikun
il-qaddej tagħkom:
44 U kull min ikun fostkom l-ewlieni,
ikun il-qaddej ta' lkoll.
45 Għaliex ukoll Bin il-bniedem ma
ġiex biex ikun moqdi, iżda biex jaqdi, u
biex jagħti ħajtu b'fidwa għal ħafna.
46 U waslu Ġerko: u hu u ħiereġ minn
Ġerko mad-dixxipli tiegħu u ma' ġemgħa
kbira ta' nies, Bartimew l-agħma, bin
Timew, kien qiegħed bil-qiegħda mal-
ġenb tat-triq jitlob.
47 U kif sama' li kien Ġesù ta' Nażża-
ret, beda jgħajjat, u jgħid: Ġesù, bin
David, ikollok ħniena minni!
48 U ħafna ċanfruh biex joqgħod
kwiet: iżda beda jgħajjat wisq aktar: Int,
bin David, ikollok ħniena minni.
49 U waqaf Ġesù, u ordna li jsejħulu. U
sejħu lir-raġel agħma, billi qalulu: Qawwi
qalbek, qum; qiegħed isejjaħlek.
50 U dak, hu u jarmi ħwejġu, qam, u
resaq lejn Ġesù.
51 U Ġesù wieġeb u qallu: Xi trid li
jien nagħmel għalik? Qallu r-raġel agħma:
Mulej, li nieħu d-dawl.
52 U qallu Ġesù: Mur; il-fidi tiegħek
fejqitek. U minnufih ħa d-dawl, u mar
wara Ġesù fit-triq.

11 U xħin qorbu lejn Ġerusalem, lejn
Betfaġe u Betanja, fejn il-għolja taż-
Żebbuġ, bagħat tnejn mid-dixxipli tiegħu,
2 U qalilhom: Morru fir-raħal li
qiegħed biswitkom: u hekk kif tidħlu fih,
issibu felu marbut, li fuqu ebda bniedem
għadu ma qagħad; ħolluh, u ġibuh.
3 U jekk xi ħadd igħidilkom: X'intom
tagħmlu? għidu li l-Mulej għandu bżonnu;
u malajr jibagħtu hawn.
4 U marru, u sabu l-felu marbut ħada
l-bieb f'ras żewġ toroq; u ħallewh.
5 U x'uħud minn dawk li kienu hemm
qalulhom: X'intom tagħmlu, tħollu l-felu?
6 U qalulhom bħal ma kien ordna
Ġesù: u ħallewhom imorru.
7 U ġiebu l-felu għand Ġesù, u tefgħu
fuqu ħwejjiġhom; u rikeb fuqu.
8 U ħafna firxu ħwejjiġhom fit-triq; u
oħrajn qatgħu friegħi mis-siġar, u ferrxu-
hom fl-art.
9 U dawk li marru quddiem, u dawk li
ġew wara, għajtu, igħidu: Osanna; Im-
bierek dak li ġej f'isem il-Mulej:
10 Imbierka s-saltna ta' missierna
David, li ġejja f'isem il-Mulej: Osanna
fl-ogħla.
11 U Ġesù daħal Ġerusalem, u fit-
tempju; u meta ħares lejn kollox, billi issa
kien ġà tard, ħareġ għal Betanja mat-tnax.
12 U l-għada, meta ġew minn Betanja,
ħadu l-ġuħ.
13 U kif ra fil-bogħod siġra tat-tin li
kellha l-weraq, ġie, biex jara jekk isibx xi
ħaġa fuqha; u xħin wasal fejnha, ma sab
xejn ħlief weraq; għax ma kienx għadu
żmien it-tin.
14 U wieġeb Ġesù, u qalilha: Qatt
ħadd iżjed għal dejjem ma jiekol frott
minnek. U d-dixxipli tiegħu semgħu dan.
15 U ġew Ġerusalem: u Ġesù daħal fit-
tempju, u beda jkeċċi 'l barra lil dawk li
kienu jbigħu, u lil dawk li kienu jixtru fit-
tempju, u qaleb l-imwejjed tas-sarrafa, u
l-banketti ta' dawk li kienu jbigħu
l-ħamiem;
16 U ma ried iħalli lil ħadd iġorr ebda
ħaġa fit-tempju.
17 U kien igħallem, billi jgħidilhom:
Mhux miktub: Id-dar tiegħi tissejjaħ dar
tat-talb għall-ġnus kollha? iżda intom
għamiltuha għar tal-ħallelin.
18 U l-qassisin il-kbar u l-iskribi
semgħu dan, u bdew ifittxu kif jeqerduh:
għax kienu jibżgħu minnu, għax in-nies
kollha kienet mgħaġġba fuq tagħlimu.
19 U meta kien isir fil-għaxija, kien
joħroġ mill-belt.
20 U filgħodu, huma u għaddejjin, raw
is-siġra tat-tin niexfa mill-egħruq.
21 U xħin Pietru ftakar, qallu: Mgħal-
lem, ara, is-siġra tat-tin li int sħett nixfet.
22 U wieġeb Ġesù, igħidilhom: Ikoll-
kom fidi f'Alla.
23 Għax tassew ngħidilkom: Li kull
min igħid lil dil-muntanja: Inqala', u
xteħet il-baħar; u f'qalbu ma jkollux
dubju, iżda jemmen li dawk il-ħwejjeġ li
qal isiru; ikollu kulma qal.
24 Għalhekk ngħidilkom: Il-ħwejjeġ
kollha li tixtiequ, intom u titolbu, emmnu
li taqalgħuhom, u intom teħduhom.
25 U intom u titolbu, aħfru, jekk
għandkom xi ħaġa kontra xi ħadd; biex
Missierkom li jinsab fis-smewwiet jaħfril-
kom dnubietkom ukoll.
26 Iżda jekk intom ma taħfrux, lanqas
Missierkom li jinsab fis-smewwiet ma
jaħfrilkom dnubietkom.
27 U reġgħu ġew Ġerusalem: u hu u
miexi fit-tempju, resqu fejnu l-qassisin il-
kbar, u l-iskribi, u x-xjuħ;
28 U qalulu: Bis-setgħa ta' min tagħmel
dawn il-ħwejjeġ? u min tak din is-setgħa li
tagħmel dawn il-ħwejjeġ?
29 U wieġeb, u qalilhom Ġesù: Jien
ukoll nistaqsikom ħaġa, u wieġbuni, u
ngħidilkom b'liema setgħa nagħmel dawn
il-ħwejjeġ.
30 Il-magħmudija ta' Ġwanni, kienet
mis-sema, jew mill-bnedmin? Wieġbuni.
31 U huma tkellmu bejniethom, billi
qalu: Jekk ngħidu: Mis-sema; igħid:
Mela għax ma emmintuhx?
32 Iżda jekk ngħidu: Mill-bnedmin:
kienu jibżgħu min-nies: għax il-bnedmin
kollha kienu jżommu 'l Ġwanni bħala
tabilħaqq profeta.
33 U wieġbu, u qalu 'l Ġesù: Ma nafux.
U Ġesù wieġeb, qalilhom: Lanqas ma
ngħidilkom jien b'liema setgħa nagħmel
dawn il-ħwejjeġ.

12 U beda jitkellem magħhom bil-
parabbli. Wieħed raġel ħawwel
għalqa dwieli, u dawwar ħajt madwarha,
u ħaffer ħofra għall-magħsra, u bena torri,
u qabbilha lill-bdiewa, u mar f'pajjiż fil-
bogħod.
2 U fl-istaġun ta' l-egħneb bagħat qad-
dej għand il-bdiewa, biex jieħu minn
għand il-bdiewa l-frott tal-għalqa tad-
dwieli.
3 U huma qabduh, u sawtuh, u bagħtuh
lura b'xejn.
4 U raġa' bagħtilhom qaddej ieħor; u
lil dan tefgħulu l-ġebel, u ferewh f'rasu, u
bagħtuh lura mżeblaħ.
5 U raġa' bagħat ieħor; u lil dan qatluh;
u bosta oħrajn; lil x'uħud sawtuhom, u lil
x'uħud qatluhom.
6 Wieħed kien baqagħlu, iben għażiż, u
bagħathulhom ukoll l-aħħar wieħed, billi
qal: Iġibulu rispett lil ibni.
7 Imma dawk il-bdiewa qalu bejniet-
hom: Dan hu l-werriet; ejjew, ħa noqtluh,
u l-wirt ikun tagħna.
8 U qabduh, u qatluh, u tefgħuh barra
mill-għalqa.

9 X'jagħmel mela sid il-għalqa? Jiġi u
jeqred il-bdiewa, u jagħti l-għalqa tad-
dwieli lil nies oħra.
10 U ma qrajtux din l-iskrittura: Il-
ġebla li l-bennejja ma ridux saret għareb:
11 Dan kien mill-Mulej, u hu ħaġa tal-
għaġeb quddiem għajnejna?
12 U riedu jaqbduh, iżda beżgħu mill-
poplu; għaliex għarfu li kien tkellem il-
parabbla għalihom: u ħallewh, u marru.
13 U bagħtulu x'uħud mill-Fariżej u
mill-Erodjani, biex jaqbduh fi kliemu.
14 U malli ġew, qalulu: Mgħallem,
aħna nafu li int raġel sewwa, u ma żżomm
ma' ħadd: għax ma tħarisx lejn wiċċ il-
bnedmin, iżda tgħallem it-triq t'Alla fis-
sewwa: Xieraq li nagħtu l-ħaraġ lil Ċesri,
jew le?
15 Nagħtu, jew ma nagħtux? Iżda hu,
billi kien jaf l-ipokresija tagħhom, qalil-
hom: Għaliex iġġarbuni? ġibuli dinier,
biex narah.
16 U ġibuhulu. U qalilhom: Ta' min
hi dix-xbieha u l-kitba? Wiġbuh: Ta'
Ċesri.
17 U Ġesù wieġeb, qalilhom: Agħtu 'l
Ċesri, dak li hu ta' Ċesri; u 'l Alla, dak li
hu t'Alla. U stagħġbu bih.
18 Imbagħad ġew fejnu s-Sadduqin, li
jgħidu li m'hemmx qawmien mill-imwiet;
u staqsewh, billi qalu:
19 Mgħallem, Mosè kitbilna: Jekk hu
xi raġel imut, u jħalli lil martu warajh, u ma
jħallix ulied, ħuh għandu jiżżewweġ
l-armla, biex iqajjem nisel lil ħuh.
20 Issa kien hemm sebat aħwa: u
l-ewwel wieħed iżżewweġ mara, u miet
mingħajr ma ħalla nisel.
21 U t-tieni ħadha, u miet, u lanqas
ħalla nisel: u l-istess it-tielet:
22 U s-sebgħa żżewwġigħa, u ma ħalliex
nisel: il-mara mietet ukoll, l-aħħar fost
kollha.
23 Mela fil-qawmien, meta jqumu, mart
min minnhom tkun? għaliex is-sebgħa
żżewġuha.
24 Wieġeb Ġesù, qalilhom: Mhux
għalhekk tiżbaljaw, għax la tafu l-iskrit-
tura, u lanqas is-setgħa t'Alla?
25 Għax meta jqumu mill-imwiet, la
jiżżewġu, u la jingħataw għaż-żwieġ; iżda
huma bħall-anġli fis-smewwiet.
26 U dwar il-mejtin, li jqumu; ma
qrajtux fil-ktieb ta' Mosè, kif Alla tkellem
miegħu qalb il-għolliq, billi qal: Jien hu
Alla t'Abraham, u Alla ta' Iżakk, u Alla
ta' Ġakobb?
27 Hu mhux Alla tal-mejtin, iżda Alla
tal-ħajjin: Intom mela qegħdin fi sball
kbir.
28 U resaq wieħed mill-iskribi, u billi
semagħhom jitkellmu flimkien, u kien jaf
li weġibhom tajjeb, staqsieh: Liema hu
l-ewwel kmandament fost kollha?
29 U wieġbu Ġesù: L-ewwel fost il-
kmandamenti kollha hu: Isma', ja Iżrael;
Il-Mulej, Alla tagħna, hu Mulej wieħed:
30 U int tħobb il-Mulej, Alla tiegħek,
b'qalbek kollha, u b'ruħek kollha, u
b'dehnek kollu, u b'saħħtek kollha: dan
hu l-ewwel kmandament.
31 It-tieni hu dan: Ħobb il-proxxmu
tiegħek bħalek innifsek. M'hemm ebda
kmandament ieħor akbar minn dawn.
32 U l-iskrib qallu: Tajjeb, Mgħallem,
tkellimt is-sewwa: għax hemm Alla
wieħed; u m'hemmx ieħor għajru:
33 U li tħobbu bil-qalb kollha, u bid-
dehen kollu, u bir-ruħ kollha, u bis-saħħa
kollha, u li wieħed iħobb il-proxxmu
tiegħu bħalu nnifsu, hi ħaġa akbar mill-
offerti maħruqa u s-sagrifiċċji kollha.
34 U meta Ġesù ra li wieġeb bil-għa-
qal qallu: Int m'intix bgħid mis-saltna
t'Alla. U ħadd wara dan ma kellu ħila
jistaqsih ħaġa oħra.
35 U wieġeb Ġesù, u hu u jgħallem fit-
tempju, qal: Kif igħidu l-iskribi li Kristu
hu bin David?
36 Għax David innifsu jgħid bl-Ispirtu
s-Santu: Il-Mulej qal lil Sidi: Oqgħod
fuq il-lemin tiegħi, sama nqiegħed
l-egħdewwa tiegħek b'mirfes riġlejk.
37 Mela David innifsu sejjaħlu Sidu; u
mnejn mela hu ibnu? U l-ġemgħa tan-nies
ħadet pjaċir tisimgħu.
38 U kien igħidilhom f'tagħlimu:
Ħarsu ruħkom mill-iskribi, li jħobbu
jimxu lebsin b'ilbiesi twal, u jħobbu
t-tislim fil-pjazez.
39 U l-ewwel siġġijiet fis-sinagogi, u
l-ewwel postijiet fil-festi:
40 Li jibilgħu d-djar tar-romol, u
b'turija jagħmlu talb twil: dawn ikollhom
kundanna akbar.
41 U Ġesù qagħad bil-qiegħda biswit
it-teżor, u qagħad jara kif in-nies kienu
jitfgħu l-flus fit-teżor: u bosta li kienu
għonja kienu jitfgħu ħafna.
42 U ġiet waħda armla fqira, u tefgħet
ħabbtejn, li jagħmlu kwadrant.
43 U sejjaħ lejh id-dixxipli tiegħu, u
qalilhom: Tassew ngħidilkom: Din
l-armla fqira tefgħet iżjed minn dawk
kollha li tefgħu fit-teżor:
44 Għaliex ilkoll tefgħu miż-żejjed
tagħhom; iżda hi mill-faqar tagħha
tefgħet kulma kellha: l-istess għajxien
kollu tagħha.

13 U hu u ħiereġ mit-tempju, wieħed
mid-dixxipli tiegħu qallu: Mgħal-
lem, ara x'ġebel kbir u x'bini kbir
hawn!
2 U Ġesù wieġeb, qallu: Tara int dal-
bini kbir? Ma titħalliex ħaġra fuq oħra, li
ma tinħattx.
3 U hu u qiegħed fuq il-għolja taż-
Żebbuġ biswit it-tempju, Pietru, u Ġakbu,

u Ġwanni, u Indri, staqsewh bejnu u
bejnhom:
4 Għidilna, meta jiġru dawn il-ħwejjeġ?
u x'ikun il-għelm meta dawn il-ħwejjeġ
kollha jseħħu?
5 Weġibhom Ġesù, u beda jgħid: Araw
illi ħadd ma jqarraq bikom:
6 Għax ħafna jiġu f'ismi jgħidu: Jien
hu Kristu; u jqarrqu b'ħafna.
7 U meta tisimgħu bi gwerer u għidut
ta' gwerer, la titħawdux: għaliex jaħtieġ li
ħwejjeġ bħal dawn jiġru: iżda t-tmiem ikun
għadu ma wasalx.
8 Għax ġens iqum għal ġens, u saltna
għal saltna: u jkun hemm theżhiż ta' l-art
f'ħafna nħawi, u jkun hemm ġuħ u tixwix:
dawn il-ħwejjeġ huma l-bidu tal-weġgħat.
9 Imma ħarsu lilkom infuskom: għax
jagħtukom f'idejn il-kunsilli; u tissawtu
fis-sinagogi: u tinġiebu quddiem ħakkiema
u slaten minħabba fija, b'xhieda għali-
hom.
10 U l-evanġelju għandu l-ewwel jix-
xandar lill-ġnus kollha.
11 Iżda meta jeħdukom, u jagħtukom
f'idejhom, la toqogħdux taħsbu minn
qabel x'sejrin tgħidu, u lanqas titħassbu
minn qabel: iżda tkellmu dak kollu li
jingħatalkom f'dak il-waqt: għax ma
tkunux intom li titkellmu, iżda l-Ispirtu
s-Santu.
12 Issa l-ħu jagħti lil ħuh għall-mewt, u
l-missier lil ibnu; u l-ulied iqumu għall-
ġenituri tagħhom, u jġibuhom li jieħdu
l-mewt.
13 U tkunu mibgħudin mill-bnedmin
kollha minħabba ismi: iżda min iżomm
qawwi sa l-aħħar, dan ikun salvat.
14 Iżda meta taraw il-għajb tal-ħerba,
li fuqu tkellem il-profeta Daniel, qiegħed
fejn m'għandux joqgħod, (ħa jifhem min
jaqra) imbagħad dawk li jkunu fil-Lhudija
ħa jaħarbu fuq il-muntanji:
15 U min ikun fuq il-bejt ħalli ma
jinżilx, u lanqas jidħol ġewwa, biex jieħu
xi ħaġa mid-dar:
16 U min ikun fil-għalqa ħalli ma jmurx
lura biex jieħu lbiesu.
17 Iżda jaħasra għall-ħbiela, u għal
dawk li jreddgħu f'dawk il-jiem!
18 U itolbu li l-ħarba tagħkom ma
tkunx fix-xitwa.
19 Għax f'dawk il-jiem ikun hemm
għali, li bħalu mill-bidu tal-ħolqien li
ħoloq Alla s'issa qatt ma kien hemm, u
lanqas ikun hemm.
20 U jekk il-Mulej ma ikunx qassar
dawk il-jiem, ebda bniedem ma jsalva:
iżda minħabba l-maħturin, li ħatar, hu
qassar il-jiem.
21 Imbagħad jekk xi ħadd igħidilkom:
Ara, hawn hu Kristu; jew, ara, hemm hu;
la temmnuhx:
22 Għax iqumu Kristijiet foloz, u pro-
feti foloz, u juru egħliem u egħġubijiet,
biex iqarqu, jekk jista' jkun, bil-maħturin
ukoll.
23 Iżda ħarsu sewwa: ara, jien għidtil-
kom kollox minn qabel.
24 Iżda f'dawk il-jiem, wara dak in-
niket, ix-xemx tiddallam, u l-qamar ma
jagħtix id-dawl tiegħu,
25 U l-kwiekeb tas-sema jaqgħu, u
l-qawwiet li huma fis-smewwiet jitheżhżu.
26 Imbagħad jaraw 'il Bin il-bniedem
ġej fis-sħab b'qawwa kbira u glorja.
27 U mbagħad jibgħat l-anġli tiegħu, u
jiġbor flimkien il-maħturin tiegħu mill-
erbat irjieħ, minn tarf l-art sa tarf is-sema.
28 Issa mis-siġra tat-tin itgħallmu
parabbla: Meta l-fergħa tagħha tkun
għadha ratba, u toħroġ il-weraq, intom
tafu li s-sajf wasal:
29 Hekk intom ukoll, meta taraw dawn
il-ħwejjeġ jiġru, kunu afu li qorob, fejn il-
bibien.
30 Tassew ngħidilkom, li dan in-nisel
ma jgħaddix, sa ma jiġru dawn il-ħwejjeġ
kollha.
31 Is-sema u l-art igħaddu: iżda kliemi
ma jgħaddix.
32 Imma b'dak il-jum u b'dik is-siegħa
ħadd ma jaf, le, lanqas l-anġli fis-smew-
wiet, lanqas l-Iben, iżda l-Missier.
33 Għassu, ishru, u itolbu: għax ma
tafux meta jkun iż-żmien.
34 Għax Bin il-bniedem hu bħal bnie-
dem li sejjer isiefer għal bogħod, u ħalla 'l
daru, u ta s-setgħa lill-qaddejja tiegħu, lil
kull wieħed xogħlu, u qabbad lill-bewwieb
igħasses.
35 Ishru, mela: għax ma tafux meta sid
id-dar jiġi; filgħaxija, jew f'nofs il-lejl,
jew x'ħin jidden is-serduq, jew filgħodu:
36 Li ma jiġix għal għarrieda, u jsib-
kom reqdin.
37 U dak li qiegħed ngħidilkom,
ngħidu lil kulħadd: Ishru.

14 Wara jumejn kienet il-festa tal-għid,
u ta' l-ażżmi: u l-qassisin il-kbar u
l-iskribi bdew ifittxu kif jaqbduh bil-qerq,
u joqtluh.
2 Imma qalu: Mhux nhar ta' festa, li
ma jkunx hemm xi rewwixta tal-poplu.
3 U meta kien Betanja fid-dar ta'
Xmun l-imġiddem, hu u jiekol, ġiet mara
li kellha vażett ta' l-alabastru biż-żejt
tal-fwieħa tan-nard safi li jiswa wisq; u
kissret il-vażett, u sawbitu fuq rasu.
4 U kien hemm x'uħud li għadbu fihom
infushom, u qalu: Għalfejn sar dal-ħela
taż-żejt tal-fwieħa?
5 Għax dan sata' nbiegħ għal aktar
minn tliet mitt dinier, u ntgħata lill-foqra.
U gergru kontra tagħha.
6 U Ġesù qal: Ħalluha; għalfejn id-
dejquha? Egħmil tajjeb għamlet miegħi.
7 Għax intom għandkom il-foqra dej-

jem magħkom, u kull meta tkunu tridu tistgħu tagħmlulhom il-ġid: iżda intom m'għandkomx lili dejjem.

8 Hi għamlet li setgħet: dilket lil ġismi minn qabel għad-difna.

9 Tassew ngħidilkom: Kull fejn jixxandar dan l-evanġelju fid-dinja kollha, dan ukoll li għamlet jintqal b'tifkira tagħha.

10 U Ġuda Iskarjota, wieħed mit-tnax, mar għand il-qassisin il-kbar, biex jittradih magħhom.

11 U meta semgħu dan, ferħu, u wegħdu li jagħtuh il-flus. U hu fittex il-waqt kif jittradih.

12 U fl-ewwel jum ta' l-ażżmi, meta kienu joqtlu l-ħaruf tal-għid, id-dixxipli tiegħu qalulu: Fejn trid li aħna mmorru u nħejju biex tiekol il-għid?

13 U bagħat tnejn mid-dixxipli tiegħu. u qalilhom: Morru l-belt, u hemm jiltaqa' magħkom raġel iġorr ġarra ilma: morru warajh.

14 U fejn jidħol, għidu lil sid id-dar: L-Imgħallem qal: Fejn hi l-kamra tal-mistednin, li fiha niekol il-għid mad-dixxipli tiegħi?

15 U hu jurikom kamra kbira fuq, mifruxa u lesta: hemm ħejjulna.

16 U d-dixxipli telqu, u waslu l-belt, u sabu kif qalilhom: u lestew il-għid.

17 U filgħaxija ġie mat-tnax.

18 U huma u qegħdin bil-qiegħda jieklu, qal Ġesù: Tassew ngħidilkom: Wieħed minnkom li jiekol miegħi jittradini.

19 U bdew isewdu qalbhom, u igħidulu wieħed wieħed: Jaqaw jien? U wieħed ieħor qal: Jaqaw jien?

20 U wieġeb u qalilhom: Wieħed mit-tnax; dak li jbill fid-dixx miegħi.

21 Bin il-bniedem tassew imur, bħalma hu miktub fuqu: iżda jaħasra għal dak li minnu Bin il-bniedem hu ittradut! Kien ikun aħjar għal dak il-bniedem li kieku qatt ma twieled.

22 U huma u jieklu, Ġesù ħa l-ħobż, u bierku, u qasmu, u tahom, u qal: Ħudu, kulu: dan hu ġismi.

23 U ħa l-kalċi, u wara li żżaħajr, tahulhom: u huma lkoll xorbu minnu.

24 U qalilhom: Dan hu demmi tar-rabta l-ġdida, li hu mxerred għal ħafna.

25 Tassew ngħidilkom: Jien ma nixrobx iżjed mill-frott tad-dielja, sa dak in-nhar li nixorbu ġdid fis-saltna t'Alla.

26 U wara li kantaw innu, ħarġu għall-għolja taż-Żebbuġ.

27 U qalilhom Ġesù: Il-lejla lkoll titfixklu minħabba fija: għax hu miktub: Jien nolqot ir-ragħaj, u n-ngħaġ jixterdu.

28 Iżda wara l-qawmien tiegħi, jien immur qabilkom fil-Galilija.

29 Iżda Pietru qallu: Għalkemm kollha jitfixklu, jien le.

30 U qallu Ġesù: Tassew ngħidlek: Illum, dal-lejl stess, qabel ma jidden darbtejn is-serduq, tkun ċħadtni tliet darbiet.

31 Iżda dak tkellem iżjed qawwi: Jekk għandi mmut miegħek, ma niċħdek b'xejn. U hekk ukoll qalu lkoll.

32 U ġew f'post li kien jismu Ġetsemani: u qal lid-dixxipli tiegħu: Oqogħdu hawn, waqt li jien nitlob.

33 U ħa miegħu 'l Pietru, u 'l Ġakbu, u 'l Ġwanni, u beda jitbażża', u jiddejjaq wisq;

34 U qalilhom: Ruħi hija mdejqa wisq għall-mewt: oqogħdu hawn, u ishru.

35 U mar ftit 'il quddiem; u waqa' fl-art, u talab li, jekk jista' jkun, titbiegħed minnu s-siegħa.

36 U qal: Abba, Missier, kollox jista' jkun għalik; warrab minni dal-kalċi: iżda le dak li rrid jien, imma dak li trid int.

37 U ġie, u sabhom reqdin, u qal lil Pietru: Xmun, inti rieqed? ma stajtx tishar għal siegħa?

38 Ishru, u itolbu, biex ma tidħlux fit-tiġrib: l-ispirtu hu tassew imħejji, iżda l-ġisem hu dgħajjef.

39 U raġa' mar, u talab, u qal l-istess kliem.

40 U meta ġie, raġa' sabhom reqdin, (għax għajnejhom kienu mtaqqlin,) u lanqas kienu jafu x'iwiġbuh.

41 U ġie t-tielet darba, u qalilhom: Orqdu issa, ħudu l-mistrieħ tagħkom: huwa biżżejjed, waslet is-siegħa; ara, Bin il-bniedem sa jingħata f'idejn il-midinbin.

42 Qumu, immorru; ara, dak li jittradini wasal.

43 U minnufih, hu u jitkellem, ġie Ġuda, wieħed mit-tnax, u miegħu ġemgħa kbira ta' nies bis-sjuf u l-oħtra, mill-qassisin il-kbar, u l-iskribi, u x-xjuħ.

44 U dak li ittradih kien tahom għelm, billi qal: Dak li jien inbus, dak stess hu; aqbduh, u ħuduh imħares sewwa.

45 U hekk kif wasal, mill-ewwel resaq fuqu, u qal: Mgħallem, Mgħallem; u biesu.

46 U xeħtu idejhom fuqu, u ħaduh.

47 U wieħed minnhom li kien hemm ħareġ sejf, u ta daqqa lill-qaddej tal-qassis il-kbir, u qatagħlu widintu.

48 U wieġeb Ġesù, u qalilhom: Ħriġtu donnkom għal xi ħalliel, bis-sjuf u bl-oħtra, biex teħduni?

49 Jien kont kuljum magħkom fit-tempju ngħallem, u ma ħadtunix: iżda l-iskrittura jaħtieġ isseħħ.

50 U lkoll ħallewh, u ħarbu.

51 U sejjer warajh kien hemm wieħed żagħżugħ, imgeżwer f'biċċa tal-għażel fuq il-laħam; u ż-żgħażagħ qabduh.

52 Iżda hu reħa l-biċċa tal-għażel, u ħarab minnhom għarwien.

53 U ħadu 'l Ġesù għand il-qassis il-

kbir: u nġemgħu l-qassisin il-kbar kollha
u x-xjuħ u l-iskribi.
54 U Pietru baqa' sejjer warajh mill-
bogħod, sa ġewwa l-bitħa tal-qassis il-
kbir: u qagħad mal-qaddejja jisħon qud-
diem in-nar.
55 U l-qassisin il-kbar u l-kunsill kollu
bdew ifittxu xhieda kontra Ġesù biex
jagħtuh il-mewt; u ma sabu xejn.
56 Għax bosta xehdu falz kontra
tiegħu, iżda x-xhieda tagħhom ma kenitx
taqbel.
57 U qamu x'uħud, u xehdu falz kontra
tiegħu, billi qalu:
58 Aħna smajnieh igħid: Jien inġarraf
dat-tempju magħmul bl-idejn, u fi tlitt
ijiem nibni ieħor magħmul mhux bl-idejn.
59 Iżda lanqas hekk ix-xhieda tagħhom
ma qablet.
60 U l-qassis il-kbir qam fin-nofs, u
staqsa 'l Ġesù, billi qal: Int xejn ma twie-
ġeb? X'inhu li dawn in-nies qegħdin
jixhdu kontra tiegħek?
61 Imma hu ma tkellem xejn, u ma
wieġeb xejn. Raġa' staqsieh il-qassis il-
kbir, u qallu: Inti l-Kristu, Bin l-Imbierek?
62 U Ġesù qal: Jien hu; u għad taraw
Bin il-bniedem qiegħed fil-lemin tal-
qawwa, u ġej fis-sħab tas-sema.
63 Imbagħad il-qassis il-kbir qatta'
ħwejġu, u qal: X'għandna bżonn iżjed ta'
xhieda?
64 Smajtu d-dagħwa: X'jidhrilkom? U
kollha ikkundannawh li hu ħati tal-mewt.
65 U wħud bdew jobżqulu, u jgħamm-
dulu wiċċu, u jagħtuh bil-ponn, u jgħi-
dulu: Obsor min: u l-qaddejja tawh
daqqiet ta' ħarta.
66 U xħin Pietru kien isfel fil-bitħa, ġiet
waħda mill-qaddejja nisa tal-qassis il-kbir:
67 U meta rat 'il Pietru jissaħħan,
ħarset lejh, u qalet: U int ukoll kont ma'
Ġesù ta' Nażaret.
68 Iżda hu ċaħad, billi qal: Ma nafx, u
lanqas nifhem x'inti qiegħda tgħid. U
ħareġ barra fil-loġġa; u s-serduq idden.
69 U l-qaddejja reġgħet ratu, u bdiet
tgħid lil dawk li kienu qegħdin hemm:
Dan wieħed minnhom.
70 Iżda hu raġa' ċaħad. U wara ftit,
dawk li kienu hemm reġgħu qalu 'l
Pietru: Tabilħaqq int wieħed minnhom;
għax int Galilew, u kliemek jikxfek.
71 Imma hu beda jaħlef u jidgħi, billi
qal: Jien ma nafx lil dal-bniedem li fuqu
qegħdin titkellmu.
72 U s-serduq raġa' idden għat-tieni
darba. U ftakar Pietru fil-kelma li kien
qallu Ġesù: Qabel ma s-serduq jidden
darbtejn, tiċħadni tliet darbiet. U meta
ħaseb fuq hekk, beka.

15 U malajr filgħodu il-qassisin il-kbar
għamlu laqgħa max-xjuħ u ma'
l-iskribi u mal-kunsill kollu, u rabtu 'l
Ġesù, u ħaduh, u tawh f'idejn Pilatu.
2 U staqsieh Pilatu: Int is-Sultan tal-
Lhud? U hu wieġeb, qallu: Int qiegħed
tgħid dan.
3 U l-qassisin il-kbar xlewh f'ħafna
ħwejjeġ: iżda hu ma wieġeb xejn.
4 U Pilatu raġa' staqsieh, billi qal: Ma
twieġeb xejn? Ara f'kemm ħwejjeġ
qegħdin jixluk.
5 Iżda Ġesù raġa' ma wieġeb xejn; hekk
li Pilatu stagħġeb.
6 Issa f'dik il-festa kien jitilqilhom
ħabsi, min kienu jixtiequ.
7 U kien hemm wieħed Barabba, li kien
marbut ma' dawk li kienu għamlu rvell
miegħu, u li kienu qatlu fl-irvell.
8 U l-ġemgħa tan-nies hi u tgħajjat tal-
bitu jagħmel kif dejjem għamlilhom.
9 Iżda Pilatu wieġeb, qalilhom: Tridu
nitilqilkom is-Sultan tal-Lhud?
10 Għax hu għaraf li minħabba l-għira
l-qassisin il-kbar kienu ġibuhulu.
11 Iżda l-qassisin il-kbar xewxu n-nies,
biex jitilqilhom aktarx lil Barabba.
12 U Pilatu raġa' wieġeb, u qalilhom:
Xi tridu mela li jien nagħmel lil dak li
tgħidulu s-Sultan tal-Lhud?
13 U reġgħu għajtu: Sallbu.
14 Imbagħad qalilhom Pilatu: Għaliex,
xi ħsara għamel? U huma aktar għajtu:
Sallbu.
15 U hekk Pilatu, billi ried jogħġob lin-
nies, telqilhom lil Barabba, u ta 'l Ġesù,
wara li sawtu, biex ikun imsallab.
16 U s-suldati ħaduh fil-bitħa, imsejħa
l-Pretorju; u sejħu flimkien il-qatgħa
kollha.
17 U libbsuh porpra, u nisġu kuruna
tax-xewk, u qegħduha madwar rasu.
18 U bdew isellmulu: Is-sliem, Sultan
tal-Lhud!
19 U tawh fuq rasu b'qasba, u besqulu,
u huma u jinżlu għarkobbtejhom, qimuh.
20 U wara li ddieħku bih, neżżgħuh il-
porpra, u libbsuh ħwejġu, u ħarġuh biex
isallbuh.
21 U ġiegħlu lil wieħed Xmun minn
Ċirene, li kien għaddej, ġej mir-raba',
missier Xandru u Rufu, jerfagħlu salibu.
22 U wassluh f'lok jismu Golgota, li
jfisser: Lok il-qorriegħa.
23 U tawh jixrob inbid imħallat bil-
mirra: iżda ma ħadux.
24 Imbagħad sallbuh, u qassmu lbiesu,
billi tefgħu x-xorti fuqhom, b'kemm kull
wieħed jieħu.
25 U kienet it-tielet siegħa, u sallbuh.
26 U l-kitba tal-ħtija tiegħu miktuba
fuqu kienet: IS-SULTAN TAL-LHUD.
27 U miegħu sallbu żewġ ħallelin;
wieħed fuq il-lemin tiegħu, u l-ieħor fuq
ix-xellug tiegħu.
28 U seħħet l-iskrittura, li tgħid: U kien
magħdud mal-ħżiena.

29 U dawk li kienu jgħaddu kienu
jgħajruh, u jħarrku rashom, u jgħidu: Aħ,
int li tħott it-tempju, u tibnih fi tlitt ijiem,
30 Salva lilek innifsek, u inżel mis-salib!
31 Hekk ukoll il-qassisin il-kbar huma
u jiddieħku qalu bejniethom ma' l-iskribi:
Salva oħrajn; u ma jistax isalva lilu nnifsu.
32 Ħa jinżel issa mis-salib Kristu s-Sul-
tan ta' Iżrael, biex naraw u nemmnu. U
dawk li kienu msallbin miegħu kienu
jgħajruh.
33 U meta kienet is-sitt siegħa, kien
hemm dalma fuq l-art kollha sad-disa'
siegħa.
34 U fid-disa' siegħa Ġesù għajjat
b'leħen qawwi, billi qal: Eloj, Eloj, lama
sabaqtani? li jfisser: Alla tiegħi, Alla
tiegħi, għaliex ħallejtni?
35 U x'uħud minnhom li kienu hemm,
xħin semgħu dan, qalu: Ara, qiegħed
isejjaħ lil Elija.
36 U wieħed mar jiġri u mela sponża
bil-ħall, u qegħdha fuq qasba, u tah
jixrob, fil-waqt li qal: Ħa naraw jiġix Elija
jniżżlu.
37 U Ġesù għajjat b'leħen qawwi, u
radd ruħu.
38 U l-purtiera tat-tempju ċċartet
f'biċċtejn minn fuq s'isfel.
39 U kif iċ-ċenturjun, li kien qiegħed
quddiemu, ra li kien għajjat hekk, u radd
ruħu, qal: Tassew dar-raġel kien Bin Alla.
40 U kien hemm ukoll nisa jħarsu mill-
bogħod: fosthom kien hemm Marija
Maddalena, u Marija omm Ġakbu ż-żgħir,
u Ġożè, u Salome;
41 (Li wkoll kienu jmorru warajh, meta
kien fil-Galilija, u kienu jduru bih;) u ħafna
nisa oħrajn li ġew miegħu Ġerusalem.
42 U issa, meta wasal filgħaxija, billi
kienet it-tħejjija, jiġifieri, lejlet is-Sibt,
43 Ġie Ġużepp minn Arimatea, kunsil-
ier nobbli, li hu wkoll kien jistenna
s-Saltna t'Alla; u daħal bla biża' għand
Pilatu, u talab ġisem Ġesù.
44 U stagħġeb Pilatu jekk kienx ġà
miet: u sejjaħ liċ-ċenturjun, u staqsieh
jekk kienx ilu li miet.
45 U meta sar jaf miċ-ċenturjun, ta
l-ġisem lil Ġużepp.
46 U dan xtara biċċa għażel fina, u
niżżlu, u kebbu fil-għażel, u qiegħdu
f'qabar li kien imħaffer fil-blat, u gerbeb
ġebla fil-bieb tal-qabar.
47 U Marija Maddalena, u Marija
omm Ġożè raw fejn tqiegħed.

**16** U wara li għadda s-Sibt, Marija
Maddalena, u Marija omm Ġakbu,
u Salome, xtraw il-fwejjaħ, biex jiġu u
jidilkuh.
2 U kmieni ħafna filgħodu fl-ewwel
jum tal-ġimgħa, ġew ħdejn il-qabar ma'
tlugħ ix-xemx.
3 U qalu lil xulxin: Min igerbilna
l-ġebla mill-bieb tal-qabar?
4 U meta ħarsu, raw li l-ġebla kienet
imgerba: għax kienet kbira wisq.
5 U huma u deħlin fil-qabar, raw
żagħżugħ bil-qiegħda fin-naħa tal-lemin,
liebes libsa twila bajda; u ndehxu.
6 U qalilhom: La tindehxux: Intom
qegħdin tfittxu 'l Ġesù ta' Nażaret, li kien
imsallab: hu qam; mhux hawn; araw il-
lok fejn qegħduh.
7 Iżda morru għidu lid-dixxipli tiegħu u
'l Pietru li hu jmur qabilkom fil-Galilija:
hemm tarawh, kif qalilkom.
8 U ħarġu malajr, u ħarbu mill-qabar;
għax kienu jitriegħdu u mistagħġbin; u
lanqas ma qalu xejn lil ħadd, għax kienu
mbeżżgħin.
9 Issa meta Ġesù qam kmieni fl-ewwel
jum tal-ġimgħa, deher l-ewwel lil Marija
Maddalena, li minnha kien ħareġ seba'
xjaten.
10 U marret u qaltilhom li kienet
miegħu, fil-waqt li kienu jitnikktu u
jibku.
11 U huma, xħin semgħu li kien ħaj, u
li kienet ratu, ma emmnux.
12 Wara dan deher b'sura oħra lil tnejn
minnhom, huma u mexjin, sejrin lejn ir-
raba'.
13 U marru, u qalu b'dan lill-oħrajn: u
lanqas dawn ma emmnuhom.
14 Wara deher lill-ħdax, huma u
qegħdin fuq il-mejda, u ċanfarhom għan-
nuqqas ta' twemmin, u għall-ebusija ta'
qalbhom: għax ma emmnux lil dawk li
kienu rawh wara li kien qam.
15 U qalilhom: Morru fid-dinja kollha,
u xandru l-evanġelju lil kull maħluq.
16 Min jemmen u jitgħammed, isalva;
iżda min ma jemminx ikun ikkundannat.
17 U dawn l-egħliem imorru wara
dawk li jemmnu: F'ismi jkeċċu x-xjaten; u
jitkellmu b'ilsna ġodda;
18 Jaqbdu s-sriep; u jekk jixorbu xi
ħaġa li tagħti l-mewt, ma tagħmlilhomx
deni; imiddu idejhom fuq il-morda, u
jfejquhom.
19 Imbagħad wara li kellimhom, il-
Mulej irtafa' fis-sema, u qagħad fil-lemin-
ija t'Alla.
20 U huma telqu, u xandru ma' kullim-
kien, waqt li l-Mulej baqa' jaħdem
magħhom, billi wettaq il-kelma, bl-
egħliem li saru wara. Amen.

# L-Evanġelju Skond San Luqa

**1** Billi ħafna ħadu f'idhom biex jiktbu rakkont dwar il-ħwejjeġ li kienu mwettqin fostna,

2 Bħal ma raddewhomlna dawk li mill-bidu raw b'għajnejhom, u saru ministri tal-kelma;

3 Deherli li hu sewwa għalija wkoll, billi għarbilt kollox bir-reqqa minn ras il-għajn, illi niktiblek ħaġa wara l-oħra, o wisq eċċellenti Teofilu,

4 Biex tagħraf is-sewwa ta' dawk il-ħwejjeġ, li fihom int kont imgħallem.

5 Kien hemm fi żmien Erodi, is-sultan tal-Lhudija, wieħed qassis jismu Żakkarija, mit-taqsima t'Abija: u martu kienet mill-bniet t'Aron, u Eliżabet kien isimha.

6 U t-tnejn kienu nies sewwa quddiem Alla, billi jħarsu l-kmandamenti kollha u l-preċetti tal-Mulej bl-ebda nuqqas.

7 U ma kellhomx tfal, għax Eliżabet kienet ħawlija, u t-tnejn issa kienu mdaħħlin fiż-żmien.

8 U ġara, hu u jservi ta' qassis quddiem Alla fl-ordni tat-taqsima tiegħu,

9 Skond id-drawwa tas-saċerdozju, illi messu jaħraq l-inċens meta jidħol fit-tempju tal-Mulej.

10 U l-ġemgħa kollha tal-poplu kienet barra titlob waqt il-ħruq ta' l-inċens.

11 U hemm deherlu anġlu tal-Mulej wieqaf fin-naħa tal-lemin ta' l-altar ta' l-inċens.

12 U xħin Żakkarija rah, tħawwad, u biża' waqa' fuqu.

13 Imma l-anġlu qallu: La tibżax, Żakkarija: għax talbek instama'; u martek Eliżabet tilidlek iben, u int issemmih Ġwanni.

14 U jkollok ferħ u hena; u ħafna jifirħu bi twelidu.

15 Għax hu jkun kbir quddiem il-Mulej, u la jixrob inbid u lanqas xorb qawwi; u jimtela' bl-Ispirtu s-Santu, sa minn ġuf ommu.

16 U ħafna minn ulied Iżrael iraġġa' lejn il-Mulej Alla tagħhom.

17 U hu jimxi quddiemu fl-ispirtu u l-qawwa ta' Elija, biex iraġġa' l-qlub tal-missirijiet lejn l-ulied, u lil dawk li ma joqogħdux għall-għerf tan-nies ġusti; biex iħejji poplu lest għall-Mulej.

18 U Żakkarija qal lill-anġlu: Biex nagħraf dan? għax jien raġel xiħ, u marti mdaħħla sewwa fiż-żmien.

19 U l-anġlu wieġeb, billi qal: Jien Gabrijel, li noqgħod quddiem Alla; u kont mibgħut biex inkellmek, u nħabbarlek dawn l-aħbarijiet tajba.

20 U, ara, int titbikkem, u ma tkunx tista' titkellem, sal-jum li fih dawn il-ħwejjeġ jiġru, għax int ma emmintx kliemi, li jseħħ fi żmienu.

21 U n-nies stennew lil Żakkarija, u stagħġbu għax iddawwar daqshekk fit-tempju.

22 U meta ħareġ, ma satax ikellimhom: u fehmu li kien ra xi dehra fit-tempju: għax għamlilhom is-sinjali, u baqa' mbikkem.

23 U ġara, hekk kif il-jiem tas-servizz tiegħu għaddew, illi telaq lejn daru.

24 U wara dawk il-jiem martu Eliżabet tqalet; u staħbiet għal ħames xhur, tgħid:

25 Hekk għamilli l-Mulej fil-jiem li fihom tafa' għajnejh fuqi, biex ineħħi l-għajb tiegħi minn fost in-nies.

26 U fis-sitt xahar l-anġlu Gabrijel intbagħat mingħand Alla f'belt tal-Galilija, jisimha Nażaret,

27 Għand xebba mgħarrsa ma' raġel li kien jismu Ġużepp, mid-dar ta' David; u l-isem tax-xebba kien Marija.

28 U l-anġlu daħal għandha, u qal: Is-sliem għalik, int li lilek mogħtija grazzja, il-Mulej miegħek: imbierka inti fost in-nisa.

29 U meta ratu, tħawdet bi kliemu, u ħasbet fiha nfisha x'tista' tkun din it-tislima.

30 U qalilha l-anġlu: La tibżax, Marija: għax int sibt grazzja quddiem Alla.

31 U, ara, int tnissel f'ġufek, u tiled iben, u ssemmih ĠESÙ.

32 Hu jkun kbir, u jissemma Bin il-Għoli: u l-Mulej Alla jagħtih it-tron ta' missieru David:

33 U jsaltan għal dejjem fuq id-dar ta' Ġakobb; u għal saltnatu ma jkunx hemm tmiem.

34 U mbagħad Marija qalet lill anġlu: Kif ikun dan, la jien ma nagħrafx raġel?

35 U wieġeb l-anġlu, u qalilha: L-Ispirtu s-Santu jiġi fuqek, u l-qawwa tal-Għoli tgħattik: għalhekk ukoll dik il-ħaġa qaddisa li titwieled minnek tissejjaħ Bin Alla.

36 U, ara, Eliżabet qaribtek, hi wkoll tqila b'iben fi xjuħitha: u dan hu s-sitt xahar lil dik, li kienu jgħidulha ħawlija.

37 Għax m'hemm xejn li ma jistax ikun għal Alla.

38 U qalet Marija: Hawn hi l-qaddejja

tal-Mulej; ikunli skond kelmtek. U
l-anġlu telaq minn ħdejha.
39 U qamet Marija f'dawk il-jiem, u
telqet bil-għaġla lejn il-għoljiet, f'belt ta'
Ġuda;
40 U daħlet fid-dar ta' Żakkarija, u
sellmet lil Eliżabet.
41 U ġara, meta Eliżabet semgħet it-
tislima ta' Marija, illi t-tarbija f'ġufha
qabżet; u Eliżabet imtliet bl-Ispirtu
s-Santu:
42 U għajtet b'leħen għoli, u qalet:
Imbierka int fost in-nisa, u mbierek il-
frott ta' ġufek.
43 U mnejn hu dan lili, li tiġi omm
Mulejja għandi?
44 Għax, ara, hekk kif il-leħen tat-
tislima tiegħek ġie f'widnejja, it-tarbija
qabżet f'ġufi bil-ferħ.
45 U mbierka dik li emmnet: għax
iseħħu dawk il-ħwejjeġ li ntqalulha mill-
Mulej.
46 U Marija qalet: Ruħi tkabbar il-
Mulej,
47 U l-ispirtu tiegħi jithenna f'Alla
s-Salvatur tiegħi.
48 Għax ħares lejn l-istat umli tal-
qaddejja tiegħu: għax, ara, minn issa 'l
quddiem, imbierka jgħidli kull nisel.
49 Għax is-Setgħani għamel miegħi
ħwejjeġ kbar; u qaddis hu ismu.
50 U minn nisel għal nisel hi l-ħniena
tiegħu ma' dawk li jibżgħu minnu.
51 Wera l-qawwa bi driegħu; xerred
l-imkabbrin fil-ħsibijiet ta' qalbhom.
52 Niżżel is-setgħanin mit-tron tagħ-
hom, u għolla lil dawk li huma umli.
53 Lill-imġewħin xabba' bi ħwejjeġ
tajba; u lill-għonja bagħathom b'xejn.
54 Għen lill-qaddej tiegħu Iżrael, biex
jiftakar fil-ħniena tiegħu;
55 Bħal ma tkellem ma' missirijietna,
m'Abraham, u ma' nislu għal dejjem.
56 U Marija baqgħet magħha madwar
tliet xhur; u reġgħet lejn darha.
57 Issa ż-żmien ta' Eliżabet li kellha
teħles għalqilha, u wildet iben.
58 U l-ġirien u l-qraba tagħha semgħu
kif il-Mulej wera ħniena kbira magħha; u
ferħu magħha.
59 U ġara, fit-tmien jum, illi ġew biex
jagħmlu ċ-ċirkonċiżjoni lit-tifel, u sem-
mewh Żakkarija, bħal isem missieru.
60 U ommu wieġbet, u qalet: Mhux
hekk; iżda jissemma Ġwanni.
61 U qalulha: M'hemm ħadd minn
niesek li għandu dan l-isem.
62 U għamlu s-sinjali lil missieru, x'irid
isemmih.
63 U talab tavla żgħira, u kiteb hekk:
Ġwanni ismu. U kulħadd stagħġeb.
64 U fommu nfetaħ dak il-ħin stess, u
nħall ilsienu, u tkellem, u bierek 'l Alla.
65 U waqa' biża' fuq dawk kollha li
kienu jgħammru madwarhom: u fil-
għoljiet kollha tal-Lhudija kienu jitħaddtu
fuq dawn il-ħwejjeġ.
66 U dawk kollha li semgħuhom żam-
mewhom f'qalbhom, billi qalu: X'għad
ikun dat-tifel? U id il-Mulej kienet
miegħu.
67 U missieru Żakkarija mtela bl-
Ispirtu s-Santu, u ħabbar, billi qal:
68 Imbierek il-Mulej Alla ta' Iżrael;
għax żar u feda l-poplu tiegħu.
69 U qajjem għalina qarn ta' salvazzjoni
fid-dar tal-qaddej tiegħu David;
70 Bħal ma tkellem b'fomm il-profeti
mqaddsa tiegħu, li ilhom minn meta
nbdiet id-dinja;
71 Li nkunu salvati mill-egħdewwa
tagħna, u minn id dawk kollha li jobogħ-
duna;
72 Biex jagħmel il-ħniena mwiegħda lil
missirijietna, u jiftakar fir-rabta qaddisa
tiegħu;
73 Il-ħalfa li ħalef lil Abraham mis-
sierna,
74 Li jagħtina, li meħlusin minn idejn
l-egħdewwa tagħna, naqduh bla biża',
75 Fil-qdusija u l-ħaqq quddiemu, il-
jiem kollha ta' ħajjitna.
76 U int, tfajjel, tissejjaħ profeta tal-
Għoli; għax tmur quddiem wiċċ il-Mulej
biex tħejjilu t-toroq tiegħu.
77 Biex tagħti tagħrif fuq is-salvazzjoni
lill-poplu tiegħu bil-maħfra ta' dnubiet-
hom,
78 Bil-ħniena ħelwa t'Alla tagħna; li
biha jżurna ż-żerniq mill-għoli.
79 Biex idawwal lil dawk li qegħdin fid-
dlam u fid-dell tal-mewt, biex imexxi lil
riġlejna fi triq is-sliem.
80 U t-tfajjel kiber, u tqawwa fl-ispirtu,
u kien fid-deżert sal-jum li fih wera lilu
nnifsu lil Iżrael.

2 U ġara f'dawk il-jiem, illi ħareġ degriet
mingħand Ċesri Awgustu, li d-dinja
kollha għandha tinkiteb.
2 (U dil-kitba saret l-ewwel darba meta
kien Kirinu gvernatur tas-Sirja.)
3 U kollha marru jinkitbu, kull wieħed
f'beltu.
4 U tala' Ġużepp ukoll mill-Galilija,
mill-belt ta' Nażaret, fil-Lhudija, fil-belt
ta' David, li jisimha Betlehem; (billi hu
kien mid-dar u mill-familja ta' David:)
5 Biex jinkiteb ma' Marija l-għarusa
tiegħu, li kienet tqila.
6 U ġara, meta kienu hemm, li għal-
qilha ż-żmien biex teħles.
7 U wildet l-ewwel tifel tagħha, u
fisqietu, u medditu f'maxtura; għax ma
kienx hemm wisa' għalihom fil-lukanda.
8 U kien hemm fl-istess naħa xi ragħajja
qegħdin fl-egħlieqi, igħassu bil-lejl l-imrie-
ħel tagħhom.
9 U, ara, l-anġlu tal-Mulej ġie fuqhom,

u l-glorja tal-Mulej iddiet madwarhom: u
qabadhom biża' kbir.
10 U qalilhom l-anġlu: La tibżgħux:
għax, ara, inġibilkom aħbarijiet tajba ta'
ferħ kbir, li jkunu għall-poplu kollu.
11 Għax tweldilkom il-lum fil-belt ta'
David, Salvatur, li hu Kristu l-Mulej.
12 U dan ikun għelm għalikom; intom
issibu t-tarbija mfisqija, mimduda f'max-
tura.
13 U minnufih kien hemm ma' l-anġlu
kotra ta' qtajja tas-sema jfaħħru 'l Alla, u
jgħidu:
14 Glorja 'l Alla fl-aktar għoli, u fuq
l-art sliem, rieda tajba lejn il-bnedmin.
15 U ġara, meta l-anġli telqu minn
ħdejhom għal ġos-sema, illi r-ragħajja
bdew igħidu lil xulxin: Ħa mmorru issa sa
Betlehem, u naraw dil-ħaġa li ġrat, u li
l-Mulej għarrafna.
16 U ġew bil-għaġla, u sabu 'l Marija, u
'l Ġużepp, u t-tarbija mimduda fil-
maxtura.
17 U malli rawha, ħabbru l-kliem li
ntqalilhom fuq dik it-tarbija.
18 U dawk kollha li semgħuh stagħġbu
b'dawk il-ħwejjeġ li qalulhom ir-ragħajja.
19 Imma Marija kienet iżżomm dan
kollu, u taħseb fuqu f'qalbha.
20 U r-ragħajja reġgħu lura, jigglorifi-
kaw u jfaħħru 'l Alla għall-ħwejjeġ kollha
li semgħu u raw, bħal ma ntqalilhom.
21 U meta għaddew tmint ijiem biex
jagħmlu ċ-ċirkonċiżjoni lit-tifel, semmewh
ĠESÙ, kif kien imsemmi mill-anġlu qabel
ma tnissel fil-ġuf.
22 U meta l-jiem tal-purifikazzjoni
tagħha skond il-liġi ta' Mosè għaddew,
ġibuh Ġerusalem, biex jippreżentawh lill-
Mulej;
23 (Kif inhu miktub fil-liġi tal-Mulej:
Kull tifel li jiftaħ il-ġuf jissejjaħ imqaddes
lill-Mulej;)
24 U biex joffru sagrifiċċju kif jingħad
fil-liġi tal-Mulej: Żewġ gamimiet, jew
żewġ frieħ tal-ħamiem.
25 U, ara, kien hemm raġel f'Ġeru-
salem, jismu Simgħon, u dar-raġel kien ġust
u tajjeb, jistenna l-faraġ ta' Iżrael: u
l-Ispirtu s-Santu kien fuqu.
26 U kien imgħarraf mill-Ispirtu s-
Santu, li ma jarax il-mewt, qabel ma jara
il-Kristu tal-Mulej.
27 U mnebbaħ mill-Ispirtu ġie fit-
tempju: u meta l-ġenituri ġiebu t-tarbija
Ġesù, biex jagħmlulu kif kienet id-drawwa
tal-liġi,
28 Ħadu f'dirgħajh, u bierek 'l Alla, u
qal:
29 Mulej, issa ħalli l-qaddej tiegħek
imur fis-sliem, skond il-kelma tiegħek.
30 Għax għajnejja raw is-salvazzjoni
tiegħek,
31 Li int hejjejt quddiem wiċċ il-popli
kollha;
32 Dawl biex idawwal lill-Ġentili, u
l-glorja ta' Iżrael il-poplu tiegħek.
33 U Ġużepp u ommu stagħġbu b'dak
li ntqal għalih.
34 U berikhom Simgħon, u qal lil
Marija ommu: Ara, dat-tfajjel imqiegħed
għat-tiġrif u l-qawmien ta' ħafna f'Iżrael;
u għal għelm li jmiruh.
35 (Iva, sejf ukoll jinfidlek ruħek) biex
jinkixfu l-ħsibijiet ta' ħafna qlub.
36 U kien hemm waħda Anna, profeta
mara, bint Fanwel, tat-tribù t'Aser: din
kienet imdaħħla fiż-żmien wisq, u kienet
għexet seba' snin ma' żewġha minn
xbubitha;
37 U kienet armla ta' erbgħa u tmenin
sena, u ma kenitx titlaq mit-tempju, iżda
taqdi 'l Alla lejl u nhar bis-sawm u t-talb.
38 U waslet dak il-ħin u bdiet tfaħħar
ukoll 'l Alla, u tkellmet fuqu ma' dawk
kollha li kienu jistennew il-fidwa ta'Ġeru-
salem.
39 U meta għamlu l-ħwejjeġ kollha
skond il-liġi tal-Mulej, reġgħu lura lejn il-
Galilija, għall-belt tagħhom ta' Nażaret.
40 U t-tfajjel kiber, u tqawwa fl-
ispirtu, mimli bil-għerf: u l-grazzja t'Alla
kienet fuqu.
41 Issa l-ġenituri tiegħu kienu jmorru
kull sena Ġerusalem għall-festa tal-għid.
42 U meta kellu tnax-il sena, marru
Ġerusalem bħal ma kienet id-drawwa tal-
festa.
43 U meta għaddew dawk il-jiem, huma
u ġejjin lura, it-tifel Ġesù baqa' wara
Ġerusalem; u Ġużepp u ommu ma kinux
jafu b'dan.
44 Iżda huma, billi minn għalihom kien
ma' dawk li kienu magħhom, għamlu jum
mixi; u fittxuh qalb qrabathom u dawk li
kienu jafuhom.
45 U meta ma sabuhx, reġgħu lura lejn
Ġerusalem, ifittxuh.
46 U ġara, illi wara tlitt ijiem sabuh fit-
tempju, bil-qiegħda f'nofs il-għorrief, jis-
magħhom, u jistaqsihom.
47 U dawk kollha li semgħuh stagħġbu
bid-dehen u bit-twiġibiet tiegħu.
48 U kif rawh, stagħġbu: u qaltlu
ommu: Ibni, għax imxejt hekk magħna?
ara, missierek u jien imgħollijin konna
nfittxuk.
49 U qalilhom: Għaliex fittixtuni? ma
tafux li jien għandi nkun fix-xogħol ta'
Missieri?
50 U huma ma fehmux il-kelma li
qalilhom.
51 U niżel magħhom, u ġie f'Nażaret,
u kien jisma' minnhom: iżda ommu kienet
iżżomm dal-kliem kollu f'qalbha.
52 U Ġesù kiber fil-għerf u fit-tul, u fil-
grazzja m'Alla u mal-bnedmin.

3 Issa fis-sena ħmistax tas-saltna ta' Tiberju Ċesri, meta Ponzju Pilatu kien gvernatur tal-Lhudija, u Erodi tetrarka tal-Galilija, u Filippu, ħuh, tetrarka ta' l-Iturija u ta' l-inħawi ta' Trakonis, u Lisanja t-tetrarka ta' l-Abileni:

2 Fiż-żmien li Anna u Qajfa kienu l-qassisin il-kbar, kelmet il-Mulej ġiet għand Ġwanni bin Żakkarija fid-deżert.

3 U ġie fi-inħawi kollha tal-Ġurdan, ixandar il-magħmudija ta' l-indiema għall-maħfra tad-dnubiet;

4 Kif inhu miktub fi ktieb il-kliem ta' Isaija l-profeta, li jgħid: Leħen ta' wieħed igħajjat fid-deżert: Hejju triq il-Mulej, wittu l-mogħdijiet tiegħu.

5 Kull wied jimtela, u kull muntanja u għolja jitniżżlu; u l-mogħdijiet imgħawġa jsiru dritti, u t-toroq weghrija jitwittew;

6 U l-bnedmin kollha jaraw is-salvazzjoni t'Alla.

7 Imbagħad qal lill-ġemgħa tan-nies li kienu jiġu biex jitgħammdu minnu: Ja nisel il-lifgħat, minn wissiekom biex taħarbu mill-għadab li ġej?

8 Agħmlu mela frott li jixraq lill-indiema, u tibdewx tgħidu fikom infuskom: Għandna 'l Abraham b'missierna: għax ngħidilkom, li jista' Alla minn dal-ġebel iqajjem ulied 'l Abraham.

9 U issa wkoll il-mannara qiegħda ma' għerq is-siġar: għalhekk kull siġra li ma tagħmilx frott tajjeb tinqata', u tintafa' fin-nar.

10 U n-nies staqsewh, igħidu: Mela x'għandna nagħmlu?

11 Wieġeb u qalilhom: Dak li għandu żewġt ilbiesi, ħa jagħti lil min m'għandux; u min għandu l-ikel, ħa jagħmel hekk ukoll.

12 Imbagħad ġew ukoll xi publikani biex jitgħammdu, u qalulu: Mgħallem, x'għandna nagħmlu?

13 U qalilhom: La tiħdux ħlas aktar minn dak li għandkom tieħdu.

14 U staqsewh ukoll is-suldati, billi qalu: U x'nagħmlu aħna? U qalilhom: La tagħmlu vjolenza fuq ħadd, u lanqas tixlu falz lil ħadd; u kunu kuntenti bil-ħlas tagħkom.

15 U waqt li n-nies kienu jistennew, u kulħadd kien jaħseb f'qalbu fuq Ġwanni, jekk kienx il-Kristu, jew le;

16 Wieġeb Ġwanni, igħid lil kulħadd: Tassew jien ngħammidkom bl-ilma; iżda jiġi wieħed aqwa minni, li ma jistħoqqlix inħollu l-qafla tal-qorq tiegħu: hu jgħammidkom bl-Ispirtu s-Santu u bin-nar:

17 Għandu l-midra tiegħu f'idu, u jnaddaf tajjeb l-andar tiegħu, u jiġma' l-qamħ fil-maħżen tiegħu; imma t-tiben jaħarqu f'nar li ma jintefiex.

18 U b'ħafna ħwejjeġ oħra fit-twiddib tiegħu kien ixandar l-evanġelju lill-poplu.

19 Imma Erodi t-tetrarka, billi kien imċanfar minnu minħabba Erodija mart ħuh Filippu, u minħabba l-ħwejjeġ ħżiena kollha li Erodi kien għamel,

20 Żied dan ukoll fuq kollox, li għalaq 'il Ġwanni fil-ħabs.

21 Issa meta l-poplu kollu tgħammed, ġara illi Ġesù tgħammed ukoll, u hu u jitlob, infetaħ is-sema,

22 U niżel fuqu l-Ispirtu s-Santu għamla ta' ġisem bħal ħamiema, u leħen ġie mis-sema, li qal: Int Ibni l-maħbub; bik nitgħaxxaq.

23 U Ġesù nnifsu, meta beda, kellu madwar tletin sena, u (kif kienu jaħsbu) li kien bin Ġużepp, li kien bin Għeli,

24 Li kien bin Mattat, li kien bin Levi, li kien bin Melki, li kien bin Ġanna, li kien bin Ġużepp,

25 Li kien bin Mattatija, li kien bin Għamos, li kien bin Naħum, li kien bin Għesli, li kien bin Naggaj,

26 Li kien bin Maħat, li kien bin Mattatija, li kien bin Simgħi, li kien bin Ġużepp, li kien bin Ġuda,

27 Li kien bin Ġoħanna, li kien bin Resa, li kien bin Żorobabel, li kien bin Saltiel, li kien bin Neri,

28 Li kien bin Melki, li kien bin Addi, li kien bin Kosam, li kien bin Elmodam, li kien bin Għer,

29 Li kien bin Ġosè, li kien bin Eligħeżer, li kien bin Ġorim, li kien bin Mattat, li kien bin Levi,

30 Li kien bin Simgħon, li kien bin Ġuda, li kien bin Ġużepp, li kien bin Ġonan, li kien bin Eljakim,

31 Li kien bin Melja, li kien bin Menan, li kien bin Mattata, li kien bin Natan, li kien bin David,

32 Li kien bin Ġessi, li kien bin Għobed, li kien bin Bogħaż, li kien bin Salmon, li kien bin Naħson,

33 Li kien bin Għamminadab, li kien bin Aram, li kien bin Ħesrom, li kien bin Fares, li kien bin Ġuda,

34 Li kien bin Ġakobb, li kien bin Iżakk, li kien bin Abraham, li kien bin Teraħ, li kien bin Naħor,

35 Li kien bin Sarug, li kien bin Ragħu, li kien bin Faleg, li kien bin Għeber, li kien bin Sala,

36 Li kien bin Qajnan, li kien bin Arfaksad, li kien bin Sem, li kien bin Noè, li kien bin Lamek,

37 Li kien bin Metuselaħ, li kien bin Henok, li kien bin Ġared, li kien bin Maħlalel, li kien bin Qajnan,

38 Li kien bin Enos, li kien bin Set, li kien bin Adam, li kien bin Alla.

4 U Ġesù billi kien mimli bl-Ispirtu s-Santu raġa' lura mill-Ġurdan, u kien meħud mill-Ispirtu fid-deżert,

2 U kien għal erbgħin jum imġarrab mix-xitan. U ma kiel xejn f'dawk il-jiem: u meta għaddew, wara ħadu l-ġuħ.

3 U x-xitan qallu: Jekk int l-Iben t'Alla, ordna lil dil-ġebla ssir ħobż.

4 U Ġesù wieġbu, billi qal: Hu miktub, li mhux bil-ħobż biss igħix il-bniedem, iżda b'kull kelma t'Alla.

5 U x-xitan ħadu fuq muntanja għolja, u wrieh is-saltniet kollha tad-dinja f'leħħa ta' berqa.

6 U x-xitan qallu: Lilek nagħti dis-setgħa kollha, u l-glorja tagħha: għax lili kienet mogħtija; u lil min irrid nagħtiha.

7 Jekk int mela tagħtini qima, tkun tiegħek kollha.

8 U wieġeb Ġesù, u qallu: Lura minni, Satana: għax hu miktub: Il-Mulej Alla tiegħek għandek tqim, u lilu waħdu taqdi.

9 U ħadu Ġerusalem, u qiegħdu fuq il-quċċata tat-tempju, u qallu: Jekk int l-Iben t'Alla, ixteħet minn hawn għall-isfel:

10 Għax hu miktub: Jordna l-anġli tiegħu għalik, biex iħarsuk:

11 U fuq idejhom jerfgħuk, li ma taħbatx riġlek ma' xi ġebla.

12 U Ġesù wieġeb, billi qallu: Intqal: Iġġarrabx il-Mulej Alla tiegħek.

13 U wara li x-xitan temm it-tiġrib kollu, warrab minnu għal xi żmien.

14 U Ġesù fis-setgħa ta' l-Ispirtu raġa' ġie l-Galilija: u hemm ħarġet ħbaru ma' dik in-naħa kollha.

15 U hu kien igħallem fis-sinagogi tagħhom, imfaħħar minn kulħadd.

16 U ġie Nażaret, fejn kien imrobbi: u, kif kienet id-drawwa tiegħu, daħal fis-sinagoga nhar ta' Sibt, u qam biex jaqra.

17 U newlulu l-ktieb ta' Isaija l-profeta. U xħin fetaħ il-ktieb, sab hemm fejn hu miktub:

18 L-Ispirtu tal-Mulej fuqi, għaliex hu dilikni biex inxandar l-evanġelju lill-foqra; bagħatni biex infejjaq lil dawk ta' qalbhom maqsuma, biex inħabbar il-ħelsien lill-imjassrin, u nagħti d-dawl lill-għomi; biex neħles lill-imgħakksin,

19 Biex inxandar is-sena milqugħa mill-Mulej.

20 U għalaq il-ktieb, u tah lura lill-qaddej, u qagħad bil-qiegħda. U għajnejn dawk kollha li kienu fis-sinagoga kienu mwaħħlin fih.

21 U beda jgħidilhom: Il-lum seħħet din l-iskrittura f'widnejkom.

22 U lkoll tawh xhieda, u stagħġbu bil-kliem ta' ħlewwa li ħareġ minn fommu. U qalu: Dan mhux bin Ġużepp?

23 U qalilhom: Tassew intom tgħiduli dal-qawl: Tabib, fejjaq lilek innifsek: kulma smajna li għamilt f'Kafarnahum, agħmlu hawn ukoll f'pajjiżek.

24 U qal: Ngħidilkom is-sewwa: Ebda profeta mhu milqugħ f'pajjiżu.

25 Iżda ngħidilkom is-sewwa, ħafna romol kienu f'Iżrael fi żmien Elija, meta s-sema kien magħluq għal tliet snin u sitt xhur, u meta waqa' għaks fuq il-pajjiż kollu;

26 Imma għand ebda waħda minnhom ma kien mibgħut Elija, ħlief f'Sarepta, belt ta' Sidon, għand waħda mara li kienet armla.

27 U ħafna mġiddma kienu f'Iżrael fi żmien Eliżew il-profeta; u ħadd minnhom ma ndaf, ħlief Nagħman is-Sirjan.

28 U dawk kollha li kienu fis-sinagoga, malli semgħu dawn il-ħwejjeġ, imtlew bil-għadab,

29 U qamu, u keċċewh barra mill-belt, u ħaduh sa xifer il-għolja li fuqha belthom kienet mibnija, biex jitfgħuh għal rasu 'l isfel.

30 Iżda hu għadda minn nofshom, u baqa' sejjer,

31 U niżel f'Kafarnahum, belt tal-Galilija, u kien igħallimhom nhar ta' Sibt.

32 U stagħġbu bit-tagħlim tiegħu: għax kelmtu kienet bis-setgħa.

33 U fis-sinagoga kien hemm raġel, li kellu spirtu ta' xitan imniġġes, li għajjat b'leħen qawwi,

34 Billi qal: Ħallina; x'għandna naqsmu miegħek, o Ġesù ta' Nażaret? ġejt teqridna? Naf min int; il-Qaddis t'Alla.

35 U Ġesù ċanfru, billi qal: Iskot, u oħroġ minnu. U wara li x-xitan tefgħu fin-nofs, ħareġ minnu, u ma weġġgħux.

36 U kollha stagħġbu, u tkellmu bejniethom, igħidu: X'kelma hi din! għax bis-setgħa u l-qawwa jordna l-ispirti mniġġsa, u joħorġu.

37 U xterdet ħbaru f'kull naħa ta' dawk l-inħawi.

38 U qam, u ħareġ mis-sinagoga, u daħal f'dar Xmun. U ħmiet Xmun kienet miżmuma b'deni kbir; u talbuh għaliha.

39 U resaq fuqha, u ċanfar id-deni; u d-deni telaqha: u minnufih qamet u daret bihom.

40 Issa xħin ix-xemx kienet nieżla, dawk kollha li kellhom kull xorta ta' mard ġibuhomlu; u qiegħed idejh fuq kull wieħed minnhom, u fejjaqhom.

41 U ħarġu wkoll xjaten minn ħafna, igħajtu, u jgħidu: Int Kristu l-Iben t'Alla U hu u jċanfarhom, ma ħalliehomx jitkellmu: għax huma kienu jafu li hu Kristu.

42 U malli sebaħ, telaq u mar f'post deżert: u n-nies kienu jfittxuh, u ġew għandu, u żammewh, biex ma jitlaqx minnhom.

43 U qalilhom: Jaħtieġli nxandar is-saltna t'Alla lil bliet oħra wkoll: għax għal dan jien mibgħut.

44 U xandar fis-sinagogi tal-Galilija.

5 U ġara, waqt li n-nies kienet tross
miegħu biex tisma' l-kelma t'Alla, illi
kien wieqaf ħdejn il-bħajra ta' Ġennesaret,
2 U ra żewġ dgħajjes weqfin ħdejn il-
bħajra: imma s-sajjieda kienu telqu minn-
hom, u kienu jaħslu x-xbieki tagħhom.
3 U tala' f'waħda mid-dgħajjes, li
kienet ta' Xmun, u talbu biex jaqla' ftit 'il
barra mill-art. U qagħad bil-qiegħda, u
għallem lin-nies mid-dgħajsa.
4 Issa meta waqaf jitkellem, qal lil
Xmun: Itfa' 'l barra, u itfgħu x-xbieki
tagħkom għas-sajd.
5 U Xmun wieġeb, billi qallu: Mgħal-
lem, ħdimna l-lejl kollu, u ma qbadna
xejn: iżda fuq il-kelma tiegħek inniżżel ix-
xbiek.
6 U wara li għamlu hekk, qabdu kotra
kbira ta' ħut: u x-xbiek tagħhom inqasam.
7 U għamlu sinjal lill-ixirka tagħhom, li
kienu fid-dgħajsa l-oħra, biex jiġu jgħinu-
hom. U ġew, u mlew iż-żewġ dgħajjes,
hekk li kienu sa jegħrqu.
8 Malli ra dan, Xmun Pietru xteħet
f'riġlejn Ġesù jgħid: Tbiegħed minni;
għax jien raġel midneb, o Mulej.
9 Għax kien imgħaġġeb, hu u dawk
kollha li kienu miegħu, bil-qabda ħut li
kienu qabdu:
10 U hekk ukoll kien Ġakbu, u Ġwanni,
ulied Żebedew li kienu jxirka ta' Xmun. U
Ġesù qal 'il Xmun: La tibżax; minn issa 'l
quddiem taqbad il-bnedmin.
11 U wara li ġibdu d-dgħajjes tagħhom
l-art, telqu kollox, u marru warajh.
12 U ġara, meta kien f'waħda mill-
ibliet, illi kien hemm raġel mimli kollu
ġdiem: li hekk kif ra 'l Ġesù xteħet wiċċu
fl-art, u talbu, billi qal: Mulej, jekk trid,
tista' tnaddafni.
13 U medd idu, u messu, hu u jgħid:
Irrid: kun imnaddaf. U minnufih il-ġdiem
għab minnu.
14 U wissieh li ma jgħid lil ħadd: iżda
mur, uri ruħek lill-qassis, u offri għat-
tindif tiegħek, bħal ma ordna Mosè,
b'xhieda għalihom.
15 Iżda ġera aktar il-kliem fuqu: u
qtajja kbar ta' nies kienu jiġu biex ji-
smgħu, u jitfejqu mill-mardijiet tagħhom.
16 U mar fid-deżert, u qagħad jitlob.
17 U ġara darba waħda, hu u jgħallem,
illi kien hemm bil-qiegħda xi Fariżej u
mgħallmin tal-liġi, li kienu ġew minn kull
belt tal-Galilija, u l-Lhudija, u Ġerusalem:
u l-qawwa tal-Mulej kienet hemm biex
tfejjaqhom.
18 U, ara, xi rġiel ġiebu fuq saqqu raġel
paralitiku: bdew ifittxu mezz kif idaħħluh
ġewwa, u jqegħduh quddiemu.
19 U billi ma setgħux isibu minn fejn
idaħħluh minħabba l-ġemgħa tan-nies,
telgħu fuq il-bejt, u niżżluh minn bejn ix-
xorok bis-saqqu tiegħu fin-nofs quddiem
Ġesù.
20 U kif ra l-fidi tagħhom, qallu:
Raġel, dnubietek maħfura.
21 U l-iskribi u l-Fariżej bdew jaħsbu,
u jgħidu: Min hu dan li qiegħed jitkellem
id-dagħa? min jista' jaħfer id-dnubiet,
ħlief Alla waħdu?
22 Iżda xħin Ġesù għaraf ħsibijiethom,
wieġeb, billi qalilhom: X'intom tgħidu
f'qalbkom?
23 X'inhu l-eħfef, tgħid: Dnubietek
jinħafrulek; jew tgħid: Qum u imxi?
24 Iżda biex tkunu tafu li Bin il-
bniedem għandu s-setgħa fuq l-art biex
jaħfer id-dnubiet (qal lill-paralitiku:)
Qiegħed ngħidlek: Qum, u arfa' s-saqqu
tiegħek, u mur f'darek.
25 U minnufih qam quddiemhom, u
rafa' dak li fuqu kien mixħut, u telaq lejn
daru, ifaħħar 'l Alla.
26 U kollha stagħġbu, u faħħru 'l Alla,
u mimlijin bil-biża', kienu jgħidu: Rajna
ħwejjeġ tal-għaġeb illum.
27 U wara dawn il-ħwejjeġ ħareġ, u ra
publikan, jismu Levi, bil-qiegħda qud-
diem il-bank tat-taxxi, u qallu: Ejja
warajja.
28 U dak telaq kollox, qam, u mar
warajh.
29 U Levi għamillu festa kbira f'daru:
u kien hemm ġemgħa kbira ta' publikani,
u ta' oħrajn li kienu fuq il-mejda magħ-
hom.
30 Imma l-iskribi tagħhom u l-Fariżej
bdew igergru kontra d-dixxipli tiegħu, billi
jgħidu: Għaliex tieklu u tixorbu mal-
publikani u l-midinbin?
31 U Ġesù wieġeb, qalilhom: Dawk li
huma b'saħħithom m'għandhomx bżonn
ta' tabib; iżda dawk li huma morda.
32 Ma ġejtx insejjaħ in-nies sewwa, iżda
l-midinbin għall-indiema.
33 U qalulu: Għaliex id-dixxipli ta'
Ġwanni jsumu ta' sikwit, u jagħmlu t-talb,
u l-istess ukoll id-dixxipli tal-Fariżej; iżda
tiegħek jieklu u jixorbu?
34 U qalilhom: Tistgħu intom iġġiegħlu
lill-ħaddara jsumu, meta l-għarus qiegħed
magħhom?
35 Iżda jiġu l-jiem, meta jitteħdilhom il-
għarus, imbagħad isumu f'dawk il-jiem.
36 U qalilhom ukoll parabbla: Ħadd
ma jagħmel roqgħa minn libsa ġdida fuq
libsa qadima; għax inkella l-ġdida tagħmel
tiċrita, u r-roqgħa li ttieħdet mill-ġdida ma
taqbilx mal-qadima.
37 U ħadd ma jqiegħed inbid ġdid fi
fliexken tal-ġild qodma, inkella l-inbid il-
ġdid jifqa' l-fliexken, u jixxerred, u l-
fliexken jintilfu;
38 Iżda nbid ġdid għandu jitqiegħed fi
ġlud ġodda; u t-tnejn ma jintilfux.
39 Ħadd ukoll wara li jkun xorob inbid
qadim, minnufih jixtieq il-ġdid; għax
igħid: Il-qadim aħjar.

6 U ġara fit-tieni Sibt wara l-ewwel, illi
kien għaddej minn qalb l-egħlieqi tal-
qamħ, u d-dixxipli tiegħu qatgħu ż-żbul, u
kielu, wara li farrkuhom b'idejhom.
2 U x'uħud mill-Fariżej qalulhom:
Għaliex qegħdin tagħmlu dak li ma jiswiex
tagħmlu nhar ta' Sibt?
3 U wieġeb Ġesù, billi qal: Ma qrajtux
għalanqas x'għamel David, meta ħadu
l-ġuħ, hu u dawk li kienu miegħu;
4 Kif daħal fid-dar t'Alla, u ħa u kiel il-
ħobż imqiegħed quddiem il-Mulej, li ma
kienx jiswa min jieklu ħlief il-qassisin biss,
u ta wkoll lil dawk li kienu miegħu?
5 U qalilhom: Li Bin il-bniedem hu sid
is-Sibt ukoll.
6 U ġara wkoll f'Sibt ieħor, illi daħal
fis-sinagoga u għallem: u kien hemm raġel
b'idu l-leminija niexfa.
7 U l-iskribi u l-Fariżej kienu għassa
tiegħu, jekk ifejjaqx nhar ta' Sibt; biex
isibu fuqiex jixluh.
8 Iżda hu kien jaf ħsibijiethom, u qal
lir-raġel li kellu idu niexfa: Qum, u
għoqod fin-nofs. U dak qam u qagħad bil-
wieqfa.
9 Imbagħad Ġesù qalilhom: Nistaqsi-
kom ħaġa: Jiswa tagħmel ġid nhar ta' Sibt,
jew tagħmel id-deni? issalva ħajja, jew
teqridha?
10 U tafa' ħarsa madwarhom ilkoll, u
qal lir-raġel: Midd idek. U dak għamel
hekk: u reġgħet idu ssaħħet bħall-oħra.
11 U huma mtlew bil-qilla; u bdew
jitħaddtu bejniethom x'jagħmlu 'l Ġesù.
12 U ġara f'dawk il-jiem, illi ħareġ lejn
muntanja biex jitlob, u għadda l-lejl kollu
jitlob 'l Alla.
13 U malli sebaħ, sejjaħ id-dixxipli
tiegħu lejh: u għażel tnax minnhom, li
wkoll semmiehom appostli;
14 Xmun (li semmieh ukoll Pietru) u
Indri ħuh, u Ġakbu u Ġwanni, Filippu u
Bartilmew,
15 Mattew u Tumas, Ġakbu bin Alfew,
u Xmun li jgħidulu Żelote,
16 U Ġuda ħu Ġakbu, u Ġuda Iskar-
jota, li kien ukoll traditur.
17 U niżel magħhom, u waqaf fil-witja,
hu u l-ġemgħa tad-dixxipli tiegħu, u kotra
kbira ta' nies mil-Lhudija kollha u Ġeru-
salem, u mix-xtajta ta' Tir u Sidon, li ġew
jisimgħuh, u biex ifiequ mill-mardijiet
tagħhom;
18 U dawk li kienu mħabbtin bl-ispirti
mniġġsa: u kienu mfejqin.
19 U l-ġemgħa kollha tan-nies kienet
tfittex illi tmissu: għax qawwa kienet
toħroġ minnu, u tfejjaqhom ilkoll.
20 U rafa' għajnejh lejn id-dixxipli
tiegħu, u qal: Imberkin intom il-foqra:
għax tagħkom hi s-saltna t'Alla.
21 Imberkin intom li issa bil-ġuħ: għax
tkunu mxebbgħin. Imberkin intom li issa
tibku: għax għad tidħku.
22 Imberkin intom, meta jobogħdukom
il-bnedmin, u meta jifirdukom minn
magħhom, u jċanfrukom, u jarmu isim-
kom bħala ħażin, minħabba Bin il-
bniedem.
23 Ifirħu f'dak il-jum, u aqbżu bil-ferħ:
għax, ara, ħlaskom kbir fis-sema: għax
l-istess għamlu missirijiethom lill-profeti.
24 Iżda jaħasra għalikom, ja għonja!
għax ħadtu l-faraġ tagħkom.
25 Jaħasra għalikom intom li issa
mxebbgħin! għax tkunu bil-ġuħ. Ħażin
għalikom intom li issa tidħku! Għax għad
tolfqu u tibku.
26 Jaħasra għalikom, meta l-bnedmin
kollha jitkellmu tajjeb fuqkom! għax hekk
ukoll għamlu missirijiethom lill-profeti
foloz.
27 Iżda jien ngħid lilkom li qegħdin
tisimgħu: Ħobbu l-egħdewwa tagħkom,
għamlu l-ġid lil dawk li jobogħdukom,
28 Bierku lil dawk li jisħtukom, u
itolbu għal dawk li jżebilħukom.
29 U lil min jagħtik daqqa ta' ħarta fuq
ħaddek, dawwarlu l-ieħor ukoll; u min
jeħodlok il-mantar, la tiċħadlux jeħodlok
il-libsa wkoll.
30 Lil kull min jitolbok, agħtih; u min
jeħodlok ħwejġek tarġax titlobhomlu.
31 Kif tridu li l-bnedmin jagħmlulkom,
hekk agħmlu lilhom.
32 Għax jekk tħobbu lil min iħobbkom,
xi ħlas għandkom? għax il-midinbin ukoll
iħobbu lil dawk li jħobbuhom.
33 U jekk tagħmlu l-ġid lil dawk li
jagħmlulkom il-ġid, xi ħlas ħaqqkom?
għax il-midinbin ukoll hekk jagħmlu.
34 U jekk tisilfu lil dawk li minnhom
tittamaw li tieħdu, xi ħlas ħaqqkom? għax
il-midinbin ukoll jisilfu lill-midinbin, biex
jerġgħu jieħdu daqshekk ieħor.
35 Imma ħobbu lill-egħdewwa tagħ-
kom, u agħmlu l-ġid, u isilfu, bla tittamaw
għal xejn iżjed; u l-ħlas tagħkom ikun
kbir, u tkunu wlied Alla l-Għoli: għax hu
twajjeb ma' dawk ta' qalbhom iebsa, u
mal-ħżiena.
36 Kunu mela ħanina, bħalma Missier-
kom hu wkoll ħanin.
37 La tagħmlux ħaqq, u ma jsirx ħaqq
minnkom; la tikkundannawx, u ma
tkunux ikkundannati: aħfru, u tinħa-
fru:
38 Agħtu, u jingħatalkom; kejl tajjeb,
marsus, u mheżheż, u mfawwar, jagħtu-
kom il-bnedmin fi ħdankom. Għax bl-
istess kejl li tkejlu, jarġa' jkun imkejjel
lilkom.
39 U qalilhom parabbla: Jista' agħma
imexxi agħma? ma jaqgħux it-tnejn fil-
ħofra?
40 Id-dixxiplu mhux fuq l-imgħallem
tiegħu: iżda kull min ikun perfett ikun
bħall-imgħallem tiegħu.
41 U għax tara s-sifja li hemm f'għajn

ħuk, u ma tarax it-travu li hemm f'għajnek
stess?
42 *Jew kif tista' tgħid lil ħuk*: Ħi, ħa
naqlagħlek is-sifja li hemm f'għajnek,
meta int ma tarax it-travu li hemm f'għaj-
nek stess? Ja ipokrita, aqla' l-ewwel it-
travu minn għajnek, imbagħad tara tajjeb
biex taqla' s-sifja minn għajn ħuk.
43 Għax siġra tajba ma tagħmilx frott
ħażin; lanqas tagħmel frott tajjeb siġra
ħażina.
44 Għax kull siġra tingħaraf minn
frottha. Għax mix-xewk il-bnedmin ma
jiġbrux tin, lanqas mill-għolliq ma jiġbru
għeneb.
45 Bniedem tajjeb mill-ħażna tajba ta'
qalbu joħroġ dak li hu tajjeb; u bniedem
ħażin mill-ħażna ħażina ta' qalbu joħroġ
dak li hu ħażin; għax mill-milja tal-qalb
jitkellem fommu.
46 U għaliex issejħuli: Mulej, Mulej, u
ma tagħmlux dak li ngħid?
47 Kull min jiġi lejja, u jisma' kliemi, u
jagħmilhom, nurikom lil min jixbah:
48 Jixbah lil raġel li bena dar, u ħaffer 'l
isfel, u qiegħed is-sisien fuq il-blat: u meta
tala' l-ilma, il-wied ħabat bil-qawwa ma'
dik id-dar, u ma satax iqanqalha: għax
kienet mibnija fuq blata.
49 Iżda min jisma', u ma jagħmilx, hu
bħal raġel li bena dar fuq l-art bla sisien;
li l-wied ħabat fuqha bil-qawwa, u malajr
waqgħet; u kbira kienet it-tiġrifa ta' dik
id-dar.

7 Issa kif temm kliemu kollu fejn
jisimgħuh in-nies, daħal Kafarnahum.
2 U wieħed qaddej ta' ċenturjun, li kien
għażiż għalih, kien marid, u sa jmut.
3 U malli sama' b'Ġesù, bagħatlu
x-xjuħ tal-Lhud, jitolbuh biex jiġi jfejjaqlu
l-qaddej.
4 U xħin ġew għand Ġesù, talbuh bil-
ħerqa, igħidu: Jistħoqqlu li tagħmillu dan:
5 Għax iħobb il-ġensna, u bnielna
sinagoga.
6 Imbagħad Ġesù mar magħhom. U
meta ma kienx bgħid mid-dar, iċ-ċenturjun
bagħatlu xi ħbieb igħidulu: Mulej,
toqgħodx titħabat: għax ma jistħoqqlix
illi tidħol taħt is-saqaf tiegħi:
7 Għalhekk deherli li lanqas ma kien
jixraqli niġi għandek: iżda għid kelma
waħda, u l-qaddej tiegħi jfiq.
8 Għax jien ukoll bniedem li ninsab
taħt is-setgħa, u għandi taħt idejja suldati,
u ngħid lil wieħed: Mur, u hu jmur: u lil
ieħor: Ejja, u hu jiġi; u lill-qaddej tiegħi:
Agħmel dan, u hu jagħmlu.
9 U malli sama' dan, Ġesù stagħġeb
bih, u dar, u qal lin-nies li kienet miexja
warajh: Ngħidilkom li ma sibtx fidi hekk
kbira, le, lanqas f'Iżrael.
10 Xħin reġgħu lura d-dar, dawk li
kienu mibgħutin sabu l-qaddej li kien
marid imfejjaq.
11 U ġara l-għada, illi mar f'belt ji-
simha Najin; u marru miegħu ħafna mid-
dixxipli tiegħu, u bosta nies.
12 Issa kif qorob lejn bieb il-belt, ara,
kien qiegħed jinġarr wieħed mejjet, iben
waħdieni t'ommu, u hi kienet armla: u
kien hemm ħafna nies tal-belt magħha.
13 U malli l-Mulej raha, kellu ħniena
minnha, u qalilha: La tibkix.
14 U resaq u mess it-tebut: u dawk li
kienu jerfgħuh waqfu. U qal: Żagħżugħ,
jien ngħidlek: Qum.
15 U l-mejjet qam, u beda jitkellem. U
taħ lil ommu.
16 U qabadhom il-biża' lkoll: u bdew
jigglorifikaw 'l Alla, billi jgħidu: Deher
fostna profeta kbir; u: Alla żar lill-poplu
tiegħu.
17 U din l-aħbar fuqu xterdet mal-
Lhudija kollha, u fl-art kollha ta' l-
inħawi.
18 U d-dixxipli ta' Ġwanni qalulu
b'dawn il-ħwejjeġ.
19 U Ġwanni sejjaħ lejh tnejn mid-
dixxipli tiegħu, u bagħathom għand Ġesù
jgħidu: Inti dak li għandu jiġi, jew nisten-
new ieħor?
20 Xħin l-irġiel waslu għandu, qalu:
Ġwanni l-Battista bagħatna nistaqsuk:
Inti dak li għandu jiġi? Jew nistennew
ieħor?
21 U dak il-ħin stess fejjaq ħafna mill-
mardijiet tagħhom u flaġelli, u spirti
ħżiena; u ħafna li kienu għomja taħom id-
dawl.
22 Imbagħad Ġesù wieġeb, qalilhom:
Morru, u għidu 'l Ġwanni dak li rajtu u
smajtu; kif il-għomja jaraw, iz-zopop
jimxu, l-imġiddmin jitnaddfu, it-torox
jisimgħu, il-mejtin iqumu, u l-evanġelju
mxandar lill-foqra.
23 U mbierek kull min ma jitfixkilx
minħabba fija.
24 U wara li telqu l-messaġġiera ta'
Ġwanni, beda jgħid lill-poplu fuq Ġwanni:
Xi ħriġtu taraw fid-deżert? Qasba mxejra
mar-riħ?
25 Imma xi ħriġtu taraw? Raġel liebes
ilbies artab? Ara, dawk li huma mlibbsin
sabiħ, u jgħixu mfissdin, qegħdin fil-
palazzi tas-slaten.
26 Imma xi ħriġtu taraw? Profeta?
Iva, ngħidilkom, u wisq iżjed minn pro-
feta.
27 Dan hu dak, li fuqu nkiteb: Ara,
jien nibgħat il-messaġġier tiegħi quddiem
wiċċek, li jħejji triqtek quddiemek.
28 Għax jien ngħidilkom: Fost dawk li
huma mweldin min-nisa m'hemm ebda
profeta akbar minn Ġwanni l-Battista:
iżda dak li hu l-iżgħar fis-saltna t'Alla hu
akbar minnu.
29 U l-poplu kollu li semgħu, u l-publi-

kani, iġġustifikaw 'l Alla, billi tgħammdu
bil-magħmudija ta' Ġwanni.
30 Imma l-Fariżej u l-għorrief tal-liġi, li
ma tgħammdux minnu, ma laqgħux bi
ħsara tagħhom infushom ir-rieda t'Alla.
31 U l-Mulej qal: Ma' min mela nxeb-
bah lin-nies ta' dan in-nisel? u lil min
jixbhu?
32 Huma bħat-tfal li joqogħdu bil-
qiegħda fil-misraħ, u jgħajtu lil xulxin, u
jgħidu: Daqqejnielkom il-flawt, u ma
żfintux: newwaħnielkom, u ma bkejtux.
33 Għax ġie Ġwanni l-Battista, la jiekol
ħobż u la jixrob inbid; u tgħidu: Għandu
xitan.
34 Bin il-bniedem ġie jiekol u jixrob; u
tgħidu: Ara, bniedem wikkiel u xarrab
l-inbid, ħabib tal-publikani u tal-
midinbin!
35 Imma l-għerf hu iġġustifikat minn
uliedu kollha.
36 U wieħed mill-Fariżej xtaqu jiekol
miegħu. U daħal fid-dar tal-Fariżew, u
qagħad fuq il-mejda.
37 U, ara, mara li kienet fil-belt, u li
kienet midinba, malli għarfet li Ġesù kien
qiegħed fuq il-mejda f'dar il-Fariżew,
ġiebet vażett ta' l-alabastru biż-żejt tal-
fwieħa,
38 U qagħdet f'riġlejh warajh tibki, u
bdiet ixxarrablu riġlejh bid-dmugħ, u
mesħithomlu b'xagħar rasha, u bisitlu
riġlejh, u dilkithomlu biż-żejt tal-fwieħa.
39 Issa meta ra dan il-Fariżew li
stiednu, qal fih innifsu: Dan il-bniedem,
kieku kien profeta, kien ikun jaf min hi u
x'inhi l-mara li qiegħda tmissu: għax hi
midinba.
40 U Ġesù wieġeb, billi qallu: Xmun,
għandi xi ngħidlek. U hu qal: Mgħallem,
għid.
41 Kien hemm wieħed li jislef il-flus li
kellu żewġ midjunin: wieħed kellu jagħtih
ħames mitt dinier, u l-ieħor ħamsin.
42 U meta ma kellhom xejn biex iħallsu,
ħafrilhom bil-qalb it-tnejn. Għidli mela,
min iħobbu l-aktar?
43 Wieġeb Xmun, u qal: Naħseb li dak,
li ħafirlu l-iżjed. U qallu: Ħsibt sewwa.
44 U dar lejn il-mara, u qal 'il Xmun:
Tara dil-mara? Dħalt f'darek, u ilma għal
riġlejja ma tajtnix: imma din ħaslitli
riġlejja bid-dmugħ, u mesħithom b'xagħar
rasha.
45 Bewsa ma tajtnix: iżda dil-mara
minn xħin dħalt ma waqfitx tbusli riġ-
lejja.
46 Biż-żejt ma dliktlix rasi; imma dil-
mara dilkitli riġlejja biż-żejt tal-fwieħa.
47 Għalhekk ngħidlek: Dnubietha, li
huma ħafna, huma maħfura; għax ħabbet
ħafna: iżda lil min jinħafirlu ftit, dan ftit
iħobb.
48 U qalilha: Dnubietek maħfura.
49 U dawk li kienu fuq il-mejda miegħu
bdew igħidu fihom infushom: Min hu dan
li jaħfer id-dnubiet ukoll?
50 U qal lill-mara: Il-fidi tiegħek salva-
tek; mur bis-sliem.

8 U ġara wara, illi mar f'kull belt u
raħal, ixandar u jniedi l-bxara sabiħa
tas-saltna t'Alla; u miegħu kienu t-tnax,
2 U xi nisa, li kienu mfejqa minn spirti
ħżiena u mardijiet, Marija jgħidulha Mad-
dalena, li minnha kienu ħarġu seba'
xjaten,
3 U Ġwanna mart Ħuża li kien jieħu
ħsieb dar Erodi, u Susanna, u ħafna oħra,
li kienu jaħsbu għalih minn ġidhom.
4 U xħin nġemgħet ħafna nies, u ġiet
għandu mill-ibliet kollha, hu tkellem
b'parabbla:
5 Wieħed li jiżra' ħareġ jiżra' ż-żer-
riegħa tiegħu: u hu u jiżra', xi żergħat
waqgħu mal-ġenb tat-triq; u rtifsu, u
belgħuhom it-tjur ta' l-ajru.
6 U oħrajn waqgħu fuq blata; u malli
nibtu, nixfu, għax ma kellhomx tira.
7 U oħrajn waqgħu qalb ix-xewk; u
x-xewk kiber magħhom, u ħanaqhom.
8 U oħrajn waqgħu fuq art tajba, u
kibru, u għamlu frott għal mitt darba. U
kif qal dan, għajjat: Min għandu wid-
nejn biex jisma', ħa jisma'.
9 U d-dixxipli tiegħu staqsewh, billi
qalu: Xi tkun dil-parabbla?
10 U qal: Lilkom mogħti li tagħrfu
l-misterji tas-saltna t'Alla: iżda lill-oħrajn
bil-parabbli; biex huma u jaraw, ma
jarawx; u huma u jisimgħu, ma jifhmux.
11 Issa l-parabbla hija din: iż-żerriegħa
hi l-kelma t'Alla.
12 Dawk ta' mal-ġenb tat-triq huma
dawk li jisimgħu; imbagħad jiġi x-xitan, u
jieħu l-kelma minn qalbhom, li ma jmor-
rux jemmnu u jsalvaw.
13 Dawk ta' fuq il-blat huma dawk li
meta jisimgħu, jilqgħu l-kelma bil-ferħ; u
dawn m'għandhomx egħruq; li jemmnu
għal xi żmien, u f'waqt it-tiġrib jaqgħu.
14 U dawk li waqgħu qalb ix-xewk
huma dawk, li meta semgħu, telqu, u
nħanqu mill-ħsibijiet u mill-għana u mill-
pjaċiri ta' dil-ħajja, u ma jwasslux frott
sas-sajran.
15 Imma dawk ta' fuq art tajba huma
dawk, li b'qalb onesta u tajba, jisimgħu
l-kelma, u jżommuha, u jagħmlu l-frott
bis-sabar.
16 Ebda bniedem, meta jixgħel xemgħa,
ma jgħattiha b'xi ħaġa, jew iqiegħdha taħt
sodda; iżda jqiegħdha fuq il-gandlier, biex
dawk li jidħlu jaraw id-dawl.
17 Għax xejn mhu moħbi, li ma jin-
kixifx; lanqas xejn moħbi, li ma jingħarafx
u jiġi fil-beraħ.
18 Araw mela kif tisimgħu: għax min
għandu, jingħatalu; u min m'għandux,

jittehidlu mqar dak li minn għaliħ
għandu.
19 Imbagħad ġew fejnu ommu u ħutu,
u ma setgħux jaslu sa ħdejħ minħabba
l-ġemgħa tan-nies.
20 U x'uħud qalulu: Ommok u ħutek
qegħdin barra, u jixtiequ jarawk.
21 U wieġeb, u qalilhom: Ommi u ħuti
ħuma dawk li jisimgħu l-kelma t'Alla, u
jagħmluha.
22 Issa ġara f'wieħed minn dawk il-
jiem, li tala' fuq dgħajsa mad-dixxipli
tiegħu, u qalilhom: Ejjew ingħaddu għan-
naħa l-oħra tal-bħajra. U qalgħu 'l barra.
23 Imma ħuma u sejrin raqad: u waqa'
fuq il-bħajra riefnu riħ; u mtlew bl-ilma, u
kienu sejrin jintilfu.
24 U resqu lejħ, u qajmuħ, billi qalu:
Mgħallem, mgħallem, mitlufin aħna. Im-
bagħad qam, u ċanfar ir-riħ, u t-taħbit ta'
l-ilma: u ħuma waqfu, u sar bnazzi.
25 U qalilhom: Fejn hi l-fidi tagħkom?
U billi beżgħu, stagħġbu u qalu wieħed lil
ieħor: Xi bniedem hu dan! għax hu jordna
wkoll l-irjieħ u l-ilma, u jisimgħu minnu.
26 U waslu fl-art tal-Ġerasin, li hi
biswit il-Galilija.
27 U xħin niżel l-art, iltaqa' miegħu
barra mill-belt wieħed raġel, li kellu
x-xjaten minn żmien twil, u la kien jilbes
ħwejjeġ, u lanqas kien joqgħod f'ebda dar,
imma fl-oqbra.
28 Malli ra 'l Ġesù. għajjat, u xteħet
quddiemu, u qal b'leħen qawwi: X'ħemm
bejni u bejnek, Ġesù, Bin Alla l-Għoli?
Nitolbok, illi ma taħqarnix.
29 (Għax hu ikkmanda l-ispirtu mniġ-
ġes biex joħroġ mir-raġel. Għax bosta
drabi kien qabdu: u kien miżmum marbut
bil-ktajjen u bil-qjud; u kien iqatta' l-irbit,
u kien misjuq mix-xitan fid-deżert.)
30 U Ġesù staqsieħ. billi qallu: X'jis-
mek? U dak wieġeb: Leġjun: għax ħafna
xjaten kienu daħlu fiħ.
31 U talbuħ biex ma jġegħilhomx
imorru fl-abbissi.
32 Issa kien ħemm merħla ta' ħafna
ħnieżer jirgħaw fuq il-muntanja: u talbuħ
biex iħallihom jidħlu fihom. U ħallieħom.
33 U x-xjaten ħarġu mbagħad mir-
raġel, u daħlu fil-ħnieżer: u l-merħla
ntefgħet bil-herra 'l isfel mill-irdum għall-
bħajra, u fgaw.
34 Xħin dawk li kienu jirgħawhom raw
x'ġara, ħarbu, u marru u qalu dan fil-belt,
u fl-irħula.
35 Imbagħad ħarġu jaraw x'ġara; u
ġew fejn Ġesù, u sabu r-raġel, li minnu
x-xjaten kienu ħarġu, bil-qiegħda f'riġlejn
Ġesù, liebes, u moħħu f'loku: u beżgħu.
36 Dawk ukoll li raw dan qalulhom kif
dak li kellu x-xjaten kien fieq.
37 Imbagħad in-nies kollha ta' l-idwar
tal-Ġerasin talbuħ biex jitbiegħed minn-
hom; għax kien qabadhom biża' kbir: u
hu tala' fuq id-dgħajsa, u raġa' lura.
38 Issa r-raġel li minnu kienu ħarġu
x-xjaten talbu bil-ħniena biex jibqa'
miegħu: iżda Ġesù bagħtu, billi qallu:
39 Arġa' mur darek, u xandar kemm
ħwejjeġ kbar għamillek Alla. U dak telaq,
u xandar mal-belt kollha kemm ħwejjeġ
kbar għamillu Ġesù.
40 U ġara, x'ħin Ġesù raġa' lura, illi
l-poplu laqgħu bil-qalb: għax kulħadd
kien jistennieħ.
41 U, ara, ġie raġel jismu Ġajru, li kien
kap tas-sinagoga: u xteħet f'riġlejn Ġesù,
u talbu biex jidħol f'daru:
42 Għax kellu tifla waħda biss, ta' xi
tnax-il sena, u kienet qiegħda tmut. Iżda
hu u sejjer in-nies rassitu.
43 U waħda mara li kienet ilha tbati
tnax-il sena minn telf ta' demm, u li kienet
nefqet fit-tobba ġidha kollu, u ma setgħet
titfejjaq minn ħadd,
44 Ġiet warajħ, u messet tarf libstu; u
minnufiħ waqfet it-tnixxija ta' demmha.
45 U Ġesù qal: Min messni? Meta
kulħadd ċaħad, qal Pietru u dawk li kienu
miegħu: Mgħallem, il-ġemgħa tan-nies
tiffolla madwarek u trossok, u int tgħid:
Min messni?
46 U Ġesù qal: Xi ħadd messni: għax
naf li qawwa ħarġet minni.
47 U xħin rat il-mara li nkixfet, resqet
imriegħda, u xteħtet quddiemu, u għarrfitu
quddiem il-poplu kollu l-għala messitu, u
kif fieqet f'daqqa.
48 U qalilha: Binti, ifraħ: il-fidi tiegħek
fejqitek: mur bis-sliem.
49 Kif kien għadu jitkellem, ġie wieħed
mingħand il-kap tas-sinagoga jgħidlu:
Bintek mietet: tħabbatx lill-Imgħallem.
50 Iżda xħin Ġesù sama' dan, wieġbu,
qallu: La tibżax: biss emmen, u hi tfiq.
51 U xħin wasal id-dar, ma ħalla lil
ħadd min jidħol miegħu, ħlief 'il Pietru, u
'l Ġakbu, u 'l Ġwanni, u 'l missier it-tifla u
'l ommha.
52 U kollha bkew, u tħassruha: iżda hu
qal: La tibkux; mhix mejta, iżda rieqda.
53 U bdew jidħku biħ, billi kienu jafu
li mietet.
54 U ġagħalhom joħorġu lkoll barra, u
qabadha minn idha, u għajjat: Tifla, qum.
55 U l-ispirtu tagħha raġa' ġie, u hi
qamet minnufiħ: u ordna li jtuħa tiekol.
56 U l-ġenituri tagħha stagħġbu: iżda
hu wissieħom biex ma jgħidu lil ħadd dak
li kien ġara.

9 Imbagħad sejjaħ lit-tnax-il dixxiplu
tiegħu flimkien, u taħom il-qawwa u
s-setgħa fuq ix-xjaten kollha, u biex ifejqu
l-mardijiet.
2 U bagħathom ixandru s-saltna t'Alla,
u jfejqu l-morda.

3 U qalilhom: Tieħdu xejn għall-vjaġġ
tagħkom, la ħatar, la ħorġa, la ħobż, u la
flus; u lanqas ikollkom żewġt ilbiesi.
4 U f'kull dar li tidħlu, hemm oqogħdu,
sakemm titilqu minn hemm.
5 U kull min ma jilqagħkomx, meta
toħorġu minn dik il-belt, farfru sat-trab
minn riġlejkom bħala xhieda kontra
tagħhom.
6 U ħarġu, u għaddew mill-ibliet,
ixandru l-evanġelju, u jfejqu kullimkien.
7 Issa Erodi t-tetrarka sama' dak kollu
li kien għamel Ġesù: u tħawwad, għax
x'uħud kienu jgħidu, li Ġwanni qam mill-
imwiet;
8 U minn oħrajn, li Elija deher; u minn
oħrajn, li wieħed mill-profeti mill-qodma
qam.
9 U Erodi qal: Ġwanni qtajtlu rasu:
mela min hu dan, li fuqu qiegħed nisma'
ħwejjeġ bħal dawn? U xtaq jarah.
10 U l-appostli, meta reġgħu lura,
qalulu kulma kienu għamlu. U ħadhom, u
telaq waħdu f'post imwarrab tal-belt
jisimha Betsajda.
11 Iżda n-nies, malli ntebħu b'dan,
marru warajh: u hu laqagħhom, u tkellem
magħhom fuq is-saltna t'Alla, u fejjaq lil
dawk li kellhom bżonn il-fejqan.
12 U meta l-jum beda għaddej, ġew it-
tnax, u qalulu: Ibgħat il-ġmiegħi tan-nies,
biex imorru fl-irħula u r-raba' ta' l-idwar,
biex isibu fejn joqogħdu, u x'jieklu; għax
hawn qegħdin f'post deżert.
13 Imma hu qalilhom: Agħtuhom
intom jieklu. U qalu: M'għandniex aktar
minn ħames ħobżiet, u żewġ ħutiet; jekk
ma mmorrux aħna nixtru l-ikel għal dal-
poplu kollu.
14 Għax kienu madwar ħamest elef
bniedem. U qal lid-dixxipli tiegħu:
Ġegħluhom joqogħdu bil-qiegħda fi qtajja
ta' xi ħamsin-il waħda.
15 U hekk għamlu, u ġegħluhom ilkoll
joqogħdu bil-qiegħda.
16 Imbagħad ħa l-ħames ħobżiet u
ż-żewġ ħutiet, u wara li rafa' għajnejh lejn
is-sema, berikhom, u kisirhom, u tahom
lid-dixxipli tiegħu, biex iqegħduhom qud-
diem il-ġemgħa.
17 U kielu, u xebgħu kollha: u refgħu
mill-fdal tnax-il qoffa bċejjeċ.
18 U ġara, waqt li kien jitlob waħdu,
illi d-dixxipli kienu miegħu: u hu staqsie-
hom, billi qal: Min igħidu n-nies li jiena
jien?
19 Wieġbu, igħidu: Ġwanni l-Battista;
iżda x'uħud igħidu: Elija; u oħrajn, li
raġa' qam wieħed mill-profeti l-qodma.
20 U qalilhom: Iżda intom min tgħidu
li jiena jien? U Pietru wieġeb, qal: Il-
Kristu t'Alla.
21 Iżda hu wissiehom, u ordnalhom
biex dan ma jgħiduh lil ħadd;
22 Billi qal: Bin il-bniedem għandu
jbati wisq, u jinċaħad mix-xjuħ u mill-
qassisin il-kbar u mill-iskribi, u jinqatel, u
fit-tielet jum iqum.
23 U qalilhom ukoll: Jekk xi ħadd irid
jiġi warajja, ħa jiċħad lilu nnifsu, u jarfa'
salibu kuljum, u jiġi warajja.
24 Għax kull min irid isalva ħajtu,
jitlifha: iżda kull min jitlef ħajtu minħabba
fija, dan isalvaha.
25 Għax x'jiswielu bniedem, jekk jirbaħ
id-dinja kollha, u jitlef lilu nnifsu, jew
jirtema?
26 Għax kull min jistħi minni u minn
kliemi, Bin il-bniedem jistħi minnu, meta
jiġi fil-glorja tiegħu, u f'ta' Missieru, u ta'
l-anġli qaddisa.
27 Iżda ngħidilkom is-sewwa: Hawn
x'uħud minn dawk li qegħdin hawn, li ma
jduqux il-mewt, sama jaraw is-saltna t'Alla.
28 U ġara, xi tmint ijiem wara dawn it-
taħditiet, illi ħa miegħu 'l Pietru, u 'l
Ġwanni, u 'l Ġakbu, u tala' fuq muntanja
biex jitlob.
29 Hu u jitlob, id-dehra ta' wiċċu
tbiddlet, u lbiesu sar abjad u jiddi.
30 U, ara, kien hemm jitkellmu miegħu
żewġt irġiel, li kienu Mosè u Elija:
31 Li dehru fil-glorja, u kienu jitħaddtu
fuq it-tmiem tiegħu li hu kellu jwettaq
Ġerusalem.
32 Iżda Pietru u dawk li kienu miegħu
kienu magħfusin bin-ngħas: u xħin
stenbħu, raw il-glorja tiegħu, u ż-żewġt
irġiel li kienu weqfin ħdejh.
33 U ġara, huma u jitilqu minn ħdejh,
illi Pietru qal 'il Ġesù: Mgħallem, tajjeb li
aħna noqogħdu hawn: ħallina nagħmlu
tliet egħrejjex; wieħed għalik, wieħed għal
Mosè, u wieħed għal Elija: billi ma kienx
jaf x'qiegħed igħid.
34 Hu u jgħid hekk, ġiet sħaba, u
għattiethom: u beżgħu xħin daħlu fis-
sħaba.
35 U ġie leħen mis-sħaba jgħid: Dan hu
Ibni l-għażiż: lilu isimgħu.
36 U wara li għadda l-leħen, Ġesù
nstab waħdu. Huma baqgħu siekta, u
f'dawk il-jiem lil ħadd ma qalu xejn milli
raw.
37 U ġara l-għada, meta niżlu mill-
għolja, illi ħafna nies iltaqgħu miegħu.
38 U, ara, raġel mill-ġemgħa għajjat,
igħid: Mgħallem, nitolbok bil-ħniena,
tħares lejn ibni: għax hu l-iben waħdieni
tiegħi.
39 U, ara, meta jaħtfu spirtu, minnufih
jibda' jgħajjat; u jħabbtu ma' l-art, hekk li
jarġa' joħroġ ir-ragħwa, u qajla jitilqu
wara li jkun benġlu.
40 U jien tlabt bil-ħniena lid-dixxipli
tiegħek biex joħorġuh; u ma setgħux.
41 U Ġesù wieġeb, billi qal: Ja nisel bla
twemmin u maqlub, kemm sa ndum
magħkom, u naħmilkom? Ġib hawn lil
ibnek.

42 U hu u riesaq, ix-xitan tefgħu ma'
l-art, u qallbu. U Ġesù ċanfar lill-ispirtu
mniġġes, u fejjaq it-tifel, u raddu lil
missieru.
43 U kienu lkoll mistagħġbin bil-
qawwa kbira t'Alla. Iżda huma u jis-
tagħġbu b'kulma għamel, Ġesù qal lid-
dixxipli tiegħu:
44 Ħallu dawn il-kelmiet jidħlu f'wid-
nejkom: Bin il-bniedem sa jingħata f'idejn
il-bnedmin.
45 Imma huma ma fehmux dil-kelma, u
kienet moħbija minnhom, biex ma jifhmu-
hiex: u beżgħu jsaqsuh fuqha.
46 U qamet tilwima bejniethom, min
minnhom kien l-akbar.
47 U Ġesù, billi għaraf il-ħsieb ta'
qalbhom, ħa tifel żgħir, u qiegħdu
ħdejh,
48 U qalilhom: Min jilqa' lil dat-tifel
f'ismi jilqa' lili: u min jilqa' lili jilqa' lil
min bagħatni: għax min hu l-iżgħar fost-
kom ilkoll, dan ikun kbir.
49 U Ġwanni wieġeb, u qal: Mgħallem,
rajna wieħed joħroġ ix-xjaten f'ismek, u
ma ħallejnieħx, għax ma jimxix magħna.
50 Qallu Ġesù: La żżommuhx, għax
min mhux kontra tagħna hu magħna.
51 U ġara, meta ż-żmien li jkun mil-
qugħ fis-sema wasal, illi dawwar wiċċu
biex imur Ġerusalem,
52 U bagħat xi messaġġiera quddiemu:
u marru, u daħlu f'raħal tas-Samaritani,
biex iħejjulu.
53 U ma laqgħuhx, għax wiċċu kien
bħalkieku kien sejjer Ġerusalem.
54 U malli d-dixxipli tiegħu Ġakbu u
Ġwanni raw dan, qalu: Mulej, tridx
ngħidu biex jinżel nar mis-sema, u
jtemmhom, bħal ma għamel ukoll Elija?
55 Iżda hu dar, u ċanfarhom, u qal:
Intom ma tafux minn liema ġens ta' spirtu
intom.
56 Għax Bin il-bniedem ma ġiex biex
jeqred il-ħajja tal-bnedmin, iżda biex
isalvahom. U marru f'raħal ieħor.
57 U ġara, huma u mexjin fit-triq, illi
wieħed raġel qallu: Mulej, nimxi warajk
kull fejn tmur.
58 U Ġesù qallu: Il-volpijiet għandhom
il-ħofor, u t-tjur ta' l-ajru għandhom il-
bejtiet; iżda Bin il-bniedem m'għandux
fejn imidd rasu.
59 Qal lil wieħed ieħor: Imxi warajja.
Iżda dak qal: Mulej; ħallini l-ewwel im-
mur nidfen lil missieri.
60 Imma Ġesù qallu: Ħalli l-mejtin
jidfnu lill-mejtin tagħhom: iżda int mur
xandar is-saltna t'Alla.
61 Ieħor ukoll qal: Mulej, jien niġi
warajk; iżda l-ewwel ħallini nsellem lin-
nies ta' dari.
62 U Ġesù qallu: Ebda bniedem, wara
li jagħmel idu fuq il-moħriet, u jħares lura,
ma hu tajjeb għas-saltna t'Alla.

10 Wara dan għażel il-Mulej sebgħin
oħra wkoll, u bagħathom tnejn
tnejn quddiemu f'kull belt u post, fejn
kellu jiġi hu stess.
2 Għalhekk qalilhom: Il-ħsad tassew
kbir, iżda l-ħaddiema huma ftit: itolbu
għalhekk lil Sid il-ħsad, biex jibgħat ħad-
diema għall-ħsad tiegħu.
3 Morru: Ara, qiegħed nibgħatkom
bħal ħrief qalb l-ilpup.
4 La ġġorrux u la borża, u la ħorġa, u
lanqas qorq; u la sselmu lil ħadd fit-triq.
5 U f'kull dar li tidħlu, l-ewwel għidu:
Is-sliem lil did-dar.
6 U jekk ikun hemm bin is-sliem, is-
sliem tagħkom jinżel fuqha: jekk le,
tarġa' lura għandkom.
7 U f'dik l-istess dar ibqgħu, tieklu u
tixorbu milli jagħtukom; għax il-ħaddiem
jistħoqqlu ħlasu. La tmorrux minn dar
għal dar.
8 U f'kull belt li tidħlu, u jilqgħukom,
kulu minn dak li jqegħdulkom quddiem-
kom:
9 U fejqu l-morda li jkun hemm, u
għidulhom: Is-saltna t'Alla qorbot lejkom.
10 Iżda f'kull belt li tidħlu, u ma
jilqgħukomx, oħorġu fit-toroq tagħha, u
għidu:
11 Sa l-istess trab ta' beltkom, li weħel
magħna, aħna nfarfru għalikom: madan-
kollu kunu sguri minn dan, li qorbot is-
saltna t'Alla lejkom.
12 Iżda ngħidilkom: Ikun eħfef f'dak
il-jum għal Sodoma, milli għal dik il-belt.
13 Jaħasra għalik, Korażajn! Jaħasra
għalik, Betsajda! Għax kieku saru f'Tir u
f'Sidon l-egħmejjel kbar li saru fikom,
ilhom żmien li nidmu, mixħutin lebsin ix-
xkora, u fl-irmied.
14 Imma jkun eħfef għal Tir u Sidon
f'jum il-ħaqq, milli għalikom.
15 U int, Kafarnahum, li int imgħollija
sas-sema, titniżżel sa l-infern.
16 Min jisma' lilkom jisma' lili; u min
iżeblaħkom iżeblaħ lili; u min iżeblaħ lili,
iżeblaħ lil dak li bagħatni.
17 U s-sebgħin reġgħu lura ferħanin, u
qalu: Mulej, sax-xjaten ukoll joqogħdu
għalina f'ismek.
18 U qalilhom: Jien rajt ix-xitan jaqa'
bħal berqa mis-sema.
19 Ara, jien nagħtikom is-setgħa timxu
fuq is-sriep u l-egħkiereb, u fuq kull
qawwa tal-għadu: u xejn ma jista'
jagħmlilkom ħsara.
20 Madankollu b'dan la tifirħux, li
l-ispirti joqogħdu għalikom; iżda ifirħu li
ismijietkom inkitbu fis-sema.
21 F'dak il-ħin feraħ Ġesù fl-ispirtu u
qal: Niżżikħajr, o Missier, Sid is-sema u
l-art, li ħbejt dawn il-ħwejjeġ mill-għorrief
u min-nies tad-dehen, u għarrafthom liċ-
ċkejknin. Iva, Missier; għaliex hekk
għoġbok.

22 Kollox ingħatali minn Missieri; u
ħadd ma jaf min hu l-Iben, ħlief il-Missier;
u min hu l-Missier, ħlief l-Iben, u lil min
l-Iben ikun irid igħarrafhulu.
23 U dar lejn id-dixxipli tiegħu, u
qalilhom weħidhom: Imberkin l-għajnejn
li jaraw dak li taraw intom:
24 Għax ngħidilkom, li ħafna profeti u
slaten xtaqu li jaraw dak li taraw intom, u
ma rawhx; u jisimgħu dak li tisimgħu
intom, u ma semgħuhx.
25 U, ara, wieħed imgħallem tal-liġi
qam bil-wieqfa, u hu u jġarrbu, qal:
Mgħallem, x'għandi nagħmel biex niret il-
ħajja ta' dejjem?
26 U qallu: X'hemm miktub fil-liġi?
x'taqra?
27 U dak wieġeb, qal: Ħobb il-Mulej
Alla tiegħek b'qalbek kollha, u b'ruħek
kollha, u b'saħħtek kollha, u b'moħħok
kollu; u lil għajrek bħalek innifsek.
28 U qallu: Tajjeb weġibt: għamel dan,
u tgħix.
29 Imma dak, billi ried jiġġustifika lilu
nnifsu, qal lil Ġesù: U min hu għajri?
30 Wieġeb Ġesù, u qal: Wieħed raġel
kien nieżel minn Ġerusalem lejn Ġerko, u
waqa' f'idejn il-ħallelin, li neżżgħuh minn
ħwejġu, u ferewh, u telqu, u ħallewh bejn
ħaj u mejjet.
31 U nzerta kien għaddej minn dik it-
triq wieħed qassis: u meta rah, għadda
minn fuq in-naħa l-oħra.
32 U hekk ukoll Levita, meta wasal
hemm, ġie u ħares lejh, u għadda fuq in-
naħa l-oħra.
33 Imma wieħed Samaritan, li kien
għaddej, ġie ħdejh: u meta rah, kellu
ħniena minnu,
34 U resaq fejnu, u rabatlu ġrieħu, wara
li sawwablu żejt u nbid; u qiegħdu fuq il-
bhima tiegħu stess, u ħadu f'lukanda, u ħa
ħsiebu.
35 U l-għada xħin kien sejjer, ħareġ
żewġ dinieri, u tahom lir-raġel tal-lukanda,
u qallu: Ħu ħsiebu; u kulma tonfoq iżjed,
nagħtihulek meta narġa' ngħaddi.
36 Min minn dawn it-tlieta, jidhirlek
int, kien il-għajr ta' dak li waqa' f'idejn il-
ħallelin?
37 U dak qal: Dak li wera ħniena
miegħu. Imbagħad Ġesù qallu: Mur, u
agħmel hekk int ukoll.
38 Issa ġara, huma u sejrin, illi daħal
f'raħal: u waħda mara jisimha Marta
laqgħetu f'darha.
39 U kellha oħtha jisimha Marija, li
qagħdet ukoll bil-qiegħda f'riġlejn Ġesù,
u semgħet il-kelma tiegħu.
40 Imma Marta kienet imħabbta
b'ħafna xogħol, u resqet lejh, u qalet:
Mulej, mhu xejn dan għalik li oħti ħallietni
naqdi waħdi? Għidilha mela biex
tgħinni.
41 U Ġesù wieġeb u qalilha: Marta,
Marta, int imkidda u mħabbta għal ħafna
ħwejjeġ;
42 Imma ħaġa waħda hi meħtieġa: u
Marija għażlet dak l-aħjar sehem, li ma
jitteħdilhiex.

11 U ġara, fil-waqt li kien jitlob f'ċertu
lok, xħin waqaf, illi wieħed mid-
dixxipli tiegħu qallu: Mulej, għallimna
nitolbu, bħal ma għallem ukoll Ġwanni
lid-dixxipli tiegħu.
2 U qalilhom: Meta titolbu, għidu:
Missierna li int fis-smewwiet, jitqaddes
ismek. Tiġi saltnatek. Ikun li trid int, kif
fis-sema, hekk fl-art.
3 Ħobżna ta' kuljum agħtihulna minn
jum għal jum.
4 U aħfrilna dnubietna; għax aħna
wkoll naħfru lil kull min għandu jagħtina.
U la ddaħħalniex fit-tiġrib; iżda eħlisna
mid-deni.
5 U qalilhom: Min minnkom ikollu
ħabib, u jmur għandu f'nofs il-lejl, u
jgħidlu: Ħabib, islifni tliet ħobżiet;
6 Għax ħabib tiegħi ġie għandi minn
vjaġġ, u m'għandix xi nqegħidlu qud-
diemu?
7 U dak minn ġewwa jwieġbu u jgħidlu:
Tħabbatnix: il-bieb issa magħluq, u
wliedi qegħdin fis-sodda miegħi; ma nistax
inqum u nagħtik.
8 Ngħidilkom: Għalkemm ma jqumx u
jagħtih, għax ikun ħabibu, iżda minħabba
l-leħħa tiegħu jqum u jagħtih kemm
jinħtieġlu.
9 U ngħidilkom: Itolbu, u jingħatal-
kom; fittxu, u ssibu; ħabbtu, u jinfetħil-
kom.
10 Għax kull min jitlob jaqla'; u min
ifittex isib; u min iħabbat, jiftħulu.
11 Jekk iben jitlob il-ħobż lil wieħed
minnkom, li hu missier, jagħtih ġebla? Jew
jekk jitlob ħuta, minflok ħuta jagħtih
serp?
12 Jew jekk jitlob bajda, jagħtih
għakreb?
13 Jekk intom mela, li intom ħżiena,
tafu kif tagħtu lil uliedkom għotjiet tajba:
kemm aktar Missierkom tas-sema jagħti
l-Ispirtu s-Santu lil dawk li jitolbuh?
14 U kien qiegħed joħroġ xitan, li kien
imbikkem. U ġara, meta x-xitan ħareġ, illi
l-imbikkem tkellem; u n-nies stagħġbu.
15 Imma x'uħud minnhom qalu: Bis-
saħħa ta' Bagħalżebub, il-prinċep tax-
xjaten, joħroġ ix-xjaten.
16 U oħrajn, huma u jġarrbuh, talbu
minnu xi għelm mis-sema.
17 Imma hu, billi kien jaf ħsibijiethom,
qalilhom: Kull saltna mifruda kontra
tagħha nnifisha titħarbat, u dar mifruda
kontra dar taqa'.
18 Jekk Satana wkoll hu mifrud kontra

tiegħu nnifsu, kif iżżomm is-saltna tiegħu?
Għax intom tgħidu li bis-saħħa ta' Bagħal-
żebub jiena noħroġ ix-xjaten.
19 U jekk jien bis-saħħa ta' Bagħal-
żebub noħroġ ix-xjaten, bis-saħħa ta' min
joħorġuhom uliedkom? Għalhekk huma
jkunu l-imħallfin tagħkom.
20 Imma jekk jien bis-saħħa tas-saba'
t'Alla noħroġ ix-xjaten, mela s-saltna
t'Alla waslet fuqkom.
21 Meta raġel qawwi armat jindokra lil
daru, ħwejġu huma fis-sliem:
22 Imma jekk wieħed b'saħħtu aktar
minnu jiġi fuqu, u jegħlbu, jeħodlu l-armi
kollha li kien jafda fihom, u jqassam dak
li ħataflu.
23 Min mhux miegħi hu kontra tiegħi:
u min ma jiġborx miegħi, ixerred.
24 Meta l-ispirtu mniġġes joħroġ minn
bniedem, jimxi f'postijiet nexfin, ifittex il-
mistrieħ; u meta ma jsibx, igħid: Narġa'
mmur dari mnejn ħriġt.
25 U meta jiġi, isibha miknusa u
mżejna.
26 Imbagħad imur, u jieħu miegħu
seba' spirti oħra agħarr minnu nnifsu; u
jidħlu, u jgħammru hemm: u l-aħħar
qagħda ta' dak il-bniedem tkun agħarr
minn ta' l-ewwel.
27 U ġara, hu u jitkellem hekk, illi
waħda mara mill-ġemgħa tan-nies għolliet
leħinha, u qaltlu: Imbierek il-ġuf li ġiebek,
u s-sider li rdajt.
28 Imma hu qal: Iva, imma aktar
imberkin dawk li jisimgħu l-kelma t'Alla,
u jħarsuha.
29 U kif in-nies bdew jirtassu flimkien,
qabad igħid: Dan hu nisel ħażin: ifittxu
għelm; u l-ebda għelm ma jingħatalu, ħlief
il-għelm ta' Ġona l-profeta.
30 Għax bħalma Ġona kien għelm
għan-nies ta' Ninwe, hekk ukoll Bin il-
bniedem ikun għal dan in-nisel.
31 Is-sultana ta' nofsinhar tqum f'jum
il-ħaqq mar-rġiel ta' dan in-nisel, u tik-
kundannahom: għax hi ġiet minn truf l-art
biex tisma' l-għerf ta' Salamun; u, ara,
wieħed aqwa minn Salamun hu hawn.
32 L-irġiel ta' Ninwe jqumu f'jum il-
ħaqq ma' dan in-nisel, u jikkundannawh:
għax huma nidmu meta Ġona xandar;
u, ara, wieħed aqwa minn Ġona hu
hawn.
33 Ħadd, meta jixgħel xemgħa, ma
jqiegħdha f'post moħbi, lanqas taħt kejl,
imma fuq gandlier, biex dawk li jidħlu
jaraw id-dawl.
34 Id-dawl tal-ġisem hi l-għajn: għal-
hekk meta għajnek hi safja, ġismek kollu
hu mimli dawl; iżda meta għajnek tkun
ħażina, ġismek ukoll ikun mimli dlam.
35 Qis mela li d-dawl li hu fik ma jkunx
dlam.
36 Jekk mela ġismek ikun mimli kollu
dawl, bla ma jkollu ebda naħa mudlama,
ikun kollu mdawwal, bħal meta d-dija ta
xemgħa tagħtik id-dawl.
37 U hu u jitkellem, talbu wieħed
Fariżew biex jiekol miegħu: u daħal, u
qagħad fuq il-mejda.
38 U xħin il-Fariżew ra dan, stagħġeb li
ma kienx inħasel qabel l-ikel.
39 U l-Mulej qallu: Issa intom il-
Fariżej tnaddfu t-tazza u d-dixx minn
barra; iżda ġewwa tagħkom mimli bis-
serq u bil-ħażen.
40 Ja boloh, min għamel barra ma
għamilx ukoll ġewwa?
41 Imma agħtu karita' minn dak li
għandkom; u, ara, kollox hu nadif
għalikom.
42 Iżda jaħasra għalikom, Fariżej! għax
intom tgħaxxru n-nagħniegħ u l-fejġel u
kull xorta ta' ħxejjex, u tħallu l-ħaqq u
l-imħabba t'Alla: dawn kien imisskom
għamiltu, u ma tħallux lill-oħrajn mhux
magħmulin.
43 Jaħasra għalikom, Fariżej! għax
intom tħobbu l-ewwel siġġijiet fis-sinagogi,
u t-tislim fil-pjazez.
44 Jaħasra għalikom skribi u Fariżej,
ipokriti! Għax intom bħal oqbra li ma
jidhrux, u n-nies li jimxu fuqhom ma jafux
bihom.
45 Imbagħad wieġeb wieħed mill-
imgħallmin tal-liġi, u qallu: Mgħallem,
b'dal-kliem int qiegħed tgħajjar lilna
wkoll.
46 U qal: Jaħasra għalikom ukoll, ja
mgħallmin tal-liġi! għax tgħabbu l-bned-
min tagħbijiet tqal biex jirtefgħu, u intom
infuskom ma tmissux it-tagħbijiet b'wie-
ħed mis-swaba tagħkom.
47 Jaħasra għalikom! għax tibnu
l-oqbra tal-profeti, li missirijietkom qatlu-
hom.
48 Tassew intom xhieda li taqblu ma'
l-egħmejjel ta' missirijietkom: għax huma
tassew qatluhom, u intom tibnu l-oqbra
tagħhom.
49 Għalhekk ukoll qal il-għerf t'Alla:
Nibgħatilhom profeti u appostli, u x'uħud
minnhom joqtluhom u jippersegwitaw-
hom.
50 Biex id-demm tal-profeti kollha, li
xxerred mill-ħolqien tad-dinja, jintalab
minn dan in-nisel;
51 Minn demm Abel sa demm Żak-
karija, li kien meqrud bejn l-altar u s-
santwarju: tassew ngħidilkom: Għad
jintalab minn fuq dan in-nisel.
52 Jaħasra għalikom, ja mgħallmin tal-
liġi! Għax ħadtu l-muftieħ tal-għerf:
intom infuskom ma dħaltux, u dawk li
kienu deħlin intom fixkiltu.
53 U hekk kif qalilhom dan, l-iskribi u
l-Fariżej bdew iżommulu bis-sħiħ, u
jġagħluh jitkellem fuq ħafna ħwejjeġ:
54 Lesti għalih, u jfittxu li jaqbdu xi
ħaġa minn fommu, biex jixluh.

12 Waqt li eluf ta' nies kienu miġ-
mugħin, hekk li kienu jirfsu lil
xulxin, hu beda jgħid l-ewwel lid-dixxipli
tiegħu: Ħarsu ruħkom mill-ħmira tal-
Fariżej, li hi l-ipokresija.
2 Għax m'hemm xejn imgħotti, li ma
jinkixifx; u lanqas moħbi, li ma jingħarafx.
3 Għalhekk kulma tkunu għidtu fid-
dlam jinstama' fid-dawl; u dak li tkunu
għidtu fil-widna fil-kmamar ta' ġewwa
jixxandar fuq il-bjut.
4 U lilkom ħbieb tiegħi ngħidilkom: La
tibżgħux minn dawk li joqtlu l-ġisem, u
wara dan m'għandhom xejn iżjed x'jistgħu
jagħmlu.
5 Iżda jien nurikom minn qabel minn
min għandkom tibżgħu: Ibżgħu minn dak,
li wara li jkun qatel għandu s-setgħa li
jitfa' fl-infern; iva, ngħidilkom: Ibżgħu
minnu.
6 Jaqaw ħames agħsafar tal-bejt ma
jinbigħux filsejn, u lanqas wieħed minn-
hom mhu minsi quddiem Alla?
7 Iżda sax-xagħar ta' raskom hu kollu
magħdud; la tibżgħux mela: intom tiswew
aktar minn ħafna agħsafar tal-bejt.
8 Ngħidilkom ukoll: Kull min jist-
qarrni quddiem il-bnedmin, jistqarru wkoll
Bin il-bniedem quddiem l-anġli t'Alla:
9 Iżda dak li jiċħadni quddiem il-
bnedmin, jinċaħad quddiem l-anġli t'Alla.
10 U kull min igħid kelma kontra Bin
il-bniedem, jinħafirlu: iżda min jidgħi bl-
Ispirtu s-Santu ma jinħafirlux.
11 U meta jġibukom quddiem is-
sinagogi, u l-maġistrati, u l-ħakkiema, la
tħabblux raskom kif u x'sejrin twieġbu,
jew x'sa tgħidu:
12 Għax l-Ispirtu s-Santu jgħallimkom
dak il-ħin stess x'għandkom tgħidu.
13 U qallu wieħed mill-ġemgħa tan-
nies: Mgħallem, għid lil ħija, biex jaqsam
il-wirt miegħi.
14 U hu qallu: Raġel, min għamilni
mħallef jew qassâm fuqkom?
15 U qalilhom: Araw tajjeb, u ħarsu
ruħkom mir-regħba: għax il-ħajja tal-
bniedem mhix qiegħda fil-kotra tal-ġid li
għandu.
16 U qalilhom parabbla, billi qal: Ir-
raba' ta' wieħed għani raddlu ħafna:
17 U ħaseb fih innifsu, billi qal:
X'nagħmel, għax m'għandix fejn naħżen
il-għalejjel tiegħi?
18 U qal: Hekk nagħmel: Inħott
l-imħażen tiegħi, u nibni oħrajn akbar; u
niġma' hemm il-qamħ kollu tiegħi u ġidi.
19 U ngħid lil ruħi: Ruħ, għandek
ħafna ġid merfugħ għal ħafna snin; strieħ,
kul, ixrob u ħenna.
20 Imma Alla qallu: Ja iblah, dal-lejl
ruħek tintalab minn għandek, imbgħad
dak li ħejjejt ta' min ikun?
21 Hekk hu dak li jaħżen teżori għalih
innifsu, u mhux għani m'Alla.
22 U qal lid-dixxipli tiegħu: Għalhekk
ngħidilkom: La tħabblux raskom għal
ħajjitkom, x'sa tieklu; lanqas għall-ġisem,
x'sa tilbsu.
23 Il-ħajja hi aqwa mill-ikel, u l-ġisem
hu aqwa mill-ilbies.
24 Ħarsu lejn iċ-ċawl: għax huma la
jiżirgħu u la jaħsdu; la għandhom maħ-
żen u la matmura; u Alla jitmagħhom:
Kemm wisq iżjed tiswew intom mit-
tjur?
25 U min minnkom billi jħabbel rasu
jista' jżid ma' tulu kubitu wieħed?
26 Jekk mela ma tistgħux tagħmlu
l-iżgħar ħaġa, għax tħabblu raskom għall-
ħwejjeġ oħra?
27 Ħarsu lejn il-ġilji kif jikbru: la
jaħdmu, la jinsġu; u jien ngħidilkom li
lanqas Salamun fil-glorja kollha tiegħu ma
kien imlibbes bħal wieħed minnhom.
28 Jekk mela Alla jlibbes hekk lill-
ħaxix, li llum jinsab fil-għalqa, u għada
jixteħet fil-forn; kemm aktar ilibbes lil-
kom, ja intom ta' fidi żgħira?
29 U la tfittxux x'sa tieklu, jew x'sa
tixorbu, u la titħassbux.
30 Għax dawn il-ħwejjeġ kollha jfittxu-
hom il-ġnus tad-dinja: u Missierkom jaf li
teħtiġuhom.
31 Iżda fittxu s-saltna t'Alla; u dawn il-
ħwejjeġ kollha jiżdidulkom.
32 La tibżax, merħla żgħira; għax
Missierkom għoġbu jagħtikom is-saltna.
33 Bigħu dak li għandkom, u għamlu
karità; għamlu għalikom boroż li ma
jiqdimux, teżor fis-sema li ma jonqos qatt,
fejn ebda ħalliel ma jersaq, u lanqas ma
teqred il-kamla.
34 Għax fejn hu t-teżor tiegħek, hemm
qiegħda wkoll qalbek.
35 Ħalli ġenbejkom ikunu mħażżmin, u
l-imsiebaħ tagħkom mixgħulin;
36 U intom kunu bħal irġiel jistennew
lil sidhom, meta jiġi lura mit-tieġ; biex
meta jiġi u jħabbat, jiftħulu malajr.
37 Imberkin dawk il-qaddejja, li xħin
jiġi sidhom isibhom jishru: ngħidilkom
is-sewwa, li hu jitħażżem, u jqegħidhom
fuq il-mejda, u jgħaddi iservihom.
38 U jekk jiġi fit-tieni sahra, jew jiġi fit-
tielet sahra, u jsibhom hekk, imberkin
dawk il-qaddejja.
39 Kunu afu dan, li kieku sid id-dar
kien jaf xħin ġej il-ħalliel, kien jishar, u
ma jħallix daru tinfetaħ.
40 Kunu mela wkoll imħejjijin: għax
f'siegħa li ma taħsbux fiha jiġi Bin il-
bniedem.
41 Imbagħad qallu Pietru: Mulej,
għalina qiegħed tgħid dil-parabbla, jew
għal kulħadd ukoll?
42 U qal il-Mulej: Min mela hu dak il-
prokuratur fidil u għaqli, li sidu jqiegħdu
fuq in-nies tad-dar, biex jagħtihom f'waqtu
sehemhom ta' l-ikel?

43 Imbierek dak il-qaddej, li x'ħin jiġi
sidu jsibu jagħmel hekk.
44 Tassew ngħidilkom, li jqiegħdu fuq
kulma għandu.
45 Iżda u jekk dak il-qaddej igħid
f'qalbu: Jiddawwar sidi ma jiġi; u jibda
jsawwat lill-qaddejja rġiel u nisa, u jiekol u
jixrob, u jisker;
46 Sid dak il-qaddej jiġi f'jum li ma
kienx jistennieh, u f'siegħa li ma jobsorx,
jaqsmu tnejn, u jagħtih sehmu ma' dawk
li ma jemmnux.
47 U dak il-qaddej, li għaraf il-fehma
ta' sidu, u ma hejjiex lilu nnifsu, u lanqas
għamel skond ir-rieda tiegħu, jissawwat
b'ħafna daqqiet.
48 Imma dak li ma għarafx, u għamel
ħwejjeġ li jistħoqqilhom id-daqqiet, jis-
sawwat bi ftit daqqiet. Għax lil min tawh
ħafna, ħafna jitolbu minn għandu: u lil
min il-bnedmin irħewlu ħafna f'idejh,
iżjed jitolbu minnu.
49 Nar ġejt nitfa' fl-art; u x'irrid iżjed
jekk diġà qabad?
50 Iżda jien għandi magħmudija biex
nitgħammed biha; u kif jien imdejjaq sa
ma sseħħ!
51 Taħsbu intom li ġejt biex inġib is-
sliem fl-art? Le: ngħidilkom; imma ak-
tarx il-firda:
52 Għax minn issa 'l quddiem ikunu
ħamsa f'dar waħda mifrudin, tlieta kontra
tnejn, u tnejn kontra tlieta.
53 Il-missier ikun mifrud kontra l-iben,
u l-iben kontra l-missier; l-omm kontra
l-bint, u l-bint kontra l-omm; u l-ħmiet
kontra kennietha, u l-kenna kontra
ħmietha.
54 U qal ukoll lin-nies: Meta taraw
sħaba tiela' mill-punent, malajr tgħidu:
Ġejja x-xita; u hekk jiġri.
55 U meta taraw jonfoħ ir-riħ isfel,
tgħidu: Ġejja s-sħana; u hekk jiġri.
56 Ja ipokriti, tafu tagħrfu wiċċ is-sema
u l-art; kif ma tafux tagħrfu dan iż-żmien?
57 Iva, u għaliex minnkom infuskom
stess ma tagħżlux is-sewwa?
58 Int u sejjer ma' l-avversarju tiegħek
għal għand il-maġistrat, kif tkun għadek
fit-triq, qis li teħles minnu; li ma jeħdokx
quddiem l-imħallef, u l-imħallef jerħik
f'idejn il-għassies, u l-għassies jixħtek il-
ħabs.
59 Ngħidlek: Minn hemm ma toħroġx,
sama trodd sa l-aħħar ħabba.

13 F'dak il-ħin kien hemm preżenti
x'uħud li qalulu fuq il-Galilin, li
Pilatu ħallat demmhom mas-sagrifiċċji
tagħhom.
2 U Ġesù wieġeb, qalilhom: Taħsbu
intom li dawn il-Galilin kienu midinbin
aktar mill-Galilin kollha, għax batew dan
kollu?
3 Le: ngħidilkom; iżda jekk ma
tindmux, tintilfu hekk ilkoll.
4 Jew dawk it-tmintax, li waqa' fuqhom
it-torri ta' Silwam, u qatilhom, taħsbu
intom li kienu midinbin aktar min-nies
kollha li jgħammru Ġerusalem?
5 Le: ngħidilkom; imma jekk ma
tindmux, tintilfu lkoll bħalhom.
6 Imbagħad qal ukoll dil-parabbla:
Wieħed raġel kellu siġra tat-tin imħawla
fil-għalqa tad-dwieli tiegħu; u ġie u fittex
il-frott fuqha, u ma sab xejn.
7 Imbagħad qal lill-ħaddiem tal-għalqa
tad-dwieli tiegħu; Ara, dawn it-tliet snin
ilni niġi nfittex il-frott fuq din is-siġra tat-
tin, u ma sibtx: aqtagħha; għalfejn
qiegħda tħassar l-art?
8 Wieġeb u qallu: Mgħallem, ħalliha
dis-sena wkoll, sakemm nagħżaq ma-
dwarha, u nagħtiha d-demel.
9 U jekk tagħmel il-frott, tajjeb: u jekk
le, imbagħad wara aqtagħha.
10 U kien qiegħed igħallem f'waħda
mis-sinagogi nhar ta' Sibt.
11 U, ara, kien hemm mara li kellha
spirtu ta' marda minn tmintax-il sena; u
kienet milwija għalkollox, u ma kenitx
tista' tarfa' lilha nfisha b'xejn.
12 U xħin raha Ġesù, sejħilha ħdejh, u
qalilha: Mara, int meħlusa mill-marda
tiegħek.
13 U medd idejh fuqha: u hi minnufih
iddrittat, u igglorifikat 'l Alla.
14 U l-kap tas-sinagoga wieġeb imgħad-
dab, għax Ġesù fejjaq nhar ta' Sibt, u qal
lin-nies: Hemm sitt ijiem li fihom wieħed
għandu jaħdem; f'dawn mela ejjew u
tfejqu, u mhux nhar ta' Sibt.
15 Wieġbu mbagħad il-Mulej, u qal: Ja
ipokrita, mhux kull wieħed minnkom nhar
ta' Sibt iħoll il-gendus tiegħu, jew il-ħmar
tiegħu mill-maxtura, u jieħdu jisqih?
16 U dil-mara, li hi bint Abraham, u li
Satana rabatha, ara, għal tmintax-il sena,
ma kellhiex tinħall minn dan l-irbit nhar
ta' Sibt?
17 U meta qal dal-kliem stħaw dawk
kollha li kienu kontra tiegħu: u l-poplu
kollu feraħ bil-ħwejjeġ tal-għaġeb kollha li
ntgħamlu minnu.
18 Imbagħad qal: Lil xiex tixbah is-
saltna t'Alla, u ma' xiex inxebbaħha?
19 Tixbah lill-ħabba tas-senapa, li raġel
ħa, u tafa' fil-ġnien tiegħu; u kibret, u
saret siġra kbira; u t-tjur tas-sema ġew
jistrieħu fuq il-friegħi tagħha.
20 U raġa' qal: Ma' xiex inxebbah is-
saltna t'Alla?
21 Hi bħal ħmira, li mara ħadet u ħbiet
ġo tliet séat dqiq, sakemm ħemer kollu.
22 U mar fl-ibliet u fl-irħula, igħallem,
u jimxi lejn Ġerusalem.
23 Imbagħad qallu wieħed: Mulej,
huma ftit dawk li jsalvaw? U qalilhom:
24 Tħabtu biex tidħlu mill-bieb id-

dejjaq: għax ħafna, ngħidilkom, ifittxu
jidħlu, u ma jkunux jistgħu.
25 Meta darba sid id-dar ikun qam, u
għalaq il-bieb, u intom tkunu qegħdin
minn barra, tibdew tħabbtu l-bieb, tgħidu:
Ja Sid, ja Sid, ifthilna: iżda hu jwieġeb u
jgħidilkom: Ma nafx mnejn intom.
26 Imbagħad tibdew tgħidu: Kilna u
xrobna quddiemek, u għallimt fil-pjazez
tagħna.
27 Iżda hu jgħid: Ngħidilkom: Ma
nafx mnejn intom; warrbu minni, intom
ilkoll li tagħmlu l-ħażen.
28 Hemm ikun hemm biki u tgħażgħiż
ta' snien, meta taraw 'l Abraham, u 'l
Iżakk, u 'l Ġakobb, u l-profeti kollha fis-
saltna t'Alla, u intom infuskom mit-
fugħin barra.
29 U jiġu mill-lvant, u mill-punent, u
mit-tramuntana, u min-nofsinhar, u jo-
qogħdu fuq il-mejda fis-saltna t'Alla.
30 U, ara, dawk li huma l-aħħar ikunu
l-ewwel, u hemm min hu l-ewwel u jkun
l-aħħar.
31 Dak in-nhar stess ġew x'uħud mill-
Fariżej igħidulu: Itlaq, u mur minn hawn:
għax Erodi jrid joqtlok.
32 U qalilhom: Morru, u għidu lil dak
il-volpi: Ara, jien noħroġ ix-xjaten, u
nagħti l-fejqan illum u għada, u fit-tielet
jum nintemm.
33 Madankollu jaħtieġ li nimxi llum u
għada, u l-jum ta' wara; għax ma jistax
ikun li profeta jinqered barra minn
Ġerusalem.
34 Ja Ġerusalem, Ġerusalem, li toqtol
il-profeti, u tħaġġar lil dawk li jinbagħtu-
lek; kemm-il darba ridt niġma' lil uliedek
flimkien, bħalma tiġieġa tiġma' l-flieles
tagħha taħt ġwinħajha, u int ma ridtx!
35 Ara, darkom tibqagħlkom ħerba: u
tassew ngħidilkom: Ma tarawnix, sama
jasal il-waqt li tgħidu: Imbierek min ġej
f'isem il-Mulej.

14 U ġara, meta mar fid-dar ta' wieħed
mill-kbarat tal-Fariżej biex jiekol il-
ħobż nhar ta' Sibt, illi huma kienu għassa
tiegħu.
2 U, ara, kien hemm quddiemu raġel
marid bl-ilma.
3 U wieġeb Ġesù, qal lill-imgħallmin
tal-liġi u lill-Fariżej: Jiswa li wieħed ifejjaq
nhar ta' Sibt?
4 U huma ma tkellmux. U qabdu, u
fejqu, u bagħtu;
5 U weġibhom, qal: Min minnkom
jaqagħlu ħmar jew gendus f'bir, u ma
jtellgħux malajr nhar ta' Sibt?
6 U ma setgħux jerġgħu jwiġbuh għal
dan.
7 U qal parabbla lil dawk li kienu
mistednin, meta ra kif kienu jagħżlu
l-ewwel postijiet, billi qalilhom:
8 Meta tkun mistieden minn xi ħadd
għat-tieġ, la toqgħodx bil-qiegħda fl-ewwel
post; li ma jkunx hemm xi wieħed ogħla
minnek mistieden minnu;
9 U dak li stieden lilek u lilu jiġi u
jgħidlek: Agħti l-post lil dan; u int tibda
tistħi toqgħod fl-aħħar post.
10 Iżda meta tkun mistieden, mur
oqgħod bil-qiegħda fl-aħħar post; biex
meta jiġi dak li stiednek, igħidlek: Ħabib,
itla' aktar 'il fuq: imbagħad ikollok ġieh
quddiem dawk li jkunu fuq il-mejda
miegħek.
11 Għax kull min igħolli lilu nnifsu
jitniżżel; u kull min iniżżel lilu nnifsu
jitgħolla.
12 Imbagħad qal ukoll lil dak li
stiednu: Meta tagħti xi pranzu jew ikla, la
ssejjaħx lil ħbiebek, u lanqas lil ħutek, u
lanqas lil qrabatek, u lanqas lill-ġirien
għonja tiegħek, li ma jistidnukx huma
wkoll, u jpattulek.
13 Imma meta tagħmel stedina, sejjaħ
lill-foqra, lill-magħtubin, liz-zopop, lill-
għomja:
14 U tkun imbierek; għax ma jistgħux
ipattulek: imma jirtaddlek fil-qawmien
tan-nies ġusti.
15 U meta wieħed minn dawk li kienu
fuq il-mejda miegħu sama' dan, qallu:
Imbierek min jiekol il-ħobż fis-saltna
t'Alla.
16 Imbagħad qallu: Wieħed raġel
għamel ikla kbira, u stieden ħafna:
17 U bagħat il-qaddej waqt l-ikla jgħid
lil dawk li kienu mistednin: Ejjew; għax
kollox issa lest.
18 U kollha bi ħsieb wieħed bdew
jaqilgħu l-iskużi. L-ewwel wieħed qallu:
Xtrajt biċċa art, u għandi bżonn immur
naraha: nitolbok tagħdirni.
19 U ieħor qal: Xtrajt ħamest iżwieġ
gniedes, u sa mmur nippruvahom: nitol-
bok tagħdirni.
20 U ieħor qal: Iżżewwiġt mara, u
għalhekk ma nistax niġi.
21 Għalhekk dak il-qaddej ġie lura, u
wera b'dan kollu lil sidu. Imbagħad sid id-
dar saħan, u qal lill-qaddej tiegħu: Oħroġ
malajr fit-toroq u fis-sqaqijiet tal-belt, u
daħħal hawn il-foqra, u l-magħtubin, u
z-zopop, u l-għomja.
22 U qal il-qaddej: Ja Sidi, sar kif
ordnajt int, u għad hawn il-wisa'.
23 U s-sid qal lill-qaddej: Oħroġ fit-
toroq, u fil-mogħdijiet; u ġegħilhom
jidħlu, biex dari timtela.
24 Għax ngħidilkom: Li ħadd minn
dawk ir-rġiel li kienu mistednin ma jduq
mill-ikla tiegħi.
25 U marru ħafna ġmiegħi tan-nies
miegħu: u dar, u qalilhom:
26 Jekk wieħed jiġi għandi, u ma
jobgħodx lil missieru, u lil ommu, u lil
martu, u lil uliedu, u lil ħutu, rġiel u nisa,

iva, u ħajtu wkoll, ma jistax ikun dixxiplu
tiegħi.
27 U kull min ma jarfax salibu, u jiġi
warajja, ma jistax ikun dixxiplu tiegħi.
28 Għax min minnkom, li jrid jibni
torri, ma joqgħodx l-ewwel bil-qiegħda, u
jgħodd in-nefqa, jekk għandux biżżejjed
biex jispiċċah?
29 Li ma jmurx wara li jkun qiegħed is-
sisien, ma jkunx jista' jispiċċah, u dawk
kollha li jarawh, jibdew jiddieħku bih,
30 Billi jgħidu: Dal-bniedem beda
jibni, u ma kellux ħila jispiċċa.
31 Jew liema sultan, li jkun sejjer
jagħmel gwerra ma' sultan ieħor, ma
joqgħodx l-ewwel bil-qiegħda, u jaħseb
jekk jistax b'għaxart elef imur jiltaqa' ma'
dak li ġej għalih b'għoxrin elf?
32 Jew inkella, meta l-ieħor ikun għadu
fil-bogħod ħafna, jibgħat delegazzjoni
titolbu għal ftehim ta' paċi.
33 Hekk mela, kull wieħed minnkom li
ma jitlaqx kulma għandu, ma jistax ikun
dixxiplu tiegħi.
34 Il-melħ tajjeb: imma jekk il-melħ
jitlef imluħitu, biex jarġa' jissewwa?
35 La hu tajjeb għall-art, lanqas għall-
miżbla, iżda n-nies jarmuh barra. Min
għandu widnejn biex jisma', ħa jisma'.

15 Imbagħad resqu lejh il-publikani
kollha u l-midinbin biex jisimgħuh.
2 U l-Fariżej u l-iskribi gergru, billi
qalu: Dal-bniedem jilqa' l-midinbin, u
jiekol magħhom.
3 U qalilhom dil-parabbla, billi qal:
4 Liema bniedem minnkom, li għandu
mitt nagħġa, jekk jitlef waħda minnhom,
ma jħallix id-disgħa u disgħin fid-deżert, u
jmur wara dik li ntilfet, sa ma jsibha?
5 U meta jsibha, jerfagħha fuq spallejh,
ferħan.
6 U meta jmur id-dar, isejjaħ flimkien
lill-ħbieb u lill-ġirien tiegħu, u jgħidilhom:
Ifirħu miegħi; għax sibt in-nagħġa tiegħi li
kienet intilfet.
7 Ngħidilkom, li hekk ikun hemm ferħ
fis-sema għal midneb wieħed li jindem,
aktar milli għal disgħa u disgħin bnie-
dem ġust, li m'għandhomx bżonn ta'
ndiema.
8 Jew liema mara li jkollha għaxar
drieħem, u titlef dirhem wieħed, u ma
tixgħelx xemgħa, u tiknes id-dar, u tfittex
sewwa sa ma ssibu?
9 U meta ssibu, issejjaħ lil ħbiebha u
lill-ġirien flimkien, u tgħid: Ifirħu miegħi;
għax sibt id-dirhem li kont tlift.
10 Hekk, ngħidilkom, ikun hemm ferħ
quddiem l-anġli t'Alla għal midneb
wieħed li jindem.
11 U qal: Wieħed raġel kellu żewġt
itfal:
12 U ż-żgħir fosthom qal lil missieru:
Missier, agħtini s-sehem tal-ġid li jmissni
mill-wirt. U qassmilhom ġidu.
13 U xi ftit jiem wara, iż-żgħir ġabar
kollox, u siefer f'art bgħida, u hemm
berbaq ġidu f'ħajja ta' ħala.
14 U meta nefaq kollox, ġie ġuħ kbir
f'dik l-art; u ġie fil-bżonn.
15 U mar, u daħal ma' wieħed min-
nies ta' dak il-pajjiż; u bagħtu fir-raba'
tiegħu jirgħa l-ħnieżer.
16 U kien jixtieq jimla żaqqu bil-ħarrub
li kienu jieklu l-ħnieżer: u ħadd ma kien
jagħtih.
17 U meta daħal fih innifsu, qal: Kemm
ħaddiema mikrija ta' missieri għandhom
ħobż biżżejjed u x'jagħtu, u jien qiegħed
immut bil-ġuħ!
18 Inqum u mmur għand missieri, u
ngħidlu: Missier, dnibt kontra s-sema, u
quddiemek,
19 U ma jistħoqqlix aktar li nissejjaħ
ibnek; agħmilni bħal wieħed mill-ħad-
diema mikrija tiegħek.
20 U qam, u ġie għand missieru. Imma
meta kien għadu fil-bogħod ħafna, rah
missieru, u ġietu ħniena, u ġera, u ntafa'
fuq għonqu, u biesu.
21 U l-iben qallu: Missier, dnibt kontra
s-sema, u quddiemek, u ma jistħoqqlix
aktar li nissejjaħ ibnek.
22 Imma l-missier qal lill-qaddejja
tiegħu: Ġibu l-aħjar libsa, u libbsuhielu; u
qegħdulu ċurkett f'idu, u qorq f'riġlejh.
23 U ġibu l-għoġol imsemmen, u
oqtluh; u ħa nieklu u nifirħu:
24 Għax dan ibni kien mejjet, u raġa'
ħa l-ħajja; kien mitluf, u nsab. U bdew
jifirħu.
25 Issa ibnu l-kbir kien fil-għalqa: u
x'ħin kien ġej u qorob lejn id-dar, sama'
d-daqq u ż-żfin.
26 U sejjaħ wieħed mill-qaddejja, u
staqsa x'kien ifisser dan.
27 U qallu: Huk ġie; u missierek qatel
il-għoġol imsemmen, għax laqgħu qawwi
u sħiħ.
28 U għadab, u ma riedx jidħol: għal-
hekk ħareġ missieru, u beda jitolbu bil-
ħniena.
29 U dak wieġeb, u qal lil missieru:
Ara, ilni dawn is-snin kollha naħdimlek, u
qatt ma ksirt l-ordni tiegħek; u lili qatt ma
tajtni gidi, biex nifraħ ma' ħbiebi:
30 Iżda hekk kif ġie dan ibnek, li tajjar
ġidek man-nisa ħżiena, qtiltlu l-għoġol
imsemmen.
31 U qallu: Ibni, int dejjem miegħi, u
kulma għandi hu tiegħek.
32 Kien xieraq li nifirħu, u nithennew;
għax dan ħuk kien mejjet, u raġa' ħa
l-ħajja; kien mitluf, u nsab.

16 U qal ukoll lid-dixxipli tiegħu: Kien
hemm wieħed raġel għani, li kellu

prokuratur; u dan xlewh lilu li kien hlielu
ġidu.
2 U sejjaħlu, u qallu: X'inhu dan li
smajt fuqek? Agħti l-kont tal-prokura
tiegħek; għax ma tistax tibqa' iżjed pro-
kuratur.
3 Imbagħad il-prokuratur qal fih in-
nifsu: X'nagħmel? għax sidi sa jneħħili
l-prokura: nagħżaq m'għandix ħila; nitlob
nistħi.
4 Naf x'għandi nagħmel, biex meta nit-
neħħa minn prokuratur, jilqgħuni fi
djarhom.
5 Għalhekk sejjaħ għandu lill-midjunin
kollha ta' sidu, u qal lill-ewwel wieħed:
Kemm għandek tagħti lil sidi?
6 U qal: Mitt barmil żejt. Qallu: Aqbad
il-kont tiegħek, oqgħod bil-qiegħda ma-
lajr, u ikteb: ħamsin.
7 Imbagħad qal lill-ieħor: U int kemm
għandek tagħti? U qal: Mitt xkora qamħ.
Qallu: Aqbad il-kont tiegħek, u ikteb:
tmenin.
8 U s-sid faħħar il-prokuratur qarrieq,
għax kien ħadem bil-għaqal: għax ulied
did-dinja huma għan-nies ta' żmienhom
egħref minn ulied id-dawl.
9 U jien ngħidilkom: Agħmlu għali-
kom ħbieb mill-għana tal-ħażen: biex,
meta ma jkollkomx iżjed, jilqgħukom fl-
agħmajjar ta' dejjem.
10 Min hu fidil fil-ftit hu fidil fil-ħafna:
u min hu ħażin fil-ftit hu ħażin ukoll fil-
ħafna.
11 Jekk mela fil-għana tal-ħażen ma
kontux fidili, min jerħi f'idejkom il-għana
veru?
12 U jekk ma kontux fidili f'dak li hu
ta' wieħed ieħor, min jagħtikom dak li hu
tagħkom stess?
13 Ebda qaddej ma jista' jaqdi żewġ
sidien: għax jew jobgħod 'il wieħed, u
jħobb lill-ieħor; jew iżomm ma' wieħed, u
jżeblaħ lill-ieħor. Ma tistgħux taqdu 'l
Alla u lil mammona.
14 U l-Fariżej ukoll, li kienu jħobbu
l-flus, semgħu dan kollu: u ddieħku bih.
15 U qalilhom: Intom dawk li tiġġusti-
fikaw ruħkom quddiem il-bnedmin; iżda
Alla jaf qalbkom; għax dak li hu għoli
ħafna fost il-bnedmin, hu mistkerrah qud-
diem Alla.
16 Il-liġi u l-profeti kienu sa Ġwanni;
minn dak iż-żmien 'il hawn is-saltna t'Alla
qiegħda tixxandar, u kulħadd jitħabat
biex jidħol fiha.
17 U hu eħfef li jgħaddu s-sema u l-art,
milli taqa' nikta waħda mill-liġi.
18 Kull min ikeċċi lil martu, u jiżżew-
weġ oħra, jagħmel adulterju; u min
jiżżewweġ l-imkeċċija minn żewġha jagħ-
mel adulterju.
19 Kien hemm wieħed għani, li kien
jilbes il-porpra u għażel fin, u kien jixxala
kuljum bil-ħala:
20 U kien hemm wieħed tallab jismu
Lażżru, li kien mixħut ħdejn il-bieb tiegħu,
mimli ġrieħi,
21 U kien jixtieq jixba' bil-frak li jaqa'
minn fuq il-mejda tal-għani: iżda sal-klieb
kienu jiġu jilagħqulu l-ġrieħi tiegħu.
22 U ġara, illi t-tallab miet, u nġieb
mill-anġli fi ħdan Abraham: il-għani
wkoll miet, u ndifen;
23 U fl-infern, waqt li kien fit-tbatija,
rafa' għajnejh, u ra 'l Abraham mill-
bogħod, u 'l Lażżru fi ħdanu.
24 U għajjat, u qal: Missieri Abraham,
ikollok ħniena minni, ibgħat 'il Lażżru
biex ibill tarf sebgħu fl-ilma, u jberridli
lsieni; għax qiegħed muġugħ f'din il-
fjamma tan-nar.
25 Iżda qal Abraham: Ibni, ftakar li int
ħadt il-ġid f'ħajtek, u Lażżru wkoll ħa
d-deni; iżda issa hu jitfarraġ, u inti tbati.
26 U barra dan kollu, bejna u bejnkom
hemm dagħbien kbir; biex min ikun irid
igħaddi minn hawn għal għandkom ma
jkunx jista'; lanqas igħaddu għal għandna
dawk li jixtiequ jiġu minn hemm.
27 Imbagħad qal: Nitolbok mela,
missier, li tibagħtu f'dar missieri;
28 Għax għandi ħamest aħwa; biex
jixhdilhom, ħalli ma jiġux huma wkoll
f'dan il-post tat-tbatija.
29 Abraham qallu: Għandhom 'il Mosè
u l-profeti: ħa jisimgħuhom.
30 U dak qallu: Le, missieri Abraham:
iżda jekk xi ħadd mill-imwiet imur għand-
hom, jindmu.
31 U qallu: Jekk ma jisimgħux minn
Mosè u mill-profeti, lanqas jemmnu,
għalkemm wieħed iqum mill-imwiet.

17 Imbagħad qal lid-dixxipli: Ma jis-
tax ikun li ma jsirux skandli: iżda
jaħasra għal min isiru minħabba fih!
2 Ikun aħjar għalih jekk tiddendel
m'għonqu ġebla ta' mitħna, u jintafa'
l-baħar milli jagħti skandlu lil wieħed
minn dawn iċ-ċkejknin.
3 Ħarsu ruħkom: Jekk ħuk jidneb
kontra tiegħek, widdbu; u jekk jindem,
aħfirlu.
4 U jekk jidneb kontra tiegħek seba'
darbiet f'jum, u seba' darbiet idur lejk
igħid: Jisgħobbija; aħfirlu.
5 U l-appostli qalu lill-Mulej: Żidilna
l-fidi tagħna.
6 U l-Mulej qal: Kieku kellkom fidi
daqs qalba taż-żerriegħa tas-senapa, kontu
tgħidu lil dis-siġra tat-tut: Inqala' mill-
egħruq, u tħawwel fil-baħar; hi kienet
tisma' minnkom.
7 Iżda min minnkom, ikollu qaddej
jaħrat jew jirgħa l-bhejjem, u jgħidlu xħin
jiġi mill-għalqa: Isa, oqgħod malajr fuq
il-mejda?
8 U ma jgħidlux: Hejjili x'niekol; u

tħażżem, u dur bija, sakemm niekol u
nixrob; imbagħad tiekol u tixrob int?
9 Jaqaw jiżżiħajr lil dak il-qaddej talli
għamel dak li kien ordnalu? Naħseb li le.
10 Hekk intom, meta tagħmlu dak
kollu li jordnawlkom, għidu: Qaddejja bla
fejda aħna; dak li kellna nagħmlu għa-
milnieh.
11 U ġara, hu u sejjer lejn Ġerusalem,
illi għadda minn bejn is-Samarija u
l-Galilija.
12 U kif daħal f'raħal, iltaqgħu miegħu
għaxart irġiel li kienu mġiddmin, li
qagħdu fil-bogħod;
13 U għollew leħinhom, u qalu: Ġesù,
Mgħallem, ikollok ħniena minna.
14 U malli rahom, qalilhom: Morru,
uru ruħkom lill-qassisin. U ġara, huma u
sejrin, illi ndafu.
15 U wieħed minnhom, kif ra li fieq,
raġa' lura, u b'leħen għoli faħħar 'l Alla.
16 U xteħet wiċċu fl-art f'riġlejh, jiżżiħ-
ħajr: u dan kien Samaritan.
17 U wieġeb Ġesù, u qal: Mhux għaxra
ndafu? imma fejn huma d-disgħa l-oħra?
18 Ma nsab ħadd min jarġa' lura biex
ifaħħar 'l Alla, ħlief dan il-barrani?
19 U qallu: Qum, ibqa' sejjer: il-fidi
tiegħek fejqitek.
20 U meta kien mistoqsi mill-Fariżej,
meta tiġi s-saltna t'Alla, weġibhom, u qal:
Is-saltna t'Alla ma tiġix bid-dieher:
21 Lanqas ma jgħidu: Ara hawn! jew,
ara hemm! Għax, ara, is-saltna t'Alla hi
ġo fikom.
22 U qal lid-dixxipli: Jiġi ż-żmien, meta
tixtiequ taraw wieħed mill-jiem ta' Bin il-
bniedem, u ma tarawhx.
23 U jgħidulkom: Ara hawn; jew, ara
hemm: la titilqux u lanqas tmorru
warajhom.
24 Għax bħalma l-berqa, li tleħħ minn
taħt tarf tas-sema, u tiddi sa taħt tarf ieħor
tas-sema; hekk ikun Bin il-bniedem
f'jumu.
25 Imma qabel jaħtieġ li jbati ħafna, u
jinċaħad minn dan-nisel.
26 U bħal ma ġara fi żmien Noè, hekk
ikun ukoll fi żmien Bin il-bniedem.
27 Kienu jieklu, jixorbu, jiżżewġu, u
jingħataw għaż-żwieġ, sa dak in-nhar li
daħal Noè fl-arka, u ġie d-dilluvju, u qered
lil kulħadd.
28 Hekk ukoll ġara fi żmien Lot; kienu
jieklu', jixorbu, jixtru, ibigħu, iħawlu u
jibnu;
29 Imma dak in-nhar stess li ħareġ Lot
minn Sodoma għamlet xita tan-nar u
kubrit mis-sema, u qerdithom kollha.
30 Hekk ikun fil-jum li fih juri ruħu Bin
il-bniedem.
31 F'dak il-jum, min ikun fuq il-bejt, u
ħwejġu fid-dar, ħa ma jinżilx jeħodhom: u
min ikun fil-għalqa, ħa ma jarġax lura.
32 Ftakru f'mart Lot.
33 Kull min ifittex isalva ħajtu, jitlifha;
u kull min jitlef ħajtu, iħarisha.
34 Ngħidilkom: F'dak il-lejl żewġt
irġiel ikunu f'sodda waħda: wieħed jittie-
ħed, u l-ieħor jitħalla.
35 Żewġ nisa jkunu jitħnu flimkien;
waħda minnhom tittieħed, u l-oħra tit-
ħalla:
36 Żewġt irġiel ikunu fil-għalqa: wieħed
jittieħed, u l-ieħor jitħalla.
37 U wieġbu, u qalulu: Fejn, Mulej? U
qalilhom: Kulfejn ikun hemm il-ġisem,
hemm jinġemgħu flimkien l-ajkli.

18 U qalilhom parabbla biex juri li
l-bnedmin għandhom jitolbu dejjem,
u ma jaqtgħux qalbhom;
2 Billi qal: Kien hemm imħallef f'belt,
li ma kienx jibża' minn Alla, u lanqas iqis
il-bniedem:
3 U f'dik il-belt kien hemm armla; u
ġiet għandu tgħid: Agħmilli ħaqq kontra
l-għadu tiegħi.
4 U għal xi żmien ma kienx irid; iżda
wara qal fih innifsu: Għalkemm ma nibżax
minn Alla, u ma nqisx il-bniedem;
5 Iżda billi din l-armla tħabbatni,
nagħmlilha ħaqq, biex ma tibqax tiġi iżjed
iddejjaqni.
6 U qal il-Mulej: Isimgħu x'qal l-imħal-
lef ħażin.
7 U Alla ma jagħmilx ħaqq mill-istess
magħżulin tiegħu, li jgħajtulu lejl u nhar,
għalkemm idum ħafna jġerragħhom?
8 Ngħidilkom li jagħmlilhom ħaqq
malajr. Madankollu meta jiġi Bin il-
bniedem, isib fidi fuq l-art?
9 U qal dil-parabbla lil x'uħud li kienu
jafdaw fihom infushom li huma nies
sewwa, u kienu jżebilħu l-oħrajn:
10 Żewġt irġiel telgħu fit-tempju ji-
tolbu; wieħed Fariżew, u l-ieħor publikan.
11 Il-Fariżew kien bil-wieqfa jitlob
hekk ġo fih: O Alla, niżżikħajr, li miniex
bħan-nies l-oħra, ħattafin, bla ħaqq,
adulteri, jew ukoll bħal dan il-publikan.
12 Insum darbtejn fil-ġimgħa, u nagħti
l-egħxur ta' kulma għandi.
13 U l-publikan, wieqaf il-bogħod, ma
riedx biss jarfa' għajnejh lejn is-sema,
imma kien iħabbat fuq sidru, igħid: O
Alla, kun ħanin miegħi midneb.
14 Ngħidilkom: Dar-raġel niżel daru
iġġustifikat aktarx milli l-ieħor; għax kull
min jitgħolla jitniżżel; u kull min iċekken
lilu nnifsu jitgħolla.
15 U ġibulu t-trabi wkoll, biex imiss-
hom: iżda malli d-dixxipli raw dan,
ċanfruhom.
16 Iżda Ġesù sejħilhom lejh, u qal:
Ħallu t-tfal ċkejknin jiġu għandi, u la
żżommuhomx: għax ta' dawn hi s-saltna
t'Alla.
17 Tassew ngħidilkom: Kull min ma

jilqax is-saltna t'Alla bħal tifel ċkejken
b'xejn ma jidħol fiha.
18 U wieħed kap staqsieh, qallu:
Mgħallem tajjeb, x'għandi nagħmel biex
niret il-ħajja ta' dejjem?
19 U Ġesù qallu: Għax issejjaħli tajjeb?
Ħadd mhu tajjeb, ħlief wieħed, Alla.
20 Inti taf il-kmandamenti: La tagħmilx
adulterju, La toqtolx, La tisraqx, La
tixhidx ħaġa b'oħra, Weġġaħ lil missierek
u lil ommok.
21 U qal: Dawn kollha ħaristhom sa
minn żgħożiti.
22 Issa meta Ġesù sama' dan, qallu:
Iżda ħaġa waħda tonqsok: bigħ kulma
għandek, u qassmu lill-foqra; u jkollok
teżor fis-sema: u ejja, imxi warajja.
23 U malli sama' dan, sewwed qalbu
wisq: għax kien għani ħafna.
24 U xħin Ġesù ra li kien qalbu sewda
wisq, qal: Kemm hu tqil li dawk li għand-
hom il-ġid jidħlu fis-saltna t'Alla!
25 Għax eħfef li ġemel igħaddi minn
għajn ta' labra, milli jidħol għani fis-
saltna t'Alla.
26 U dawk li semgħu dan qalu: Mela
min jista' jsalva?
27 U qal: Dak li ma jistax ikun għall-
bnedmin jista' jkun għal Alla.
28 Imbagħad Pietru qal: Ara, aħna
ħallejna kollox, u ġejna warajk.
29 U qalilhom: Tassew ngħidilkom:
Mhemm ħadd li ħalla d-dar, jew lill-
ġenituri, jew lill-aħwa, jew lill-mara, jew
lill-ulied, minħabba s-saltna t'Alla,
30 Li ma jeħux wisq iżjed f'dan iż-
żmien, u fiż-żmien li ġej il-ħajja ta' dejjem.
31 Imbagħad ħa miegħu t-tnax, u
qalilhom: Ara, aħna telgħin Ġerusalem, u
jseħħu l-ħwejjeġ kollha li nkitbu mill-
profeti dwar Bin il-bniedem;
32 Għax jagħtuh f'idejn il-Ġentili, u
jiddieħku bih, u jgħajruh, u jobżqulu:
33 U jsawtuh, u joqtluh: u mat-tielet
jum jarġa' jqum.
34 U huma ma fehmu xejn minn dan: u
dal-kliem kien moħbi minnhom, u lanqas
ma kienu jafu x'intqal.
35 U ġara, kif wasal qrib Ġerko, illi
wieħed agħma kien bil-qiegħda fit-triq
jitlob:
36 U malli sama' l-ġemgħa tan-nies
għaddejja, staqsa x'kien dan.
37 U qalulu, li kien għaddej Ġesù ta'
Nażaret.
38 U għajjat, qal: Ġesù, bin David,
ikollok ħniena minni.
39 U dawk li kienu mexjin quddiem
ċanfruh, biex jiskot: iżda hu għajjat wisq
aktar qawwi: O Bin David, ikollok ħniena
minni.
40 U Ġesù waqaf, u ordna li jġibuhulu:
u xħin resaq, staqsieh,
41 Billi qal: Xi tridni nagħmillek? U
dak qal: Mulej, li narġa' nara.
42 U Ġesù qallu: Arġa' ara: il-fidi
tiegħek salvatek.
43 U minnufih raġa' beda jara, u mar
warajh, ifaħħar 'l Alla. U l-poplu kollu,
meta ra dan, radd tifħir 'l Alla.

19 U Ġesù daħal u għadda minn
Ġerko.
2 U, ara, kien hemm raġel jismu Żak-
kew, li kien il-kbir fost il-publikani, u kien
għani.
3 U kien ifittex li jara min kien Ġesù;
imma ma satax minħabba l-ġemgħa tan-
nies, għax kien qasir fid-daqs.
4 U ġera 'l quddiem, u tala' fuq siġra
tal-ġummajż biex jarah: għax kien sejjer
igħaddi minn hemm.
5 U meta wasal f'dak il-post, Ġesù
ħares 'il fuq, u qallu: Żakkew, isa, inżel;
għax illum jaħtieġ li noqgħod f'darek.
6 U għaġġel, u niżel, u laqgħu bil-
ferħa.
7 U xħin raw dan, kollha gergru, u
bdew igħidu: Għadda joqgħod għand
wieħed midneb.
8 Iżda Żakkew waqaf, u qal lill-Mulej:
Ara, Mulej, sa nagħti nofs ġidi lill-foqra;
u jekk ħadt xi ħaġa mingħand xi ħadd
bil-qerq, inroddlu daqshekk erba' darbiet.
9 Qallu Ġesù: Illum ġiet is-salvazzjoni
lil did-dar, għax hu wkoll bin Abraham.
10 Għax bin il-bniedem ġie jfittex u
isalva dak li kien mitluf.
11 U huma u jisimgħu dawn il-ħwejjeġ,
żied igħidilhom parabbla, għax kien
joqrob lejn Ġerusalem, u għax kienu
jaħsbu li s-saltna t'Alla kienet sa tidher
dal-waqt.
12 Mela qal: Wieħed raġel nobbli mar
f'art bgħida biex jieħu għalih saltna, u
jarġa' lura.
13 U sejjaħ il-għaxar qaddejja tiegħu, u
tahom għaxar miniet, u qalilhom: Ħadd-
muhom sakemm niġi.
14 Iżda n-nies ta' pajjiżu kienu jo-
bogħduh, u bagħtulu warajh delegazzjoni
tgħidlu: Ma rridux li dar-raġel isaltan
fuqna.
15 U ġara, meta raġa' lura, wara li kien
ħa s-saltna, illi ordna li jsejħu lil dawk il-
qaddejja għandu, li kien tahom il-flus,
biex ikun jaf kemm kull wieħed qala' billi
ħaddimhom.
16 Imbagħad ġie l-ewwel wieħed, u qal:
Ja sidi, il-mina tiegħek għamlet għaxar
miniet.
17 U qallu: Offi għalik, ja qaddej tajjeb:
għax kont fidil fi ftit wisq, ħu ħakma fuq
għaxart ibliet.
18 U ġie t-tieni wieħed igħid: Il-mina
tiegħek, ja sidi, għamlet ħames miniet.
19 U lil dan qallu l-istess: U int ukoll
aħkem fuq ħamest ibliet.
20 Ġie ieħor, u qal: Ja sidi, ara, hawn

ħi l-mina tiegħek, li żammejt merfugħa
f'maktur:
21 Għax bżajt minnek, għax int bnie-
dem imqit: tieħu dak li ma qegħidtx, u
taħsad dak li ma żrajtx:
22 U qallu: Minn kliem fommok stess
nagħmel ħaqq minnek, ja qaddej ħażin.
Kont taf li jien bniedem imqit, nieħu dak
li ma qegħidtx, u naħsad dak li ma żrajtx;
23 Għaliex ma qegħidtx flusi l-bank,
biex meta niġi kont niġbidhom bl-imgħax?
24 U qal lil dawk li kienu madwaru:
Ħudulu l-mina u agħtuha lil dak li għandu
għaxra.
25 (U qalulu: Ja Sid, dan għandu
għaxar miniet.)
26 Għax ngħidilkom: Li lil kull min
għandu jingħatalu; u mingħand min
m'għandux, jeħdulu dak ukoll li għandu.
27 Iżda dawk l-egħdewwa tiegħi, li ma
ridux li insaltan fuqhom, ġibuhom hawn,
u oqtluhom quddiemi.
28 U wara li qal dan, baqa' sejjer 'il
quddiem, tiela' lejn Ġerusalem.
29 U ġara, meta qorob lejn Betfaġe u
Betanja, ħdejn il-għolja li jgħidulha taż-
Żebbuġ, illi bagħat żewġ dixxipli tiegħu,
30 Qalilhom: Morru r-raħal ta' biswit-
kom, u intom u deħlin fih, issibu felu
marbut, li fuqu għadu ma qagħad ebda
bniedem: ħolluh, u ġibuh hawn.
31 U jekk xi ħadd jistaqsikom: Għaliex
qegħdin tħolluh? għidulu hekk: Għax il-
Mulej għandu bżonnu.
32 U telqu dawk li kienu mibgħutin, u
sabu hekk kif qalilhom.
33 U huma u jħollu l-felu, is-sidien
tiegħu qalulhom: Għaliex qegħdin tħollu
l-felu?
34 U qalulhom: Il-Mulej għandu bżon-
nu.
35 U ġibuh 'il Ġesù; u tefgħu lbieshom
fuq il-felu, u qiegħdu 'l Ġesù fuqu.
36 U hu u għaddej, firxu ħwejjiġhom fit-
triq.
37 U meta issa kien qrib in-niżla tal-
għolja taż-Żebbuġ, il-ġemgħa kollha tad-
dixxipli bdew jifirħu u jfaħħru 'l Alla
b'leħen għoli għall-egħmejjel kbar kollha
li kienu raw;
38 Billi jgħidu: Imbierek is-Sultan li ġej
f'isem il-Mulej: sliem fis-sema, u glorja
fl-aktar għoli.
39 U x'uħud mill-Fariżej minn qalb il-
ġemgħa tan-nies qalulu: Mgħallem, ċanfar
id-dixxipli tiegħek.
40 Wieġeb u qalilhom: Ngħidilkom li,
jekk jisktu dawn, malajr igħajjat il-ġebel.
41 U meta qorob, lemaħ il-belt, u beka
għaliha,
42 Billi qal: Kieku għaraft, int ukoll,
għalanqas f'dan il-jum tiegħek, il-ħwejjeġ
li jinħtieġu għall-ġid tiegħek! iżda issa
nħbew minn għajnejk.
43 Għax għad jiġu l-jiem fuqek, li
l-egħdewwa tiegħek itellgħu rampa ma-
dwarek, u jdawruk, u irossuk minn kull
naħa.
44 U jġarrfuk ma' l-art, int u wliedek
fik; u ma jħallux fik ġebla fuq oħra;
għaliex int ma għaraftx iż-żmien taż-żjara
li saritlek.
45 U daħal fit-tempju, u qabad ikeċċi lil
dawk li kienu jbigħu hemm ġew, u lil
dawk li kienu jixtru;
46 U qalilhom: Hu miktub: Dari dar
it-talb; iżda intom għamiltuha għar tal-
ħallelin.
47 U kien igħallem kuljum fit-tempju.
Imma l-qassisin il-kbar u l-kittieba u
l-ewlenin tal-poplu kienu jfittxu li jeqir-
duh.
48 U ma setgħux isibu x'jistgħu
jagħmlu: għax il-poplu kollu kien imqab-
bad miegħu biex jisimgħu.

**20** U ġara, f'wieħed minn dawk il-jiem,
hu u jgħallem lill-poplu fit-tempju, u
jxandar l-evanġelju, illi l-qassisin il-kbar
u l-kittieba, flimkien max-xjuħ, resqu
fuqu,
2 U kellmuh, qalulu: Għidilna, b'liema
setgħa tagħmel dawn il-ħwejjeġ? Jew min
hu dak li tak din is-setgħa?
3 U wieġeb, u qalilhom: Nistaqsikom
jien ukoll ħaġa; u wiġbuni:
4 Il-magħmudija ta' Ġwanni, kienet
mis-sema, jew mill-bnedmin?
5 U huma qagħdu jaħsbu fihom infus-
hom, u qalu: Jekk ngħidu mis-sema,
igħid: Mela għax ma emmintuhx?
6 Iżda jekk ngħidu: Mill-bnedmin; il-
poplu kollu jħaġġarna għax jemmen li
Ġwanni kien profeta.
7 U huma wiġbuh, li ma jafux igħidu
mnejn kienet.
8 U Ġesù qalilhom: Lanqas jien ma
ngħidilkom b'liema setgħa nagħmel dawn
il-ħwejjeġ.
9 Imbagħad qabad igħid lill-poplu dil-
parabbla: Raġel ħawwel għalqa dwieli, u
qabbilha lill-bdiewa, u mar f'pajjiż il-
bogħod għal żmien twil.
10 U fl-istaġun bagħat qaddej għand il-
bdiewa, biex jagħtuh mill-frott tal-għalqa
tad-dwieli: imma l-bdiewa sawtuh, u
bagħtuh idu f'idu.
11 U raġa' bagħat qaddej ieħor: u lil
dan ukoll sawtuh, u żebilħuh, u bagħtuh
idu f'idu.
12 Raġa' bagħat it-tielet wieħed, u lil
dan ferewħ ukoll, u xeħtuh 'il barra.
13 Imbagħad qal sid il-għalqa tad-
dwieli: X'nagħmel? Nibgħat lil ibni
l-maħbub; għandu mnejn meta jarawh
juruh stima.
14 Iżda meta l-bdiewa rawh, ħasbu
fihom infushom, u qalu: Dan hu l-werriet:
ejja, ħa noqtluh, biex il-wirt ikun tagħna.

15 Għalhekk waddbuh barra mill-għalqa tad-dwieli, u qatluh. X'jagħmlilhom mela sid il-għalqa tad-dwieli?
16 Jiġi u jeqred dawn il-bdiewa, u jagħti l-għalqa tad-dwieli lill-oħrajn.
U malli semgħu dan, qalu: Allaħares!
17 Hares lejhom, u qal: X'inhu mela dak li nkiteb: Il-ħaġra li warrbu l-bennejja, din saret ras il-għareb?
18 Kull min jaqa' fuq dik il-ġebla jitfarrak; iżda fuq min taqa' titħnu trab.
19 U l-qassisin il-kbar u l-kittieba fittxu jmiddu idejhom fuqu dak il-ħin; u beżgħu mill-poplu: għax għarfu li għalihom kien qal dil-parabbla.
20 U qagħdu jgħassulu, u bagħtu spjuni, biex jagħmluha ta' nies sewwa, biex jaqbduh f'kelma, sabiex jagħtuh f'idejn is-setgħa u l-ħakma tal-gvernatur.
21 U staqsewh, u qalu: Mgħallem, nafu li int titkellem u tgħallem fis-sewwa, u lanqas tħares lejn wiċċ ħadd, iżda tgħallem it-triq t'Alla fis-sewwa:
22 Hu skond il-liġi li nħallsu l-ħaraġ lil Ċesri jew le?
23 Imma hu għaraf ħżunithom, u qalilhom: Għaliex iġġarbuni?
24 Uruni dinier. Ta' min hi din ix-xbieha u l-kitba li fih? Wieġbu u qalulu: Ta' Ċesri.
25 U qalilhom: Roddu mela lil Ċesri dak li hu ta' Ċesri, u dak li hu t'Alla 'l Alla.
26 U ma setgħux jaqbduh f'kelma quddiem il-poplu: u stagħġbu bit-tweġiba tiegħu, u siktu.
27 Imbagħad resqu lejh x'uħud mis-Sadduqin, li jiċħdu li hemm xi qawmien mill-mewt: u staqsewh,
28 Billi qalu: Mgħallem, Mosè kitbilna: Jekk xi ħu wieħed imut, u jkollu mara, u jmut mingħajr tfal, ħuh għandu jieħu l-mara tiegħu, biex iqajjem nisel lil ħuh.
29 Kien hemm mela sebat aħwa: u l-ewwel wieħed iżżewweġ, u miet bla tfal.
30 U żżewwiġha t-tieni, u miet bla wlied.
31 U ħadha t-tielet; u hekk ukoll is-sebgħa kollha: u ma ħallewx ulied, u mietu.
32 Fl-aħħar mietet ukoll il-mara.
33 Mela fil-qawmien mart min minnhom tkun din? għax sebgħa ħaduha b'marthom?
34 U Ġesù wieġeb, qalilhom: Ulied did-dinja jiżżewġu, u jingħataw għaż-żwieġ:
35 Iżda dawk li jkunu meqjusin li jistħoqqilhom dik id-dinja l-oħra, u l-qawmien mill-mewt, la jiżżewġu, u lanqas jingħataw għaż-żwieġ:
36 Lanqas jistgħu jmutu iżjed: għax huma bħall-anġli; u huma wlied Alla, billi huma wlied il-qawmien mill-imwiet.
37 Issa li l-mejtin iqumu, urieh ukoll Mosè ħdejn il-għolliq, meta lill-Mulej sejjaħlu Alla t'Abraham, u Alla ta' Iżakk, u Alla ta' Ġakobb.
38 Għax hu mhux Alla tal-mejtin, iżda tal-ħajjin: għax kulħadd igħix għalih.
39 Imbagħad x'uħud mill-kittieba wieġbu, billi qalu: Mgħallem, sewwa għidt.
40 U wara dan ma kellhomx il-ħila jistaqsuh xejn aktar.
41 Imbagħad qalilhom: Kif igħidu li Kristu hu bin David?
42 U David innifsu jgħid fil-ktieb tas-salmi: Qal il-Mulej lil Sidi: Oqgħod f'lemini,
43 Sa ma nqiegħed l-egħdewwa tiegħek b'mirfes riġlejk.
44 David mela jsejjaħlu Sidu, kif inhu bnu?
45 Imbagħad quddiem il-poplu kollu, qal lid-dixxipli tiegħu:
46 Ħarsu ruħkom mill-iskribi, li jħobbu jimxu bi lbiesi twal, u jħobbu t-tislim fil-pjazez u l-ogħla siġġijiet fis-sinagogi, u l-ewwel postijiet fl-imwejjed;
47 Li jibilgħu djar ir-romol, u għall-għajnejn jagħmlu talb twil: dawn jieħdu kundanna akbar.

21 U ħares 'il fuq, u ra l-għonja jitfgħu l-għotjiet tagħhom fit-teżor.
2 U ra wkoll waħda armla fqira titfa' hemm ħabbtejn.
3 U qal: Tassew ngħidilkom, li din l-armla fqira tefgħet aktar minn kulħadd:
4 Għax dawn kollha tefgħu miż-żejjed tagħhom fl-offerti lil Alla: imma hi fil-bżonn tagħha tefgħet il-għajxien kollu li kellha.
5 U waqt li x'uħud kienu jitkellmu fuq it-tempju, kemm kien imżejjen b'ħaġar sabiħ u għotjiet, qal:
6 Dawn il-ħwejjeġ li qegħdin taraw, jiġi ż-żmien, li fih ma titħalliex ġebla fuq oħra, li ma tiġġarrafx.
7 U huma staqsewh, qalulu: Mgħallem, imma meta jiġri dan? U x'għelm ikun hemm meta dan ikun sa jiġri?
8 U qal: Araw li ma titqarqux: għax ħafna jiġu f'ismi jgħidu: Jiena Kristu; u wasal iż-żmien: la tmorrux mela warajhom.
9 Iżda meta tisimgħu bi gwerer u tixwix, la titwerwrux: għax dawn il-ħwejjeġ għandhom l-ewwel jiġru; imma ma jiġix it-tmiem malajr.
10 Imbagħad qalilhom: Iqum ġens kontra ġens, u saltna kontra saltna:
11 U jkun hemm theżhiż ta' l-art kbir f'ħafna postijiet, u għaks, u pesti; u dehriet tal-biża', u egħliem kbar ikun hemm mis-sema.
12 Iżda qabel dan kollu, imiddu idejhom fuqkom, u jippersegwitawkom, u jagħtukom f'idejn is-sinagogi, u fil-

ħabsijiet, u jġibukom quddiem slaten u
gvernaturi minħabba ismi.
13 U dan jiġrilkom b'xhieda.
14 Żommu mela dan f'qalbkom, li ma
toqogħdux taħsbu minn qabel kif sa
twieġbu:
15 Għax jien nagħtikom kliem u għerf,
li l-egħdewwa kollha tagħkom ma jkunux
jistgħu jmeruhom u lanqas jieqfu għali-
hom.
16 U intom tkunu ittraduti sew minn
missierkom u kemm minn ommkom, u
l-aħwa, u l-qraba, u l-ħbieb; u lil x'uħud
minnkom jagħtuhom il-mewt.
17 U tkunu mibgħudin minn kulħadd
minħabba ismi.
18 Imma xagħra minn raskom ma tinti-
lifx.
19 Bis-sabar tagħkom tirbħu ruħkom.
20 U meta taraw 'il Ġerusalem imdawra
bl-armati, imbagħad kunu afu li qorbot il-
ħerba tagħha.
21 Imbagħad dawk li jkunu fil-Lhudija
ħa jaħarbu lejn il-muntanji; u ħa jitilqu 'l
barra dawk li jkunu fiha; u ħa ma jidħlux
fiha dawk li jkunu fir-raba'.
22 Għax dawn huma jiem ta' tagħdib,
biex iseħħ kulma nkiteb.
23 Iżda jaħasra għan-nisa tqal, u għal
dawk li jreddgħu, f'dawk il-jiem! Għax
ikun hemm diqa kbira fuq l-art, u għadab
fuq dan il-poplu;
24 U jaqgħu b'xifer is-sejf, u jittieħdu bi
lsiera qalb il-ġnus kollha: u tkun Ġeru-
salem mirfusa mill-Ġentili, sa ma jintemm
żmien il-Ġentili.
25 U jkun hemm egħliem fix-xemx, u
fil-qamar, u fil-kwiekeb; u fuq l-art diqa
tal-ġnus, ma jafux x'sa jagħmlu; il-baħar
u l-imwieġ igħajtu;
26 In-nies iħosshom ħażin bil-biża', u
bl-istennija ta' dak li ġej fuq l-art: għax il-
qawwiet tas-sema jitheżhżu.
27 Imbagħad jaraw lil Bin il-bniedem
ġej fi sħaba b'setgħa u glorja kbira.
28 U meta jibdew jiġru dawn il-ħwejjeġ,
ħarsu 'l fuq, għax tkun qiegħda toqrob il-
fidwa tagħkom.
29 U qalilhom parabbla: Araw is-siġra
tat-tin, u s-siġar kollha.
30 Meta issa jarmu, intom stess taraw,
u tafu li s-sajf qrib.
31 Hekk intom, meta taraw jiġru dawn
il-ħwejjeġ kunu afu li s-saltna t'Alla hija
qrib.
32 Ngħidilkom is-sewwa: Dan in-nisel
ma jgħaddix, sakemm isir dan kollu.
33 Is-sema u l-art igħaddu: imma kliemi
ma jgħaddix.
34 U ħarsu ruħkom, li ma jmorrux
qlubkom jitqalu bl-ikel żejjed, u s-sokor, u
l-ħsibijiet ta' din il-ħajja, u hekk jiġi
fuqkom dak il-jum għal għarrieda;
35 Għax bħal nassa jiġi fuq dawk
kollha li jgħixu fuq wiċċ l-art kollha.
36 Ishru mela, itolbu dejjem, biex ikun
jistħoqqilkom taħarbu minn dawn il-
ħwejjeġ kollha li għandhom jiġru, u
toqogħdu quddiem Bin il-bniedem.
37 U bi nhar kien igħallem fit-tempju;
u bil-lejl kien joħroġ barra, u jgħammar fil-
għolja li jgħidulha l-għolja taż-Żebbuġ.
38 U l-poplu kollu kien jiġi kmieni
għandu filgħodu fit-tempju biex jisimgħu.

22 Issa l-festa ta' l-ażżmi, li jgħidulha
l-Għid, kienet toqrob.
2 U l-qassisin il-kbar u l-iskribi kienu
jfittxu kif joqtluh; għax kienu jibżgħu mill-
poplu.
3 Imbagħad daħal Satana f'Ġuda, li
kienu jgħidulu Iskarjota, u li kien wieħed
mit-tnax.
4 U mar, u tkellem mal-qassisin il-kbar
u l-kaptani, kif jagħtihulhom f'idejhom.
5 U ferħu, u ftiehmu li jagħtuh il-
flus.
6 U ta l-kelma, u beda jfittex il-waqt
biex jagħtih f'idejhom xħin il-ġemgħa
tan-nies ma tkunx hemm.
7 Imbagħad wasal jum l-ażżmi, meta
l-ħaruf tal-għid kellu jinqatel.
8 U bagħat 'il Pietru, u 'l Ġwanni, billi
qal: Morru hejjulna l-għid, biex nieklu.
9 U qalulu: Fejn tridna nhejju?
10 U qalilhom: Ara, meta tkunu dħaltu
l-belt, hemm jiltaqa' raġel magħkom jarfa'
ġarra ilma; morru warajh sad-dar fejn
jidħol,
11 U għidu lil sid id-dar: Qallek
l-Imgħallem: Fejn hi l-kamra tal-misted-
nin, fejn niekol il-għid mad-dixxipli
tiegħi?
12 U jurikom kamra kbira fuq mifruxa:
hemm hejju.
13 U marru, u sabu kif qalilhom: u
hejjew il-għid.
14 U xħin sar il-ħin, qagħad fuq il-
mejda, hu u t-tnax l-appostlu miegħu.
15 U qalilhom: Xtaqt bi ħrara niekol
dan il-għid magħkom qabel ma nbati:
16 Għax ngħidilkom: Ma niklux iżjed,
sa ma jseħħ fis-saltna t'Alla.
17 U qabad il-kalċi, u radd il-ħajr, u
qal: Ħuduh, u aqsmuh bejnietkom:
18 Għax ngħidilkom, li ma nixrobx
aktar mill-frott tad-dielja, sama tiġi s-salt-
na t'Alla.
19 U qabad il-ħobż, u żżaħajr, u qatta',
u tahom, hu u jgħid: Dan hu ġismi mogħti
għalikom: agħmlu dan b'tifkira tiegħi.
20 Hekk ukoll il-kalċi wara l-ikla, hu u
jgħid: Dan il-kalċi hu r-rabta l-ġdida
f'demmi, li hu mxerred għalikom.
21 Iżda, ara, l-id ta' min jittradini
qiegħda fuq il-mejda miegħi.
22 U tassew li Bin il-bniedem imur, kif
kellu jkun; iżda jaħasra għal dak il-
bniedem li minnu ittradut!

23 U huma bdew jistaqsu lil xulxin, min fosthom kien sa jagħmel dil-ħaġa.
24 U kien hemm ġlieda wkoll bejniethom, min fosthom kellu jkun miżmum bl-akbar.
25 U qalilhom: Is-slaten tal-Ġentili jaħkmu fuqhom; u dawk li għandhom is-setgħa fuqhom jissejħu benefatturi.
26 Imma intom ma tkunux hekk: iżda dak li hu l-akbar fostkom, ħa jkun bħall-iżgħar; u dak li hu l-kbir, bħal dak li jaqdi.
27 Għax min hu l-akbar, dak li qiegħed fuq il-mejda, jew dak li jaqdi? Mhux dak li qiegħed fuq il-mejda? Iżda jien qiegħed fostkom bħal dak li jaqdi.
28 Intom dawk li bqajtu miegħi fit-tiġrib tiegħi.
29 U jien nagħtikom saltna, bħal ma tahieli Missieri;
30 Biex tieklu u tixorbu fuq il-mejda tiegħi fis-saltna tiegħi, u toqogħdu fuq it-tronijiet tagħmlu ħaqq mit-tnax-il tribù ta' Iżrael.
31 U l-Mulej qal: Xmun, Xmun, ara, Satana xtaq jeħodkom, biex igħarbilkom bħal qamħ:
32 Imma jien tlabt għalik, biex il-fidi tiegħek ma tonqosx: u int meta tikkonverti saħħaħ lil ħutek.
33 U qallu: Mulej, miegħek jien imħejji biex immur, sew il-ħabs, u sew għall-mewt.
34 U qal: Pietru, ngħidlek li ma jiddinx illum is-serduq, qabel ma inti għal tliet darbiet tiċħad li tafni.
35 U qalilhom: Meta bgħattkom bla borża, u ħorġa, u qorq, naqaskom xi ħaġa? Qalulu: Xejn.
36 Imbagħad qalilhom: Imma issa, dak li għandu borża, ħa jeħodha, u l-ħorġa tiegħu wkoll: u dak li m'għandux sejf, ħa jbigħ il-mantar tiegħu, u jixtri wieħed.
37 Għax ngħidilkom, għandu jseħħ fija dan il-miktub: U kien magħdud mal-ħżiena: għax dawk il-ħwejjeġ li nkitbu fuqi għandhom it-tmiem.
38 U huma qalu: Mulej, ara, hawn żewġt isjuf. U qalilhom: Biżżejjed.
39 U ħareġ, u mar, kif kienet id-drawwa tiegħu, lejn il-għolja taż-Żebbuġ; u marru miegħu wkoll id-dixxipli tiegħu.
40 U xħin wasal hemm, qalilhom: Itolbu biex ma tidħlux fit-tiġrib.
41 U tbiegħed minnhom daqs xeħta ta' ġebla, u qagħad għarkobbtejh, u talab,
42 Billi qal: Missier, jekk trid, warrab dan il-kalċi minni: iżda mhux issir ir-rieda tiegħi, imma tiegħek.
43 U deherlu anġlu mis-sema, iqawwilu qalbu.
44 U hu u qiegħed f'agunija talab aktar bil-ħeġġa: u sar l-għaraq tiegħu qisu bħal qatriet kbar tad-demm neżlin fl-art.
45 U meta qam mit-talba, u ġie ħdejn id-dixxipli tiegħu, sabhom reqdin bis-swied il-qalb.
46 U qalilhom: Għaliex intom reqdin? Qumu, itolbu, biex ma tidħlux fit-tiġrib.
47 U hu u jitkellem, ara, ġiet ġemgħa nies; u dak li kien jismu Ġuda, wieħed mit-tnax, kien miexi quddiemhom, u resaq lejn Ġesù biex ibusu.
48 Imma Ġesù qallu: Ġuda, tittradixxi lil Bin il-bniedem b'bewsa?
49 Meta dawk ta' madwaru raw x'kien sa jiġri, qalulu: Mulej, nagħtu bis-sejf?
50 U wieħed minnhom darab lill-qaddej tal-qassis il-kbir, u qatagħlu widintu l-leminija.
51 U Ġesù wieġeb, u qal: Erħulhom, biżżejjed! U messlu widintu, u fejqu.
52 Imbagħad Ġesù qal lill-qassisin il-kbar, u lill-kaptani tat-tempju, u lix-xjuħ; li kienu ġew għalih: Ħriġtu bis-sjuf u l-oħtra, donnkom għal xi ħalliel?
53 Meta kont inkun kuljum magħkom fit-tempju, ma meddejtux idejkom għalija: imma din hi s-siegħa tagħkom, u s-setgħa tad-dlam.
54 Imbagħad qabduh, u ħaduh, u ġibuh fid-dar tal-qassis il-kbir. U Pietru mexa wara mill-bogħod.
55 U meta qabbdu nar f'nofs il-bitħa, u qagħdu flimkien bil-qiegħda, Pietru qagħad f'nofshom.
56 Iżda lemħitu waħda qaddejja bil-qiegħda fil-waqt li kien ħdejn in-nar, u ħarset sewwa lejh, u qalet: Dar-raġel ukoll kien miegħu.
57 Iżda hu ċaħdu, billi qal: Ma nafux, mara.
58 U wara ftit raħ ieħor, u qal: Int ukoll wieħed minnhom. U qal Pietru: Ja raġel, miniex.
59 U wara xi siegħa, wieħed ieħor ħaqqaq b'saħħa, u qal: Tassew, dan ukoll kien miegħu: għax hu mill-Galilija.
60 U qal Pietru: Ja raġel, ma nafx x'inti tgħid. U minnufih, kif kien għadu jitkellem, is-serduq idden.
61 U dar il-Mulej, u ħares lejn Pietru. U ftakar Pietru fil-kelma tal-Mulej, kif kien qallu: Qabel ma jidden is-serduq, tiċħadni tliet darbiet.
62 U ħareġ barra Pietru, u beka biki ta' mrar.
63 U l-irġiel li kienu jżommu 'l Ġesù iddieħku bih, u sawtuh.
64 U wara li għammduh, tawh fuq wiċċu, u staqsewh, billi qalu: Obsor, min hu li sawtek?
65 U ħafna ħwejjeġ oħra kienu jgħidu fuqu, billi jidgħu.
66 U hekk kif sebaħ, inġemgħu flimkien ix-xjuħ tal-poplu u l-qassisin il-kbar, u l-iskribi, u ħaduh fil-kunsill tagħhom, u qalulu:

67 Int il-Kristu? għidilna. U qalilhom:
Jekk ngħidilkom, ma temmnux:
68 U jekk jien ukoll nistaqsikom, ma
twiġbux, u lanqas titilquni.
69 Minn issa Bin il-bniedem joqgħod
fil-lemin tas-setgħa t'Alla.
70 Imbagħad qalu lkoll: Mela int l-Iben
t'Alla? U qalilhom: Intom qegħdin tgħidu,
li jien.
71 U qalu: Xi ħtieġa għandna aktar ta'
xhieda? għax aħna nfusna smajna minn
fommu stess.

23 U qamet il-ġemgħa kollha tagħhom,
u ħaduh għand Pilatu.
2 U bdew jixluh, billi jgħidu: Lil dar-
raġel sibnieh jaqleb lil ġensna, u ma jħallix
li jitħallas il-ħaraġ lil Ċesri, u jgħid li huwa
Kristu, Sultan.
3 U staqsieh Pilatu, qallu: Int is-
Sultan tal-Lhud? Wieġbu u qal: Int għidt.
4 Imbagħad Pilatu qal lill-qassisin il-
kbar u lill-poplu: Ma nsib ebda ħtija
f'dar-raġel.
5 U dawk aktar saħnu, u bdew igħidu:
Qiegħed ixewwex il-poplu, u jgħallem fil-
Lhudija kollha, ibda mill-Galilija sa hawn.
6 Xħin sama' Pilatu fuq il-Galilija,
staqsa jekk dar-raġel kienx mill-Galilija.
7 U hekk kif sar jaf li kien taħt il-
ħakma ta' Erodi, bagħtu għand Erodi, li
kien ukoll Ġerusalem f'dawk il-jiem.
8 U meta Erodi ra 'l Ġesù, feraħ ħafna:
għax kien ilu żmien twil jixtieq jarah, billi
kien sama' ħafna ħwejjeġ fuqu; u kien
jittama li jara xi miraklu magħmul minnu.
9 Imbagħad għamillu mistoqsijiet
b'ħafna kliem; imma xejn ma wieġbu.
10 U l-qassisin il-kbar u l-iskribi kienu
qegħdin hemm jixluh bil-ħerra.
11 U żebilħu Erodi flimkien mas-
suldati tiegħu, u ddieħak bih, u libbsu
libsa ta' lewn igħajjat, u raġa' bagħtu
għand Pilatu.
12 U dak in-nhar Pilatu u Erodi saru
ħbieb: għax qabel kienu miġġeldin
bejniethom.
13 U Pilatu, meta laqqa' flimkien il-
qassisin il-kbar, u l-kbarat, u l-poplu,
14 Qalilhom: Ġibtuli dar-raġel, bħal
wieħed li qiegħed jaqleb il-poplu: u, ara,
stħarriġtu quddiemkom, u ma sibt f'dar-
raġel ebda ħtija fuq dawk il-ħwejjeġ li
qegħdin tixluh:
15 Le, lanqas Erodi: għax jien bgħatt-
kom għandu; u, araw, m'għamel xejn li
ħaqqu l-mewt.
16 Għalhekk inwiddbu, u nitilqu.
17 (Għax kien jaħtieġlu jitilqilhom
wieħed dak in-nhar tal-festa.)
18 U għajtu lkoll f'daqqa: Neħħi lil
dar-raġel, u itilqilna 'l Barabba:
19 (Li minħabba xi tixwixa li kienet
saret fil-belt, u qtil, kien mitfugħ il-ħabs.)
20 Għalhekk Pilatu, li xtaq jeħles lil
Ġesù, raġa' kellimhom.
21 Imma huma għajtu, igħidu: Sallbu!
Sallbu!
22 Qalilhom għat-tielet darba: Għaliex,
x'deni għamel? Ma sibtlux ħtija tal-mewt.
Għalhekk inwiddbu, u nitilqu.
23 U huma aktar żammew iebes b'ilħna
għolja, jitolbuh li jkun imsallab. U l-agħ-
jat tagħhom u tal-qasisssin il-kbar rebaħ.
24 U Pilatu ta sentenza li jsir kif talbu.
25 U telqilhom lil dak li minħabba
t-tixwix u l-qtil kien nbagħat il-ħabs, u li
huma xtaqu; iżda 'l Ġesù tah għar-rieda
tagħhom.
26 U huma u sejrin bih, qabdu lil
wieħed Xmun, minn Ċireni, li kien ġej
mir-raba', u għabbewlu s-salib, biex
iġorru wara Ġesù.
27 U kienet miexja warajh qatgħa kbira
ta' nies, u ta' nisa, li kienu wkoll jibku u
jolfqu għalih.
28 Imma Ġesù dar lejhom u qal: Ja
bniet ta' Ġerusalem, la tibkux lili, iżda
ibku lilkom infuskom, u lil uliedkom.
29 Għax, ara, iż-żmien ġej, li fih igħidu:
Imberkin il-ħawlin, u l-ġwief li qatt ma
wildu, u l-isdra li qatt ma reddgħu.
30 Imbagħad jibdew igħidu lill-mun-
tanji: Aqgħu fuqna; u lill-għoljiet: Ord-
muna;
31 Għax jekk jagħmlu dan f'siġra
ħadra, x'isir fin-niexfa?
32 U kienu meħudin ukoll miegħu
żewġ ħatjin, biex joqtluhom.
33 U meta waslu fil-post, li jgħidulu
il-Kalvarju, hemm sallbu lilu, u lill-ħatjin,
wieħed fil-lemin, u l-ieħor fix-xellug.
34 Imbagħad qal Ġesù: Missier, aħfril-
hom; għax ma jafux x'inhuma jagħmlu.
U qasmu ħwejġu, u tefgħu x-xorti.
35 U l-poplu kien wieqaf iħares. U
l-kbarat kienu magħhom ukoll jiddieħku
bih, igħidu: Salva oħrajn; ħa isalva lilu
nnifsu, jekk hu l-Kristu. il-maħtur t'Alla.
36 U kienu jiddieħku bih is-suldati
wkoll, billi kienu jersqu lejh, u joffrulu
l-ħall,
37 U jgħidu: Jekk int is-sultan tal-
Lhud, salva lilek innifsek.
38 U nkitbet ukoll kitba fuqu b'ittri bil-
Grieg, bil-Latin u bil-Lhudi: DAN HU
S-SULTAN TAL-LHUD.
39 U wieħed minn dawk il-ħatjin li
kienu mdendlin beda jgħajru, billi qal:
Jekk int il-Kristu, salva lilek innifsek u
lilna.
40 Imma l-ieħor hu u jwieġeb ċanfru,
billi qal: Ma tibżax minn Alla, tara li
qiegħed taħt kundanna?
41 U tassew li aħna hawn bil-ħaqq;
għax aħna qegħdin nieħdu dak li jistħoqq
egħmilna; iżda dan m'għamel xejn ħażin.
42 U qal lil Ġesù: Mulej, ftakar fija,
meta tiġi fis-saltna tiegħek.

43 U Ġesù qallu: Ngħidlek is-sewwa li llum tkun fil-ġenna miegħi.

44 U kien issa madwar is-sitt siegħa, u waqgħet dalma fuq l-art kollha sad-disa' siegħa.

45 U x-xemx iddalmet, u l-velu tat-tempju ċċarrat min-nofs.

46 U meta Ġesù għajjat b'leħen qawwi, qal: Missier, f'idejk nerħi l-ispirtu tiegħi: u malli qal hekk, radd ruħu.

47 Issa malli ċ-ċenturjun ra dak li ġara, igglorifika 'l Alla, billi qal: Tassew dan kien raġel ġust.

48 U n-nies kollha li nġabru flimkien għal dik id-dehra, malli raw il-ħwejjeġ li kienu ġraw, habbtu fuq sidirhom, u reġgħu lura.

49 U dawk kollha li kienu jafuh, u n-nisa li kienu ġew warajh mill-Galilija, kienu weqfin fil-bogħod, jaraw dawn il-ħwejjeġ.

50 U, ara, kien hemm raġel jismu Ġużepp, li kien kunsilier; u kien raġel tajjeb, u ġust:

51 (Dan ma kienx qabel mal-fehma u l-egħmil tagħhom;) kien minn Arimateja, belt tal-Lhud: u kien hu wkoll jistenna s-saltna t'Alla.

52 Dar-raġel mar għand Pilatu, u talab il-ġisem ta' Ġesù.

53 U niżżlu, u geżwru fil-għażel, u qiegħdu f'qabar imħaffer fil-blat, li fih ħadd ma kien għadu tqiegħed.

54 U dak in-nhar kien jum it-tħejjija, u s-Sibt kien qiegħed jibda.

55 U n-nisa wkoll, li ġew miegħu mill-Galilija, imxew wara, u raw il-qabar, u kif kien imqiegħed ġismu.

56 U reġgħu lura, u ħejjew ħwawar u żjut tal-fwieħa: u s-Sibt strieħu skond il-kmandament.

24 Issa fl-ewwel jum tal-ġimgħa, kmieni ħafna filgħodu, ġew ħdejn il-qabar, u ġiebu l-ħwawar li kienu ħejjew, u x'uħud oħra magħhom.

2 U sabu l-ġebla, mgerba 'l hemm mill-qabar.

3 U daħlu ġewwa, u ma sabux il-ġisem tal-Mulej Ġesù.

4 U, ara, kif kienu mħawdin ħafna fuq dan, ġara li żewġt irġiel waqfu ħdejhom f'ilbies jiddi.

5 U billi kienu mbeżżgħin, u niżżlu wiċċhom lejn l-art, dawk qalulhom: X'intom tfittxu l-ħaj qalb il-mejtin?

6 Mhux hawn, imma qam: ftakru kif kellimkom meta kien għadu fil-Galilija,

7 Meta kien igħid: Jaħtieġ li Bin il-bniedem jingħata f'idejn nies midinbin, u jkun imsallab, u fit-tielet jum iqum.

8 U ftakru fi kliemu,

9 U reġgħu lura mill-qabar, u qalu b'dan kollu lill-ħdax, u lill-oħrajn kollha.

10 U kienet Marija Maddalena, u Ġwanna, u Marija omm Ġakbu, u nisa oħrajn li kienu magħhom, li qalu dawn il-ħwejjeġ lill-appostli.

11 U kliemhom deherilhom bħala ħrejjef fiergħa, u ma emmnuhomx.

12 Qam imbagħad Pietru, u ġera lejn il-qabar; u wara li ttawwal, lemaħ il-bċejjeċ tal-għażel mixħutin għalihom, u telaq, imgħaġġeb fih innifsu b'dak li kien ġara.

13 U, ara, tnejn minnhom dak in-nhar stess marru f'raħal jismu Għemmaws, li kien bgħid minn Ġerusalem madwar sittin stadju,

14 U tħaddtu bejniethom fuq kulma ġara.

15 U ġara, huma u jitħaddtu flimkien u jirraġunaw, illi resaq Ġesù nnifsu, u mexa magħhom.

16 Imma għajnejhom kienu miżmumin biex ma jagħrfuhx.

17 U qalilhom: X'inhu dal-kliem li qegħdin tgħidu wieħed lil ieħor, intom u mexjin, u qalbkom sewda?

18 U wieħed minnhom, li kien jismu Klejofa, wieġeb, u qallu: Int waħdek barrani f'Ġerusalem u ma tafx x'ġara fiha f'dawn il-jiem?

19 U qalilhom: X'inhu? U wiġbuh: Fuq Ġesù ta' Nażaret, li kien profeta, setgħan fl-egħmil u fil-kelma quddiem Alla u l-poplu kollu:

20 U kif il-qassisin il-kbar u l-kbarat tagħna tawh biex ikun ikkundannat għall-mewt, u sallbuh.

21 Imma aħna konna nittamaw li kellu jkun hu li jeħles 'l Iżrael: u wara dan kollu, illum it-tielet jum minn meta saru dawn il-ħwejjeġ.

22 Iva, u xi nisa wkoll mill-għaqda tagħna li marru kmieni sal-qabar għaġ-buna;

23 U meta ma sabux il-ġisem tiegħu, ġew igħidu li kienu raw ukoll dehra ta' l-anġli, li qalu li hu ħaj.

24 U x'uħud minn dawk li kienu magħna marru sal-qabar, u sabuh l-istess kif kienu qalu n-nisa: iżda lilu ma rawhx.

25 Imbagħad qalilhom: Ja boloh, u tqal fil-qalb biex temmnu dak kollu li qalu l-profeti:

26 Ma kellux Kristu jbati dawn il-ħwejjeġ, u jidħol fil-glorja tiegħu?

27 U beda minn Mosè u l-profeti kollha, u fissrilhom dawk il-ħwejjeġ li fl-iskrittura kollha hemm fuqu.

28 U qorbu lejn ir-raħal, fejn kienu sejrin: u hu għamel ta' bir-ruħu li sejjer aktar il-bogħod.

29 Iżda huma żammewh, billi qalu: Ibqa' magħna: għax dal-waqt isir fil-għaxija, u l-jum għoddu spiċċa. U daħal biex jibqa' magħhom.

30 U ġara, xħin kien fuq il-mejda
magħhom, illi qabad il-ħobż, u bierku, u
qasmu, u tahom.
31 U nfetħu għajnejhom, u għarfuh; u
hu għab minn quddiem għajnejhom.
32 U qalu wieħed lil ieħor: Ma kenitx
qalbna tixgħel fina, fil-waqt li kien ikel-
limna fit-triq, u jiftħilna l-iskrittura?
33 U qamu f'dik is-siegħa, u reġgħu
lura lejn Ġerusalem, u sabu miġmugħin
flimkien il-ħdax, u lil dawk li kienu
magħhom,
34 U qalulhom: Tassew qam il-Mulej,
u deher lil Xmun.
35 U qalu x'ġara fit-triq, u kif kien
magħruf minnhom fi qsim il-ħobż.
36 U huma u jitkellmu hekk, Ġesù
nnifsu waqaf f'nofshom, u qalilhom: Is-
sliem magħkom.
37 Imma huma kienu mwerwrin u
mbeżżgħin, u ħasbu li kienu raw spirtu.
38 U qalilhom: Għaliex intom im-
ħawdin? u għaliex iqumu ħsibijiet f'qalb-
kom?
39 Araw idejja u riġlejja, kif jiena jien
innifsi: missuni, u araw; għax spirtu
m'għandux la laħam u lanqas għadam,
bħal ma taraw li għandi jien.
40 U meta tkellem hekk, uriehom idejh
u riġlejh.
41 U billi kienu għadhom ma jemmnux
bil-ferħ, u jistagħġbu, qalilhom: Għand-
kom ħawn xi ħaġa ta' l-ikel?
42 U tawh biċċa ħuta mixwija, u xehda
għasel.
43 Ħadhom, u kiel quddiemhom.
44 U qalilhom: Dawn huma l-kelmiet
li għidtilkom, meta kont għadni magħkom,
li jaħtieġ li jseħħu l-ħwejjeġ kollha, li
nkitbu fil-liġi ta' Mosè, u fil-profeti, u fis-
salmi, fuqi.
45 Imbagħad fetħilhom moħħhom, biex
jifhmu l-iskrittura,
46 U qalilhom: Hekk hu miktub, u
hekk kien jinħtieġ illi Kristu jbati, u li
jqum mill-imwiet fit-tielet jum.
47 U li l-indiema u l-maħfra tad-
dnubiet tixxandar f'ismu fost il-ġnus
kollha, ibda minn Ġerusalem.
48 U intom xhud ta' dawn il-ħwejjeġ.
49 U, ara, jien nibgħat il-wegħda ta'
Missieri fuqkom: iżda intom ibqgħu fil-
belt ta' Ġerusalem, sakemm titlibbsu bil-
qawwa mill-għoli.
50 U ħadhom barra sa ħdejn Betanja, u
rafa' idejh, u berikhom.
51 U ġara, hu u jberikhom, illi nfired
minnhom, u rtafa' fis-sema.
52 U huma qimuh, u reġgħu lejn
Ġerusalem b'ferħ kbir:
53 U kienu dejjem fit-tempju, ifaħħru u
jbierku 'l Alla. Amen.

# L-Evanġelju Skond San Ġwann

1 Fil-bidu kienet il-Kelma, u l-Kelma
kienet ma' Alla, u l-Kelma kienet
Alla.
2 Din kienet fil-bidu ma' Alla.
3 Kollox sar biha; u xejn ma sar
mingħajrha milli sar.
4 Fiha kienet il-ħajja; u l-ħajja kienet
id-dawl tal-bnedmin.
5 U d-dawl jiddi fid-dlamijiet; u
d-dlamijiet ma fehmuhx.
6 Kien hemm bniedem mibgħut minn
Alla, li kien jismu Ġwanni.
7 Dan ġie bħala xhieda, biex jixhed
għad-Dawl, biex il-bnedmin kollha
jemmnu bih.
8 Hu ma kienx dak id-Dawl, iżda
nbagħat biex jixhed għal dak id-Dawl.
9 Dak kien id-Dawl tassew, li jdawwal
lil kull bniedem li jiġi fid-dinja.
10 Kien fid-dinja, u d-dinja saret bih; u
d-dinja ma għarfitux.
11 Ġie fi ħwejġu, u niesu ma laqgħuhx.
12 Iżda lil dawk kollha li laqgħuh,
tahom is-setgħa li jsiru wlied Alla; lil
dawk li jemmnu f'ismu:
13 Li twieldu, mhux mid-demm, u
lanqas mir-rieda tal-ġisem, u lanqas mir-
rieda tal-bniedem, iżda minn Alla.
14 U l-Kelma saret ġisem, u għammret
fostna, (u aħna rajna l-glorja tagħha,
glorja bħal ta' l-Iben waħdieni mill-
Missier,) mimlija grazzja u verità.
15 Ġwanni xehedlu, u għajjat, billi qal:
Kien dan li għidt għalih: Dak li ġej
warajja sar qabli: għax kien qabli.
16 U mill-milja tiegħu lkoll ħadna, u
grazzja fuq grazzja.
17 Għax il-liġi kienet mogħtija b'Mosè:
iżda l-grazzja u l-verità ġew b'Ġesù
Kristu.
18 Ħadd qatt ma ra 'l Alla f'xi żmien;
l-Iben waħdieni, li hu fi ħdan il-Missier, hu
għarrfu.
19 U din hi x-xhieda ta' Ġwanni, meta
l-Lhud bagħtu minn Ġerusalem xi qas-
sisin u xi Leviti biex jistaqsuh: Int min
int?
20 U hu stqarr, u ma ċaħadx; iżda
stqarr: Jien miniex il-Kristu.
21 U staqsewh: X'int mela? Int Elija?

U qal: Miniex. Int dak il-profeta? U
wieġeb: Le.
22 Imbagħad qalulu: Min int? biex
nistgħu nagħtu tweġiba lil dawk li bagħ-
tuna: Xi tgħid għalik innifsek?
23 Qal: Jiena l-leħen ta' wieħed igħajjat
fid-deżert: Agħmlu dritta t-triq tal-Mulej,
bħal ma qal Isaija l-profeta.
24 U l-mibgħutin kienu mill-Fariżej.
25 U staqsewh, u qalulu: Għaliex mela
tgħammed, jekk mintix la l-Kristu, u la
Elija, u lanqas dak il-profeta?
26 Ġwanni weġibhom, billi qal: Jiena
ngħammed bl-ilma: iżda fostkom hemm
wieħed, li intom ma tafuhx;
27 Dan hu dak, li jiġi warajja, li sar
qabli, u li jien ma jixraqlix inħollu l-qafla
tal-qorq tiegħu.
28 Dawn il-ħwejjeġ ġraw f'Betgħabara
n-naħa l-oħra tal-Ġurdan, fejn kien
igħammed Ġwanni.
29 L-għada Ġwanni ra 'l Ġesù ġej lejh,
u qal: Ara l-Ħaruf t'Alla, li jneħħi d-dnub
tad-dinja.
30 Dan hu dak li fuqu għidt: Warajja
ġej raġel, li sar qabli: għax kien qabli.
31 U jien ma kontx nafu: iżda biex ikun
imgħarraf 'l Iżrael, jien mela ġejt ngħam-
med bl-ilma.
32 U Ġwanni xehed, billi qal: Jien rajt
l-Ispirtu nieżel mis-sema bħal ħamiema, u
qagħad fuqu.
33 U jien ma kontx nafu: iżda dak li
bagħatni ngħammed bl-ilma, qalli: Fuq
min tara nieżel l-Ispirtu, u jibqa' fuqu, dak
hu li jgħammed bl-Ispirtu s-Santu.
34 U rajt, u xhidt li dan hu l-Iben
t'Alla.
35 U l-għada raġa' kien hemm wieqaf
Ġwanni, u tnejn mid-dixxipli tiegħu;
36 U kif ħares lejn Ġesù hu u miexi,
qal: Ara l-Ħaruf t'Alla!
37 U ż-żewġ dixxipli semgħuh jitkel-
lem, u marru wara Ġesù.
38 Imbagħad dar Ġesù, u rahom ġejjin
warajh, u qalilhom: X'qegħdin tfittxu?
Qalulu: Rabbi (li tfisser, Mgħallem) fejn
toqgħod?
39 Qalilhom: Ejjew u araw. Ġew u raw
fejn kien joqgħod, u dak in-nhar qagħdu
miegħu: għax kienet madwar l-għaxar
siegħa.
40 Wieħed mit-tnejn li semgħu 'l
Ġwanni jitkellem, u mar warajh, kien
Indri, ħu Xmun Pietru.
41 Sab dan l-ewwel lil ħuh Xmun, u
qallu: Sibna l-Messija, li jfisser il-Kristu.
42 U ħadu għand Ġesù. U xħin Ġesù
ħares lejh, qal: Int Xmun bin Ġwanni: int
tissejjaħ Kefa, li jfisser Pietru.
43 L-għada ried jitlaq għall-Galilija, u
sab 'il Filippu, u qallu: Ejja warajja.
44 Issa Filippu kien minn Betsajda, il-
belt ta' Indri u ta' Pietru.
45 Filippu sab 'il Natanael, u qallu:
Sibna lil dak, li minnu Mosè fil-liġi, u
l-profeti, kitbu: Ġesù minn Nażaret, bin
Ġużepp.
46 U Natanael qallu: Tista' toħroġ xi
ħaġa tajba minn Nażaret? Qallu Filippu:
Ejja u ara.
47 Ra Ġesù 'l Natanael ġej lejh, u qal
għalih: Ara wieħed tabilħaqq Iżraeli, li
ma fihx qerq!
48 Natanael qallu: Mniex għaraftni?
Ġesù wieġeb u qallu: Qabel ma sejjaħlek
Filippu, meta int kont taħt it-tina,
rajtek.
49 Wieġbu Natanael, u qallu: Rabbi,
int l-Iben t'Alla: int is-Sultan ta' Iżrael.
50 Wieġeb Ġesù, u qallu: Għax
għidtlek, rajtek taħt it-tina, int temmen?
Int għad tara ħwejjeġ akbar minn dawn.
51 U qallu: Tassew, tassew, ngħidil-
kom: Intom għad taraw is-sema miftuħ, u
l-anġli t'Alla telgħin u nieżlin fuq Bin il-
bniedem.

2 U fit-tielet jum kien hemm tieġ f'Kana
tal-Galilija; u omm Ġesù kienet
hemm:
2 U sew Ġesù, u kemm id-dixxipli
tiegħu, kienu mistednin għat-tieġ.
3 U meta naqashom l-inbid, omm Ġesù
qaltlu: M'għandhomx inbid.
4 Ġesù qalilha: Mara, x'għandi x'naq-
sam miegħek? Siegħti għadha ma waslitx.
5 Ommu qalet lill-qaddejja: Agħmlu
kulma jgħidilkom.
6 U kien hemm sitt ġarar tal-ġebel, bħal
ma jkun hemm għall-purifikazzjoni tal-
Lhud, li kienu jesgħu żewġ metreti jew
tlieta kull waħda.
7 Ġesù qalilhom: Imlew il-ġarar bl-
ilma. U mlewhom sax-xifer.
8 U qalilhom: Ħudu issa, u newlu lill-
kap tal-festa. U newlulu.
9 Xħin il-kap tal-mejda daq l-ilma
magħmul inbid, u ma kienx jaf minn fejn
ġie; (iżda l-qaddejja li kienu refgħu l-ilma
kienu jafu;) il-kap tal-mejda sejjaħ lill-
għarus,
10 U qallu: Kulħadd iġib l-ewwel
l-inbid tajjeb; u wara li jkunu xorbu
ħafna, dak li hu anqas tajjeb: iżda int
żammejt l-inbid tajjeb s'issa.
11 Dal-bidu tal-mirakli Ġesù għamel
f'Kana tal-Galilija, u wera l-glorja tiegħu;
u d-dixxipli tiegħu emmnu fih.
12 Wara dan niżel Kafarnahum, hu, u
ommu, u ħutu, u d-dixxipli tiegħu; u ma
damux hemm ħafna jiem.
13 U l-għid tal-Lhud kien qrib, u Ġesù
tala' Ġerusalem,
14 U fit-tempju sab bejjiegħa tal-
gniedes, tan-ngħaġ u tal-ħamiem, u
s-sarrâfa tal-flus bil-qiegħda:
15 U wara li għamel sawt bil-ħbula,
keċċiehom ilkoll 'il barra mit-tempju, u

n-ngħaġ, u l-gniedes ukoll; u xerred il-flus
tas-sarrâfa, u qaleb l-imwejjed;
16 U lil dawk li kienu jbigħu l-ħamiem
qalilhom: Neħħu dawn il-ħwejjeġ minn
hawn; u tagħmlux dar Missieri dar tan-
negozju.
17 U d-dixxipli tiegħu ftakru li nkiteb:
Il-ħeġġa ta' darek kelitni.
18 Imbagħad wieġbu l-Lhud u qalulu:
X'għelm turina, li tista' tagħmel dawn il-
ħwejjeġ?
19 Ġesù wieġeb, u qalilhom: Ħottu
dat-tempju, u fi tlitt ijiem inwaqqfu.
20 Qalu mbagħad il-Lhud: Dat-
tempju dam sitta u erbgħin sena jinbena, u
int twaqqfu fi tlitt ijiem?
21 Imma hu kien igħid għat-tempju ta'
ġismu.
22 Meta mela qam mill-imwiet, id-
dixxipli tiegħu ftakru li kien qalilhom dan;
u emmnu l-iskrittura, u l-kliem li kien qal
Ġesù.
23 Issa meta kien Ġerusalem fil-għid,
nhar il-festa, ħafna emmnu f'ismu, meta
raw il-mirakli li għamel.
24 Iżda Ġesù ma kienx jafda ruħu
fihom, għax kien jaf lil kulħadd,
25 U ma kienx jaħtieġlu li xi ħadd
jixhidlu fuq il-bniedem: għax kien jaf
x'hemm fil-bniedem.

3 Kien hemm wieħed mill-Fariżej, jismu
Nikodemu, wieħed mill-kbarat tal-
Lhud:
2 Dan ġie għand Ġesù bil-lejl, u qallu:
Rabbi, aħna nafu li inti mgħallem ġej
mingħand Alla: għaliex ħadd ma jista'
jagħmel dawn il-mirakli li tagħmel int,
jekk Alla ma jkunx miegħu.
3 Wieġeb Ġesù, u qallu: Tassew,
tassew, ngħidlek: Jekk wieħed ma jitwelidx
mill-ġdid, ma jistax jara s-saltna t'Alla.
4 Nikodemu qallu: Kif jista' bniedem
jitwieled meta hu xiħ? Jista' jidħol għat-
tieni darba f'ġuf ommu, u jitwieled?
5 Wieġeb Ġesù: Tassew, tassew, ngħid-
lek: Jekk wieħed ma jitwelidx mill-ilma u
mill-Ispirtu, ma jistax jidħol fis-saltna
t'Alla.
6 Dak li jitwieled mill-ġisem hu ġisem;
u dak li jitwieled mill-Ispirtu hu spirtu.
7 Tistagħġibx għax għidtlek: Jaħtieġ
titwieldu mill-ġdid.
8 Ir-riħ jonfoħ fejn irid, u int tisma'
l-ħoss tiegħu, iżda ma tafx minn fejn hu
ġej, u fejn hu sejjer: hekk hu kull wieħed li
jitwieled mill-Ispirtu.
9 Wieġeb Nikodemu, u qallu: Kif
jistgħu jkunu dawn il-ħwejjeġ?
10 Wieġeb Ġesù, u qallu: Inti mgħal-
lem ta' Iżrael, u ma tafx dawn il-ħwejjeġ?
11 Tassew, tassew, ngħidlek: Aħna
nitkellmu dak li nafu, u nixhdu dak li
rajna; u x-xhieda tagħna ma tilqgħuhiex.
12 Jekk għidtilkom ħwejjeġ ta' l-art, u
ma temmnux, kif temmnu, jekk ngħidil-
kom ħwejjeġ tas-sema?
13 U l-ebda bniedem ma tala' fis-sema,
ħlief dak li niżel mis-sema, Bin il-bniedem
li hu fis-sema.
14 U kif Mosè għolla s-serp fid-deżert,
hekk jaħtieġ jitgħolla Bin il-bniedem:
15 Biex kull min jemmen bih ma jinti-
lifx, iżda jkollu l-ħajja ta' dejjem.
16 Għax Alla hekk ħabb id-dinja, li ta
l-Iben waħdieni tiegħu, biex kull min
jemmen bih ma jintilifx, iżda jkollu l-ħajja
ta' dejjem.
17 Għax Alla ma bagħatx 'l Ibnu fid-
dinja biex jikkundanna d-dinja; iżda biex
id-dinja tkun salvata bih.
18 Dak li jemmen bih mhux ikkundan-
nat: iżda min ma jemminx hu ġà ik-
kundannat, għax ma emminx bl-isem ta'
l-Iben waħdieni t'Alla.
19 U dan hu l-ħaqq, li ġie d-dawl fid-
dinja, u l-bnedmin ħabbew id-dlam aktarx
mid-dawl, għax l-egħmejjel tagħhom kienu
ħżiena.
20 Għax kull min jagħmel il-ħażen
jobgħod id-dawl, u lanqas jiġi lejn id-
dawl, biex l-egħmejjel tiegħu ma jkunux
ikkundannati.
21 Iżda min jagħmel is-sewwa jiġi lejn
id-dawl, biex l-egħmejjel tiegħu jidhru li
huma magħmulin f'Alla.
22 Wara dawn il-ħwejjeġ ġie Ġesù u
d-dixxipli tiegħu fl-art tal-Lhudija; u
hemm qagħad magħhom, u kien igħam-
med.
23 U Ġwanni wkoll kien igħammed
f'Għajnun qrib Salim, għax kien hemm
ħafna ilma hemm: u kienu jiġu, u jit-
għammdu.
24 Għax Ġwanni kien għadu mhux
mitfugħ il-ħabs.
25 Imbagħad qamet ġlieda bejn xi
dixxipli ta' Ġwanni u l-Lhud fuq il-
purifikazzjoni.
26 U ġew għand Ġwanni, u qalulu:
Rabbi, dak li kien miegħek 'il hinn mill-
Ġurdan, li int xhidtlu, ara, qiegħed
igħammed, u kulħadd sejjer għandu.
27 Wieġeb Ġwanni, u qal: Wieħed ma
jista' jieħu xejn, jekk ma jkunx mogħti lilu
mis-sema.
28 Intom infuskom tixhduli, li jien
għidt: Miniex il-Kristu, iżda li jien
mibgħut qablu.
29 Min għandu l-għarusa hu l-għarus:
iżda l-ħabib tal-għarus, li qiegħed fejnu u
jisimgħu, jifraħ ħafna minħabba leħen il-
għarus: dan il-ferħ tiegħi mela seħħ.
30 Hu jaħtieġ jikber, imma jien naħtieġ
nonqos.
31 Dak li ġej mill-għoli, hu fuq kul-
ħadd: min hu mill-art hu ta' l-art, u fuq
l-art jitkellem: dak li ġej mis-sema hu fuq
kulħadd.

32 U x'ra u x'sama', dak jixhed; u ħadd
ma jilqa' x-xhieda tiegħu.
33 Dak li laqa' x-xhieda tiegħu wettaq
illi Alla hu tassew.
34 Għax dak li Alla bagħtu, jitkellem
il-kliem t'Alla: għax Alla ma jagħtihx
l-Ispirtu bil-kejl.
35 Il-Missier iħobb l-Iben, u tah kollox
f'idejh.
36 Dak li jemmen bl-Iben għandu
l-ħajja ta' dejjem; u dak li ma jemminx bl-
Iben ma jarax il-ħajja; iżda għadab Alla
jgħammar fuqu.

4 Mela meta kien jaf il-Mulej kif il-
Fariżej kienu semgħu li Ġesù kien
qiegħed jagħmel u jgħammed iżjed dixxipli
minn Ġwanni,
2 (Għalkemm Ġesù nnifsu ma kienx
igħammed, imma d-dixxipli tiegħu,)
3 Ħalla l-Lhudija, u raġa' mar fil-
Galilija.
4 U kien jaħtieġlu jgħaddi mis-
Samarija.
5 Imbagħad wasal f'belt tas-Samarija,
li jisimha Sikar, qrib il-qasam li Ġakobb
ta lil ibnu Ġużepp.
6 Issa l-bir ta' Ġakobb kien hemm.
Mela Ġesù, billi kien għajjien bil-vjaġġ
tiegħu, qagħad hekk bil-qiegħda fuq il-bir:
u kienet madwar is-sitt siegħa.
7 Ġiet hemm mara mis-Samarija timla
l-ilma, u qalilha Ġesù: Agħtini nixrob.
8 (Għax id-dixxipli tiegħu kienu marru
l-belt jixtru l-ikel.)
9 Qaltlu mbagħad il-mara Samaritana:
Kif int, li int Lhudi, titlob tixrob lili, mara
Samaritana? Għax il-Lhud ma jagħmlu-
hiex mas-Samaritani.
10 Ġesù wieġeb, u qalilha: Kieku kont
taf il-għotja t'Alla, u min hu dak li qallek:
Agħtini nixrob; kont titolbu int, u kien
jagħtik ilma ħaj.
11 Qaltlu l-mara: Sinjur, int m'għan-
dikx biex timla, u l-bir hu fond: mnejn
mela għandek dan l-ilma ħaj?
12 Jaqaw int akbar minn Ġakobb mis-
sierna, li tana l-bir, u xorob minnu hu
stess, uliedu, u l-bhejjem tiegħu?
13 Wieġeb Ġesù, u qalilha: Kull min
jixrob minn dal-bir jarġa' jieħdu l-għatx:
14 Iżda kull min jixrob mill-ilma li
nagħtih jien ma jieħdu għatx qatt; imma
l-ilma li nagħtih jien ikun fih għajn ta' ilma
ġieri sal-ħajja ta' dejjem.
15 Qaltlu l-mara: Sinjur, agħtini dan
l-ilma, biex ma jeħodnix għatx, u lanqas
niġi hawn nimla.
16 Ġesù qalilha: Mur, sejjaħ lil żewġek,
u ejja hawn.
17 Wieġbet il-mara, u qalet: M'għandix
raġel. Qalilha Ġesù: Sewwa għidt,
m'għandix raġel:
18 Għax ħamest irġiel kellek; u dak li
għandek issa mhux żewġek: dan sewwa
għidt.
19 Qaltlu l-mara: Sinjur, nara li inti
profeta.
20 Missirijietna qiemu fuq dil-mun-
tanja; u intom tgħidu, li f'Ġerusalem hu
l-lok fejn wieħed għandu jagħti qima.
21 Qalilha Ġesù: Emminni, mara, is-
siegħa tasal, meta u la fuq dil-muntanja, u
lanqas f'Ġerusalem, ma tagħtu qima lill-
Missier.
22 Intom tqimu dak li ma tafux: aħna
nafu dak li nqimu: għax is-salvazzjoni
tiġi mil-Lhud.
23 Imma tiġi s-siegħa, u issa hi, meta
dawk li jqimu fis-sewwa jqimu l-Missier
fl-ispirtu u fis-sewwa: għax bħal dawn
ifittex il-Missier biex iqimuh.
24 Alla Spirtu: u dawk li jqimuh
jaħtieġ li jqimuh fl-ispirtu u fis-sewwa.
25 Qaltlu l-mara: Naf li għandu jiġi
l-Messija, li jissejjaħ Kristu: meta jiġi,
igħarrafna kollox.
26 Qalilha Ġesù: Hu jien li qiegħed
nitkellem miegħek.
27 U f'dak il-waqt ġew id-dixxipli
tiegħu, u stagħġbu għax kien jitkellem mal-
mara: iżda ħadd ma qal: Xi trid? Jew:
Għaliex qiegħed titkellem magħha?
28 Il-mara mbagħad ħalliet il-ġarra
tagħha, u marret il-belt, u qalet lin-
nies:
29 Ejjew, araw raġel li qalli kulma
għamilt: dan mhux il-Kristu?
30 Imbagħad ħarġu mill-belt, u ġew
ħdejh.
31 F'dak il-waqt id-dixxipli kienu jitol-
buh, billi jgħidu: Mgħallem, kul.
32 Iżda hu qalilhom: Jien għandi
x'niekol ikel li intom ma tafux.
33 Id-dixxipli għalhekk qalu lil xulxin:
Jaqaw ġieblu xi ħadd x'jiekol?
34 Qalilhom Ġesù: L-ikel tiegħi hu li
nagħmel ir-rieda ta' dak li bagħatni, u
ntemm xogħlu.
35 Ma tgħidux intom: Għad baqa'
erba' xhur, u mbagħad jiġi l-ħsad? Ara,
jien ngħidilkom: Erfgħu għajnejkom, u
ħarsu lejn l-egħlieqi; għax diġà huma
bojod għall-ħasda.
36 U dak li jaħsad jieħu l-ħlas, u jiġbor
il-frott għall-ħajja ta' dejjem: biex sew dak
li jiżra', u kemm dak li jaħsad, jifirħu
flimkien.
37 Għax f'dan hu minnu dak il-qawl:
Wieħed jiżra', u ieħor jaħsad.
38 Jien bgħattkom taħsdu dak li intom
ma ħdimtux għalih: irġiel oħrajn ħadmu,
u intom dħaltu f'xogħolhom.
39 U ħafna Samaritani minn dik il-belt
emmnu bih minħabba kliem il-mara, li
xehdet: Qalli kulma għamilt.
40 Għalhekk meta s-Samaritani ġew
għandu, talbuh biex jibqa' magħhom: u
baqa' magħhom jumejn.

41 U wisq aktar emmnu minħabba
kliemu;
42 U qalu lill-mara: Issa nemmnu,
mhux minħabba kliemek: għax aħna
nfusna smajnieh, u nafu li dan hu tassew
il-Kristu, is-Salvatur tad-dinja.
43 Issa wara jumejn telaq minn hemm,
u mar il-Galilija.
44 Għax Ġesù nnifsu xehed, li profeta
m'għandux ġieh f'pajjiżu stess.
45 Imbagħad meta ġie l-Galilija, laq-
għuh il-Galilin, billi kienu raw kulma kien
għamel Ġerusalem fil-festa: għax huma
wkoll marru għall-festa.
46 Ġesù mela raġa' ġie f'Kana tal-
Galilija, fejn kien għamel l-ilma nbid. U
kien hemm wieħed uffiċjal tas-sultan, li
ibnu kien marid f'Kafarnahum.
47 Malli dan sama' li Ġesù ġie mil-
Lhudija għall-Galilija, mar għandu, u
talbu biex jinżel, u jfejjaqlu lil ibnu: għax
kien wasal biex imut.
48 Qallu mbagħad Ġesù: Jekk ma
tarawx egħliem u egħġubijiet, ma temm-
nux.
49 Qallu l-uffiċjal tas-sultan: Sinjur,
inżel qabel ma jmut it-tifel tiegħi.
50 Qallu Ġesù: Mur; ibnek ħaj. U
r-raġel emmen il-kelma li qallu Ġesù, u
telaq.
51 U hu u sejjer 'l isfel, il-qaddejja
tiegħu ltaqgħu miegħu, u qalulu: Ibnek
ħaj.
52 Staqsiehom imbagħad is-siegħa meta
beda għaddej għall-aħjar. U qalulu: Il-
bieraħ fis-seba' siegħa ħallieh id-deni.
53 Hekk il-missier għaraf li kien fl-istess
ħin, li fih qallu Ġesù: Ibnek ħaj: u emmen
hu, u daru kollha.
54 Dan hu t-tieni miraklu li għamel
Ġesù, meta mil-Lhudija ġie fil-Galilija.

5 Wara dan kien hemm festa tal-Lhud;
u Ġesù tala' Ġerusalem.
2 Issa f'Ġerusalem ħdejn suq in-ngħaġ
hemm menqgħa, li jgħidulha fil-lsien
Lhudi Betżata, u li għandha ħames loġoġ.
3 F'dawn kien ikun hemm mixħuta
kotra kbira ta' nies morda, għomja,
zopop, u mifluġin, jistennew it-taħrik ta'
l-ilma.
4 Għax anġlu kien jinżel f'xi żmien fil-
menqgħa, u jħarrek l-ilma: u min im-
bagħad kien jinżel l-ewwel wara t-taħrik
ta' l-ilma kien ifiq minn kull mard li kien
ikollu.
5 U kien hemm wieħed raġel, li kellu
marda għal tmienja u tletin sena.
6 Xħin rah Ġesù mixħut, u sar jaf li
kien ilu żmien twil marid, qallu: Trid tfiq?
7 Wieġbu l-marid: Sinjur, m'għandi
ebda bniedem, meta jitħarrek l-ilma, biex
iqiegħdni fil-menqgħa: iżda waqt li nkun
ġej jien, jinżel ieħor qabli.
8 Qallu Ġesù: Qum, ħu l-mitraħ
tiegħek, u imxi.
9 U minnufih ir-raġel fieq, u ħa l-mitraħ
tiegħu, u mexa: u dak in-nhar kien is-Sibt.
10 Il-Lhud imbagħad qalu lil dak li
kien imfejjaq: Illum is-Sibt; ma jiswiex li
ġġorr il-mitraħ tiegħek.
11 Weġibhom: Dak li fejjaqni qalli hu
stess: Ħu l-mitraħ tiegħek, u imxi.
12 Imbagħad staqsewh: Min hu dak il-
bniedem li qallek: Ħu l-mitraħ tiegħek, u
imxi?
13 U dak li kien imfejjaq ma kienx jaf
min kien: għax Ġesù kien warrab, billi
ġemgħa ta' nies kienet f'dak il-post.
14 Wara Ġesù sabu fit-tempju, u qallu:
Ara, int fiqt: la tidnibx iżjed, li ma jiġrilikx
xi ħaġa agħarr.
15 Telaq ir-raġel u qal lil-Lhud li kien
Ġesù li fejqu.
16 U għalhekk il-Lhud ippersegwitaw
'il Ġesù, u fittxu li joqtluh, għax għamel
dawn il-ħwejjeġ nhar ta' Sibt.
17 Iżda Ġesù weġibhom: Missieri għadu
jaħdem s'issa, u jien qiegħed naħdem.
18 Għalhekk il-Lhud fittxu iżjed li
joqtluh, għax mhux biss kiser is-Sibt,
imma wkoll għax qal li Alla hu Missieru,
u b'hekk għamel lilu nnifsu daqs Alla.
19 Imbagħad wieġeb Ġesù, u qalilhom:
Tassew, tassew, ngħidilkom: L-Iben ma
jista' jagħmel xejn minnu nnifsu, għajr dak
li jara l-Missier jagħmel: għax dawk il-
ħwejjeġ kollha li jagħmel, dawn l-Iben
jagħmel ukoll.
20 Għax il-Missier iħobb l-Iben, u jurih
il-ħwejjeġ kollha li hu nnifsu jagħmel: u
għad jurih egħmejjel akbar minn dawn,
biex tistagħġbu.
21 Għax bħalma l-Missier iqajjem il-
mejtin, u jagħtihom il-ħajja; hekk ukoll
l-Iben jagħti l-ħajja lil min irid.
22 Għax il-Missier ma jagħmel ħaqq
minn ħadd, iżda ta kull ħaqq lil Ibnu:
23 Biex il-bnedmin kollha jweġġħu
l-Iben, bħal ma jweġġħu l-Missier. Min ma
jweġġahx l-Iben, ma jweġġahx il-Missier li
bagħtu.
24 Tassew, tassew, ngħidilkom: Min
jisma' kelmti, u jemmen f'dak li bagħatni,
ikollu l-ħajja ta' dejjem, u ma jiġix għall-
kundanna; iżda jgħaddi mill-mewt għall-
ħajja.
25 Tassew, tassew, ngħidilkom: Tasal
is-siegħa, u issa hi, meta l-mejtin jisimgħu
leħen l-Iben t'Alla: u dawk li jisimgħu
jgħixu.
26 Għax bħal ma għandu l-Missier il-
ħajja fih nnifsu; hekk ukoll ta lill-Iben
biex ikollu l-ħajja fih innifsu;
27 U tah is-setgħa li jagħmel il-ħaqq
ukoll, għax hu Bin il-bniedem.
28 La tistagħġbux b'dan: għax tasal is-
siegħa, li dawk kollha li qegħdin fl-oqbra
jisimgħu leħnu,

29 U joħorġu; dawk li għamlu t-tajjeb,
għall-qawmien tal-ħajja; u dawk li
għamlu l-ħażen, għall-qawmien tal-kun-
danna.
30 Xejn ma nista' nagħmel minni
nnifsi: kif nisma', nagħmel ħaqq: u
l-ħaqq tiegħi hu ġust; għax ma nfittixx ir-
rieda tiegħi, iżda r-rieda tal-Missier li
bagħatni.
31 Jekk jien nixhed għalija nnifsi, ix-
xhieda tiegħi ma tiswiex.
32 Hemm ħaddieħor li jixhidli; u naf li
x-xhieda li jagħti fuqi tiswa.
33 Intom bgħattu għand Ġwanni, u hu
ta' xhieda lis-sewwa.
34 Iżda jien ma nilqax xhieda minn
għand il-bniedem: iżda ngħid dawn il-
ħwejjeġ, biex issalvaw.
35 Hu kien dawl li jixgħel u jiddi: u
intom ridtu tifirħu għal siegħa bid-dawl
tiegħu.
36 Iżda jien għandi xhieda aqwa minn
dik ta' Ġwanni: għax l-egħmejjel li
l-Missier tagħni biex nagħmilhom, dawn
l-egħmejjel stess li jien nagħmel, jixhduli li
l-Missier bagħatni.
37 U l-Missier innifsu, li bagħatni,
xehedli. Intom la qatt smajtu leħnu xi
darba, u lanqas rajtu s-sura tiegħu.
38 U l-kelma tiegħu m'għandkomx
tgħammar fikom: għax dak li bagħat hu,
intom ma temmnuhx.
39 Fittxu fl-iskrittura; għax fiha taħsbu
li għandkom il-ħajja ta' dejjem: hija hi li
tagħti xhieda tiegħi.
40 U intom ma tridux tiġu għandi, biex
ikollkom il-ħajja.
41 Foħrija ma niħux minn għand il-
bnedmin.
42 Iżda għaraftkom, illi m'għandkomx
l-imħabba t'Alla fikom.
43 Jien ġejt f'isem Missieri, u ma tilq-
għunix: jekk ħaddieħor jiġi f'ismu, lil dan
tilqgħuh.
44 Kif tistgħu temmnu, intom li tilqgħu
ġieħ minn għand xulxin, u ma tfittxux il-
ġieħ li jiġi minn Alla biss?
45 La taħsbux li jien sejjer nixlikom lill-
Missier: hemm wieħed jixlikom, Mosè, li
tittamaw fih.
46 Għax kieku emmintu 'l Mosè, kontu
temmnu lili; għax hu kiteb fuqi.
47 Iżda jekk ma temmnux il-kitba
tiegħu, kif temmnu kliemi?

6 Wara dan Ġesù mar in-naħa l-oħra
tal-baħar tal-Galilija, li hu l-baħar tat-
Tiberija.
2 U ġemgħa kbira ta' nies marret
warajh, għax kienu raw il-mirakli li
għamel ma' dawk li kienu morda.
3 U Ġesù tala' fuq muntanja, u hemm
qagħad bil-qiegħda mad-dixxipli tiegħu.
4 U l-għid, festa tal-Lhud, kien qrib.
5 Xħin Ġesù rafa' għajnejh, u ra li
kienet ġejja lejh ġemgħa kbira ta' nies, qal
lil Filippu: Mnejn nixtru l-ħobż, biex
jieklu dawn?
6 U dan qalu biex iġarrbu; għax hu
kien jaf x'sa jagħmel.
7 Wieġbu Filippu: Mitejn dinier ħobż
m'humiex biżżejjed għalihom, biex kull
wieħed minnhom jieħu ftit.
8 Wieħed mid-dixxipli tiegħu, Indri, ħu
Xmun Pietru, qallu:
9 Hawn tfajjel, li għandu ħames ħobżiet
tax-xgħir, u żewġ ħutiet żgħar: imma
dawn x'inhuma għal dawn kollha?
10 U Ġesù qal: Ġagħlu n-nies joqogħdu
bil-qiegħda. Issa kien hemm ħafna ħaxix
hemmhekk. U l-irġiel, li kienu jgħoddu
madwar ħamest elef, qagħdu bil-qiegħda.
11 U Ġesù ħa l-ħobżiet; u wara li radd
il-ħajr, qassam lid-dixxipli, u d-dixxipli lil
dawk li kienu bil-qiegħda; u hekk ukoll
mill-ħut kemm riedu.
12 Meta xebgħu, qal lid-dixxipli tiegħu:
Iġimgħu l-bċejjeċ li fadal, biex ma jinħela
xejn.
13 Ġemgħuhom mela, u mlew tnax-il
qoffa bil-bċejjeċ tal-ħames ħobżiet tax-
xgħir, li kienu baqgħu żejda lil dawk li
kielu.
14 Imbagħad dawk in-nies, xħin raw il-
miraklu li kien għamel Ġesù, qalu: Dan
hu tassew il-profeta li għandu jiġi fid-
dinja.
15 Mela malli għaraf Ġesù li kienu
ġejjin jaqbduh, biex jagħmluh sultan, telaq
mill-ġdid lejn muntanja waħdu.
16 U mbagħad xħin sar filgħaxija,
niżlu d-dixxipli tiegħu lejn il-baħar;
17 U rikbu dgħajsa, u għaddew il-baħar
għal Kafarnahum. U issa kien dalam, u
Ġesù kien għadu ma ġiex fejnhom.
18 U l-baħar qam minħabba riħ qawwi
li kien jonfoħ.
19 Għalhekk meta kienu qadfu ħamsa
u għoxrin jew tletin stadju, jaraw 'il Ġesù
miexi fuq il-baħar, u riesaq lejn id-
dgħajsa: u beżgħu.
20 Iżda hu qalilhom: Jien hu; la
tibżgħux.
21 Imbagħad xtaqu jeħduh fid-dgħajsa:
u minnufih waslet id-dgħajsa fl-art fejn
kienu sejrin.
22 L-għada, meta n-nies li kienu n-naħa
l-oħra tal-baħar raw li ma kienx hemm
dgħajsa oħra hemm, ħlief dik li fiha kienu
daħlu d-dixxipli, u li Ġesù ma kienx daħal
fid-dgħajsa mad-dixxipli tiegħu, imma
d-dixxipli kienu marru weħidhom;
23 (Għalkemm kienu ġew dgħajjes oħra
minn Tiberija ħdejn il-post fejn kienu
kielu l-ħobż, wara li l-Mulej kien radd il-
ħajr:)
24 Meta mela n-nies raw li Ġesù ma
kienx hemm, u lanqas id-dixxipli tiegħu,

ħuma wkoll rikbu d-dgħajjes, u ġew Kafarnahum, ifittxu 'l Ġesù.

25 U xħin sabuh in-naħa l-oħra tal-baħar, qalulu: Rabbi, meta ġejt hawn?

26 Weġibhom Ġesù, u qal: Tassew, tassew, ngħidilkom: Intom tfittxuni, mhux għax rajtu l-mirakli, imma għax kiltu mill-ħobżiet, u xbajtu.

27 La taħdmux għall-ikel li jintemm, imma għal dak l-ikel li jdum għall-ħajja ta' dejjem, li jagħtikom Bin il-bniedem: għax fuqu Alla l-Missier qiegħed is-siġill tiegħu.

28 Imbagħad qalulu: X'għandna nagħmlu, biex naħdmu l-egħmejjel t'Alla?

29 Wieġeb Ġesù, u qalilhom: Dan hu l-egħmil t'Alla, illi temmnu f'min bagħat.

30 Huma mela qalulu: X'għelm turi mela, biex naraw, u nemmnuk? X'inhu li tagħmel?

31 Missirijietna kielu l-manna fid-deżert; kif inhu miktub: Tahom jieklu ħobż mis-sema.

32 Imbagħad qalilhom Ġesù: Tassew, tassew, ngħidilkom: Ma takomx Mosè dak il-ħobż mis-sema; iżda Missieri jagħtikom il-ħobż tas-sewwa mis-sema.

33 Għax il-ħobż t'Alla hu dak li jinżel mis-sema, u jagħti l-ħajja lid-dinja.

34 Imbagħad qalulu: Mulej, agħtina dejjem dal-ħobż.

35 U Ġesù qalilhom: Jien hu l-ħobż tal-ħajja; min jiġi għandi ma jieħdu ġuħ qatt; u min jemmen fija ma jieħdu għatx qatt.

36 Iżda jien għidtilkom: Li intom ukoll rajtuni, u ma emmintux.

37 Dak kollu li jagħtini l-Missier, jiġi għandi; u min jiġi għandi sgur li ma nitfgħux 'il barra.

38 Għax jien inżilt mis-sema, mhux biex nagħmel ir-rieda tiegħi, imma r-rieda ta' min bagħatni.

39 U din hi r-rieda tal-Missier li bagħatni, li ma nitlef xejn minn dak kollu li tani, imma li nqajmu fl-aħħar jum.

40 U din hi r-rieda ta' dak li bagħatni, li kull min jara l-Iben, u jemmen fih, ikollu l-ħajja ta' dejjem: u jien inqajmu fl-aħħar jum.

41 Imbagħad il-Lhud gergru għalih, għax qal: Jien hu l-ħobż li nżilt mis-sema.

42 U qalu: Dan mhux Ġesù, bin Ġużepp, li tiegħu aħna nafu l-missieru u l-ommu? Kif mela qal: Jien inżilt mis-sema?

43 Wieġeb mela Ġesù, u qalilhom: La tgergrux bejnietkom.

44 Ħadd ma jista' jiġi għandi, jekk Missieri li bagħatni ma jiġbdux: u jien inqajmu fl-aħħar jum.

45 Hu miktub fil-profeti: U jkunu kollha mgħallmin minn Alla. Kull min mela sama', u tgħallem mill-Missier, jiġi għandi.

46 Mhux għax xi ħadd ra l-Missier, ħlief dak li hu minn Alla: dan ra l-Missier.

47 Tassew, tassew, ngħidilkom: Min jemmen fija għandu l-ħajja ta' dejjem.

48 Jien hu dak il-ħobż tal-ħajja.

49 Missirijietkom kielu l-manna fid-deżert, u mietu.

50 Dan hu l-ħobż li nieżel mis-sema, biex wieħed jiekol minnu, u ma jmutx.

51 Jien hu l-ħobż ħaj li nżilt mis-sema: jekk xi ħadd jiekol minn dal-ħobż, igħix għal dejjem: u l-ħobż li nagħti jien hu ġismi, li nagħti għall-ħajja tad-dinja.

52 Il-Lhud mela ġġieldu bejniethom, billi qalu: Kif jista' dan jagħtina nieklu ġismu?

53 Qalilhom imbagħad Ġesù: Tassew, tassew, ngħidilkom: Jekk ma tiklux il-ġisem ta' Bin il-bniedem, u tixorbu demmu, ma jkollkomx ħajja fikom.

54 Min jiekol ġismi, u jixrob demmi, għandu l-ħajja ta' dejjem; u jien inqajmu fl-aħħar jum.

55 Għax ġismi hu ikel tassew; u demmi hu xorb tassew.

56 Min jiekol ġismi, u jixrob demmi, igħammar fija, u jiena fih.

57 Bħal ma bagħatni l-Missier il-ħaj, u jien ħaj bil-Missier: hekk min jiekol lili, hu wkoll ikollu l-ħajja bija.

58 Dan hu dak il-ħobż li niżel mis-sema: mhux bħal manna li kielu missirijietkom, u mietu: min jiekol minn dal-ħobż jibqa' ħaj għal dejjem.

59 Dawn il-ħwejjeġ qalhom fis-sinagoga, hu u jgħallem f'Kafarnahum.

60 Ħafna mela mid-dixxipli tiegħu, kif semgħu dan, qalu: Dan hu kliem iebes; min jista' jisimgħu?

61 Xħin Ġesù għaraf fih innifsu li d-dixxipli tiegħu kienu jgergru fuq dan, qalilhom: Dan qiegħed ifixkilkom?

62 Jekk mela taraw Bin il-bniedem tiela' fejn kien qabel?

63 Hu l-ispirtu li jagħti l-ħajja; il-ġisem ma jiswa xejn: il-kliem li ngħidilkom huma spirtu, u ħajja.

64 Iżda hawn x'uħud minnkom li ma jemmnux. Għax kien jaf Ġesù mill-bidu min kienu dawk li ma jemmnux, u min kien li kellu jittradih.

65 U qal: Għalhekk għidtilkom, li ħadd ma jista' jiġi għandi, jekk ma jingħatalux mill-Missier.

66 Minn dak il-waqt ħafna mid-dixxipli tiegħu telqu lura, u ma mxewx iżjed miegħu.

67 Imbagħad qal Ġesù lit-tnax: Tridux tmorru intom ukoll?

68 Imbagħad Xmun Pietru wieġbu: Mulej, għand min immorru? Int għandek il-kliem tal-ħajja ta' dejjem.

69 U aħna nemmnu u sguri li int dak il-Kristu, Bin Alla l-ħaj.

70 Weġibhom Ġesù: Mhux jien għażiltkom it-tnax, u wieħed minnkom hu xitan?

71 Kien qiegħed igħid għal Ġuda
Iskarjota, bin Xmun: għax hu kien li sa
jittradih, billi kien wieħed mit-tnax.

7 Wara dawn il-ħwejjeġ Ġesù kien idur
fil-Galilija: għax ma kienx irid idur fil-
Lhudija, għaliex il-Lhud kienu jfittxu biex
joqtluh.
2 Issa l-festa tal-Lhud, il-għid ta'
l-egħrejjex, kienet qrib.
3 Għalhekk ħutu qalulu: Itlaq minn
hawn, u mur fil-Lhudija, biex id-dixxipli
tiegħek ukoll jaraw l-egħmejjel li tagħ-
mel.
4 Għax m'hemm ħadd li jagħmel ħaġa
bil-moħbi, u hu stess ifittex li jkun
magħruf fid-dieher. Jekk tagħmel dawn
il-ħwejjeġ, uri ruħek lid-dinja.
5 Għax lanqas ħutu ma kienu jemmnu
fih.
6 Imbagħad qalilhom Ġesù: Waqti
għadu ma wasalx: imma waqtkom imħejji.
7 Id-dinja ma tistax tobgħodkom; iżda
lili tobgħodni, għax jien nixhed għaliha,
illi l-egħmejjel tagħha huma ħżiena.
8 Itilgħu intom għall-festa: jien ma
nitlax għalissa għal din il-festa; għax
waqti għadu ma wasalx.
9 Wara li qalilhom dawn il-kelmiet,
baqa' fil-Galilija.
10 Imma meta ħutu telgħu, imbagħad
tala' hu wkoll għall-festa, mhux bid-
dieher, imma qisu bil-moħbi.
11 Imbagħad il-Lhud fittxuh fil-festa, u
qalu: Fejn hu?
12 U kien hemm ħafna tgergir fuqu fost
in-nies: għax x'uħud kienu jgħidu: Hu
raġel tajjeb: oħrajn kienu jgħidu: Le; iżda
jqarraq bin-nies.
13 Madankollu ħadd ma tkellem fil-
beraħ fuqu minħabba l-biża' tal-Lhud.
14 Issa għall-ħabta ta' nofs il-festa,
Ġesù tala' fit-tempju, u għallem.
15 U l-Lhud stagħġbu, billi qalu: Dar-
raġel kif jaf it-tagħlim, bla qatt ma tgħal-
lem?
16 Ġesù weġibhom, u qal: It-tagħlim
tiegħi mhux tiegħi, imma ta' min bagħatni.
17 Jekk xi ħadd jagħmel ir-rieda tiegħu,
jagħraf jekk dan it-tagħlim hux minn Alla,
jew jekk jien nitkellimx minni nnifsi.
18 Min jitkellem minnu nnifsu jfittex il-
glorja tiegħu stess: iżda min ifittex il-
glorja ta' min bagħatu, dan ta' minn
jemmnu, u l-ebda għilt ma jinsab fih.
19 Ma takomx Mosè l-liġi, u madan-
kollu ħadd minnkom ma jħares il-liġi?
Għaliex tfittxu li toqtluni?
20 In-nies wieġbu, u qalu: Int għandek
xitan: min qiegħed ifittex li joqtlok?
21 Wieġeb Ġesù, u qalilhom: Egħmil
wieħed għamilt, u lkoll tistagħġbu.
22 Għalhekk Mosè takom iċ-ċirkon-
ċiżjoni; (mhux għax ġej minn Mosè, iżda
mill-missirijiet;) u intom tagħmlu ċirkon-
ċiżjoni lill-bniedem nhar ta' Sibt.
23 Jekk wieħed jagħmlulu ċ-ċirkon-
ċiżjoni nhar ta' Sibt, biex il-liġi ta' Mosè
ma tinkisirx; teħduha kontra tiegħi, għax
fejjaqt bniedem kollu nhar ta' Sibt?
24 Tagħmlux ħaqq fuq li jidher, iżda
agħmlu ħaqq fis-sewwa.
25 Qalu mbagħad x'uħud minn Ġeru-
salem: Dan mhux dak, li qegħdin ifittxu
biex joqtluh?
26 Iżda arawh jitkellem fid-dieher, u
ma jgħidulu xejn. Jaqaw jafu tassew il-
kbarat li dan hu l-Kristu stess?
27 Iżda aħna nafu dar-raġel mnejn hu:
iżda meta jiġi Kristu, ħadd ma jkun jaf
mnejn hu.
28 Imbagħad għajjat Ġesù fit-tempju
hu u jgħallem, billi qal: Lili tafuni, u tafu
mnejn jien: u jien ma ġejtx minni nnifsi,
iżda dak li bagħatni hu tassew, u intom
ma tafuhx.
29 Iżda jiena nafu: għax ġej minn
għandu, u hu bagħatni.
30 Imbagħad fittxu li jaqbduh: imma
ħadd ma medd idejh fuqu, għax siegħtu
kienet għadha ma waslitx.
31 U ħafna min-nies emmnu fih, u
qalu: Meta jiġi l-Kristu, jagħmel mirakli
aktar minn dawk li dar-raġel għamel?
32 Il-Fariżej semgħu li n-nies kienet
tgedwed dawn il-ħwejjeġ fuqu; u l-qassisin
il-kbar u l-Fariżej bagħtu xi għases biex
jaqbduh.
33 Imbagħad qalilhom Ġesù: Għadni
magħkom għal ftit żmien, u mbagħad
immur għand min bagħatni.
34 Tfittxuni, u ma ssibunix: u fejn
inkun jien, hemm intom ma tistgħux
tiġu.
35 Imbagħad qalu l-Lhud bejniethom:
Fejn sejjer, biex ma nsibuhx? Sejjer għand
dawk li huma mxerrdin qalb il-Ġentili, u
jgħallem il-Ġentili?
36 Xi kliem hu dan li qal: Tfittxuni, u
ma ssibunix; u fejn inkun jien, hemm
intom ma tistgħux tiġu?
37 Fl-aħħar jum, l-aqwa jum tal-festa,
qam Ġesù bil-wieqfa u għajjat, billi qal:
Jekk xi ħadd għandu l-għatx, ħa jiġi
għandi, u jixrob.
38 Min jemmen fija, kif qalet l-iskrit-
tura, joħroġ minn ġewwa fih xmajjar ta'
ilma ħaj.
39 (Imma dan qalu għall-Ispirtu, li
kellhom jieħdu dawk li jemmnu fih: għax
kien għadu ma ngħatax l-Ispirtu s-Santu,
billi Ġesù kien għadu mhux igglorifikat.)
40 Għalhekk ħafna min-nies, meta
semgħu dal-kliem, qalu: Tassew dan hu
l-Profeta.
41 Oħrajn qalu: Dan hu l-Kristu.
Imma x'uħud qalu: Huwa Kristu sa jiġi
mill-Galilija?
42 Ma qalitx l-iskrittura: Illi Kristu

jiġi min-nisel ta' David, u mir-raħal ta'
Betlehem, fejn kien David?
43 U hekk kien hemm firda fil-poplu
minħabba fih.
44 U x'uħud minnhom riedu jaqbduh;
iżda ħadd ma medd idejh fuqu.
45 Imbagħad ġew il-għases għand il-
qassisin il-kbar u l-Fariżej; u qalulhom:
Għax ma ġibtuhx?
46 Wieġbu l-għases: Qatt ebda bniedem
ma tkellem bħal dal-bniedem.
47 Wiġbuhom imbagħad il-Fariżej:
Intom ukoll imqarrqin?
48 Hemm xi ħadd mill-kbarat jew mill-
Fariżej li emmen fih?
49 Imma dawn in-nies li ma jafux il-liġi
huma misħutin.
50 Nikodemu (wieħed minnhom, li kien
ġie għand Ġesù bil-lejl) qalilhom:
51 Jaqaw il-liġi tagħna tagħmel ħaqq
minn xi bniedem, qabel ma tisimgħu, u
tkun taf x'għamel?
52 Wieġbu, u qalulu: Int ukoll mill-
Galilija? Fittex u ara: għax mill-Galilija
ma jqum ebda profeta.
53 U telaq kulħadd lejn daru.

8 Mar Ġesù lejn il-għolja taż-Żebbuġ.
2 U filgħodu kmieni raġa' ġie fit-
tempju, u l-poplu kollu ġie għandu; u
qagħad bil-qiegħda, u għallimhom.
3 U l-iskribi u l-Fariżej ġiebu mara
maqbuda fl-adulterju; u meta qegħduha
fin-nofs,
4 Qalulu: Mgħallem, dil-mara nqabdet
fl-adulterju, fl-egħmil stess.
5 Issa Mosè fil-liġi ordnalna, li bħal
dawn nħaġġruhom: Iżda int xi tgħid?
6 Dan qaluh, huma u jġarrbuh, biex
ikollhom fuqiex jixluh. Imma Ġesù
tmejjel 'l isfel, u kiteb b'sebgħu fl-art, qisu
ma semagħhomx.
7 Iżda meta baqgħu jistaqsuh, twaqqaf,
u qalilhom: Min fostkom hu bla dnub,
jixħtilha ġebla l-ewwel wieħed.
8 U raġa' tmejjel, u kiteb fl-art.
9 U huma li semgħu dan, billi kienu
ikkundannati mill-kuxjenza tagħhom stess,
ħarġu wieħed wieħed, ibda mix-xjuħ, sa
l-aħħar wieħed: u Ġesù baqa' waħdu, u
l-mara wieqfa fin-nofs.
10 Xħin Ġesù twaqqaf, u ma ra lil ħadd
ħlief il-mara, qalilha: Mara, fejn huma
dawk li kienu jixluk? Ħadd ma ikkundan-
nak?
11 Hija qalet: Ħadd, Sinjur. U qalilha
Ġesù: Lanqas jien ma nikkundannak:
mur, u tidnibx iżjed.
12 Imbagħad Ġesù raġa' kellimhom,
billi qal: Jiena hu d-dawl tad-dinja: min
jimxi warajja ma jimxix fid-dlam, imma
jkollu d-dawl tal-ħajja.
13 Il-Fariżej għalhekk qalulu: Int
tixhed lilek innifsek; ix-xhieda tiegħek ma
tiswiex.
14 Wieġeb Ġesù, u qalilhom: Għal-
kemm jiena nixhed lili nnifsi, ix-xhieda
tiegħi tiswa: għax naf mnejn ġejt, u fejn
sejjer; iżda intom ma tistgħux tgħidu
mnejn ġej, u fejn sejjer.
15 Intom tagħmlu ħaqq skond il-ġisem;
jien ma nagħmel ħaqq minn ħadd.
16 U madankollu jekk jien nagħmel
ħaqq, il-ħaqq tiegħi hu minnu: għax
miniex waħdi, imma jien u l-Missier li
bagħatni.
17 Hu miktub ukoll fil-liġi tagħkom, li
x-xhieda ta' tnejn min-nies tiswa.
18 Jiena wieħed li nixhed lili nnifsi, u l-
Missier li bagħatni jixhidli.
19 Imbagħad qalulu: Fejn hu Missie-
rek? Wieġeb Ġesù: Intom la tafu lili, u
lanqas lil Missieri: kieku kontu tafu lili,
tafu wkoll lil Missieri.
20 Dal-kliem qal Ġesù fit-teżorerija,
hu u jgħallem fit-tempju: u ħadd ma
qabdu; għax kienet għadha ma waslitx
siegħtu.
21 Imbagħad raġa' Ġesù qalilhom:
Jiena mmur, u intom tfittxuni, u fi dnu-
bietkom tmutu: fejn sejjer, intom ma
tistgħux tiġu.
22 Qalu mbagħad il-Lhud: Jaqaw sa
joqtol lilu nnifsu? għax qal: Fejn sejjer
jien, intom ma tistgħux tiġu?
23 U qalilhom: Intom minn hawn isfel;
jien minn fuq: intom minn did-dinja; jien
miniex minn did-dinja.
24 Għalhekk għidtilkom, li tmutu fi
dnubietkom: għax jekk ma temmnux li
jiena hu, tmutu fi dnubietkom.
25 Imbagħad qalulu: Int min int? U
Ġesù qalilhom: Sewwasew dak li għidtil-
kom mill-bidu.
26 Għandi ħafna ħwejjeġ xi ngħid, u
nagħmel ħaqq minnkom: iżda min ba-
għatni hu veru; u dak li smajt minn
għandu ngħidu lid-dinja.
27 Ma fehmux li kien ikellimhom fuq
il-Missier.
28 Imbagħad qalilhom Ġesù: Meta
tgħollu lil Bin il-bniedem, imbagħad
tagħrfu li jiena hu, u li minni nnifsi ma
nagħmel xejn; iżda kif għallimni Missieri,
jien nitkellem dawn il-ħwejjeġ.
29 U dak li bagħatni hu miegħi: il-
Missier ma ħallinix waħdi; għax jien
nagħmel dejjem dawk il-ħwejjeġ li jogħġbu
lilu.
30 Hu u jgħid dal-kliem, ħafna emmnu
fih.
31 Ġesù mbagħad qal lil dawk il-Lhud
li emmnu fih: Jekk iżżommu fil-kelma
tiegħi, imbagħad tkunu tassew dixxipli
tiegħi;
32 U tagħrfu s-sewwa, u s-sewwa jagħ-
milkom ħelsin.
33 Wiġbuh: Nisel Abraham aħna, u

qatt ma konna lsiera ta' ħadd: kif tgħi-
dilna: Tkunu ħelsin?
34 Weġibhom Ġesù: Tassew, tassew,
ngħidilkom: Kull min jagħmel id-dnub
hu l-ilsir tad-dnub.
35 U l-ilsir ma jibqax id-dar għal
dejjem; iżda l-Iben jibqa' għal dejjem.
36 Mela jekk l-Iben jagħmilkom ħelsin,
tkunu ħelsin tassew.
37 Jien naf li intom nisel Abraham;
imma intom tfittxu li toqtluni, għax il-
kelma tiegħi ma sabitx wisa' fikom.
38 Jien nitkellem fuq dak li rajt għand
Missieri: u intom tagħmlu dak li rajtu
għand missierkom.
39 Wiġbuh u qalulu: Missierna hu
Abraham. Ġesù qalilhom: Kieku intom
ulied Abraham, tagħmlu l-egħmejjel
t'Abraham.
40 Iżda issa tfittxu li toqtluni, bniedem
li qalilkom is-sewwa, li smajt minn Alla:
dan ma għamlux Abraham.
41 Intom tagħmlu l-egħmejjel ta' mis-
sierkom. Imbagħad qalulu: Aħna ma
twelidniex miż-żena; aħna Missier wieħed
għandna, Alla.
42 Qalilhom Ġesù: Kieku Alla kien
Missierkom, kieku tħobbuni: għax jien
mingħand Alla ħriġt u ġejt; lanqas ma
ġejt minn rajja, imma hu bagħatni.
43 Għaliex ma tifhmux taħditi? Għax
ma tistgħux tisimgħu kelmti.
44 Intom ulied missierkom ix-xitan, u
x-xewqat ta' missierkom tridu tagħmlu.
Dak kien qattiel mill-bidu, u ma qagħadx
fis-sewwa, għax m'hemmx sewwa fih.
Meta jgħid gidba, jitkellem minnu nnifsu:
għax hu giddieb, u missier il-gideb.
45 U għax jien ngħidilkom is-sewwa,
ma temmnunix.
46 Min minnkom isibni ħati ta' xi
dnub? U jekk ngħid is-sewwa, għaliex ma
temmnunix?
47 Min hu minn Alla jisma' kliem Alla:
għalhekk intom ma tisimgħuhomx, għax
mintomx minn Alla.
48 Wieġbu mbagħad il-Lhud, u qalulu:
Ma ngħidux aħna sewwa li int Samaritan,
u li għandek xitan?
49 Wieġeb Ġesù: Jien m'għandix xitan:
iżda nweġġaħ lil Missieri, u intom iżże-
bilħuni.
50 U jien ma nfittixx il-glorja tiegħi:
hemm wieħed li jfittex u jagħmel ħaqq.
51 Tassew, tassew, ngħidilkom: Jekk
bniedem iħares kelmti, qatt ma jara
l-mewt.
52 Qalulu mbagħad il-Lhud: Issa nafu
li għandek xitan. Abraham miet, u l-pro-
feti; u int tgħid: Jekk wieħed iħares
kelmti, ma jduq qatt il-mewt.
53 Jaqaw int akbar minn missierna
Abraham, li miet? U l-profeti mietu; min
tifhem illi int?
54 Wieġeb Ġesù: Jekk jien infaħħar lili
nnifsi, il-foħrija tiegħi ma hi xejn: hu
Missieri li jfaħħarni; li intom tgħidu, li hu
Alla tagħkom:
55 Imma intom ma għaraftuhx; iżda
jien nafu: u kieku ngħid, li ma nafux,
inkun bħalkom giddieb: iżda jien nafu, u
nħares kelmtu.
56 Missierkom Abraham feraħ li jara
jumi: u rah, u feraħ.
57 Qalulu mbagħad il-Lhud: Għad
m'għandikx ħamsin sena, u rajt 'l Abra-
ham?
58 Qalilhom Ġesù: Tassew, tassew,
ngħidilkom: Qabel ma kien Abraham,
jien hu.
59 Imbagħad qabdu l-ġebel biex jit-
fgħuh għalih: imma Ġesù staħba, u ħareġ
mit-tempju, billi għadda minn nofshom, u
hekk baqa' sejjer.

9 Hu u għaddej, Ġesù ra raġel agħma
minn twelidu.
2 U d-dixxipli tiegħu staqsewh, billi
qalu: Mgħallem, min dineb, dar-raġel, jew
il-ġenituri tiegħu, biex twieled agħma?
3 Wieġeb Ġesù: La dar-raġel ma dineb,
u lanqas il-ġenituri tiegħu: imma biex
l-egħmejjel t'Alla jidhru fih.
4 Jaħtieġli nagħmel l-egħmejjel ta' dak
li bagħatni, sakemm idum in-nhar: jiġi
l-lejl, meta ħadd ma jista' jaħdem.
5 Sama nibqa' fid-dinja, jiena d-dawl
tad-dinja.
6 Wara li tkellem hekk, beżaq fl-art, u
għamel it-tajn bil-bżieq, u dilek għajnejn
ir-raġel agħma bit-tajn,
7 U qallu: Mur inħasel fl-menqgħa ta'
Silwaħ (li tfisser, Mibgħut). Mar, mela, u
nħasel, u ġie jara.
8 Mela l-ġirien, u dawk li qabel kienu
jarawh agħma, qalu: Dan mhux dak li
kien ikun bil-qiegħda jitlob?
9 X'uħud qalu: Dan hu. Oħrajn qalu:
Jixbhu. Iżda hu qal: Jiena hu.
10 Għalhekk qalulu: Kif kienu miftu-
ħin għajnejk?
11 Wieġeb u qal: Raġel li jgħidulu
Ġesù għamel it-tajn, u dilek għajnejja, u
qalli: Mur fil-menqgħa ta' Silwaħ, u
nħasel: mort u nħsilt, u ħadt id-dawl.
12 Imbagħad qalulu: Fejn hu dan?
Qal: Ma nafx.
13 U ħuma ħadu għand il-Fariżej lil dak
li qabel kien agħma.
14 U kien is-Sibt meta Ġesù għamel it-
tajn, u fetaħlu għajnejh.
15 Imbagħad reġgħu l-Fariżej staqsewh
ukoll kif ħa d-dawl. Qalilhom: Qegħidli
t-tajn fuq għajnejja, u nħsilt, u issa nara.
16 Qalu mela x'uħud mill-Fariżej: Dal-
bniedem mhux minn Alla, għax ma jħarisx
is-Sibt. Oħrajn qalu: Kif jista' jkun li
bniedem midneb jagħmel mirakli bħal
dawn? U kien hemm firda bejniethom.

17 Reġgħu qalu lill-agħma: Int xi tgħid
għal dak li fetaħlek għajnejk? Qal: Hu
profeta.
18 Iżda l-Lhud ma emmnux dak li qal
fuqu, li kien agħma, u ħa d-dawl, sakemm
sejħu l-ġenituri ta' dak li kien ħa d-dawl.
19 U staqsewhom, billi qalu: Hu dan
binkom, li intom tgħidu li twieled agħma?
Kif issa jara?
20 Wiġbuhom il-ġenituri tiegħu, u
qalu: Nafu li dan hu t-tifel tagħna, u li
twieled agħma:
21 Imma issa biex ġie jara, ma nafux;
jew min fetaħlu għajnejh, ma nafux:
għandu żmien; staqsu lilu: jitkellem hu
fuqu nnifsu.
22 Qalu dal-kliem il-ġenituri tiegħu,
għax kienu jibżgħu mil-Lhud: għax dawn
kienu diġà ftiehmu, li jekk xi ħadd jagħrfu
li kien il-Kristu, jitkeċċa mis-sinagoga.
23 Għalhekk qalu l-ġenituri tiegħu:
Għandu żmien; staqsu lilu.
24 Imbagħad reġgħu sejħu r-raġel li
qabel kien agħma, u qalulu: Faħħar 'l
Alla: aħna nafu li dal-bniedem hu midneb.
25 Wieġeb u qal: Jekk hux midneb jew
le, ma nafx: ħaġa waħda naf, illi qabel
kont agħma, u issa nara.
26 Imbagħad reġgħu qalulu: X'għamil-
lek? Kif fetaħlek għajnejk?
27 Weġibhom: Għidtilkom diġà, u ma
smajtux: għaliex tridu terġgħu tisimgħu?
Tridu intom ukoll issiru dixxipli tiegħu?
28 Imbagħad għajruh, u qalu: Int
dixxiplu tiegħu; iżda aħna dixxipli ta'
Mosè.
29 Aħna nafu li Alla kellem 'il Mosè:
iżda dar-raġel, ma nafux minn fejn hu.
30 Wieġeb ir-raġel u qalilhom: F'dan
qiegħed il-għaġeb, li intom ma tafux minn
fejn hu, u madankollu fetaħli għajnejja.
31 Issa nafu li Alla ma jismax il-
midinbin: iżda jekk bniedem iqim 'l Alla,
u jagħmel ir-rieda tiegħu, lil dan jisimgħu.
32 Minn mindu bdiet id-dinja qatt ma
nstama' li xi ħadd fetaħ għajnejn wieħed
imwieled agħma.
33 Kieku dar-raġel ma kienx minn
Alla, ma kien jista' jagħmel xejn.
34 Wiegħbu u qalulu: Int imwieled
kollok dnubiet, u trid tgħallimna? U
bagħtuh 'il barra.
35 Sama' Ġesù li bagħtuh 'il barra; u
xħin sabu, qallu: Temmen int f'Bin Alla?
36 Wieġeb u qal: Min hu, Mulej, biex
nemmen fih?
37 U qallu Ġesù: Inti rajtu; hu dak li
qiegħed jitkellem miegħek.
38 U qal: Mulej, nemmen. U taħ qima.
39 U qal Ġesù: Għall-ħaqq ġejt f'din
id-dinja, biex dawk li ma jarawx, jaraw; u
dawk li jaraw, isiru għomja.
40 U x'uħud mill-Fariżej li kienu
miegħu semgħu dal-kliem, u qalulu:
Aħna wkoll għomja?
41 Qalilhom Ġesù: Kieku kontu
għomja, ma kienx ikollkom ebda dnub:
imma issa qegħdin tgħidu: Aħna naraw:
għalhekk dnubkom jibqa'.

10 Tassew, tassew, ngħidilkom: Min
ma jidħolx mill-bieb fil-maqjel tan-
ngħaġ, imma jitla' min-naħa oħra, dan hu
ħalliel u serrieq.
2 Iżda min jidħol mill-bieb hu r-ragħaj
tan-ngħaġ.
3 Lil dan il-bewwieb jiftaħlu; u n-ngħaġ
jisimgħu leħnu: u jsejjaħ in-ngħaġ tiegħu
b'isimhom, u jmexxihom barra.
4 U meta joħroġ in-ngħaġ tiegħu, imur
quddiemhom, u n-ngħaġ timxi warajh:
għax jafu leħnu.
5 U barrani ma jmorrux warajh, iżda
jaħarbu minnu: għax ma jagħrfux leħen il-
barranin.
6 Din il-parabbla qalilhom Ġesù: iżda
huma ma fehmux x'kien qiegħed igħidil-
hom.
7 Imbagħad raġa' qalilhom Ġesù:
Tassew, tassew, ngħidilkom; Jien hu
l-bieb tan-ngħaġ.
8 Dawk kollha li ġew qabli huma ħalle-
lin u serreqin: iżda n-ngħaġ ma semgħu-
homx.
9 Jiena hu l-bieb: Jekk wieħed jidħol
minni, isalva, u jidħol u joħroġ, u jsib il-
mergħa.
10 Il-ħalliel ma jiġix, ħlief biex jisraq, u
joqtol, u jeqred: jien ġejt biex ikollhom il-
ħajja, u jkollhom iżjed bil-kotra.
11 Jiena hu r-ragħaj it-tajjeb: ir-
ragħaj it-tajjeb jagħti ħajtu għan-ngħaġ
tiegħu.
12 Imma dak li hu mikri, u mhux ir-
ragħaj, li n-ngħaġ m'humiex tiegħu, jara
l-lupu ġej, u jħalli n-ngħaġ u jaħrab: u
l-lupu jaqbadhom, u jxerred in-ngħaġ.
13 Il-mikri jaħrab, għax hu mikri, u ma
jeħux ħsieb in-ngħaġ.
14 Jien hu ir-ragħaj it-tajjeb, u nagħraf
in-ngħaġ tiegħi, u ningħaraf minn dawk li
huma tiegħi.
15 Bħalma l-Missier jagħraf lili, hekk
ukoll jien nagħraf il-Missier: u jien nagħti
ħajti għan-ngħaġ.
16 U għandi ngħaġ oħra, li m'humiex
minn dil-merħla: dawn ukoll jaħtieġli
niġborhom, u jisimgħu leħni: u jkun hemm
merħla waħda, u ragħaj wieħed.
17 Għalhekk iħobbni Missieri, għax
nagħti ħajti, biex narġa' neħodha.
18 Ħadd ma jeħodhieli, iżda jien
nagħtiha minni nnifsi. Għandi s-setgħa
nagħtiha, u għandi s-setgħa narġa' neħo-
dha. Dan il-kmandament ħadt minn
għand Missieri.
19 Reġgħet mela qamet firda fost il-
Lhud minħabba dal-kliem.
20 U ħafna minnhom qalu: Għandu

xitan fih, u hu miġnun; x'intom qegħdin
tisimgħuh?
21 Oħrajn qalu: Dan mhux kliem ta'
min għandu xitan. Jista' xitan jiftaħ
għajnejn il-għomja?
22 Kienet il-festa tad-dedikazzjoni
f'Ġerusalem, u kienet ix-xitwa.
23 U Ġesù kien jimxi fit-tempju, fil-
portku ta' Salamun.
24 Imbagħad il-Lhud daru miegħu, u
qalulu: Kemm sa ddum tħallina bejn
ħaltejn? Jekk int il-Kristu, għidilna ċar.
25 Weġibhom Ġesù: Għidtilkom u ma
temmnux: l-egħmejjel li nagħmel f'isem
Missieri, huma xhieda tiegħi.
26 Iżda intom ma temmnux, għax
mintomx min-ngħaġ tiegħi, bħal ma
għidtilkom.
27 In-ngħaġ tiegħi jisimgħu leħni, u
jien nagħrafhom, u jiġu warajja:
28 U jien nagħtihom il-ħajja ta' dejjem;
u ma jintilfu qatt, u lanqas ebda bniedem
ma jaħtafhomli minn idi.
29 Missieri, li tahomli, hu aqwa minn
kulħadd; u ebda bniedem ma jista'
jaħtafhom minn id Missieri.
30 Jiena u Missieri ħaġa waħda aħna.
31 Imbagħad il-Lhud reġgħu qabdu
l-ġebel biex iħaġġruh.
32 Weġibhom Ġesù: Urejtkom ħafna
egħmejjel tajba minn Missieri; għal liema
egħmil minnhom tħaġġruni?
33 Il-Lhud wiġbuh, billi qalu: Għal xi
egħmil tajjeb ma nħaġġrukx: iżda għad-
dagħwa; u għax int, bniedem, tagħmel
lilek innifsek Alla.
34 Weġibhom Ġesù: Mhux miktub fil-
liġi tagħkom: Jiena għidt: allat intom?
35 Jekk sejħilhom allat, lil dawk li
lilhom ġiet il-kelma t'Alla, u l-iskrittura
ma tistax tkun nieqsa;
36 Tgħidu lil min il-Missier qaddes, u
bagħat fid-dinja: Qiegħed tidgħi; għax
għidt: Jien Bin Alla?
37 Jekk ma nagħmilx l-egħmejjel ta'
Missieri, temmnunix.
38 Iżda jekk nagħmel, għalkemm ma
temmnunix, emmnu l-egħmejjel: biex
tkunu tafu, u temmnu, li l-Missier fija, u
jien fih.
39 Għalhekk reġgħu riedu jaqbduh:
iżda ħarġilhom minn idhom,
40 U raġa' mar in-naħa l-oħra tal-
Ġurdan fil-post fejn Ġwanni qabel kien
igħammed; u baqa' hemm.
41 U ħafna ġew għandu, u qalu:
Ġwanni m'għamel ebda miraklu: iżda dak
kollu li Ġwanni qal fuq dal-bniedem kien
kollu minnu.
42 U ħafna hemm emmnu fih.

11 Issa kien hemm wieħed marid, jismu
Lażżru, minn Betanja, mir-raħal ta'
Marija, u ta' Marta oħtha.
2 (Kienet dik Marija li dilket il-Mulej
biż-żejt ifuħ, u mesħitlu riġlejh b'xa-
għarha, li ħuha Lażżru kien marid.)
3 Mela ż-żewġt aħwa bagħtu jgħidulu:
Mulej, ara, min tħobb int marid.
4 Malli Ġesù sama' dan, qal: Dil-
marda mhix għall-mewt, iżda għall-glorja
t'Alla, biex l-Iben t'Alla jkun igglorifikat
biha.
5 Issa Ġesù kien iħobb 'il Marta, u 'l
oħtha, u 'l Lażżru.
6 Għalhekk kif sama' li kien marid,
baqa' jumejn fl-istess lok fejn kien.
7 Imbagħad wara dan qal lid-dixxipli
tiegħu: Ħa nerġgħu mmorru l-Lhudija.
8 Id-dixxipli tiegħu qalulu: Mgħallem,
il-Lhud m'ilhomx riedu jħaġġruk; u trid
tarġa' tmur hemm?
9 Wieġeb Ġesù: Mhux tnax-il siegħa
fih in-nhar? Jekk wieħed jimxi bi nhar,
ma jitfixkilx, għax jara d-dwal ta' did-
dinja.
10 Imma jekk wieħed jimxi bil-lejl,
jitfixkel, għax m'hemmx dawl fih.
11 Dawn il-ħwejjeġ qal hu: u wara dan
qalilhom: Ħabibna Lażżru rieqed; imma
mmur, biex inqajmu mill-irqad.
12 Qalulu mbagħad id-dixxipli: Mulej,
jekk hu rieqed, ifiq.
13 Iżda Ġesù kien qal għall-mewt
tiegħu: iżda huma ħasbu li kien jitkellem
fuq l-irqad tan-ngħas.
14 Imbagħad qalilhom Ġesù bla ħabi:
Lażżru miet.
15 U nifraħ minħabba fikom li ma
kontx hemm, biex temmnu; imma ħa
mmorru ħdejh.
16 Imbagħad qal Tumas, li jgħidulu
Didimu, lil sħabu d-dixxipli: Ħa mmorru
aħna wkoll, biex immutu miegħu.
17 Imbagħad meta ġie Ġesù, sab li kien
diġà ilu erbat ijiem fil-qabar.
18 Issa Betanja kienet qrib Ġerusalem,
madwar ħmistax-il stadju:
19 U bosta mil-Lhud ġew għand Marta
u Marija, biex ifarrġuhom fuq ħuhom.
20 Imbagħad Marta, hekk kif semgħet
li Ġesù kien ġej, marret u ltaqgħet
miegħu: iżda Marija qagħdet id-dar.
21 Imbagħad Marta qalet 'il Ġesù:
Mulej, li kont hawn, ma mietx ħija.
22 Imma naf, imqar issa, li kulma titlob
'l Alla, Alla jagħtihulek.
23 Qalilha Ġesù: Ħuk jarġa' jqum.
24 Qaltlu Marta: Naf li jqum fil-
qawmien fl-aħħar jum.
25 Qalilha Ġesù: Jiena hu l-qawmien, u
l-ħajja: min jemmen fija, għadilli ikun
mejjet, igħix:
26 U kull min igħix u jemmen fija ma
jmut qatt. Temmen dan?
27 Qaltlu: Iva, Mulej: jien nemmen li
int il-Kristu, Bin Alla, li għandu jiġi fid-
dinja.

28 U wara li qalet dan, marret, u sejħet
bil-moħbi lil oħtha Marija, u qaltilha:
L-Imgħallem hawn, u qiegħed isejjaħlek.
29 U malli semgħet dan, qamet malajr,
u ġiet għandu.
30 Issa Ġesù kien għadu ma daħalx ir-
raħal, imma kien għadu fejn iltaqgħet
miegħu Marta.
31 Imbagħad il-Lhud li kienu magħha
d-dar, u jfarrġuha, malli raw li Marija
qamet malajr u ħarġet, marru warajha, u
bdew igħidu: Sejra ħdejn il-qabar biex
tibki hemm.
32 Imbagħad xħin ġiet Marija fejn kien
Ġesù, u ratu, ixteħtet f'riġejh, u qaltlu:
Mulej, kieku kont hawn, ħija ma mietx.
33 Mela meta Ġesù raha tibki, u
l-Lhud li ġew magħha jibku wkoll,
tniegħed fl-ispirtu, u kien imqanqal,
34 U qal: Fejn qegħidtuh? Qalulu:
Mulej, ejja ara.
35 U Ġesù beka.
36 Imbagħad qalu l-Lhud: Ara, kemm
kien iħobbu!
37 U x'uħud minnhom qalu: Ma satax
dal-bniedem, li fetaħ għajnejn l-agħma,
jagħmel li wkoll dar-raġel ma jmutx?
38 Mela Ġesù, hu u jitniegħed fih
innifsu, ġie ħdejn il-qabar. Dan kien
għar, u ġebla mqiegħda fuqu.
39 Qal Ġesù: Neħħu l-ġebla. Qaltlu
Marta oħt il-mejjet: Mulej, diġà jinten:
għax ilu erbat ijiem mejjet.
40 Qalilha Ġesù: Ma għidtlikx, li, jekk
temmen, tara l-glorja t'Alla?
41 Imbagħad neħħew il-ġebla mill-post
fejn il-mejjet kien qiegħed. U Ġesù rafa'
għajnejh 'il fuq, u qal: Missier, niżżikħajr
talli smajtni.
42 U jien naf li int dejjem tismagħni:
imma minħabba n-nies li hawn madwarI
għidt dan, biex jemmnu li inti bgħattni.
43 U meta tkellem hekk, għajjat b'leħen
qawwi: Lażżru, oħroġ.
44 U ħareġ il-mejjet, b'idejh u riġlejh
marbuta bil-fsieqi: u wiċċu marbut
b'maktur. Qalilhom Ġesù: Ħolluh, u
ħalluh imur.
45 Imbagħad ħafna mil-Lhud li ġew
għand Marija, u raw x'kien għamel Ġesù,
emmnu fih.
46 Iżda x'uħud minnhom marru għand
il-Fariżej, u qalulhom x'kien għamel
Ġesù.
47 Imbagħad il-qassisin il-kbar u l-Fari-
żej sejħu l-kunsill, u qalu: X'nagħmlu?
għax dal-bniedem qiegħed jagħmel ħafna
mirakli?
48 Jekk inħalluh hekk, kulħadd jem-
men fih: u jiġu r-Rumani u jeħdulna sew
it-tempju tagħna u kemm 'il ġensna.
49 U wieħed minnhom, jismu Qajfas, li
dik is-sena kien il-qassis il-kbir, qalilhom:
Intom ma tafu xejn,
50 Lanqas taħsbu li jaqblilna, illi jmut
bniedem wieħed għall-poplu, u ma jinqe-
ridx il-ġens kollu.
51 Dan ma qalux minnu nnifsu; imma
billi kien il-qassis il-kbir f'dik is-sena,
ħabbar li Ġesù kellu jmut għal dak il-
ġens;
52 U mhux għal dak il-ġens biss, iżda
wkoll biex jiġbor flimkien l-ulied t'Alla li
kienu mxerrdin.
53 Imbagħad minn dak in-nhar ftiehmu
flimkien li joqtluh.
54 Għalhekk Ġesù ma baqax jimxi
iżjed fid-dieher qalb il-Lhud; iżda mar
minn hemm f'art qrib id-deżert, f'belt
jisimha Efrajm, u baqa' hemm mad-
dixxipli tiegħu.
55 U l-għid tal-Lhud kien qorob: u
ħafna telgħu Ġerusalem minn dik l-art
qabel il-għid, biex jippurifikaw ruħhom.
56 Imbagħad fittxu 'l Ġesù, u qalu lil
xulxin, huma u qegħdin fit-tempju:
X'jidhrilkom, li ma jiġix għall-festa?
57 Issa sew il-qassisin il-kbar u kemm
il-Fariżej taw ordni, illi jekk xi ħadd ikun
jaf fejn hu, igħid, biex jaqbduh.

12 Imbagħad sitt ijiem qabel il-għid
Ġesù ġie Betanja, fejn kien Lażżru li
kien miet, u li hu qajjem mill-mewt.
2 Hejjewlu ikla hemm; u Marta kienet
taqdi: iżda Lażżru kien wieħed milli kienu
fuq il-mejda miegħu.
3 Imbagħad ħadet Marija libbra żejt ta'
nard safi, li jiswa wisq, u dilket riġlejn
Ġesù, u mesħitlu riġlejh b'xagħarha: u
d-dar imtliet bir-riħa taż-żejt.
4 Imbagħad qal wieħed mid-dixxipli
tiegħu, Ġuda Iskarjota, bin Xmun, li
kellu jittradih:
5 Għaliex daż-żejt ma nbiegħx tliet mitt
dinier, u ntgħata lill-foqra?
6 Dan qalu, mhux għax kien jaħseb
għall-foqra; iżda għax kien ħalliel, u kellu
l-borża, u kien iġorr dak li kienu jitfgħu
fiha.
7 Imbagħad qal Ġesù: Ħalliha: hija
kienet refgħetu għal jum id-difna tiegħi.
8 Għax il-foqra għandkom dejjem magħ-
kom; iżda mhux dejjem għandkom lili.
9 Mela kotra kbira ta' Lhud għarfu li
kien hemm: u ġew mhux minħabba Ġesù
biss, iżda wkoll biex jaraw 'il Lażżru, li
kien qajmu mill-imwiet.
10 Iżda l-qassisin il-kbar ftiehmu li
joqtlu wkoll 'il Lażżru;
11 Għax minħabba fih ħafna mil-Lhud
kienu jitilqu, u jemmnu f'Ġesù.
12 Il-għada ħafna nies li kienu ġew
għall-festa, meta semgħu li Ġesù kien ġej
Ġerusalem,
13 Ħadu friegħi tas-siġar tal-palm, u
ħarġu jilqgħuh, u għajtu: Osanna: Imbie-
rek is-Sultan ta' Iżrael li ġej f'isem il-
Mulej.

14 U Ġesù, meta sab felu, rikeb fuqu;
kif inhu miktub:
15 La tibżax, bint Sijon: ara, is-Sultan
tiegħek ġej, riekeb fuq felu ta' ħmara.
16 Dawn il-ħwejjeġ ma fehmuhomx
għall-ewwel id-dixxipli tiegħu: iżda meta
Ġesù kien igglorifikat, ftakru mbagħad li
dawn il-ħwejjeġ kienu miktubin għalih, u
li dawn il-ħwejjeġ kienu għamlulu.
17 In-nies mela li kienet miegħu xħin
sejjaħ 'il Lażżru mill-qabar, u qajmu mill-
imwiet, kienet tagħti xhieda.
18 Minħabba f'hekk in-nies ukoll
laqgħuh, għax kienu semgħu li kien
għamel dal-miraklu.
19 Għalhekk qalu l-Fariżej bejniethom:
Taraw kif ma tagħmlu xejn? Ara, id-dinja
marret warajh.
20 U kien hemm xi Griegi fost dawk li
kienu telgħu biex jagħtu qima fil-festa:
21 Dawn mela resqu lejn Filippu, li
kien minn Betsajda tal-Galilija, u talbuh,
billi qalu: Sinjur, nixtiequ naraw 'il Ġesù.
22 Ġie Filippu u qal 'l Indri: u mba-
għad Indri u Filippu qalu 'l Ġesù.
23 U Ġesù wieġeb, billi qal: Waslet is-
siegħa, li Bin il-bniedem ikun igglorifikat.
24 Tassew, tassew, ngħidilkom: Jekk
qamħa ma taqax fl-art u tmut, tibqa'
weħidha: iżda jekk tmut, tagħmel ħafna
frott.
25 Min iħobb 'il ħajtu jitlifha; u min
jobgħod 'il ħajtu f'did-dinja jżommha
għall-ħajja ta' dejjem.
26 Jekk wieħed jaqdini, ħa jimxi wa-
rajja; u fejn inkun jien, hemm ukoll ikun
il-qaddej tiegħi: jekk wieħed jaqdini, lilu
jweġġah Missieri.
27 Issa ruħi mqallba; u x'naqbad
ngħid? Missier, eħlisni minn dis-siegħa:
iżda għalhekk jien ġejt għal dis-siegħa.
28 Missier, igglorifika lil ismek. Imba-
għad ġie leħen mis-sema jgħid: U igglorifi-
kajtu, u narġa' nigglorifikah.
29 Għalhekk in-nies li kienet hemm, u
semgħet dan, qalet li kienet ragħda:
oħrajn qalu: Kellmu anġlu.
30 Wieġeb Ġesù, u qal: Mhux min-
ħabba fija ġie dal-leħen, imma minħabba
fikom.
31 Issa hu l-ħaqq ta' did-dinja: issa
l-prinċep ta' did-dinja jinxeħet barra.
32 U jien, jekk nirtafa' mill-art, niġbed
lil kulħadd lejja.
33 Qalu dan, biex ifisser b'liema mewt
kellu jmut.
34 Wiġbuh in-nies: Aħna smajna mil-
liġi li l-Kristu jibqa' għal dejjem: u int kif
tgħid: Bin il-bniedem għandu jirtafa'?
Min hu dan Bin il-bniedem?
35 Imbagħad qalilhom Ġesù: Ftit
żmien ieħor id-dawl hu magħkom. Imxu
waqt li għandkom id-dawl, biex ma jiġix
fuqkom id-dlam: għax min jimxi fid-dlam
ma jafx fejn hu sejjer.
36 Waqt li għandkom id-dawl, emmnu
fid-dawl, biex tkunu wlied id-dawl. Ġesù
tkellem dawn il-ħwejjeġ, u telaq, u nħeba
minnhom.
37 Iżda għalkemm għamel ħafna mira-
kli quddiemhom, ma emmnux fih:
38 Biex isseħħ il-kelma tal-profeta
Isaija, li qal: Mulej, min emmen dak li
xandarna, u lil min driegħ il-Mulej kien
imgħarraf?
39 Għalhekk ma setgħux jemmnu,
għaliex Isaija qal ukoll:
40 Għamielhom għajnejhom, u webbes
qalbhom; biex ma jarawx b'għajnejhom, u
lanqas jifhmu b'qalbhom, u jikkonvertu,
u jkolli nfejjaqhom.
41 Dawn il-ħwejjeġ qal Isaija, meta ra
l-glorja tiegħu, u tkellem fuqu.
42 Madankollu ħafna mill-kbarat
emmnu fih; iżda minħabba l-Fariżej ma
kinux jistqarruh, biex ma jitkeċċewx mis-
sinagoga:
43 Għax ħabbew il-glorja tal-bniedem
aktar mill-glorja t'Alla.
44 Għajjat Ġesù, u qal: Min jemmen
fija, mhux fija jemmen, iżda f'min ba-
għatni.
45 U min jara lili jara lil min bagħatni.
46 Jien ġejt dawl fid-dinja, biex kull
min jemmen fija ma jibqax fid-dlam.
47 U jekk xi ħadd jisma' kliemi, u ma
jemminx, ma nagħmilx ħaqq minnu: għax
ma ġejtx biex nagħmel ħaqq mid-dinja,
imma biex insalva d-dinja.
48 Min iwarrabni, u ma jilqax kliemi,
għandu wieħed li jagħmel ħaqq minnu: il-
kliem li jiena għidt, dan jagħmel ħaqq
minnu fl-aħħar jum.
49 Għax jien ma tkellimtx minni
nnifsi: iżda l-Missier li bagħatni, hu
ordnali x'għandi ngħid, u x'għandi nit-
kellem.
50 U naf li l-ordni tiegħu hi l-ħajja ta'
dejjem: għalhekk kulma nitkellem, kif
qalli l-Missier, hekk nitkellem jien.

13 Issa qabel il-festa ta' l-għid, meta
Ġesù kien jaf li waslet is-siegħa
tiegħu li għandu jgħaddi minn did-dinja
għal għand il-Missier, billi kien ħabb lil
tiegħu, li kienu fid-dinja, baqa' jħobbhom
sa l-aħħar.
2 U wara li spiċċat l-ikla, billi x-xitan
kien diġà daħħal f'qalb Ġuda Iskarjota,
bin Xmun, biex jittradih;
3 Ġesù kif kien jaf li kollox kien tah il-
Missier f'idejh, u li mingħand Alla kien
ħareġ, u għand Alla kien sejjer;
4 Qam mill-ikla, qiegħed fil-ġenb
ħwejġu; u ħa xugaman, u tħażżem.
5 Wara dan tafa' l-ilma f'żingla, u beda
jaħsel riġlejn id-dixxipli, u jimsaħhomlhom
bix-xugaman li bih kien imħażżem.
6 Imbagħad wasal għal Xmun Pietru: u

qallu Xmun Pietru: Mulej, int taħsilli
riġlejja?
7 Wieġeb Ġesù, u qallu: Dak li
nagħmel jien int issa ma tafux; iżda tkun
tafu wara.
8 Qallu Pietru: Ma taħsilli riġlejja qatt.
Wieġbu Ġesù: Jekk ma naħslikx, ma
jkollokx sehem miegħi.
9 Xmun Pietru qallu: Mulej, mhux
riġlejja biss, iżda idejja wkoll u rasi.
10 Qallu Ġesù: Min hu maħsul ma
jaħtieġx ħlief li jaħsel riġlejh, iżda hu nadif
kollu kemm hu: intom indaf, iżda mhux
ilkoll.
11 Għax kien jaf min kellu jittradih;
għalhekk qal: Mintomx indaf ilkoll.
12 Għalhekk wara li ħasililhom riġlej-
hom, u ħa ħwejġu, u raġa' qagħad bil-
qiegħda, qalilhom: Tafu x'għamiltilkom?
13 Intom issejħuli Mgħallem u Mulej;
u sewwa tgħidu; għax hekk jien.
14 Jekk jien mela, il-Mulej u l-Imgħal-
lem tagħkom, u ħsiltilkom riġlejkom;
intom ukoll għandkom taħslu riġlejn
xulxin.
15 Għax jien tajtkom eżempju, biex
bħal ma għamiltilkom jien, hekk tagħmlu
intom.
16 Tassew, tassew, ngħidilkom: Il-
qaddej mhux akbar minn sidu; lanqas
min hu mibgħut akbar minn min bagħtu.
17 Jekk tafu dawn il-ħwejjeġ, henjin
intom jekk tagħmluhom.
18 Mhux għalikom ilkoll qiegħed
ngħid: jiena naf lil min għażilt: iżda biex
isseħħ l-iskrittura: Min jiekol il-ħobż
miegħi, rafa' għalija għarqubu.
19 Issa ngħidilkom qabel ma jiġri, biex,
meta jiġri, temmnu li jiena hu.
20 Tassew, tassew, ngħidilkom: Min
jilqa' lil min nibgħat jien, jilqa' lili; u min
jilqa' lili jilqa' lil min bagħatni.
21 Wara li Ġesù qal hekk, tħawwad fl-
ispirtu, u xehed, u qal: Tassew, tassew,
ngħidilkom, li wieħed minnkom jittradini.
22 Imbagħad id-dixxipli ħarsu lejn
xulxin, billi kienu fid-dubju għal min kien
qiegħed igħid.
23 Issa kien hemm mixħut fuq ħdan
Ġesù wieħed mid-dixxipli tiegħu, li Ġesù
kien iħobb.
24 Għemżu mela Xmun Pietru, biex
jistaqsih fuq min kien qiegħed igħid.
25 Hu u jitmejjel fuq sider Ġesù, dak
qallu: Mulej, min hu?
26 Wieġeb Ġesù: Hu dak, li nagħtih
ftieta, wara li nbillha. U wara li bill il-
ftieta, taha 'l Ġuda Iskarjota, bin Xmun.
27 U wara l-ftieta, daħal fih Satana.
Imbagħad Ġesù qallu: Dak li għandek
tagħmel, agħmlu mill-aktar fis.
28 Ħadd minn dawk li kienu fuq il-
mejda ma kien jaf il-għala qallu dan.
29 Għax x'uħud minnhom ħasbu, li
billi Ġuda kellu l-borża, Ġesù qallu: Ixtri
dak li neħtieġu għall-festa; jew, biex
jagħti xi ħaġa lill-foqra.
30 Xhin ħa l-ftieta ħareġ mill-ewwel: u
kien il-lejl.
31 Għalhekk, meta ħareġ, qal Ġesù:
Issa hu igglorifikat Bin il-bniedem, u Alla
hu igglorifikat fih.
32 Jekk Alla hu igglorifikat fih, Alla
wkoll jigglorifikah fih innifsu, u dalwakt
jigglorifikah.
33 Uliedi ċ-ċkejknin, ftit ieħor indum
magħkom. Għad tfittxuni: u bħal ma
għidt lil-Lhud: Fejn sejjer jien, intom ma
tistgħux tiġu; hekk ngħid lilkom issa.
34 Kmandament ġdid nagħtikom: Li
tħobbu lil xulxin; bħal ma ħabbejtkom
jien, ħobbu intom ukoll lil xulxin.
35 B'dan jagħraf kulħadd li intom
dixxipli tiegħi, jekk għandkom l-imħabba
lejn xulxin.
36 Qallu Xmun Pietru: Mulej, fejn
sejjer? Wieġbu Ġesù: Fejn sejjer jien, ma
tistax tiġi warajja għalissa; iżda tiġi
warajja mbagħad.
37 Qallu Pietru: Mulej, għala ma nistax
niġi warajk issa? Nagħti ħajti għalik.
38 Wieġbu Ġesù: Tagħti ħajtek għalija?
Tassew, tassew, ngħidlek: Ma jiddinx is-
serduq, sama tiċħadni tliet darbiet.

14 La tħallux qalbkom titħawwad:
temmnu f'Alla, temmnu wkoll fija.
2 F'dar Missieri hemm ħafna agħmaj-
jar: kieku ma kienx hekk, kont ngħidil-
kom. Jien sejjer inħejji post għalikom.
3 U jekk immur u nħejji post għalikom,
narġa' niġi, u nilqagħkom għandi; biex
fejn inkun jien, tkunu intom ukoll.
4 U fejn sejjer jien tafu, u tafu t-triq.
5 Qallu Tumas: Mulej, ma nafux fejn
sejjer; u kif nistgħu nafu t-triq?
6 Qallu Ġesù: Jiena t-triq, u s-sewwa, u
l-ħajja: ħadd ma jiġi għand il-Missier,
ħlief bija.
7 Kieku għaraftuni, kontu tagħrfu 'l
Missieri wkoll; minn issa tagħrfuh, u
rajtuh.
8 Qallu Filippu: Mulej, urina 'l Missier,
u biżżejjed għalina.
9 Qallu Ġesù: Ilni daż-żmien kollu
magħkom, u għadek ma tafnix, Filippu?
Min ra lili ra 'l Missier; u kif tgħid int
mela: Urina 'l Missier?
10 Ma temminx li jien fil-Missier, u
l-Missier fija? Il-kliem li ngħidilkom ma
ngħidux minni nnifsi: iżda l-Missier li
jgħammar fija, hu jagħmel l-egħmejjel.
11 Emmnuni li jien fil-Missier, u l-Mis-
sier fija: jew għalanqas emmnuni min-
ħabba l-egħmejjel infushom.
12 Tassew, tassew, ngħidilkom: Min
jemmen fija, l-egħmejjel li nagħmel jien
jagħmel hu wkoll; u egħmejjel akbar minn

dawn jagħmel; għax jien sejjer għand
Missieri.
13 U kulma titolbu f'ismi, dak nagħmel,
biex il-Missier ikun igglorifikat fl-Iben.
14 Jekk titolbuni xi ħaġa f'ismi, na-
għmilha.
15 Jekk tħobbuni, ħarsu l-kmandament
tiegħi.
16 U jien nitlob 'il Missier, u hu jagħti-
kom Avukat ieħor, biex jibqa' magħkom
għal dejjem;
17 Li hu l-Ispirtu tas-sewwa, li d-dinja
ma tistax tilqgħu, għax la tarah, u lanqas
tafu: iżda intom tafuh; għax igħammar
magħkom, u jkun fikom.
18 Ma nħallikomx iltiema: niġi għand-
kom.
19 Ftit ieħor, u d-dinja ma taranix
aktar; iżda intom tarawni: billi jiena
ngħix, intom tgħixu wkoll.
20 Dak in-nhar intom tagħrfu li jiena
f'Missieri, u intom fija, u jiena fikom.
21 Min għandu l-kmandamenti tiegħi,
u jħarishom, dak hu li jħobbni: u min
iħobbni jinħabb minn Missieri, u jiena
nħobbu, u nuri lili nnifsi lilu.
22 Qallu Ġuda, mhux l-Iskarjota:
Mulej, kif kien li sejjer turi ruħek lilna, u
mhux lid-dinja ?
23 Wieġeb Ġesù u qallu: Jekk wieħed
iħobbni, iħares kliemi: u Missieri jħobbu,
u aħna niġu għandu, u ngħammru miegħu.
24 Min ma jħobbnix ma jħarisx kliemi;
u l-kelma li tisimgħu, mhix tiegħi, iżda tal-
Missier li bagħatni.
25 Dawn il-ħwejjeġ għidtilkom, billi
għadni magħkom.
26 Imma l-Avukat, li hu l-Ispirtu
s-Santu, li l-Missier jibgħat f'ismi, hu
jgħallimkom kollox, u jfakkarkom kulma
għidtilkom.
27 Inħallilkom is-sliem, nagħtikom is-
sliem tiegħi: mhux bħal ma tagħti d-dinja,
nagħtikom jien: la tħallux qalbkom
titħawwad, lanqas tħalluha titbażża'.
28 Smajtu x'għidtilkom: Sejjer, u narġa'
niġi għandkom. Kieku ħabbejtuni, kontu
tifirħu, għax għidt: Sejjer għand Missieri:
għax Missieri akbar minni.
29 U għidtilkom issa qabel ma jiġri;
biex, meta jiġri, temmnu.
30 Mn'issa ma nitkellimx aktar magħ-
kom, għax ġej il-prinċep ta' did-dinja, u
fija m'għandu xejn.
31 Iżda biex id-dinja tagħraf li jiena
nħobb il-Missier; u bħal ma ordnali
l-Missier, hekk nagħmel. Qumu, nitilqu
minn hawn.

15 Jiena d-dielja tas-sewwa, u Missieri
l-bidwi.
2 Kull fergħa fija li ma tagħmilx frott
ineħħiha: u kull fergħa li tagħmel il-frott,
isaffiha, biex tagħmel frott aktar.
3 Intom issa ndaf minħabba l-kelma li
kellimtkom.
4 Ibqgħu fija, u jiena fikom. Bħalma
l-fergħa ma tistax tagħmel frott minnha
nfisha, għajr jekk tibqa' fid-dielja; hekk
intom lanqas tistgħu, għajr jekk tibqgħu
fija.
5 Jiena d-dielja, intom iż-żraġen: Min
jibqa' fija, u jiena fih, dan jagħmel ħafna
frott: għax mingħajri ma tistgħu tagħmlu
xejn.
6 Jekk wieħed ma jibqax fija, jirtema
barra bħal żarġuna, u jinxef; u jiġimgħu-
hom in-nies, u jitfgħuhom fin-nar, u
jinħarqu.
7 Jekk tibqgħu fija, u jibqa' kliemi
fikom, titolbu kulma tridu, u jsirilkom.
8 F'dan igglorifikat Missieri, li tagħmlu
ħafna frott; hekk issiru dixxipli tiegħi.
9 Bħal ma ħabbni l-Missier, hekk
ħabbejtkom jiena: ibqgħu fl-imħabba
tiegħi.
10 Jekk tħarsu l-kmandamenti tiegħi,
tibqgħu fl-imħabba tiegħi; bħal ma ħarist
jien il-kmandamenti ta' Missieri, u nibqa'
fl-imħabba tiegħu.
11 Għidtilkom dawn il-ħwejjeġ, biex il-
ferħ tiegħi jibqa' fikom, u biex il-ferħ
tagħkom ikun sħiħ.
12 Dan hu l-kmandament tiegħi: Li
tħobbu lil xulxin, bħal ma ħabbejtkom
jiena.
13 Imħabba akbar min din ħadd ma
għandu, li wieħed jagħti ħajtu għal
ħbiebu.
14 Intom ħbiebi, jekk tagħmlu kulma
nordnalkom.
15 Ma ngħidilkomx aktar qaddejja;
għax il-qaddej ma jafx x'jagħmel sidu:
iżda sejjaħtilkom ħbieb; għax kulma smajt
mingħand Missieri għarraftħulkom.
16 Mhux intom ħtartuni, iżda jien
ħtartkom, u jien għamiltkom, biex tmorru
u tagħmlu l-frott, u li l-frott tagħkom
jibqa': biex kulma titolbu 'l Missieri f'ismi,
jagħtihulkom.
17 Dan li nikkmandakom: li tħobbu lil
xulxin.
18 Jekk id-dinja tobgħodkom, tafu li
lili bagħditni qabel bagħditkom.
19 Li kontu tad-dinja, id-dinja kienet
tħobb lil tagħha: iżda billi mintomx tad-
dinja, iżda għażiltkom mid-dinja, għalhekk
tobgħodkom id-dinja.
20 Ftakru fil-kelma li għidtilkom: Il-
qaddej mhux akbar minn sidu. Jekk
ippersegwitawni, jippersegwitaw lilkom
ukoll; jekk ħarsu kelmti, iħarsu tagħkom
ukoll.
21 Iżda dan kollu għad jagħmlulkom
minħabba ismi, għax ma jafux lil min
bagħatni.
22 Kieku ma ġejtx u kellimthom, ma
kienx ikollhom dnub; iżda issa m'għand-
hom ebda skuża għad-dnub tagħhom.

23 Min jobgħod lili jobgħod 'il Missieri
wkoll.
24 Kieku ma għamiltx fosthom l-egħ-
mejjel li ebda bniedem ieħor ma għamel,
ma kienx ikollhom dnub: iżda issa
rawhom, u bagħdu sew lili u kemm 'il
Missieri.
25 Iżda dan ġara, biex iseħħ il-kliem
miktub fil-liġi tagħhom: Bagħduni għal
xejn.
26 Imma meta jiġi l-Avukat, li jiena
nibgħatilkom minn għand il-Missier,
l-Ispirtu tas-sewwa, li ġej mill-Missier, hu
jixhed għalija:
27 U intom ukoll tixhdu, għax intom
kontu miegħi mill-bidu.

16 Għidtilkom dawn il-ħwejjeġ, biex
ma titfixklux.
2 Ikeċċukom mis-sinagogi: iva, jasal il-
waqt, li kull min joqtolkom jaħseb li
qiegħed jaqdi 'l Alla.
3 U dawn il-ħwejjeġ jagħmlulkom, għax
ma jafux u la 'l Missier, u lanqas lili.
4 Iżda dawn il-ħwejjeġ għidtilkom, biex
meta jasal il-waqt, tiftakru li jiena
għidthomlkom. U dawn il-ħwejjeġ ma
għidthomlkomx mill-ewwel, għax kont
magħkom.
5 Iżda issa sejjer għand min bagħatni, u
ħadd minkom ma jistaqsini: Fejn sejjer?
6 Iżda għax għidtilkom dawn il-
ħwejjeġ, is-swied il-qalb imlielkom qalb-
kom.
7 Madankollu jien ngħidilkom is-
sewwa: Jaqblilkom li jien immur: għax
jekk ma mmurx, l-Avukat ma jiġix
għandkom; iżda jekk immur, nibgħatul-
kom.
8 U meta jiġi hu, juri li d-dinja għandha
ħtija għad-dnub, għall-ħaqq, u għall-
kundanna:
9 Għad-dnub, għax ma emmnux fija;
10 Għall-ħaqq, għax sejjer għand Mis-
sieri, u ma tarawnix iżjed;
11 Għall-kundanna, għax il-prinċep ta'
did-dinja hu ikkundannat.
12 Għad għandi bosta ħwejjeġ x'ingħi-
dilkom, iżda issa ma tistgħux tifhmuhom.
13 Imma meta jiġi hu, l-Ispirtu tas-
sewwa, imexxikom fis-sewwa kollha: għax
hu ma jitkellimx minnu nnifsu; iżda dak
kollu li jisma', dak igħid hu: u jgħarrfil-
kom x'għandu jiġi.
14 Hu jigglorifikani: għax jieħu minn
tiegħi, u jgħarrafhulkom.
15 Kulma għandu l-Missier hu tiegħi.
Għalhekk għidt: Jieħu minn tiegħi, u
jgħarrafhulkom.
16 Ftit ieħor, u ma tarawnix iżjed: u
terġa' ftit ieħor, u tarawni, għax sejjer
għand il-Missier.
17 Imbagħad qalu x'uħud mid-dixxipli
tiegħu bejniethom: X'inhu dan li qiegħed
igħidilna: Ftit ieħor, u ma tarawnix iżjed:
u terġa' ftit ieħor, u tarawni: u, Għaliex
jien sejjer għand il-Missier?
18 Għalhekk mela qalu: X'inhu dan li
qiegħed igħid: Ftit ieħor? Ma nistgħux
ngħidu x'inhu jgħid.
19 Issa Ġesù għaraf li xtaqu jistaqsuh,
u qalilhom: Qegħdin tistaqsu bejnietkom
fuq dak li għidt: Ftit ieħor, u ma tarawnix:
u terġa' ftit ieħor, u tarawni?
20 Tassew, tassew, ngħidilkom: Intom
għad tibku u tolfqu; iżda d-dinja tifraħ: u
intom titnikktu, iżda n-niket tagħkom
jinbidel f'ferħ.
21 Mara hi u tiled tkun imnikkta, għax
tkun waslet sigħetha; imma hekk kif tiled
it-tarbija, ma tiftakarx iżjed fl-uġigħ, bil-
ferħ li twieled bniedem fid-dinja.
22 U għalhekk intom issa mnikktnin:
iżda għad narġa' narakom, u qalbkom
tifraħ, u l-ferħ tagħkom ħadd ma je-
ħodhulkom.
23 U dak in-nhar xejn ma tistaqsuni.
Tassew, tassew, ngħidilkom: Kulma
titolbu 'l Missier f'ismi, jagħtihulkom.
24 S'issa għadkom ma tlabtu xejn
f'ismi: itolbu, u taqilgħu, biex il-ferħ
tagħkom ikun sħiħ.
25 Dawn il-ħwejjeġ għidtilkom bil-
qwiel: jiġi ż-żmien meta ma nkellimkomx
iżjed bil-qwiel, iżda ngħarrafkom fuq il-
Missier bid-dieher.
26 U dak inhar titolbu f'ismi: u ma
ngħidilkomx, li nitlob lill-Missier għali-
kom:
27 Għaliex il-Missier innifsu jħobbkom,
għax intom ħabbejtuni, u emmintu li jien
ħriġt mingħand Alla.
28 Ħriġt mingħand il-Missier, u ġejt
fid-dinja; narġa' nħalli d-dinja, u mmur
għand il-Missier.
29 Id-dixxipli tiegħu qalulu: Ara, issa
qiegħed titkellem ċar, u ma tgħid ebda
qawl.
30 Issa nafu li taf kollox, u ma taħtieġx
li wieħed jistaqsik: għalhekk nemmnu li
ħriġt mingħand Alla.
31 Weġibhom Ġesù: Temmnu issa?
32 Ara, is-siegħa waslet: iva, issa ġiet,
li tixterdu, kull wieħed għal rasu, u lili
tħalluni waħdi; imma miniex waħdi, għax
il-Missier hu miegħi.
33 Dawn il-ħwejjeġ għidtilkom, biex
ikollkom is-sliem bija. Fid-dinja jkollkom
in-niket: iżda qawwu qalbkom; jien
irbaħt id-dinja.

17 Dal-kliem tkellem Ġesù, u rafa'
għajnejh lejn is-sema, u qal: Missier,
waslet is-siegħa; igglorifika 'l Ibnek, biex
Ibnek jigglorifikak ukoll:
2 Bħal ma tajtu s-setgħa fuq kull
bniedem, biex jagħti l-ħajja ta' dejjem lil
dawk kollha li tajtu.

3 U din hi l-ħajja ta' dejjem, li jagħrfu
lilek waħdek veru Alla, u 'l Ġesù Kristu, li
inti bgħatt.
4 Jien igglorifikajtek fuq l-art: temmejt
ix-xogħol li tajtni biex nagħmel.
5 U issa, o Missier, igglorifikani int bik
innifsek stess, bil-glorja li kelli miegħek
qabel ma kienet id-dinja.
6 Urejt ismek lill-bnedmin li tajtni mid-
dinja: tiegħek kienu, u inti tajthomli, u
huma ħarsu l-kelma tiegħek.
7 Issa għarfu li kulma tajtni hu minn
għandek.
8 Għaliex il-kelmiet li tajtni tajthoml-
hom; u huma laqgħuhom, u għarfu tassew
illi jiena ħriġt minnek, u emmnu li inti
bgħattni.
9 Jien għalihom nitlob: ma nitlobx
għad-dinja; iżda għal dawk li tajtni; għax
huma tiegħek.
10 U kulma hu tiegħi, tiegħek; u
tiegħek, tiegħi; u jien igglorifikat fihom.
11 U issa m'għadnix aktar fid-dinja,
iżda dawn huma fid-dinja, u jien ġej
għandek. Missier Qaddis, ħares f'ismek
stess lil dawk li tajtni, biex ikunu ħaġa
waħda, bħalna.
12 Meta kont magħhom fid-dinja ħa-
risthom f'ismek: dawk li tajtni ħaristhom,
u ħadd minnhom ma ntilef, ħlief bin it-
telfien; biex isseħħ l-iskrittura.
13 U issa ġej għandek; u dawn il-
ħwejjeġ ngħid fid-dinja, biex ikollhom
fihom infushom mitmum il-ferħ tiegħi.
14 Jien tajthom il-kelma tiegħek; u
d-dinja bagħdithom, għax mhumiex tad-
dinja, bħalma jien ukoll miniex tad-dinja.
15 Ma nitlobx li tneħħihom mid-dinja,
iżda biex tħarishom mill-ħażen.
16 Mhumiex tad-dinja, kif jien ukoll
miniex tad-dinja.
17 Qaddishom fis-sewwa tiegħek: kelm-
tek hi s-sewwa.
18 Kif int bgħattni fid-dinja, hekk jien
bgħatthom fid-dinja.
19 U għalihom jien inqaddes lili nnifsi,
biex huma wkoll jitqaddsu fis-sewwa.
20 Iżda mhux biss għalihom nitlob,
iżda wkoll għal dawk li jemmnu fija min-
ħabba kelmithom;
21 Biex ikunu lkoll ħaġa waħda;
bħalma int, Missier, fija, u jiena fik, biex
huma wkoll ikunu fina ħaġa waħda: biex
id-dinja temmen illi int bgħattni.
22 U l-glorja li tajtni tajthielhom; biex
ikunu ħaġa waħda, bħalma aħna wkoll
ħaġa waħda:
23 Jiena fihom, u inti fija; biex ikunu
mitmumin f'ħaġa waħda; u biex tagħraf
id-dinja li inti bgħattni, u ħabbejthom,
bħal ma ħabbejt lili.
24 Missier, irrid illi dawk ukoll, li inti
tajtni, ikunu miegħi fejn inkun jien; biex
jaraw il-glorja tiegħi, li inti tajtni: għax
ħabbejtni qabel tisjis id-dinja.
25 O Missier ġust, id-dinja ma għarfi-
tikx; iżda jien għaraftek, u dawn għarfu li
inti bgħattni.
26 U għarrafthom ismek, u nibqa'
ngħarrfu: biex l-imħabba li biha ħabbejtni
tkun fihom, u jiena fihom.

18 Wara li qal dal-kliem, Ġesù ħareġ
mad-dixxipli tiegħu għan-naħa
l-oħra ta' wied Kedron, fejn kien hemm
ġnien, li fih daħal hu, u d-dixxipli tiegħu.
2 Ġuda wkoll, li ittradih, kien jaf il-
post: għax Ġesù kien imur ta' spiss hemm
mad-dixxipli tiegħu.
3 Għalhekk Ġuda, wara li ħa qatgħa
suldati u għases mingħand il-qassisin il-
kbar u l-Fariżej, ġie hemm bil-fanali, u
t-torċi, u l-armi.
4 Mela Ġesù, billi kien jaf dak kollu li
kellu jiġi fuqu, ħareġ, u qalilhom: Lil min
qegħdin tfittxu?
5 Wiġbuh: Lil Ġesù ta' Nażaret.
Qalilhom Ġesù: Jiena hu. U Ġuda wkoll,
li ittradih, kien magħhom.
6 Mela malli qalilhom: Jiena hu; marru
lura, u waqgħu ma' l-art.
7 Imbagħad raġa' staqsiehom: Lil min
qegħdin tfittxu? U huma qalu: Lil Ġesù
ta' Nażaret.
8 Wieġeb Ġesù: Għidtilkom li jiena hu:
jekk mela qegħdin tfittxu lili, ħallu lil
dawn imorru:
9 Biex iseħħ il-kliem, li qal: Minn dawk
li tajtni, ma tlift lil ħadd.
10 Imbagħad Xmun Pietru li kellu sejf
siltu, u darab il-qaddej tal-qassis il-kbir, u
qatagħlu widintu l-leminija. L-isem tal-
qaddej kien Malku.
11 Imbagħad qal Ġesù lil Pietru:
Daħħal sejfek fil-għant: il-kalċi li tani
Missieri ma nixorbux?
12 Imbagħad il-qatgħa tas-suldati, u
l-kaptan u l-għases tal-Lhud ħadu 'l Ġesù,
u rabtuh,
13 U ħaduh għand Anna l-ewwel; għax
kien ħaten Qajfas, li kien il-qassis il-kbir
ta' dik is-sena.
14 Issa Qajfas kien dak li ta parir lil-
Lhud, li kien jaqbel li bniedem wieħed
imut għall-poplu.
15 U Xmun Pietru mar wara Ġesù; u
hekk għamel dixxiplu ieħor: dan id-
dixxiplu kien magħruf mill-qassis il-kbir, u
daħal ma' Ġesù fil-palazz tal-qassis il-kbir.
16 Iżda Pietru baqa' barra fil-bieb.
Imbagħad ħareġ dak id-dixxiplu l-ieħor, li
kien magħruf mill-qassis il-kbir, u kellem
lill-qaddejja tal-bieb, u daħħal 'il Pietru.
17 Imbagħad qalet il-qaddejja tal-bieb
'il Pietru: Jaqaw inti wkoll wieħed mid-
dixxipli ta' dal-bniedem? Qal: Miniex.
18 U l-qaddejja u l-għases kienu hemm
bil-wieqfa, billi kienu qabbdu nar; għax

kien il-ksieħ; u kienu jissaħħnu: u Pietru
kien bil-wieqfa magħhom, u jissaħħan.
19 Imbagħad il-qassis il-kbir staqsa 'l
Ġesù fuq id-dixxipli tiegħu, u fuq it-
tagħlim tiegħu.
20 Wieġbu Ġesù: Jien kellimt lid-dinja
bid-dieher; jien dejjem għallimt fis-sina-
goga, u fit-tempju, fejn jinġabru dejjem
il-Lhud; u xejn ma tkellimt bil-moħbi.
21 Għaliex tistaqsini? Staqsi lil dawk li
semgħuni, fuqiex kellimthom: ara, huma
jafu x'għidt jien.
22 U malli qal hekk, wieħed mill-
għases li kien hemm ta daqqa ta' ħarta 'l
Ġesù, u qal: Hekk twieġeb lill-qassis il-
kbir?
23 Wieġbu Ġesù: Jekk ħażin tkellimt,
agħti xhieda tal-ħażen: iżda jekk tajjeb,
għaliex issawwatni?
24 Issa Anna kien bagħtu marbut
għand Qajfas il-qassis il-kbir.
25 U Xmun Pietru kien bil-wieqfa
jissaħħan. Mela qalulu: Int mintix ukoll
wieħed mid-dixxipli tiegħu? Ċaħad, u qal:
Miniex.
26 Qal wieħed mill-qaddejja tal-qassis
il-kbir, li kien qarib ta' dak li Pietru
qatagħlu widintu: Ma rajtikx jien fil-ġnien
miegħu?
27 Imbagħad raġa' ċaħad Pietru; u
minnufih is-serduq idden.
28 Imbagħad ħadu 'l Ġesù mingħand
Qajfas għall-pretorju: u kien filgħodu: u
huma ma daħlux fil-pretorju, biex ma
jitniġġsux; iżda biex ikunu jistgħu jieklu
l-għid.
29 Pilatu mbagħad ħareġ barra fejn-
hom, u qal: Liema akkuża ġġibu kontra
dal-bniedem?
30 Wieġbu, u qalulu: Kieku ma kienx
raġel ta' ħsara, ma konniex nagħtuh
f'idejk.
31 Qalilhom imbagħad Pilatu: Ħuduh
intom, u għamlu ħaqq minnu skond il-liġi
tagħkom. Il-Lhud mela qalulu: Aħna ma
nistgħux skond il-liġi noqtlu 'l ħadd:
32 Biex iseħħ il-kliem ta' Ġesù, li qal,
biex juri b'liema mewta kellu jmut.
33 Imbagħad Pilatu raġa' daħal fil-
pretorju, u sejjaħ 'il Ġesù, u qallu: Int is-
Sultan tal-Lhud?
34 Wieġbu Ġesù: Qiegħed tgħid dan
minnek innifsek, jew oħrajn qaluhulek
fuqi?
35 Wieġeb Pilatu: Mela jiena Lhudi?
Ġensek stess u l-qassisin il-kbar tawk
f'idejja: x'għamilt?
36 Wieġeb Ġesù: Is-saltna tiegħi mhix
ta' did-dinja: kieku ta' did-dinja kienet is-
saltna tiegħi, il-qaddejja tiegħi kienu
jissieltu, biex ma ningħatax f'idejn il-
Lhud: imma issa s-saltna tiegħi mhix ta'
hawn.
37 Għalhekk qallu Pilatu: Mela int
sultan? Ġesù wieġeb: Int tgħid li jien
sultan. Jien twelidt għalhekk, u għalhekk
ġejt fid-dinja, biex nixhed lis-sewwa. Kull
min hu mis-sewwa jisma' leħni.
38 Qallu Pilatu: X'inhi s-sewwa? U
wara li qal dan, raġa' ħareġ fejn il-Lhud, u
qalilhom: Jien ma nsib ebda ħtija fih.
39 Imma intom għandkom drawwa, li
neħilsilkom wieħed fil-għid: tridu mela li
neħilsilkom is-Sultan tal-Lhud?
40 Imbagħad ilkoll reġgħu għajtu, billi
qalu: Mhux lil dar-raġel, imma 'l Barabba.
Issa Barabba kien ħalliel.

19 Imbagħad mela Pilatu ħa 'l Ġesù, u
sawtu.
2 U s-suldati dafru kuruna tax-xewk, u
qegħduha fuq rasu, u libbsuh libsa tal-
porpra.
3 U qalu: Is-sliem, Sultan tal-Lhud! U
tawh bil-ħarta.
4 U Pilatu raġa' ħareġ barra, u qalil-
hom: Ara, sa nġibulkom barra, biex tkunu
tafu li ma nsib ebda ħtija fih.
5 Ħareġ imbagħad Ġesù, liebes il-
kuruna tax-xewk, u l-libsa tal-porpra. U
Pilatu qalilhom: Araw il-bniedem!
6 Xħin mela l-qassisin il-kbar u l-għases
rawh, għajtu, billi qalu: Sallbu, sallbu.
Pilatu qalilhom: Ħuduh, u sallbuh: għax
jien fih ma nsib ebda ħtija.
7 Wiġbuh il-Lhud: Aħna għandna liġi,
u skond il-liġi għandu jmut, għax għamel
lilu nnifsu Bin Alla.
8 Meta mela Pilatu sama' dal-kliem,
aktar baża';
9 U raġa' daħal fil-pretorju, u qal 'il
Ġesù: Min fejn int? Imma Ġesù ma tahx
tweġiba.
10 Qallu mbagħad Pilatu: Ma tkel-
limnix? Ma tafx li jien għandi s-setgħa li
nsallbek, u s-setgħa li nitilqek?
11 Wieġeb Ġesù: Ma kien ikollok ebda
setgħa fuqi, li ma kienx mogħti lilek min
fuq: għalhekk min tani f'idejk għandu
dnub akbar.
12 U minn dak il-ħin Pilatu fittex biex
jeħilsu: imma l-Lhud għajtu, billi qalu:
Jekk teħles lil dar-raġel, mintix ħabib ta'
Ċesri: kull min jagħmel lilu nnifsu sultan
jitkellem kontra Ċesri.
13 Mela meta Pilatu sama' dal-kliem,
ġieb barra 'l Ġesù, u qagħad fuq it-
tribunal f'lok li jgħidulu ċ-Ċangar, imma
bil-Lhudi, Gabbatha.
14 U kien nhar it-thejjija tal-għid, u
madwar is-sitt siegħa: u qal lil-Lhud:
Araw is-Sultan tagħkom!
15 Imma huma għajtu: Neħħih, neħħih,
sallbu. Qalilhom Pilatu: Insallab is-sultan
tagħkom? Wiġbuh il-qassisin il-kbar:
M'għandniex sultan ħlief 'il Ċesri.
16 Imbagħad mela tahulhom f'idejhom
biex ikun imsallab. U ħadu 'l Ġesù, u
marru bih.

17 U hu, imgħobbi bis-salib tiegħu, ħareġ lejn post igħidulu l-Qorriegħa, bil-Lhudi Golgota,

18 Fejn sallbuh, u miegħu tnejn oħra, wieħed kull naħa, u Ġesù fin-nofs.

19 U kiteb Pilatu titlu, u qiegħdu fuq is-salib. U t-titlu kien: ĠESÙ TA' NAŻARET, SULTAN IL-LHUD.

20 Mela ħafna mil-Lhud imbagħad qraw dat-titlu: għax il-post fejn kien imsallab Ġesù kien qrib il-belt, u kien miktub bil-Lhudi, u bil-Grieg, u bil-Latin.

21 Imbagħad il-qassisin il-kbar tal-Lhud qalu 'l Pilatu: La tiktibx: Sultan il-Lhud; imma li hu qal: Jiena Sultan tal-Lhud.

22 Wieġeb Pilatu: Li ktibt, ktibt.

23 Imbagħad is-suldati, wara li sallbu 'l Ġesù, ħadu lbiesu, u għamlu erba' ishma, sehem għal kull suldat; u t-tunika tiegħu wkoll: issa t-tunika kienet bla ħjata, minsuġa minn fuq s'isfel.

24 Għalhekk qalu bejniethom: Ma nċartuhiex, iżda nitfgħu x-xorti fuqha, lil min tmiss: biex isseħħ l-iskrittura, li tgħid: Qasmu ħwejġi bejniethom, u fuq libsti tefgħu x-xorti. Dan mela għamlu s-suldati.

25 Issa ħdejn is-salib ta' Ġesù kien hemm ommu, u oħt ommu, Marija mart Kleopa, u Marija Maddalena.

26 Mela xħin Ġesù ra lil ommu, u d-dixxiplu li kien iħobb wieqaf hemm, qal lil ommu: Mara, ara ibnek!

27 Imbagħad qal lid-dixxiplu: Ara ommok! U minn dik is-siegħa d-dixxiplu ħadha għandu.

28 Wara dan, billi kien jaf Ġesù li kollox issa kien mitmum, biex isseħħ l-iskrittura, qal: Għandi l-għatx.

29 Issa kien hemm bieqja mimlija bil-ħall: u mlew sponża bil-ħall, u qegħduha fuq qasba taż-żuf, u ressquhielu lejn fommu.

30 Mela meta ħa l-ħall, Ġesù qal: Kollox mitmum; u mejjel rasu, u radd ruħu.

31 Għalhekk il-Lhud, billi kienet it-thejjija, biex l-iġsma ma jibqgħux fuq is-salib nhar ta' Sibt (għax dak s-Sibt kien jum kbir,) talbu 'l Pilatu biex jitkissru saqajhom, u biex jitneħħew.

32 Imbagħad ġew is-suldati, u kissru saqajn l-ewwel wieħed, u ta' l-ieħor li kien imsallab miegħu.

33 Iżda meta ġew għal Ġesù, u raw li kien diġà miet, ma kissrux saqajh:

34 Iżda wieħed mis-suldati nifidlu ġenbu bil-lanza, u minnufih ħareġ demm u ilma.

35 U dak li ra dan xehed, u x-xhieda tiegħu hija minnha: u hu jaf li qiegħed igħid is-sewwa, biex intom temmnu.

36 Għax dawn il-ħwejjeġ ġraw, biex isseħħ l-iskrittura: Għadma minnu ma tinkisirx.

37 U skrittura oħra tgħid ukoll: Iħarsu lejn dak li nifdu.

38 U wara dan Ġużepp minn Arimateja, billi kien dixxiplu ta' Ġesù, iżda bil-moħbi minħabba fil-biża' tal-Lhud, talab 'il Pilatu biex ineħħi il-ġisem ta' Ġesù: u Pilatu ħallieh. Għalhekk ġie, u ħa l-ġisem ta' Ġesù.

39 U ġie wkoll Nikodemu, li kien mar bil-lejl l-ewwel darba għand Ġesù, u ġieb taħlita ta' morr u sabbara, madwar mitt libbra.

40 Ħadu mbagħad il-ġisem ta' Ġesù, u kebbuh fi bċejjeċ tal-għażel bil-ħwawar, kif inhi d-drawwa tal-Lhud biex jidfnu.

41 Issa fil-post fejn kien imsallab kien hemm ġnien; u fil-ġnien qabar ġdid, li ħadd qatt ma kien għadu tqiegħed fih.

42 Hemm mela qiegħdu 'l Ġesù minħabba l-jum tat-thejjija tal-Lhud; għax il-qabar kien fil-qrib.

**20** L-ewwel jum tal-ġimgħa Marija Maddalena ġiet kmieni, meta kien għadu d-dlam, fejn il-qabar, u rat il-ġebla mneħħija mill-qabar.

2 Imbagħad marret tiġri, u ġiet għand Xmun Pietru, u għand id-dixxiplu l-ieħor, li Ġesù kien iħobb, u qaltilhom: Ħadu l-Mulej mill-qabar, u ma nafux fejn qegħduh.

3 Mela ħareġ Pietru, u dak id-dixxiplu l-ieħor, u ġew fejn il-qabar.

4 U bdew jiġru t-tnejn flimkien: u d-dixxiplu l-ieħor għaddieh 'il Pietru, u wasal l-ewwel ħdejn il-qabar.

5 U hu u jitmejjel, u jħares ġewwa, ra l-bċejjeċ tal-għażel mixħutin; imma ma daħalx.

6 Imbagħad wasal Xmun Pietru li kien warajh, u daħal fil-qabar, u ra l-bċejjeċ tal-għażel mixħutin,

7 U l-maktur, li kien fuq rasu, mhux qiegħed mal-bċejjeċ tal-għażel, iżda mkebbeb f'ġenb għalih.

8 Imbagħad daħal id-dixxiplu l-ieħor ukoll, li laħaq l-ewwel ħdejn il-qabar, u ra, u emmen.

9 Għax kienu għadhom ma jafux l-iskrittura, li kellu jqum mill-imwiet.

10 Imbagħad id-dixxipli reġgħu marru lejn darhom.

11 Iżda Marija qagħdet barra mill-qabar tibki: u hija u tibki, tmejlet, u ħarset fil-qabar;

12 U rat żewġ anġli lebsin abjad bil-qiegħda, il-wieħed fir-ras, u l-ieħor fir-riġlejn, fejn kien qiegħed il-ġisem ta' Ġesù.

13 U qalulha: Mara, għax qiegħda tibki? Qaltilhom: Għax ħadu 'l Sidi, u ma nafx fejn qegħduh.

14 U meta qalet hekk, daret lura, u rat 'il Ġesù wieqaf, u ma kenitx taf li Ġesù.

15 Qalilha Ġesù; Mara, għax qiegħda tibki? Lil min qiegħda tfittex? Billi ħasbet li kien il-ġardinar, qaltlu: Sinjur, jekk int ġarrejtu minn hawn, għidli fejn qegħidtu, u jiena nieħdu.

16 Qalilha Ġesù: Marija. Daret, u qaltlu: Rabboni; jiġifieri, Mgħallem.

17 Ġesù qalilha: La tmissnix; għax għadni ma tlajtx għand Missieri: iżda mur għand ħuti, u għidilhom: Jien tiela' għand Missieri, u Missierkom; Alla tiegħi, u Alla tagħkom.

18 Marija Maddalena ġiet u qalet lid-dixxipli li kienet rat il-Mulej, u li qalilha dawn il-ħwejjeġ.

19 Imbagħad dak in-nhar stess fil-għaxija, li kien l-ewwel jum tal-ġimgħa, meta l-bibien ta' fejn kienu miġmugħin id-dixxipli kienu magħluqin minħabba l-biża' tal-Lhud, ġie Ġesù u qagħad fin-nofs, u qalilhom: Is-sliem għalikom.

20 U meta qal hekk, uriehom idejh u ġenbu. Ferħu mbagħad id-dixxipli, meta raw il-Mulej.

21 Raġa' qalilhom Ġesù: Is-sliem għalikom: bħal ma bagħatni Missieri, hekk nibgħat lilkom.

22 U meta qal dan, nefaħ fuqhom, u qalilhom: Ħudu l-Ispirtu s-Santu:

23 Lil min taħfru d-dnubiet, jinħafrulhom: u lil min iżżommuhom, jinżammu.

24 Imma Tumas, wieħed mit-tnax, li jgħidulu Didimu, ma kienx magħhom meta ġie Ġesù.

25 Għalhekk qalulu d-dixxipli l-oħra: Rajna l-Mulej. Iżda dak qalilhom: Jekk ma narax f'idejh il-marka ta' l-imsiemer, u nqiegħed sebgħi fejn kienu l-imsiemer, u ndaħħal idi f'ġenbu, ma nemminx.

26 U wara tmint ijiem id-dixxipli tiegħu reġgħu kienu qegħdin ġewwa, u Tumas magħhom: imbagħad ġie Ġesù, waqt li l-bibien kienu magħluqin, u qagħad fin-nofs, u qal: Is-sliem għalikom.

27 Imbagħad qal 'il Tumas: Ġib sebgħek hawn, u ara idejja; u ġib idek, u daħħalha f'ġenbi; u la tkunx bla fidi, iżda emmen.

28 U Tumas wieġeb u qallu: Mulejja, u Alla tiegħi.

29 Qallu Ġesù: Tumas, għax rajtni, emmint: imberkin dawk li ma rawx, u madankollu emmnu.

30 U tassew ħafna mirakli oħra għamel Ġesù quddiem id-dixxipli tiegħu, li ma nkitbux f'dan il-ktieb:

31 Imma dawn inkitbu, biex temmnu li Ġesù hu l-Kristu, Bin Alla; u biex billi temmnu, ikollkom il-ħajja f'ismu.

21 Wara dawn il-ħwejjeġ raġa' Ġesù wera ruħu lid-dixxipli ħdejn il-baħar tat-Tiberija; u wera ruħu hekk.

2 Kienu flimkien Xmun Pietru, u Tumas, li jgħidulu Didimu, u Natanael minn Kana tal-Galilija, u wlied Żebedew, u tnejn oħra mid-dixxipli tiegħu.

3 Qalilhom Xmun Pietru: Sejjer nistad. Qalulu: Niġu aħna wkoll miegħek. Harġu, u telgħu fuq dgħajsa minnufih; u dak il-lejl ma qabdu xejn.

4 Imma malli kien sebaħ, Ġesù kien wieqaf ix-xatt: iżda d-dixxipli ma kinux jafu li kien Ġesù.

5 Imbagħad qalilhom Ġesù: Uliedi, għandkom x'tieklu? Wiġbuh: Le.

6 U qalilhom: Itfgħu x-xibka n-naħa tal-lemin tad-dgħajsa, u ssibu. Tefgħu mela, u ma setgħux issa jiġbduha minħabba fil-kotra tal-ħut.

7 Għalhekk dak id-dixxiplu li Ġesù kien iħobb, qal 'il Pietru: Hu l-Mulej. Issa meta Xmun Pietru sama' li kien il-Mulej, libes il-libsa, (għax kien għarwien,) u ntafa' l-baħar.

8 U d-dixxipli l-oħra ġew f'dgħajsa żgħira; (għax ma kinux bogħod mill-art, iżda qisu xi mitejn driegħ) jiġbdu x-xibka bil-ħut.

9 Kif niżlu l-art, raw hemm nar tal-ġamar, u ħuta mqiegħda fuqu, u ħobż.

10 Qalilhom Ġesù: Ġibu mill-ħut li qbadtu issa.

11 Tala' Xmun Pietru, u ġibed ix-xibka l-art mimlija b'mija u tlieta u ħamsin ħuta kbira: u għalkemm kien hemm ħafna, ix-xibka ma nqasmitx.

12 Qalilhom Ġesù: Ejjew u kulu. U ħadd mid-dixxipli ma kellu ħila jistaqsih: Min int? billi kienu jafu li kien il-Mulej.

13 Ġie mbagħad Ġesù, u ħa l-ħobż, u tahom, u hekk ukoll il-ħut.

14 Din kienet issa t-tielet darba li Ġesù wera lilu nnifsu lid-dixxipli tiegħu, wara li qam mill-imwiet.

15 Mela wara li kielu, Ġesù qal 'il Xmun Pietru: Xmun, bin Ġwann, tħobbni aktar minn dawn? Qallu: Iva, Mulej; int taf li nħobbok. Qallu: Irgħa l-ħrief tiegħi.

16 Raġa' qallu t-tieni darba: Xmun, bin Ġwann, tħobbni? Qallu: Iva, Mulej: int taf li nħobbok. Qallu: Irgħa n-ngħaġ tiegħi.

17 Raġa' qallu għat-tielet darba: Xmun, bin Ġwann, tħobbni? Għela Pietru għax għat-tielet darba qallu: Tħobbni? U qallu: Mulej, int taf kollox; int taf li jien inħobbok. Qallu Ġesù: Irgħa in-nagħaġ tiegħi.

18 Tassew, tassew ngħidlek: Meta kont żagħżugħ, kont titħażżem, u kont tmur fejn trid: imma meta tixjieħ, tiftaħ idejk, u ħaddieħor iħażżmek, u jieħdok fejn ma tridx.

19 U dan qalu, biex ifisser b'liema mewt kellu jigglorifika 'l Alla. U meta qal dan, qallu: Ejja warajja.

20 Imbagħad Pietru, meta dar, ra d-

26 U tefgħu x-xorti għalihom; u x-xorti
waqgħet fuq Mattija, u kien miżjud mal-
ħdax-il appostlu.

2 U meta wasal jum il-Ħamsin, kienu
kollha b'fehma waħda, f'post wieħed.
2 U f'daqqa waħda ġie mis-sema ħoss
bħal ta' riħ qawwi, u mela d-dar kollha
ta' fejn kienu qegħdin.
3 U hemm dehrulhom ilsna mifruqin
qishom tan-nar, li qagħdu fuq kull wieħed
minnhom.
4 U mtlew ilkoll bl-Ispirtu s-Santu, u
bdew jitkellmu b'ilsna oħra, kif l-Ispirtu
kien jagħtihom li jitkellmu.
5 U kien hemm igħammru f'Ġerusalem
xi Lhud, nies tajba, minn kull ġens taħt
is-sema.
6 Issa meta dan instama' barra,
inġemgħet il-kotra tan-nies, u tħawdet,
għax kull wieħed kien jismagħhom jitkell-
mu bi lsienu stess.
7 U kienu lkoll miblugħin u mistagħ-
ġbin, igħidu wieħed lil ieħor: Ara,
mhumiex kollha Galilin dawn li qegħdin
jitkellmu?
8 Mela kif qegħdin nisimgħu, kull
wieħed f'ilsienna stess, li fih twelidna?
9 Parti, u Medi, u Elamiti, u dawk li
jgħammru fil-Mesopotamja, fil-Lhudija, u
l-Kappadoċja, fil-Pontus u fl-Asja,
10 Fil-Friġja, u l-Pamfilja, fl-Eġittu, u
fl-inħawi tal-Libja madwar Ċirene, u
stranjieri minn Ruma, Lhud u prożeliti,
11 Kretin u Għarab, nisimgħuhom
jitkellmu bl-ilsna tagħna l-egħmejjel tal-
għaġeb t'Alla.
12 U kienu kollha miblugħin, u mħaw-
din, igħidu wieħed lil ieħor: X'ifisser dan?
13 Oħrajn huma u jiddieħku qalu:
Dawn l-irġiel imtlew bl-inbid ħelu.
14 Imma Pietru, fil-waqt li qam bil-
wieqfa mal-ħdax, għolla leħnu, u qalil-
hom: Ja rġiel tal-Lhudija, u intom ilkoll li
tgħammru f'Ġerusalem, kunu afu dan, u
agħtu widen għal kliemi:
15 Għax dawn mhumiex fis-sakra, bħal
ma taħsbu intom, billi għada t-tielet
siegħa tal-jum.
16 Iżda dan hu dak li ngħad mill-
profeta Ġoel:
17 U jiġri fl-aħħar jiem, qal Alla, li
nsawwab mill-Ispirtu tiegħi fuq kull
bniedem: u jħabbru s-subjien u l-bniet
tagħkom, u jaraw iż-żgħażagħ tagħkom
dehriet, u l-irġiel xjuħ tagħkom joħolmu
ħolmiet:
18 U fuq il-qaddejja rġiel, u l-qaddejja
nisa tiegħi, insawwab mill-Ispirtu tiegħi
f'dawk il-jiem; u huma jħabbru:
19 U nuri egħġubijiet fis-sema minn
fuq, u egħliem fuq l-art minn taħt; demm,
u nar, u ċpar ta' duħħan:
20 Ix-xemx tinbidel fi dlam, u l-qamar
f'demm, qabel ma jasal dak il-jum kbir u
magħruf tal-Mulej:
21 U jiġri, li kull min isejjaħ isem il-
Mulej isalva.
22 Ja rġiel ta' Iżrael, isimgħu dal-kliem:
Ġesù ta' Nażaret, raġel muri minn Alla
fostkom b'mirakli, u egħġubijiet, u
egħliem, li Alla għamel bih fostkom, bħal
ma tafu wkoll intom infuskom:
23 Dan, mogħti fl-idejn skond il-fehma
li ma titbiddilx u l-għerf minn qabel t'Alla,
intom qbadtu, u b'idejn ħżiena sallabtu u
qtiltu:
24 Li Alla qajmu, billi ħall il-weġgħat
tal-mewt: għax ma kienx jista' jkun li
jinżamm minnha.
25 Għax David igħid fuqu: Jien rajt
dejjem minn qabel quddiem wiċċi l-Mulej,
għax hu fuq lemini, biex ma nitqanqalx:
26 Għalhekk ferħet qalbi, u thenna
lsieni; u issa wkoll jistrieħ ġismi fit-tama:
27 Għax int ma tħallix ruħi fl-imwiet,
u lanqas tħalli l-Qaddis tiegħek jara t-
taħsir.
28 Int għarraftni t-toroq tal-ħajja; int
tagħmilni mimli bil-ferħ bid-dehra tiegħek.
29 Irġiel u aħwa, ħalli nkellimkom bla
tlaqliq fuq il-patrijarka David, li hu mejjet
u midfun, u l-qabar tiegħu għadu fostna
sal-lum.
30 Mela billi kien profeta, u billi kien
jaf li Alla kien wiegħdu b'ħalfa, li mill-
frott ta' ġenbejh, skond il-ġisem, iqajjem
'il Kristu biex joqgħod fuq it-tron tiegħu;
31 Hu, billi ra minn qabel dan, tkellem
fuq il-qawmien ta' Kristu, li ruħu ma
tħallietx fl-imwiet, u lanqas ġismu ma ra
t-taħsir.
32 Dan Ġesù qajmu Alla, li tiegħu
aħna lkoll xhud.
33 Għalhekk billi kien imgħolli bil-
leminija t'Alla, u billi ħa mingħand il-
Missier il-wegħda ta' l-Ispirtu s-Santu, hu
xerred dan, li intom qegħdin taraw u
tisimgħu issa.
34 Għax David ma talax fis-smewwiet:
iżda hu stess igħid: Il-Mulej qal lil
Sidi: Oqgħod fil-lemin tiegħi,
35 Sa ma nagħmel l-egħdewwa tiegħek
b'mirfes riġlejk.
36 Mela ħa tkun taf fi sgur id-dar
kollha ta' Iżrael, li Alla għamel lil dan
stess Ġesù, li intom sallabtu, sew Mulej u
kemm Kristu.
37 Issa meta semgħu dan, tniggżu
f'qalbhom, u qalu 'l Pietru, u lill-bqija
ta' l-appostli: Irġiel u aħwa, x'għandna
nagħmlu?
38 Imbagħad Pietru qalilhom: Indmu,
u kull wieħed minnkom jitgħammed
f'isem Ġesù Kristu għall-maħfra tad-
dnubiet, u taqilgħu d-don ta' l-Ispirtu
s-Santu.
39 Għax għalikom hi l-wegħda, u
għal uliedkom, u għal dawk kollha li

dixxiplu li kien iħobb Ġesù ġej wara;
dak li waqt l-ikla tmejjel fuq sidru, u qal:
Mulej min hu li sa jittradik?
21 Malli Pietru rah qal 'il Ġesù:
Mulej, u dal-bniedem x'jagħmel?
22 Qallu Ġesù: Jekk irridu jibqa' sama
niġi, x'inhu dan għalik? int imxi warajja.
23 Imbagħad ħarġet fost l-aħwa x-
xniegħa, li dak id-dixxiplu ma jmutx:
Imma Ġesù ma qallux: Ma jmutx; iżda:
Jekk irridu jibqa' sama narġa' niġi,
x'inhu dan għalik?
24 Dan hu d-dixxiplu li jixhed fuq
dawn il-ħwejjeġ, u kitibhom: u nafu li
x-xhieda tiegħu hi minnha.
25 U hemm ukoll ħafna ħwejjeġ oħra
li għamel Ġesù, li, kieku kellhom jinkitbu
waħda waħda, naħseb li lanqas id-dinja
nfisha ma tista' tasa' l-kotba li jinkitbu.
Amen.

# L-Atti Ta' L-Appostli

1 Jien għamilt l-ewwel kitba, o Teofilu,
fuq kulma beda sew jagħmel, u kemm
igħallem Ġesù,
2 San-nhar li fih irtafa', wara li kien ta
ordnijiet bl-Ispirtu s-Santu lill-appostli li
kien ħatar:
3 U li kien ukoll uriehom lilu nnifsu
ħaj wara l-passjoni tiegħu b'ħafna provi
infallibbli, billi dehrilhom għal erbgħin
jum, u tkellem fuq dak li għandu x'jaqsam
mas-saltna t'Alla:
4 U hu u qiegħed flimkien magħhom,
ordnalhom biex ma jitilqux minn Ġeru-
salem, iżda jistennew il-wegħda tal-
Missier, li, qal hu, smajtu minn għandi.
5 Għax tassew li Ġwanni għammed bl-
ilma; imma intom titgħammdu bl-Ispirtu
s-Santu minn hawn u ftit jiem oħra.
6 Mela meta ltaqgħu flimkien, staq-
sewh, billi qalulu: Mulej, jaqaw f'dan
iż-żmien sa tarġa' twaqqaf is-saltna ta'
Iżrael?
7 U qalilhom: Mhux għalikom li tkunu
tafu ż-żminijiet jew il-waqtijiet, li l-
Missier qiegħed taħt is-setgħa tiegħu stess.
8 Imma intom tieħdu qawwa, wara li
jiġi l-Ispirtu s-Santu fuqkom: u tkunu
xhud tiegħi sew f'Ġerusalem, u kemm
fil-Lhudija kollha, u fis-Samarija, u sa
truf l-art.
9 Wara li qal dawn il-ħwejjeġ, huma u
jħarsu, irtafa'; u sħaba ħaditu minn
quddiem għajnejhom.
10 U huma u jħarsu fiss lejn is-sema
waqt li kien tiela', ara, waqfu ħdejhom
żewġt irġiel lebsin l-abjad;
11 Li wkoll qalu: Ja rġiel mill-Galilija,
għax qegħdin tħarsu fiss lejn is-sema? Dan
l-istess Ġesù, li rtafa' fis-sema minn
magħkom, hekk għad jarġa' jiġi bħal ma
rajtuh sejjer fis-sema.
12 Imbagħad reġgħu lura lejn Ġeru-
salem mill-għolja li jgħidulha taż-Żebbuġ,
li hi mixja ta' Sibt minn Ġerusalem.
13 U wara li daħlu, telgħu f'għorfa,
fejn kienu joqogħdu Pietru, u Ġakbu, u
Ġwanni, u Indri, Filippu, u Tumas,
Bartilmew, u Mattew, Ġakbu bin Alfew,
u Xmun Żelote, u Ġuda ħu Ġakbu.
14 Dawn kollha komplew b'fehma
waħda jagħmlu l-orazzjoni u jitolbu, man-
nisa, u Marija omm Ġesù, u ma' ħutu.
15 U f'dawk il-jiem qam Pietru f'nofs
id-dixxipli (in-numru ta' l-ismijiet kollha
flimkien kien madwar mija u għoxrin,)
u qal:
16 Rġiel u aħwa, jaħtieġ li din l-isk-
rittura sseħħ, li l-Ispirtu s-Santu qal minn
qabel b'fomm David fuq Ġuda, li kien il-
gwida ta' dawk li ħadu 'l Ġesù.
17 Għax hu kien magħdud fostna, u
kellu sehem minn dal-ministeru.
18 Issa dal-bniedem xtara għalqa bi
ħlas il-ħażen; u waqa' għal rasu, u
nqasam min-nofs, u ħarġu msarnu kollha.
19 U dan sar magħruf min-nies kollha
li joqogħdu Ġerusalem; hekk li dik il-
għalqa jisimha bi lsienhom Aċeldama,
jiġifieri: Il-għalqa tad-demm.
20 Għax hu miktub fi ktieb is-Salmi:
Ħa ssir għamartu ħerba, u ma jkunx hemm
bniedem li jgħammar fiha: u xogħlu ħa
jieħdu ħaddieħor.
21 Għalhekk minn dawn l-irġiel li
ssieħbu magħna ż-żmien kollu li fih il-
Mulej Ġesù daħal u ħareġ fostna,
22 Ibda mill-magħmudija ta' Ġwanni,
sa dak in-nhar stess li kien meħud 'il fuq
minn magħna, jaħtieġ li wieħed isir xiehed
magħna tal-qawmien tiegħu.
23 U għażlu tnejn, Ġużepp li jgħidulu
Barsabbas, li kien imlaqqam Ġustu, u
Mattija.
24 U talbu, u qalu: Int, Mulej, li tagħ-
raf il-qlub tal-bnedmin kollha, uri lil min
għażilt minn dawn it-tnejn,
25 Biex jista' jieħu sehem minn dal-
ministeru u appostolat, li minnhom Ġuda
minħabba d-dnub waqa', biex imur għal
postu.

huma fil-bogħod, u lil kemm isejjaħ il-
Mulej Alla tagħna.
40 U b'ħafna kliem ieħor kien jixhed u
jħeġġeġ, billi jgħid: Salvaw lilkom infus-
kom minn dan in-nisel maqlub.
41 Imbagħad dawk li laqgħu l-kelma
tiegħu bil-ferħa kienu mgħammdin: u
żdiedu magħhom dak in-nhar madwar
tlitt elef ruħ.
42 U komplew iżommu sħiħ fit-
tagħlim u fix-xirka ta' l-appostli, u fil-ksir
tal-ħobż, u fit-talb.
43 U biża' ġie fuq kull ruħ: u ħafna
egħġubijiet u egħliem kienu jsiru mill-
appostli.
44 U dawk kollha li emmnu kienu
jkunu flimkien, u kellhom kollox bej-
niethom;
45 U kienu jbigħu ġidhom u ħwejjiġ-
hom, u jqassmuhom bejn kulħadd, skond
ma wieħed kien jaħtieġ.
46 U baqgħu kuljum jiltaqgħu b'fehma
waħda fit-tempju, jiksru l-ħobż minn dar
għal dar, u jieklu l-ikel tagħhom bil-ferħ u
s-safa tal-qalb,
47 Ifaħħru 'l Alla, u magħġubin mill-
poplu kollu. U l-Mulej kien kuljum iżid
lill-knisja dawk li jkunu salvati.

3 Issa Pietru u Ġwanni telgħu flimkien
fit-tempju waqt is-siegħa tat-talb, billi
kienu d-disgħa.
2 U kienu qegħdin iġorru wieħed raġel
zopp minn ġuf ommu, li kienu jqiegħdu
kuljum ħdejn il-bieb tat-tempju, li jgħidulu
s-Sabiħ, biex jitlob il-karità lil dawk li
kienu jidħlu fit-tempju;
3 Dan, malli ra 'l Pietru u 'l Ġwanni sa
jidħlu fit-tempju, talabhom il-karità.
4 U Pietru, ma' Ġwanni, iffissa għaj-
nejh fuqu, u qal: Ħares lejna.
5 U dak qagħad iħares lejhom, jistenna
li jaqla' xi ħaġa minn għandhom.
6 Imbagħad Pietru qal: Fidda u deheb
m'għandix; iżda dak li għandi nagħti-
hulek: F'isem Ġesù Kristu ta' Nażaret
qum u imxi.
7 U qabdu minn idu l-leminija, u
qajmu: u minnufih riġlejh u l-għadam
ta' l-egħkiesi ssaħħu.
8 U dak filli qabeż u waqaf, u mexa, u
daħal magħhom fit-tempju, jimxi, u jaq-
beż, u jfaħħar 'l Alla;
9 U l-poplu kollu rah jimxi, u jfaħħar 'l
Alla:
10 U għarfu li kien dak li kien joqgħod
bil-qiegħda ħdejn il-bieb is-Sabiħ tat-
tempju jitlob il-karità: u mtlew bil-għaġeb,
u nbelgħu b'dak li kien ġralu.
11 U kif ir-raġel zopp li kien imfejjaq
kien imqabbad ma' Pietru u Ġwanni,
il-poplu kollu ġera lejhom fil-portku, li
jgħidulu ta' Salamun, mistagħġeb wisq.
12 U meta Pietru ra dan, wieġeb lill-
poplu: Ja rġiel ta' Iżrael, għaliex tistagħ-
ġbu b'dan? Jew għaliex għajnejkom fuqna,
bħalkieku bil-qawwa u l-qdusija tagħna
għamilna lil dar-raġel jimxi?
13 Alla t'Abraham, u ta' Iżakk, u ta'
Ġakobb, Alla ta' missirijietna, igglorifika
lil Ibnu Ġesù; dak li intom ittradejtu, u
ċħadtu quddiem Pilatu, meta dan kien
qatagħha li jeħilsu.
14 Iżda intom ċħadtu 'l Qaddis u
l-Ġust, u tlabtu li jingħatalkom qattiel;
15 U qtiltu l-Prinċep tal-ħajja, li Alla
rxoxta mill-imwiet; u ta' dan aħna
xhud.
16 U bil-fidi fl-isem tiegħu, dar-raġel,
li intom tarawh u tafuh, kien imsaħħaħ
bl-isem tiegħu: iva, il-fidi li għandna bih,
tat lil dar-raġel din is-saħħa kollha,
quddiemkom ilkoll.
17 U issa, l-aħwa, jiena naf li għamiltu
dan mill-injoranza, kif għamlu wkoll il-
kbarat tagħkom.
18 Imma dawk il-ħwejjeġ, li Alla minn
qabel wera b'fomm il-profeti kollha
tiegħu, illi Kristu kellu jbati, hu hekk
ġagħal li jseħħu.
19 Indmu mela, u ikkonvertu, biex
dnubietkom jitħassru, meta jasal żmien
il-mistrieħ minn quddiem il-Mulej;
20 U jibgħat 'il Ġesù Kristu, li kien
imxandar lilkom minn qabel:
21 Li s-sema għandu jilqgħu sa żmien
it-tiġdid ta' kollox, li qal Alla b'fomm il-
profeti qaddisa kollha tiegħu minn mindu
bdiet id-dinja.
22 Għax Mosè tassew qal lill-missirijiet:
Il-Mulej Alla tagħkom iqajmilkom profeta
minn ħutkom, bħali; isimgħuh f'kulma
jgħidilkom.
23 U għad jiġri, li kull ruħ, li ma tismax
lil dak il-profeta, tinqered minn fost il-
poplu.
24 Iva, u l-profeti kollha minn Samwel
u dawk li ġew wara, dawk kollha li
tkellmu, ħabbru wkoll dawn il-jiem.
25 Intom ulied il-profeti, u wlied il-
għaqda li għamel Alla ma' missirijietkom,
meta qal 'l Abraham: U jitbierku f'ismek
it-tribujiet kollha ta' l-art.
26 Għalikom l-ewwel Alla qajjem 'l
Ibnu Ġesù, u bagħtu biex iberikkom, u
jdawwar lil kull wieħed minnkom mill-
ħażen tiegħu.

4 U huma u jkellmu lill-poplu, il-
qassisin, u l-kaptan tat-tempju, u
s-Sadduqin, ġew fuqhom,
2 Imdejqin għax kienu jgħallmu lill-
poplu, u jxandru f'Ġesù l-qawmien mill-
imwiet.
3 U middew idejhom fuqhom, u żam-
mewhom il-ħabs sal-għada: għax issa kien
filgħaxija.
4 Madankollu ħafna minnhom li sem-

għu l-kelma emmnu; u l-għadd tar-rġiel
kien madwar ħamest elef.
5 U ġara l-għada, illi l-kbarat, u x-xjuħ,
u l-iskribi tagħhom,
6 U Anna l-qassis il-kbir, u Qajfas, u
Ġwanni, u Alessandru, u dawk kollha li
kienu jiġu mill-qassis il-kbir, inġemgħu
flimkien f'Ġerusalem.
7 U meta qegħduhom fin-nofs, staq-
sewhom: B'liema setgħa, jew f'liema isem,
għamiltu dan intom?
8 Imbagħad Pietru, mimli bl-Ispirtu
s-Santu, qalilhom: Ja kbarat tal-poplu, u
xjuħ ta' Iżrael.
9 Jekk aħna llum mistħarrġin fuq il-ġid
magħmul lir-raġel bla saħħa, li bih kien
imfejjaq;
10 Ħa jkun magħruf lilkom ilkoll, u
lill-poplu kollu ta' Iżrael, li bl-isem ta'
Ġesù Kristu ta' Nażaret, li intom sallabtu,
u li Alla qajmu mill-imwiet, bih dar-raġel
qiegħed hawn quddiemkom qawwi u sħiħ.
11 Dan hu l-ġebla li intom il-bennejja
warrabtu, u li saret ras il-għareb.
12 U lanqas f'ħadd ieħor mhemm
salvazzjoni: għax mhemm ebda isem
ieħor taħt is-sema mogħti fost il-bnedmin,
li bih nistgħu nkunu salvati.
13 Issa meta raw il-qlubija ta' Pietru u
ta' Ġwanni, u ndunaw li kienu nies bla
għerf u bla tagħlim, stagħġbu; u għarfu-
hom li kienu ma' Ġesù.
14 U billi raw ir-raġel imfejjaq qiegħed
magħhom, ma setgħu jgħidu xejn kontra.
15 Iżda wara li ġagħluhom joħorġu
mill-kunsill, tkellmu bejniethom,
16 Billi qalu: X'nagħmlu b'dawn ir-
rġiel? Għax li tassew miraklu magħruf sar
bihom jidher lil dawk kollha li jgħammru
f'Ġerusalem; u ma nistgħux niċħduh.
17 Imma biex dan ma jixteridx aktar
qalb il-poplu, ħa nhedduhom bis-sħiħ,
biex ma jkellmu ebda bniedem f'dan l-
isem.
18 U għajtulhom, u ordnawlhom biex
ma jitkellmu xejn, u lanqas igħallmu
f'isem Ġesù.
19 Iżda Pietru u Ġwanni wieġbu, u
qalulhom: Jekk hux sewwa quddiem Alla
li nisimgħu minnkom aktar milli minn
Alla, aqtgħu intom.
20 Għax aħna ma nistgħux ma nitkell-
mux fuq dak li rajna u smajna.
21 Għalhekk wara li reġgħu hedduhom,
ħallewhom imorru, għax ma sabu xejn
fiex jikkastigawhom, minħabba l-poplu:
għax kulħadd igglorifika 'l Alla għal li
ġara.
22 Għax ir-raġel li fuqu sar il-miraklu
tal-fejqan kellu aktar minn erbgħin sena.
23 U wara li ntelqu, marru għand
sħabhom, u għarrfuhom b'kulma qalul-
hom il-qassisin il-kbar u x-xjuħ.
24 U meta semgħu dan, għollew
leħinhom għalenija lejn Alla, u qalu:
Mulej, int Alla, li għamilt is-sema, u l-art,
u l-baħar, u kulma fihom:
25 Int li b'fomm David qaddej tiegħek
għidt: Il-għala għadbu l-pagani, u l-popli
ħasbu ħsibijiet fiergħa?
26 U qamu s-slaten ta' l-art, u l-kbarat
inġemgħu flimkien kontra l-Mulej, u
kontra l-Kristu tiegħu.
27 Għaliex tabilħaqq inġemgħu flim-
kien kontra t-tifel qaddis tiegħek Ġesù, li
int dlikt, sew Erodi u kemm Pilatu, mal-
Ġentili u l-poplu ta' Iżrael.
28 Biex jagħmlu kulma idejk u l-fehma
tiegħek qatgħu minn qabel li għandu
jsir.
29 U issa, Mulej, ħares lejn it-tehdid
tagħhom: u agħti lill-qaddejja tiegħek, li
jitkellmu kelmtek bil-qlubija kollha,
30 Billi tmidd idek biex tfejjaq; u jsiru
egħliem, u egħġubijiet, f'isem it-tifel
qaddis tiegħek Ġesù.
31 U wara li talbu, theżżeż il-post fejn
kienu miġmugħin flimkien; u kollha
mtlew bl-Ispirtu s-Santu, u tkellmu l-
kelma t'Alla bil-qlubija.
32 U l-kotra ta' dawk li emmnu kienu
qalb waħda u ruħ waħda: u lanqas ħadd
minnhom ma qal li ħaġa milli għandu hi
tiegħu; iżda kellhom kollox ta' kulħadd.
33 U b'qawwa kbira l-appostli taw
ix-xhieda tagħhom fuq il-qawmien tal-
Mulej Ġesù: u grazzja kienet fuqhom
ilkoll.
34 Lanqas ħadd ma kien hemm fosthom
li kien fil-bżonn: għax dawk kollha li
kellhom art jew djar kienu jbigħuhom, u
jġibu l-prezzijiet tal-ħwejjeġ li nbiegħu,
35 U jqegħduhom f'riġlejn l-appostli: u
kien isir tqassim lil kull wieħed skond ma
kien jinħtieġlu.
36 U Ġożè, imlaqqam Barnaba mill-
appostli (li jfisser, Bin il-Faraġ) Levita,
minn Ċipru,
37 Billi kellu għalqa, biegħha, u ġieb
il-flus, u qegħidhom f'riġlejn l-appostli.

5 Iżda wieħed raġel jismu Ħananija, ma'
martu Saffira, biegħ qasam,
2 U żamm biċċa mill-prezz, u martu
qablet ukoll ma' dan, u ġieb biċċa waħda,
u qegħidha f'riġlejn l-appostli.
3 Iżda Pietru qal: Ħananija, għaliex
imlielek qalbek ix-xitan biex tigdeb lill-
Ispirtu s-Santu, u twarrab biċċa mill-
prezz tal-qasam?
4 Kieku baqa' għandek, mhux tiegħek
kien jibqa'? U wara li nbiegħ, ma kienx
taħt jeddek? Għax daħħalt dil-ħaġa
f'qalbek? Mhux lill-bnedmin gdibt, imma
'l Alla.
5 U malli Ħananija sama' dal-kliem
waqa', u ħarġet ruħu: u waqa' biża' kbir
fuq dawk kollha li semgħu dawn il-
ħwejjeġ.

6 U ż-żgħażagħ qamu, u keffnuh, u
ġarrewh 'il barra, u difnuh.
7 U kien xi tliet sigħat wara, meta
martu, li ma kenitx taf x'ġara, daħlet.
8 U Pietru weġibha: Għidli jekk
begħtux daqshekk il-qasam? U qalet:
Iva, daqshekk.
9 Imbagħad Pietru qalilha: Il-għala
ftehimtu bejnietkom biex iġġarrbu l-
Ispirtu tal-Mulej? Ara, riġlejn dawk li
difnu 'l żewġek qegħdin fil-bieb, u sa
jġorruk 'il barra.
10 U minnufih waqgħet f'riġlejh, u
ruħha ħarġet: u ż-żgħażagħ daħlu, u
sabuha mejta, u wara ġarrewha 'l barra,
u difnuha ħdejn żewġha.
11 U waqa' biża' kbir fuq il-knisja
kollha, u fuq dawk kollha li semgħu
b'dawn il-ħwejjeġ.
12 U b'idejn l-appostli saru ħafna
egħliem u egħġubijiet fost il-poplu; (u
kienu jkunu lkoll għalenija taħt il-portku
ta' Salamun.
13 Iżda mill-oħrajn ħadd ma kellu l-
ħila jingħaqad magħhom: imma l-poplu
kien ifaħħarhom.
14 U dawk li jemmnu kienu dejjem
jiżdiedu lill-Melej, ġemgħat sew ta' rġiel u
kemm ta' nisa.)
15 Hekk li kienu jġibu l-morda fit-
toroq, u jqegħduhom fuq il-firxa u l-
imtieraħ, biex għallinqas id-dell ta' Pietru,
hu u għaddej, idellel 'il xi ħadd minnhom.
16 U hemm ġew ukoll ġemgħat ta' nies
mill-ibliet ta' madwar Ġerusalem, iġibu
nies morda, u lil dawk li kienu maħkumin
mill-ispirti mniġġsa: u kienu jfiequ kollha.
17 Imbagħad il-qassis il-kbir qam, u
dawk kollha li kienu miegħu, (jiġifieri s-
setta tas-Sadduqin,) u mtlew bil-għira.
18 U meddew idejhom fuq l-appostli, u
tefgħuhom fil-ħabs tal-poplu.
19 Imma l-anġlu tal-Mulej bil-lejl fetaħ
il-bwieb tal-ħabs, u ħariġhom barra, u qal:
20 Morru, qumu u għidu fit-tempju lill-
poplu l-kliem kollu ta' dil-ħajja.
21 U malli semgħu dan, daħlu fit-
tempju kmieni filgħodu, u għallmu. Iżda
ġie l-qassis il-kbir, u dawk li kienu miegħu,
u laqqgħu l-kunsill, u s-senat kollu ta'
wlied Iżrael, u bagħtu jġibuhom mill-
ħabs.
22 Iżda meta l-għases ġew, u ma sabu-
homx il-ħabs, marru lura, u taw l-aħbar,
23 Billi qalu: Tassew li sibna l-ħabs
magħluq tajjeb, u l-għases qegħdin
quddiem il-bwieb: iżda meta ftaħna, ma
sibna l-ħadd ġewwa.
24 Issa meta l-qassis il-kbir u l-kaptan
tat-tempju, u l-kbarat tal-qassisin semgħu
dawn il-ħwejjeġ, bdew jitħassbu fuqhom,
x'sata' kien dan.
25 Imbagħad ġie wieħed igħid: Ara, ir-
rġiel li tfajtu l-ħabs qegħdin fit-tempju, u
jgħallmu lill-poplu.
26 Imbagħad mar il-kaptan mal-
għases, u ġiebhom mhux bis-saħħa: għax
kienu jibżgħu li jitħaġġru mill-poplu.
27 U meta ġibuhom, qegħduhom qud-
diem il-kunsill: u l-qassis il-kbir staqsie-
hom:
28 Billi qal: Aħna ma wissejniekomx
bis-sħiħ biex ma tgħallmux f'dan l-isem? u,
ara, intom imlejtu 'l Ġerusalem bit-
tagħlim tagħkom, u tridu ġġibu fuqna d-
demm ta' dal-bniedem.
29 Wieġbu Pietru u l-appostli l-oħra,
u qalu: Aħna għandna nisimgħu minn
Alla aktar milli mill-bnedmin.
30 Alla ta' missirijietna qajjem 'il
Ġesù, li intom qtiltuh u dendiltuh ma'
għuda.
31 Lil dan Alla għollieh bil-leminija
tiegħu, biex ikun Prinċep u Salvatur, biex
jagħti 'l Iżrael l-indiema, u l-maħfra tad-
dnubiet.
32 U aħna xhud tiegħu ta' dawn il-
ħwejjeġ; u hekk hu wkoll l-Ispirtu s-Santu,
li Alla ta lil dawk li jisimgħu minnu.
33 Meta semgħu dan, intlaqtu fil-
laħam il-ħaj, u ftiehmu li joqtluhom.
34 Imbagħad qam fil-kunsill wieħed
Fariżew, jismu Gamaljel, duttur tal-liġi, u
mweġġah mill-poplu kollu, u ordna li
joħorġu għal ftit l-appostli;
35 U qalilhom: Ja rġiel ta' Iżrael,
iftħu għajnejkom x'sa tagħmlu lil dawn
ir-rġiel.
36 Għax qabel dawn il-jiem qam
Tewdas, jiftaħar li hu xi ħadd; u ssieħbu
miegħu xi erba' mitt ruħ, u nqatel; u dawk
kollha li kienu jisimgħu minnu xterdu, u
nġiebu fix-xejn.
37 Wara dar-raġel deher Ġuda mill-
Galilija, fi żmien il-għadd tan-nies, u ġibed
ħafna nies għal warajh: dan ukoll inqered;
u dawk kollha li kienu jisimgħu minnu,
xterdu.
38 U issa ngħidilkom: Warrbu minn
dawn ir-rġiel, erħulhom: għax jekk dal-
ħsieb jew dax-xogħol ġejjin mill-bnedmin,
jisfgħu fix-xejn:
39 Iżda jekk ġejjin minn Alla, intom
ma tistgħux teqerduhom; li ma tidhrux li
qegħdin teħduha m'Alla.
40 U qablu miegħu: u meta sejħu lill-
appostli, u sawtuhom, ordnawlhom biex
ma jitkellmux f'isem Ġesù, u rħewlhom
imorru.
41 U huma telqu minn quddiem il-
kunsill, ferħanin għax kienu miżmumin li
kien jistħoqqilhom illi jbatu l-għajb għal
ismu.
42 U kuljum fit-tempju, u f'kull dar,
ma kinux jehdew igħallmu, u jxandru 'l
Ġesù Kristu.

6 U f'dawk il-jiem, meta l-għadd tad-
dixxipli kotor, qam xi tgergir mill-

Griegi kontra l-Lhud, għax in-nisa romol
tagħhom ma kinux imfittxin fil-ħedma ta'
kuljum.
2 Imbagħad it-tnax sejħu l-ġemgħa
tad-dixxipli lejhom, u qalulhom: Mhux
sewwa li aħna nħallu l-kelma t'Alla, u
naqdu fl-imwejjed.
3 Għalhekk, l-aħwa, agħżlu fostkom
sebat irġiel li għandhom isem tajjeb, mim-
lijin bl-Ispirtu s-Santu u bil-għerf, li aħna
nistgħu nqabbduhom b'dax-xogħol.
4 Iżda aħna nagħtu ruħna kuljum għat-
talb, u għall-ministeru tal-kelma.
5 U dal-kliem għoġob lill-ġemgħa
kollha: u għażlu 'l Stiefnu, raġel mimli
bil-fidi u bl-Ispirtu s-Santu, u 'l Filippu,
u 'l Prokoru, u 'l Nikanor, u 'l Timon, u
'l Parmenas, u 'l Nikolas prożelitu minn
Antijokija:
6 U qegħduhom quddiem l-appostli: u
wara li talbu, qiegħdu idejhom fuqhom,
7 U l-kelma t'Alla żdiedet, u l-għadd
tad-dixxipli kotor f'Ġerusalem; u kotra
kbira ta' qassisin qagħdet għall-fidi.
8 U Stiefnu, mimli fidi u qawwa,
għamel egħġubijiet kbar u mirakli qalb il-
poplu.
9 Imbagħad nqalgħu x'uħud minn tas-
sinagoga, li jgħidulha s-sinagoga tal-
Libertini, u tal-Qirenin, u ta' l-Alessand-
rini, u ta' dawk li kienu miċ-Ċiliċja u mill-
Asja, jeħduha ma' Stiefnu.
10 U ma kinux jistgħu jieqfu lill-għerf
u l-ispirtu li bihom kien jitkellem.
11 Imbagħad ġiegħlu xi rġiel jixhdu
falz, billi qalu: Smajnieh igħid kliem ta'
dagħa kontra Mosè, u kontra Alla.
12 U qajmu l-poplu, u x-xjuħ, u l-
iskribi, u ġew fuqu, u qabduh, u ġibuh fil-
kunsill,
13 U ġiebu xhud foloz, li qalu: Dar-
raġel ma jehdiex jitkellem kliem ta' dagħa
kontra dal-post imqaddes, u l-liġi:
14 Għax smajnieh igħid, li dan Ġesù
ta' Nażaret iġarraf dal-post, u jbiddel id-
drawwiet li tana Mosè.
15 U dawk kollha li kienu bil-qiegħda
fil-kunsill, ħuma u jħarsu lejh, raw wiċċu
donnu t'anġlu.

7 Imbagħad qal il-qassis il-kbir: Huma
hekk dawn il-ħwejjeġ?
2 U wieġeb: Rġiel, aħwa, u missirijiet,
isimgħu: Alla tal-glorja deher lil missierna
Abraham, meta kien fil-Mesopotamja,
qabel ma għammar f'Ħaran,
3 U qallu: Oħroġ minn artek, u minn
qrabatek, u ejja f'art li sa nurik.
4 Imbagħad ħareġ minn art il-Kaldin,
u għammar f'Ħaran: u minn hemm, meta
missieru miet, ġiebu f'din l-art, li fiha
intom issa tgħammru.
5 U ma tah ebda wirt fiha; le, lanqas
daqs kemm imidd siequ fuqha: iżda
wiegħed li jagħtuhielu bħala tiegħu, u lil
nislu warajh, għalkemm kien għad ma
kellu ebda iben.
6 U hekk kellmu Alla: Li nislu jgħam-
mar f'art barranija; u jeħduhom fil-jasar,
u jaħqruhom għal erba' mitt sena.
7 U nagħmel ħaqq mill-ġens li jkunu
mjassrin minnu, qal Alla: u wara dan
joħorġu, u jagħtuni qima f'dan il-post.
8 U tah ir-rabta taċ-ċirkonċiżjoni: u
hekk Abraham nissel 'l Iżakk, u għamillu
ċ-ċirkonċiżjoni fit-tmien jum; u Iżakk
nissel 'il Ġakobb; u Ġakobb nissel lit-
tnax-il patrijarka.
9 U l-patrijarki, imqanqlin mill-għira,
biegħu 'l Ġużepp fl-Eġittu: iżda Alla kien
miegħu,
10 U ħelsu mill-għali kollu tiegħu, u
tah grazzja u għerf quddiem Fargħun
sultan ta' l-Eġittu; u dan għamlu gvernatur
ta' l-Eġittu u ta' daru kollha.
11 Issa ġie l-għaks fuq l-art kollha ta'
l-Eġittu u ta' Kangħan, u għali kbir: u ma
sabux ikel missirijietna.
12 Imma meta Ġakobb sama' li kien
hemm il-qamħ fl-Eġittu, bagħat l-ewwel
lil missirijietna.
13 U t-tieni darba Ġużepp intgħaraf
minn ħutu; u qrabat Ġużepp intgħarfu
minn Fargħun.
14 Imbagħad bagħat Ġużepp isejjaħ
għandu 'l Ġakobb missieru, u l-qrabatu
kollha, ħamsa u sebgħin ruħ.
15 U niżel Ġakobb l-Eġittu, u miet, hu,
u missirijietna,
16 U kienu meħudin Sikem, u tqiegħdu
fil-qabar li kien xtara Abraham b'somma
flus minn għand ulied Ħemor, missier
Sikem.
17 Iżda meta qorob iż-żmien tal-
wegħda, li Alla kien ħalef 'l Abraham, il-
poplu kiber u kotor fl-Eġittu,
18 Sama tala' sultan ieħor, li ma kienx
jaf 'il Ġużepp.
19 Dan ħadem bil-ħżunija ma' niesna,
u mexa ħażin ma' missirijietna, biex
iġegħilhom jarmu t-trabi tagħhom, ħalli
ma jibqgħux ħajjin.
20 F'dak iż-żmien twieled Mosè, u kien
sabiħ wisq, u trabba f'dar missieru għal
tliet xhur:
21 U meta kien mitfugħ barra, bint
Fargħun refgħetu, u rabbietu bħal binha
stess.
22 U Mosè kien imgħallem f'kull għerf
ta' l-Eġizzjani, u kien qawwi fil-kliem u
fl-egħmil.
23 U meta għalaq erbgħin sena, tatu
qalbu li jżur lil ħutu wlied Iżrael.
24 U meta ra wieħed minnhom jin-
ħaqar, qabeż għalih, u tħallas mill-
Eġizzjan li kien jaħqru, u qatlu.
25 Għax hu ħaseb li ħutu kienu fehmu
kif Alla kien sa jagħtihom il-ħelsien
b'idejh: imma ma fehmux.

26 U l-għada deher fuqhom waqt li
kienu jiġġieldu, u ried isewwihom, billi
qal: Rġiel, intom aħwa; għax tagħmlu
d-deni lil xulxin?
27 Iżda dak li kien jagħmel id-deni lil
ġaru tefgħu 'l hemm, billi qallu: Min
għamlek ħakem u mħallef fuqna?
28 Jaqaw trid toqtolni, bħal ma
għamilt ilbieraħ lill-Eġizzjan?
29 Imbagħad ħarab Mosè għal dal-
kliem, u kien barrani f'art Madjan, fejn
kellu żewġt itfal.
30 U meta għaddew erbgħin sena,
deherlu anġlu fid-deżert tal-muntanja
Sinaj, fin-nar ta' ħoġġieġa tal-għolliq.
31 Xħin Mosè raha, stagħġeb bid-
dehra: u hu u riesaq biex iħares lejha,
ġie leħen il-Mulej,
32 Igħid: Jien Alla ta' missirijietek,
Alla t'Abraham, u Alla ta' Iżakk, u Alla
ta' Ġakobb. Imbagħad triegħed Mosè, u
ma kellux ħila jħares.
33 Imbagħad qallu l-Mulej: Neħħi
l-qorq minn riġlejk: għax il-post fejn
qiegħed hu art imqaddsa.
34 Jien rajt, jien rajt it-tbatija tal-poplu
tiegħi li hu fl-Eġittu, u smajt il-krib tiegħu,
u nżilt biex neħlishom. U issa ejja, biex
nibgħatek l-Eġittu.
35 Dan Mosè, li ċaħduh, billi qalulu:
Minn għamlek ħakem u mħallef? hu dak
stess li Alla bagħat biex ikun ħakem u
ħellies b'id l-anġlu li deherlu fil-għolliq.
36 Hu li ħariġhom, wara li kien għamel
egħġubijiet u egħliem fl-art ta' l-Eġittu, u
fil-baħar l-Aħmar, u fid-deżert għal
erbgħin sena.
37 Dan hu dak Mosè, li qal lil ulied
Iżrael: Profeta jqajmilkom il-Mulej
Alla tagħkom minn fost ħutkom, bħali;
lilu jsimgħu.
38 Dan hu dak, li kien fil-ġemgħa fid-
deżert ma' l-anġlu li kellmu fuq il-muntan-
ja Sinaj, u ma' missirijietna: li laqa' l-
orakli tal-ħajja biex jagħtihomlna:
39 U li minnu missirijietna ma ridux
jisimgħu, iżda warrbuh minnhom, u
b'qalbhom reġgħu lejn l-Eġittu,
40 Billi qalu 'l Arun: Agħmlilna allat
biex jimxu quddiemna: għax dan Mosè, li
ħariġna mill-art ta' l-Eġittu, ma nafux
x'sar minnu.
41 U għamlu għoġol f'dawn il-jiem, u
offrew sagrifiċċju lill-idolu, u ferħu
b'egħmil idejhom.
42 Imbagħad Alla dar minnhom u
telaqhom għall-qima tal-qtajja tas-sema;
kif inhu miktub fil-ktieb tal-profeti: Ja dar
Iżrael, jaqaw offrejtuli intom bhejjem
maqtula u sagrifiċċji tul erbgħin sena fid-
deżert?
43 Iva, intom erfajtu l-għarix ta'
Molok, u l-kewkba t'alla tagħkom Refan,
xbihat li għamiltu biex tqimuhom, u jien
inġorrkom 'il hemm minn Babel.
44 Missirijietna kellhom il-għarix tax-
xhieda fid-deżert, bħal ma kien ordna, hu
u jkellem 'il Mosè, biex jagħmlu skond ix-
xbieha li kien ra.
45 Li wkoll missirijietna li ġew wara
daħħlu ma' Ġożwè fl-art tal-Ġentili, li
Alla keċċa minn quddiem wiċċ missirijiet-
na, sa żmien David;
46 Li sab grazzja quddiem Alla, u xtaq
li jsib agħmara għal Alla ta' Ġakobb.
47 Iżda Salamun bnielu dar.
48 Iżda Alla l-Għoli ma jgħammarx
f'tempji magħmulin bl-idejn; bħal ma
jgħid il-profeta:
49 Is-sema hu t-tron tiegħi, u l-art
mirfes riġlejja: liema dar tibnuli? igħid il-
Mulej: jew liema hu l-lok tal-mistrieħ
tiegħi?
50 Mhux idi li għamlet dawn il-ħwejjeġ
kollha?
51 Ja qlub iebsa, u qlub u widnejn bla
ċirkonċiżjoni, intom dejjem iżżommu
iebes lill-Ispirtu s-Santu: kif għamlu
missirijietkom, hekk tagħmlu intom.
52 Liema hu mill-profeti li ma ipperseg-
witawhx missirijietkom? U huma qatlu lil
dawk li ħabbru il-miġja tal-Ġust; li
tiegħu intom issa sirtu tradituri u qattiela:
53 Intom li ħadtu l-liġi kif intgħatat
mill-anġli, u ma ħaristuhiex.
54 Malli semgħu dawn il-ħwejjeġ,
ħassew qalbhom minfuda, u bdew
igħażgħżu snienhom għalih.
55 Imma hu, billi kien mimli bl-Ispirtu
s-Santu, sammar għajnejh fis-sema, u ra
l-glorja t'Alla, u 'l Ġesù wieqaf fil-
leminija t'Alla,
56 U qal: Ara, qiegħed nara s-smew-
wiet miftuħa, u 'l Bin il-bniedem wieqaf
fil-leminija t'Alla.
57 Imbagħad għajtu b'leħen għoli, u
saddew widnejhom, u ġrew fuqu b'fehma
waħda,
58 U tefgħuh barra mill-belt, u ħaġ-
ġruh: u x-xhud qiegħdu lbieshom f'riġlejn
żagħżugħ, li kien jismu Sawl.
59 U huma ħaġġru 'l Stiefnu, li kien
isejjaħ 'l Alla, u jgħid: Mulej Ġesù, ilqa'
l-ispirtu tiegħi.
60 U qagħad għarkobbtejh, u għajjat
b'leħen għoli: Mulej, la tgħoddulhomx
dan id-dnub. U malli qal dan, raqad.

8 U Sawl kien jaqbel mal-qtil tiegħu. U
kien hemm f'dak iż-żmien persekuzz-
joni kbira kontra l-knisja li kienet f'
Ġerusalem; u kienu kollha mxerrdin fl-
artijiet tal-Lhudija u s-Samarija, barra
mill-appostli.
2 U rġiel twajba ħadu 'l Stiefnu biex
jidfnuh, u għamlu biki kbir fuqu.
3 Imma Sawl kien iħarbat il-knisja,
billi kien jidħol f'kull dar, u jkarkar rġiel u
nisa, u jitfagħhom fil-ħabs.

4 Dawk mela li kienu xterdu kienu
jmorru kullimkien ixandru l-kelma.
5 Imbagħad Filippu niżel fil-belt tas-
Samarija, u xandrilhom 'il Kristu.
6 U l-poplu b'fehma waħda ta widen
għal dak li Filippu kien igħid, billi kien
jisma' u jara l-mirakli li kien jagħmel.
7 Għax spirti mniġġsa, igħajtu b'leħen
qawwi, kienu joħorġu minn ħafna li kienu
fihom: u ħafna mifluġin, u zopop, kienu
mfejqa.
8 U kien hemm ferħ kbir f'dik il-belt.
9 Imma kien hemm raġel, jismu Xmun,
li żmien qabel fl-istess belt kien jagħmel is-
sħarijiet, u jsaħħar in-nies tas-Samarija,
billi kien igħid li kien xi ħaġa kbira:
10 Lil dan, mill-iżgħar sa l-akbar,
kollha kienu jagħtuh widen, billi jgħidu:
Dan ir-raġel hu l-qawwa l-kbira t'Alla.
11 U kienu jisimgħu minnu, għax għal
żmien twil kien għaġġibhom bis-sħarijiet.
12 Iżda meta emmnu f'Filippu, li kien
ixandrilhom ħwejjeġ li għandhom x'jaq-
smu mas-saltna t'Alla, u l-isem ta' Ġesù
Kristu, tgħammdu, sew ir-rġiel u kemm
in-nisa.
13 Imbagħad Xmun stess emmen ukoll:
u wara li tgħammed, baqa' ma' Filippu, u
stagħġeb, billi ra l-mirakli u l-egħliem li
kienu jsiru.
14 Issa meta l-appostli li kienu Ġerusa-
lem semgħu li Samarija laqgħet il-kelma
t'Alla, bagħtulhom 'il Pietru u 'l Ġwanni:
15 Li, meta niżlu, talbu għalihom, biex
jieħdu l-Ispirtu s-Santu:
16 (Għax kien għadu ma niżel fuq ebda
wieħed minnhom: imma biss kienu
mgħammdin fl-isem tal-Mulej Ġesù.)
17 Imbagħad qiegħdu idejhom fuq-
hom, u ħadu l-Ispirtu s-Santu.
18 U meta Xmun ra li l-Ispirtu s-Santu
kien jintgħata bit-tqegħid ta' idejn l-
appostli, offrielhom il-flus,
19 Billi qal: Agħtuni wkoll din is-
setgħa, li fuq kull min inqiegħdlu idejja,
jieħu l-Ispirtu s-Santu.
20 Iżda Pietru qallu: Ħa jintilfu flusek
miegħek, għax ħsibt li l-għotja t'Alla
tista' tinxtara bil-flus.
21 Int la għandek sehem u lanqas qsim
f'dil-ħaġa: għax qalbek mhix sewwa qud-
diem Alla.
22 Indem mela minn dal-ħażen tiegħek,
u itlob 'l Alla, biex forsi l-ħsieb ta' qalbek
jinħafirlek.
23 Għax jien nara li int qiegħed fl-
imrar tal-morr, u fir-rbat tal-ħażen.
24 Imbagħad wieġeb Xmun, u qal:
Itolbu intom għalija lill-Mulej, biex ma
jiġrili xejn milli għidtu.
25 U huma, wara li xehdu u xandru l-
kelma tal-Mulej, reġgħu lura lejn Ġerusa-
lem, u xandru l-evanġelju f'ħafna rħula
tas-Samaritani.
26 U l-anġlu tal-Mulej kellem 'il
Filippu, billi qal: Qum, u mur lejn in-nofs-
inhar fit-triq li tinżel minn Ġerusalem għal
Gaża, li hi mwarrba.
27 U qam u telaq: u, ara, wieħed mill-
Etjopja, ewnuku ta' setgħa kbira taħt
Kandaka sultana ta' l-Etjopin, li kien fuq
it-teżor kollu tagħha, u kien ġie Ġerusa-
lem biex jagħti qima,
28 Kien sejjer lura, bil-qiegħda fuq
il-karru tiegħu, jaqra l-profeta Isaija.
29 Imbagħad qal l-Ispirtu 'l Filippu:
Ersaq, u aqbad ma' dal-karru.
30 U Filippu ġera lejh, u semgħu jaqra
l-profeta Isaija, u qallu: Tifhem dak li
qiegħed taqra?
31 U qal: Kif nista', jekk xi ħadd ma
jmexxinix? U talab 'il Filippu biex jirkeb
u joqgħod ħdejh.
32 Il-biċċa ta' l-iskrittura li kien jaqra
kienet din: Bħal nagħġa ttieħed għall-
qatla; u bħal ħaruf bla leħen quddiem
minn iġiżżu, hekk hu ma fetaħx fommu:
33 Fl-umiljazzjoni tiegħu l-ħaqq tiegħu
nċaħad: min qatt jista' jfisser nislu? għax
ħajtu neħħewlu mill-art.
34 U l-ewnuku wieġeb 'il Filippu, u
qal: Insaqsik: Fuq min qiegħed igħid dan
il-profeta? fuqu nnifsu jew fuq ħadd-
ieħor?
35 Imbagħad Filippu fetaħ fommu, u
beda minn dik l-iskrittura, u xandarlu 'l
Ġesù.
36 U huma u sejrin fit-triq, ġew fejn
kien hemm l-ilma: u qal l-ewnuku: Ara,
hawn l-ilma; x'inhu li jżommni li ma
nitgħammidx?
37 U Filippu qal: Jekk temmen b'qal-
bek kollha, tista'. U wieġeb, u qal:
Nemmen li Ġesù Kristu hu Bin Alla.
38 U waqqaf il-karru: u niżlu t-tnejn fl-
ilma, sew Filippu u kemm l-ewnuku; u
għammdu.
39 U meta telgħu mill-ilma, l-Ispirtu
tal-Mulej ħataf 'il Filippu, hekk li l-
ewnuku ma rahx aktar: u baqa' sejjer
ferħan għal triqtu.
40 Iżda Filippu nstab f'Ażot: u hu u
għaddej, xandar f'kull belt, sa ma wasal
f'Ċesarija.

9 U Sawl, nifsu kollu theddid u qtil
kontra d-dixxipli tal-Mulej, mar għand
il-qassis il-kbir,
2 U talab minn għandu ittri għas-
sinagoga ta' Damasku, biex jekk isib lil
x'uħud ta' dat-tagħlim, sew irġiel u kemm
nisa, iġibhom marbutin f'Ġerusalem.
3 U kif kien sejjer, qorob lejn Damasku:
u f'daqqa waħda idda madwaru dawl mis-
sema:
4 U waqa' fl-art, u sama' leħen igħidlu:
Sawl, Sawl, għaliex qiegħed tipperseg-
witani?
5 U qal: Min int, Mulej? U l-Mulej qal:

Jien Ġesù li qiegħed tippersegwita: iebes
għalik li toqmos kontra n-niggieża.
6 U jirtgħod, u miblugħ qal: Mulej xi
tridni nagħmel? U l-Mulej qallu: Qum, u
idħol il-belt, u jgħidulek x'għandek tagħ-
mel.
7 U l-irġiel li kienu sejrin miegħu waqfu
mbikkmin, filli semgħu leħen, bla ma raw
lil ħadd.
8 U Sawl qam mill-art; u meta għaj-
nejh infetħu, ma ra 'l ħadd: iżda mexxewh
minn idu, u daħħluh f'Damasku.
9 U baqa' tlitt ijiem bla ma jara, u la
kiel, u lanqas xorob.
10 U kien hemm Damasku wieħed
dixxiplu, jismu Ħananija; u l-Mulej qallu
f'dehra: Ħananija. U dak qal: Ara, hawn
jien, Mulej.
11 U l-Mulej qallu: Qum, u mur fit-triq
li jgħidulha d-Dritta, u staqsi fid-dar ta'
Ġuda għal wieħed jismu Sawl, ta' Tarsu:
għax, ara, qiegħed jitlob,
12 U ra raġel f'dehra jismu Ħananija
dieħel, u jqiegħed idu fuqu, biex jieħu d-
dawl.
13 Imbagħad Ħananija wieġeb: Mulej,
jien smajt mingħand ħafna fuq dar-
raġel, kemm għamel ħsara lill-qaddisin
tiegħek f'Ġerusalem:
14 U hawn għandu s-setgħa minn
għand il-qassisin il-kbar li jorbot lil dawk
kollha li jsejħu l-isem tiegħek.
15 Iżda l-Mulej qallu: Mur: għax
għodda maħtura hu dan għalija, biex iġib
ismi quddiem il-Ġentili, u s-slaten, u wlied
Iżrael:
16 Għax jien nurih kemm ħwejjeġ kbar
jaħtieġlu jbati għal ismi.
17 U mar Ħananija, u daħal id-dar; u
hu u jqiegħed idejh fuqu qal: Hija Sawl,
il-Mulej Ġesù, li deherlek fit-triq li kont
ġej minnha, bagħatni, biex tieħu d-dawl,
u timtela bl-Ispirtu s-Santu.
18 U minnufih minn għajnejh waqgħu
bħal qxur: u f'daqqa waħda ħa d-dawl, u
qam, u tgħammed.
19 U wara li kiel, ħa saħħtu. Imbagħad
Sawl dam xi jiem mad-dixxipli li kienu
Damasku.
20 U minnufih beda jxandar 'il Kristu
fis-sinagogi, li hu l-Iben t'Alla.
21 Imma dawk kollha li semgħuh
stagħġbu, u qalu: Dan mhux dak li
Ġerusalem kien jeqred lil dawk li kienu
jsejħu dan l-isem, u ġie hawn għalhekk,
biex jeħodhom marbutin għand il-qassisin
il-kbar?
22 Iżda Sawl żdied iżjed fil-qawwa, u
ħawwad il-Lhud li kienu jgħammru
Damasku, billi kien jurihom li dan hu
tassew Kristu.
23 U wara li għaddew ħafna jiem,
il-Lhud ftiehmu bejniethom biex
joqtluh:
24 Iżda l-ftehim tagħhom kien magħruf
minn Sawl. U kienu jgħassu fil-bwieb lejl
u nhar biex joqtluh.
25 Imbagħad id-dixxipli ħaduh bil-lejl,
u niżżluh ġo qoffa mas-sur.
26 U meta Sawl ġie Ġerusalem, fittex
li jingħaqad mad-dixxipli: imma kollha
kienu jibżgħu minnu, u ma kinux jemmnu
li kien dixxiplu.
27 Imma Barnaba ħadu, u ġiebu għand
l-appostli, u qalilhom kif fit-triq kien ra
l-Mulej, u li kien kellmu, u kif xandar bla
biża' f'isem il-Mulej Ġesù.
28 U kien magħhom dieħel u ħiereġ
Ġerusalem.
29 U kien jitkellem bla biża' f'isem il-
Mulej Ġesù, u jitħaddet kontra 'l Griegi:
iżda huma riedu joqtluh.
30 U meta l-aħwa kienu jafu, niżżluh
Ċesarija, u bagħtuh Tarsu.
31 Imbagħad il-knejjes kellhom is-
sliem fil-Lhudija kollha, u fil-Galilija, u
fis-Samarija, u għaddew 'il quddiem; u
mmexxija fil-biża' tal-Mulej, u bil-hena ta'
l-Ispirtu s-Santu, tkattru.
32 U ġara, illi hu u għaddej mill-
inħawi kollha, Pietru niżel ukoll għand il-
qaddisin li kienu joqogħdu Lidda.
33 U hemm sab raġel jismu Enea, li
kien ilu tmien snin mixħut fuq sodda, u
kien paralitiku.
34 U qallu Pietru: Enea, Ġesù Kristu
fejqek; qum, u agħmel il-friex. U dak qam
minnufih.
35 U rawh dawk kollha li kienu
jgħammru Lidda u Saron, u daru lejn il-
Mulej.
36 Issa f'Ġaffa kien hemm dixxipla
jisimha Tabita, li mfissra tingħad
Għażżiela: din il-mara kienet mimlija
b'egħmejjel tajba u b'karità li kienet
tagħmel.
37 U ġara f'dawk il-jiem, illi mardet, u
mietet: u wara li ħasluha, qegħduha
f'għorfa.
38 U billi Lidda kienet qrib Ġaffa, u d-
dixxipli semgħu li Pietru kien hemm,
bagħtulu żewġt irġiel, jitolbuh li ma
jdumx ma jiġi għandhom.
39 Imbagħad Pietru qam u mar magħ-
hom. Meta wasal, tellgħuh fil-għorfa: u
daru miegħu n-nisa romol kollha jibku, u
juruh l-ilbiesi u l-imnatar li l-Għażżiela
kienet tagħmel, meta kienet magħhom.
40 Iżda Pietru ħariġhom ilkoll barra, u
qagħad għarkobbtejh, u talab: u hu u jdur
lejn il-ġisem, qal: Tabita, qum. U hija
fetħet għajnejha: u xħin rat 'il Pietru,
qamet bil-wieqfa.
41 U taha idu, u qajjimha, u xħin
sejjaħ il-qaddisin u r-romol, ġiebha qud-
diemhom ħajja.
42 U dan sar magħruf f'Ġaffa kollha;
u ħafna emmnu fil-Mulej.
43 U ġara, illi dam ħafna jiem f'Ġaffa
ma' wieħed Xmun konzatur.

10 Kien hemm Ċesarija wieħed raġel jismu Korneljus, ċenturjun tal-kumpanija li jgħidulha l-Italika.

2 Raġel tajjeb, u wieħed li kien jibża' minn Alla, hu u daru kollha, li kien jagħmel ħafna karità mal-poplu, u jitlob 'l Alla dejjem.

3 Hu ra f'dehra qrib id-disa' siegħa tal-jum anġlu t'Alla dieħel għandu, u jgħidlu: Korneljus.

4 U malli ħares lejh, beża', u qal: X'inhu, Mulej? U qallu: It-talb tiegħek u l-karità tiegħek telgħu b'tifkira quddiem Alla.

5 U issa ibgħat xi rġiel Ġaffa, u ġib 'il wieħed Xmun, imlaqqam Pietru:

6 Dan qiegħed għand wieħed Xmun konzatur, li daru qiegħda ħdejn il-baħar: hu jgħidlek x'għandek tagħmel.

7 U meta l-anġlu li kellem 'il Korneljus telaq, sejjaħ tnejn mill-qaddejja tad-dar tiegħu, u suldat raġel tajjeb, wieħed minn dawk li kienu dejjem madwaru;

8 U meta qalilhom dawn il-ħwejjeġ kollha, bagħathom Ġaffa.

9 Il-għada, huma u sejrin, u resqin lejn il-belt, Pietru tala' fuq il-bejt biex jitlob qrib is-sitt siegħa:

10 U ħadu ħafna ġuħ, u ried jiekol: imma fil-waqt li kienu jħejju, waqa' f'estasi.

11 U ra s-sema miftuħ, u xi ħaġa nieżla lejh, qisha liżar kbir marbut mill-erbat itruf, u nieżel lejn l-art:

12 Fih kien hemm minn kull xorta ta' bhejjem ta' l-art b'erba' saqajn, u dbejjeb, u bhejjem li jitkaxkru, u tjur ta' l-ajru.

13 U ġie leħen lejh, igħid: Qum, Pietru; oqtol, u kul.

14 Imma Pietru qal: Mhux hekk, Mulej; għax jien qatt ma kilt ħaġa moqżieża jew imniġġsa.

15 U l-leħen raġa' kellmu t-tieni darba: Dak li naddaf Alla, la tgħidlux moqżież.

16 Dan sar tliet darbiet: u dik il-ħaġa reġgħet ittieħdet 'il fuq fis-sema.

17 Issa kif Pietru kien jitħasseb fih innifsu x'kienet tfisser id-dehra li kien ra, ara, l-irġiel li ntbagħtu minn Korneljus staqsew għad-dar ta' Xmun, u waqfu quddiem il-bieb,

18 U sejħu, u staqsew jekk Xmun, imlaqqam Pietru, kienx joqgħod hemm.

19 Waqt li Pietru kien jaħseb fuq id-dehra, qallu l-Ispirtu: Ara, tlitt irġiel qegħdin ifittxuk.

20 Qum, mela, u inżel, u mur magħhom, u titħasseb xejn: għax jien bgħatthom.

21 Imbagħad Pietru niżel fejn ir-rġiel li kien bagħatlu Korneljus; u qal: Ara, jien hu dak li qegħdin tfittxu: għalfejn ġejtu?

22 U huma qalu: Korneljus iċ-ċenturjun, raġel ġust, u wieħed li jibża' minn Alla, u ta' isem tajjeb fost il-ġens kollu tal-Lhud, kien imwissi minn Alla b'anġlu qaddis biex jibgħat għalik id-dar tiegħu, u jisma' kliemek.

23 Imbagħad daħħalhom ġewwa, u laqagħhom għandu. U l-għada Pietru telaq magħhom, u marru miegħu xi aħwa minn Ġaffa.

24 U l-għada daħlu Ċesarija. U Korneljus kien jistenniehom, u sejjaħ flimkien il-qraba u l-ħbieb tiegħu ta' ġewwa.

25 U xħin Pietru kien dieħel, Korneljus iltaqa' miegħu, u waqa' f'riġlejh, u qiemu.

26 Imma Pietru qajmu, u qallu: Qum, jien bniedem ukoll.

27 U hu u jitħaddet miegħu, daħal, u sab ħafna miġmugħin flimkien.

28 U qalilhom: Tafu intom li ma jiswiex għal wieħed li hu Lhudi li jissieħeb, jew jiġi għand wieħed ta' ġens ieħor; imma Alla wrieni, illi m'għandix insejjaħ moqżież jew imniġġes lil ħadd.

29 Għalhekk jien ġejt għandkom, bla ma qgħadt nitħasseb, hekk kif kont mitlub niġi: Nistaqsi, mela, għalfejn bgħattu għalija?

30 U Korneljus qal: Erbat ijiem ilu kont sajjem sa dal-ħin; u fid-disa' siegħa kont qiegħed nitlob f'dari, u, ara, raġel waqaf quddiemi b'ilbies jiddi,

31 U qal: Korneljus, talbek mismugħ, u l-karità tiegħek hija mfakkra quddiem Alla.

32 Għalhekk ibgħat Ġaffa, u sejjaħ hawn 'il Xmun, li jgħidulu Pietru; dan joqgħod fid-dar ta' wieħed Xmun konzatur ħdejn il-baħar: meta jiġi, ikellmek.

33 Minnufih mela bgħatt għalik; u int għamilt sewwa li ġejt. Issa, mela, aħna lkoll qegħdin quddiem Alla, biex nisimgħu kulma hu ordnat lilek minn Alla.

34 Imbagħad Pietru fetaħ fommu, u qal: Tassew qiegħed nara li Alla ma jħares lejn wiċċ ħadd:

35 Imma f'kull ġens, dak li għandu l-biża' tiegħu, u jagħmel is-sewwa, hu milqugħ minnu.

36 Il-kelma li Alla bagħat lil ulied Iżrael, li xxandar is-sliem b'Ġesù Kristu: (hu s-Sid ta' kulħadd:)

37 Dik il-kelma, tafu intom, imxiet fil-Lhudija kollha, u bdiet mill-Galilija, wara l-magħmudija li xandar Ġwanni;

38 Kif dilek Alla bl-Ispirtu s-Santu u bil-qawwa 'l Ġesù ta' Nażaret: li għadda jagħmel il-ġid, u jfejjaq lil dawk kollha li kienu maħqurin mix-xitan; għax Alla kien miegħu.

39 U aħna xhud ta' kulma għamel sew f'art il-Lhud u kemm f'Ġerusalem; u li huma qatlu u dendlu ma' għuda:

40 Lilu Alla qajjem fit-tielet jum, u wrieh fil-beraħ;

41 Mhux lill-poplu kollu, imma lil

xhieda magħżulin minn qabel minn Alla:
lilna wkoll, li kilna u xrobna miegħu wara
li qam mill-imwiet.
42 U ordnalna nxandru lill-poplu, u
nixhdu li hu kien imqabbad minn Alla
biex ikun Imħallef tal-ħajjin u tal-mejtin.
43 Lilu l-profeti kollha jixhdu, li dawk
kollha li jemmnu fih jaqilgħu l-maħfra ta'
dnubiethom b'ismu.
44 Kif Pietru kien għadu jitkellem dal-
kliem, waqa' l-Ispirtu s-Santu fuq dawk
kollha li kienu jisimgħu l-kelma.
45 U dawk taċ-ċirkonċiżjoni li kienu
jemmnu, u dawk kollha li ġew ma' Pietru,
stagħġbu li fuq il-Ġentili wkoll xterdet
il-għotja ta' l-Ispirtu s-Santu.
46 Għax semgħuhom jitkellmu b'ilsna,
u jfaħħru 'l Alla. Imbagħad wieġeb Pietru:
47 Jista' wieħed jiċħad l-ilma, biex ma
jitgħammdux dawn, li qalgħu l-Ispirtu
s-Santu bħalna wkoll?
48 U ordnalhom li jitgħammdu f'isem
il-Mulej. Imbagħad talbuh jibqa' xi ftit
jiem.

11 U l-appostli u l-aħwa li kienu fil-
Lhudija semgħu li l-Ġentili wkoll
kienu laqgħu l-kelma t'Alla.
2 U meta tala' Pietru Ġerusalem, dawk
taċ-ċirkonċiżjoni tlewmu miegħu,
3 Igħidulu: Int dħalt għand nies
mhumiex ċirkonċiżi, u kilt magħhom.
4 Iżda Pietru fissrilhom x'ġara mill-
bidu, ħaġa b'ħaġa, billi qal:
5 Jiena kont fil-belt ta' Ġaffa qiegħed
nitlob: u rajt deħra f'estasi; bħal ħaġa
nieżla, qisha liżar kbir, imdendel minn
erbat itruf mis-sema; u waslet sa ħdejja:
6 Meta ħarist b'għajnejja mwaħħlin
fiha, jien fhimt x'inhi, u rajt bhejjem ta'
l-art b'erba' saqajn, u dbejjeb, u bhejjem li
jitkaxkru, u tjur ta' l-ajru.
7 U smajt leħen igħidli: Qum, Pietru;
oqtol u kul.
8 Imma jien għidt: Mhux hekk, Mulej:
għax qatt ma daħal xejn f'fommi moqżież
jew imniġġes.
9 U l-leħen raġa' weġibni mis-sema:
Dak li naddaf Alla, la tgħidlux int moqżież.
10 U dan sar tliet darbiet: u kollox
raġa' rtafa' fis-sema.
11 U, ara, f'dak il-waqt tliet irġiel ġew
id-dar fejn kont jien, mibgħutin għandi
minn Ċesarija.
12 U l-Ispirtu qalli biex immur magħ-
hom u xejn ma nitħasseb. Ġew miegħi
wkoll dawn is-sitt aħwa, u dħalna fid-dar
ta' dak ir-raġel:
13 U għarrafna kif kien ra f'daru
anġlu li kien wieqaf igħidlu: Ibgħat irġiel
Ġaffa, u sejjaħ 'il Xmun, li jgħidulu
Pietru;
14 Li jgħidlek kliem, li bih int u darek
kollha tkunu salvati.
15 U kif bdejt nitkellem, l-Ispirtu s-
Santu waqa' fuqhom, bħal ma waqa'
fuqna fil-bidu.
16 Imbagħad ftakart f'kelmet il-Mulej,
kif qal: Ġwanni tassew għammed bl-ilma;
imma intom titgħammdu bl-Ispirtu s-
Santu.
17 Jekk mela Alla tahom l-istess
għotja, bħal ma ta lilna, li emminna fil-
Mulej Ġesù Kristu; minn kont jien biex
nieqaf 'l Alla?
18 Xhin semgħu dan, siktu, u taw
glorja 'l Alla, billi qalu: Alla mela ta
wkoll lill-pagani l-indiema għall-ħajja.
19 Issa dawk li kienu xterdu minħabba
l-persekuzzjoni li kienet qamet fuq Stiefnu
baqgħu sejrin sal-Feniċja, u Ċipru, u
Antijokija, bla ma jħabbru l-kelma lil ħadd
ħlief lil-Lhud biss.
20 U x'uħud minnhom kienu rġiel
minn Ċipru u Ċirene, li, meta ġew
Antijokija, kellmu lill-Griegi, billi xandru
l-Mulej Ġesù.
21 U id il-Mulej kienet magħhom: u
numru kbir emmnu, u daru lejn il-
Mulej.
22 Imbagħad l-aħbar ta' dawn il-
ħwejjeġ waslet f'widnejn il-knisja li kienet
Ġerusalem: u bagħtu 'l Barnaba, biex
imur sa Antijokija.
23 Li, meta wasal, u ra 'l grazzja t'Alla,
feraħ, u ħeġġiġhom ilkoll, biex jibqgħu
bil-fehma ta' qalbhom mal-Mulej.
24 Għax kien raġel tajjeb, u mimli bl-
Ispirtu s-Santu, u bil-fidi: u bosta nies
żdiedet mal-Mulej.
25 Imbagħad telaq Barnaba għal Tarsu,
biex ifittex 'il Sawl:
26 U meta sabu, ġiebu Antijokija. U
ġara, illi damu sena sħiħa jinġemgħu
flimkien mal-knisja, u għallmu ħafna nies.
U f'Antijokija d-dixxipli kienu msejħin
l-ewwel darba Nsara.
27 U f'dawk il-jiem ġew profeti minn
Ġerusalem għal Antijokija.
28 U qam wieħed minnhom jismu
Agabus, u ħabbar bl-ispirtu li kellu jkun
hemm għaks kbir fid-dinja kollha: li ġara
fi żmien Klawdjus Ċesri.
29 Imbagħad id-dixxipli, kull wieħed
skond ma jista', qatgħu li jibgħatu għaj-
nuna lill-aħwa li kienu jgħammru fil-
Lhudija:
30 U tassew hekk għamlu; u bagħtuha
lix-xjuħ b'idejn Barnaba u Sawl.

12 Issa għal dik il-ħabta s-Sultan Erodi
tafa' idejh fuq x'uħud tal-knisja
biex jaħqarhom.
2 U qatel 'il Ġakbu ħu Ġwanni bis-
sejf.
3 U għax ra li dan għoġobhom lil-
Lhud, żied biex qabad ukoll 'il Pietru.
(Kienu jiem l-ażżmi.)

4 U meta qabdu, tefgħu l-ħabs, u taħ
f'idejn erba' erbgħat suldati biex jagħmlulu
għassa; għax ried iġibu quddiem il-poplu
wara l-għid.
5 Pietru mela nżamm il-ħabs: iżda mill-
knisja kien isir it-talb 'l Alla bla hedu
għalih.
6 U meta Erodi kien sa joħorġu, dak
il-lejl stess Pietru kien rieqed bejn żewġ
suldati, marbut b'żewġ ktajjen: u l-għases
quddiem il-bieb kienu jgħassu l-ħabs.
7 U, ara, l-anġlu tal-Mulej ġie fuqu, u
dawl idda fil-ħabs: u ta daqqa 'l Pietru
fuq ġenbu, u qajmu, billi qal: Qum malajr.
U waqgħu l-ktajjen minn idejh.
8 U l-anġlu qallu: Tħażżem, u xidd is-
sandli tiegħek. U hekk għamel. U qallu:
Itfa' l-mantar madwarek, u imxi warajja.
9 U ħareġ, u mar warajh; u ma kienx
jaf li dak li sar mill-anġlu kien tassew;
iżda ħaseb li kien ra dehra.
10 Meta għaddew l-ewwel u t-tieni
għassa, waslu ħdejn il-bieb tal-ħadid li
jagħti għall-belt; li nfetħilhom waħdu
stess: u huma ħarġu, u għaddew minn
triq; u f'daqqa waħda l-anġlu telqu.
11 U meta Pietru ġie fih innifsu, qal:
Issa tassew naf, li l-Mulej bagħat l-anġlu
tiegħu, u ħelisni minn id Erodi, u minn
kulma kien jistenna l-poplu tal-Lhud.
12 U meta ntebaħ b'dan, ġie fid-dar ta'
Marija omm Ġwanni, li jgħidulu Marku;
fejn kien hemm ħafna miġmugħin flim-
kien jitolbu.
13 U kif Pietru ħabbat il-bieb ta' barra,
resqet waħda żagħżugħa, jisimha Roda,
biex tissamma'.
14 U meta għarfet leħen Pietru, bil-
ferħ ma fetħitx il-bieb, iżda daħlet tiġri
ġewwa, u qalet li Pietru kien quddiem il-
bieb.
15 U qalulha: Int miġnuna. Iżda hi
baqgħet tgħid li hekk hu. Imbagħad qalu:
Hu l-anġlu tiegħu.
16 Iżda Pietru baqa' jħabbat: u meta
fetħu l-bieb, u rawh, stagħġbu.
17 Imma hu, fil-waqt li għamlilhom
sinjal b'idu biex jisktu, qalilhom kif il-
Mulej ħarġu mill-ħabs. U qal: Morru
għarrfu dawn il-ħwejjeġ 'il Ġakbu, u lill-
aħwa. U ħareġ u mar f'post ieħor.
18 Issa hekk kif sebaħ, saret taqliba
mhix żgħira qalb is-suldati, fuq x'sata'
ġara minn Pietru.
19 U meta fittxu Erodi, u ma sabux,
stħarreġ il-għases, u ordna li joqtluhom.
U niżel mil-Lhudija għal Ċesarija, u
baqa' hemm.
20 U Erodi kien imgħaddab wisq għal
dawk ta' Tir u ta' Sidon: iżda b'fehma
waħda ġew għandu, u, wara li għamlu
ħbieb ma' Blastus il-kamrier tas-sultan,
talbu l-paċi; għax pajjiżhom kien mit-
mugħ mill-pajjiż tas-sultan.
21 U f'jum imħejji Erodi, liebes libsa
ta' sultan, qagħad fuq it-tron tiegħu, u
għamlilhom taħdita.
22 U l-poplu għajjat, billi qal: Hu
leħen t'alla, u mhux ta' bniedem.
23 U f'daqqa waħda l-anġlu tal-Mulej
darbu, talli ma tax glorja 'l Alla: u kien
mikul mid-dud, u ħarġet ruħu.
24 Imma l-kelma tal-Mulej kibret, u
kotrot.
25 U Barnaba u Sawl reġgħu lura minn
Ġerusalem, wara li temmew il-ministeru
tagħhom, u ħadu magħhom 'il Ġwanni, li
jgħidulu Marku.

13 Issa kien hemm fil-knisja li kienet
f'Antijokija xi profeti u għalliema;
bħal Barnaba, u Simgħon li kienu jgħidulu
Niger, u Lukjus minn Ċirene, u Manahen,
li trabba ma' Erodi t-tetrarka, u Sawl.
2 Huma u jagħtu qima lill-Mulej, u
jsumu, qal l-Ispirtu s-Santu: Ifirduli 'l
Barnaba u 'l Sawl għax-xogħol li għalih
sejjaħtilhom.
3 U wara li samu u talbu, u qiegħdu
idejhom fuqhom, bagħtuhom.
4 Għalhekk huma, billi kienu mibgħu-
tin mill-Ispirtu s-Santu, telqu għal Selew-
kija, u minn hemm siefru għal Ċipru.
5 U meta kienu Salamina, xandru l-
kelma t'Alla fis-sinagogi tal-Lhud: u
kellhom ukoll 'il Ġwanni biex igħinhom.
6 U meta qasmu l-gżira kollha sa Pafos,
sabu wieħed saħħar, profeta falz, Lhudi,
li kien jismu Barjesus:
7 Li kien mal-prokonslu tal-pajjiż,
Serġjus Pawlus, bniedem ta' dehen; li
sejjaħ 'il Barnaba u 'l Sawl, u xtaq jisma'
l-kelma t'Alla.
8 Imma Elimas is-saħħar, (għax hekk
ifisser ismu) kien iżommilhom, billi kien
ifittex idawwar il-prokonslu mill-fidi.
9 Imbagħad Sawl, (li jismu wkoll
Pawlu,) mimli bl-Ispirtu s-Santu, tafa'
għajnejh fuqu,
10 U qal: Ja mimli b'kull qerq u b'kull
ħsara, ja bin ix-xitan, ja għadu ta' kull
ħaqq, ma tridx tiskot tgħawweġ it-triqat
sewwa tal-Mulej?
11 U issa, ara, id il-Mulej qiegħda
fuqek, u int tkun agħma, u ma tarax ix-
xemx għal xi żmien. U minnufih waqa'
fuqu ċpar u dlam; u beda jfittex min
imexxih minn idu.
12 Imbagħad il-prokonslu, xħin ra dak
li kien ġara, emmen, mistagħġeb bit-
tagħlim tal-Mulej.
13 Issa meta Pawlu u sħabu telqu minn
Pafos, ġew Perge f'Pamfilja: u Ġwanni
wara li telaq minn magħhom, raġa' lura
lejn Ġerusalem.
14 Imma meta telqu minn Perge, ġew
Antijokija f'Pisidja, u daħlu fis-sinagoga
nhar ta' Sibt, u qagħdu bil-qiegħda.
15 U wara l-qari tal-liġi u l-profeti,

il-kbarat tas-sinagoga bagħtu jgħidulhom:
Ja rġiel u aħwa, jekk għandkom xi kliem
ta' tħeġġiġ għall-poplu, tkellmu.
16 Imbagħad Pawlu qam, u hu u
jagħmel sinjal b'idu, qal: Rġiel ta' Iżrael,
u intom li tibżgħu minn Alla, isimgħu:
17 Alla ta' dal-poplu ta' Iżrael għażel
lil missirijietna, u kabbar il-poplu meta
kien igħammar bħala barrani fl-art ta' l-
Eġittu, u ħariġhom minn hemm bi driegħ
merfugħ.
18 U għal madwar iż-żmien ta' erbgħin
sena, ħamel drawwiethom fid-deżert.
19 U wara li qered seba' ġnus f'art
Kangħan, qassmilhom arthom bix-xorti.
20 U wara dan, tahom imħallfin għal
madwar erba' mija u ħamsin sena, sal-
profeta Samwel.
21 U wara dan xtaqu sultan: u Alla
tahom 'il Sawl bin Kis, raġel mit-tribù ta'
Benjamin, għal erbgħin sena.
22 U meta neħħieh, qajmilhom 'il
David biex ikun is-sultan tagħhom, li
għalih xehed ukoll, u qal: Sibt 'il David bin
Ġessi, raġel għal qalbi, li jwettaq ir-rieda
kollha tiegħi.
23 Min-nisel ta' dal-bniedem, Alla
skond il-wegħda tiegħu, ħareġ għal Iżrael
Salvatur, Ġesù:
24 Li qabel il-miġja tiegħu, Ġwanni
kien ixandar il-magħmudija ta' l-indiema
lill-poplu kollu ta' Iżrael.
25 U kif Ġwanni temm il-mixja tiegħu,
qal: Min taħsbu li jiena jien? Jien miniex
hu. Iżda, ara, ġej wieħed warajja, li ma
jixraqlix inħollu s-sandli ta' riġlejh.
26 Rġiel u aħwa, ulied in-nisel t'
Abraham, u kull min fostna jibża' minn
Alla, lilkom inbagħtet il-kelma ta' din
is-salvazzjoni.
27 Għax dawk li jgħammru Ġerusalem,
u l-kbarat tagħhom, billi ma għarfuhx, u
lanqas kliem il-profeti li jinqraw kull nhar
ta' Sibt, huma wettquhom billi ikkun-
dannawh.
28 U għadilli ma sabu ebda ħtija tal-
mewt fih, talbu 'l Pilatu biex joqtlu.
29 U meta wettqu kulma nkiteb fuqu,
niżżluh mill-għuda, u qegħduh f'qabar.
30 Imma Alla qajmu mill-imwiet:
31 U deher għal ħafna jiem lil dawk li
telgħu miegħu mill-Galilija għal Ġerusa-
lem, li huma xhieda tiegħu quddiem il-
poplu.
32 U aħna nħabbrulkom aħbar tal-
ferħ, kif il-wegħda magħmula lil missiri-
jietna,
33 Alla wettaqha magħna wliedhom,
billi raġa' qajjem 'il Ġesù; bħalma hu
miktub fit-tieni salm: Inti ibni, illum
nissiltek.
34 U għalli qajmu mill-imwiet, biex
issa qatt ma jarġa' għat-taħsir, qal hekk:
Nagħtikom il-ħwejjeġ qaddisa ta' David,
li huma sguri.
35 Għalhekk ukoll igħid f'salm ieħor:
La tħallix il-Qaddis tiegħek jara t-taħsir.
36 Għax David, wara li qeda n-nisel
tiegħu kif ried Alla, raqad, u tqiegħed ma'
missirijietu, u ra t-taħsir:
37 Imma dak li Alla raġa' qajmu, ma
rax it-taħsir.
38 Kunu afu mela, rġiel u aħwa, li
permezz ta' dal-bniedem, il-maħfra tad-
dnubiet hi mxandra lilkom:
39 U bih dawk kollha li jemmnu huma
iġġustifikati mill-ħwejjeġ kollha, li minn-
hom ma stajtux tkunu iġġustifikati bil-liġi
ta' Mosè.
40 Araw, mela, li ma jiġix fuqkom dak
li qalu l-profeti;
41 Araw, intom li tmaqdru, u stagħġbu,
u ntilfu: għax jien nagħmel egħmil fi
żmienkom, egħmil li ma temmnuh qatt,
għadilli xi ħadd igħidulkom.
42 U meta l-Lhud ħarġu barra mis-
sinagoga, il-Ġentili talbu biex dak il-
kliem ikunilhom imxandar is-Sibt ta' wara.
43 Issa wara li xterdet il-laqgħa, ħafna
mil-Lhud, nies tajba prożeliti, marru
wara Pawlu u Barnaba: u dawn, huma u
jitħaddtu magħhom, ġegħluhom jibqgħu
fil-grazzja t'Alla.
44 U s-Sibt ta' wara, tista' tgħid, il-belt
kollha nġemgħet biex tisma' l-kelma t'Alla.
45 Iżda meta l-Lhud raw il-ġmiegħi
tan-nies, imtlew bil-għira, u tkellmu kon-
tra dawk il-ħwejjeġ li qal Pawlu, billi
kienu jmieru, u jidgħu.
46 Imbagħad Pawlu u Barnaba tkellmu
bla biża' ta' xejn, u qalu: Kien hemm
bżonn li l-kelma t'Alla tintqal l-ewwel
lilkom: iżda billi intom twarrbuha minn-
kom, u tqisu lilkom infuskom li ma
tistħoqqilkomx il-ħajja ta' dejjem, ara,
aħna nduru għall-Ġentili.
47 Għax hekk ordnalna l-Mulej, billi
qal: Jien qegħidtek biex tkun dawl tal-
Ġentili, ħalli tkun int is-salvazzjoni tagħ-
hom sa truf l-art.
48 U meta l-Ġentili semgħu dan, ferħu,
u igglorifikaw il-kelma tal-Mulej: u
emmnu dawk kollha li kienu magħżulin
għall-ħajja ta' dejjem.
49 U l-kelma tal-Mulej xterdet ma'
l-art kollha.
50 Imma l-Lhud xewxu n-nisa devoti u
magħrufa, u l-kbarat tal-belt, u qajmu
persekuzzjoni kontra Pawlu u Barnaba, u
keċċewhom barra min-naħiet tagħhom.
51 Iżda huma farfru għalihom it-trab
ta' saqajhom, u ġew Ikonjum.
52 U d-dixxipli kienu mimlijin bil-
ferħ, u bl-Ispirtu s-Santu.

14 U ġara f'Ikonjum, illi daħlu t-tnejn
flimkien fis-sinagoga tal-Lhud, u
tħaddtu b'mod, illi emmnu kotra kbira
sew ta' Lhud, u kemm ukoll ta' Griegi.

2 Iżda l-Lhud li ma kinux jemmnu
xewxu l-Ġentili, u għawewhom kontra
l-aħwa.
3 Żmien twil mela damu jitkellmu bla
biża' fuq il-Mulej, li kien jagħti xhieda lill-
kelma tal-grazzja tiegħu, u ħalla jsiru minn
idejhom egħliem u egħġubijiet.
4 Imma l-kotra tal-belt kienet maq-
suma: u x'uħud kienu jżommu mal-Lhud,
u oħrajn ma' l-appostli.
5 U meta kien hemm tqanqila sew mill-
Ġentili, u kemm ukoll mil-Lhud mal-
kapijiet tagħhom, biex igħajruhom u
jħaġġruhom,
6 Huma saru jafu b'dan, u ħarbu għal
Listre u Derbe, bliet tal-Likaonija, u
fl-inħawi ta' l-idwar:
7 U hemm xandru l-evanġelju.
8 U f'Listre kien hemm wieħed raġel,
bla saħħa f'riġlejh, billi kien ilu zopp
minn ġuf ommu, u qatt ma mexa:
9 Dan sama' 'l Pawlu jitkellem: u
Pawlu wara li waqqaf ħarstu fuqu, u
ntebaħ li kellu l-fidi biex ifiq,
10 Qal b'leħen għoli: Qum fuq saqajk.
U dak qabeż, u mexa.
11 U malli n-nies raw x'għamel Pawlu,
refgħu leħenhom, u bdew igħidu bil-lsien
Likaoni: L-allat niżlu għandna taħt xbieha
ta' bnedmin.
12 U sejħu 'l Barnaba, Żews; u 'l
Pawlu, Merkurju, għax hu kien il-
kelliemi ewlieni.
13 Imbagħad il-qassis ta' Żews, li kien
quddiem il-belt tagħhom, ġieb fil-bieb
gniedes u girlandi, u ried jagħmel sagrifiċ-
ċju flimkien man-nies.
14 Meta l-appostli, Barnaba u Pawlu,
semgħu dan, ċarrtu lbieshom, u ġrew qalb
in-nies, igħajtu,
15 U jgħidu: Ja rġiel, għax qegħdin
tagħmlu dan? Aħna wkoll bnedmin li
nħossu bħalkom, u qegħdin inxandrulkom
biex idduru minn dawn il-frugħat lejn
Alla l-ħaj, li għamel is-sema, u l-art, u l-
baħar, u kulma fihom:
16 Li fiż-żminijiet l-imgħoddija ħalla
l-ġnus kollha jimxu fi triqathom.
17 Madankollu ma ħalliex lilu n-nifsu
mingħajr xhieda, billi għamel il-ġid, u tana
mis-sema xita, u staġuni tal-frott, u mela
qlubna bl-ikel u l-ferħ.
18 U b'dal-kliem bil-kemm żammew
in-nies, li ma jagħmlulhomx sagrifiċċju.
19 U hemm ġew minn Antijokija u
minn Ikonjum xi Lhud, li dawru l-poplu,
u wara li ħaġġru 'l Pawlu, karkruh barra
mill-belt, billi ħasbuh mejjet.
20 Iżda, billi d-dixxipli daru miegħu,
qam, u daħal il-belt: u l-għada telaq ma'
Barnaba lejn Derbe.
21 U wara li xandru l-evanġelju lil dik
il-belt, u għallmu bosta wħud, reġgħu lura
lejn Listre, u Ikonjum, u Antijokija,
22 Iwettqu l-erwieħ tad-dixxipli, u
jħeġġuhom biex jibqgħu fil-fidi, u li
b'ħafna taħbit jaħtiġilna nidħlu fis-saltna
t'Alla.
23 U wara li għamlulhom xjuħ f'kull
knisja, u talbu bis-sawm, erħewlhom
f'idejn il-Mulej, li fih kienu jemmnu.
24 U wara li għaddew mill-Pisidja, ġew
Pamfilja.
25 U wara li xandru l-kelma f'Perge,
niżlu Attalija:
26 U minn hemm siefru għal Antijokija,
mnejn kienu merħijin għall-grazzja t'Alla
għax-xogħol li kienu temmu.
27 U meta waslu, u ġemgħu l-knisja
flimkien, għarrfuhom b'kulma Alla għamel
magħhom, u kif fetaħ il-bieb tal-fidi lill-
Ġentili.
28 U baqgħu hemm għal żmien twil
mad-dixxipli.

15 U x'uħud li niżlu mil-Lhudija
għallmu lill-aħwa, u qalu: Jekk ma
tkunux ċirkonċiżi skond id-drawwa ta'
Mosè, ma tistgħux issalvaw.
2 Meta mela Pawlu u Barnaba kellhom
ġlieda u disputa mhux żgħira magħhom,
qatgħuha li Pawlu u Barnaba, u xi oħrajn
minnhom, jitilgħu Ġerusalem għand l-
appostli u x-xjuħ fuq dil-biċċa.
3 U wara li kienu mwasslin sa triqthom
mill-knisja, għaddew mill-Feniċja u s-
Samarija jitkellmu fuq il-konverżjoni
tal-Ġentili: u nisslu ferħ kbir fost l-aħwa
kollha.
4 U meta waslu Ġerusalem, kienu mil-
qugħin mill-knisja, u mill-appostli u
x-xjuħ, u għarrfuhom kulma għamel Alla
magħhom.
5 Imma qamu x'uħud tas-setta tal-
Fariżej li kienu emmnu, igħidu: Jaħtieg li
dawk ikunu ċirkonċiżi, u mġegħlin
iħarsu l-liġi ta' Mosè.
6 U l-appostli u x-xjuħ inġemgħu biex
jaraw fuq dil-ħaġa.
7 U wara li kien hemm disputa twila,
Pietru qam, u qalilhom: Rġiel u aħwa,
intom tafu kif minn żmien ilu Alla għażel
fostna, li l-Ġentili jisimgħu minn fommi
l-kelma ta' l-evanġelju, u jemmnu.
8 U Alla, li jagħraf il-qlub, tahom
xhieda, billi tahom l-Ispirtu s-Santu,
bħal ma ta lilna;
9 U ma għażel xejn bejna u bejnhom,
billi naddaf qalbhom bil-fidi.
10 Issa mela għaliex iġġarrbu 'l Alla,
billi tqiegħdu fuq għonq id-dixxipli mad-
mad, li u la missirijietna u lanqas aħna ma
flaħna nerfgħu?
11 Iżda aħna nemmnu li bil-grazzja tal-
Mulej Ġesù Kristu nsalvaw, bħalhom
ukoll.
12 Imbagħad il-ġemgħa tan-nies kollha
baqgħet siekta, u qagħdet tisma' 'l
Barnaba u 'l Pawlu, igħidu ħaġa b'ħaġa

kemm għamel Alla mirakli u egħġubijiet
bihom fost il-Ġentili.
13 U wara li siktu, Ġakbu wieġeb, billi
qal: Rġiel u aħwa, isimgħuni:
14 Simgħon qal kif Alla l-ewwel żar il-
Ġentili, biex jieħu minnhom poplu għal
ismu.
15 U ma' dan jaqbel kliem il-profeti;
kif inhu miktub:
16 Wara dan narġa' niġi, u nibni mill-
ġdid it-tinda ta' David li ġgarrfet; u narġa'
nibni l-ħerba tagħha, u nwaqqafha:
17 Biex ifittxu l-Mulej il-bqija tal-
bnedmin, u l-Ġentili kollha, li fuqhom
jissejjaħ ismi, igħid il-Mulej, li qiegħed
jagħmel dawn il-ħwijjeġ kollha.
18 Magħrufin 'l Alla huma l-egħmejjel
kollha tiegħu mill-bidu tad-dinja.
19 Għalhekk il-fehma tiegħi hi, li ma
nħabbtux lil dawk, li min fost il-Ġentili
jduru lejn Alla:
20 Iżda niktbulhom, biex jitbiegħdu
mit-tinġis ta' l-idoli, u miż-żena, u minn
ħwejjeġ maħnuqa, u mid-demm.
21 Għax Mosè sa minn żminijiet
qodma għandu f'kull belt min ixandru,
billi jinqara fis-sinagoga kull nhar ta' Sibt.
22 Imbagħad għoġob lill-appostli u lix-
xjuħ, mal-knisja kollha, li jibagħtu f'Anti-
jokija xi rġiel magħżula min-nies tagħhom,
ma' Pawlu u Barnaba: dawn kienu Ġuda
jgħidulu Barsabbas, u Silas, l-ewwel
irġiel fost l-aħwa:
23 U magħhom kitbulhom ittri hekk:
L-appostli u x-xjuħ, u l-aħwa, jibagħtu
jsellu għall-aħwa li huma mill-Ġentili
f'Antijokija, u fis-Sirja, u ċ-Ċiliċja:
24 Billi smajna, li x'uħud li ħarġu minn
fostna ħabbtukom bil-kliem, u qalbulkom
ruħkom, u qegħdin igħidu: Jaħtieġ li
tkunu ċirkonċiżi, u tħarsu l-liġi: lil dawn
aħna ma qabbadniehomx jagħmlu hekk:
25 Dehrilna sewwa, miġmugħin b'
fehma waħda, li nibagħtulkom rġiel magħ-
żulin mal-maħbubin tagħna Barnaba u
Pawlu,
26 Rġiel li taw ħajjithom għall-isem tal-
Mulej tagħna Ġesù Kristu.
27 Għalhekk bgħatna 'l Ġuda u 'l Silas,
li jgħidulkom ukoll l-istess kliem bil-
fomm.
28 Għax lill-Ispirtu s-Santu, u lilna,
dehrilna sewwa, li m'għandniex ngħab-
bukom b'tagħbija akbar minn dawn il-
ħwejjeġ li jinħtieġu;
29 Li titbiegħdu mill-ikel issagrifikat
lill-idoli, u mid-demm, u minn ħwejjeġ
maħnuqa, u miż-żena: tagħmlu tajjeb
tħarsu ruħkom minn dawn. Saħħa.
30 Għalhekk meta nbagħtu, ġew Anti-
jokija: u wara li laqqgħu l-ġemgħa
flimkien, taw l-ittra:
31 Li meta qrawha, ferħu minħabba
l-faraġ tagħha:
32 U Ġuda u Silas, billi kienu profeti
huma wkoll, ħeġġu lill-aħwa b'ħafna
kliem, u wettquhom.
33 U wara li qagħdu xi żmien hemm,
inbagħtu bis-sliem mill-aħwa għand l-
appostli.
34 Iżda għoġob 'il Silas li joqgħod
hemm.
35 Pawlu wkoll u Barnaba baqgħu
Antijokija, igħallmu u jxandru flimkien
ma' ħafna oħra wkoll il-kelma tal-Mulej.
36 U xi jiem wara, Pawlu qal 'il
Barnaba: Ħa nerġgħu mmorru nżuru lil
ħutna f'kull belt fejn xandarna l-kelma
tal-Mulej, u naraw kif inhuma.
37 U Barnaba ried jieħu magħhom 'il
Ġwanni, li kienu jgħidulu Marku.
38 Iżda Pawlu deherlu li mhux sewwa
li jeħduh magħhom, billi nfired minnhom
f'Pamfilja, u ma marx magħhom għax-
xogħol.
39 U t-tilwima bejniethom kienet hekk
sħuna, li nfirdu minn xulxin: u hekk
Barnaba ħa 'l Marku, u siefer għal
Ċipru:
40 U Pawlu għażel 'il Silas, u telaq,
merħi mill-aħwa lill-grazzja tal-Mulej.
41 U qasam is-Sirja u ċ-Ċiliċja,
iwettaq il-knejjes.

16 Imbagħad ġie Derbe u Listre: u,
ara, kien hemm wieħed dixxiplu,
jismu Timotju, bin waħda mara, li kienet
Lhudija, u temmen; iżda missieru kien
Grieg:
2 Li mill-aħwa li kienu Listre u Ikon-
jum kellu xhieda tajba.
3 Pawlu riedu jmur miegħu; u ħadu u
għamillu ċ-ċirkonċiżjoni minħabba l-
Lhud li kienu f'dawk l-inħawi: għax
kollha kienu jafu li missieru kien Grieg.
4 U kif kienu għaddejjin mill-ibliet,
tawhom id-degrieti, maħruġin mill-
appostli u mix-xjuħ li kienu Ġerusalem,
biex iħarsuhom.
5 U hekk il-knejjes kienu msaħħin fil-
fidi, u żdiedu fin-numru kuljum.
6 Issa meta qasmu l-Friġja u l-art ta'
Galazja, u nżammu mill-Ispirtu s-Santu
li jxandru l-kelma fl-Asja,
7 Wara li waslu l-Misja, ħabtu jidħlu
Bitinja: imma l-Ispirtu ma ħalliehomx.
8 U wara li għaddew il-Misja, niżlu
Troas.
9 U Pawlu kellu dehra bil-lejl; kien
hemm raġel mill-Maċedonja wieqaf, u
talbu, billi qallu: Għaddi l-Maċedonja,
għinna.
10 U wara li ra d-dehra, malajr fittixna
mmorru l-Maċedonja, għax konna sguri li
l-Mulej sejħilna biex inxandrulhom l-
evanġelju.
11 Għalhekk, wara li għamilna l-qala'
minn Troas, żammejna dritt għal Samo-
traki, u l-għada għal Neapolis;

12 U minn hemm għal Filippi, li hi
l-belt ewlenija ta' dik in-naħa tal-Maċe-
donja, u kolonja: u aħna bqajna xi jiem
f'dil-belt.
13 U nhar ta' Sibt ħriġna barra mill-
belt ħdejn xatt ta' xmara, fejn kienet id-
drawwa li jsir it-talb: u qgħadna bil-
qiegħda, u kellimna lin-nisa li kienu miġ-
burin hemm.
14 U waħda mara jisimha Lidja, li
kienet tbigħ il-porpra, mill-belt ta'
Tijatira, u li kienet tqim 'l Alla, sem-
għetna: il-qalb ta' din il-Mulej fetaħ, biex
tisma' l-ħwejjeġ li kien igħid Pawlu.
15 U meta tgħammdet, hi u darha, tal-
bitna, billi qalet: Jekk fhimtu li jien
nemmen fil-Mulej, idħlu f'dari, u oqogħdu
hawn. U ġegħlitna.
16 U ġara, aħna u sejrin nitolbu, illi
ltaqgħet magħna waħda xbejba li kellha
spirtu li jeħber, u li kienet iġġib qliegħ kbir
lil sjiedha bit-teħbir:
17 Din ġiet wara Pawlu, u warajna, u
għajtet, billi qalet: Dawn l-irġiel huma l-
qaddejja t'Alla l-Għoli: huma jgħarrfuna
triq is-salvazzjoni.
18 U dan għamlitu għal ħafna jiem.
Imma Pawlu, billi ddejjaq, dar u qal lill-
ispirtu: Nordnalek f'isem Ġesù Kristu
biex toħroġ minnha. U ħareġ dik is-
siegħa.
19 U meta sjiedha raw li t-tama tal-
qliegħ tagħhom kienet marret, qabdu 'l
Pawlu u 'l Silas, u karkruhom fil-misraħ
quddiem il-kbarat,
20 U ġibuhom għand il-maġistrati, u
qalu: Dawn l-irġiel, li huma Lhud, qegħdin
iħawdu wisq il-belt tagħna,
21 U jgħallmu drawwiet, li mhux
sewwa għalina li nilqgħu, u lanqas inħarsu,
billi aħna Rumani.
22 U l-ġemgħa tan-nies qamet flimkien
għalihom: u l-maġistrati ċarrtulhom
ilbieshom, u ordnaw li jsawtuhom.
23 U wara li tawhom ħafna daqqiet,
tefgħuhom il-ħabs, u qabbdu l-kalzrier
biex igħassilhom tajjeb.
24 Dak, wara li qabbduh jagħmel dan,
tefagħhom fil-ħabs ta' ġewwa, u rabtilhom
saqajhom fil-qjud.
25 U f'nofs il-lejl Pawlu u Silas talbu, u
kantaw tifħir 'l Alla: u l-ħabsin sem-
għuhom.
26 U f'daqqa waħda saret theżhiża
kbira ta' l-art, li saħansitra tqanqlu s-
sisien tal-ħabs: u malajr il-bwieb kollha
nfetħu, u l-qjud ta' kulħadd inħallu.
27 U malli stenbaħ il-għassies, u ra l-
bwieb tal-ħabs miftuħin, silet sejfu, u ried
joqtol lilu nnifsu, għax ħaseb li l-ħabsin
ħarbu.
28 Imma Pawlu għajjat b'leħen qawwi,
qallu: La tagħmilx ħsara lilek innifsek,
għaliex aħna lkoll hawn.
29 Imbagħad talab id-dawl, u daħal
jiġri ġewwa; u mriegħed xteħet f'riġlejn
Pawlu u Silas,
30 U ħariġhom barra, u qal: Sinjuri,
x'għandi nagħmel biex insalva?
31 U huma qalu: Emmen fil-Mulej
Ġesù Kristu, u tkun salvat, int u darek.
32 U qalulu l-kelma tal-Mulej, lilu u lil
dawk kollha li kienu f'daru.
33 U ħadhom f'dik is-siegħa tal-lejl, u
ħaslilhom id-daqqiet; u tgħammed min-
nufiħ, hu u niesu kollha.
34 U meta ħadhom daru, qiegħed l-ikel
quddiemhom, u feraħ, billi emmen f'Alla
hu u n-nies ta' daru kollha.
35 U meta sebaħ, il-maġistrati bagħtu
lis-surġenti, igħidu: Itlaq lil dawk ir-rġiel.
36 U l-għassies tal-ħabs qal dawn il-
kelmiet lil Pawlu: Il-maġistrati bagħtu
jitilqukom: għalhekk issa oħorġu, u
morru bis-sliem.
37 Iżda Pawlu qalilhom: Sawtuna
quddiem kulħadd bla ma sar ħaqq minna;
aħna li aħna Rumani, u tefgħuna l-ħabs;
u issa jitfgħuna 'l barra bil-moħbi? Le,
sgur; ħa jiġu joħorġuna huma stess.
38 U s-surġenti qalu dal-kliem lill-
maġistrati: u dawn beżgħu, meta semgħu
li kienu Rumani.
39 U ġew u talbuhom bil-ħrara, u
ħarġuhom, u talbuhom biex joħorġu
barra mill-belt.
40 U ħarġu mill-ħabs, u daħlu għand
Lidja: u meta raw l-aħwa, farrġuhom, u
telqu.

17 Issa wara li qasmu Ampifolis u
Appolonja, waslu Tessalonika, fejn
kien hemm sinagoga tal-Lhud:
2 U Pawlu, kif kienet id-drawwa tiegħu,
daħal għandhom, u għal tliet sibtijiet
tħaddet magħhom fuq l-iskrittura,
3 Ifisser u juri, li Kristu kellu jbati, u
jarġa' jqum mill-imwiet; u li dan Ġesù, li
kien ixandrilhom, hu Kristu.
4 U x'uħud minnhom emmnu, u
ssieħbu ma' Pawlu u ma' Silas; kif ukoll
ġemgħa kbira ta' Griegi devoti, u ħafna
nisa mill-ewlenin.
5 Iżda l-Lhud li ma emmnux, imqanqlin
mill-għira, ħadu magħhom xi rġiel ħżiena,
mill-agħarr nies, u għamlu ġemgħa, u
qajmu l-belt kollha f'tixwixa, u ħabtu
għad-dar ta' Ġason, u fittxu li joħorġuhom
barra għand il-poplu.
6 U meta ma sabuhomx, karkru 'l
Ġason u lil x'uħud mill-aħwa għand il-
kbarat tal-belt, igħajtu: Dawn in-nies li
qalbu d-dinja ta' taħt fuq, issa ġew hawn
ukoll;
7 U Ġason laqagħhom: u dawn kollha
jaħdmu kontra d-degrieti ta' Ċesri, billi
jgħidu li hemm sultan ieħor, wieħed Ġesù.
8 U ħawdu l-poplu u l-kbarat tal-belt,
meta semgħu dawn il-ħwejjeġ.

9 U wara li ħadu kapparra mingħand
Ġason, u mingħand l-oħrajn, telquhom.
10 U l-aħwa bagħtu minnufih bil-lejl 'il
Pawlu u 'l Silas għal Berea: dawn malli
waslu hemm, marru s-sinagoga tal-Lhud.
11 Dawn kienu aktar ġenerużi minn
dawk ta' Tessalonika, billi laqgħu l-kelma
bil-ħeġġa kollha, u fittxu kuljum fl-
iskrittura, jekk dawk il-ħwejjeġ kinux
hekk.
12 Għalhekk ħafna minnhom emmnu;
ukoll nisa magħrufa li kienu Griegi, u
rġiel, mhux ftit.
13 Iżda meta l-Lhud ta' Tessalonika
kienu jafu li l-kelma t'Alla kienet im-
xandra minn Pawlu f'Berea, ġew hemm
ukoll, u qajmu l-poplu.
14 U mbagħad l-aħwa malajr telqu 'l
Pawlu biex bħalkieku jmur sa fejn il-
baħar: iżda Silas u Timotju baqgħu
hemm.
15 U dawk li marru ma' Pawlu wassluh
s'Ateni: u wara li ħadu ordni għal Silas u
Timotju biex jiġu għandu mill-aktar fis,
telqu.
16 Issa waqt li Pawlu kien jistenniehom
Ateni, l-ispirtu tiegħu kien jitbaqbaq fih,
meta ra l-belt kollha mogħtija għall-qima
ta' l-idoli.
17 Għalhekk kien jiddisputi fis-sinagogi
mal-Lhud, u man-nies devoti, u fis-suq
kuljum ma' dawk li kienu jiltaqgħu
miegħu.
18 Imbagħad xi filosofi Epikurin, u
Stojkin, iltaqgħu miegħu. U x'uħud kienu
jgħidu: X'irid igħid dal-lablabi? Oħrajn:
Donnu ħabbar t'allat barranin; għax kien
ixandrilhom 'il Ġesù, u l-qawmien mill-
imwiet.
19 U qabduh, u ħaduh fl-Arejopagos,
huma u jgħidulu: Nistgħu nkunu nafu
x'inhu dat-tagħlim ġdid, li fuqu qiegħed
titkellem?
20 Għax qiegħed issemmagħna ħwejjeġ
strambi għal widnejna: irridu mela nafu
dan x'ifisser.
21 (Għax in-nies kollha t'Ateni u
l-barranin li kienu hemm, ma kinux
igħaddu ż-żmien f'ħaġ'oħra, ħlief jew
biex igħidu, jew biex jisimgħu, xi ħaġa
ġdida.)
22 Imbagħad Pawlu waqaf f'nofs l-
Arejopagos, u qal: Ja rġiel t'Ateni, nara li
f'kull ħaġa intom wisq superstizzjużi.
23 Għax jien u għaddej, rajt id-
devozjonijiet tagħkom, u sibt altar b'din
il-kitba: Lil Alla mhux magħruf. Dak mela
li intom tqimu bla ma tafuh, jien inħab-
barulkom.
24 Alla li għamel id-dinja u l-ħwejjeġ
kollha li fiha, billi ra li hu Sid is-sema u
l-art, ma jgħammarx f'tempji magħ-
mulin bl-idejn;
25 Lanqas hu moqdi minn idejn il-
bnedmin, bħalkieku jaħtieġ xi ħaġa,
ladarba hu jagħti lil kulħadd il-ħajja, u
n-nifs, u kollox;
26 U għamel minn demm wieħed il-
ġnus kollha tal-bnedmin biex igħammru
fuq il-wiċċ kollu ta' l-art, billi qassam
iż-żminijiet tagħhom imwaqqtin minn
qabel, u t-truf ta' l-art fejn igħammru:
27 Biex ifittxu l-Mulej, jekk qatt jistgħu
jħossuh, u jsibuh, għalkemm mhux bgħid
minn kull wieħed minna:
28 Għax aħna fih ingħixu, u nitħarrku,
u għandna l-eżiżtenża tagħna; bħal ma
qalu wkoll x'uħud mill-poeti tagħkom:
Għax aħna wkoll nislu.
29 Ladarba mela aħna nisel Alla,
m'għandniex naħsbu li d-divinità tixbah
lid-deheb, jew lill-fidda, jew lill-ħaġar,
imnaqqxa bis-sengħa u bil-ħsieb tal-
bniedem.
30 U ż-żminijiet ta' din l-injoranza Alla
għalaq għajnejh għalihom; iżda issa
jordna lill-bnedmin kollha kullimkien biex
jindmu:
31 Għaliex waqqat jum, li fih għandu
jagħmel ħaqq mid-dinja fis-sewwa b'dak
il-bniedem li hu għażel; u li bih ta l-fidi lill-
bnedmin kollha, billi qajmu mill-imwiet.
32 U meta semgħu fuq il-qawmien mill-
imwiet, x'uħud bdew jiddieħku; oħrajn
qalu: Nisimgħuk fuq dan darb'oħra.
33 Hekk Pawlu ħareġ minn nofshom.
34 Iżda xi rġiel żammew miegħu, u
emmnu: fosthom Dijonisju l-Arejopagi, u
mara jisimha Damaris, u oħrajn magħ-
hom.

18 Wara dawn il-ħwejjeġ Pawlu telaq
minn Ateni, u ġie Korintus;
2 U sab wieħed Lhudi jismu Akwila,
imwieled f'Pontus, li kien ġie ftit qabel
mill-Italja, ma' martu Priskilla; (għax
Klawdjus kien ordna li l-Lhud kollha
jitilqu minn Ruma:) u ġie għandhom.
3 U billi kien ta' l-istess sengħa, qagħad
magħhom, u kien jaħdem: għaliex is-
sengħa tagħhom kienet li jagħmlu t-tined.
4 U kien jagħmel taħdita kull nhar ta'
Sibt fis-sinagoga, u jfiehem lil-Lhud u lill-
Griegi.
5 U meta waslu Silas u Timotju mill-
Maċedonja, Pawlu kien magħfus fl-ispirtu,
u xehed lil-Lhud li Ġesù kien Kristu.
6 U meta dawn żammew iebes, u bdew
jidgħu, farfar ħwejġu, u qalilhom: Demm-
kom fuq raskom; jien nadif: minn issa
l-quddiem immur għand il-Ġentili.
7 U telaq minn hemm, u daħal fid-dar
ta' wieħed jismu Ġustus, li kien iqim 'l
Alla, u li d-dar tiegħu kienet tmiss mas-
sinagoga.
8 U Krispus, il-kbir tas-sinagoga,
emmen fil-Mulej ma' daru kollha; u
ħafna mill-Korintin, billi kienu jisimgħu
l-kelma, emmnu, u tgħammdu.

9 Imbagħad il-Mulej kellem 'il Pawlu bil-lejl f'dehra, qallu: La tibżax imma tkellem, u la tiskotx:

10 Għax jien miegħek, u ħadd ma jaħbat għalik biex jagħmillek id-deni: għax għandi ħafna nies f'dil-belt.

11 U baqa' hemm sena u sitt xhur, igħallem fosthom il-kelma t'Alla.

12 U meta Galljon kien prokonslu ta' l-Akaja, qamu l-Lhud b'fehma waħda għal Pawlu, u ħaduh quddiem il-qorti,

13 Igħidu: Dan qiegħed iġiegħel in-nies iqimu 'l Alla kontra l-liġi.

14 U meta Pawlu kien issa sa jiftaħ fommu, Galljon qal lil-Lhud: Kieku kienet xi ħaġa ħażina jew xi egħmil faħxi, ja Lhud, bir-raġun kont inżomm magħkom:

15 Imma jekk hi xi ħaġa ta' kliem u ismijiet, u liġijiet tagħkom, arawħa intom; għax ma rridx inkun imħallef ta' ħwejjeġ bħal dawn.

16 U bagħathom 'il barra mill-qorti.

17 Imbagħad il-Griegi kollha qabdu 'l Sostenes, il-kbir tas-sinagoga, u tawh xebgħa quddiem il-qorti. U Galljon ma ħabbilx rasu għal dawn il-ħwejjeġ.

18 U Pawlu wara dan baqa' hemm ħafna żmien, u mbagħad sellem lill-aħwa, u siefer għas-Sirja, u ħa miegħu 'l Priskilla u 'l Akwila; wara li qarweż rasu f'Kenkre: għax kellu wegħda.

19 U wasal f'Efesus, u hemm ħalliehom: iżda hu daħal fis-sinagoga, u tħaddet mal-Lhud.

20 Meta talbuh biex jibqa' iżjed magħhom, ma riedx;

21 Iżda sellmilhom, u qalilhom: Jaħtieġli b'kull mod ngħaddi dil-festa li ġejja Ġerusalem: iżda narġa' niġi għandkom, jekk Alla jrid. U siefer minn Efesus.

22 U meta niżel l-art Ċesarija, u tala', u sellem lill-knisja, niżel Antijokija,

23 U wara li għadda ftit taż-żmien hemm, telaq, u qasam wara xulxin il-pajjiż kollu ta' Galata u 'l Friġja, iwettaq id-dixxipli kollha.

24 U wieħed Lhudi jismu Apollos, imwieled Lixandra, raġel ħafif għall-kliem, u qawwi fl-iskrittura, ġie Efesus.

25 Dar-raġel kien imgħallem fit-triq tal-Mulej; u billi kien imħeġġeġ fl-ispirtu, kien jitkellem u jgħallem bir-reqqa l-ħwejjeġ tal-Mulej, billi kien jaf biss il-magħmudija ta' Ġwanni.

26 U qabad jitkellem bla biża' fis-sinagoga: u meta Priskilla u Akwila semgħuh, ħaduh għandhom, u fissrulu aktar bir-reqqa t-triq t'Alla.

27 U meta tħajjar igħaddi l-Akaja, l-aħwa kitbu, billi ħeġġu lid-dixxipli biex jilqgħuh: meta wasal, għen ħafna lil dawk li kienu emmnu permezz tal-grazzja:

28 Għax hu kien jikkonfuta b'qawwa kbira lil-Lhud, u dan quddiem kulħadd, u jurihom mill-iskrittura li Ġesù hu l-Kristu.

19 U ġara, waqt li Apollos kien Korintus, illi Pawlu wara li għadda mill-inħawi ta' fuq, ġie Efesus: u billi sab xi dixxipli,

2 Qalilhom: Ħadtu intom l-Ispirtu s-Santu mindu emmintu? U qalulu: Aħna lanqas biss smajna jekk hemmx xi Spirtu s-Santu.

3 U qalilhom: Mela biex intom imgħammdin? U qalu: Bil-magħmudija ta' Ġwanni.

4 Imbagħad qal Pawlu: Ġwanni tassew għammed bil-magħmudija ta' l-indiema, billi qal lill-poplu, li għandu jemmen f'dak li kellu jiġi warajh, jiġifieri fi Kristu Ġesù.

5 U meta semgħu dan, tgħammdu f'isem il-Mulej Ġesù.

6 U meta Pawlu qiegħed idejh fuqhom, niżel l-Ispirtu s-Santu fuqhom; u tkellmu b'ilsna, u ħabbru.

7 U l-irġiel kollha kienu madwar tnax.

8 U daħal fis-sinagoga, u għal tliet xhur tħaddet bla biża', jitħaddet u jfiehem fuq il-ħwejjeġ tas-saltna t'Alla.

9 Iżda meta x'uħud żammew iebes, u ma emmnux, billi qalu kontra triq il-Mulej quddiem il-ġemgħa tan-nies, twarrab minnhom, u ħa d-dixxipli għalihom, u kuljum kien jitħaddet fl-iskola ta' wieħed Tirannos.

10 U dan ġara għal sentejn; hekk li dawk kollha li kienu jgħammru fl-Asja, sew Lhud u kemm ukoll Griegi, semgħu l-kelma tal-Mulej Ġesù.

11 U Alla għamel mirakli qawwija b'idejn Pawlu:

12 Hekk li minn ġismu kienu jinġiebu għand il-morda imkatar jew fradal, u l-mardijiet kienu jħalluhom, u l-ispirti ħżiena kienu joħorġu minnhom.

13 Imbagħad x'uħud mill-eżorċisti Lhud, li kienu jiġġerrew 'il hawn u 'l hinn, indaħlu biex isejħu l-isem tal-Mulej Ġesù fuq dawk li kellhom l-ispirti ħżiena, billi qalu: Inġegħlukom f'isem Ġesù mxandar minn Pawlu.

14 U kien hemm sebat itfal ta' wieħed Skewas, Lhudi, il-kbir tal-qassisin, li għamlu dan.

15 U l-ispirtu ħażin wieġeb u qal: 'Il Ġesù nafu, u 'l Pawlu nafu; iżda intom min intom?

16 U r-raġel li fih kien hemm l-ispirtu ħażin qabeż fuqhom, u ħakimhom, u għelibhom, hekk li ħarbu minn dik id-dar għarwenin u miġruħin.

17 U dan sar magħruf mil-Lhud kollha, u mill-Griegi wkoll li kienu jgħammru Efesus; u waqa' biża' fuqhom ilkoll, u isem il-Mulej kien jitfaħħar.

18 U ħafna li emmnu ġew, u stqarrew,
u qalu egħmilhom.
19 Ħafna wkoll minn dawk li kienu
jagħmlu s-sħarijiet ġiebu l-kotba tagħhom,
u ħarquhom quddiem kulħadd: u għad-
dew il-prezz tagħhom, u sabu li kien
ħamsin elf biċċa tal-fidda.
20 Hekk il-kelma tal-Mulej kibret bis-
sħiħ u ssaħħet.
21 Wara li ntemmew dawn il-ħwejjeġ,
Pawlu ħaseb fl-ispirtu, meta għadda mill-
Maċedonja u mill-Akaja, li jmur sa
Ġerusalem, billi qal: Wara li nkun hemm,
jaħtieġ ukoll nara Ruma.
22 Għalhekk bagħat fil-Maċedonja
tnejn minn dawk li kienu jgħinuh, Tim-
otju u Erastus; iżda hu baqa' għal xi
żmien fl-Asja.
23 U dik il-ħabta qamet taħwida mhix
żgħira fuq triq il-Mulej.
24 Għaliex wieħed jismu Demetrijus,
arġentier, li kien jagħmel niċeċ tal-fidda 'l
Djana, kien iġib qliegħ mhux żgħir lin-nies
tas-sengħa:
25 Lil dawn ġemagħhom flimkien ma'
ħaddiema oħra tas-sengħa bħalhom, u
qal: Irġiel, intom tafu li b'din is-sengħa
għandna l-ġid tagħna.
26 Issa qegħdin taraw u tisimgħu, li
mhux biss f'Efesus, imma tista' tgħid fl-
Asja kollha, dan Pawlu fiehem u dawwar
ħafna nies, billi jgħid li mhumiex allat
dawk li huma magħmulin bl-idejn:
27 Għalhekk mhux biss li hemm il-
periklu li s-sengħa tagħna taqa' fil-għajb,
iżda wkoll illi t-tempju tal-kbira alla
Djana jiġi fix-xejn, u l-kobor tagħha
jinqered, dik li l-Asja kollha u d-dinja
tqim.
28 U meta semgħu dal-kliem, imtlew
bil-qilla, u għajtu, igħidu: Kbira Djana ta'
l-Efesin!
29 U l-belt kollha mtliet bit-taħwid: u
wara li qabdu 'l Gajus u 'l Aristarkus,
irġiel mill-Maċedonja, sħab Pawlu fil-
vjaġġ. daħlu jiġru f'daqqa fit-teatru.
30 U meta Pawlu ried jidħol qalb in-
nies. id-dixxipli ma ħallewhx.
31 U x'uħud mill-kbarat ta' l-Asja, li
kienu ħbieb tiegħu, bagħtu għalih, jitolbuh
biex ma jurix ruħu fit-teatru.
32 Uħud mela għajtu ħaġa, u wħud
oħra: għax il-miġemgħa kienet imħawda;
u l-biċċa l-kbira ma kinux jafu għalfejn
inġemgħu flimkien.
33 U ġibdu 'l Alessandru minn qalb in-
nies. billi l-Lhud tefgħuh 'il quddiem. U
Alessandru għamel sinjal b'idu, u ried
jiddefendi ruħu mal-poplu.
34 Iżda meta għarfu li kien Lhudi,
kulħadd b'leħen wieħed għal madwar
sagħtejn għajjat: Kbira Djana ta' l-
Efesin!
35 U meta l-iskrivan tal-belt sikket lin-
nies, qal: Ja rġiel ta' Efesus, min hu dak il-
bniedem li ma jafx li l-belt ta' l-Efesin
tagħti qima lill-kbira alla Djana, u x-
xbieha tagħha li waqgħet minn Ġove?
36 Ladarba mela dawn il-ħwejjeġ ma
jista' jmerihom ħadd, għandkom toqogħ-
du kwieti, u ma tagħmlu xejn bil-għaġla.
37 Għax intom ġibtu hawn dawn l-
irġiel, li la huma ħallelin tal-knejjes, u
lanqas jidgħu b'din alla tagħkom.
38 Għalhekk jekk Demetrijus, u n-nies
tas-sengħa li huma miegħu, għandhom xi
jgħidu kontra xi ħadd, il-qrati huma
miftuħin, u hemm il-prokonsli: Ħa
jħarrku 'l xulxin.
39 Imma jekk tfittxu xi ħaġa dwar
ħwejjeġ oħra, din tinqata' f'laqgħa tal-
qorti.
40 Għax aħna fil-periklu li nkunu
mixlijin bit-tixwixa ta' llum, billi ma
hemm ebda raġun li minħabba fih irridu
natu kont ta' din il-laqgħa.
41 U meta qal dan, bagħat il-miġem-
għa.

20 U wara li l-għagħa ħdiet, Pawlu
sejjaħ id-dixxipli lejh, u għan-
naqhom, u telaq biex imur il-Maċedonja.
2 U meta għadda minn dawk l-inħawi,
u ħeġġiġhom b'ħafna kliem, wasal il-
Greċja.
3 U hemm qagħad tliet xhur. U meta
kien hemm konfoffa kontra tiegħu mil-
Lhud, kif kien sa jsiefer għas-Sirja,
għamel il-ħsieb li jarġa' lura mill-
Maċedonja.
4 U wassluh fl-Asja Sopater minn
Berea: u mit-Tessalonkin, Aristarkus u
Sekundus; u Gajus ta' Derbe, u Timotju;
u mill-Asja, Tikikus u Trofimus.
5 Dawn billi marru qabel, stennewna
Troas.
6 U aħna sifirna minn Filippi wara
jiem l-ażżmi, u wasalna għandhom f'
ħamest ijiem; u qgħadna hemm sebat
ijiem.
7 U fl-ewwel jum tal-ġimgħa, xħin id-
dixxipli tiegħu ltaqgħu flimkien biex
jaqsmu l-ħobż, Pawlu tħaddet magħhom,
billi kien sa jitlaq il-għada; u kompla d-
diskors tiegħu sa nofs il-lejl.
8 U kien hemm ħafna msiebaħ fil-
kamra ta' fuq, fejn kienu miġmugħin
flimkien.
9 U kien hemm bil-qiegħda fuq tieqa
wieħed żagħżugħ jismu Ewtikos, li ħadu
ngħas tqil: u billi Pawlu kien ilu jitħaddet,
għelbu n-ngħas, u waqa' isfel mit-tielet
pjan, u refgħuh mejjet:
10 U Pawlu niżel, u xteħet fuqu, u hu
u jħaddnu, qal: La tħabblux raskom,
għax ħajtu għadha fih.
11 Mela meta raġa' tala', u qasam il-
ħobż, u kiel, u tħaddet magħhom għal
żmien twil, sas-sebħ, telaq.

12 U ġiebu ż-żagħżugħ ħaj, u tfarrġu
mhux ftit.
13 Aħna morna minn qabel fuq il-ġifen,
u sifirna għal Assos, fejn kellna nieħdu 'l
Pawlu; għax hekk kien ried, billi kellu l-
ħsieb imur bil-mixi.
14 U meta ltaqa' magħna f'Assos,
tellajnieh, u wasalna Mitilene.
15 U sifirna minn hemm, u ġejna l-
għada biswit Kijos; u l-jum ta' wara
wasalna Samos, u qgħadna Troġillum;
u l-għada wasalna Miletus.
16 Għax Pawlu kien qatagħha li jgħaddi
barra minn Efesus, għax ma riedx jaħli
żmien fl-Asja: għax kien imgħaġġel, biex
jekk jista' jkun għalih, ikun Ġerusalem
għal Għid il-Ħamsin.
17 U minn Miletus bagħat Efesus
isejjaħ ix-xjuħ tal-Knisja.
18 U meta ġew għandu, qalilhom:
Intom tafu, li sa mill-ewwel jum li ġejt fl-
Asja, kif kont magħkom f'kull żmien.
19 Naqdi l-Mulej bl-umiltà kollha, u
b'ħafna dmugħ, u tiġrib, li sibt ruħi fih
minħabba n-nases tal-Lhud:
20 U kif ma żammejt xejn lura minn
dak li sata' jkun ta' fejda għalikom, iżda
wrejtkom, u għallimtkom fil-beraħ, u minn
dar għal dar,
21 Inxandar sew lil-Lhud, u kemm lill-
Griegi, l-indiema lejn Alla, u fidi f'Sidna
Ġesù Kristu.
22 U issa, ara, jien sejjer marbut fl-
ispirtu għal Ġerusalem, bla ma naf x'sa
jiġrili hemm:
23 Ħlief li l-Ispirtu s-Santu jixhidli
f'kull belt, billi jgħid illi ktajjen u għali
jistennewni.
24 Iżda xejn minn dan ma jdejjaqni
lanqas ngħodd ħajti għażiża għalija, biex
intemm mixjiti bil-ferħ, u l-ministeru, li
ħadt mingħand Sidna Ġesù, biex nagħti
xhieda lill-evanġelju tal-grazzja t'Alla.
25 U issa, ara, jien naf li intom ilkoll, li
fostkom jien għaddejt inxandar is-saltna
t'Alla, ma tarawx wiċċi iżjed.
26 Għaliex nixhdilkom illum, li jien
safi mid-demm tal-bnedmin kollha.
27 Għax jien ma bqajtx lura li nxandrilkom
il-fehma kollha t'Alla.
28 Ħarsu lilkom infuskom mela, u l-
merħla kollha, li fuqha l-Ispirtu s-Santu
għamilkom għassiesa, biex tirgħaw il-
knisja t'Alla, li xtara b'demmu stess.
29 Għax jien naf dan, li wara t-tluq
tiegħi lpup ħorox jidħlu fostkom, u ma
jaħfruhiex lill-merħla.
30 Ukoll minn fostkom stess iqumu xi
rġiel, jitkellmu ħwejjeġ imgħawġa, biex
jiġbdu dixxipli warajhom.
31 Għalhekk għassu, u ftakru, li għal
tliet snin lejl u nhar qatt ma hdejt inwissi
bid-dmugħ f'għajnejja lil kulħadd.
32 U issa, ħuti, nerħikom f'idejn Alla,
u fil-kelma tal-grazzja tiegħu, li tista'
tibnikom, u tagħtikom wirt mal-qaddisin
kollha.
33 Fidda, jew deheb, jew ilbiesi ta' ħadd
ma xtaqt.
34 Iva, intom stess tafu, li dawn l-idejn
ħadmu għall-ħtiġijiet tiegħi, u għal dawk
li kienu miegħi.
35 Urejtkom kollox, kif waqt li titħabtu
għandkom tgħinu d-dgħajfin, u tiftakru fi
kliem il-Mulej Ġesù, kif qal: Aħjar tagħti
milli tieħu.
36 U meta qal dan, qagħad għarkobb-
tejh, u talab magħhom ilkoll.
37 U biki kbir bkew ilkoll, u xteħtu fuq
għonq Pawlu, ibusuh:
38 Qalbhom sewda l-aktar għall-kliem
li qal, li ma kinux sa jaraw aktar wiċċu. U
wassluh sal-ġifen.

21 U ġara, wara li nfridna minnhom, u
qlajna 'l barra, illi ġejna b'ġibda
waħda għal Kos; u l-għada għal Rodi, u
minn hemm għal Patara:
2 U billi sibna ġifen sejjer lejn il-
Feniċja, tlajna fuqu, u sifirna.
3 Issa meta lmaħna 'l Ċipru, ħallejnieh
fuq ix-xellug, u baħħarna għas-Sirja, u
nżilna Tir: għax il-ġifen kellu jħott hemm
it-tagħbija tiegħu.
4 U billi sibna d-dixxipli, bqajna hemm
sebat ijiem: dawn qalu 'l Pawlu permezz
ta' l-Ispirtu, li m'għandux jitla' Ġeru-
salem.
5 U meta għaddejna dawk il-jiem,
tlaqna u bqajna sejrin għal triqtna; u
huma lkoll, bin-nisa u t-tfal, ġew iwass-
luna, sa ma ħriġna barra l-belt: u qgħadna
għarkobbtejna x-xatt, u tlabna.
6 U meta sellimna 'l xulxin, tlajna fuq
il-ġifen; u dawk reġgħu lura lejn darhom.
7 U wara li spiċċajna l-vjaġġ tagħna
minn Tir, wasalna Ptolemajs; u sellimna
lill-aħwa, u bqajna jum wieħed għand-
hom.
8 U l-għada aħna li konna ma' Pawlu
tlaqna, u ġejna Ċesarija: u dħalna fid-dar
ta' Filippu l-evanġelista, li kien wieħed
mis-sebgħa; u qgħadna għandu.
9 Dar-raġel kellu erba' bniet, xebbiet, li
kienu jipprofetizzaw.
10 U billi domna hemm ħafna jiem,
niżel mil-Lhudija wieħed profeta, jismu
Agabus.
11 U meta ġie għandna, ħa l-ħżiem ta'
Pawlu, u rabat idejh u saqajh, u qal: Dan
igħid l-Ispirtu s-Santu: Ir-raġel li tiegħu hu
dal-ħżiem, hekk jorbtuh il-Lhud Ġeru-
salem, u jagħtuh f'idejn il-Ġentili.
12 U meta smajna dawn il-ħwejjeġ, sew
aħna, u kemm dawk ta' hemm, tlabnieh
biex ma jitlax Ġerusalem.
13 Imma Pawlu wieġeb: X'intom
tagħmlu, tibku u taqsmuli qalbi? għax
jien imħejji mhux biss li nkun marbut,

imma wkoll li mmut Ġerusalem għal isem
il-Mulej Ġesù.
14 U meta ma riedx jifhem, aħna
skitna, u għidna: Tkun magħmula r-rieda
tal-Mulej.
15 U wara dawn il-jiem hejjejna ħwejj-
iġna, u tlajna Ġerusalem.
16 Ġew magħna wkoll xi dixxipli minn
Ċesarija, u ġiebu magħhom wieħed
Mnason minn Ċipru, dixxiplu minn ta'
l-ewwel, li kellna noqogħdu għandu.
17 U meta wasalna Ġerusalem, l-aħwa
laqgħuna bil-qalb.
18 U l-għada Pawlu ġie magħna għand
Ġakbu; u x-xjuħ kollha kienu hemm.
19 U wara li sellmilhom, qal ħaġa ħaġa
kulma kien għamel Alla fost il-Ġentili bil-
ministeru tiegħu.
20 U xħin semgħu dan, faħħru l-Mulej,
u qalulu: Tara, ħi, kemm eluf hemm fost
il-Lhud li jemmnu; u huma mħeġġin ilkoll
għal-liġi:
21 U huma semgħu fuqek, li int
qiegħed tgħallem lil-Lhud kollha, li huma
fost il-Ġentili, biex jitilqu 'l Mosè, billi
tgħid li m'għandhomx jagħmlu ċirkon-
ċiżjoni lil uliedhom, u lanqas jimxu fuq id-
drawwiet.
22 X'sa jiġri issa? Il-ġemgħa tan-nies,
hekk jew hekk, tiltaqa': għax huma
jisimgħu li ġejt.
23 Għalhekk għamel dak li ngħidulek:
Aħna għandna erbat irġiel li għandhom
fuqhom wegħda:
24 Hudhom, u tnaddaf magħhom, u
ħallsilhom, biex iqaxxru rashom: u kollha
jkunu jafu li dawk il-ħwejjeġ, li semgħu
fuqek, m'huma xejn; iżda li int stess ukoll
timxi sewwa, u tħares il-liġi.
25 Għal dawk il-Ġentili li jemmnu,
ktibna u qtajna li huma ma jħarsux ħaġa
bħal din, ħlief biss li jżommu ruħhom
lura mill-ħwejjeġ issagrifikati lill-idoli; u
mid-demm, u mil-laħam maħnuq, u miż-
żena.
26 Imbagħad Pawlu ħa miegħu dawn
ir-rġiel u, wara li l-għada tnaddaf magħ-
hom, daħal fit-tempju, biex igħarraf li
għalaq iż-żmien tat-tindif, sama titressaq
għotja għal kull wieħed minnhom.
27 U meta s-sebat ijiem qorbu biex
igħaddu, il-Lhud ta' l-Asja, meta rawh fit-
tempju, xewxu l-poplu kollu, u meddew
idejhom fuqu,
28 U bdew igħajtu: Irġiel ta' Iżrael,
għajnuna: Dan hu r-raġel, li qiegħed
igħallem lil kullħadd, u kullimkien, kontra
l-poplu, u l-liġi, u dal-lok: u daħħal il-
Griegi wkoll fit-tempju, u kasbar dal-lok
imqaddes.
29 (Għax kienu raw qabel 'il Trofimus
ta' Efesus miegħu fil-belt, u ħasbu li Pawlu
daħħlu fit-tempju.)
30 U tqanqlet il-belt kollha, u bdew
jiġru n-nies flimkien: u qabdu 'l Pawlu, u
kaxkruh barra mit-tempju: u ngħalqu
malajr il-bwieb.
31 U huma u jfittxu biex joqtluh, waslet
l-aħbar lill-kaptan il-kbir tal-kumpanija, li
Ġerusalem kollha kienet mqallba.
32 Dan minnufih ħa miegħu suldati u
ċenturjuni, u niżel jiġri lejhom: u meta
raw il-kaptan il-kbir u s-suldati, ma
baqgħux isawtu 'l Pawlu.
33 Imbagħad resaq il-kaptan il-kbir, u
qabdu, u ordna li jirtabat b'żewġ ktajjen;
u staqsa min hu, u x'għamel.
34 U x'uħud għajtu ħaġa, u x'uħud
għajtu oħra, fost il-ġemgħa tan-nies; u
meta ma satax ikun jaf x'ġara minħabba
l-għagħa, ordna li jeħduh fil-kastel.
35 U meta wasal fuq it-taraġ, ġara li
kellu jkun merfugħ mis-suldati minħabba
l-qilla tal-poplu.
36 Għax il-ġemgħa tan-nies kienet
sejra warajh, hi u tgħajjat: Oqtluh.
37 U huma u jdaħħlu 'l Pawlu fil-
kastell, qal lill-kaptan il-kbir: Nista'
nkellmek? U dak qal: Taf bil-Grieg?
38 Jaqaw mintix dak l-Eġizzjan, li
qabel dawn il-jiem qajjimt tixwixa, u ħriġt
barra fid-deżert erbat elef raġel, li kienu
qattiela?
39 Iżda Pawlu qal: Jiena raġel Lhudi
minn Tarsus, belt taċ-Ċiliċja, ċittadin ta'
belt magħrufa: u nitolbok tħallini nkellem
lill-poplu.
40 U meta ħallieh, Pawlu waqaf fuq it-
taraġ, u għamel sinjal b'idu lill-poplu. U
meta waqgħet sikta kbira, kellimhom bil-
lsien Lhudi, billi qal:

22 Irġiel, aħwa, u missirijiet, isimgħu
d-difiża tiegħi li issa sa nagħmlil-
kom.
2 (U meta semgħuh ikellimhom bil-
lsien Lhudi, aktar qagħdu sektin: u qal:)
3 Jien tassew raġel Lhudi, imwieled
Tarsus, belt taċ-Ċiliċja imma mrobbi f'din
il-belt f'riġlejn Gamaliel, u mgħallem
skond it-tħaris bir-reqqa tal-liġi ta' mis-
sirijietna, u mħeġġeġ għal Alla, bħalma
intom ilkoll illum.
4 U jien ippersegwitajt għal mewt din
it-triq, norbot u nitfa' fil-ħabsijiet sew
irġiel u kemm nisa,
5 Bħal ma jista' jixhidli wkoll il-qassis
il-kbir, u l-għaqda kollha tax-xjuħ: li min
għandhom ukoll ħadt ittri għall-aħwa, u
mort Damasku, biex inġib lil dawk li
kienu marbutin hemm Ġerusalem, biex
ikunu ikkastigati.
6 U ġara, jiena u nivvjaġġa, u noqrob
lejn Damasku għall-ħabta ta' nofs-in-nhar,
illi f'daqqa waħda idda dawl kbir mis-
sema madwari.
7 U waqajt fl-art, u smajt leħen igħidli:
Sawl, Sawl, għaliex tippersegwitani?
8 U jien weġibt: Min int Mulej? U

qalli: Jien Ġesù ta' Nażaret, li int qiegħed
tippersegwitah.
9 U dawk li kienu miegħi tassew raw
id-dawl, u beżgħu; iżda ma semgħux il-
leħen ta' min kien ikellimni.
10 U għidt: X'għandi nagħmel, Mulej?
U l-Mulej qalli: Qum, u mur Damasku; u
hemm igħidulek kulma għandek tagħmel.
11 U meta ma stajtx nara minħabba
d-dija ta' dak id-dawl, mexxewni minn idi
dawk li kienu miegħi, u wasalt Damasku.
12 U wieħed Ħananija, raġel devot
skond il-liġi, li kellu isem tajjeb mal-Lhud
kollha li kienu jgħammru hemm,
13 Ġie għandi, qagħad ħdejja, u qalli:
Ħija Sawl, ħu d-dawl. U f'dik is-siegħa
stess ħarist lejh.
14 U qal: Alla ta' missirijietna għażel
lilek, biex tkun taf ir-rieda tiegħu, u tara
l-Ġust, u tisma' l-leħen ta' fommu.
15 Għax int tkun xiehed tiegħu għall-
bnedmin kollha ta' dak li rajt u smajt.
16 U issa x'inti qiegħed tistenna? Qum,
u tgħammed, u aħsel dnubietek, billi
ssejjaħ isem il-Mulej.
17 U ġara, meta rġajt ġejt Ġerusalem,
illi jien u nitlob fit-tempju, kelli estasi;
18 U rajtu jgħidli: Għaġġel, u oħroġ
malajr minn Ġerusalem: għax ma jilqgħux
ix-xhieda tiegħek fuqi.
19 U jien għidt: Mulej, huma jafu li
jien tfajt il-ħabs u sawwatt f'kull sinagoga
lil dawk li jemmnu fik:
20 U meta d-demm tal-martri tiegħek
Stiefnu ċċarċar, jien ukoll kont hemm, u
ridt il-mewt tiegħu, u żammejt il-ħwejjeġ
ta' dawk li qatluh.
21 U qalli: Mur, għax jien nibagħtek
fil-bogħod fost il-Ġentili.
22 U qagħdu jisimgħuh sa dik il-kelma,
u mbagħad refgħu leħinhom, u qalu:
Eqirduh mill-art bniedem bħal dan: għax
ma jixraqx li jgħix.
23 U kif kienu jwerżqu, u jarmu ħwej-
jiġhom, u jitfgħu t-trab fl-ajru,
24 Il-kaptan il-kbir ordna li jdaħħluh
fil-kastell, u qal li għandu jkun mistħarreġ
bis-swat: biex ikun jaf sewwa l-għala kienu
jgħajtu hekk kontra tiegħu.
25 U xħin kienu jorbtuh bil-ġlud,
Pawlu qal liċ-ċenturjun li kien ħdejh: Hu
skond il-liġi għalikom li ssawtu raġel
Ruman, u li mhux ikkundannat?
26 Meta ċ-ċenturjun sama' dan, mar
għarraf lill-kaptan il-kbir, billi qallu: Ara
x'sa tagħmel; għax dar-raġel Ruman.
27 Imbagħad ġie l-kaptan il-kbir, u
qallu: Għidli, int Ruman? Wieġeb: Iva.
28 U l-kaptan il-kbir wieġeb: B'somma
kbira ħadt din iċ-ċittadinanza. U Pawlu
qal: Imma jien imwieled ħieles.
29 Imbagħad minnufih dawk li kienu sa
jistħarrġuh warrbu minn ħdejh: u l-kaptan
il-kbir ukoll baża', wara li sar jaf li kien
Ruman, u talli kien rabtu.
30 Il-għada, billi ried ikun jaf sewwa
fuqiex kien mixli mil-Lhud, ħallu mill-
ġlud, u ordna il-qassisin il-kbar u l-kunsill
tagħhom kollu biex jiltaqgħu, u niżżel 'il
Pawlu, u ġiebu quddiemhom.

23 U Pawlu, fil-waqt li tafa' għajnejh
fuq il-kunsill, qal: Rġiel u aħwa,
jien għixt b'kuxjenza kollha nadifa qud-
diem Alla sa llum.
2 U l-qassis Ħananija ordna lil dawk li
kienu ħdejh jagħtuh daqqa fuq ħalqu.
3 Imbagħad qallu Pawlu: Alla għad
jilħqek, ja ħajt imbajjad: għax int qiegħed
tagħmel ħaqq minni skond il-liġi, u tordna
li nissawwat kuntrarju għal-liġi?
4 U dawk li kienu hemm qalu: Int
tgħajjar il-qassis il-kbir t'Alla?
5 Imbagħad Pawlu qal: Ma kontx naf,
ħuti, li hu l-qassis il-kbir: għax hu miktub:
La titkellimx ħażin fuq il-kap tal-poplu
tiegħek.
6 Iżda meta Pawlu nduna li x'uħud
minnhom kienu Sadduqin, u oħrajn
Fariżej, għajjat fil-kunsill: Rġiel u aħwa,
jien Fariżew, bin Fariżew: minħabba
t-tama fil-qawmien mill-imwiet jien miġjub
hawn għall-ħaqq.
7 U kif qal hekk, qamet firda bejn il-
Fariżej u s-Sadduqin: u l-ġemgħa tan-nies
inqasmet.
8 Għax is-Sadduqin igħidu li m'hemmx
qawmien minn bejn l-imwiet, u la anġli, u
lanqas spirtu: imma l-Fariżej jistqarru
l-wieħed u l-ieħor.
9 U qamet għagħa kbira: u l-iskribi li
kienu jżommu mal-Fariżej qamu, u saħnu,
igħidu: Ma nsibu xejn ħażin f'dar-raġel:
iżda jekk kellmu spirtu jew anġlu, ħa ma
neħduhiex kontra Alla.
10 U meta qamet firda kbira, il-kaptan
il-kbir, imbażża' li Pawlu jkun imqatta'
bċejjeċ minnhom, ordna lis-suldati jinżlu,
u jeħduh b'forza minn fosthom, u jġibuh
fil-kastell.
11 U l-lejl ta' wara, il-Mulej qagħad
ħdejh, u qallu: Qawwi qalbek, Pawlu:
għax bħal ma tajtni xhieda Ġerusalem,
hekk għandek tixhed Ruma.
12 U meta sebaħ, x'uħud mil-Lhud
inġemgħu flimkien, u ntrabtu b'ħalfa, billi
qalu li la jieklu, u la jixorbu sama joqtlu 'l
Pawlu.
13 U kienu aktar minn erbgħin dawk li
għamlu l-konġura.
14 U dawk ġew għand il-qassisin il-
kbar u x-xjuħ, u qalu: Aħna ntrabatna
taħt ħalfa kbira, li ma nieklu xejn sama
noqtlu 'l Pawlu.
15 Issa mela intom flimkien mal-kunsill
għarrfu l-kaptan biex iniżżlu għandkom
għada, bħalkieku tridu tgħarblu xi ħaġa
aktar bir-reqqa fuqu: u aħna, qabel ma
jersaq, inkunu mħejjijin biex noqtluh.

16 U meta t-tifel ta' oht Pawlu sama'
b'din in-nassa taghhom, dahal fil-kastell, u
qal 'il Pawlu.
17 Imbaghad Pawlu sejjah wiehed miċ-
ċenturjuni, u qallu: Hu lil daż-żagħżugħ
għand il-kaptan il-kbir, għax għandu xi
ħaġa xi jgħidlu.
18 Għalhekk dan ħadu, u ġiebu għand
il-kaptan il-kbir, u qal: Pawlu l-priġunier
sejjaħli, u talabni nġiblek lil daż-żagħżugħ,
li għandu xi ħaġa xi jgħidlek.
19 Imbagħad il-kaptan il-kbir qabdu
minn idu, u mar miegħu fil-ġenb waħdu, u
staqsieh: X'għandek tgħidli?
20 U qal: Il-Lhud ftiehmu biex jitolbuk
biex għada tniżżel 'il Pawlu quddiem il-
kunsill, bħalkieku jridu jistħarrġu iżjed
bir-reqqa.
21 Iżda int la temminhomx: għax hemm
aktar minn erbgħin minnhom għassa
għalih, li ntrabtu b'ħalfa, li la jieklu, u
la jixorbu sama joqtluh: u issa huma
mħejjijin, jistennew wegħda minn għan-
dek.
22 Imbagħad il-kaptan il-kbir ħalla
ż-żagħżugħ jitlaq, u wissieh: Ara li ma
tgħid lil ħadd li int urejtni b'dawn il-
ħwejjeġ.
23 U sejjaħ żewġ ċenturjuni, u qalil-
hom: Hejju mitejn suldat biex imorru
Ċesarija, u sebgħin fieres, u mitejn lanzier,
għat-tielet siegħa tal-lejl.
24 U hejjulhom il-bhejjem, biex irikkbu
'l Pawlu, u jwassluh qawwi u sħiħ għand
Feliċ il-gvernatur.
25 U kiteb ittra hekk:
26 Klawdjus Lisjas lil wisq eċċellenti
gvernatur Feliċ: is-sliem.
27 Dar-raġel kien maqbud mil-Lhud, u
kienu għoddhom qatluh: imbagħad ilħaqt
jien bis-suldati, u ħlistu, billi sirt naf li hu
Ruman.
28 U meta ridt inkun naf fuqiex xlewh,
ġibtu quddiem il-kunsill tagħhom:
29 Sibtu li kien mixli fuq xi kwistjoni-
jiet tagħhom, imma li ma kien hemm xejn
kontra tiegħu li ħaqqu l-mewt jew il-
ktajjen.
30 U meta qaluli kif il-Lhud lestew
nassa għal dar-raġel, bgħattu minnufih
għandek, u ordnajt ukoll lil dawk li xlewh
biex jitkellmu x'għandhom kontra tiegħu
quddiemek: Saħħa.
31 Imbagħad is-suldati, bħal ma kienu
mqabbdin, ħadu 'l Pawlu, u ġibuh bil-lejl
Antipatris.
32 Il-għada ħallew l-ifirsa jmorru
miegħu, u reġgħu lura lejn il-kastell:
33 Dawn, meta waslu Ċesarija, u taw
l-ittra lill-gvernatur, ġibulu wkoll 'il
Pawlu quddiemu.
34 U meta l-gvernatur qara l-ittra,
staqsa minn liema provinċja kien. U meta
sar jaf li kien minn Ċiliċja;
35 Qallu: Nisimgħek, meta jiġu wkoll
dawk li xlewk. U ordna li jinżamm fil-
pretorju ta' Erodi.

24 U ħamest ijiem wara niżel Ħananija
l-qassis il-kbir ma' x'uħud mix-xjuħ,
u ma' wieħed oratur jismu Tertullus, li
kellem lill-gvernatur kontra Pawlu.
2 U xħin kien imsejjaħ, Tertullus beda
jixlih, billi qal: Ladarba bis-saħħa tiegħek
aħna qegħdin ingawdu paċi kbira, u titjib
kbir qiegħed isir għal dal-ġens b'għaq-
lek,
3 F'kollox u kullimkien aħna dan nil-
qgħu, wisq eċċellenti Feliċ, b'kull radd il-
ħajr.
4 Madankollu, biex ma ndejqikx iżjed,
nitolbok tismagħna bit-tjieba tiegħek, fi
ftit kliem.
5 Għax aħna sibna li dar-raġel hu pesta,
u li qajjem it-tixwix qalb il-Lhud kollha
tad-dinja, u mexxej tas-setta tan-Nażarin:
6 Li fittex ukoll ikasbar it-tempju: u
aħna qbadnieh, u ridna nagħmlu ħaqq
minnu skond il-liġi tagħna.
7 Imma l-kaptan il-kbir Lisjas ġie
fuqna, u b'herra kbira ħadulna minn
idejna,
8 U ordna li dawk li xlewh jiġu għan-
dek: jekk tistħarrġu int stess tista' tkun taf
dawn il-ħwejjeġ kollha, li bihom qegħdin
nixluh.
9 U l-Lhud qablu wkoll, billi qalu li
dawn il-ħwejjeġ hekk huma.
10 Wara li l-gvernatur għamillu sinjal
biex jitkellem, Pawlu wieġeb: Billi naf li
minn bosta snin ilek tagħmilha ta' mħallef
lil dal-ġens, jien aktar bil-ferħ inwieġeb
għalija nnifsi:
11 Għax inti tista' tkun taf, li m'ilnix
aktar minn tnax-il jum li tlajt Ġerusalem
biex nagħti qima.
12 U la sabuni fit-tempju niddiskuti ma
xi ħadd, u la nxewwex il-poplu, lanqas fis-
sinagoga, jew fil-belt:
13 Lanqas jistgħu jippruvaw il-ħwejjeġ
li fuqhom issa qegħdin jixluni.
14 Iżda dan nistqarrlek: li skond it-triq
li huma jgħidulha ereżija, hekk jien naqdi
'l Alla ta' missirijieti, billi nemmen fil-
ħwejjeġ kollha li huma miktubin fil-liġi u
fil-profeti:
15 U għandi tama f'Alla, li huma wkoll
għandhom, li għad ikun hemm qawma
mill-imwiet, sew għat-tajbin, u kemm
għall-ħżiena.
16 U f'dan jien inħarreġ lili nnifsi, biex
ikolli dejjem kuxjenza bla ħtija quddiem
Alla, u quddiem il-bnedmin.
17 Issa wara ħafna snin ġejt inġib il-
karità lil ġensi, u għotjiet.
18 Għalhekk xi Lhud mill-Asja sabuni
mnaddaf fit-tempju, bla ġemgħa ta' nies, u
bla għagħa.
19 Dawn kien imisshom kienu jkunu

hawn quddiemek, u jixluni, jekk għandhom xi ħaġa kontra tiegħi.

20 Jew ħa jgħidu dawn stess, jekk sabux xi ħaġa ħażina fija, meta jien kont quddiem il-kunsill,

21 Ħlief għal din il-kelma waħda, li jien għajjatt wieqaf f'nofshom: Minħabbat l-qawma mill-imwiet intom illum qegħdin tagħmlu ħaqq minni.

22 U meta Feliċ sama' dawn il-ħwejjeġ, billi kien jaf aktar bir-reqqa fuq it-Triq, ħalliehom għal darba oħra, u qal: Meta jinżel Lisjas il-kaptan il-kbir, inkun naf kollox fuq dil-biċċa tagħkom.

23 U qabbad liċ-ċenturjun iżomm 'il Pawlu, u jħallih jistrieħ, u li ma jiċħad lil ħadd minn tiegħu li jaqduh jew jiġu għandu.

24 U wara xi jiem, meta Feliċ ġie ma' martu Drusilla, li kienet Lhudija, bagħat għal Pawlu, u qagħad jisimgħu fuq il-fidi fi Kristu.

25 U hu u qiegħed jitħaddet fuq is-sewwa, ir-rażna, u fuq il-ħaqq li ġej, Feliċ triegħed, u qallu: Għalissa mur; meta jkolli ż-żmien, nibgħat insejjaħlek.

26 Kien jittama wkoll li Pawlu jagħtih il-flus ħalli jitilqu: għalhekk sikwit kien jibgħat għalih, u jitħaddet miegħu.

27 Iżda wara sentejn laħaq Porkjus Festus flok Feliċ: u Feliċ, biex jinħabb mal-Lhud, ħalla 'l Pawlu marbut.

**25** Issa meta Festus wasal fil-provinċja, wara tlitt ijiem, tala' Ġerusalem minn Ċesarija.

2 Imbagħad il-qassisin il-kbar u l-kapijiet tal-Lhud qalulu kontra Pawlu, u talbuh,

3 U xtaqu favur kontra tiegħu, li jibgħat għalih Ġerusalem; u huma jonsbulu nassa biex joqtluh.

4 Imma Festus wieġeb, li Pawlu kellu jinżamm Ċesarija, u li hu stess kellu jitlaq għal hemm ma jdumx.

5 Ħalli mela dawk fostkom, qal hu, li għandhom setgħa, jinżlu miegħi, u jixlu lil dar-raġel, jekk hemm xi ħaġa ħażina fih.

6 U wara li dam fosthom aktar minn għaxart ijiem, niżel Ċesarija; u l-għada qagħad fuq it-tribunal, u ordna li jinġieb Pawlu.

7 U meta ġie, il-Lhud li kienu ġew minn Ġerusalem qagħdu madwaru, u ġiebu kontra Pawlu ħafna ħtijiet koroh, li ma setgħux jippruvaw;

8 Iżda hu wieġeb għalih innifsu: U la kontra l-liġi tal-Lhud, u la kontra t-tempju, u lanqas kontra Ċesri, jien ma għamilt ebda ħtija.

9 Imma Festus, billi xtaq jogħġob lil-Lhud, wieġeb 'il Pawlu, u qal: Tridx titla' Ġerusalem, u hemm isir ħaqq minnek quddiemi fuq dawn il-ħwejjeġ?

10 Imbagħad Pawlu qallu: Jiena qiegħed quddiem it-tribunal ta' Ċesri, fejn għandu jsir ħaqq minni: lil-Lhud ma għamiltilhom ebda deni, bħal ma taf tajjeb int.

11 Għax jekk jien ħati, jew għamilt xi ħaġa li ħaqqha l-mewt, ma nfittix naħrab il-mewt: iżda jekk m'hemm xejn minn dawn il-ħwejjeġ li huma qegħdin jixluni, ħadd ma jista' jerħini f'idejhom. Napella lil Ċesri.

12 Imbagħad Festus, wara li tħaddet mal-kunsill, wieġeb: Appellajt lil Ċesri? Għand Ċesri tmur.

13 U wara xi jiem, Agrippa s-sultan u Berniki ġew Ċesarija, biex isellmu 'l Festus.

14 U wara li damu hemm bosta jiem, Festus wera lis-sultan il-biċċa ta' Pawlu, billi qal: Hawn raġel imħolli l-ħabs minn Feliċ:

15 Li fuqu, meta kont Ġerusalem, il-qassisin il-kbar u x-xjuħ tal-Lhud kellmuni, billi xtaqu jkollhom sentenza kontra tiegħu.

16 Lilhom jien weġibt: Mhix id-drawwa tar-Rumani li jagħtu bniedem għall-mewt, qabel ma l-mixli jkollu wiċċ imb'wiċċ 'il dawk li xlewh, u jkun jista' jiddefendi ruħu mill-ħtija miġjuba kontra tiegħu.

17 Għalhekk, meta ġew hawn, bla dewmien ta' xejn il-għada qgħadt fuq it-tribunal, u ordnajt li jġibu r-raġel.

18 Meta qamu kontra tiegħu dawk li xlewh, ma ġiebu ebda ħtija minn dawk il-ħwejjeġ kif ħsibt jien:

19 Iżda kellhom xi kwistjonijiet kontra tiegħu fuq is-superstizzjoni tagħhom, u fuq wieħed Ġesù, li hu mejjet, u li Pawlu jgħid bil-qawwa li hu ħaj.

20 U billi ġieni dubju fuq kwistjonijiet bħal dawn, staqsejtu jekk kienx irid imur Ġerusalem, u hemm isir ħaqq minnu fuq dawn il-ħwejjeġ.

21 Iżda meta Pawlu appella biex jinżamm ħalli jinstama' minn Awgustu, ordnajt li jinżamm sama nibgħatu għand Ċesri.

22 Imbagħad Agrippa qal 'il Festus: Jien ukoll nixtieq nisimgħu lil dar-raġel. Għada, qallu, tisimgħu.

23 U l-għada, meta Agrippa ġie ma' Berniki, b'pompa kbira, u daħlu fis-sala ta' l-udjenza, mal-kaptani l-kbar, u n-nies ewlenin tal-belt, Pawlu nġieb quddiemhom, kif ordna Festus.

24 U Festus qal: Sultan Agrippa, u intom ilkoll li qegħdin magħna, taraw dar-raġel, li fuqu l-ġemgħa kollha tal-Lhud talbitni, sew Ġerusalem, u kemm hawn ukoll, billi għajtet li m'għandux igħix aktar.

25 Iżda meta sibt li m'għamel xejn li jistħoqqlu l-mewt, u li hu stess appella għal għand Awgustu, jien qtajt li nibagħtu.

26 Fuqu m'għandi xejn sgur x'nikteb lil
Sidi. Għalhekk ġibtu quddiemkom, u
l-aktar quddiemek, ja sultan Agrippa,
biex, wara li ssir staħriġa, ikolli fuqiex
nikteb.
27 Għax jidhirli li huwa bla raġuni
tibgħat wieħed priġunier, bla ma turi
l-ħtijiet li hemm kontra tiegħu.

26 Imbagħad Agrippa qal 'il Pawlu:
Tista' titkellem għalik innifsek.
Imbagħad Pawlu medd idu, u wieġeb
għalih innifsu:
2 Jien inħossni hieni, sultan Agrippa, li
sa nitkellem għalija nnifsi quddiemek
illum dwar il-ħwejjeġ kollha li bihom jien
mixli mil-Lhud:
3 L-aktar għax naf li int taf tajjeb id-
drawwiet u l-kwistjonijiet kollha li hawn
fost il-Lhud: għalhekk nitolbok bil-ħrara
biex tismagħni bis-sabar.
4 Ħajti sa minn żgħożiti, kif kienet sa
mill-bidu fost ġensi f'Ġerusalem, jafuha
l-Lhud kollha;
5 Li jafuni sa mill-bidu, jekk iridu
jixhdu, li jien għixt Fariżew, skond is-setta
l-aktar stretta tar-reliġjon tagħna.
6 U issa qiegħed biex isir ħaqq minni
minħabba t-tama tal-wegħda magħmula
minn Alla lil missirijietna:
7 Tama li t-tnax-il tribù tagħna, li
qegħdin bla hedu lejl u nhar jaqdu 'l Alla,
jittamaw li jilħqu. Minħabba din it-tama,
ja sultan Agrippa, jien mixli mil-Lhud.
8 Għaliex taħsbu intom li hi ħaġa li ma
tistax titwemmen, li Alla jqajjem il-mejtin?
9 Jien tassew ħsibt fija nnifsi, li għandi
nagħmel ħafna ħwejjeġ kuntrarji għall-
isem ta' Ġesù ta' Nażaret.
10 Ħaġa li għamiltha wkoll Ġerusalem:
u ħafna qaddisin għalaqt il-ħabs, billi kont
mogħti s-setgħa mill-qassisin il-kbar; u
meta kienu jinqatlu, jien tajt il-vot tiegħi
kontra tagħhom.
11 U bosta drabi fis-sinagogi kollha
kont ngħakkishom, u nġegħilhom jidgħu;
u billi kont mitluf għalkollox kontra
tagħhom, ippersegwitajthom sa fi bliet
barranin.
12 Hekk kif kont sejjer Damasku bis-
setgħa u l-ordni tal-qassisin il-kbar,
13 F'nofs-in-nhar, ja sultan, rajt dawl
mis-sema, fuq id-dija tax-xemx, jiddi
madwari, u madwar dawk li kienu jivvjaġ-
ġaw miegħi.
14 U meta lkoll waqajna fl-art, smajt
leħen ikellimni, u jgħidli bil-lsien Lhudi:
Sawl, Sawl, għax qiegħed tippersegwitani?
Iebes għalik li toqmos kontra n-niggieża.
15 U jien għidt: Min int, Mulej? U hu
qal: Jien Ġesù dak li inti qiegħed tipper-
segwitah.
16 Iżda qum, ieqaf fuq riġlejk: għax
għalhekk jien dhertlek, biex nagħmlek
qaddej u xieħed sew tal-ħwejjeġ li rajt, u
kemm ta' dawk li fihom għad nidhirlek;
17 Billi neħilsek mill-poplu, u mill-
Ġentili, li għandhom issa nibagħtek,
18 Biex tiftaħ għajnejhom, u ddawar-
hom mid-dlam għad-dawl, u mill-ħakma
ta' Satana għal Alla, biex ikollhom il-
maħfra tad-dnubiet, u wirt fost dawk li
huma mqaddsin bil-fidi fija.
19 Għalhekk, ja sultan Agrippa, ma
bqajtx ma smajtx mid-dehra tas-sema:
20 Iżda bdejt inxandar l-ewwel lil dawk
ta' Damasku, u f'Ġerusalem, u fl-artijiet
kollha tal-Lhudija, u mbagħad lill-Ġentili,
li jaħtieġ jindmu, u jerġgħu lejn Alla, u
jagħmlu egħmejjel li jixirqu lill-indiema.
21 Minħabba f'dawn il-ħwejjeġ il-
Lhud qabduni fit-tempju, u ħabtu sa joq-
tluni.
22 U billi mela qlajt il-għajnuna t'Alla,
jien bqajt sa llum nagħti xhieda sew liż-
żgħar, u kemm lill-kbar, bla ma ngħid
ħaġ'oħra ħlief dawk il-ħwejjeġ li l-profeti u
Mosè kienu qalu li kellhom jiġru:
23 Li Kristu kellu jbati, u kellu jkun
l-ewwel li jqum mill-imwiet, u jħabbar id-
dawl lill-poplu u l-Ġentili.
24 Hu u jitkellem hekk għalih innifsu,
Festus qal b'leħen għoli: Pawlu, int
miġnun; ħafna għerf għamlek miġnun.
25 Iżda hu qal: Miniex miġnun, wisq
nobbli Festus; imma qiegħed ngħid kliem
tas-sewwa u tal-għaqal.
26 Għax is-sultan, li quddiemu nit-
kellem ukoll bla biża', jaf b'dawn il-
ħwejjeġ; għax jien nemmen li xejn minn-
hom mhu moħbi għalih; għax dan ma
ġarax f'rokna.
27 Ja sultan Agrippa, temmen fil-
profeti? Jien naf li temmen.
28 Imbagħad Agrippa qal 'il Pawlu:
Għoddok ġegħiltni nsir nisrani.
29 U qal Pawlu: Nitlob 'l Alla, li mhux
int biss, iżda dawk kollha li jisimgħuni
llum, isiru bħal ma ninsab ukoll jien, barra
minn dawn il-ktajjen.
30 U meta tkellem hekk, qam is-sultan,
u l-gvernatur, u Berniki, u dawk kollha li
kienu bil-qiegħda magħhom;
31 U meta warrbu, qalu bejniethom:
M'għamel xejn dar-raġel li ħaqqu l-mewt
jew il-ktajjen.
32 Imbagħad qal Agrippa 'l Festus:
Dar-raġel sata' jkun mitluq, kieku
m'appellax għal għand Ċesri.

27 U meta nqatgħet li kellna nsiefru
għall-Italja, taw 'il Pawlu u xi
priġunieri oħra f'idejn wieħed jismu
Ġuljus, ċenturjun tal-kumpanija t'Aw-
gustu.
2 U wara li tlajna fuq ġifen ta' Adra-
mitti, tlaqna, bil-ħsieb li nżommu man-
naħat ta' l-Asja; u wieħed Aristarkus,

mill-Maċedonja ta' Tessalonika, kien magħna.
3 U l-għada wasalna Sidon. U Ġuljus
mexa tajjeb ma' Pawlu, u ħallieħ imur
għand ħbiebu biex jistrieħ.
4 U meta tlaqna minn hemm, għad-
dejna taħt ir-riħ ta' Ċipru, għax ir-rjieħ
kienu kontra tagħna.
5 U meta qsamna l-baħar taċ-Ċiliċja u
ta' Pamfilja, wasalna Mira, belt ta' Likja.
6 U hemm iċ-ċenturjun sab ġifen minn
Lixandra sejjer l-Italja; u għabbiena fuqu.
7 U meta mxejna bil-qajla għal ħafna
jiem, u bit-tbatija wasalna biswit Knidos,
billi r-riħ ma ħalliniex, għaddejna taħt ir-
riħ ta' Kreta, biswit Salmone;
8 U, wara li għaddejna bit-tbatija,
wasalna f'post igħidulu l-Imrasi s-Sbieħ;
li qrib tiegħu kienet il-belt ta' Lasaja.
9 Issa meta nħela ħafna żmien, u meta
s-safar kien sar perikoluż, għax is-sawma
kienet issa għaddiet, Pawlu wissiehom,
10 U qalilhom: Ja rġiel, qiegħed nara li
dis-safra sa tkun ta' deni u ta' ħsara kbira,
mhux biss għat-tagħbija u għall-ġifen, iżda
wkoll għal ħajjitna.
11 Madankollu ċ-ċenturjun aktar em-
men il-kaptan u sid il-ġifen, milli l-kliem
li kien igħid Pawlu.
12 U billi l-marsa ma kenitx kennija
għax-xitwa, il-biċċa l-kbira kienu tal-
fehma li jitilqu minn hemm ukoll, biex
jekk jista' jkun jaslu u jgħaddu x-xitwa
Feniċi, li hi l-marsa ta' Kreta, u li tħares
ġol-lbiċ u ġol-majjistral.
13 U meta fewweġ min-nofsinhar,
ħasbu li ħsiebhom kien seħħ, u refgħu
l-ankra, u żammew aktar 'il ġewwa ma'
Kreta.
14 Iżda mhux wisq wara, qam min-
naħa tagħha riħ tar-rwiefen, li jgħidulu
Grigal.
15 U meta l-ġifen inqabad, u ma satax
iżomm għal għajn ir-riħ, ħallejnieh iġorru
r-riħ.
16 U meta għaddejna taħt ir-riħ ta'
gżira jisimha Klawda, tħabatna wisq biex
nersqu lejn id-dgħajsa.
17 Wara li tellgħuha, użaw il-ħbula,
billi ħażżmu l-ġifen; u, billi beżgħu li
jintefgħu fuq is-Sirti, niżżlu l-qala', u hekk
baqgħu sejrin mar-riħ.
18 U billi tkabarna wisq bit-tempesta,
il-għada ħaffew il-ġifen.
19 U fit-tielet jum b'idejna stess irmejna
it-tagħmir tal-ġifen.
20 U meta la x-xemx u lanqas il-
kwiekeb ma dehru għal ħafna jiem, u
kellna fuqna tempesta mhix żgħira, kull
tama li nsalvaw għebet.
21 Iżda wara li kienu ilhom ħafna bla
ikel, Pawlu waqaf f'nofshom, u qal:
Irġiel, kien imisskom smajtu minni, u ma
tlaqtux minn Kreta, u ġibtu dil-ħsara u
telfa.
22 U issa nħeġġiġkom biex tqawwu
qalbkom: għax ma jkun hemm ebda telfa
ta' xi bniedem fostkom, iżda tal-ġifen biss.
23 Għax dal-lejl waqaf ħdejja l-anġlu
t'Alla, li jien tiegħu, u li lilu naqdi,
24 Billi qal: La tibżax, Pawlu; jaħtieġ li
inti tidher quddiem Ċesri: u, ara, Alla tak
lil dawk kollha li qegħdin isiefru miegħek.
25 Għalhekk, irġiel, qawwu qalbkom:
għax jien nemmen f'Alla, li hekk ikun kif
qalli.
26 Iżda jaħtiġilna naqgħu fuq ċerta
gżira.
27 Iżda meta wasal l-erbatax-il-lejl, kif
konna mitfugħin 'il hawn u 'l hemm fil-
baħar Adrija, għal xi nofs il-lejl il-baħrin
dehrilhom li kienu joqorbu lejn xi art;
28 U skandaljaw, u sabu għoxrin
qama: u meta għaddew ftit 'il quddiem,
reġgħu skandaljaw, u sabu ħmistax-il
qama.
29 Imbagħad billi bżajna li nistgħu
naqgħu fuq il-blat, tefgħu erba' ankri mill-
poppa, u xtaqu li jisbaħ.
30 U hekk kif il-baħrin kienu sejrin
jaħarbu mill-ġifen, meta niżżlu d-dgħajsa
fil-baħar, bħalkieku biex jitfgħu l-ankri
mill-pruwa,
31 Pawlu qal liċ-ċenturjun u lis-suldati:
Jekk dawn ma jibqgħux fuq il-ġifen, intom
ma tistgħux issalvaw.
32 Imbagħad is-suldati qatgħu l-ħbula
tad-dgħajsa, u ħallewha taqa'.
33 U meta kien qiegħed jisbaħ, Pawlu
talabhom ilkoll biex jieklu, billi qal: Illum
hu l-erbatax-il jum li ilkom tistennew u
ssumu, bla ma ħadtu xejn:
34 Għalhekk nitlobkom tieħdu xi ħaġa
ta' l-ikel: għax dan għal saħħitkom; għax
lanqas xagħra waħda biss ma taqa' minn
ras wieħed minnkom.
35 U meta tkellem hekk, ħa l-ħobż, u
radd il-ħajr 'l Alla quddiemhom kollha: u
meta qasmu, beda jiekol.
36 Imbagħad ilkoll qawwew qalbhom,
u ħadu wkoll xi ħaġa ta' l-ikel.
37 Konna b'kollox mitejn u sitta u
sebgħin ruħ fuq il-ġifen.
38 U meta kielu biżżejjed, ħaffew il-
ġifen, u tefgħu l-qamħ il-baħar.
39 U meta sebaħ, l-art ma għarfuhiex:
iżda lemħu daħla li kellha xatt, li fih riedu,
jekk jista' ikun, idaħħlu l-ġifen.
40 U meta refgħu l-ankri, intelqu mal-
baħar, u ħallew l-irbit tat-tmun, u tellgħu
l-qala' tal-majjistra għar-riħ, u ġibdu lejn
ix-xatt.
41 U billi waqgħu f'daħla fejn żewġ
ibħra kienu jiltaqgħu, hemm waħħlu
l-ġifen; u l-pruwa weħlet għal kollox, u
baqgħet ma tħarrket xejn, iżda l-poppa
tkissret bil-qawwa tal-ħalel.
42 U l-fehma tas-suldati kienet li joqtlu
l-priġunieri, li ma jmorrux x'uħud minn-
hom igħumu, u jaħarbu.

43 Imma ċ-ċenturjun, billi ried isalva 'l
Pawlu, dawrilhom fehmithom, u ordna li
dawk li kienu jafu jgħumu jaqbżu l-baħar
l-ewwel, u jilħqu l-art:
44 U l-bqija, min fuq twavel, u min fuq
biċċiet imkissrin tal-ġifen. U hekk ġara,
illi waslu kollha qawwijin u sħaħ l-art.

28 U wara li salvaw, għarfu li l-gżira
kien jisimha Malta.
2 U l-barbari wrewna ħniena li ma
bħalha: għax kebbsu n-nar, u laqgħuna
lkoll, minħabba x-xita li kienet nieżla, u
minħabba l-bard.
3 U xħin Pawlu ġama' qabda ħatab, u
ġie biex iqiegħdu fuq in-nar, ħarġet lifgħa
mis-sħana, u qabdet ma' idu.
4 U meta l-barbari raw il-bhima
velenuża mdendla ma' idu, bdew igħidu
wieħed lil ieħor: Tassew li dar-raġel
qattiel, li għalkemm ħeles mill-baħar, il-
ħaqq ma jħallihx igħix.
5 U hu farfar il-bhima fin-nar, u ma
ħassx uġigħ.
6 Iżda huma kienu jistennew jarawh
jintefaħ, jew jaqa' mejjet f'daqqa: iżda
wara li damu jistennew ħafna, u raw li ma
ġralu xejn, biddlu fehmithom, u qalu li
kien alla.
7 F'dawk l-inħawi kien hemm l-artijiet
tal-ħakem tal-gżira, li kien jismu Publiju;
li laqagħna, u żammna għandu tlitt ijiem
bil-qalb.
8 U ġara, illi missier Publiju kien
mixħut bid-deni u sabb id-demm. Pawlu
daħal ħdejh, u talab, u qiegħed idejh fuqu,
u fejqu.
9 U wara li sar dan, oħrajn ukoll, li fil-
gżira kellhom il-mard, ġew, u kienu
mfejqin:
10 U tawna ġieħ ukoll b'ħafna unuri; u
meta tlaqna, għabbbewna b'dawk il-
ħwejjeġ li kienu jinħtieġu.
11 U wara tliet xhur tlaqna fuq ġifen
ta' Lixandra, li kien għadda x-xitwa fil-
gżira, u li l-egħlm tiegħu kien Kastor u
Polluċi.
12 U meta nżilna l-art Sirakuża, bqajna
hemm tlitt ijiem.
13 U minn hemm dorna, u ġejna
Reġġju: u l-għada qam riħ nofsinhar, u
l-jum ta' wara wasalna Putjoli:
14 Fejn sibna l-aħwa, u konna mitlubin
nibqgħu sebat ijiem għandhom: u hekk
tlaqna lejn Ruma.
15 U minn hemm, meta l-aħwa semgħu
bina, ġew jilqgħuna sal-Forum t'Appjus, u
t-Tliet Ħwienet: li malli rahom Pawlu,
radd il-ħajr 'l Alla, u għamel il-qalb.
16 U meta wasalna Ruma, iċ-ċenturjun
ta' l-priġunieri lill-kaptan tal-għassa: iżda
Pawlu kien imħolli jgħix waħdu ma' suldat
għassa tiegħu.
17 U ġara, wara tlitt ijiem, illi Pawlu
sejjaħ flimkien l-ewlenin fost il-Lhud: u
kif kienu miġmugħin, qalilhom: Ja rġiel u
aħwa, għalkemm jien ma għamilt xejn
kontra l-poplu, jew drawwiet missirijietna,
kont mogħti priġunier minn Ġerusalem
f'idejn ir-Rumani.
18 Li, wara li stħarrġuni, riedu jitil-
quni, għax ma kelli xejn li kien ħaqqu
l-mewt.
19 Imma meta l-Lhud tkellmu kontra
tiegħi, kelli nappella għal Ċesri; mhux
għax kelli xi ngħid kontra ġensi.
20 Għalhekk jien sejjaħtilkom, biex
narakom, u nkellimkom; għax minħabba
t-tama ta' Iżrael jien marbut b'dil-katina.
21 U huma qalulu: Aħna la ħadna ebda
kitba fuqek mil-Lhudija, u lanqas ħadd
mill-aħwa li wasal ma għarraf jew qal xi
ħaġa ħażina fuqek.
22 Imma aħna nixtiequ nisimgħu minn
għandek x'taħseb: għax fuq din is-setta,
aħna nafu li kullimkien igħidu kontra
tagħha.
23 U meta waqqtulu jum, ġew għandu
ħafna fejn kien joqgħod; u fissrilhom u
xehed is-saltna t'Alla, billi kien iġegħil-
hom jifhmu fuq Ġesù, sew mil-liġi ta'
Mosè, u kemm mill-profeti, minn fil-
għodu sa filgħaxija.
24 U x'uħud emmnu l-ħwejjeġ li qal;
oħrajn ma emmnux.
25 U billi ma qablux bejniethom,
telqu, wara li Pawlu qal kelma waħda:
Tajjeb tkellem l-Ispirtu s-Santu b'Isaija
l-profeta lil missirijietna:
26 Li jgħid: Mur għand dal-poplu, u
għid: Billi tisimgħu, tisimgħu, u ma
tifhmux; u billi taraw, taraw, u ma
tindunawx:
27 Għax il-qalb ta' dal-poplu ħxienet, u
widnejhom tqalu biex jisimgħu, u għaj-
nejhom għalqu; biex ewwilla ma jarawx
b'għajnejhom, u jisimgħu b'widnejhom, u
jifhmu b'qalbhom, u jikkonvertu, u jien
infejjaqhom.
28 Kunu afu mela, li s-salvazzjoni hi
mibgħuta lill-Ġentili, u huma jisimgħuha.
29 U wara li qalilhom dawn il-kelmiet,
il-Lhud telqu, u kien hemm tħaqqiqa
kbira bejniethom.
30 U Pawlu baqa' sentejn fid-dar li kien
kera, u kien jilqa' lil dawk kollha li kienu
jmorru għandu,
31 Billi kien ixandar is-saltna t'Alla, u
jgħallem il-ħwejjeġ tal-Mulej Ġesù Kristu,
bla biża', u bla ma ħadd iżommu.

# L-Epistola Ta' L-Appostlu Pawlu Lir-Rumani

1 Pawlu, qaddej ta' Ġesù Kristu, imsej-
jaħ biex ikun appostlu, magħżul għall-
evanġelju t'Alla;
2 (Li hu kien wiegħed minn qabel bil-
profeti tiegħu fl-iskrittura mqaddsa,)
3 Fuq Ibnu Ġesù Kristu Sidna, li ġej
min-nisel ta' David skond il-ġisem;
4 U li skond l-ispirtu tal-qdusija, kien
iddikjarat Bin Alla bis-setgħa, bil-
qawmien mill-imwiet:
5 Li bih aħna ħadna l-grazzja u l-ap-
postolat, għall-ubbidjenza tal-fidi fost il-
ġnus kollha, għal ismu:
6 Li fosthom hemm intom ukoll
l-imsejħin ta' Ġesù Kristu:
7 Lil dawk kollha li huma Ruma, il-
maħbubin t'Alla, imsejħin biex ikunu
qaddisin: grazzja lilkom u sliem minn
għand Alla Missierna, u Sidna Ġesù
Kristu.
8 L-ewwelnett, niżżihajr 'l Alla tiegħi
permezz ta' Ġesù Kristu għalikom ilkoll,
għax il-fidi tagħkom hi magħrufa mad-
dinja kollha.
9 Għax Alla, li jien naqdih bl-ispirtu
tiegħi fl-evanġelju ta' Ibnu, hu xhud tiegħi,
li bla hedu nsemmikom dejjem fit-talb
tiegħi;
10 Billi nitlob, li b'xi mod jew b'ieħor,
xi darba issa jkolli, jekk Alla jrid, vjaġġ
tajjeb biex nasal sa għandkom.
11 Għax nixtieq ħafna li narakom, biex
nagħtikom xi don spiritwali, biex tkunu
mwettqin;
12 Jew aħjar, biex nitfarraġ flimkien
magħkom fil-fidi li għandna, intom u jien.
13 Issa jien ma rridx li ma tkunux tafu,
ħuti, li bosta drabi għamilt il-ħsieb li nasal
sa għandkom, (imma s'issa kont imfixkel,)
biex ikolli xi frott fostkom ukoll, bħalma
fost il-Ġentili l-oħra.
14 Jien obbligat sew lejn il-Griegi, u
kemm lejn il-Barbari; sew lejn il-għorrief,
u kemm lejn dawk li mhumiex għorrief.
15 Għalhekk, daqs kemm jiġi minni,
jien lest li nxandar l-evanġelju lilkom li
qegħdin Ruma wkoll.
16 Għax jien ma nistħix mill-evanġelju
ta' Kristu: għax hu l-qawwa t'Alla għas-
salvazzjoni ta' kull min jemmen; l-ewwel
tal-Lhudi, u tal-Grieg ukoll.
17 Għax fih jidher il-ħaqq t'Alla minn
fidi għal fidi: bħalma hu miktub: Il-ġust
igħix bil-fidi.
18 Għax il-għadab t'Alla jidher mis-
sema kontra kull ħażen u deni tal-
bnedmin, li jżommu s-sewwa fid-deni;
19 Għax dak li jista' jkun magħruf
f'Alla jidher fihom; għax Alla wriehul-
hom.
20 Għax il-ħwejjeġ li ma jidhrux tiegħu,
is-setgħa eterna tiegħu, u d-divinità, billi
kienu sa mill-bidu tal-ħolqien tad-dinja
magħrufin mill-ħwejjeġ li saru, jidhru
ċari; għalhekk m'għandhomx skuża:
21 Għaliex meta għarfu 'l Alla, ma
igglorifikawhx bħal Alla, u lanqas ma
raddew ħajr; iżda saru fiergħa fi ħsibijiet-
hom, u qalbhom bla dehen iddalmet.
22 Fil-waqt li riduha ta' għorrief, saru
boloh,
23 U bidlu l-glorja t'Alla li ma jitħas-
sarx fi xbieha magħmula bħal bniedem li
jitħassar, u ta' tjur, u ta' bhejjem b'erba'
saqajn, u ta' bhejjem li jitkaxkru.
24 Għalhekk Alla wkoll telaqhom
għall-faħx fix-xewqat ħżiena ta' l-istess
qalbhom, biex jagħmlu għajb lil ġisimhom
bejniethom:
25 Huma li bidlu s-sewwa t'Alla
f'giđba, u qiemu u qdew il-ħlieqa iżjed
mill-Ħallieq, li hu mbierek għal dejjem.
Amen.
26 Għalhekk Alla telaqhom għal
passjonijiet ta' għajb: għax saħansitra
n-nisa tagħhom bidlu l-użu naturali f'dak
li hu kontra n-natura:
27 Hekk ukoll l-irġiel, billi ħallew l-użu
naturali tal-mara, xegħlu fiż-żena tagħhom
għal xulxin; irġiel ma' rġiel jagħmlu dak li
mhux xieraq, u jieħdu fihom infushom dak
il-ħlas ta' l-iżball tagħhom li kien ħaqq-
hom.
28 U bħalma wkoll ma għoġobhomx li
jżommu 'l Alla fil-għerf tagħhom, hekk
telaqhom Alla għall-fehmiet imgħawġa,
biex jagħmlu dawk il-ħwejjeġ li ma
jixirqux;
29 Mimlijin b'kull deni, żena, dnewwa,
regħba, malizzja; mimlijin għira, qtil,
ġlied, qerq, ħżunija; iqassu,
30 Jagħtu l-malafami, jobogħdu 'l Alla,
igħajru, kburin, faħħarin, jivvintaw il-
ħsara, ma jobdux il-ġenituri tagħhom,
31 Bla moħħ, ma jżommux kelmithom,
bla ġibda naturali, ma jaħfru qatt, bla
ħniena:
32 Li għalkemm jafu l-ħaqq t'Alla, li

dawk li jagħmlu dawn il-ħwejjeġ ħaqq-
hom il-mewt, mhux biss jagħmluhom,
iżda jieħdu pjaċir b'dawk li jagħmluhom.

2 Għalhekk, ja bniedem, int min int,
m'għandikx skuża li tagħmel ħaqq:
għax int u tagħmel ħaqq minn ħaddieħor,
tikkundanna lilek innifsek; għax int li
tagħmel il-ħaqq tagħmel l-istess ħwejjeġ.
2 Imma aħna sguri li l-ħaqq t'Alla hu
skond is-sewwa kontra dawk li jagħmlu
ħwejjeġ bħal dawn.
3 U taħseb dan, ja bniedem, li tagħmel
ħaqq minn dawk li jagħmlu ħwejjeġ bħal
dawn, u tagħmel l-istess, li taħrab mill-
ħaqq t'Alla?
4 Jew tmaqdar il-għana tat-tjieba
tiegħu, u tas-sabar tiegħu, u tad-dewmin
għall-għadab; u ma tafx li t-tjieba t'Alla
tmexxik għall-indiema?
5 Imma bl-ebusija ta' rasek u qalb bla
ndiema int taħżen fik innifsek il-għadab
għal jum il-għadab, meta jidher il-ħaqq
ġust t'Alla;
6 Li jrodd lil kull bniedem skond
egħmilu:
7 Lil dawk li bis-sabar ikomplu fl-
egħmil it-tajjeb ifittxu glorja, u ġieħ, u
immortalità, il-ħajja ta' dejjem:
8 Iżda lil dawk li jmieru, u ma jobdux
is-sewwa, iżda jobdu l-ħażen, qilla, u
għadab,
9 Niket u dwejjaq, fuq kull ruħ ta'
bniedem li jagħmel il-ħażen, tal-Lhudi
l-ewwel, u mbagħad ukoll tal-Grieg:
10 Iżda glorja, unur, u sliem, lil kull
bniedem li jaħdem it-tajjeb, lil-Lhudi
l-ewwel, imbagħad ukoll lill-Grieg.
11 Għax Alla ma jħares lejn wiċċ ħadd.
12 Għax dawk kollha li dinbu mingħajr
il-liġi jintilfu wkoll mingħajr il-liġi: u
dawk kollha li dinbu fil-liġi isir ħaqq
minnhom bil-liġi;
13 (Għax mhux dawk li jisimgħu l-liġi
huma ġusti quddiem Alla, iżda dawk li
jħarsu l-liġi jkunu iġġustifikati.
14 Għax meta l-Ġentili, li m'għand-
homx il-liġi, jagħmlu min-natura l-ħwejjeġ
li huma fil-liġi, dawn, li m'għandhomx il-
liġi, huma liġi għalihom infushom:
15 Huma juru x-xogħol tal-liġi miktub
f'qalbhom, billi tixhdu wkoll il-kuxjenza
tagħhom, u l-ħsibijiet tagħhom li issa
jakkużaw u issa jiskużaw wieħed lil
ieħor;)
16 Fil-jum meta Alla jagħmel ħaqq
mill-egħmil moħbi tal-bnedmin skond
l-evanġelju tiegħi permezz ta' Ġesù Kristu.
17 Ara, int tissejjaħ Lhudi, u tistrieħ
fuq il-liġi, u tiftaħar b'Alla,
18 U tagħraf ir-rieda tiegħu, u billi
imgħallem mil-liġi, tagħżel il-ħwejjeġ li
huma aktar aħjar;
19 U temmen li int innifsek int mexxej
tal-għomja, dawl ta' dawk li huma fid-
dlam,
20 Imgħallem ta' min hu bla għaqal,
għalliem tat-tfal, u li għandek il-forma tal-
għerf u tas-sewwa fil-liġi.
21 Int mela li tgħallem lil ħaddieħor,
ma tgħallimx lilek innifsek? Int li tip-
priedka li bniedem m'għandux jisraq,
tisraq int?
22 Int li tgħid li bniedem m'għandux
jagħmel adulterju, tagħmel adulterju int?
Int li tistkerraħ l-idoli, tagħmel sakrileġġ?
23 Int li tiftaħar bil-liġi, tiddiżunura 'l
Alla billi tikser il-liġi?
24 Għax l-isem t'Alla hu mżeblaħ fost
il-Ġentili minħabba fikom, kif inhu
miktub.
25 Għax iċ-ċirkonċiżjoni tassew tiswa,
jekk int tħares il-liġi; iżda jekk int tikser il-
liġi, iċ-ċirkonċiżjoni tiegħek issir bla ċir-
konċiżjoni.
26 Jekk mela wieħed li m'għandux iċ-
ċirkonċiżjoni jħares il-preċetti tal-liġi, in-
nuqqas taċ-ċirkonċiżjoni tiegħu ma jin-
għadlux bħala ċirkonċiżjoni?
27 U jekk dak li hu bla ċirkonċiżjoni
min-natura, iħares il-liġi, ma jagħmilx
ħaqq minnek, int, li bl-ittra u ċ-ċirkon-
ċiżjoni, tikser il-liġi?
28 Għax mhux min jidher minn barra,
hu Lhudi; lanqas m'hi ċirkonċiżjoni, dik li
tidher minn barra fil-ġisem:
29 Iżda hu Lhudi, dak li hu wieħed
minn ġewwa; u ċ-ċirkonċiżjoni hi dik tal-
qalb, fl-ispirtu, u mhux fl-ittra; u t-tifħir
tiegħu mhux tal-bnedmin, imma t'Alla.

3 X'vantaġġ mela għandu l-Lhudi? Jew
x'fejda hemm fiċ-ċirkonċiżjoni?
2 Ħafna b'kull mod: l-ewwelnett, għax
lilhom kienu fdati l-orakli t'Alla.
3 X'inhu mela jekk x'uħud ma emm-
nux? In-nuqqas tal-fidi tagħhom jagħmel
bla effett il-fedeltà t'Alla?
4 Allaħares! iva, ħa jkun Alla, Alla
tas-sewwa, iżda kull bniedem giddieb; kif
inhu miktub: Biex tkun iġġustifikat fi klie-
mek, u tirbaħ meta jsir ħaqq minnek.
5 Imma jekk il-ħażen tagħna jirrik-
manda l-ħaqq t'Alla, xi ngħidu? Hu bla
ħaqq Alla li jitħallas? (Nitkellem bħala
bniedem).
6 Allaħares! Għax inkella kif jista'
Alla jagħmel ħaqq mid-dinja?
7 Għax jekk is-sewwa t'Alla permezz
tal-gidba tiegħi aktar kotor għall-glorja
tiegħu; għaliex għandu jsir ħaqq minni
wkoll bħala midneb?
8 U mhux kif x'uħud igħajruna, u
x'uħud igħidu li aħna ngħidu: Ħa
nagħmlu d-deni, biex jiġi t-tajjeb? Il-
kundanna ta' dawn hi ġusta.
9 X'inhu mela? Aħna aħjar minnhom?
Le: bl-ebda mod: għax qabel urejna li sew

il-Lhud u kemm il-Ġentili, huma kollha
taħt id-dnub;
10 Kif inhu miktub: M'hemm ħadd
tajjeb, le, lanqas wieħed:
11 Mhemm ħadd li jifhem; mhemm
ħadd li jfittex 'l Alla.
12 Ilkoll ħarġu mit-triq, kollha kemm
huma ma jiswewx; ħadd m'hemm li
jagħmel is-sewwa, le, lanqas wieħed.
13 Gerżumithom qabar miftuħ; bi
lsienhom ħadmu l-qerq; semm is-sriep taħt
xofftejhom:
14 Sħit u mrar fommhom mimli:
15 Ħfief riġlejhom biex ixerdu d-demm:
16 Ħerba u miżerja hemm fi triqathom:
17 U t-triq tas-sliem ma għarfuhiex:
18 Mhemmx biża' t'Alla quddiem
għajnejhom.
19 Issa aħna nafu li kull ħaġa li tgħid il-
liġi, tgħidha lil dawk li huma taħt il-liġi:
biex jingħalaq kull fomm, u d-dinja kollha
ssir ħatja quddiem Alla.
20 Għalhekk ħadd ma jkun iġġustifikat
quddiemu bl-egħmil tal-liġi: għax bil-liġi
jintgħaraf id-dnub.
21 Iżda issa, mingħajr il-liġi, il-ħaqq
t'Alla deher, billi jixhdu għalih il-liġi u
l-profeti;
22 Il-ħaqq t'Alla li hu bil-fidi f'Ġesù
Kristu għal dawk kollha u fuq dawk
kollha li jemmnu: għax m'hemmx għażla:
23 Għax kollha dinbu, u neqsin mill-
glorja t'Alla;
24 Li iġġustifikahom b'xejn bil-grazzja
tiegħu permezz tal-fidwa li hi fi Kristu Ġesù:
25 Li Alla qiegħdu biex ikun bħala
mezz tal-maħfra ta' dnubietna permezz
tal-fidi f'demmu, biex juri l-ħaqq tiegħu
għall-maħfra tad-dnubiet ta' qabel, fi
żmien is-sabar t'Alla;
26 Biex juri, ngħid jien, il-ħaqq tiegħu:
fiż-żmien t'issa: biex ikun ġust, u jagħmel
ġust lil min jemmen f'Ġesù.
27 Fejn hu mela l-ftaħir? Ma jidħolx.
B'liema liġi? Ta' l-opri? Le: imma bil-liġi
tal-fidi.
28 Għalhekk aħna nżommu li bniedem
hu iġġustifikat bil-fidi mingħajr l-egħmil
tal-liġi.
29 Jaqaw Alla, Alla tal-Lhud biss?
mhux tal-Ġentili wkoll? Iva, tal-Ġentili
wkoll:
30 Għax hemm Alla wieħed, li jiġġusti-
fika lil min hu ċirkonċiż permezz tal-fidi, u
lil min mhux ċirkonċiż permezz tal-fidi.
31 Qegħdin aħna mela nxejnu l-liġi
permezz tal-fidi? Allaħares! Iva, qegħdin
inwettqu l-liġi.

4 Xi ngħidu mela li sab Abraham mis-
sierna skond il-ġisem?
2 Għax jekk Abraham kien iġġustifikat
bl-opri, għandu biex jiftaħar; iżda mhux
quddiem Alla.
3 Għax xi tgħid l-iskrittura? Abraham
emmen f'Alla, u dan ingħaddlu bħala
ħaqq.
4 Issa, lil dak li jaħdem, il-ħlas ma
jingħaddlux bħala grazzja, imma bħala
dejn.
5 Imma għal dak li ma jaħdimx, iżda
jemmen f'dak li jiġġustifika l-ħażin, il-fidi
tiegħu tingħadd bħala ħaqq.
6 Bħalma wkoll igħid David li mbierek
hu l-bniedem, li Alla jgħoddlu l-ħaqq
mingħajr opri.
7 Billi jgħid: Imberkin dawk li ħti-
jiethom maħfura, u li dnubiethom mgħot-
tija.
8 Imbierek ir-raġel li l-Mulej ma jgħod-
dlux dnub.
9 Dil-barka tiġi mela biss fuq dawk li
huma ċirkonċiżi, jew fuq dawk ukoll li
mhumiex ċirkonċiżi? għax aħna ngħidu li
'l Abraham il-fidi kienet magħduda bħala
ħaqq.
10 Kif kienet mela magħduda? Meta
kien ċirkonċiż, jew meta ma kienx ċirkon-
ċiż? Mhux meta kien ċirkonċiż, iżda qabel
ma kien ċirkonċiż.
11 U ħa l-għelm taċ-ċirkonċiżjoni,
siġill tal-ħaqq tal-fidi li kellu qabel ma
kien ċirkonċiż: biex isir il-missier ta' dawk
kollha li jemmnu, għalkemm ma jkunux
ċirkonċiżi; biex il-ħaqq jingħaddilhom
ukoll:
12 U l-missier taċ-ċirkonċiżjoni għal
dawk li mhux biss huma taċ-ċirkonċiżjoni,
iżda wkoll li jimxu fil-passi ta' dik il-fidi
t'Abraham missierna, li kellu qabel ma
kien ċirkonċiż.
13 Għax il-wegħda, li hu jkun il-werriet
tad-dinja, ma kenitx lil Abraham, jew lin-
nisel tiegħu, permezz tal-liġi, iżda permezz
tal-ħaqq tal-fidi.
14 Għax jekk dawk li huma tal-liġi
huma werrieta, il-fidi titbattal, u l-wegħda
ma tiswiex:
15 Għax il-liġi tnissel il-għadab: u fejn
m'hemmx liġi, m'hemmx ksur ta' liġi.
16 Għalhekk hu bil-fidi, biex ikun bi
grazzja; biex il-wegħda tkun sgura għan-
nisel kollu; mhux għal dak biss li hu tal-
liġi, iżda għal dak ukoll li hu tal-fidi
t'Abraham; li hu missierna lkoll,
17 (Kif inhu miktub: Missier ta' ħafna
ġnus għamiltek jien,) quddiem dak li
emmen fih, Alla li jagħti l-ħajja lill-mejtin,
u jsejjaħ lil dawk il-ħwejjeġ li mhumiex
bħalkieku huma.
18 Li meta ma kienx hemm tama,
emmen fit-tama, biex isir il-missier ta'
ħafna ġnus, skond ma ntqal: Hekk ikun
nislek.
19 U billi ma kienx dgħajjef fil-fidi, ma
ħasibx li ġismu kien diġa' mejjet, meta
kellu mitt sena, u lanqas li mejjet kien il-
ġuf ta' Sara:
20 Ma qatax qalbu quddiem il-wegħda

t'Alla minħabba n-nuqqas ta' fidi; iżda
kien qawwi fil-fidi, billi ta glorja 'l Alla;
21 Qalbu qawwija li dak li wiegħed kien
jista' wkoll jagħmlu.
22 U għalhekk dan kien lilu magħdud
b'ħaqq.
23 Issa mhux għalih waħdu nkiteb, li
kien magħdud lilu;
24 Iżda għalina wkoll, li jkun magħdud
lilna, jekk nemmnu f'dak li qajjem 'il
Ġesù Mulej tagħna mill-mewt;
25 Li ntgħata għal dnubietna, u mqaj-
jem għall-ġustifikazzjoni tagħna.

5 Għalhekk, billi konna iġġustifikati bil-
fidi, għandna s-sliem ma' Alla permezz
ta' Sidna Ġesù Kristu;
2 Li bih ukoll għandna dħul bil-fidi
f'din il-grazzja li fiha qegħdin, u nifirħu
fit-tama tal-glorja t'Alla.
3 U mhux hekk biss, imma niftaħru
wkoll bin-niket: billi nafu li n-niket inissel
is-sabar;
4 U s-sabar, il-prova; u l-prova, it-
tama:
5 U t-tama ma ġġegħilniex nistħu; għax
l-imħabba t'Alla hi msawba fi qlubna bl-
Ispirtu s-Santu li hu mogħti lilna.
6 Għax meta konna għadna bla saħħa,
Kristu fi żmien imwaqqat miet għall-
ħżiena.
7 Għax bilkemm għal raġel sewwa
wieħed ikun irid imut: iżda għal raġel
tajjeb jista' jkun li wieħed ukoll ikollu
l-ħila jmut.
8 Iżda Alla jirrikmanda l-imħabba
tiegħu lilna, billi meta konna għadna
midinbin, Kristu miet għalina.
9 Aktar u aktar mela, billi aħna iġġusti-
fikati b'demmu, inkunu salvati mill-
għadab permezz tiegħu.
10 Għax jekk, meta konna għedewwa,
konna msewwijin ma' Alla bil-mewt ta'
Ibnu, aktar u aktar, billi aħna msewwijin,
inkunu salvati bil-ħajja tiegħu;
11 U mhux hekk biss, imma nifirħu
wkoll f'Alla permezz ta' Ġesù Kristu
Sidna, li bih aħna issa rġajna tħabbibna
miegħu.
12 Għalhekk, bħalma bi bniedem
wieħed id-dnub daħal fid-dinja, u l-mewt
bid-dnub; u hekk il-mewt għaddiet għal
fuq kull bniedem, għax kollha dinbu:
13 (Għax sal-liġi kien id-dnub fid-dinja:
iżda d-dnub mhux magħdud meta
m'hemmx liġi.
14 Madankollu l-mewt ħakmet minn
Adam sa Mosè, ukoll fuq dawk li ma
dinbux bi dnub bħad-dnub ta' Adam, li hu
x-xbieha ta' dak li kellu jiġi.
15 Iżda mhux bħall-ħtija, hi hekk ukoll
il-għotja. Għax jekk permezz tal-ħtija ta'
wieħed ħafna mietu, aktar u aktar il-
grazzja t'Alla, u l-għotja bil-grazzja,
mogħtija permezz ta' bniedem wieħed,
Ġesù Kristu, xterdu fuq il-ħafna.
16 U mhux bħal ma kien mill-wieħed li
dineb, kien hekk mill-għotja: għax il-ħaqq
ta' wieħed ġieb il-kundanna, iżda l-għotja
li ġiet minn ħafna ħtijiet ġiebet il-ġustifi-
kazzjoni.
17 Għax jekk għall-ħtija ta' wieħed il-
mewt ħakmet permezz ta' wieħed: aktar u
aktar dawk li jieħdu l-kotra tal-grazzja u
tal-għotja tal-ħaqq isaltnu fil-ħajja b'wie-
ħed, Ġesù Kristu.)
18 Għalhekk b'ħalma bil-ħtija ta'
wieħed waqgħet il-kundanna fuq il-
bnedmin kollha, hekk ukoll bil-ħaqq ta'
wieħed waħdu l-għotja ġiet fuq il-bnedmin
kollha għall-ġustifikazzjoni tal-ħajja.
19 Għax bħalma bin-nuqqas ta' l-
ubbidjenza ta' bniedem wieħed ħafna
saru midinbin, hekk bl-ubbidjenza ta'
wieħed il-ħafna jsiru ġusti.
20 Iżda l-liġi ndaħlet biex toktor il-
ħtija. Imma fejn id-dnub kotor, il-grazzja
kotrot wisq aktar:
21 Biex bħalma d-dnub saltan fil-mewt,
hekk ukoll il-grazzja ssaltan permezz tal-
ħaqq, għall-ħajja ta' dejjem b'Ġesù Kristu
Sidna.

6 Xi ngħidu, mela? Nibqgħu fid-dnub,
biex toktor il-grazzja?
2 Allaħares! kif nistgħu aħna, li mitna
għad-dnub, nibqgħu ngħixu fih iżjed?
3 Ma tafux, li ħafna minna li konna
mgħammdin f'Ġesù Kristu, konna
mgħammdin fil-mewt tiegħu?
4 Għalhekk aħna midfunin miegħu bil-
magħmudija fil-mewt; biex bħalma Kristu
qam mill-imwiet bil-glorja tal-Missier,
hekk ukoll aħna nimxu fit-tiġdid tal-
ħajja.
5 Għax jekk sirna ħaġa waħda miegħu
fix-xebh tal-mewt tiegħu, hekk ukoll
inkunu fix-xebh tal-qawmien tiegħu:
6 Billi tafu dan: Li l-bniedem qadim
tagħna kien mislub miegħu, biex il-ġisem
tad-dnub jinqered, biex ma naqdux aktar
lid-dnub;
7 Għax min miet hu meħlus mid-dnub.
8 Issa jekk aħna mejtin ma' Kristu,
nemmnu li għad ngħixu wkoll miegħu:
9 Billi nafu li Kristu wara li qam mill-
imwiet ma jmut qatt iżjed; il-mewt ma
ssaltanx iżjed fuqu.
10 Għax li miet, miet darba għad-dnub:
imma li ħaj, ħaj għal Alla.
11 Hekk ukoll intom qisu wkoll
ruħkom mejtin tassew għad-dnub, imma
ħajjin għal Alla f'Ġesù Kristu Sidna.
12 Tħallux mela d-dnub isaltan f'ġi-
simkom li jmut, biex tobduh fix-xewqat
ħżiena tiegħu.
13 Lanqas tagħtu l-membri ta' ġi-
simkom biex ikunu għodda tal-ħażen

għad-dnub; iżda agħtu lilkom infuskom 'l
Alla, bħala ħajjin mill-imwiet, u l-membri
ta' ġisimkom bħala għodda ta' ħaqq għal
Alla.
14 Għax id-dnub ma jsaltanx iżjed
fuqkom: għax mintomx taħt il-liġi, iżda
taħt il-grazzja.
15 X'inhu mela? Nidinbu, għax
m'għadniex taħt il-liġi, imma taħt il-
grazzja? Allaħares!
16 Ma tafux intom, li lil min tagħtu
ruħkom bħala qaddejja biex tobduh,
issiru qaddejja ta' dak li tobdu; sewwa
tad-dnub għall-mewt, u sewwa ta' l-ubbi-
djenza għall-ħaqq?
17 Iżda niżżuħajr 'l Alla, għax kontu
l-qaddejja tad-dnub, imma min qalbkom
obdejtu lil dik il-għamla ta' tagħlim li
għaliha intom kontu mogħtijin.
18 Billi ħlistu mid-dnub, sirtu l-qad-
dejja tal-ħaqq.
19 Nitkellem ta' bniedem minħabba
d-dgħufija ta' ġisimkom: għax bħal ma
tajtu l-membri ta' ġisimkom biex ikunu
l-qaddejja tal-faħx u tal-ħażen għall-
ħażen; hekk issa agħtu l-membri ta'
ġisimkom biex ikunu qaddejja tal-ħaqq
għall-qdusija tagħkom.
20 Għax meta kontu qaddejja tad-
dnub, kontu ħelsin mill-ħaqq.
21 Xi frott kellkom f'dak iż-żmien mill-
ħwejjeġ li minnhom issa tistħu? Għax it-
tmiem ta' dawk l-ħwejjeġ hi l-mewt.
22 Iżda issa billi intom meħlusin mid-
dnub, u sirtu qaddejja t'Alla, għandkom
il-frott tagħkom għall-qdusija, u bħala
tmiem il-ħajja ta' dejjem.
23 Għax ħlas id-dnub hi l-mewt; iżda
l-għotja t'Alla hi l-ħajja ta' dejjem f'Ġesù
Kristu Sidna.

7 Ma tafux, ħuti, (għax lil dawk li jafu
l-liġi qiegħed inkellem,) li l-liġi
għandha ħakma fuq bniedem kemm idum
ħaj?
2 Għax il-mara li għandha żewġha hi
marbuta bil-liġi ma' żewġha kemm idum
ħaj; iżda jekk imut ir-raġel, hi maħlula
mil-liġi ta' żewġha.
3 Għalhekk mela, jekk waqt li għadu
ħaj żewġha, tiżżewweġ raġel ieħor, tissej-
jaħ adultera: iżda jekk imut żewġha, hi
meħlusa minn dik il-liġi; u ma tkunx
adultera, jekk tiżżewweġ raġel ieħor.
4 Għalhekk, ħuti, intom ukoll mittu
għal-liġi bil-ġisem ta' Kristu; biex tkunu
ta' wieħed ieħor, ta' dak li qam mill-
imwiet, biex nagħtu frott 'l Alla.
5 Għax meta konna fil-ġisem, il-ġibdiet
għad-dnub, li kienu mil-liġi, kienu jaħdmu
fil-membri ta' ġisimna biex jagħtu frott
lill-mewt.
6 Iżda issa aħna maħlulin mil-liġi,
mejtin għal dak li fih konna miżmumin;
biex naqdu fit-tiġdid ta' l-ispirtu, u mhux
fil-qedem tal-kitba.
7 Xi ngħidu mela? Il-liġi dnub? Alla-
ħares! Le, jien m'għaraftx id-dnub, ħlief
biss mil-liġi: għax ma kontx inkun naf
x'inhi ż-żena, kieku l-liġi ma qalitx: La
tiżnix.
8 Iżda d-dnub, billi sab il-waqt bil-
kmandament, nissel fija kull xeħwa. Għax
mingħajr il-liġi d-dnub hu mejjet.
9 U jien kont ħaj darba bla liġi: iżda
meta ġie l-kmandament, id-dnub raġa' ħa
l-ħajja, u jien mitt.
10 U l-kmandament, li ntgħata lili biex
ikolli l-ħajja, tani l-mewt.
11 Għax id-dnub, billi sab il-waqt bil-
kmandament, qarraq bija, u bih qatilni.
12 Għalhekk il-liġi hi qaddisa, u
l-kmandament qaddis, u ġust, u tajjeb.
13 Mela dak li hu tajjeb sar mewt
għalija? Allaħares! Imma d-dnub, biex
jidher dnub, nissel il-mewt fija b'dak li hu
tajjeb; biex id-dnub bil-kmandament isir
iżjed dnub.
14 Għax aħna nafu li l-liġi hi spiritwali:
iżda jien tal-laħam, mibjugħ ilsir taħt id-
dnub.
15 Għax dak li nagħmel ma nifhmux:
għax dak li rrid, ma nagħmlux; iżda dak li
nobgħod, nagħmel.
16 Jekk mela nagħmel dak li ma rridx,
naqbel mal-liġi li hi tajba.
17 Issa mela mhux aktar jien li nagħmel
dan, imma d-dnub li jgħammar fija.
18 Għax jien naf li fija, (jiġifieri,
f'ġismi,) ma tgħammar ebda ħaġa tajba:
għax ir-rieda qiegħda fija; iżda kif
nagħmel dak li hu tajjeb ma nafx.
19 Għax it-tajjeb li rrid jien ma nagħ-
milx: imma l-ħażin li ma rridx, dak
nagħmel.
20 Issa jekk nagħmel dak li ma rridx,
mhux iżjed jien li nagħmlu, imma d-dnub
li jgħammar fija.
21 Insib mela liġi, li, meta rrid nagħmel
it-tajjeb, il-ħażin jiġi quddiemi.
22 Għax nitħenna fil-liġi t'Alla skond il-
bniedem ġewwieni:
23 Imma jien nara liġi oħra fil-membri
ta' ġismi, li tiġġieled kontra l-liġi ta'
moħħi, u tjassarni għal-liġi tad-dnub li hi
fil-membri ta' ġismi.
24 Ja miskin li jien! Min jeħlisni mill-
ġisem ta' dil-mewt?
25 Niżżiħajr 'l Alla permezz ta' Ġesú
Kristu Sidna. Hekk mela bil-moħħ jien
naqdi l-liġi t'Alla; iżda bil-ġisem il-liġi
tad-dnub.

8 Issa mela mhemm ebda kundanna
għal dawk li huma fi Kristu Ġesù, li
ma jimxux skond il-ġisem, imma skond
l-Ispirtu.
2 Għax il-liġi ta' l-Ispirtu tal-ħajja fi

Kristu Ġesù ħelsitni mil-liġi tad-dnub u
l-mewt.
3 Għax dak li ma setgħitx tagħmel il-
liġi, għax kienet dgħajfa minħabba l-ġisem,
Alla billi bagħat l-Iben tiegħu nnifsu
f'xebh ta' ġisem tad-dnub, u għad-dnub,
ikkundanna d-dnub fil-ġisem:
4 Biex il-ħaqq tal-liġi jseħħ fina, li ma
nimxux skond il-ġisem, imma skond
l-Ispirtu.
5 Għax dawk li jimxu wara l-ġisem
jaħsbu fil-ħwejjeġ tal-ġisem; iżda dawk li
jgħixu skond l-Ispirtu fil-ħwejjeġ ta'
l-Ispirtu.
6 Għax il-moħħ tal-ġisem hi l-mewt;
iżda l-moħħ ta' l-Ispirtu huma l-ħajja u
s-sliem.
7 Għaliex il-moħħ tal-ġisem hu għadu
t'Alla; għax mhux suġġett għal-liġi t'Alla,
u lanqas tassew ma jista' jkun.
8 Għalhekk mela dawk li jgħixu fil-
ġisem ma jistgħux jogħġbu 'l Alla.
9 Imma intom ma tgħixux fil-ġisem,
iżda fl-Ispirtu, jekk l-Ispirtu t'Alla jgħix
fikom. Issa jekk wieħed m'għandux
l-Ispirtu ta' Kristu, dan mhux wieħed minn
tiegħu.
10 U jekk Kristu hu fikom, il-ġisem hu
mejjet minħabba d-dnub; iżda l-Ispirtu hu
ħaj minħabba l-ħaqq.
11 Imma jekk l-Ispirtu ta' dak li qajjem
'il Ġesù mill-imwiet igħammar fikom, dak
li qajjem 'il Kristu mill-imwiet jagħti wkoll
il-ħajja lil ġisimkom li jmut bl-Ispirtu
tiegħu li jgħammar fikom.
12 Għalhekk, ħuti, m'aħniex marbutin
lejn il-ġisem, biex ngħixu skond il-ġisem.
13 Għax jekk tgħixu skond il-ġisem,
tmutu: imma jekk bl-Ispirtu tmewtu
egħmil il-ġisem, tgħixu.
14 Għax dawk kollha li huma mmex-
xijin bl-Ispirtu ta' Alla, huma wlied Alla.
15 Għax intom ma ħadtux spirtu ta'
jasar biex terġgħu tibżgħu; imma ħadtu
Spirtu t'adozzjoni, li bih ngħajtu: Abba!
Missier!
16 L-Ispirtu nnifsu jixhed ma' l-ispirtu
tagħna, li aħna wlied Alla:
17 U jekk ulied, aħna werrieta; werrieta
t'Alla, u werrieta ma' Kristu; għax miegħu
nbatu, biex inkunu wkoll igglorifikati
flimkien.
18 Għax jien inqis li t-tbatijiet taż-
żmien t'issa ma jixirqilhomx ikunu
mxebbhin mal-glorja li għad tidher fina.
19 Għax il-ħlejjaq jistennew bil-ħrara
l-manifestazzjoni ta' wlied Alla.
20 Għax il-ħlejjaq kienu magħmulin
suġġetti għall-frugħa, mhux għax iridu,
iżda minħabba dak li issuġġettahom fit-
tama;
21 Għaliex il-ħlejjaq ukoll jinħelsu mill-
jasar tat-taħsir, u jaslu fil-ħelsien glorjuż
ta' wlied Alla.
22 Għax aħna nafu li l-ħolqien kollu
jokrob u jħoss l-uġiegħ tal-ħlas sa dan il-
waqt.
23 U mhux hu biss, imma aħna wkoll,
li għandna l-ewwel frott ta' l-Ispirtu; aħna
stess ukoll nokorbu ġewwa fina nfusna,
waqt li nistennew l-adozzjoni, li hi l-fidwa
ta' ġisimna.
24 Għax bit-tama aħna salvati; iżda
tama li tidher mhix tama; għax dak li
wieħed jarah, għalfejn jittama fih?
25 Iżda jekk aħna nittamaw għal dak li
ma narawx, nistennew bis-sabar għalih.
26 Hekk ukoll l-Ispirtu jgħin id-
dgħufijiet tagħna: għax aħna ma nafux
x'nitolbu kif jinħtieġ; iżda l-Ispirtu stess
jitlob għalina bi tnehid li ma jistax
jingħad.
27 U dak li jgħarbel il-qlub jaf x'inhi
l-fehma ta' l-Ispirtu, għax jitlob għall-
qaddisin skond ir-rieda t'Alla.
28 U aħna nafu li l-ħwejjeġ kollha
jaħdmu flimkien għall-ġid ta' dawk li
jħobbu 'l Alla; għal dawk li huma msejħin
skond il-pjan tiegħu.
29 Għax dawk li kien jaf minn qabel,
ukoll iddestinahom minn qabel biex ikunu
jaqblu max-xbieha ta' Ibnu, biex ikun hu
l-kbir fost ħafna aħwa.
30 Barra minn hekk, lil dawk li id-
destinahom minn qabel, lil dawn hu wkoll
sejħilhom: u lil dawk li sejħilhom, lil dawn
ukoll iġġustifikahom; u dawk li iġġus-
tifikahom, lil dawn ukoll igglorifika-
hom.
31 Xi ngħidu għal dawn il-ħwejjeġ?
Jekk Alla magħna min jista' jkun kontra
tagħna?
32 Hu li ma ħafirhiex lanqas lill-istess
Ibnu, imma tah għalina lkoll, kif ma
jagħtiniex ukoll miegħu b'xejn il-ħwejjeġ
kollha?
33 Min jista' jgħid xi ħaġa kontra
l-magħżulin t'Alla? Hu Alla li jiġġustifika.
34 Min hu li jikkundanna? Hu Kristu
li miet, jew aħjar, li raġa' qam, u li qiegħ-
ed fil-lemin t'Alla, u li jidħol ukoll għa-
lina.
35 Min jifridna mill-imħabba ta'
Kristu? Niket, jew dwejjaq, jew perse-
kuzzjoni, jew ġuħ, jew għera, jew periklu,
jew sejf?
36 Bħalma hu miktub: Minħabba fik
aħna l-jum kollu maqtulin; aħna mizmu-
min bħala ngħaġ għall-qatla.
37 Iżda f'dawn il-ħwejjeġ kollha, aħna
aktar minn rebbieħa permezz ta' dak li
ħabbna.
38 Għax jien sgur, li la l-mewt, u lanqas
il-ħajja; la l-anġli u lanqas il-prinċipati, la
s-setgħat u lanqas il-ħwejjeġ t'issa, la
l-ħwejjeġ li ġejjin,
39 U lanqas il-għoli, la l-għammieq, u
lanqas l-ebda kreatura oħra, ma tkun
tista' tifridna mill-imħabba t'Alla, li hi fi
Kristu Ġesù Sidna.

9 Ngħid is-sewwa fi Kristu, miniex
nigdeb, il-kuxjenza tiegħi wkoll tixhi-
duli fl-Ispirtu s-Santu;
2 Li għandi swied il-qalb kbir u niket
bla ħedu f'qalbi.
3 Għax nixtieq li nkun jien innifsi
misħut minn Kristu għal ħuti, qraba tiegħi
skond il-ġisem:
4 Li huma Iżraelin; u li tagħhom hi
l-adozzjoni, u l-glorja, u r-rabtiet, u l-għoti
tal-liġi, u s-servizz t'Alla, u l-wegħdi;
5 Li tagħhom huma l-patrijarki, li
minnhom skond il-ġisem, ġie Kristu, li hu
fuq kollox, Alla mbierek għal dejjem.
Amen.
6 Mhux bħalkieku l-kelma t'Alla sfat
fix-xejn. Għax mhumiex kollha Iżraelin,
dawk li huma Iżraelin:
7 Lanqas, għax huma nisel Abraham,
huma kollha wlied Abraham; iżda: Minn
Iżakk jissemma nislek.
8 Jiġifieri: Dawk li huma wlied il-ġisem,
dawn mhumiex ulied Alla: imma wlied il-
wegħda huma magħdudin bħala nisel.
9 Għax din hi l-kelma tal-wegħda: Bħal
daż-żmien niġi, u Sara jkollha tifel.
10 U mhux dan biss: imma wkoll meta
Rebekka kienet saret omm minn wieħed,
Iżakk missierna:
11 (Għax billi t-tfal kienu għadhom ma
twildux, la kienu għamlu tajjeb u lanqas
ħażin, biex il-pjan t'Alla skond il-għażla
jżomm sħiħ, mhux mill-opri, iżda minn
dak li jsejjaħ;)
12 Intqalilha: Il-kbir jaqdi liż-żgħir,
13 Kif inhu miktub: Ħabbejt 'il
Ġakobb, iżda bgħadt 'il Għesaw.
14 Xi ngħidu mela? Hemm l-inġustizzja
f'Alla? Allaħares!
15 Għax hu qal 'il Mosè: Inħenn għal
min inħenn, u nitħassar lil min nitħassar.
16 Għalhekk mela mhux billi wieħed
irid, jew billi wieħed jiġri, iżda billi Alla
juri ħniena.
17 Għax l-iskrittura tgħid 'il Fargħun:
Għal dan stess jien qajjimtek, biex nuri fik
il-qawwa tiegħi, u biex jixxandar ismi ma'
l-art kollha.
18 Għalhekk ikollu ħniena minn min
irid ikollu ħniena, u jwebbes 'il min irid.
19 Int mela tgħidli: Għaliex għandu
mela jċanfar? Għax min waqaf lir-rieda
tiegħu?
20 Iżda int min int, ja bniedem, biex
teħodha kontra Alla? Il-ħaġa magħmula
tista' jaqaw tgħid lil min għamilha:
Għaliex għamiltni hekk?
21 Jaqaw il-fuħħari m'għandux is-
setgħa fuq it-tafal, biex jagħmel ħaġa ta'
ġieħ, u ħaġa ta' għajb, mill-istess għaġna?
22 X'inhu jekk Alla, biex juri l-għadab
tiegħu, u jgħarraf il-qawwa tiegħu, ħamel
għal żmien twil il-ħwejjeġ ta' għadab
imħejjijin għall-qerda:
23 U biex ikun jista' jgħarraf il-għana
tal-glorja tiegħu ma' ħwejjeġ tal-ħniena, li
hu ħejja minn qabel għall-glorja,
24 U magħna wkoll, li hu sejħilna,
mhux biss mil-Lhud, imma wkoll mill-
Ġentili?
25 Bħal ma jgħid ukoll f'Hosegħa:
Insejħilhom poplu tiegħi, lil dawk li ma
kinux poplu tiegħi; u maħbuba, lil dik li
ma kenitx maħbuba.
26 U jiġri, li fejn kienu jgħidulhom:
Mintomx poplu tiegħi; hemm jissejħu
wlied Alla l-ħaj.
27 Isaija jgħajjat ukoll għal Iżrael:
Għalkemm għadd ulied Iżrael ikun daqs
ir-ramel tal-baħar, fdal ikun salvat:
28 Għax il-Mulej iżomm kelmtu fuq
l-art, iżommha u jaqtagħha fil-qasir bil-
ħaqq.
29 U bħal ma qal Isaija minn qabel:
Kieku l-Mulej ta' Sabaoth, ma ħallilniex
nisel, bħal Sodoma konna nsiru, u 'l
Gomorra konna nixbhu.
30 Xi ngħidu mela? Li l-Ġentili, li ma
kinux ifittxu l-ħaqq, sabu l-ħaqq; anzi
l-ħaqq li jiġi mill-fidi:
31 Iżda Iżrael, li kien jimxi mal-liġi tal-
ħaqq, ma wasalx sal-liġi tal-ħaqq.
32 Għaliex? Għax ma kinux ifittxuha
bil-fidi, imma bl-opri tal-liġi. Għax tfixklu
f'dik il-ġebla tat-tfixkil;
33 Kif inhu miktub: Ara, inqiegħed
f'Sijon ġebla ta' tfixkil u blata ta' tiġrif: u
kull min jemmen fih m'għandux mniex
jistħi.

10 Ħuti, ix-xewqa ta' qalbi u t-talba
tiegħi 'l Alla għal Iżrael huma li
jkunu salvati.
2 Għax jien nixhidilhom li huma
għandhom ħeġġa għal Alla, iżda mhux
skond it-tagħlim.
3 Għax waqt li ma jagħrfux il-ħaqq
t'Alla, u jfittxu li jwettqu l-ħaqq tagħhom
stess, ma joqogħdux għall-ħaqq t'Alla.
4 Għax Kristu hu tmiem il-liġi għall-
ħaqq ta' kull min jemmen.
5 Għax Mosè kiteb fuq il-ħaqq li ġej
mil-liġi: Li l-bniedem li jħares dan il-ħaqq
ikollu l-ħajja bih.
6 Imma l-ħaqq li jiġi mill-fidi jgħid
hekk: La tgħidx f'qalbek: Min jitla' fis-
sema? (jiġifieri, biex iniżżel 'il Kristu
minn fuq:)
7 Jew: Min jinżel fil-qiegħ? (jiġifieri,
italla' 'l Kristu mill-imwiet.)
8 Imma xi tgħid? Il-kelma qiegħda
ħdejk, f'fommok stess, u f'qalbek: jiġifieri
l-kelma tal-fidi, li aħna nxandru;
9 Għax jekk int tistqarr b'fommok 'il
Sidna Ġesù, u temmen f'qalbek li Alla
qajmu mill-imwiet, int issalva.
10 Għax bil-qalb il-bniedem jemmen
fil-ħaqq; u bil-fomm wieħed jistqarr għas-
salvazzjoni.

11 Għax l-iskrittura tgħid: Kull min
jemmen fih ma jirgħox bil-misthija.
12 Għax mhemmx għażla bejn Lhudi u
Grieg: għax l-istess Mulej fuq kulħadd hu
għani ma' dawk kollha li jsejħulu.
13 Għax kull min isejjaħ isem il-Mulej
ikun salvat.
14 Kif mela jsejħu 'l min għadhom ma
emmnux fih? U kif jemmnu f'min ma
semgħux bih? U kif jisimgħu jekk ħadd
ma jxandrilhom?
15 U kif ixandru, jekk ma jkunux
mibgħutin? Kif inhu miktub: Kemm
huma sbieħ ir-riġlejn ta' dawk li jxandru
l-evanġelju tas-sliem, u jġibu l-bxara
t-tajba fuq ħwejjeġ tajba!
16 Iżda huma mhux kollha laqgħu
l-evanġelju. Għax Isaija jgħid: Mulej, min
emmen dak li sama' minn għandna?
17 Il-fidi mela tiġi bis-smigħ; u s-smigħ
bil-kelma t'Alla.
18 Iżda ngħid jien: Jaqaw ma semgħux?
Iva, tabilħaqq, leħinhom instama' ma'
l-art kollha, u kliemhom sa truf id-dinja.
19 Iżda ngħid jien: Jaqaw Iżrael ma
fehemx? L-ewwel Mosè qal: Inqanqal il-
għira tagħkom b'dawk li mhumiex ġens, u
b'ġens bla moħħ ngħaddabkom.
20 Iżda Isaija għandu l-ħila jgħid: Kont
misjub minn dawk li ma kinux ifittxuni:
dhirt lil dawk li ma kinux jistaqsu għal-
ija.
21 Iżda għal Iżrael igħid: Il-jum kollu
ftaħt idejja għall-poplu li ma jobdix u rasu
iebsa.

11 Ngħid mela: Jaqaw rema Alla
l-poplu tiegħu? Allaħares! Għax
jien ukoll Iżraeli, minn nisel Abraham,
minn tribù Benjamin.
2 Alla ma remiex il-poplu tiegħu li kien
jaf minn qabel. Jew ma tafux xi tgħid
l-iskrittura fuq Elija? kif talab 'l Alla
kontra Iżrael, billi qal:
3 Mulej, qatlu l-profeti tiegħek, u
ġarrfu l-artali tiegħek: u jien bqajt waħdi,
u qegħdin ifittxu ħajti.
4 Imma x'qaltlu t-tweġiba t'Alla? Ħal-
lejt għalija nnifsi sebat elef raġel, li ma
lwewx irkobbtejhom lejn ix-xbieha ta'
Bagħal.
5 Hekk mela daż-żmien ukoll hemm
fdal magħżul bi grazzja.
6 U jekk bi grazzja, mhux iżjed bl-opri;
inkella l-grazzja mhix aktar grazzja. Iżda
jekk bl-opri, mhux iżjed bi grazzja; inkella
l-opri mhumiex aktar opri.
7 Xi ngħidu, mela? Dak li kien ifittex
Iżrael ma kisbux; iżda l-magħżulin kisbuh,
u l-oħrajn webbsu qalbhom.
8 (Kif inhu miktub: Alla tahom spirtu
ta' ngħas qawwi, għajnejn biex ma jarawx,
u widnejn biex ma jisimgħux;) sa llum.
9 U David igħid: Ħa tkun il-mejda
tagħhom nassa, u nasba, u ġebla tat-
tfixkil, u l-ħlas li ħaqqhom.
10 Ħa jiddallmu għajnejhom, biex ma
jarawx, u jilwu daharhom għal dejjem.
11 Ngħid mela: Tfixklu biex jaqgħu?
Allaħares! Imma permezz tal-waqa' tagħ-
hom ġiet is-salvazzjoni għall-Ġentili, biex
tqum il-għira tagħhom.
12 Issa jekk il-waqa' tagħhom kienet
ta' ġid għad-dinja, u t-telfa tagħhom kienet
ta' ġid għall-Ġentili, kemm aktar tkun il-
milja tagħhom?
13 Għax ngħid lilkom Ġentili: Bħala
appostlu tal-Ġentili, jien nagħmel ġieħ lill-
ministeru tiegħi:
14 Jekk b'xi mezz nista' nqajjem il-
għira ta' dawk li huma demmi, u nsalva
x'uħud minnhom.
15 Għax jekk ir-rimi tagħhom sar ir-
rikonċiljazzjoni tad-dinja, x'ikun id-dħul
tagħhom, ħlief ħajja mill-mewt?
16 Għax jekk l-ewwel frott imqaddes,
imqaddsa wkoll il-għaġna; u jekk il-għerq
imqaddes, hekk ukoll il-friegħi.
17 U jekk xi friegħi nqatgħu, u int, li
int żebbuġa salvaġġa, kont imlaqqam
magħhom, biex terda l-għerq u t-tira taż-
żebbuġa;
18 La tiftaħarx minn fuq il-friegħi.
Imma jekk tiftaħar, kun af mhux int li
tarfa' l-għerq, imma l-għerq lilek.
19 Għid mela: Inqatgħu l-friegħi, biex
nitlaqqam jien.
20 Tajjeb; minħabba n-nuqqas tat-
twemmin tagħhom inqatgħu, u int bqajt
iżżomm bil-fidi. La titkabbarx, imma
ibża':
21 Għax jekk Alla ma ħelishiex lill-
friegħi naturali, lanqas jeħlisha lilek.
22 Ara, mela, it-tjieba u l-qilla t'Alla:
il-qilla fuq dawk li waqgħu; iżda t-tjieba
fuqek, jekk int tibqa' fit-tjieba tiegħu:
inkella tkun maqtugħ int ukoll.
23 U dawk ukoll, jekk ma jibqgħux ma
jemmnux, ikunu mlaqqmin: għax Alla
jista' jlaqqamhom mill-ġdid.
24 Għax jekk int kont maqtugħ miż-
żebbuġa li min-natura hi salvaġġa, u kont
imlaqqam kontra n-natura f'żebbuġa
tajba: kemm aktar u aktar dawn, li huma
l-friegħi naturali, ikunu mlaqqmin fiż-
żebbuġa tagħhom stess?
25 Għax ma rridx, ħuti, li ma tkunux
tafu b'dan il-misterju, li ma taħsbux li
intom għorrief fi ħsibijietkom; biċċa minn
Iżrael webbsu qalbhom, sama l-milja tal-
Ġentili tidħol;
26 U hekk Iżrael kollu jkun salvat:
bħalma hu miktub: Minn Sijon joħroġ
il-Feddej, u jwarrab il-ħażen minn
Ġakobb:
27 Għax din hi r-rabta tiegħi magħhom,
meta nneħħi dnubiethom.
28 Skond l-evanġelju, huma għedewwa,
għall-ġid tagħkom: iżda skond il-għażla,

huma maħbubin minħabba missirijiet-
hom.
29 Għax id-doni u s-sejħa t'Alla ma
jittiħdux lura.
30 Għax bħalma fl-imgħoddi ma kon-
tux tisimgħu minn Alla, iżda issa ksibtu
l-ħniena permezz tan-nuqqas tat-twemmin
tagħhom:
31 Hekk ukoll dawn issa ma jisimgħux,
biex permezz tal-ħniena tagħkom huma
wkoll jiksbu l-ħniena.
32 Għax Alla għalaqhom ilkoll fin-
nuqqas tat-twemmin, biex iħenn għal
kulħadd.
33 O kobor bla tarf tal-għana sew tal-
għerf u kemm tal-għarfa t'Alla! Kemm
ma jistgħux jinkixfu l-ġudizzji tiegħu, u
t-triqat tiegħu ma jistgħux jinstabu!
34 Għax min għaraf il-ħsieb tal-Mulej?
Jew minn qatt tah parir?
35 Min qatt ta l-ewwel lilu, biex lilu
jirtadd?
36 Għax minnu, u bih, u għalih, huma
l-ħwejjeġ kollha: lilu l-glorja għal dejjem.
Amen.

12 Nitlobkom mela, ħuti, għall-ħniena
t'Alla, biex tagħtu lil ġisimkom
bħala sagrifiċċju ħaj, imqaddes, u li
jogħġob 'l Alla: dan hu s-servizz xieraq
tagħkom.
2 U la taqblux ma' did-dinja: imma
tbiddlu bit-tiġdid ta' moħħkom, biex
tagħrfu liema hi dik ir-rieda tajba, u li
togħġob, u perfetta t'Alla.
3 Għax ngħid, permezz tal-grazzja
mogħtija lili, lil kull wieħed fostkom, biex
ma jqisx ruħu aktar milli hu xieraq li jqis;
iżda jqis kif jixraq, skond il-qjies tal-fidi li
Alla ta lil kull bniedem.
4 Għax bħal ma għandna ħafna membri
f'ġisem wieħed, u l-membri kollha
m'għandhomx l-istess xogħol:
5 Hekk aħna, billi aħna ħafna, ġisem
wieħed fi Kristu, u kull wieħed membri ta'
xulxin.
6 Billi għandna mela doni differenti
skond il-grazzja mogħtija lilna, jekk inhi
profezija, ħa nipprofetizzaw skond il-qjies
tal-fidi;
7 Jekk ministeru, ħa nieħdu ħsieb il-
ministeru tagħna: jew min igħallem, ħa
jieħu ħsieb it-tagħlim.
8 Jew min iwissi, ħa jieħu ħsieb it-
twissija: min jagħti, ħa jagħti b'idejh
miftuħa, min għandu s-setgħa, bil-ħerqa;
min jagħmel egħmil ta' ħniena, bil-ferħa.
9 Ħa tkun l-imħabba bla wċuħ.
Obogħdu dak li hu ħażin; żommu sħiħ
mat-tajjeb;
10 Għożżu 'l xulxin b'imħabba ta'
aħwa; fil-ġieħ qisu 'l xulxin ogħla.
11 Imħeġġin bla ma tintelqu; mixgħulin
fl-ispirtu; taqdu l-Mulej;
12 Ferħanin bit-tama; bis-sabar fin-
niket; titolbu bla ma taqtgħu;
13 Agħtu għall-ħtiġijiet tal-qaddisin;
ilqgħu l-għorba.
14 Bierku lil dawk li jippersegwitaw-
kom: bierku, u la tishtux.
15 Ifirħu ma' min jifraħ; u ibku ma'
min jibki.
16 Aqblu ma' xulxin. Tixtiqux ħwejjeġ
għolja, agħmluha ma' nies baxxi. Tgħod-
dux ruħkom b'għorrief fil-ħsibijiet tagħ-
kom.
17 La troddu lil ħadd deni għal deni.
Agħmlu ħwejjeġ onesti quddiem il-
bnedmin kollha.
18 Jekk jista' jkun, daqs kemm jiġi
minnkom, għixu fil-paċi ma' kulħadd.
19 Maħbubin tiegħi, tagħmlux vendetta
b'idejkom, imma agħmlu l-wisa' għall-
għadab t'Alla, għax hu miktub: Għalija
l-vendetta, jien inħallas, igħid l-Mulej.
20 Għalhekk jekk il-għadu tiegħek bil-
ġuħ, itimgħu; jekk inhu bil-għatx, isqih;
għax billi tagħmel dan, tkun qiegħed
tiġbor ġamar jaħraq fuq rasu.
21 Tintrebaħx mill-ħażen, imma irbaħ
il-ħażen bit-tajjeb.

13 Ħa jkun kull wieħed suġġett għal
setgħa aktar għolja. Għax mhemm
ebda setgħa ħlief dik t'Alla: is-setgħat li
hawn huma mwaqqfin minn Alla.
2 Għalhekk kull min jieqaf lis-setgħa,
ikun qiegħed jieqaf lill-ordni t'Alla: u
dawk li jeħduha kontra l-ordni jiġbdu
fuqhom il-kundanna.
3 Għax il-ħakkiema mhumiex ta' biża'
għall-opri t-tajba, iżda għall-ħżiena. Trid
mela ma tibżax minn min hu fis-setgħa?
Agħmel dak li hu tajjeb, u jkollok tifħir
minnu.
4 Għax hu l-ministru t'Alla għalik
għall-ġid. Iżda jekk tagħmel il-ħażin,
ibża'; għax mhux għalxejn għandu s-sejf:
hu l-ministru t'Alla, biex jagħmel ħaqq u
jikkastiga lil min jagħmel il-ħażin.
5 Għalhekk jaħtieġ li tkunu suġġetti,
mhux biss minħabba l-għadab t'Alla,
imma minħabba l-kuxjenza wkoll.
6 Għax għalhekk għandkom tħallsu
l-ħaraġ ukoll: għax huma l-ministri t'Alla,
li jagħmlu dil-ħaġa kuljum.
7 Roddu mela lil kulħadd dak li
jmissu: il-ħaraġ lil min imissu l-ħaraġ; it-
taxxi lil min imissu t-taxxi; rispett lil min
imissu rispett, il-ġieħ lil min imissu l-
ġieħ.
8 M'għandu jkollkom tagħtu xejn lil
ħadd; ħlief li tħobbu lil xulxin: għax min
iħobb lil ħaddieħor iwettaq il-liġi.
9 Għalhekk: La tagħmilx adulterju: La
toqtolx, La tisraqx, La tixhidx ħaġa
b'oħra, La tixtieqx ħwejjeġ ta' l-oħrajn, u
jekk hemm kmandament ieħor, jinġabar

fil-qosor f'dawn il-kelmiet: Ħobb lil
għajrek bħalek innifsek.
10 L-imħabba ma tagħmilx deni lil
għajrek. Għalhekk l-imħabba hi t-twettiq
tal-liġi.
11 U dan, għax tafu xi żmien hu; Il
qorob il-ħin li tqumu min-ngħas: għax issa
s-salvazzjoni tagħna hi eqreb minn meta
sirna nemmnu.
12 Il-lejl daħal sewwa; in-nhar qorob:
Ħa nneħħu mela l-opri tad-dlam, u ħa
nilbsu l-armi tad-dawl.
13 Ħa nimxu onestament, qisu bi nhar;
mhux fix-xalar u s-sokor, mhux fiż-żena u
t-tbaħrid, mhux fil-ġlied u l-għira.
14 Imma ilbsu l-Mulej Ġesù Kristu, u
tagħtux ħsieb tal-ġisem, biex taqtgħu
x-xewqat ħżiena tiegħu.

14 Ilqugħ lil min hu dgħajjef fil-fidi,
iżda mhux għal disputi dubbjużi.
2 Għax wieħed jemmen li jista' jiekol
kollox; ieħor, li hu dgħajjef, jiekol il-ħaxix.
3 Ħalli min jiekol ma jmaqdarx lil dak
li ma jikolx; u min ma jikolx ma jagħmilx
ħaqq minn dak li jiekol: għax Alla laqgħu.
4 Int min int biex tagħmel ħaqq mill-
qaddej ta' ħaddieħor? Għal sidu jżomm
wieqaf jew jaqa'. Iva, iżomm wieqaf: għax
il-Mulej jiflaħ iżommu wieqaf.
5 Wieħed iqis jum ogħla minn ieħor:
ieħor kollha l-istess: ħa jkun sgur kull
wieħed fil-fehma tiegħu.
6 Min iqis il-jum, iqisu għall-Mulej: u
min ma jqisx il-jum, ma iqisux għall-
Mulej. Min jiekol, jiekol għall-Mulej,
għax jiżżiħajr 'l Alla; u min ma jikolx, ma
jikolx għall-Mulej, u jiżżiħajr 'l Alla.
7 Għax ħadd minna ma jgħix għalih
innifsu, u ħadd ma jmut għalih innifsu.
8 Għax jekk ngħixu, ngħixu għall-
Mulej; u jekk immutu, immutu għall-
Mulej: mela sew jekk ngħixu, u kemm
jekk immutu, aħna tal-Mulej.
9 Għax għalhekk Kristu miet, u qam, u
raġa' ħa l-ħajja, biex ikun il-Mulej sew
tal-mejtin u kemm tal-ħajjin.
10 Imma int għax tagħmel ħaqq min
ħuk? Jew int għax tmaqdar lil ħuk? Għax
aħna lkoll għad irridu nidhru quddiem it-
tribunal ta' Kristu.
11 Għax hu miktub: Daqskemm jien
ħaj, igħid il-Mulej, kull irkobba tiltewa
quddiemi, u kull ilsien jistqarr 'l Alla.
12 Għalhekk mela kull wieħed minna
jagħti kont 'l Alla tiegħu nnifsu.
13 Ħa ma nagħmlux mela aktar ħaqq
minn xulxin: iżda aktarx dan għandu jkun
il-ħaqq tagħkom, li ħadd ma jagħmel ebda
tfixkil jew tiġrif fi triq ħuh.
14 Jien naf, u nħossni sgur bil-Mulej
Ġesù, li m'hemm xejn imniġġes fih in-
nifsu: iżda għal min jaħseb li xi ħaġa hi
mniġġsa, dik imniġġsa għalih.
15 Imma jekk ħuk jitnikket minħabba
l-ikel tiegħek, int issa ma timxix bl-
imħabba. La titlifx bl-ikel tiegħek lil dak
li Kristu miet għalih.
16 Tħallux mela t-tajjeb tagħkom ikun
imgħajjar.
17 Għax is-saltna t'Alla mhix ikel u
xorb; imma ħaqq, u sliem, u ferħ fl-
Ispirtu s-Santu.
18 Għax min f'dawn il-ħwejjeġ jaqdi 'l
Kristu jkun jogħġob 'l Alla, u n-nies ma
tgħid xejn fih.
19 Ħa nimxu mela wara dawk il-
ħwejjeġ li jġibu s-sliem, u l-ħwejjeġ li
bihom intejbu wieħed lil ieħor.
20 Tħassarx mela x-xogħol t'Alla min-
ħabba l-ikel. Tassew kollox safi: iżda hu
ħażin għal min jiekol bit-tfixkil.
21 Tajjeb li la tiekol laħam, u la tixrob
inbid, u lanqas ħaġ'oħra li biha ħuk jista'
jitfixkel, jew joffendi ruħu, jew jiddgħajjef.
22 Għandek fidi? Żommha għalik qud-
diem Alla. Hieni min ma jikkundannax
lilu nnifsu b'dak li jagħżel biex jagħmel.
23 Imma min hu fid-dubju, jikkun-
danna lilu nnifsu jekk jiekol, għax ma
jikolx bil-fidi: għax dak kollu li mhux mill-
fidi hu dnub.

15 Aħna mela l-qawwijin għandna
nerfgħu d-dgħufija ta' dawk li huma
dgħajfa, u mhux nogħġbu lilna nfusna.
2 Ħalli kull wieħed minna jogħġob lil
għajru għall-ġid tiegħu biex itejbu.
3 Għax Kristu stess ma għoġobx lilu
nnifsu; iżda, bħalma hu miktub: It-
tagħjir ta' dawk li għajruk waqa' fuqi.
4 Għax kull ħaġa li nkitbet minn qabel,
inkitbet għat-tagħlim tagħna, biex bis-
sabar u l-faraġ ta' l-iskrittura jkollna
t-tama.
5 Issa Alla tas-sabar u tal-faraġ jagħti-
kom li taqblu fil-fehma bejnietkom skond
Kristu Ġesù.
6 Biex b'fehma waħda u b'fomm
wieħed tigglorifikaw 'l Alla, Missier Sidna
Ġesù Kristu.
7 Għalhekk ilqgħu lil xulxin, bħalma
Kristu wkoll laqagħna għall-glorja t'Alla.
8 Issa jien ngħid li Kristu sar ministru
taċ-ċirkonċiżżjoni għas-sewwa t'Alla, biex
iwettaq il-wegħdi li saru lill-patrijarki.
9 U biex il-Ġentili jigglorifikaw 'l Alla
għall-ħniena tiegħu: kif inhu miktub:
Għalhekk infaħħrek qalb il-Ġentili, u
ngħanni lil ismek.
10 U jgħid ukoll: Ifirħu, ja Ġentili, mal-
poplu tiegħu.
11 Ukoll: Faħħru l-Mulej, intom il-
Ġentili kollha; u faħħruh, intom il-popli
kollha.
12 Igħid ukoll Isaija: Ikun hemm il-
għerq ta' Ġessi, u dak li jqum biex isaltan
fuq il-Ġentili; fih il-Ġentili jittamaw.

13 Issa Alla tat-tama jimliekom b'kull
ferħ u sliem fil-fidi, biex toktru fit-tama,
permezz tal-qawwa ta' l-Ispirtu s-Santu.
14 U jiena stess ukoll sgur minnkom,
ħuti, li intom ukoll mimlijin tjieba,
mfawrin b'kull għerf, u li tistgħu twissu
wieħed lil ieħor.
15 Madankollu, ħuti, ktibtilkom iżjed
kif inħossha, xi drabi, bħal biex infak-
karkom, minħabba l-grazzja mogħtija lili
minn Alla,
16 Biex inkun il-ministru ta' Kristu
Ġesù għall-Ġentili; billi naħdem bħala
ministru ta' l-evanġelju t'Alla, biex il-
Ġentili jkunu sagrifiċċju li jogħġob, im-
qaddsin bl-Ispirtu s-Santu.
17 Għalhekk jien għandi għalfejn nista'
niftaħar fi Kristu Ġesù, f'dawk il-ħwejjeġ
li huma t'Alla.
18 Għax m'għandix ħila nitkellem fuq
ħaġa li Kristu ma għamilx bija, biex inġib
il-Ġentili għall-ubbidjenza, bil-kelma u
l-egħmil.
19 Permezz ta' egħliem kbar u egħġu-
bijiet, bis-setgħa ta' l-Ispirtu t'Alla: hekk
li minn Ġerusalem, dawramejt sa l-Illirja,
seħħ bija x-xandir ta' l-evanġelju ta'
Ġesù.
20 Iva, tħabatt bil-ħeġġa biex inxandar
l-evanġelju, mhux fejn isem Kristu kien
magħruf, biex ma nibnix fuq il-pedamenti
ta' bniedem ieħor:
21 Iżda bħalma hu miktub: Dawk li
lilhom ma kienx imħabbar, jaraw: u dawk
li qatt ma semgħu, jifhmu.
22 Għalhekk ukoll jien kont imfixkel
wisq li niġi għandkom.
23 Imma issa, billi m'għandix aktar
x'nagħmel f'dawn l-inħawi, u billi ilni
ħafna snin bix-xewqa li niġi għandkom;
24 Meta mmur Spanja, niġi għandkom:
għax nittama li fil-vjaġġ tiegħi narakom, u
li nkun imqabbad it-triq 'il hemm minn-
kom, wara li l-ewwel inkun imtlejt xi ftit
bil-ferħ li nkun magħkom.
25 Imma issa sejjer Ġerusalem biex
naqdi l-qaddisin.
26 Għax għoġob lil dawk tal-Maċe-
donja u ta' l-Akaja li jagħmlu xi kontri-
buzzjoni għall-qaddisin foqra li huma
Ġerusalem.
27 Għoġobhom tassew; u huma obbli-
gati lejhom. Għax jekk il-Ġentili ħadu
sehem mill-ħwejjeġ spiritwali tagħhom, id-
dmir tagħhom hu wkoll li jgħinuhom fi
ħwejjeġ tal-ġisem.
28 Meta mela jien inkun temmejt dan,
u nkun tajthom f'idejhom il-frott ta' dil-
ġabra, ngħaddi minn għandkom għal
Spanja.
29 U jien sgur li, meta niġi għandkom,
niġi fil-milja tal-barka ta' l-evanġelju ta'
Kristu.
30 Issa nitlobkom, ħuti, f'ġieħ Sidna
Ġesù Kristu, f'ġieħ l-imħabba ta' l-Ispirtu,
li titħabtu flimkien miegħi fit-talb tagħ-
kom 'l Alla għalija;
31 Biex neħles minn dawk li ma
jemmnux fil-Lhudija, u biex il-qadja li
għandi Ġerusalem tkun milqugħa tajjeb
mill-qaddisin;
32 Biex niġi ferħan għandkom, jekk
Alla jrid, u nsib il-mistrieħ magħkom.
33 Issa Alla tas-sliem ikun magħkom
ilkoll. Amen.

16 Nirrikmandalkom 'l oħtna Febe,
qaddejja tal-Knisja ta' Kenkre:
2 Biex tilqgħuha fil-Mulej, kif jixraq
lill-qaddisin, u tgħinuha f'kulma għandha
bżonn minn għandkom, għax hi kienet ta'
għajnuna lil ħafna, u għalija nnifsi wkoll.
3 Sellu għal Priska u għal Akwila, ħad-
diema sħabi fi Kristu Ġesù;
4 Li għal ħajti issugraw għonqhom: u
niżżihom ħajr mhux jien waħdi, imma
wkoll il-knejjes kollha tal-Ġentili.
5 U sellu wkoll għall-knisja li hemm
f'darhom. Sellu għal Epenetus il-maħbub
tiegħi, l-ewwel frott għal Kristu fl-Akaja.
6 Sellu għal Marija, li tħabtet ħafna
għalina.
7 Sellu għal Andronikus u għal Ġunja,
qraba tiegħi, u sħabi fil-ħabs, magħrufin
fost l-appostli, li kienu wkoll qabli fi
Kristu.
8 Sellu għal Amplijatus il-maħbub
tiegħi fil-Mulej.
9 Sellu għal Urbanus, seħibna fi Kristu,
u Stakis il-maħbub tiegħi.
10 Sellu għal Apelle, ippruvat fi Kristu.
Sellu għan-nies tad-dar ta' Aristobolus.
11 Sellu għal Herodjon qaribi. Sellu
għal tad-dar ta' Narkissus, li huma fil-
Mulej.
12 Sellu għal Trifena, u għal Trifosa, li
jitħabtu fil-Mulej. Sellu għal Persis il-
maħbuba tiegħi li tħabtet ħafna fil-Mulej.
13 Sellu għal Rufus, il-maħtur fil-Mulej
u l-omm tiegħu u tiegħi.
14 Sellu għal Asinkritus, għal Flegon,
għal Herma, għal Patroba, għal Herme, u
l-aħwa li huma magħhom.
15 Sellu għal Filologus, u għal Ġulja, u
Nereus, u għal oħtu; għal Olimpa, u għall-
qaddisin kollha li hemm magħhom.
16 Sellu għal xulxin b'bewsa qaddisa.
Isellu għalikom il-knejjes ta' Kristu.
17 Issa nitlobkom, ħuti, għassulhom lil
dawk li qegħdin jikkaġunaw firda u tfixkil,
kuntrarju għat-tagħlim li tgħallimtu; u
warrbu minnhom.
18 Għax nies bħal dawn ma jaqdux 'il
Sidna Ġesù Kristu, imma lil żaqqhom, u
bi kliem ħelu u diskors melliesi jqarrqu
bil-qlub tan-nies bla ħażen.
19 Għax l-ubbidjenza tagħkom magħ-
rufa ma' kulħadd. Jien nifraħ mela bikom:

imma rridkom tkunu għaqlin f'dak kollu li hu tajjeb, u bla qerq f'dak li hu ħażin.
20 U Alla tas-sliem ma jdumx ma jisħaq lil Satana taħt riġlejkom. Il-grazzja ta' Sidna Ġesù Kristu tkun magħkom. Amen.
21 Timotju ħaddiem sieħbi, u Lukjus, u Ġason, u Sosipatros, qraba tiegħi, isellu għalikom.
22 Jien Tertjus, li ktibt din l-epistola, inselli għalikom fil-Mulej.
23 Iselli għalikom Gajus li laqa' lili għandu, u l-knisja kollha. Iselli għalikom Erastus it-teżorier tal-belt, u Kwartus ħuna.
24 Il-grazzja ta' Sidna Ġesù Kristu magħkom ilkoll. Amen.
25 Issa lil dak li għandu s-setgħa jwettaqkom skond l-evanġelju tiegħi, u x-xandir ta' Ġesù Kristu, skond ir-rivelazzjoni tal-misterju, li nżamm moħbi sa mill-bidu tad-dinja,
26 Imma issa mikxuf, u bil-kitba tal-profeti, skond l-ordni t'Alla ta' dejjem, imgħarraf lill-ġnus kollha, għall-ubbidjenza tal-fidi;
27 Lil Alla li hu waħdu għaref, tkun il-glorja għal dejjem ta' dejjem, b'Ġesù Kristu. Amen.

# L-Ewwel Epistola Ta' Pawlu Appostlu Lill-Korintin

1 Pawlu, imsejjaħ biex ikun appostlu ta'
Ġesù Kristu permezz tar-rieda t'Alla,
u Sostenes ħuna;
2 Lill-knisja t'Alla li hemm f'Korintus,
lil dawk li huma mqaddsin fi Kristu Ġesù,
imsejħin biex ikunu qaddisin, flimkien ma'
dawk kollha li kullimkien isejħu l-isem ta'
Ġesù Kristu Sidna, sew tagħhom u kemm
tagħna:
3 Grazzja lilkom, u sliem, mingħand
Alla Missierna, u mingħand Sidna Ġesù
Kristu.
4 Niżżiħajr 'l Alla tiegħi dejjem għali-
kom, għall-grazzja t'Alla mogħtija lilkom
b'Ġesù Kristu;
5 Li fih stagħnejtu f'kollox, f'kull
kliem, u f'kull għerf;
6 Daqskemm ix-xhieda ta' Kristu kienet
imwettqa fikom:
7 Biex ma jkun jonqoskom ebda don;
intom u tistennew il-miġja ta' Sidna Ġesù
Kristu:
8 Li jwettaqkom ukoll sa l-aħħar, biex
tkunu bla ħtija fil-jum ta' Sidna Ġesù
Kristu.
9 Fidil hu Alla, li minnu kontu msejħin
fix-xirka t'Ibnu Ġesù Kristu Sidna.
10 Issa nitlobkom, ħuti, f'isem Sidna
Ġesù Kristu, li lkoll titkellmu l-istess ħaġa,
u li ma jkun hemm ebda firda bejnietkom;
iżda li tkunu magħqudin għalenija, fehma
waħda, u ħsieb wieħed.
11 Għax għarrfuni fuqkom, ħuti, dawk
tad-dar ta' Kloe, li hemm il-ġlied bejniet-
kom.
12 Issa dan ngħid, li kull wieħed minn-
kom igħid: Jien ta' Pawlu; u jien t'Apol-
los; u jien ta' Kefa; u jien ta' Kristu.
13 Jaqaw Kristu tqassam? Jaqaw Pawlu
kien imsallab għalikom? Jew f'isem Pawlu
kontu mgħammdin?
14 Niżżiħajr 'l Alla li m'għammidt lil
ħadd minnkom, ħlief 'il Krispus u 'l
Kajus;
15 Biex ħadd ma jgħid li jien għam-
midt f'ismi.
16 U għammidt ukoll lil dawk tad-dar
ta' Stefanas: barra minn dawn, ma nafx
għammidtx lil xi ħaddieħor.
17 Għax ma bagħatnix Kristu biex
ngħammed, iżda biex inxandar l-evan-
ġelju: mhux b'għerf ta' kliem, biex is-salib
ta' Kristu ma jisfax fix-xejn.
18 Għax il-kelma tas-salib hi bluha
għal dawk li jintilfu; iżda għalina, li aħna
salvati, hi l-qawwa t'Alla.
19 Għax hu miktub: Neqred il-għerf
tal-għorrief, u nxejjen id-dehen tal-
prudenti.
20 Fejn hu l-għaref? Fejn hu l-kittieb?
Fejn hu dak li jiddisputi fuq din id-dinja?
Jaqaw Alla m'għamilx iblah il-għerf tad-
dinja?
21 Għax billi fil-għerf t'Alla d-dinja
b'għerfha ma għarfitx 'l Alla, għoġbu
Alla jsalva lil dawk li jemmnu bil-bluha
tax-xandir.
22 Għax il-Lhud iridu għelm, u l-Griegi
jfittxu l-għerf:
23 Imma aħna nxandru 'l Kristu
msallab, li hu tfixkil għal-Lhud, u bluha
għall-Griegi;
24 Imma għal dawk li huma msejħin,
sew Lhud u kemm Griegi, Kristu l-qawwa
t'Alla, u l-għerf t'Alla.
25 Għax il-bluha t'Alla hi egħref mill-

bnedmin; u d-dgħufija t'Alla hi iżjed b'saħħitha mill-bnedmin.

26 Għax intom taraw, ħuti, is-sejħa tagħkom; kif mhumiex ħafna l-għorrief skond il-ġisem, mhumiex ħafna s-setgħanin, mhumiex ħafna n-nobbli, li huma msejħin.

27 Iżda Alla għażel il-ħwejjeġ boloh tad-dinja biex iħawwad il-għorrief; u Alla għażel il-ħwejjeġ dgħajfa biex iħawwad il-ħwejjeġ qawwija;

28 U ħwejjeġ baxxi tad-dinja, u ħwejjeġ imżebelħin, Alla għażel, iva, u ħwejjeġ li mhumiex, biex ixejjen dawk li huma:

29 Biex ebda bniedem ma jiftaħar quddiemu.

30 Imma bih, li intom fi Kristu Ġesù, li mingħand Alla sar għalina għerf, u ħaqq, u taqdis, u fidwa:

31 Biex, kif inhu miktub: Min jiftaħar, ħa jiftaħar fil-Mulej.

2 U jien, ħuti, meta ġejt għandkom, ma ġejtx bi kliem għoli jew ta' għerf, biex inħabbrilkom ix-xhieda t'Alla.

2 Għax jien kont għamilt il-ħsieb li ma nkunx naf fostkom ħlief 'il Ġesù Kristu, u hu msallab.

3 U jien kont magħkom b'dgħufija, u b'biża', u bi tregħid kbir.

4 U kliemi u xandiri ma kienx bil-kliem li jiġbed ta' għerf il-bniedem, imma f'wiri ta' l-Ispirtu u tal-qawwa:

5 Biex il-fidi tagħkom ma tkunx fil-għerf tal-bnedmin, iżda fil-qawwa t'Alla.

6 Iżda nitkellmu l-għerf fost dawk li huma perfetti: imma mhux il-għerf ta' did-dinja, lanqas tal-prinċpijiet ta' did-dinja, li jiġu fix-xejn:

7 Imma aħna nitkellmu l-għerf t'Alla f'misterju; iva, il-għerf moħbi, li Alla waqqat qabel iż-żminijiet għall-glorja tagħna:

8 Li ħadd mill-prinċpijiet ta' did-dinja ma kien jaf: għax kieku kienu jafuh, ma kinux isallbu l-Mulej tal-glorja.

9 Imma bħalma hu miktub: Ħwejjeġ li l-għajn ma ratx, u l-widna ma semgħitx, u li ma daħlux f'qalb il-bniedem, Alla hejja għal dawk li jħobbuh.

10 Imma Alla għarrafhomlna bl-Ispirtu tiegħu: għax l-Ispirtu jfittex kollox, iva, sa l-għammieq t'Alla.

11 Għax liema bniedem jaf x'hemm fi bniedem, ħlief l-ispirtu tal-bniedem li hemm fih? Hekk dak li hemm f'Alla ma jafu ħadd, ħlief l-Ispirtu t'Alla.

12 Issa aħna ma ħadniex l-ispirtu taddinja; iżda ħadna l-ispirtu li hu t'Alla; biex nagħrfu l-ħwejjeġ mogħtijin lilna b'xejn minn Alla.

13 Li aħna wkoll nitkellmuhom, mhux bi kliem li jgħallem għerf il-bniedem, iżda li jgħallem l-Ispirtu s-Santu; inqabblu ħwejjeġ spiritwali ma' dak li hu spiritwali.

14 Iżda l-bniedem naturali ma jilqax il-ħwejjeġ li huma ta' l-Ispirtu t'Alla: għax huma bluha għalih: u lanqas jista' jafhom, għax huma spiritwalment magħrufin.

15 Iżda min hu spiritwali jiżen kollox, u hu nnifsu ma jintiżen minn ħadd.

16 Għax min għaraf ħsieb il-Mulej, biex igħallem lilu? Imma aħna għandna l-ħsieb ta' Kristu.

3 U jien, ħuti, ma stajtx inkellimkom bħala bnedmin spiritwali, imma bħala tal-laħam, bħala trabi fi Kristu.

2 Sqejtkom il-ħalib, u mhux ikel; għax kontu għadkom ma tifilħux għalih; u lanqas issa għadkom ma tifilħu.

3 Għax għadkom tal-laħam: għax jekk fostkom hemm il-għira, u l-ġlied, u l-firda, mintomx intom tal-laħam, u timxu ta' bnedmin?

4 Għax meta wieħed igħid: Jien ta' Pawlu; u ieħor: Jien t'Apollos, mintomx tal-laħam?

5 Min hu mela Pawlu, u min hu Apollos, ħlief ministri li bihom emmintu; bħalma wkoll il-Mulej ta lil kull bniedem?

6 Jiena ħawwilt, Apollos saqqa; iżda Alla hu li kabbar.

7 Għalhekk mela la min iħawwel, u la min isaqqi, mhu xejn; iżda Alla hu li jkabbar.

8 Issa min iħawwel u min isaqqi huma wieħed: u kull bniedem jieħu l-ħlas tiegħu skond ix-xogħol tiegħu.

9 Għax aħna ħaddiema flimkien m'Alla: intom il-għalqa t'Alla, intom il-bini t'Alla.

10 Skond il-grazzja t'Alla mogħtija lili, bħala mgħallem tal-bennejja għaref, jien qegħidt is-sisien, u ħaddieħor bena fuqu. Imma ħa jara kull bniedem kif jibni fuqu.

11 Għax ħadd ma jista' jqiegħed sisien oħra, barra minn dawk li huma mqiegħda, li huma Ġesù Kristu.

12 Issa jekk xi ħadd jibni fuq dawn is-sisien deheb, fidda, ħaġar prezzjuż, għawied, ħuxlief, tiben;

13 Ix-xogħol ta' kull bniedem jidher: għax il-jum igħarrfu, għax jinkixef binnar; u n-nar iġarrab x'jiswa x-xogħol ta' kull bniedem.

14 Jekk ix-xogħol ta' kull bniedem iżomm fuq dak li jkun bena, jieħu l-ħlas.

15 Jekk ix-xogħol ta' bniedem jinħaraq, ibati l-ħsara: iżda hu nnifsu jkun salvat; imma qisu bin-nar.

16 Ma tafux li intom it-tempju t'Alla, u li l-Ispirtu t'Alla jgħammar fikom?

17 Jekk bniedem iħassar it-tempju t'Alla, Alla jeqirdu; għax it-tempju t'Alla, li huwa intom, hu mqaddes.

18 Ħalli l-ebda bniedem ma jqarraq bih

innifsu. Jekk xi wieħed fostkom jidhirlu li
hu għaref f'did-dinja, ħa jsir iblah, biex
isir għaref.
19 Għax il-għerf ta' did-dinja hu bluha
m'Alla. Għax hu miktub: Hu jaqbad il-
għorrief fil-ħżunija tagħhom stess.
20 U wkoll: Il-Mulej jagħraf il-ħsibijiet
tal-għorrief, li huma fiergħa.
21 Għalhekk ħa ma jiftaħar ħadd fil-
bnedmin. Għax kollox tagħkom;
22 Kemm jekk Pawlu, jew Apollos, jew
Kefa, jew id-dinja, jew il-ħajja, jew il-
mewt, jew il-ħwejjeġ t'issa, jew il-ħwejjeġ
li ġejjin; kollox tagħkom;
23 U intom ta' Kristu; u Kristu t'Alla.

4 Ħa nkunu miżmumim hekk, bħala
ministri ta' Kristu, u amministraturi
tal-misterji t'Alla.
2 Barra minn dan wieħed jitlob minn
għand l-amministraturi, li bniedem jinstab
fidil.
3 Iżda għalija hi ħaġa żgħira wisq li jsir
ħaqq minni minnkom, jew mill-ħaqq tal-
bniedem: iva, jien ma nagħmilx ħaqq
minni nnifsi.
4 Għax xejn ma naf kontra tiegħi
nnifsi; iżda b'daqshekk jien miniex
iġġustifikat: iżda dak li jagħmel ħaqq
minni hu l-Mulej.
5 Għalhekk la tagħmlu ħaqq minn xejn
qabel il-waqt, sa ma jiġi l-Mulej, li jdaw-
wal il-ħwejjeġ moħbija tad-dlam, u jikxef
il-fehmiet tal-qlub: u mbagħad kulħadd
jieħu t-tifħir mingħand Alla.
6 U dawn il-ħwejjeġ, ħuti, jien qiegħed
ngħidhom f'tixbiha għalija u għal Apollos
minħabba fikom; biex titgħallmu fina li
ma taħsbux fil-bnedmin aktar milli hu
miktub, biex ħadd minnkom ma jitkabbar
għal wieħed kontra l-ieħor.
7 Għax min jagħżlek minn ieħor? U
x'għandek li ma ħadtux? Issa jekk ħadtu,
għalfejn tiftaħar, bħalkieku ma ħad-
tux?
8 Issa intom imxebbgħin, issa stagħ-
nejtu, saltnajtu bħala slaten mingħajrna: u
jalla ssaltnu, biex aħna wkoll insaltnu
magħkom.
9 Għax naħseb jien li lilna l-appostli
Alla qegħidna fl-aħħar, bħala ikkundan-
nati għall-mewt: għax sirna wirja għad-
dinja, u għall-anġli, u għall-bnedmin.
10 Aħna boloh minħabba Kristu, iżda
intom għorrief fi Kristu; aħna dgħajfin,
iżda intom b'saħħitkom; intom imweġ-
ġhin, iżda aħna mżebelħin.
11 Sa dis-siegħa stess aħna bil-ġuħ, u
bil-għatx, u għerija, u msawtin, u m'għand-
niex dar fejn noqogħdu;
12 U nitħabtu, naħdmu b'idejna stess;
igħajruna, u nbierku; ippersegwitati, u
nissaportu;
13 Iqassu fuqna, nitolbu bil-ħniena:
sirna qisna l-knis tad-dinja, u l-iskart ta'
kollox s'issa.
14 Miniex niktbilkom dawn il-ħwejjeġ
biex inġegħilkom tisthu, iżda biex inwissi-
kom bħala wlied maħbubin.
15 Għax imqar ikollkom għaxart elef
imgħallem fi Kristu, b'daqshekk ma jkoll-
komx ħafna missirijiet: għax jien nissilt-
kom fi Kristu Ġesù permezz ta' l-evan-
ġelju.
16 Għalhekk nitlobkom li tkunu tix-
bhuni.
17 Għalhekk bgħattilkom 'il Timotju,
li hu ibni maħbub, u fidil fil-Mulej, li
jfakkarkom triqati li huma fi Kristu, bħal
ma ngħallem kullimkien f'kull knisja.
18 Issa x'uħud intefħu, bħalkieku jien
ma niġix għandkom.
19 Iżda jien ma ndumx ma niġi għand-
kom, jekk il-Mulej irid, u nkun naf, mhux
il-kliem ta' dawk li huma minfuħin, imma
x'setgħa għandhom.
20 Għax is-saltna t'Alla mhix fil-kelma,
iżda fis-setgħa.
21 Xi tridu? Niġi għandkom bil-ħatar,
jew bl-imħabba, u spirtu ta' ħlewwa?

5 Jingħad minn kulħadd li hemm iż-żena
fostkom, u żena li bħalha lanqas
tinstama' fost il-Ġentili, li wieħed jieħu
l-mara ta' missieru.
2 U intom intfaħtu, u ma għalejtux,
biex dak li għamel dan l-egħmil jitneħħa
minn fostkom.
3 Għax għalkemm tassew miniex hemm
bil-ġisem, iżda qiegħed hemm bl-ispirtu,
diġà għamilt ħaqq minn min għamel dan
l-egħmil, daqs kieku kont hemm,
4 F'isem Sidna Ġesù Kristu, meta
intom u l-ispirtu tiegħi tkunu miġmugħin
flimkien, bis-setgħa ta' Sidna Ġesù Kristu,
5 Biex nerħi bniedem bħal dan f'idejn
Satana għat-telfa tal-ġisem, biex l-ispirtu
jkun salvat fil-jum ta' Sidna Ġesù.
6 Il-ftaħir tagħkom ma jiswiex. Ma
tafux li ftit ħmira tħemmer il-għaġna
kollha?
7 Naddfu mela l-ħmira qadima, biex
tkunu għaġna ġdida, għax intom bla
ħmira. Għax ukoll Kristu, li hu l-għid
tagħna, hu issagrifikat għalina:
8 Għalhekk ħa nagħmlu l-festa, mhux
bi ħmira qadima, lanqas bil-ħmira tal-
ħażen u d-deni; iżda bil-ħobż bla ħmira
tas-safa u s-sewwa.
9 Ktibtilkom f'epistola biex ma tagħm-
luhiex maż-żienja:
10 Iżda mhux għal kollox maż-żienja
ta' did-dinja, jew mar-rgħiba, jew mal-
ħallelin, jew ma' l-idolatri; għax imbagħad
ikollkom toħorġu mid-dinja.
11 Iżda jien issa ktibtilkom biex ma
tagħmluhiex ma' bniedem, li għalkemm
għandu l-isem ta' ħu, hu żieni, jew rgħib,

jew idolatra, jew iħobb igħajjar jew
sikran, jew ħalliel; ma' wieħed bħal dan
m'għandkom lanqas biss tieklu.
12 Għax x'għandi x'naqsam jien biex
nagħmel ħaqq ukoll minn dawk li huma
barra? Mhux minn dawk li huma ġewwa
tagħmlu ħaqq intom?
13 Imma dawk li huma barra jagħmel
ħaqq Alla minnhom. Għalhekk neħħu dak
il-bniedem ħażin minn fostkom.

6 Għandu ħila xi ħadd fostkom, meta
jkollu xi jgħid ma' wieħed ieħor, imur
għall-ħaqq quddiem il-ħżiena, u mhux
quddiem il-qaddisin?
2 Ma tafux li l-qaddisin jagħmlu l-ħaqq
mid-dinja? U jekk isir ħaqq mid-dinja
minnkom, ma jistħoqqilkomx tagħmlu
ħaqq mill-iżgħar ħwejjeġ?
3 Ma tafux li nagħmlu ħaqq mill-
anġli? Kemm aktar minn ħwejjeġ ta' dil-
ħajja?
4 Jekk mela jkollkom tagħmlu ħaqq
minn ħwejjeġ ta' dil-ħajja, tagħmlu bħala
mħallfin dawk li fil-knisja huma lanqas
stmati?
5 Ngħidu b'għajb għalikom. Mela
mhemmx fostkom wieħed għaref? Le,
lanqas wieħed li għandu ħila jagħmel ħaqq
bejn ħutu?
6 Imma ħu jħarrek lil ħuh, u dan qud-
diem nies bla fidi.
7 Issa, mela, tassew hemm difett
fostkom, li tħarrku lil xulxin. Għaliex
aktarx ma issofrux id-dnewwa? Għaliex
aktarx ma tħallux lil min jisraqkom?
8 Mhux hekk biss, iżda intom tagħmlu
d-dnewwa, u tisirqu, u dan ma' ħutkom.
9 Ma tafux li l-ħżiena ma jirtux is-
saltna t'Alla? La titqarrqux: la ż-żienja, la
l-idolatri, la l-adulteri, la dawk li għand-
hom min-nisa, la dawk li jħobbu s-subjien
u l-irġiel,
10 La l-ħallelin, la r-rgħiba, la s-skaren,
la l-għajjarin, lanqas il-ħattafa ma jirtu
s-saltna t'Alla.
11 U hekk kienu x'uħud minnkom:
imma intom maħsulin, imma intom im-
qaddsin, imma intom iġġustifikati f'isem
Sidna Ġesù, u bl-Ispirtu t'Alla tagħna.
12 Kollox jiswa għalija; iżda mhux
kollox jaqbel: kollox jiswa għalija, iżda
jien ma naqa' taħt is-setgħa ta' ħadd.
13 L-ikel għaż-żaqq, u ż-żaqq għall-
ikel: iżda Alla jeqred sew 'il dan, u kemm
'il din. Issa l-ġisem mhux għaż-żena, iżda
għall-Mulej; u l-Mulej għall-ġisem.
14 U Alla qajjem il-Mulej, u jqajjem
lilna wkoll bis-setgħa tiegħu stess.
15 Ma tafux li l-iġsma tagħkom huma
l-membri ta' Kristu? Inneħħi mela l-mem-
bri ta' Kristu, u nagħmilhom membri ta'
mara żienja? Allaħares!
16 X'inhu? Ma tafux li min jingħaqad
ma' mara żienja jsir ġisem wieħed
magħha? Għax tnejn, qal hu, isiru ġisem
wieħed.
17 Iżda minn jingħaqad mal-Mulej isir
spirtu wieħed.
18 Aħarbu ż-żena. Kull dnub li jagħmel
il-bniedem hu barra mill-ġisem; imma min
jiżni jidneb kontra ġismu stess.
19 X'inhu? Ma tafux li ġisimkom hu
tempju ta' l-Ispirtu s-Santu li qiegħed
fikom, li għandkom mingħand Alla, u li
intom mintomx tagħkom infuskom?
20 Għax intom mixtrijin bi prezz:
għalhekk igglorifikaw 'l Alla f'ġisimkom,
u fl-ispirtu tagħkom, li huma t'Alla.

7 Issa fuq il-ħwejjeġ li ktibtuli: Tajjeb
għal raġel li ma jmissx mara.
2 Madankollu, biex naħarbu ż-żena,
ħalli kull raġel ikollu 'l martu, u kull mara
jkollha 'l żewġha.
3 Ħa jagħti r-raġel lil martu dak li
jistħoqqilha: u l-istess ukoll il-mara lil
żewġha.
4 Il-mara m'għandhiex setgħa fuq
ġisimha, iżda r-raġel: u l-istess ukoll ir-
raġel m'għandux setgħa fuq ġismu, iżda
l-mara.
5 La tiċċaħdux minn xulxin, ħlief biss
bi ftehim għal xi żmien, biex tagħtu
ruħkom għas-sawm u t-talb; imbagħad
terġgħu għal flimkien, biex Satana ma
jittantakomx minħabba li ma tkunux ti-
filħu żżommu.
6 Iżda dan qiegħed ngħidu bħala kon-
ċessjoni, u mhux bħala kmand.
7 Għax nixtieq li r-rġiel kollha kienu
wkoll bħali nnifsi. Imma kull wieħed
għandu d-don proprju tiegħu minn Alla,
wieħed mod, u l-ieħor ieħor.
8 Għalhekk jien ngħid lil dawk li
mhumiex miżżewġin u lir-romol: Li aħjar
għalihom li jibqgħu bħali wkoll.
9 Imma jekk ma jifilħux iżommu, ħa
jiżżewġu: għax aħjar tiżżewweġ milli tin-
ħaraq.
10 U lill-miżżewġin nordna, mhux jien,
imma l-Mulej: Ħa ma titlaqx il-mara minn
żewġha:
11 Iżda u jekk titlaq, ħa tibqa' ma tiż-
żewwiġx, jew tarġa' tagħmel paċi ma'
żewġha: u r-raġel ħa ma jkeċċix lil martu.
12 Imma lill-oħrajn ngħidilhom jien,
mhux il-Mulej: Jekk wieħed mill-aħwa
għandu mara li ma temminx, u jogħġobha
tgħammar miegħu, ħa ma jkeċċihiex.
13 U l-mara li għandha raġel li ma
jemminx, u jogħġbu jgħammar magħha,
ħa ma titilqux.
14 Għax ir-raġel li ma jemminx jitqad-
des b'martu, u l-mara li ma temminx
titqaddes b'żewġha: kieku ma kienx hekk,
uliedkom kienu jkunu mniġġsin; iżda issa
huma mqaddsin.

15 Iżda jekk dak li ma jemminx jinfired, ħa jinfired: F'kasijiet bħal dawn, ilħu jew l-oħt mhumiex marbutin: iżda Alla sejħilna għas-sliem.
16 Għax x'taf int, ja mara miżżewġa, jekk issalvax 'il żewġek? Jew x'taf int, ja raġel, jekk issalvax lil martek?
17 Imma bħal ma qassam Alla lil kull bniedem; bħal ma sejjaħ il-Mulej lil kulħadd, ħa jimxi hekk kulħadd. U hekk nordna fil-knejjes kollha.
18 Kien xi ħadd diġà ċirkonċiż, meta kien imsejjaħ? Ħa ma jkunx bla ċirkonċiżjoni. Kien xi ħadd bla ċirkonċiżjoni meta kien imsejjaħ? Ħa ma jkunx ċirkonċiż.
19 Iċ-ċirkonċiżjoni mhi xejn, u n-nuqqas taċ-ċirkonċiżjoni mhu xejn; iżda l-ħarsien tal-kmandamenti hu kollox.
20 Ħa jibqa' kulħadd kif kien, meta kien imsejjaħ.
21 Kont ilsir meta kont imsejjaħ? Tħabbatx rasek minħabba f'hekk: iżda jekk tista' ssir ħieles, inqeda bil-jasar.
22 Għax dak li hu msejjaħ fil-Mulej, billi lsir, hu l-meħlus tal-Mulej: hekk ukoll dak li hu msejjaħ, billi meħlus, hu l-ilsir ta' Kristu.
23 Kontu mixtrijin bi prezz: la ssirux ilsiera tal-bnedmin.
24 Ħuti, ħa jibqa' kull bniedem quddiem Alla, fejn kien meta ssejjaħ.
25 Issa dwar ix-xebbiet m'għandi l-ebda kmandament tal-Mulej: iżda jien nagħti il-fehma tiegħi, bħala wieħed li qala' l-ħniena tal-Mulej biex jitwemmen.
26 Jien jidhirli mela li dan tajjeb għat-taħbit ta' daż-żmien: ngħid jien, tajjeb li bniedem ikun hekk.
27 Marbut ma' mara? La tfittixx li tinħall. Maħlul minn mara? La tfittixx mara.
28 Imma u jekk tiżżewweġ, ma tidnibx; u jekk xebba tiżżewweġ, ma tidnibx. Madankollu dawn ikollhom il-għali tal-ġisem: minn dan nixtieq neħliskom.
29 Imma dan ngħid jien, ħuti: Iż-żmien qsar: issa jibqa' li dawk li għandhom mara jgħixu qishom m'għandhomx;
30 U dawk li jibku, qishom ma bkewx; u dawk li jifirħu, qishom ma ferħux; u dawk li jixtru, qishom m'għandhomx;
31 U dawk li jinqdew b'din id-dinja, qishom ma jinqdewx ħażin biha: għax il-għada ta' did-dinja tgħaddi.
32 Imma jien irridkom tkunu bla ħsibijiet. Min mhux miżżewweġ jaħseb fil-ħwejjeġ li huma tal-Mulej, kif jogħġob lill-Mulej.
33 Iżda min hu miżżewweġ jieħu ħsieb il-ħwejjeġ li huma tad-dinja, kif jogħġob lil martu.
34 Hemm differenza wkoll bejn mara miżżewġa u xebba. Il-mara li mhix miż-żewġa taħseb fil-ħwejjeġ tal-Mulej, biex tkun qaddisa sew fil-ġisem u kemm fl-ispirtu: iżda l-miżżewġa taħseb fil-ħwejjeġ tad-dinja, kif togħġob lil żewġha.
35 U dan ngħid għall-ġid tagħkom stess; mhux biex nonsbilkom xibka, iżda għal dak li hu xieraq, u biex tintrabtu mal-Mulej mingħajr tixrid ta' moħħ.
36 Imma jekk wieħed jaħseb li mhux jimxi kif jixraq ma' bintu xebba, jekk tkun laħqet għaż-żwieġ, u jkun hemm bżonn tiżżewweġ, ħa jagħmel li jidhirlu; ma jidnibx: ħa tiżżewweġ.
37 Madankollu, jekk wieħed għandu fehma sħiħa f'qalbu, bla ma għandu bżonn, imma għandu s-setgħa fuq ir-rieda tiegħu stess, u qatagħha f'qalbu li jżomm lil bintu xebba, jagħmel tajjeb.
38 Hekk mela min iżewwiġha jagħmel tajjeb; iżda min ma jżewwiġhiex jagħmel aħjar.
39 Il-mara hi marbuta bil-liġi kemm idum ħaj żewġha: imma jekk żewġha jmut, hi maħlula, u tista' tiżżewweġ lil min trid hi; biss fil-Mulej.
40 Imma, kif nifhem jien, tkun aktar hienja jekk tibqa' kif inhi. U jien naħseb ukoll li għandi l-Ispirtu t'Alla.

8 Issa fuq il-ħwejjeġ issagrifikati lill-idoli, nafu li aħna lkoll għandna l-għerf. Il-għerf jonfoħ, iżda l-imħabba tibni.
2 U jekk wieħed jidhirlu li jaf xi ħaġa, għadu ma jaf xejn daqs kemm għandu jkun jaf.
3 Imma jekk wieħed iħobb 'l Alla, dan magħruf minnu.
4 Mela fuq l-ikel tal-ħwejjeġ issagrifikati lill-idoli, nafu li l-idolu mhu xejn fid-dinja, u li m'hemmx ħlief Alla wieħed.
5 Għax għalkemm hemm sew fis-sema u kemm fl-art dawk li jgħidulhom allat; (u hemm ħafna allat, u ħafna sidien,)
6 Imma għalina hemm Alla wieħed, il-Missier, li minnu huma l-ħwejjeġ kollha, u aħna fih: u Sid wieħed Ġesù Kristu, li bih huma l-ħwejjeġ kollha, u aħna bih.
7 Madankollu mhux fil-bnedmin kollha hemm dak il-għerf: għax x'uħud, bid-drawwa ta' l-idolu s'issa, jieklu ħaġa bħala issagrifikata lill-idolu; u billi l-kuxjenza tagħhom dgħajfa, tittabba'.
8 Imma l-ikel ma jressaqniex lejn Alla: għax lanqas, jekk nieklu, ma nkunu aħjar; lanqas, jekk ma niklux, ma nkunu agħarr.
9 Imma qisu li b'xi mod dan il-privileġġ tagħkom ma jkunx ta' tfixkil għad-dgħajfin.
10 Għax jekk xi ħadd jara lilek li għandek il-għerf bil-qiegħda fuq il-mejda fit-tempju ta' l-idolu, il-kuxjenza ta' dak li hu dgħajjef ma tagħmilx il-qalb biex hu jiekol mill-ħwejjeġ issagrifikati lill-idoli?

11 U minħabba għerfek, ħuk li hu
dgħajjef, u li għalih miet Kristu, jintilef.
12 Imma meta tidinbu hekk kontra
l-aħwa, u tfieru l-kuxjenza dgħajfa tagħ-
hom, intom tidinbu kontra Kristu.
13 Għalhekk, jekk l-ikel ifixkel lil ħija,
ma nikolx laħam sakemm iddum wieqfa
d-dinja, biex ma nfixkilx lil ħija.

9 Miniex appostlu? miniex ħieles? ma
rajtx 'il Ġesù Kristu Sidna? mintomx
intom xogħli fil-Mulej?
2 Jekk għal oħrajn miniex appostlu,
mingħajr dubju jien għalikom: għaliex
intom is-siġill ta' l-appostolat tiegħi fil-
Mulej.
3 It-tweġiba tiegħi lil dawk li jgħarbluni
hi din:
4 M'għandniex il-jedd nieklu u ni-
xorbu?
5 M'għandniex il-jedd nieħdu magħna
oħt, mara, bħall-appostli l-oħra, u bħal
ħut il-Mulej, u Kefa?
6 Jew jien biss u Barnaba, li m'għand-
niex il-jedd li ma naħdmux?
7 Min f'xi żmien serva ta' suldat spejjes
tiegħu? Min iħawwel għalqa dwieli, u ma
jikolx mill-frott tagħha? Jew min jirgħa
merħla, u ma jixrobx minn ħalib il-
merħla?
8 Qiegħed nitkellem ta' bniedem? Jew
ma tgħidx l-istess il-liġi wkoll?
9 Għax hu miktub fil-liġi ta' Mosè: La
ssarramx ħalq il-gendus li jidres il-qamħ.
Jaqaw Alla jaħseb għall-gniedes?
10 Jew jitkellem dan kollu minħabba
fina? Bla dubju, minħabba fina dan
miktub: Li min jaħrat, għandu jaħrat bit-
tama; u min jidres bit-tama għandu jkollu
sehem mit-tama tiegħu.
11 Jekk aħna żrajnielkom ħwejjeġ spirit-
wali, hi ħaġa kbira jekk aħna naħsdu
l-ħwejjeġ temporali tagħkom?
12 Jekk oħrajn għandhom sehem ta'
dal-jedd fuqkom, m'għandniex aħna iżjed?
Madankollu aħna ma wżajniex dal-jedd;
imma nsofru kollox, biex ma nfixklux
l-evanġelju ta' Kristu.
13 Ma tafux li dawk li jamministraw
ħwejjeġ imqaddsa jgħixu mill-ħwejjeġ tat-
tempju? U dawk li jservu l-artal għand-
hom sehem ma' l-artal?
14 Hekk ukoll il-Mulej ordna li dawk li
jxandru l-evanġelju jgħixu mill-evanġelju.
15 Iżda jien ma nqdejt b'xejn minn
dan: lanqas ma ktibt dan, biex isir hekk
lili: għax aħjar għalija mmut, milli xi ħadd
iġib il-ftaħir tiegħi fix-xejn.
16 Għax għalkemm inxandar l-evan-
ġelju, m'għandix biex niftaħar: għax il-
bżonn iġegħilni; iva, jaħasra għalija, jekk
ma nxandarx l-evanġelju!
17 Għax jekk nagħmel dan minn jeddi,
ħaqqni ħlas: iżda jekk nagħmlu bla ma
ridtu, inkun qiegħed nagħmel xogħol fdat
lili.
18 X'inhu mela l-ħlas tiegħi? Li, meta
nxandar l-evanġelju, inqis li l-evanġelju
jkun bla ħlas, biex ma ninqediex ħażin bil-
jedd li jagħtini l-evanġelju.
19 Għax għalkemm jien ħieles minn
kulħadd, jien għamilt lili nnifsi lsir ta'
kulħadd, biex nirbaħ aktar.
20 U għal-Lhud sirt qisni Lhudi, biex
nirbaħ il-Lhud; għal dawk li huma taħt il-
liġi, bħal wieħed taħt il-liġi, biex nirbaħ lil
dawk li huma taħt il-liġi;
21 Għal dawk li huma bla liġi, qisni bla
liġi, (għalkemm ma kontx bla liġi t'Alla,
imma taħt il-liġi ta' Kristu,) biex nirbaħ lil
dawk li huma bla liġi.
22 Għad-dgħajfin sirt bħal dgħajjef,
biex nirbaħ lid-dgħajfin: sirt kollox għal
kulħadd, biex b'xi mezz insalva lil x'
uħud.
23 U nagħmel dan minħabba l-evan-
ġelju, biex ikolli sehem minnu magħkom.
24 Ma tafux intom li dawk li jiġru
f'tiġrija kollha jiġru, imma wieħed jieħu
premju? Iġru mela, biex tieħdu kuruna.
25 Kull min jissara jiċċaħħad minn
kollox. Issa dawn jagħmluh biex jieħdu
kuruna li tispiċċa; iżda aħna waħda li ma
tispiċċax.
26 Hekk mela niġri jien, mhux bla
ħsieb; hekk niġġieled, mhux qisni bħal
wieħed jagħti fl-ajru:
27 Imma ngħakkes lil ġismi, u njassru:
biex ma jiġrix li, wara li nkun xandart lill-
oħrajn, jien stess inkun imwarrab.

10 Barra minn dan, ħuti, ma rridkomx
li ma tkunux tafu, kif missirijietna
kollha kienu taħt is-sħaba, u kollha qasmu
l-baħar;
2 U kollha tgħammdu fis-sħaba u
l-baħar biex ikunu ma' Mosè.
3 U kielu kollha l-istess ikel spiritwali;
4 U xorbu kollha l-istess xorb spirit-
wali: għax kienu jixorbu minn dik il-Blata
spiritwali li kienet timxi warajhom: u dik
il-Blata kienet Kristu.
5 Imma ħafna minnhom ma għoġbux 'l
Alla, għax waqgħu mejtin fid-deżert.
6 Issa dawn il-ħwejjeġ kienu xbiha
għalina, biex ma nixxenqux għall-ħwejjeġ
ħżiena, bħal ma xxenqu huma wkoll.
7 Lanqas tkunu idolatri, bħal ma kienu
x'uħud minnhom; kif inhu miktub: Il-
poplu qagħad bil-qiegħda biex jiekol u
jixrob, u qam biex jilgħab.
8 Lanqas għandna nagħtuha għaż-żena,
bħal ma għamlu x'uħud minnhom, u
waqgħu mejtin f'jum wieħed tlieta u
għoxrin elf.
9 Lanqas għandna nġarrbu 'l Kristu,
bħalma x'uħud minnhom ukoll ġarrbuh, u
kienu meqrudin mis-sriep.

10 Lanqas tgergru, bħal ma gergru
wkoll x'uħud minnhom, u kienu meqrudin
mill-qerried.
11 Issa dawn il-ħwejjeġ kollha ġrawl-
hom b'eżempju: u huma miktubin bħala
twiddiba għalina, aħna li fuqna wasal it-
tmiem taż-żminijiet.
12 Għalhekk, min jaħseb li hu wieqaf
fis-sħiħ ħa jara li ma jaqax.
13 Ebda tiġrib ma ġie fuqkom ħlief dak
li jiġi fuq kull bniedem: iżda Alla fidil, u
ma jħallix li intom tiġġarrbu aktar milli
tifilħu; u mat-tiġrib jiftħilkom ukoll triq
biex teħilsu, biex tkunu tifilħu għalih.
14 Għalhekk, maħbubin tiegħi, aħarbu
mill-idolatrija.
15 Nitkellem magħkom bħala nies ta'
l-għaqal; agħmlu ħaqq intom minn dak li
ngħid.
16 Il-kies tal-barka li aħna nbierku,
mhux il-għaqda fid-demm ta' Kristu? U
l-ħobż li niksru, mhux il-għaqda fil-ġisem
ta' Kristu?
17 Għax għalkemm aħna ħafna, aħna
ħobż wieħed, u ġisem wieħed: għax aħna
lkoll għandna sehem minn dak il-ħobż
wieħed.
18 Harsu lejn Iżrael skond il-ġisem:
dawk li jieklu mis-sagrifiċċji m'għand-
homx sehem mill-artal?
19 X'jien ngħid mela? Li l-idolu hu xi
ħaġa, jew dak li hu mogħti b'sagrifiċċju
lill-idoli hu xi ħaġa?
20 Imma ngħid jien, il-ħwejjeġ li jissag-
rifikaw il-Ġentili, jissagrifikawhom lix-
xjaten, u mhux 'l Alla: u jien ma rridx li
tissieħbu max-xjaten.
21 Ma tistgħux tixorbu l-kies tal-Mulej,
u l-kies tax-xjaten: ma jistax ikollkom
sehem mill-mejda t'Alla, u mill-mejda tax-
xjaten.
22 Irridu nqanqlu l-Mulej għall-għira?
Nifilħu aktar minnu?
23 Kollox jiswa għalija, iżda mhux
kollox jaqbel: kollox jiswa għalija, iżda
mhux kollox jibni.
24 Ħalli ħadd ma jfittex dak li jaqbel
lilu, iżda l-ġid ta' kulħadd.
25 Kulu minn kulma jinbiegħ fis-suq tal-
laħam, bla ma tfittxu xejn minħabba
l-kuxjenza:
26 Għax tal-Mulej hi l-art, u kulma
fiha.
27 Jekk xi wieħed minn dawk li ma
jemminx jistidinkom għall-ikla, u tkunu
tridu tmorru; kulu kulma jqegħdulkom
quddiemkom, bla ma tfittxu xejn min-
ħabba l-kuxjenza.
28 Iżda jekk xi ħadd igħidilkom: Dan
kien offrut bħala sagrifiċċju lill-idoli, la
tiklux minħabba dak li qalilkom, u min-
ħabba l-kuxjenza: għax l-art tal-Mulej, u
kulma fiha.
29 Irrid ngħid, mhux il-kuxjenza
tiegħek, imma ta' l-ieħor: għaliex għandu
jsir ħaqq mil-libertà tiegħi mill-kuxjenza
ta' ħaddieħor?
30 Għax jekk jien niekol b'radd il-ħajr,
għaliex għandi nkun imċanfar għal dak li
għalih inrodd il-ħajr?
31 Kemm mela jekk tieklu, jew tixorbu,
jew tagħmlu xi ħaġa oħra, agħmlu kollox
għall-glorja t'Alla.
32 La toħolqux tfixkil, la għal-Lhud, la
għall-Ġentili, u lanqas għall-knisja t'Alla:
33 Bħalma jien ukoll nogħġob lil kul-
ħadd f'kollox, mhux infittex dak li jaqbel
lili, imma dak li jaqbel lil ħafna, biex
ikunu salvati.

11 Ixbhu lili, bħalma jien ukoll nixbah
lil Kristu.
2 Issa nfaħħarkom, ħuti, għax f'kollox
tiftakru fija, u żżommu l-preċetti tiegħi,
bħal ma tajthomlkom.
3 Iżda jien irridkom tkunu tafu, illi
r-ras ta' kull raġel hu Kristu; u r-ras tal-
mara hu r-raġel; u ras Kristu hu Alla.
4 Kull raġel li jitlob jew jipprofetizza,
b'rasu mgħottija, jagħmel għajb lil rasu.
5 Imma kull mara li titlob jew tippro-
fetizza, b'rasha mikxufa, tagħmel għajb lil
rasha: għax hu l-istess ħaġa qisu kienet
imqarwża.
6 Għax jekk il-mara ma tgħattix rasha,
ħa taqta' xagħarha: imma jekk hu għajb
għall-mara li taqta' jew tqarweż xagħarha,
ħa tgħatti rasha.
7 Għax raġel tassew m'għandux igħatti
rasu, billi hu x-xbieha u l-glorja t'Alla:
iżda l-mara l-glorja tar-raġel.
8 Għax ir-raġel mhux mill-mara; iżda
l-mara mir-raġel.
9 U l-anqas ir-raġel ma kien maħluq
għall-mara; iżda l-mara għar-raġel.
10 Minħabba f'hekk, il-mara għandu
jkollha fuq rasha sinjal tal-jedd minħabba
l-anġli.
11 Madankollu, fil-Mulej, la r-raġel ma
hu mingħajr il-mara, lanqas il-mara
mingħajr ir-raġel.
12 Għax bħalma l-mara hi mir-raġel,
hekk ukoll hu r-raġel mill-mara; iżda
kollox minn Alla.
13 Aqtgħuha intom fikom infuskom:
Jixraq li mara titlob 'l Alla mikxufa?
14 In-natura stess ma tgħallimkomx, li,
jekk raġel ikollu xagħru twil, hu għajb
għalih?
15 Imma jekk mara jkollha xagħarha
twil, dan hu glorja għaliha: għax xagħarha
mogħti lilha bħala velu.
16 U jekk xi wieħed jidher li jrid jaqla'
l-ġlied, aħna m'għandniex din id-drawwa,
lanqas il-knejjes t'Alla.
17 Issa f'dan li qiegħed ngħidilkom
miniex infaħħarkom, għax qegħdin til-
taqgħu flimkien mhux għall-aħjar, iżda
għall-agħarr.

18 Għax l-ewwelnett, meta tiltaqgħu flimkien fil-knisja, smajt li hemm firdiet bejnietkom; u xi ħaġa nemmen.
19 Għax jaħtieġ ikun hemm ukoll firdiet fostkom, biex dawk li huma tajbin tassew jidhru fostkom.
20 Meta mela tiltaqgħu flimkien f'post wieħed, dan mhux biex tieklu l-ikla tal-Mulej.
21 Għax waqt l-ikel kull wieħed jieħu l-ikla tiegħu qabel l-ieħor: u wieħed bil-ġuħ, u ieħor fis-sakra.
22 X'inhu? M'għandkomx djar fejn tieklu u tixorbu? jew iżżebilħu l-knisja t'Alla, u triegħxu lil dawk li huma fqar? X'naqbad ngħidilkom? infaħħarkom f'dan? ma nfaħħarkomx.
23 Għax jien ħadt mingħand il-Mulej dak li jien ukoll tajtkom: Li l-Mulej Ġesù f'dak l-istess lejl li kien ittradut ħa l-ħobż:
24 U wara li radd il-ħajr, qasmu, u qal: Ħudu, kulu: dan hu ġismi, li hu maqsum għalikom: agħmlu dan b'tifkira tiegħi.
25 Hekk ukoll qabad il-kalċi, wara li kiel, u qal: Dal-kalċi hu r-rabta l-ġdida f'demmi: agħmlu dan, kull darba li tixorbuh, b'tifkira tiegħi.
26 Għax kull darba li tieklu dal-ħobż, u tixorbu dal-kalċi, tħabbru mewt il-Mulej sakemm jiġi.
27 Għalhekk kull min jiekol minn dal-ħobż, u jixrob dal-kalċi tal-Mulej, mhux kif jixraq, ikun ħati tal-ġisem u d-demm tal-Mulej.
28 Iżda ħa jgħarbel il-bniedem lilu nnifsu, u mbagħad ħa jiekol minn dak il-ħobż, u jixrob minn dak il-kalċi.
29 Għax min jiekol u jixrob mhux kif jixraq, jiekol u jixrob il-kundanna għalih innifsu, billi ma jagħrafx ġisem il-Mulej.
30 Minħabba f'hekk, ħafna huma dgħajfin u morda fostkom, u ħafna reqdin.
31 Għax jekk nagħmlu ħaqq minna nfusna, ma jsirx ħaqq minna.
32 Imma meta jsir ħaqq minna, aħna nitwiddbu mill-Mulej, biex ma nkunux ikkundannati mad-dinja.
33 Għalhekk, ħuti, meta tiltaqgħu flimkien biex tieklu, stennew lil xulxin.
34 U jekk xi ħadd għandu l-ġuħ, ħa jiekol id-dar; biex ma tiltaqgħux flimkien għall-kundanna.
U l-bqija nqegħidhom f'posthom meta niġi.

12 Issa fuq id-doni spiritwali, ma rridkomx ma tkunux tafu, ħuti.
2 Intom tafu li meta kontu Ġentili, kontu tkunu meħudin quddiem dawn l-idoli bla kliem, bħal ma kienu jridukom.
3 Għalhekk irridkom tifhmu, li ħadd hu u jitkellem bl-Ispirtu t'Alla ma jsejjaħ 'il Ġesù misħut: u ħadd ma jista' jgħid li Ġesù hu l-Mulej, ħlief bl-Ispirtu s-Santu.
4 Issa hemm taqsim ta' doni, iżda l-istess Spirtu.
5 U hemm taqsim ta' ministeri, iżda l-istess Mulej.
6 U hemm taqsim ta' ħidmiet, iżda hu l-istess Alla li jaħdem kollox f'kulħadd.
7 Imma l-manifestazzjoni ta' l-Ispirtu hi mogħtija lil kull wieħed għall-ġid.
8 Għax lil wieħed tingħata mill-Ispirtu kelma ta' għerf; u lil ieħor kelma ta' sapjenza mill-istess Spirtu;
9 Lil ieħor il-fidi mill-istess Spirtu; lil ieħor id-don li jfejjaq mill-istess Spirtu;
10 Lil ieħor li jagħmel il-mirakli; lil ieħor il-profezija; lil ieħor biex jagħraf l-ispirti; lil ieħor ħafna xorti ta' ilsna; lil ieħor tifsir ta' ilsna:
11 Imma dawn kollha jaħdimhom l-istess Spirtu waħdieni, billi jqassam lil kull wieħed kif irid.
12 Għax bħalma l-ġisem hu wieħed, u għandu ħafna membri, u l-membri kollha ta' dak il-ġisem, għalkemm huma ħafna, huma ġisem wieħed: hekk ukoll hu Kristu.
13 Għax bi Spirtu wieħed aħna lkoll, sew Lhud u kemm Ġentili, sew lsiera u kemm ħelsin, konna mgħammdin f'ġisem wieħed; u aħna lkoll xrobna minn Spirtu wieħed.
14 Għax il-ġisem mhux membru wieħed, iżda ħafna.
15 Jekk igħid ir-riġel: Għax miniex l-id, miniex mill-ġisem; mhux mela mill-ġisem?
16 U jekk tgħid il-widna: Għax miniex il-għajn, miniex mill-ġisem; mhix mela mill-ġisem?
17 Kieku l-ġisem kollu kien għajn, fejn hu s-smigħ? Kieku kollu kien smigħ, fejn hu x-xamm?
18 Iżda issa Alla qiegħed il-membri, u kull wieħed minnhom, fil-ġisem, kif għoġbu.
19 U kieku kollha kienu membru wieħed, fejn hu l-ġisem?
20 Iżda issa huma ħafna membri, iżda ġisem wieħed.
21 U l-għajn ma tistax tgħid lill-id: Ma neħtiġikx. U lanqas ukoll ir-ras lir-riġlejn: Ma neħtiġkomx.
22 Barra minn dan, wisq iżjed dawk il-membri tal-ġisem, li jidhru aktar dgħajfin, huma meħtieġa.
23 U lil dawk il-membri tal-ġisem, li aħna naħsbu li huma anqas ta' ġieħ, nagħtuhom l-akbar ġieħ; u l-partijiet tagħna li huma anqas xierqa nagħtuhom l-akbar xerqa.
24 Għax il-partijiet tagħna li huma xierqa m'għandhomx bżonn: imma Alla qassam il-ġisem, billi ta ħafna ġieħ lil dik il-parti li ma kellhiex:
25 Biex ma jkunx hemm firda fil-ġisem; imma biex il-membri jieħdu l-istess ħsieb ta' xulxin.
26 U jekk isofri membru wieħed, isofru

miegħu l-membri kollha; jew jekk membru
wieħed ikun mogħti ġieħ, il-membri kollha
jifirħu miegħu.
27 Issa intom il-ġisem ta' Kristu, u kull
wieħed minnkom hu membru tiegħu.
28 U Alla qiegħed lil x'uħud fil-knisja,
l-ewwel appostli, it-tieni profeti, it-tielet
għalliema, wara dan il-mirakli, imbagħad
id-don tal-fejqan, il-għajnuna, il-ħakma,
u d-don ta' ilsna diversi.
29 Kollha appostli? Kollha profeti?
Kollha għalliema? Kollha jagħmlu l-mira-
kli?
30 Kollha għandhom id-don li jfejqu?
Kollha jitkellmu bl-ilsna? Kollha jafu
jfissru?
31 Imma xxenqu għal doni aħjar: jien
għad nurikom triq wisq iżjed aħjar.

13 Kieku kont nitkellem bl-ilsna tal-
bnedmin u ta' l-anġli, u m'għandix
imħabba, kont inkun qisni bronż idoqq,
jew ċimblu jżarżar.
2 U kieku għandi d-don tal-profezija, u
nifhem il-misterji kollha, u l-għerf kollu;
u kieku għandi l-fidi kollha, li nista'
nqanqal il-muntanji, u m'għandix im-
ħabba, ma jiena xejn.
3 U kieku nqassam ġidi kollu biex
nitma l-fqar, u nagħti ġismi biex jinħaraq,
u m'għandix imħabba, ma jiswieli xejn.
4 L-imħabba ssofri fit-tul, u hi twajba;
l-imħabba ma tgħirx; l-imħabba ma tifta-
ħarx, ma titkabbarx;
5 Ma tagħmilx dak li ma jixraqx, ma
tfittixx dak li jaqblilha, ma tiħux malajr
għaliha, ma taħsibx fid-deni;
6 Ma tifraħx bid-dnewwa, iżda tifraħ
bis-sewwa;
7 Kollox tagħder, kollox temmen, kol-
lox tittama, kollox issofri.
8 L-imħabba qatt ma tintemm: iżda
l-profeżiji jgħibu; u jisktu l-ilsna, u jgħib
il-għerf.
9 Għax aħna ma nafux kollox: ma
nipprofitizzawx kollox.
10 Iżda meta jiġi dak li hu sħiħ, im-
bagħad dak li hu nieqes igħib.
11 Meta kont tarbija, kont nitkellem
bħal tarbija, nifhem bħal tarbija, naħseb
bħal tarbija: iżda meta sirt raġel, neħħejt
dak li kien ta' tarbija.
12 Għax issa naraw f'mera, mhux ċar;
iżda mbagħad wiċċ imb'wiċċ: issa nagħraf
biċċa; iżda mbagħad nagħraf sewwa
bħalma jien ukoll magħruf.
13 Imma issa baqa' dawn it-tlieta: il-
fidi, it-tama u l-imħabba; iżda l-akbar
fosthom hi l-imħabba.

14 Fittxu l-imħabba, u tħeġġu għal
doni spiritwali, iżda l-aktar li tip-
profetizzaw.
2 Għax min jitkellem b'ilsien mhux
magħruf ma jitkellimx mal-bnedmin,
imma ma' Alla: għax ħadd ma jifhmu;
iżda jitkellem fl-ispirtu misterji.
3 Imma min jipprofetizza jkellem lill-
bnedmin biex itejjibhom, iħeġġiġhom, u
jfarraġhom.
4 Min jitkellem b'ilsien mhux magħruf
itejjeb lilu nnifsu; iżda min jipprofetizza,
itejjeb il-knisja.
5 Nixtieqkom li lkoll titkellmu bl-ilsna,
imma l-aktar li tipprofetizzaw: għax akbar
hu dak li jipprofetizza minn dak li jitkel-
lem bl-ilsna, barra milli jekk dan ifisser,
biex il-knisja jkollha l-ġid.
6 Issa jekk jien, ħuti, niġi għandkom
nitkellem bl-ilsna, x'niswielkom jekk jien
ma nkellimkomx jew bir-rivelazzjoni, jew
bil-għerf, jew bil-profezija, jew bit-tagħlim?
7 U wkoll ħwejjeġ bla ħajja li jagħtu
l-ħoss, sew jekk il-flawt, u kemm jekk
iċ-ċetra, jekk ma jagħmlux differenza fil-
ħoss, kif jingħaraf id-daqq tal-flawt mid-
daqq taċ-ċetra?
8 Għax jekk it-trumbetta tagħti ħoss
imħawwad, min jithejja għall-battalja?
9 Hekk ukoll intom, jekk b'ilsienkom
ma tgħidux kliem ċar biex jiftiehem, kif
jingħaraf dak li jingħad? għax tkunu tit-
kellmu fl-arja.
10 Jista' jkun li hawn ħafna kwalitajiet
ta' ilħna fid-dinja, u ħadd minnhom ma hu
mingħajr tifsir.
11 Għalhekk jekk jien ma nafx it-tifsir
tal-ħoss, inkun qisni barbaru għal min jit-
kellem, u min jitkellem ikun barbaru
għalija.
12 Hekk ukoll intom, ladarba mħeġġin
għal doni spiritwali, fittxu li jkollkom
ħafna għall-ġid tal-knisja.
13 Għalhekk min jitkellem f'ilsien
mhux magħruf ħa jitlob biex ifisser.
14 Għax jekk jien nitlob b'ilsien mhux
magħruf, l-ispirtu tiegħi jitlob, imma
moħħi ma jieħu l-ebda frott.
15 X'inhu mela? Nitlob bl-ispirtu, u
nitlob bil-moħħ ukoll; ngħanni bl-ispirtu,
u ngħanni bil-moħħ ukoll.
16 Għax meta tbierek bl-ispirtu, kif
jista' dak li m'għandux dawn id-doni
spiritwali jgħid Amen għal radd il-ħajr
tiegħek, la ma jafx x'inti tgħid?
17 Għax tassew li int trodd radd il-ħajr
tajjeb, iżda l-ieħor ma jieħu l-ebda ġid.
18 Nižžiħajr 'l Alla tiegħi, li nitkellem
b'ilsna aktar minnkom ilkoll:
19 Madankollu fil-knisja aktar irrid
ngħid ħames kelmiet b'moħħi, biex
ngħallem l-oħrajn ukoll, milli għaxart elef
b'ilsna mhux magħrufa.
20 Ħuti, tkunux tfal f'moħħkom: għal-
kemm fil-ħażen kunu trabi, iżda f'moħħ-
kom kunu rġiel.
21 Fil-liġi hu miktub: Nitkellem ma'
dal-poplu b'nies ta' ilsna oħra, u b'xofftejn

oħra; u madankollu ma jisimgħunix, igħid
il-Mulej.
22 Għalhekk l-ilsna huma sinjal, mhux
għal dawk li jemmnu, imma għal dawk li
ma jemmnux; iżda l-profezija mhix għal
dawk li ma jemmnux, imma għal dawk li
jemmnu.
23 Jekk mela l-knisja kollha tinġema'
flimkien f'post wieħed, u kollha jitkellmu
bl-ilsna, u jidħlu dawk li m'għandhomx
doni spiritwali, jew li ma jemmnux, ma
jgħidux li intom imġienen?
24 Imma jekk kollha jipprofetizzaw, u
jidħol wieħed li ma jemminx, jew wieħed
li m'għandux doni spiritwali, dan iħoss
ruħu mċanfar minn kulħadd, u ikun
iġġudikat minn kulħadd:
25 U hekk is-sigrieti ta' qalbu jinkixfu:
u fil-waqt li jixtieħet għal wiċċu jagħti
qima 'l Alla, jistqarr li Alla fikom tassew.
26 X'inhu mela, ħuti? Meta tiltaqgħu
flimkien, kull wieħed għandu xi salm, xi
tagħlim, xi lsien, xi rivelazzjoni, xi tifsir.
Ħa jsir kollox għall-ġid.
27 Jekk wieħed jitkellem b'ilsien mhux
magħruf, ħa jkunu tnejn, jew l-aktar tlieta,
wieħed wara l-ieħor; u ħa jfisser wieħed.
28 Imma jekk ma jkunx hemm min
ifisser, ħa jżomm is-skiet fil-knisja; u ħa
jkellem lilu nnifsu, u 'l Alla.
29 Ħa jitkellmu l-profeti, tnejn jew
tlieta, u ħa jagħmlu ħaqq l-oħrajn.
30 Jekk xi ħaġa tkun irrivelata lill-
ieħor li jkun bil-qiegħda hemm, ħa jiskot
l-ewwel wieħed.
31 Għax ilkoll tistgħu tipprofetizzaw
wieħed wara l-ieħor, biex kulħadd jitgħal-
lem, u kulħadd jitħeġġeġ.
32 U l-ispirti tal-profeti huma suġġetti
għall-profeti.
33 Għax Alla mhux l-awtur tat-taħwid,
iżda tas-sliem, bħalma fil-knejjes kollha
tal-qaddisin.
34 Ħa jżommu s-skiet in-nisa tagħkom
fil-knejjes; għax m'għandhomx jitkellmu;
iżda għandhom jobdu, kif tgħid il-liġi.
35 U jekk iridu jitgħallmu xi ħaġa, ħa
jistaqsu lil żwieġhom id-dar: għax hu
għajb għan-nisa li jitkellmu fil-knisja.
36 X'inhu? Il-kelma t'Alla ħarġet minn
għandkom? jew waslet għandkom biss?
37 Jekk xi ħadd jaħseb li hu profeta,
jew bniedem spiritwali, ħa jagħraf sewwa
li dawk il-ħwejjeġ li niktbilkom huma
kmandamenti tal-Mulej.
38 Imma jekk wieħed ma jridx jaf,
erħulu ma jafx.
39 Għalhekk, ħuti, ixxenqu biex tippro-
fetizzaw, u żżommux lil min jitkellem bl-
ilsna.
40 Ħa jsir kollox kif jixraq u kif imiss.

15 Barra minn dan, ħuti, irrid infak-
karkom fl-evanġelju li xandartil-
kom, u li intom ukoll ilqajtu, u li żżommu
sħiħ miegħu.
2 U li bih intom salvati, jekk iżżommu
f'moħħkom dak li xandartilkom, għax
inkella tkunu emmintu għal xejn.
3 Għax l-ewwelnett tajtkom dak li jien
ukoll qlajt, kif Kristu miet għal dnubietna
skond l-iskrittura;
4 U li kien midfun, u raġa' qam it-tielet
jum skond l-iskrittura:
5 U li deher lil Kefa, imbagħad lit-tnax.
6 Wara dan, deher lil aktar minn ħames
mija, aħwa, f'daqqa; li ħafna minnhom
għadhom ħajjin sa llum, iżda x'uħud
mietu.
7 Wara dan, raħ Ġakbu; imbagħad
l-appostli kollha:
8 Fl-aħħarnett rajtu jien ukoll, bħala
wieħed li twieled barra minn żmienu.
9 Għax jien l-iżgħar fost l-appostli, li
ma jisthoqqlix nissejjaħ appostlu, għax
ippersegwitajt il-knisja t'Alla.
10 Imma bil-grazzja t'Alla jien li jien: u
l-grazzja tiegħu li ntgħatatli ma kenitx
għal xejn; iżda tħabatt ħafna aktar minn-
hom kollha: mhux jien, imma l-grazzja
t'Alla li kienet miegħi.
11 Għalhekk sewwa jekk kont jien,
sewwa jekk kienu huma, hekk inxandru
aħna; u hekk intom emmintu.
12 Issa jekk Kristu hu mxandar li qam
minn bejn l-imwiet, kif x'uħud fostkom
igħidu li m'hemmx qawmien ta' l-imwiet?
13 Imma jekk m'hemmx qawmien ta'
l-imwiet, lanqas Kristu ma qam:
14 U jekk Kristu ma qamx, fiergħa hi
l-predikazzjoni tagħna, u fiergħa wkoll hi
l-fidi tagħkom.
15 Iva: aħna nkunu misjubin xhieda
foloz t'Alla; għax xhedna b'Alla li qajjem
'il Kristu, li hu ma qajmux, jekk inhu
tassew li l-mejtin ma jqumux.
16 Għax jekk il-mejtin ma jqumux,
lanqas Kristu ma qam:
17 U jekk Kristu ma qamx, fiergħa hi
l-fidi tagħkom; intom għadkom fi dnu-
bietkom.
18 Għalhekk ukoll dawk li mietu fi
Kristu ntilfu.
19 Jekk f'din il-ħajja aħna biss għandna
tama fi Kristu, aħna l-aktar imsejknin fost
il-bnedmin kollha.
20 Imma issa Kristu qam minn bejn
l-imwiet, u sar l-ewwel frott fost dawk li
mietu.
21 Għax bħalma bil-bniedem ġiet il-
mewt, bil-bniedem ukoll ġie l-qawmien
mill-imwiet.
22 Għax bħalma f'Adam kulħadd imut,
hekk ukoll kulħadd jarġa' jieħu l-ħajja fi
Kristu.
23 Imma kull wieħed fejn imissu:
Kristu l-ewwel frott; imbagħad dawk li
huma ta' Kristu fil-miġja tiegħu.
24 Imbagħad jiġi t-tmiem, meta hu

jagħti s-saltna 'l Alla l-Missier, wara li
jkun qered kull ħakma u kull setgħa u
qawwa.
25 Għax jaħtieġ isaltan, sa ma jqiegħed
l-egħdewwa kollha taħt riġlejh.
26 L-aħħar għadu li jinqered hi l-mewt.
27 Għax Alla qiegħed kollox taħt
riġlejh. Iżda meta jgħid li kollox kien
imtaħħat, jidher ċar li barra dak li
taħħatlu kollox.
28 U meta kollox ikun imtaħħat lejh,
imbagħad l-Iben innifsu wkoll ikun
imtaħħat lil Dak li taħħatlu kollox, biex
Alla jkun kollox f'kulħadd.
29 Kieku ma kienx hekk, x'jagħmlu
dawk li huma mgħammdin għall-mejtin,
jekk tassew il-mejtin ma jqumux? Għalfejn
mela huma mgħammdin għall-mejtin?
30 Għalfejn aħna qegħdin fil-periklu
kull siegħa?
31 Jien kuljum espost għall-mewt. Dan
naħilfu bil-ftaħir li għandi fikom fi Kristu
Ġesù Sidna.
32 Jekk skond id-drawwa tal-bnedmin
jien tqabadt f'Efesus mal-bhejjem, xi
swieli, jekk il-mejtin ma jqumux? Ħa
nieklu u nixorbu; għax għada mmutu.
33 La titqarqux: kumpanija ħażina
tħassar id-drawwiet tajba.
34 Stenbħu biex tgħixu sewwa, u la
tidinbux; għax x'uħud ma jafux x'inhu
Alla: ngħid dan b'għajb għalikom.
35 Imma jgħid xi ħadd: Kif iqumu
l-mejtin? u b'liema ġisem jiġu?
36 Ja iblah, dak li tiżra' int ma jiħux
ħajja, jekk ma jmutx:
37 U dak li tiżra', mhux il-ġisem li
għad ikun tiżra', imma daqsxejn ta'
żerrgħa, jista' jkun tal-qamħ, jew ta' xi
żerriegħa oħra.
38 Imma Alla jagħtiha ġisem kif jogħ-
ġbu, u lil kull żerriegħa l-ġisem tagħha.
39 Mhux kull laħam hu l-istess laħam:
imma hemm il-laħam tal-bnedmin, ieħor
tal-bhejjem, ieħor tal-ħut, u ieħor tat-
tjur.
40 Hemm ukoll l-iġsma tas-sema, u
l-iġsma ta' l-art: iżda l-glorja ta' l-iġsma
tas-sema hi ħaġa; u l-glorja ta' l-iġsma ta'
l-art hi oħra.
41 Hemm glorja tax-xemx, u glorja
oħra tal-qamar, u glorja oħra tal-kwiekeb:
għax kewkba ma taqbilx ma' kewkba oħra
fil-glorja.
42 Hekk ukoll il-qawmien ta' l-imwiet. Il-
ġisem jinżara' fit-taħsir, iqum bla taħsir:
43 Jinżara' fil-għajb; iqum fil-glorja;
jinżara' fin-nuqqas ta' saħħa, iqum fil-
qawwa:
44 Jinżara' ġisem naturali; iqum ġisem
spiritwali. Hemm ġisem naturali, u hemm
ġisem spiritwali.
45 U hekk hu miktub: L-ewwel bnie-
dem Adam sar ruħ ħajja; l-aħħar Adam
sar spirtu li jagħti l-ħajja.
46 Imma l-ispiritwali ma kienx l-ewwel,
iżda n-naturali; imbagħad l-ispiritwali.
47 L-ewwel bniedem kien mill-art, ta'
l-art: it-tieni bniedem hu l-Mulej mis-sema.
48 Bħalma hu l-bniedem ta' l-art, hekk
huma l-bnedmin ta' l-art: u bħalma hu
l-bniedem tas-sema, hekk huma l-bnedmin
tas-sema.
49 U bħalma aħna għandna x-xbieha
tal-bniedem ta' l-art, hekk ukoll ikollna
x-xbieha tal-bniedem tas-sema.
50 Dan ngħidilkom issa, ħuti: Il-laħam
u d-demm ma jistgħux jirtu s-saltna t'Alla;
lanqas it-taħsir ma jiret in-nuqqas ta'
taħsir.
51 Ara, sa ngħidilkom misterju: Aħna
mhux ilkoll immutu, imma lkoll nit-
biddlu,
52 F'waqt wieħed, f'ħakka ta' għajn,
mad-daqq ta' l-aħħar tromba: għax
iddoqq it-tromba, u l-mejtin iqumu bla
taħsir, u aħna nitbiddlu.
53 Għax jaħtieġ li dan il-ġisem li jit-
ħassar jilbes in-nuqqas ta' taħsir, u dan il-
ġisem li jmut jaħtieġ jilbes in-nuqqas tal-
mewt.
54 Għalhekk, meta dan il-ġisem li jit-
ħassar jilbes in-nuqqas ta' taħsir, u dan il-
ġisem li jmut jilbes in-nuqqas ta' mewt,
imbagħad isseħħ il-kelma li nkitbet: Il-
mewt inbelgħet fir-rebħa.
55 Ja mewt, fejn hi n-niggieża tiegħek?
Ja qabar, fejn hi r-rebħa tiegħek?
56 In-niggieża tal-mewt hu d-dnub; u
l-qawwa tad-dnub hi l-liġi.
57 Imma niżżuħajr 'l Alla, li tana
r-rebħa permezz ta' Sidna Ġesù Kristu.
58 Għalhekk, ħuti maħbubin, żommu
sħiħ, la titħarkux, għaddu dejjem 'il qud-
diem fix-xogħol tal-Mulej, billi tafu li
t-taħbit tagħkom ma jkunx ta' xejn fil-
Mulej.

16 Issa fuq il-ġbir għall-qaddisin,
agħmlu intom ukoll kif ordnajt jien
lill-knejjes ta' Galatja.
2 Kull l-ewwel jum tal-ġimgħa, kull
wieħed minnkom ħa jfaddal xi ħaġa
skond kif Alla tah, biex mhux meta niġi
jsir l-ġbir.
3 U meta niġi, lil dawk li intom tagħżlu
bl-ittri tagħkom, nibgħathom biex iġibu
l-għotja tagħkom Ġerusalem.
4 U jekk ikun hemm bżonn li mmur
jien ukoll, imorru miegħi.
5 Issa jien niġi għandkom meta nkun
għaddej mill-Maċedonja: għax jien
biħsiebni ngħaddi mill-Maċedonja.
6 U jista' jkun li noqgħod hemm, iva, u
ngħaddi x-xitwa magħkom, biex twassluni
fil-vjaġġ tiegħi kull fejn inkun sejjer.
7 Għax ma rridx narakom issa jien u
għaddej; iżda nittama li nibqa' xi żmien
magħkom, jekk il-Mulej irid.

8 Imma nibqa' Efesus sa Għid il-Ħamsin.

9 Għax bieb kbir u qawwi nfetaħ għalija, u hemm ħafna għedewwa.

10 Issa jekk jiġi Timotju, qisu li jkun magħkom bla biża': għax hu jaħdem xogħol il-Mulej, bħal ma nagħmel jien ukoll.

11 Ara li ma jonqsu ħadd: iżda wassluh bis-sliem, biex jiġi għandi: għax nistennieh ma' l-aħwa.

12 Dwar Appollos ħuna, ħeġġiġtu ħafna biex jiġi għandkom ma' l-aħwa: iżda ma kenitx għalkollox ir-rieda tiegħu li jiġi issa; iżda jiġi meta jkun jista'.

13 Ishru, żommu sħiħ fil-fidi, kunu rġiel, kunu qawwijin.

14 Dak kollu li tagħmlu ħa jkun magħmul fl-imħabba.

15 Nitlobkom bil-ħniena, ħuti, (intom tafu l-familja ta' Stefana, li hi l-ewwel frott fl-Akaja, u li taw ruħhom għall-ministeru tal-qaddisin),

16 Li tissottomettu ruħkom għal nies bħal dawn, u għal kull min igħin u jaħdem magħna.

17 U jien nifraħ biż-żjara ta' Stefana, ta' Fortunatus, u ta' Akajkus; għax dak li kien nieqes fikom għamluh huma.

18 Għax serrħuli l-ispirtu tiegħi u tagħkom: għalhekk għożżuhom sewwa nies bħal dawn.

19 Isellu għalikom il-knejjes ta' l-Asja. Isellu għalikom ħafna fil-Mulej, Akwila u Priska, mal-knisja li tiltaqa' f'darhom.

20 L-aħwa kollha jsellmulkom. Sellu għal xulxin b'bewsa mqaddsa.

21 It-tislija b'idi stess, Pawlu.

22 Jekk xi ħadd ma jħobbx il-Mulej Ġesù Kristu, ħa ikun misħut. Maran-atha.

23 Il-grazzja ta' Sidna Ġesù Kristu magħkom.

24 L-imħabba tiegħi tkun magħkom ilkoll fi Kristu Ġesù. Amen.

# It-Tieni Epistola Ta' Pawlu Appostlu Lill-Korintin

**1** Pawlu, appostlu ta' Ġesù Kristu bir-rieda t'Alla, u Timotju ħuna, lill-knisja t'Alla li hi f'Korintus, mal-qaddisin kollha li hemm fl-Akaja kollha:

2 Grazzja lilkom u sliem mingħand Alla Missierna, u mingħand Sidna Ġesù Kristu.

3 Imbierek Alla, Missier Sidna Ġesù Kristu, Missier il-ħniniet, u Alla ta' kull faraġ;

4 Li jfarraġna fin-niket kollu tagħna, biex inkunu nistgħu nfarrġu lil dawk li huma fil-għali, bil-faraġ li bih aħna nfusna mfarrġin minn Alla.

5 Għax bħalma t-tbatijiet ta' Kristu joktru fina, hekk joktor bi Kristu l-faraġ tagħna wkoll.

6 Issa, sew jekk aħna mnikktin, dan hu għall-faraġ u s-salvazzioni tagħkom; u kemm jekk aħna mfarrġin, dan hu għall-faraġ tagħkom, li jaħdem fikom biex tifilħu għall-istess tbatijiet, li aħna wkoll inbatu.

7 U t-tama tagħna għalikom hi qawwija, billi nafu li bħalma intom għandkom sehem mit-tbatijiet, hekk ukoll ikollkom mill-faraġ.

8 Għax ma rridukomx ma tkunux tafu, ħuti, it-taħbit tagħna li ġie fuqna fl-Asja: kif konna magħfusin bla qjies aktar milli nifilħu, hekk li qtajna jiesna li nibqgħu ħajjin:

9 Saħansitra kellna fina nfusna s-sentenza tal-mewt, biex ma jkollniex tama fina nfusna, imma f'Alla li jqajjem il-mejtin:

10 Hu li ħelisna minn mewt hekk kbira, u jeħlisna: fih nittamaw li jarġa' jeħlisna;

11 Intom ukoll qegħdin tgħinuna bit-talb tagħkom għalina, biex għall-għotja mogħtija lilna permezz tat-talb ta' ħafna jingħata radd il-ħajr minn ħafna għalina.

12 Għax il-ftaħir tagħna hu dan: ix-xhieda tal-kuxjenza tagħna, li bil-qdusija u s-safa ta' qalb li jiġu mingħand Alla, u mhux bil-għerf tal-bnedmin, iżda bil-grazzja t'Alla, aħna ġibna ruħna fid-dinja, u l-aktar magħkom.

13 Għax aħna ma niktbulkomx ħwejjeġ oħra, ħlief dak li tistgħu taqraw jew tifhmu; u nittama li tifhmu għall-aħħar.

14 Bħalma wkoll intom fhimtuna f'xi ħaġa, li aħna l-ftaħir tagħkom, bħalma intom ukoll tagħna f'jum Sidna Ġesù.

15 U b'din it-tama qawwija kont tal-fehma li l-ewwel niġi għandkom, biex ikollkom grazzja oħra;

16 U ngħaddi minn għandkom għall-

Maċedonja, imbagħad mill-Maċedonja
narġa' niġi għandkom, u minnkom inkun
imqabbad triqti lejn il-Lhudija.
17 Mela meta kont ta' dil-fehma, għa-
miltu b'nuqqas ta' għaqal? Jew il-
ħwejjeġ li rrid, irridhom skond il-ġisem,
biex fija jkun hemm l-iva, iva, u l-le,
le?
18 Iżda bħalma Alla hu fidil, il-kelma
tagħna magħkom ma kenitx iva u le.
19 Għax l-Iben t'Alla, Ġesù Kristu, li
kien imxandar fostkom minna: minni,
minn Silvanus, u minn Timotju, ma
kienx iva u le, iżda fih kien hemm biss
l-iva.
20 Għax huma kemm huma l-wegħdiet
t'Alla, fih hemm l-iva tagħhom: għalhekk
bih ukoll hu l-Amen, biex aħna nagħtu
glorja 'l Alla.
21 Issa dak li wettaqna magħkom fi
Kristu, u ikkonsagrana, hu Alla.
22 Li qiegħed ukoll is-siġill tiegħu
fuqna, u tana r-rahan ta' l-Ispirtu f'qalbna.
23 Issa nsejjaħ 'l Alla bħala xiehed ta'
ruħi, li biex naħfirhielkom għadni ma
ġejtx Korintus.
24 Mhux għax għandna xi setgħa fuq il-
fidi tagħkom, imma ngħinukom fil-ferħ
tagħkom: għax bil-fidi intom iżżommu.

2 Iżda jien qtajt fija nnifsi dan, li ma
narġax niġi għandkom imnikket.
2 Għax jekk innikkitkom, min hu dak
mela li jferraħni, ħlief min jitnikket
minni?
3 U ktibtilkom dan, biex, meta niġi, ma
nitnikkitx minn dawk li jmisshom iferr-
ħuni; billi għandi tama qawwija fikom
ilkoll, li l-ferħ tiegħi hu l-ferħ tagħkom
ilkoll.
4 Għax b'għali kbir u b'għafsa ta' qalb
ktibtilkom b'ħafna dmugħ; mhux biex
titnikktu, iżda biex tkunu tafu l-imħabba
bla qjies li għandi għalikom.
5 Imma jekk xi ħadd ġieb il-għali, mhux
lili għalla, imma b'xi mod, biex ma nġib-
hiex bi kbira, lilkom ilkoll.
6 Għal bniedem bħal dan biżżejjed dal-
kastig, mogħti minn ħafna.
7 Għalhekk, għall-kuntrarju, għand-
kom aktarx taħfrulu u tfarrġuh, biex dal-
bniedem ma jinbalax bil-kobor żejjed tan-
niket tiegħu.
8 Għalhekk nitlobkom bil-ħniena biex
turuh l-imħabba tagħkom.
9 Għax għal dan il-għan ukoll ktibt
jien, biex inġarrabkom, u nkun naf jekk
intomx ubbidjenti f'kollox.
10 Lil min taħfru xi ħaġa, jien naħfirlu
wkoll: għax jekk jien ħfirt xi ħaġa, lil min
ħfirtha, ħfirtha għalikom quddiem Kristu,
11 Għax għandu mnejn Satana jinqeda
bina: aħna nafu l-ħsibijiet tiegħu.
12 Meta wasalt Troas biex inxandar
l-evanġelju ta' Kristu, u bieb infetaħ
għalija mill-Mulej,
13 Ma kellix mistrieħ fl-ispirtu tiegħi,
għax ma sibtx 'il Titus ħija: għalhekk,
wara li sellimtilhom, tlaqt minn hemm
għall-Maċedonja.
14 Niżżiħajr issa 'l Alla, li dejjem ireb-
baħna fi Kristu, u juri bina l-fwieħa tat-
tagħrif tiegħu f'kullimkien.
15 Għax aħna għal Alla fwieħa ħelwa
ta' Kristu, fost dawk li jsalvaw, u fost
dawk li jintilfu:
16 Għal dawn aħna l-fwieħa tal-mewt
għall-mewt; u għal dawk il-fwieħa tal-
ħajja għall-ħajja. U min igħodd għal dawn
il-ħwejjeġ?
17 Għax aħna m'aħniex bħal ħafna, li
jħassru l-kelma t'Alla: imma bis-sinċerità,
imma bħala minn Alla, nitkellmu aħna fi
Kristu quddiem Alla.

3 Se nerġgħu nibdew nirrikmandaw lilna
nfusna? Jew naħtieġu, bħal x'uħud,
ittri ta' rakkomandazzjoni għalikom, jew
ittri ta' rakkomandazzjoni minn għand-
kom?
2 Intom l-ittra tagħna miktuba
f'qalbna, magħrufa u moqrija mill-
bnedmin kollha:
3 Għax intom bid-dieher ittra ta'
Kristu mogħtija f'idejna, miktuba mhux
bil-linka, imma bl-Ispirtu t'Alla ħaj; mhux
fuq twavel tal-ġebel, imma fuq twavel tal-
laħam, li huma qlubkom.
4 Hu bi Kristu li aħna għandna tama
bħal din quddiem Alla.
5 Mhux għax aħna għandna ħila minna
nfusna li nqisu xi ħaġa bħala ġejja minna
nfusna; imma l-ħila tagħna ġejja minn
Alla;
6 Li għamilna wkoll ministri tajbin tar-
rabta l-ġdida, mhux ta' l-ittra, imma ta'
l-ispirtu: għax l-ittra toqtol, imma
l-ispirtu jagħti l-ħajja.
7 Issa jekk il-ministeru tal-mewt, mik-
tub u minqux fil-ġebel, sar hekk glorjuż, li
wlied Iżrael ma kinux jistgħu jħarsu lejn
wiċċ Mosè minħabba l-glorja ta' wiċċu:
glorja li kellha tgħaddi:
8 Kif ma jkunx aktar glorjuż il-
ministeru ta' l-ispirtu?
9 Għax jekk il-ministeru tal-kundanna
kien ta' glorja, wisq aktar jisboq fil-glorja
l-ministeru tal-ħaqq.
10 Għax ukoll dak li kien igglorifikat
ma kellux glorja f'din il-ħaġa, minħabba
l-glorja li tisbqu.
11 Għax jekk dak li jgħaddi kien
glorjuż, kemm aktar dak li jibqa' hu
glorjuż?
12 Billi għandna tama bħal din, aħna
nitkellmu bla biża':
13 U mhux bħal Mosè, li kien iqiegħed
velu fuq wiċċu, biex ulied Iżrael ma

jħarsux lejn it-tmiem ta' dak li kellu
jgħaddi.
14 Iżda moħħhom kien imdallam: għax
sa llum, waqt il-qari tat-testment il-qadim,
l-istess velu jibqa' ma jitneħħiex: velu li
jitneħħa fi Kristu.
15 Imma wkoll sa llum, meta jinqara
Mosè, hemm velu fuq qalbhom.
16 Madankollu, meta qalbhom iddur
lejn il-Mulej, il-velu jitneħħa.
17 Issa l-Mulej hu dak l-Ispirtu: u fejn
hemm l-Ispirtu tal-Mulej, hemm il-
libertà:
18 Iżda aħna lkoll, b'wiċċna mikxuf,
aħna u nħarsu qisu f'mera lejn il-glorja
tal-Mulej, nitbiddlu f'din l-istess xbieha,
minn glorja għal glorja, qisu bl-Ispirtu tal-
Mulej.

4 Għalhekk billi għandna dal-ministeru,
skond il-ħniena li qlajna, ma naqtgħux
qalbna;
2 Imma nwarrbu l-egħmejjel moħbija
tal-għajb, billi ma nimxux bil-ħżunija,
lanqas nużaw il-kelma t'Alla bil-qerq;
iżda bil-manifestazzjoni tas-sewwa aħna
nirrikmandaw lilna nfusna lill-kuxjenza
ta' kull bniedem quddiem Alla.
3 Imma jekk l-evanġelju tagħna hu
mistur, hu mistur għal dawk li huma
mitlufin:
4 Li fosthom alla ta' did-dinja għema
moħħ dawk li ma jemmnux, biex id-dawl
ta' l-evanġelju glorjuż ta' Kristu, li hu
x-xbieha t'Alla, ma jiddix fuqhom.
5 Għax aħna ma nxandrux lilna nfusna,
imma 'l Kristu Ġesù Mulej; u aħna nfusna
m'aħniex ħlief il-qaddejja tagħkom għal
Ġesù.
6 Għax Alla, li ordna lid-dawl jiddi
mid-dlam, idda fi qlubna, biex idawwalna
bit-tagħrif tal-glorja t'Alla f'wiċċ Kristu.
7 Imma aħna għandna dat-teżor fi
ħwejjeġ tal-fuħħar, biex il-kobor ta' din
is-setgħa tkun t'Alla, u mhux tagħna.
8 Marsusin minn kull naħa, iżda
m'aħniex imgħaffġin; imħawdin, iżda
m'aħniex iddisprati;
9 Ippersegwitati, iżda m'aħniex minsi-
jin; imgħakksin, iżda m'aħniex meqrudin;
10 Inġibu dejjem f'ġisimna l-mewt ta'
Sidna Ġesù, biex il-ħajja wkoll ta' Ġesù
tidher f'ġisimna.
11 Għax aħna l-ħajjin il-ħin kollu
mogħtijin għall-mewt minħabba Ġesù,
biex il-ħajja wkoll ta' Ġesù tidher f'ġi-
simna li jmut.
12 Hekk mela l-mewt taħdem fina, iżda
fikom il-ħajja.
13 Aħna għandna l-istess spirtu ta' fidi,
skond ma hu miktub: Emmint, u għalhekk
tkellimt; aħna wkoll nemmnu, u għalhekk
nitkellmu;
14 Billi nafu li dak li qajjem il-Mulej
Ġesù jqajjem lilna wkoll ma' Ġesù, u jip-
preżentana magħkom.
15 Għax dan kollu minħabba fikom,
biex il-grazzja, li hi mogħtija bil-kotra,
tkompli titkattar permezz ta' radd il-ħajr
ta' ħafna għall-glorja t'Alla.
16 Minħabba f'hekk ma naqtgħux
qalbna; għax għalkemm il-bniedem
tagħna ta' barra jintemm, il-bniedem ta'
ġewwa fina jiġġedded minn jum għal
jum.
17 Għax it-taħbit żgħir tagħna, li hu
għal ħin wieħed, iħejjilna b'kobor bla qjies
tagħbija ta' glorja eterna;
18 Waqt li aħna ma nħarsux lejn il-
ħwejjeġ li jidhru, imma lejn il-ħwejjeġ li
ma jidhrux: għax dawk li jidhru huma ta'
żmien qasir; iżda l-ħwejjeġ li ma jidhrux
huma eterni.

5 Għax aħna nafu li, jekk l-agħmara tagħ-
na ta' l-art ta' din it-tinda tiġġarraf,
għandna dar mibnija minn Alla, agħmara
mhix magħmula bl-idejn, eterna fis-sema.
2 Għax aħna hawn nitniehdu; mixteqin
li nkunu mlibbsin fuq din l-agħmara, bl-
agħmara l-oħra tagħna tas-sema:
3 Għax jekk inkunu mlibbsin, ma
ninstabux għarwenin.
4 Għax aħna li aħna f'din it-tinda nit-
niehdu, billi aħna mgħobbijin: mhux għax
irridu ninżgħu, iżda biex nilbsu minn fuq,
biex dak li jmut jinbala' mill-ħajja.
5 Issa, min għamilna għal dan, hu Alla,
li tana r-rahan ta' l-Ispirtu.
6 Għalhekk aħna dejjem qalbna qaw-
wija, billi nafu li, sakemm aħna fil-ġisem,
aħna nkunu mbegħdin mill-Mulej:
7 (Għax aħna nimxu bil-fidi, mhux bil-
viżjoni:)
8 Aħna għandna qalbna qawwija,
ngħid jien, u rridu aktarx li noħorġu mill-
ġisem, u ngħammru mal-Mulej.
9 Għalhekk naħdmu biex sew jekk
nibqgħu, u kemm jekk ma nibqgħux, aħna
nogħġbuh.
10 Għax aħna lkoll jaħtieġ nidhru qud-
diem it-tribunal ta' Kristu; biex kull
wieħed jieħu l-ħlas tal-ħwejjeġ li kien
għamel meta kien għadu fil-ġisem, sew
tajjeb, kemm ħażin.
11 Mela billi nafu x'ifisser il-biża' tal-
Mulej, infittxu li nfiehmu n-nies; iżda aħna
magħrufin minn Alla; u nittama li aħna
magħrufin ukoll fil-kuxjenza tagħkom.
12 Għax aħna ma nerġgħux nirrik-
mandaw lilna nfusna magħkom, imma
nagħtukom raġun biex tiftaħru bina, biex
ikollkom xi twieġbu lil dawk li jiftaħru
b'dak li jidher, u mhux b'dak li hemm fil-
qalb.
13 Għax jekk aħna barra minn sensina,
għal Alla: u jekk aħna f'sensina, għali-
kom.

14 Għax l-imħabba ta' Kristu trossna
biex nemmnu dan: li jekk wieħed miet
għal kulħadd, kulħadd mela miet:
15 U li miet għal kulħadd, biex dawk li
jgħixu ma jgħixux aktar għalihom in-
fushom, imma għal dak li miet għalihom,
u raġa' qam.
16 Minħabba f'hekk aħna minn issa 'l
quddiem ma nagħrfu lil ħadd skond il-
ġisem: iva, għalkemm għarafna l-Kristu
skond il-ġisem, minn issa 'l quddiem ma
nagħrfuhx iżjed hekk.
17 Għalhekk jekk xi ħadd hu fi Kristu,
hu ħlieqa ġdida: il-qadim mar; ara, issa
kollox sar ġdid.
18 U kollox hu minn Alla, li ħabbibna
miegħu nnifsu b'Ġesù Kristu, u tana
l-ministeru tat-taħbib;
19 Jiġifieri, Alla kien fi Kristu, u
ħabbeb id-dinja miegħu nnifsu, bla ma
għaddilhom ħtijiethom; u qiegħed fina
l-kelma tat-taħbib.
20 Issa mela aħna ambaxxaturi ta'
Kristu; qisu Alla qiegħed jitlobkom bil-
ħniena permezz tagħna: nitolbukom
f'ġieh Kristu, tħabbu ma' Alla.
21 Għax lil dak li ma għaraf ebda dnub,
Alla għamlu biex ikun dnub għalina; biex
aħna nsiru l-ħaqq t'Alla fih.

6 Aħna mela, bħala ħaddiema flimkien
miegħu, nitolbukom bil-ħniena wkoll
biex ma tiħdux il-grazzja t'Alla għalxejn.
2 (Għax hu jgħid: smajtek fi żmien li
għoġobni, u f'jum il-ħelsien għintek: ara,
issa hu ż-żmien tajjeb; ara, issa hu jum il-
ħelsien.)
3 Ma nfixklu 'l ħadd f'xejn, biex ma
jkunx immaqdar il-ministeru tagħna:
4 Imma f'kull ħaġa nuru lilna nfusna
bħala ministri t'Alla b'sabar kbir, fil-għali,
fit-tbatijiet, fin-niket.
5 Taħt id-daqqiet, fil-ħabsijiet, fit-
tixwix, fit-taħbit, fis-sahriet, fis-sawm;
6 Bis-safa, bil-għerf, b'sabar twil, bil-
ħlewwa, bl-Ispirtu s-Santu, b'imħabba bla
qerq,
7 Bil-kelma tas-sewwa, bis-setgħa
t'Alla, bl-armi tal-ħaqq fuq il-lemin u fuq
ix-xellug,
8 U fil-ġieh, u fil-għajb, fix-xniegħa
ħażina u x-xniegħa tajba: bħala qarrieqa,
imma nies sewwa.
9 Bħala mhux magħrufin, u madan-
kollu magħrufin tajjeb; bħala qegħdin
immutu, u, ara, aħna ħajjin; bħala
mgħaddbin, u mhux maqtulin;
10 Bħala mnikktin, iżda dejjem fer-
ħanin; bħala foqra, iżda nagħnu lil ħafna;
bħala li m'għandna xejn, iżda għandna
kollox.
11 Ja Korintin, fommna miftuħ għali-
kom, qalbna miftuħa beraħ.
12 M'hemmx nuqqas ta' wisa' għalikom
fina, iżda hemm nuqqas ta' wisa' f'imħab-
bitkom.
13 Issa roddulna l-istess, (inkellimkom
bħala wliedi,) iftħu qalbkom beraħ intom
ukoll.
14 La tintrabtux taħt madmad li mhux
indaqs ma' dawk li ma jemmnux: għax
x'tisħib jista' jkun hemm bejn il-ħaqq u
l-ħażen? U liema għaqda hemm bejn id-
dawl u d-dlam?
15 Liema ftehim hemm bejn Kristu u
Beljal? Jew x'għandu x'jaqsam min jem-
men ma' min ma jemminx?
16 U xi ftehim hemm bejn it-tempju
t'Alla u l-idoli? Għax intom it-tempju
t'Alla ħaj; bħal ma qal Alla: Ngħammar
fosthom, u nimxi fosthom, u nkun Alla
tagħhom, u huma jkunu l-poplu tiegħi.
17 Għalhekk oħorġu minn ġo nofshom,
u nfirdu minnhom, igħid il-Mulej; u
tmissu xejn imniġġes; u jien nilqagħkom.
18 U nkun għalikom Missier, u intom
tkunu għalija wlied, subjien u bniet, igħid
il-Mulej li jista' kollox.

7 Mela billi għandna dawn il-wegħdiet,
maħbubin, ħa nitnaddfu minn kull
faħx tal-ġisem u ta' l-ispirtu, billi nipper-
fezzjonaw it-taqdis tagħna fil-biża' t'Alla.
2 Ilqugħna; lil ħadd m'għamilna ħsara,
lil ħadd ma ħassarna, lil ħadd ma stgħal-
lejna.
3 Ma qiegħedx ngħid dan biex nik-
kundannakom: għax diġà għidtilkom, li
intom qegħdin f'qalbna biex immutu u
ngħixu flimkien.
4 Inkellimkom b'qalbi wisq qawwija;
kbir hu l-ftaħir tiegħi bikom: mimli kolni
faraġ, imfawwar bil-ferħ fin-niket kollu
tagħna.
5 Għax meta ġejna l-Maċedonja,
ġisimna ma kellu l-ebda mistrieħ, iżda
konna mħabbtin minn kull naħa; taqbid
minn barra, minn ġewwa biża'.
6 Madankollu Alla, li jfarraġ lill-
imgħakksin, farraġna bil-miġja ta' Titus;
7 U mhux bil-miġja tiegħu biss, imma
wkoll bil-faraġ li bih kien imfarraġ fikom,
meta għarrafna bix-xewqa kbira tagħkom,
bil-biki tagħkom, bil-ħeġġa tagħkom
għalija; hekk li jien fraħt aktar.
8 Għax għalkemm sewwidtilkom qalb-
kom bl-ittra, ma jisgħobbinix issa, għal-
kemm sogħobbini: għax nara li l-ittra
sewditilkom qalbkom, għalkemm għal ftit.
9 Issa nifraħ, mhux għax sewwidtu
qalbkom, imma għax sewwidtu qalbkom
biex indimtu: għax intom sewwidtu qalb-
kom kif irid Alla, biex ma jkollkom l-ebda
ħsara minna f'xejn.
10 Għaliex is-swied il-qalb kif irid Alla
jġib indiema għas-salvazzoni, li wieħed ma
jibdilux minnha: iżda s-swied il-qalb tad-
dinja jġib il-mewt.

11 Ghax araw kif dan l-istess swied il-
qalb kif irid Alla, liema herqa gieb fikom,
iva, liema gustifikazzjoni, iva, liema
ghadab, iva, liema biża', iva, liema xewqa
kbira, iva, liema heġġa, iva, liema taghdib!
F'kollox urejtu lilkom infuskom li kontu
bla htija f'dil-haġa.
12 Mela, ghalkemm ktibtilkom, gha-
miltu mhux minhabba min ghamel il-
hsara, lanqas minhabba min sofra l-hsara,
imma biex il-herqa taghna ghalikom qud-
diem Alla tidher fostkom.
13 Ghalhekk ahna konna mfarrġin fil-
faraġ taghkom: iva, ahna frahna wisq
aktar bil-ferh ta' Titus, ghax l-ispirtu
tieghu kien imserrah minnkom ilkoll.
14 Ghax jekk ftahart f'xi haġa fuqkom
mieghu, ma nisthix; ghax bhalma f'kull
haġa ghidnielkom is-sewwa, hekk ukoll il-
ftahir taghna, li jien ghamilt quddiem
Titus, instab sewwa.
15 U l-imhabba tieghu lejkom tiżdied,
meta jiftakar fl-ubbidjenza taghkom ilkoll,
kif bil-biża' u t-treghid ilqajtuh.
16 Nifrah mela li f'kollox ghandi qalbi
qawwija fikom.

8 Barra minn dan, huti, ngharrfukom
bil-grazzja t'Alla, li ntghatat lill-knejjes
tal-Maċedonja;
2 Kif waqt tiġrib kbir ta' ghali, il-ferh u
l-faqar bla qjies taghhom kotru fil-ghana
tal-ghoti mill-qalb taghhom.
3 Ghax skond ma jistghu, u dan nixhdu,
iva, u aktar milli jistghu, taw minn rajhom.
4 Talbuna b'lehha kbira biex nilqghu
l-ghotja taghhom, u li jixxierku f'din il-
hedma ghall-ghajnuna tal-qaddisin.
5 U dan ghamlu huma, mhux kif itta-
majna, iżda l-ewwel taw ruhhom lill-
Mulej, imbaghad lilna bir-rieda t'Alla.
6 U hekk tlabna 'l Titus biex, bhal ma
beda, hekk ukoll itemm dan ix-xoghol ta'
hniena maghkom.
7 Ghalhekk, bhalma intom ghonja
f'kollox, fil-fidi, fit-tahdit, fil-gherf, fil-
herqa bla tarf, u fl-imhabba taghkom
ghalina, araw li tkunu ghonja wkoll f'dax-
xoghol ta' hniena.
8 Miniex nitkellem bi kmand, iżda biex
permezz tal-herqa ta' ohrajn nipprova
s-sinċerità ta' l-imhabba taghkom.
9 Ghax intom tafu l-grazzja ta' Sidna
Ġesù Kristu, li, ghalkemm kien ghani, sar
fqir ghalikom, biex permezz tal-faqar
tieghu intom tistaghnu.
10 U f'dan naghtikom il-parir tieghi:
ghax jiswielkom, intom li sena ilu mhux
biss li kontu bdejtu, imma kontu l-ewwel li
ridtu taghmlu dax-xoghol.
11 Iżda issa temmu dak li bdejtu
taghmlu; biex bhal ma kien hemm heġġa
li triduh, hekk ukoll ittemmuh skond ma
tistghu.
12 Ghax jekk ikun hemm l-ewwel rieda
qawwija, din tkun milqugha skond ma
wiehed ghandu, u mhux skond dak li
m'ghandux.
13 Ghax ma rridx nghid li l-ohrajn
ghandhom ikunu meghjunin, u intom
imghobbijin:
14 Iżda ndaqs; biex bhalissa ż-żejjed
taghkom ikun ta' ghajnuna ghan-nieqes
taghhom; biex iż-żejjed taghhom ikun
ukoll ta' ghajnuna ghan-nieqes taghkom:
biex tkunu indaqs:
15 Bhalma hu miktub: Min ġabar
hafna ma kellux żejjed: u min ġabar ftit
ma kellux nieqes.
16 Iżda hajr 'l Alla, li ta f'qalb Titus
l-istess heġġa ghalikom.
17 Ghax tassew hu laqa' t-talba taghna;
u billi hu mheġġeġ hafna ġie ghandkom
minn rajh.
18 U ahna bghatna mieghu 'l huna, li
hu mfahhar mill-knejjes kollha ghall-
hedma tieghu fl-evanġelju;
19 U mhux dan biss, iżda kien ukoll
maghżul mill-knejjes biex jivvjaġġa
maghna f'dax-xoghol ta' hniena, li ahna
qeghdin naghmlu ghall-glorja tal-Mulej, u
biex nuru r-rieda tajba taghna.
20 U nfittxu li hadd ma jaghtina htija
minhabba dil-ġabra kbira merhija
f'idejna:
21 Billi rridu dak li hu tajjeb, mhux
biss quddiem il-Mulej, iżda quddiem il-
bnedmin ukoll.
22 U bghatna maghhom 'il huna, li
bosta drabi sibnieh imheġġeġ f'hafna
hwejjeġ, imma issa wisq aktar imheġġeġ,
minhabba l-fiduċja kbira li ghandi fikom.
23 Jekk xi hadd jistaqsi fuq Titus, dan
hu siehbi u haddiem mieghi ghalikom: jew
jekk jistaqsu fuq l-ahwa taghna, dawn
huma mibghutin mill-knejjes, glorja ta'
Kristu.
24 Uruhom mela, quddiem il-knejjes,
il-prova ta' l-imhabba taghkom, u tal-
ftahir taghna bikom.

9 Fuq il-hedma ghall-ghajnuna tal-
qaddisin, kollu żejjed ghalija li niktbil-
kom:
2 Ghax jien naf li intom kontu lesti, u
ghalhekk niftahar bikom ma' dawk tal-
Maċedonja, li Akaja kienet imhejjija sena
ilu; u l-heġġa taghkom qanqlet lil hafna.
3 Madankollu jien bghatt l-ahwa, biex
it-tifhir taghna ghalikom ma jkunx
fieragh f'dil-haġa; biex, bhal ma ghidt,
intom tkunu mhejjijin:
4 Li ma jiġux dawk tal-Maċedonja
mieghi, u ma jsibukomx imhejjijin: u ahna
(biex ma nghidux, intom) nisthu minn dil-
fiduċja shiha tal-ftahir taghna.
5 Ghalhekk hsibt li hu mehtieġ li nitlob
lill-ahwa, biex l-ewwel jiġu ghandkom, u

jhejju minn qabel il-għotja tagħkom, li biha kontu mgħarrfin minn qabel, biex din tkun imhejjija, bħala għotja, u mhux bħala xeħħa.

6 Iżda dan ngħid jien: Min jiżra' bil-għaks, bil-għaks ukoll jaħsad; u min jiżra' bil-kotra, bil-kotra wkoll jaħsad.

7 Ħa jagħti kull wieħed skond ma jidhirlu f'qalbu; mhux fuq qalbu, jew ta' bil-fors: għax Alla jħobb lil min jagħti bil-ferħa.

8 U Alla jista' jkattar fikom kull grazzja; biex intom, billi dejjem u f'kollox ikollkom kulma taħtieġu, ikollkom iż-żejjed f'kull egħmil tajjeb:

9 (Bħalma hu miktub: Qassam; ta lill-foqra: il-ħaqq tiegħu jibqa' għal dejjem.

10 Issa min jagħti ż-żerriegħa lil dak li jiżra' jagħti wkoll il-ħobż għall-ikel tagħkom, u jkattar iż-żerriegħa miżrugħa tagħkom, u jżid il-frott tal-ħaqq tagħkom;)

11 Biex mogħnijin b'kull ġid, tkunu tistgħu tagħtu karità, li permezz tagħna tagħti radd il-ħajr 'l Alla.

12 Għax il-ministeru ta' das-servizz mhux biss jaqdi l-ħtiġijiet tal-qaddisin, imma għandu wkoll kotra ta' radd il-ħajr 'l Alla;

13 Waqt li bil-prova ta' dan il-ministeru, huma jigglorifikaw 'l Alla talli qgħadtu għall-evanġelju ta' Kristu, li intom tistqarru, u għall-għotjiet mill-qalb tagħkom għalihom, u għal kulħadd;

14 U jitolbu għalikom bl-imħabba kbira li għandhom lejkom, għal dil-grazzja kbira t'Alla fikom.

15 Ħajr 'l Alla għad-don tiegħu li ma jitfissirx bil-kliem.

**10** Issa jien Pawlu nnifsi nitlobkom bil-ħniena f'ġieħ il-ħlewwa u t-tjieba ta' Kristu, jien li fil-wiċċ nidher umli fost-kom, iżda meta miniex hemm kolni arja magħkom:

2 Iva, nitlobkom bil-ħniena, li meta nkun fostkom, ma jkollix għalfejn nagħmel din l-arja, bil-qawwa li biha biħsiebni nkun sod ma' x'uħud, li jaħsbu li aħna nimxu skond il-ġisem:

3 Għax għalkemm nimxu skond il-ġisem, aħna ma nitqabdux skond il-ġisem:

4 (Għax l-armi tat-taqbid tagħna mhu-miex tal-ġisem, iżda qawwijin permezz t'Alla biex iġarrfu l-fortizzi;)

5 Billi nwaqqgħu l-argumenti, u kull kburija li tgħolli lilha nfisha kontra t-tagħrif t'Alla, u njassru kull ħsieb għall-ubbidienza ta' Kristu;

6 U mhejjijin biex inrażżnu kull diżub-bidjenza, meta l-ubbidjenza tagħkom tkun sħiħa.

7 Tħarsu lejn il-ħwejjeġ kif jidhru minn barra? Jekk wieħed jemmen fih innifsu li hu ta' Kristu, ħa jarġa' jaħseb fih innifsu, li, bħalma hu ta' Kristu, hekk aħna wkoll ta' Kristu.

8 Għax għalkemm jien niftaħar xi ftit iżżejjed bis-setgħa tagħna, li tana l-Mulej għall-bini, u mhux għat-tiġrif tagħkom, ma nistħix:

9 Biex ma nidhirx qisni qiegħed in-werwirkom bl-ittri.

10 Għax l-ittri tiegħu, hemm min igħid, huma tqal u qawwijin; iżda d-dehra tal-persuna tiegħu hi dgħajfa, u kliemu ta' min imaqdru.

11 Ħa jifhem min jaħseb dan, li, bħalma aħna fil-kliem bl-ittri meta ma nkunux hemm, hekk inkunu wkoll bl-egħmil meta nkunu hemm.

12 Għax aħna m'għandniex il-ħila nqisu jew inqabblu lilna nfusna ma' x'uħud li jirrikmandaw lilhom infushom: iżda billi huma jkejlu lilhom infushom bihom in-fushom, u jqabblu lilhom infushom magħ-hom infushom, mhumiex għorrief.

13 Imma aħna ma niftaħrux bi ħwejjeġ li huma akbar mill-qjies tagħna; imma skond il-qjies tar-regola li Alla tana, qjies li naslu wkoll sa għandkom.

14 Għax aħna ma noħorġux lilna nfusna barra mill-qjies tagħna, qisu qatt ma wasalna sa għandkom: għax aħna wasalna sa għandkom ukoll billi xandarna l-evanġelju ta' Kristu:

15 U ma niftaħrux b'dak li hu barra mill-qjies tagħna, jiġifieri, min fuq ix-xogħol ta' ħaddieħor; imma għandna t-tama, meta tiżdied il-fidi tagħkom, li nikbru wisq bikom skond ir-regola tagħna,

16 Billi nxandru l-evanġelju 'l hemm minnkom, u mhux niftaħru bix-xogħol ta' ħaddieħor lest għal idejna.

17 Iżda jekk xi ħadd jiftaħar, ħa jifta-ħar fil-Mulej.

18 Għax mhux min jirrikmanda lilu nnifsu jkun jistħoqqlu, imma min jirrik-manda l-Mulej.

**11** Mhux li kontu taħmlu ftit il-bluha tiegħi: iva, tassew, aħmluni.

2 Għax jien ngħir għalikom b'għira t'Alla: għax għarrastkom m'għarus wie-ħed, biex nippreżentakom bħala xebba safja 'l Kristu.

3 Imma nibża', li b'xi mezz, bħalma s-serp qarraq b'Eva permezz tal-qerq tiegħu, hekk ħsibijietkom jitħassru, u titilfu l-imħabba safja tagħkom lejn Kristu.

4 Għax jekk jiġi wieħed ixandrilkom Ġesù ieħor, li aħna ma xandarniex; jew jekk tieħdu spirtu ieħor, li intom ma ħadtux, jew evanġelju ieħor, li ma lqajtux, intom taħmluh.

5 Għax jien jidhirli li ma jien xejn anqas
mill-akbar appostli.
6 Imma għalkemm jien goff fi kliemi,
miniex hekk fil-għerf; imma b'kull mod
urejniekom x'aħna f'kollox.
7 Għandi ħtija mela li ċekkint lili nnifsi
biex togħlew intom, billi xandartilkom
l-evanġelju t'Alla b'xejn?
8 Sraqt knejjes oħra, billi ħadt minn
għandhom ħlas, biex inkun nista' naqdi-
kom.
9 U meta kont fostkom, u kont fil-
bżonn, ħadd ma ħallas għalija: għax għal
dak li kien jinħtieġli ħasbuli l-aħwa li ġew
mill-Maċedonja: u f'kollox żammejt ruħi
lura li ma nkunx ta' tagħbija għalikom, u
hekk nibqa' nżomm ruħi.
10 Billi s-sewwa ta' Kristu hu fija, ħadd
ma jwaqqafni minn dal-ftaħir fl-inħawi ta'
l-Akaja.
11 Għaliex? Għax ma nħobbkomx?
Alla jaf.
12 Imma dak li nagħmel, nibqa'
nagħmlu, biex naqta' l-okkażjoni lil dawk
li jfittxu l-okkażjoni; biex f'dak li jiftaħru
bih, jinstabu wkoll bħalna.
13 Għax nies bħal dawn huma appostli
foloz, ħaddiema qarrieqa, billi jbiddlu
lilhom infushom f'appostli ta' Kristu.
14 U mhux għaġeb; għax Satana
nnifsu jitbiddel f'anġlu tad-dawl.
15 Għalhekk mhix ħaġa kbira jekk il-
ministri tiegħu wkoll jitbiddlu f'ministri
tal-ħaqq; u li tmiemhom ikun bħal egħmil-
hom.
16 Narġa' ngħid: Ħalli ħadd ma
jaħsibni iblah; iżda jekk tqisuni iblah,
ilqgħuni bħala iblah, biex niftaħar ftit bija
nnifsi.
17 Dak li ngħid, ma ngħidux skond il-
Mulej, imma bħal iblah, b'rasi mimlija li
niftaħar.
18 Billi ħafna jiftaħru skond il-ġisem,
irrid niftaħar jien ukoll.
19 Għax intom tissaportu bil-qalb it-
tajba lill-boloh, billi intom għorrief.
20 Għax intom tissaportu, jekk xi ħadd
ijassarkom, jekk xi ħadd jiblagħkom, jekk
xi ħadd jeħdilkom, jekk xi ħadd jitkabbar
bih innifsu, jekk xi ħadd jagħtikom bil-
ħarta.
21 Ngħidu b'għajb tagħna, qisu konna
bla ħila. Madankollu, f'dak kollu li
wieħed jidhirlu li hu qawwi, (nitkellem ta'
iblah,) jien qawwi wkoll.
22 Huma Lhud? Jien wkoll. Huma
Iżraelin? Jien ukoll. Huma nisel Abra-
ham? Jien ukoll.
23 Ministri ta' Kristu? (nitkellem ta'
iblah) Jien aktar: fit-taħbit aktar minn-
hom, fis-swat wisq aktar, fil-ħabs aktar ta'
spiss, fil-mewt bosta drabi.
24 Mil-Lhud ħames darbiet ħadt l-erb-
għin daqqa tas-sawt neqsin waħda.
25 Tliet darbiet kont imsawwat bil-
virgi; darba mħaġġar; tliet darbiet rajt il-
għarqa; lejl u nhar kont fil-għammieq;
26 Sikwit f'safar bil-mixi, f'perikli tax-
xmajjar, f'perikli tal-ħallelin, f'perikli
mill-poplu tiegħi, f'perikli mill-pagani,
f'perikli fil-belt, f'perikli fid-deżert, f'peri-
kli fil-baħar, f'perikli fost l-aħwa qarrieqa;
27 F'xogħol u tbatija, f'saħriet ta' sik-
wit, f'ġuħ u għatx, f'sawm ta' spiss, f'bard
u għera.
28 Barra minn ħwejjeġ oħra, hemm dak
li jgħaddi minni kuljum, il-ħsieb tal-
knejjes kollha.
29 Min hu dgħajjef, u jien miniex
dgħajjef? Min jaqa', u ma nħossx nar
jaħraqni?
30 Jekk għandi niftaħar, niftaħar b'dak
li għandu x'jaqsam man-nuqqas tas-saħħa
tiegħi.
31 Alla u Missier Sidna Ġesù Kristu, hu
li hu mbierek għall-dejjem, jaf li miniex
nigdeb.
32 F'Damasku l-gvernatur taħt is-
sultan Areta għasses il-belt tad-Damaxeni
billi ried jaqbadni:
33 U kont imniżżel minn tieqa mas-sur
ġo ġewlaq, u ħrabt minn idejh.

12 Tassew, ma jixraqx li niftaħar. Niġi
għall-viżjonijiet, u rivelazzjonijiet
tal-Mulej.
2 Naf wieħed fi Kristu li, erbatax-il
sena ilu, (jekk fil-ġisem, ma nistax ngħid;
jew barra mill-ġisem, ma nistax ngħid:
Alla jaf;) li kien maħtuf sat-tielet sema.
3 U naf li dal-bniedem (jekk fil-ġisem,
jew barra l-ġisem, ma nistax ngħid: Alla
jaf;)
4 Kien maħtuf sal-ġenna, u sama' kliem
li ma jistax jingħad, u li ma jiswiex li
wieħed itenni.
5 Bi bniedem bħal dan niftaħar: imma
bija nnifsi ma niftaħarx, ħlief bid-dgħufi-
jiet tiegħi.
6 Għax għalkemm nixtieq niftaħar, ma
nkunx iblah; għax inkun ngħid is-sewwa:
imma issa nżomm ruħi lura, biex ħadd ma
jżommni b'akbar milli jara li jien, jew li
jisma' minni.
7 U biex ma nitkabbarx iżżejjed per-
mezz tal-kobor tar-rivelazzjonijiet, twaħħ-
litli xewka f'ġismi, il-messaġġier ta' Satana
biex itini bil-ħarta, biex ma nitkabbarx
iżżejjed.
8 Minħabba f'hekk tliet darbiet tlabt il-
Mulej, biex titbiegħed minni.
9 U qalli: Il-grazzja tiegħi biżżejjed
għalik: għax is-setgħa tiegħi tidher kollha
fin-nuqqas ta' saħħtek. Għalhekk bil-qalb
kollha niftaħar bid-dgħufijiet tiegħi, biex
is-setgħa ta' Kristu tistrieħ fuqi.
10 Għalhekk nieħu pjaċir bid-dgħufijiet
tiegħi, bit-tagħjir, bil-għaks, bil-perse-
kuzzjonijiet, bid-dwejjaq għal Kristu:

għax meta jien dgħajjef, imbagħad inkun
qawwi.
11 Sirt iblah bil-ftaħir; intom ġegħil-
tuni: għax kien imissni nkun irrikmandat
minnkom: għax f'xejn ma jien inqas mill-
appostli l-kbar, għalkemm jien ma jien
xejn.
12 Tassew, is-sinjali t'appostlu saru fost-
kom bis-sabar kollu, f'egħliem, u egħġu-
bijiet, u egħmil ta' setgħa.
13 Għax fiex intom inqas mill-knejjes
l-oħra, ħlief li jien ma kontx pis għalikom?
Aħfruli dad-deni.
14 Araw, għat-tielet darba jien lest biex
niġi għandkom; u ma nkunx pis għali-
kom: għax jien ma nfittixx dak li hu tagħ-
kom, imma lilkom: għax l-ulied m'għand-
homx ifaddlu għall-ġenituri, imma l-ġeni-
turi għall-ulied.
15 U jien bil-qalb kollha nonfoq u
nintefaq għalikom; għalkemm aktar ma
nħobbkom, anqas inkun maħbub.
16 Tajjeb; jien ma għabbejtkomx:
madankollu, ta' ħażin li jien, lgħabt-
kom.
17 Jaqaw qlajt minn fuqkom
b'xi wieħed minn dawk li bgħatt għand-
kom?
18 Tlabt 'il Titus, u bgħatt miegħu
wieħed mill-aħwa. Jaqaw Titus qala' minn
fuqkom? Ma mxejniex aħna bi spirtu
wieħed? Ma mxejniex aħna fl-istess
passi?
19 Intom ħsibtu daż-żmien kollu li aħna
rridu niddefendu ruħna magħkom. Qud-
diem Alla, fi Kristu, nitkellmu aħna;
kollox nagħmlu maħbubin tiegħi għall-ġid
tagħkom.
20 Għax nibża', li meta niġi, ma nsib-
komx kif irrid; u intom issibuni kif ma
tridux; u li jkun hemm tilwim, għira,
għadab, ġlied, taqsis, qlajja, tkabbir,
taħwid:
21 U nibża' wkoll li, meta narġa' niġi,
Alla tiegħi jumiljani fostkom, u jkolli nibki
għal ħafna minn dawk li dinbu qabel, u li
ma nidmux mill-faħx u ż-żena u t-tbaħrid
li għamlu.

13 Din hi t-tielet darba li ġej għand-
kom. Bil-fomm ta' żewġ xhieda jew
tlieta titwettaq kull kelma.
2 Għidtilkom minn qabel, u ngħidul-
kom minn qabel, bħal meta kont magħ-
kom it-tieni darba; u billi miniex hemm
issa qiegħed nikteb lill-midinbin ta' dari, u
lill-oħrajn kollha, li, jekk narġa' niġi, ma
naħfirhiex:
3 La darba tfittxu prova li Kristu jit-
kellem fija, hu li mhux dgħajjef għalikom,
imma qawwi fikom.
4 Għax għalkemm kien mislub min-
ħabba d-dgħufija, hu jgħix bis-setgħa
t'Alla. Għax aħna wkoll dgħajfin fih,
imma għad ingħixu miegħu bis-setgħa
t'Alla għalikom.
5 Għarblu lilkom infuskom, araw in-
tomx fil-fidi; ippruvaw lilkom infuskom.
Ma tagħrfux intom stess, li Ġesù Kristu hu
fikom, jekk mintomx diġà ħżiena għall-
aħħar?
6 Nittama li għad tkunu tafu li
m'aħniex ħżiena għall-aħħar.
7 Issa nitlob 'l Alla li ma tagħmlu ebda
deni; mhux biex nagħtu prova tas-setgħa
tagħna, imma biex intom tagħmlu dak li
hu tajjeb, għalkemm aħna nkunu qisna
ħżiena għall-aħħar.
8 Għax ma nistgħu nagħmlu xejn
kontra s-sewwa, imma għas-sewwa.
9 Għax aħna nifirħu, meta aħna bla
saħħa, u intom f'saħħitkom: dan ukoll
nixtiequ, li tkunu perfetti.
10 Għalhekk qiegħed niktbilkom dawn
il-ħwejjeġ meta miniex hemm, biex meta
nkun fostkom ma ninqediex bl-aħrax,
skond is-setgħa li tani l-Mulej għall-ġid, u
mhux għall-ħsara.
11 Mill-bqija, ħuti, ifirħu. Kunu per-
fetti, qawwu qalbkom, kunu fehma waħda,
għixu fis-sliem; u Alla ta' l-imħabba u tas-
sliem ikun magħkom.
12 Sellmu 'l xulxin b'bewsa qaddisa.
13 Il-qaddisin kollha jsellmulkom.
14 Il-grazzja ta' Sidna Ġesù Kristu, u
l-imħabba t'Alla, u x-xirka ta' l-Ispirtu
s-Santu, ikunu magħkom ilkoll. Amen.

# L-Epistola Ta' Pawlu Appostlu Lill-Galatin

1 Pawlu, appostlu, (mhux mill-bnedmin,
lanqas permezz tal-bniedem, imma
permezz ta' Ġesù Kristu, u t'Alla l-Missier,
li qajmu minn bejn l-imwiet;)
2 U l-aħwa kollha li huma miegħi, lill-
knejjes ta' Galatja:
3 Grazzja lilkom, u sliem mingħand
Alla l-Missier, u mingħand Sidna Ġesù
Kristu,
4 Li ta lilu nnifsu għal dnubietna, biex
jeħlisna minn did-dinja ħażina ta' llum,
skond ir-rieda t'Alla u Missierna:

5 Li lilu tingħata l-glorja għal dejjem
ta' dejjem. Amen.
6 Nistagħġeb kif ħekk malajr tbegħidtu
minn dak li sejħilkom fil-grazzja ta' Kristu
għall-evanġelju ieħor:
7 Mhux għax ħemm ieħor; imma ħemm
x'uħud li qegħdin iħabbtukom, u jridu
jaqilbu l-evanġelju ta' Kristu.
8 Iżda kemm jekk aħna, jew anġlu mis-
sema, ixandrilkom evanġelju ieħor barra
minn dak li xandarnielkom aħna, ħa jkun
misħut.
9 Bħal ma għidna qabel, ħekk narġa'
ntenni issa: Jekk xi bniedem ixandrilkom
evanġelju ieħor barra minn dak li ħadtu,
ħa jkun misħut.
10 Qiegħed inġiegħel issa lill-bnedmin
jemmnu, jew lil Alla ? jew infittex li nogħ-
ġob lill-bnedmin ? għax jekk għadni rrid
nogħġob lill-bnedmin, miniex qaddej ta'
Kristu.
11 Iżda ngħarrafkom, ħuti, li l-evan-
ġelju li kien imxandar minni mhux skond
il-bniedem.
12 Għax jien la ħadtu mingħand bnie-
dem, u lanqas tgħallimtu, imma bir-
rivelazzjoni ta' Ġesù Kristu.
13 Għax intom smajtu x'kienet fl-
imgħoddi l-imġiba tiegħi fir-reliġjon tal-
Lhud, kif kont nippersegwita bla qjies il-
knisja t'Alla, u nħarbatha:
14 U kont imxejt 'il quddiem fir-
reliġjon tal-Lhud aktar minn ħafna ta'
mpari fost ġensi, billi kont imheġġeġ
għall-aħħar għat-tagħlim ta' missirijieti.
15 Iżda meta għoġob 'l Alla, li għażilni
minn ġuf ommi, u sejjaħli bil-grazzja
tiegħu,
16 Biex igħarraf fija 'l Ibnu, biex in-
xandru fost il-pagani; minnufih la staqsejt
lill-ġisem u lid-demm;
17 U lanqas tlajt Ġerusalem għand
dawk li kienu appostli qabli; iżda mort
l-Għarabja, u erġajt lura Damaskus.
18 Imbagħad wara tliet snin tlajt Ġeru-
salem biex nara 'l Pietru, u qgħadt miegħu
ġimagħtejn.
19 Iżda ma rajt 'il ħadd aktar mill-
appostli, barra minn Ġakbu ħu 'l Mulej.
20 Issa l-ħwejjeġ li qiegħed niktbilkom,
ara, quddiem Alla, miniex nigdeb.
21 Wara ġejt fl-inħawi tas-Sirja, u taċ-
Ċiliċja;
22 U ħadd ma kien jafni mill-wiċċ fil-
knejjes tal-Lhudija li huma fi Kristu:
23 Iżda kienu semgħu biss: Li dak li
darba fl-imgħoddi kien jippersegwitana
issa qiegħed ixandar il-fidi li darba kien
iħarbat.
24 U kienu jigglorifikaw 'l Alla fija.

2 Imbagħad erbatax-il sena wara rġajt
tlajt Ġerusalem ma' Barnaba, u ħadt
ukoll miegħi 'l Titus.
2 U tlajt b'rivelazzjoni, u fissirtilhom
l-evanġelju li nxandar fost il-Ġentili, imma
bejnietna lil dawk li kienu l-aktar magħ-
rufa, biex b'xi mod ma niġrix, jew inkun
ġrejt, għal xejn.
3 Imma lanqas Titus, li kien miegħi,
għalkemm Grieg, ma kien imġiegħel ikun
ċirkonċiż:
4 U dan minħabba aħwa qarrieqa
mdaħħlin minn taħt, li ndieħsu biex jit-
kixxfu l-libertà tagħna li għandna fi Kristu
Ġesù, biex jitfgħuna fil-jasar:
5 Li lilhom ma ċedejniex li noqogħdu
għalihom, le, lanqas għal ħin wieħed; biex
is-sewwa ta' l-evanġelju jibqa' magħkom.
6 Iżda dawk li kienu jidhru li huma xi
ħaġa, (kienu x'kienu, ma jimpurtanix:
Alla ma jħares lejn wiċċ ħadd:) dawn,
ngħid jien, li kienu jidhru li huma xi ħaġa,
ma żiedu xejn għalija.
7 Iżda għall-kuntrarju, meta raw li lili
ngħata l-evanġelju ta' dawk li ma kinux
ċirkonċiżi, bħal ma ngħata lil Pietru
l-evanġelju ta' dawk li kienu ċirkonċiżi:
8 (Għax dak li ħadem bis-sħiħ f'Pietru
għall-appostolat taċ-ċirkonċiżjoni, ħadem
qawwi fija għall-Ġentili:)
9 U meta Ġakbu, Kefa, u Ġwanni, li
kienu mizmumin bħala kolonni, għarfu
l-grazzja li ntgħatatli, tawni idhom il-
leminija, lili u 'l Barnaba, biex nixxierku
flimkien, ħalli mmorru għand il-pagani, u
huma għand iċ-ċirkonċiżi.
10 Biss huma riedu li aħna niftakru fil-
foqra; ħaġa li wkoll kont nixtieq nagħ-
milha.
11 Imma meta Pietru ġie Antijokija,
żammejtlu f'wiċċu, għax kellu ħtija.
12 Għax qabel ma ġew x'uħud minn
għand Ġakbu, kiel mal-Ġentili: imma
meta ġew, twarrab u nfired, għax baża'
minn dawk taċ-ċirkonċiżjoni.
13 U l-Lhud l-oħra kienu juru ħaġa
b'oħra bħalu, li saħansitra wkoll Barnaba
nġibed mill-wiri ta' ħaġa b'oħra tagħhom.
14 Iżda meta rajt li ma kinux jimxu
dritt skond is-sewwa ta' l-evanġelju, għidt
'il Pietru quddiemhom ilkoll: Jekk int, li
int Lhudi, tgħix bħal ma jgħixu l-Ġentili,
u mhux kif jagħmlu l-Lhud, għaliex iġġie-
għel il-Ġentili jgħixu bħal ma jagħmlu
l-Lhud?
15 Aħna, li aħna Lhud mit-twelid, u
mhux midinbin mill-Ġentili,
16 Billi nafu li l-bniedem mhux iġġusti-
fikat bl-opri tal-liġi, imma bil-fidi ta' Ġesù
Kristu, aħna wkoll emminna f'Ġesù
Kristu, biex inkunu iġġustifikati bil-fidi ta'
Kristu, u mhux bl-opri tal-liġi: għax bl-
opri tal-liġi ħadd ma jkun iġġustifikat.
17 Iżda jekk, fil-waqt li nfittxu li nkunu
iġġustifikati bi Kristu, aħna nfusna nin-
sabu wkoll midinbin, mela Kristu hu
ministru tad-dnub? Allaħares!

18 Għax jekk jien narġa' nibni dawk il-
ħwejjeġ li ġarraft, insir jien stess wieħed li
jikser il-liġi.
19 Għax jien permezz tal-liġi mitt għal-
liġi, biex ngħix għal Alla.
20 Jien imsallab ma' Kristu: madan-
kollu jien ngħix; imma mhux jien, imma
Kristu jgħix fija: u l-ħajja li issa ngħix fil-
ġisem ngħixha bil-fidi ta' l-Iben t'Alla, li
ħabbni, u ta lilu nnifsu għalija.
21 Ma nwarrabx il-grazzja t'Alla: għax
jekk il-ħaqq jiġi mil-liġi, mela Kristu miet
għal xejn.

3 Ja Galatin boloh, min saħħarkom,
biex ma tobdux is-sewwa, intom li
quddiem għajnejkom Ġesù Kristu kien
impinġi msallab?
2 Dan biss irrid naf minn għandkom:
Ħadtu l-Ispirtu bl-opri tal-liġi, jew għax
smajtu l-fidi?
3 Daqshekk intom boloh? Wara li
bdejtu bl-Ispirtu, sirtu issa perfetti bil-
ġisem?
4 Batejtu dak kollu għal xejn? jekk
tassew għadu għal xejn.
5 Mela dak li jagħtikom l-Ispirtu, u
jagħmel il-mirakli fostkom, jagħmel dan
bl-opri tal-liġi, jew b'dak li smajtu fuq il-
fidi?
6 Bħalma Abraham emmen f'Alla, u
dan kien magħdud lilu bħala ħaqq.
7 Kunu afu mela li dawk li huma tal-
fidi, dawn huma wlied Abraham.
8 U l-iskrittura, billi għarfet min qabel
li Alla jiġġustifika l-pagani bil-fidi, xandret
minn qabel l-evanġelju 'l Abraham: Fik
jitbierku l-ġnus kollha.
9 Hekk mela dawk li huma tal-fidi
huma mberkin ma' Abraham li emmen.
10 Għax dawk kollha li huma ta' l-opri
tal-liġi huma taħt is-saħta: għax hu mik-
tub: Misħut kull min ma jibqax iżomm
sħiħ ma' kull ħaġa miktuba fil-ktieb tal-
liġi biex iħarisha.
11 Imma li l-ebda bniedem ma hu
iġġustifikat bil-liġi quddiem Alla, hu ċar;
għax, Il-ġust igħix bil-fidi.
12 U l-liġi mhix tal-fidi: iżda, Il-
bniedem li jħarisha, ikollu l-ħajja biha.
13 Kristu fdiena mis-saħta tal-liġi, billi
sar saħta għalina: għax hu miktub:
Misħut kull min ikun imdendel ma' għuda:
14 Biex il-barka t'Abraham tinżel fuq
il-Ġentili f'Ġesù Kristu; biex aħna nieħdu
permezz tal-fidi l-wegħda ta' l-Ispirtu.
15 Ħuti, nitkellem bħala bniedem:
Għalkemm testment ikun ta' bniedem,
ħadd ma jista jħassru, jew iżid miegħu,
jekk ikun ikkonfermat.
16 Issa 'l Abraham u lil nislu saru
l-wegħdi. Ma jgħidx: U lill-insiel, bħalli-
kieku kienu ħafna; imma għal wieħed: U
lil nislek, li hu Kristu.
17 U jien ngħid dan: Li t-testment, li
kien ikkonfermat minn qabel minn Alla fi
Kristu, ma tistax tħassru l-liġi, li ġiet erba'
mija u tletin sena wara, biex iġġib fix-xejn
il-wegħda,
18 Għax jekk il-wirt hu mil-liġi, mhux
iżjed mill-wegħda; imma bil-wegħda tah
Alla 'l Abraham.
19 Għalfejn mela tiswa l-liġi? Min-
ħabba l-ksur kienet miżjuda, sakemm jiġi
n-nisel li lilu kienet saret il-wegħda; u
ntgħatat mill-anġli permezz ta' id ta'
medjatur.
20 Issa medjatur mhux medjatur ta'
wieħed, iżda Alla hu wieħed.
21 Il-liġi mela hi kontra l-wegħdiet
t'Alla? Allaħares! għax kieku ntgħatat
liġi li tista' tagħti l-ħajja, tassew li l-ħaqq
kien ikun mil-liġi.
22 Imma l-iskrittura għalqet kollox
taħt id-dnub, biex il-wegħda, bil-fidi
f'Ġesù Kristu, tkun tista' tingħata lil dawk
li jemmnu.
23 Imma qabel ma ġiet il-fidi, konna
miżmumin taħt il-liġi, magħluqin għall-
fidi li kellha tkun wara irrevelata.
24 Hekk il-liġi kienet il-mexxejja tagħna
biex teħodna għand Kristu, biex inkunu
iġġustifikati bil-fidi.
25 Imma wara li ġiet il-fidi, m'għadniex
aktar taħt mexxej.
26 Għax intom ilkoll ulied Alla bil-fidi
fi Kristu Ġesù.
27 Għax intom ilkoll li tgħammidtu fi
Kristu lbistu 'l Kristu.
28 Mhemmx la Lhudi u lanqas Grieg;
mhemmx la lsir u lanqas ħieles; mhemmx
la raġel u lanqas mara: għax intom ilkoll
wieħed fi Kristu Ġesù.
29 U jekk intom ta' Kristu, intom mela
nisel Abraham, u werrieta skond il-wegħda.

4 Issa jien ngħid: Li l-werriet, kemm
idum tifel, ma jkun differenti xejn mill-
qaddej, għalkemm hu sid ta' kollox;
2 Imma hu taħt it-tuturi u l-prokuraturi
saż-żmien imwaqqat mill-missier.
3 Hekk aħna wkoll, meta konna għadna
tfal, konna mjassrin taħt l-elementi tad-
dinja:
4 Iżda meta waslet il-milja taż-żmien,
Alla bagħat 'l Ibnu, li sar minn mara,
imwieled taħt il-liġi,
5 Biex jifdi lil dawk li kienu taħt il-liġi,
u biex insiru wlied adottivi.
6 U billi intom ulied, Alla bagħat
l-Ispirtu t'Ibnu f'qalbkom, igħajjat: Abba,
Missier.
7 Għalhekk m'għadikx aktar qaddej,
imma iben: u jekk iben, werriet ukoll
t'Alla permezz ta' Kristu.
8 Imma dak iż-żmien, meta ma kontux
tafu 'l Alla, kontu taqdu lil dawk li min-
natura m'humiex allat.

9 Imma issa, wara li għaraftu 'l Alla,
jew aktarx magħrufin minn Alla, kif
terġgħu dduru lejn dawk l-elementi bla
saħħa u bla siwi, li taħthom tixtiequ
terġgħu tkunu fil-jasar?
10 Intom tħarsu l-jiem, ix-xhur, l-is-
taġuni, u s-snin.
11 Nibża' minħabba fikom, li tħabatt
fostkom għal xejn.
12 Ħuti, nitlobkom bil-ħniena, kunu
bħali, għax jien bħalkom; intom ma
għamiltuli l-ebda deni.
13 Tafu li minħabba marda tal-ġisem
xandartilkom l-ewwel darba l-evanġelju.
14 U intom ma maqdartux, u lanqas
stmerrejtu t-tiġrib tiegħi li kien f'ġismi;
imma lqajtuni bħala anġlu t'Alla, bħala
Kristu Ġesù stess.
15 Fejn hu mela l-ferħ li kontu ssem-
mu? Għax jien nixhdilkom, li, kieku kien
jista' jkun, kontu taqilgħu għajnejkom
stess, u tagħtuhomli.
16 Mela sirt għadu tagħkom, għax
qiegħed ngħidilkom is-sewwa?
17 Dawn huma mħeġġin għalikom,
iżda mhux onestament; iva, iridu jifirdu-
kom minna, biex titħeġġu għalihom.
18 Iżda tajjeb li titħeġġu dejjem għall-
ġid, u mhux biss meta nkun magħ-
kom.
19 Uliedi ċ-ċkejknin, li għalikom inħoss
mill-ġdid l-uġigħ tal-ħlas sakemm Kristu
jissawwar fikom,
20 Nixtieq inkun magħkom bħalissa, u
nbiddel leħni; għax jien inħossni mħaw-
wad bikom.
21 Għiduli, intom li tixtiequ toqogħdu
taħt il-liġi, ma tisimgħux mil-liġi?
22 Għax hu miktub, li Abraham kellu
żewġ ulied, wieħed mill-qaddejja, u l-ieħor
mill-ħielsa.
23 Imma dak li kien bin il-qaddejja
twieled skond il-ġisem; u bin il-ħielsa
skond il-wegħda.
24 U dawn il-ħwejjeġ huma tixbiha:
għax dawn huma żewġ rabtiet; waħda
mill-mutanja Sinaj, li tiled għall-jasar, u
din hi Hagar.
25 Għax din Hagar hi l-muntanja Sinaj
fl-Għarabja, u taqbel ma' Ġerusalem ta'
llum, u hi mjassra ma' wliedha.
26 Imma Ġerusalem ta' fuq hi ħielsa, u
hi omnna lkoll.
27 Għax hu miktub: Ifraħ, ja ħawlija li
ma tilidx; infexx għajjat, int li ma tħossx
l-uġigħ tal-ħlas: għax il-mara mitluqa,
kellha wisq aktar ulied minn dik li
għandha żewġha.
28 Issa ħuti, aħna wlied il-wegħda, bħal
ma kien Iżakk.
29 Imma bħalma f'dak iż-żmien dak li
kien imwieled skond il-ġisem ippersegwita
'l dak li kien imwieled skond l-Ispirtu,
hekk hu issa wkoll.
30 Madankollu xi tgħid l-iskrittura?
Keċċi 'l barra l-qaddejja u 'l binha: għax
bin il-qaddejja ma jiritx ma' bin il-ħielsa.
31 Għalhekk, ħuti, maħniex ulied il-
qaddejja, iżda wlied il-ħielsa.

5 Żommu sħiħ mela fil-libertà li biha
Kristu ħelisna, u terġgħux tinqabdu
fil-madmad tal-jasar.
2 Ara, jien Pawlu ngħidilkom, li jekk
tkunu ċirkonċiżi, Kristu ma jiswielkom
xejn.
3 Għax nixhed mill-ġdid lil kull raġel li
jagħmel iċ-ċirkonċiżjoni, li hu marbut
biex iħares il-liġi kollha.
4 Lilkom, li intom iġġustifikati bil-liġi,
Kristu sar ma jiswielkom xejn; intom
waqajtu mill-grazzja.
5 Għax aħna fl-Ispirtu, bil-fidi, nisten-
new it-tama tal-ħaqq.
6 Għax fi Kristu Ġesù u la ċ-ċirkon-
ċiżjoni ma tgħodd xejn, u lanqas in-nuqqas
ta' ċirkonċiżjoni; imma l-fidi li taħdem bl-
imħabba.
7 Ġrejtu tajjeb: min fixkilkom biex ma
tobdux is-sewwa?
8 Din il-fehma mhix ġejja minn dak li
jsejħilkom.
9 Ftit ħmira tħemmer il-għaġna kollha.
10 Għandi tama qawwija fikom fil-
Mulej, li ma taħsbuhiex xort'oħra: imma
min qiegħed iħawwadkom, hu min hu,
jarfa' l-kundanna tiegħu.
11 U jien, ħuti, jekk għadni nxandar
iċ-ċirkonċiżjoni, għaliex għadni ipperseg-
witat? Mela nia għadux jiswa l-iskandlu
tas-salib.
12 Li kienu jqattgħu ġisimhom dawk li
jħawdukom!
13 Għax intom, ħuti, kontu msejħin
għall-libertà; biss tinqdewx bil-libertà
bħala okkażjoni għall-ġisem, iżda bl-
imħabba aqdu 'l xulxin.
14 Għax il-liġi kollha hi miġbura
f'kelma waħda, li hi din: Ħobb 'il għajrek
bħalek innifsek.
15 Imma jekk tigdmu u tibilgħu 'l
xulxin, araw li ma tintemmux minn
xulxin.
16 Dan mela ngħid jien: Imxu fl-
Ispirtu, u intom ma twettqux ix-xewqat
ħżiena tal-ġisem.
17 Għax il-ġisem għandu xewqat kon-
tra l-Ispirtu, u l-Ispirtu kontra l-ġisem; u
dawn huma kontra xulxin: biex hekk ma
tkunux tistgħu tagħmlu li tridu.
18 Imma jekk tkunu mmexxijin mill-
Ispirtu, mintomx taħt il-liġi.
19 Issa l-egħmejjel tal-ġisem, li huma
magħrufin, huma dawn: l-adulterju, iż-
żena, il-faħx, it-tbaħrid,
20 L-idolatrija, is-seħer, il-mibegħda,
il-ġlied, il-ġelosija, il-għadab, it-tbixkil, il-
firda, l-ereżija,
21 Il-għira, il-qtil, is-sokor, ix-xalar, u

ħwejjeġ bħal dawn: u ngħidilkom minn
qabel, bħal ma għidtilkom ukoll fl-
imgħoddi, li dawk li jagħmlu ħwejjeġ bħal
dawn ma jirtux is-saltna t'Alla:
22 Iżda l-frott ta' l-Ispirtu hi l-imħabba,
il-ferħ, is-sliem, is-sabar fit-tul, il-ħniena,
it-tjieba, il-fidi,
23 Il-ħlewwa, ir-rażna: kontra dawn
m'hemmx liġi.
24 U dawk li huma ta' Kristu sallbu 'l
ġisem bil-ġibdiet u x-xewqat ħżiena
tiegħu.
25 Jekk ngħixu fl-Ispirtu, ħa nimxu
wkoll fl-Ispirtu.
26 Ħa ma nixtiqux ftaħir fieragħ, billi
ninbxu lil xulxin, u ngħiru għal xulxin.

6 Ħuti, jekk xi ħadd jinqabad f'xi ħtija,
intom l-ispiritwali erġgħu saħħuh
b'ispirtu ta' ħlewwa; u ħares lilek innifsek,
li ma tkunx imġarrab int ukoll.
2 Erfgħu t-tagħbijiet ta' xulxin, u hekk
twettqu l-liġi ta' Kristu.
3 Għax jekk wieħed jaħseb li hu nnifsu
xi ħaġa, meta mhu xejn, iqarraq bih in-
nifsu.
4 Imma ħa jgħarbel kull wieħed
egħmilu stess, imbagħad ikollu biex jifta-
ħar bih innifsu biss, u mhux b'ħadd ieħor.
5 Għax kull wieħed għandu jarfa'
tagħbitu.
6 Min hu mgħallem fil-kelma ħa jaq-
sam kull ġid ma' min igħallem.
7 La titqarqux; Alla ma jidħkux bih:
għax kulma wieħed jiżra', dak jaħsad.
8 Għax min jiżra' għal ġismu minn
ġismu jaħsad it-taħsir; iżda min jiżra'
għall-Ispirtu, mill-ispirtu jaħsad il-ħajja
ta' dejjem.
9 U ħa ma ngħajjewx nagħmlu t-tajjeb:
jekk ma nintelqux, naħsdu meta l-ħsad
jasal f'waqtu.
10 Billi issa għandna ż-żmien, ħalli
nagħmlu l-ġid lill-bnedmin kollha, u
l-aktar lil dawk ta' dar il-fidi.
11 Taraw b'liema ittri kbar qiegħed
niktbilkom b'idi.
12 Dawk kollha li jixtiequ jingħoġbu fil-
ġisem, iġegħlukom tkunu ċirkonċiżi; biss
biex ma jkunux ippersegwitati għas-salib
ta' Kristu.
13 Għax lanqas dawk stess li huma
ċirkonċiżi ma jħarsu l-liġi; iżda jixtiequ li
tkunu ċirkonċiżi, biex jiftaħru b'ġisim-
kom.
14 Imma Alla ma jridx li jien niftaħar,
ħlief bis-salib ta' Sidna Ġesù Kristu, li bih
id-dinja hi msallba għalija, u jien għad-
dinja.
15 Għax fi Kristu Ġesù la ċ-ċirkonċiż-
joni, u lanqas in-nuqqas ta' ċirkonċiżjoni,
ma jiswa xejn, iżda kreatura ġdida.
16 U dawk kollha li jimxu skond dir-
regola, sliem u ħniena fuqhom, u fuq
Iżrael t'Alla.
17 Għal li ġej ħa ma jdejjaqni ħadd:
għax jien għandi f'ġismi l-marki ta' Sidna
Ġesù.
18 Ħuti, il-grazzja ta' Sidna Ġesù
Kristu tkun ma' l-ispirtu tagħkom.
Amen.

# L-Epistola Ta' Pawlu Appostlu Lill-Efesin

1 Pawlu, appostlu ta' Ġesù Kristu bir-
rieda t'Alla, lill-qaddisin li huma
f'Efesus, u lill-fidili fi Kristu Ġesù:
2 Grazzja lilkom, u sliem, mingħand
Alla Missierna, u mingħand il-Mulej
Ġesù Kristu.
3 Imbierek ikun Alla u Missier Sidna
Ġesù Kristu, li berikna fi Kristu b'kull
barka spiritwali fis-smewwiet.
4 Bħal ma għażilna fih qabel il-ħolqien
tad-dinja, biex inkunu qaddisin u bla
tebgħa quddiemu fl-imħabba:
5 Billi ippredestinana biex inkunu
wliedu adottivi għalih innifsu b'Ġesù
Kristu, skond l-intenzjoni tajba tar-rieda
tiegħu,
6 Għat-tifħir tal-glorja tal-grazzja tie-
għu, li biha għamilna milqugħin fil-
Maħbub.
7 Li fih għandna l-fidwa permezz ta'
demmu, il-maħfra tad-dnubiet, skond il-
għana tal-grazzja tiegħu;
8 Li minnha fawwar fuqna b'kull għerf
u prudenza;
9 Billi għarrafna l-misterju tar-rieda
tiegħu, skond l-intenzjoni tajba tiegħu li
għoġbu jagħmel minn qabel fih stess:
10 Biex fil-pjan tal-milja taż-żminijiet,
jiġbor kollox flimkien fi Kristu, sew dak li
hemm fis-sema, u kemm dak li hemm fl-
art; iva, fih:
11 Fih ukoll aħna konna magħmulin

eredi, billi konna ippredestinati skond il-
għan ta' dak li jagħmel il-ħwejjeġ kollha
skond il-fehma tar-rieda tiegħu stess:
12 Biex inkunu għat-tifħir tal-glorja
tiegħu, aħna li minn qabel ittamajna fi
Kristu.
13 Li fih intom ukoll fdajtu, wara li
smajtu l-kelma tas-sewwa, l-evanġelju tas-
salvazzjoni tagħkom: li fih ukoll wara li
intom emmintu, kontu issiġillati b'dak
l-Ispirtu mqaddes tal-wegħda,
14 Li hu r-rahan tal-wirt tagħna sal-
fidwa sħiħa ta' dawk li Alla kiseb, għat-
tifħir tal-glorja tiegħu.
15 Għalhekk jien ukoll, wara li smajt
fuq il-fidi tagħkom f'Sidna Ġesù, u
l-imħabba lejn il-qaddisin kollha,
16 Ma neħdiex niżżiħajr għalikom, billi
nsemmikom fit-talb tiegħi;
17 Biex Alla ta' Sidna Ġesù Kristu,
Missier il-glorja, jagħtikom spirtu ta'
għerf u rivelazzjoni ħalli jkollkom għarfa
sħiħa tiegħu:
18 Billi jdawlilkom il-għajnejn ta' moħħ-
kom; biex tkunu tafu x'inhi t-tama tas-
sejħa tiegħu, u liema għana ta' glorja fih
il-wirt tiegħu qalb il-qaddisin,
19 U kemm hu tal-għaġeb il-kobor tas-
setgħa tiegħu għalina li nemmnu, skond il-
ħedma tas-setgħa qawwija tiegħu.
20 Li għamel fi Kristu, meta qajmu
mill-imwiet, u qiegħdu n-naħa tal-lemin
tiegħu stess fis-smewwiet.
21 Wisq 'l fuq minn kull prinċipat, u
setgħa, u qawwa, u ħakma, u kull isem li
jissemma, mhux biss f'did-dinja, imma
f'dik ukoll li ġejja:
22 U qiegħed kollox taħt riġlejh, u lilu
għamlu fuq kollox, biex ikun ir-ras tal-
knisja,
23 Li hi ġismu, il-milja ta' dak li jimla
kollox f'kollox.

2 U lilkom ta l-ħajja, intom li kontu
mejtin bil-ħtijiet u d-dnubiet;
2 Li fihom intom imxejtu fl-imgħoddi
skond il-mixja tad-dinja, skond il-prinċep
tal-ħakma ta' l-ajru, l-ispirtu li issa jaħdem
f'ulied id-diżubbidjenza:
3 Li fosthom ukoll għixna aħna lkoll
fiż-żminijiet imgħoddija fix-xewqat ħżiena
ta' ġisimna, inwettqu x-xewqat tal-ġisem u
tal-moħħ; u konna min-natura wlied il-
għadab, l-istess bħall-oħrajn.
4 Imma Alla, li hu għani fil-ħniena,
għall-imħabba kbira tiegħu li biha ħabbna,
5 Ukoll meta konna mejtin fid-dnubiet,
tana l-ħajja flimkien ma' Kristu, (bil-
grazzja intom salvati;)
6 U qajjimna flimkien, u qegħidna
flimkien fis-smewwiet fi Kristu Ġesù.
7 Biex fiż-żminijiet li ġejjin juri l-għana
tal-għaġeb tal-grazzja tiegħu, fit-tjieba
tiegħu permezz ta' Kristu Ġesù.
8 Għax bil-grazzja intom salvati, per-
mezz tal-fidi: u dan mhux minkom infus-
kom: dan hu don t'Alla:
9 Mhux mill-opri, biex ħadd ma jifta-
ħar.
10 Għax aħna xogħol tiegħu, maħluqin
fi Kristu Ġesù għall-opri tajba, li Alla
hejja minn qabel biex nimxu fihom.
11 Għalhekk ftakru, li fl-imgħoddi
kontu Ġentili fil-ġisem, u kontu msejħin
Mhux Ċirkonċiżi minn dawk li huma
msejħin Ċirkonċiżi fil-ġisem b'id il-
bniedem;
12 Li f'dak iż-żmien kontu mingħajr
Kristu, billi kontu barra mill-poplu ta'
Iżrael, u barranin għar-rabtiet tal-wegħda,
mingħajr tama, u mingħajr Alla fid-dinja:
13 Imma issa fi Kristu Ġesù, intom li
darba kontu bgħid ħafna, sirtu qrib bid-
demm ta' Kristu.
14 Għax hu s-sliem tagħna, u t-tnejn
għamilna wieħed, u waqqa' l-ħajt tan-nofs
li kien jifridna;
15 Billi ħassar b'ġismu l-mibegħda, il-
liġi tal-kmandamenti, li tikkonsisti fi
preċetti; biex mit-tnejn jagħmel fih innifsu
bniedem wieħed ġdid, u hekk iġib is-sliem;
16 U biex iħabbibkom it-tnejn f'ġisem
wieħed ma' Alla bis-salib, wara li jkun
qered bih il-mibegħda:
17 U ġie u xandar is-sliem lilkom li
kontu bgħid ħafna, u lil dawk li kienu
qrib.
18 Għax permezz tiegħu aħna t-tnejn
għandna dħul bi Spirtu wieħed għand il-
Missier.
19 Issa mela m'għadkomx aktar bar-
ranin u għorba, imma nies ta' l-istess belt
mal-qaddisin, u tad-dar t'Alla;
20 Mibnijin fuq il-pedamenti ta' l-ap-
postli u tal-profeti, b'Ġesù Kristu nnifsu
bħala l-ħaġra tal-għareb;
21 Li fih il-bini kollu mgħaqqad tajjeb
flimkien jikber f'tempju mqaddes fil-
Mulej:
22 Li fih intom ukoll mibnijin flimkien
biex tkunu l-agħmara t'Alla permezz ta'
l-Ispirtu.

3 Għal dir-raġuni jien Pawlu, il-priġunier
ta' Ġesù Kristu għalikom il-Ġentili,
2 Jekk intom smajtu bix-xogħol mogħti
lili mill-grazzja t'Alla għalikom:
3 Kif b'rivelazzjoni għarrafni l-mis-
terju; (bħal ma ktibt qabel fi ftit kliem,
4 Li bihom, meta taqraw, tistgħu
tifhmu x'naf jien mill-misterju ta' Kristu,)
5 Li fi żminijiet imgħoddija ma kienx
imgħarraf lil ulied il-bniedem, bħalma hu
irrivelat issa bl-Ispirtu lill-appostli qad-
disa tiegħu u lill-profeti;
6 Biex il-Ġentili jkunu sħab fil-wirt, u
mill-istess ġisem, u jaqsmu fil-wegħda
tiegħu fi Kristu permezz ta' l-evanġelju:

7 Li tiegħu jien sirt ministru, skond id-
don tal-grazzja t'Alla mogħti lili bil-ħedma
tas-setgħa tiegħu.
8 Lili, li jien l-iżgħar fost il-qaddisin
kollha, hi mogħtija dil-grazzja, li nxandar
fost il-Ġentili l-għana bla tarf ta' Kristu;
9 U biex nuri lil kullħadd x'inhi x-xirka
tal-misterju, li sa mill-bidu tad-dinja kien
moħbi f'Alla, li ħalaq kollox b'Ġesù
Kristu:
10 Biex ikun imgħarraf issa lill-prinċi-
pati u lis-setgħat fis-smewwiet, permezz
tal-knisja, il-għerf ta' mezzi bla tarf t'Alla,
11 Skond il-pjan etern li hu għamel fi
Kristu Ġesù Sidna:
12 Li fih għandna l-ħila nersqu b'qalbna
qawwija bil-fidi li għandna fih.
13 Għalhekk nixtieq li ma taqtgħux
qalbkom minħabba n-niket tiegħi għali-
kom; li hu l-glorja tagħkom.
14 Minħabba f'hekk nilwi rkobbtejja
quddiem Missier Sidna Ġesù Kristu,
15 Li minnu tissemma kull familja, fis-
sema u fl-art,
16 Biex jagħtikom, skond il-għana tal-
glorja tiegħu, li tassaħħu bil-qawwa bl-
Ispirtu tiegħu fil-bniedem ta' ġewwa;
17 Biex igħammar Kristu f'qalbkom
bil-fidi; biex intom, billi għandkom
l-egħruq u l-pedamenti fl-imħabba,
18 Tkunu tistgħu tifhmu mal-qaddisin
kollha l-wisa', u t-tul, u l-fond, u l-għoli;
19 U tagħrfu l-imħabba ta' Kristu, li
tgħaddi kull għerf, biex timtlew bil-milja
kollha t'Alla.
20 Issa lil dak li jista' jagħmel wisq
aktar minn dak kollu li nitolbu jew milli
naħsbu, skond is-setgħa li taħdem fina,
21 Lilu tingħata l-glorja fil-knisja, bi
Kristu Ġesù, fiż-żminijiet kollha, għal
dejjem ta' dejjem. Amen.

4 Jien mela, il-priġunier tal-Mulej, nit-
lobkom bil-ħniena li timxu kif jixraq
lis-sejħa li biha kontu msejħin,
2 Bl-umiltà kollha u bil-ħlewwa, bis-
sabar, taħmlu 'l xulxin bl-imħabba;
3 Titħabtu biex iżżommu l-għaqda ta'
l-Ispirtu bir-rabta tas-sliem.
4 Hemm ġisem wieħed, u Spirtu wieħed,
bħal ma kontu msejħin f'tama waħda tas-
sejħa tagħkom;
5 Mulej wieħed, fidi waħda, magħmu-
dija waħda,
6 Alla wieħed u Missier kulħadd, li hu
fuq kulħadd, u f'kulħadd, u ġo fikom
ilkoll.
7 Imma lil kull wieħed minna hi
mogħtija l-grazzja skond il-qjies tad-don
ta' Kristu.
8 Għalhekk igħid: Meta tala' fil-għoli,
ħa fil-jasar il-jasar, u ta doni lill-bnedmin.
9 (Issa li tala' x'inhu ħlief li wkoll niżel
qabel fl-inħawi l-aktar saflenija ta' l-art?
10 Dak li niżel hu dak stess ukoll li tala'
wisq 'il fuq mis-smewwiet kollha, biex
jimla kollox.)
11 U lil x'uħud, tahom li jkunu ap-
postli; u lil x'uħud, profeti; u lil x'uħud,
evanġelisti; u lil x'uħud, ragħajja u għallie-
ma;
12 Għat-trawwim tal-qaddisin, għax-
xogħol tal-ministeru, għall-bini tal-ġisem
ta' Kristu:
13 Sakemm naslu lkoll fil-għaqda tal-
fidi, u fil-għarfa ta' l-Iben t'Alla, bħal raġel
fl-aħjar ta' żmienu, fil-qjies tal-kobor
tal-milja ta' Kristu:
14 Biex ma nkunux aktar tfal, imtajrin
'il hawn u 'l hemm, u meħudin minn kull
riħ ta' tagħlim, bil-ħjiena tal-bnedmin, u
bil-ħżunija, biex jinsġu l-qerq, li bih lesti
biex iqarrqu;
15 Imma billi nitkellmu s-sewwa fl-
imħabba, nikbru f'kollox fih, dak li hu
r-ras, Kristu:
16 Li minnu l-ġisem kollu magħqud
flimkien, u msaħħaħ bl-irbit kollu li jagħti
l-għajnuna, skond il-ħedma li hemm fid-
daqs ta' kull biċċa, jaħdem il-kobor tiegħu
għall-bini tiegħu nnifsu fl-imħabba.
17 Dan jien ngħid mela, u nixhed fil-
Mulej, li mn'issa 'l quddiem ma timxux
iżjed bħal ma jimxu Ġentili oħra, wara
l-frugħa ta' moħħhom,
18 Li għandhom moħħhom imdallam, u
mbegħdin mill-ħajja t'Alla, minħabba l-in-
juranza li qiegħda fihom, u l-ebusija ta'
qalbhom:
19 U billi ma jħossux, taw lilhom infus-
hom għat-tbaħrid, biex jagħmlu b'kilba
kull faħx.
20 Imma intom mhux hekk tgħallimtu
'l Kristu;
21 Jekk intom tassew smajtuh, u kontu
mgħallmin minnu, billi s-sewwa hu
f'Ġesù:
22 Biex tinżgħu għal dik li hija ħajja
mgħoddija l-bniedem il-qadim, li hu
mħassar skond ix-xewqat qarrieqa;
23 U tiġġeddu fl-ispirtu ta' moħħkom;
24 U tilbsu l-bniedem ġdid, li skond
Alla hu maħluq fil-ħaqq u l-qdusija tas-
sewwa.
25 Għalhekk warrbu l-gideb, u kull
wieħed jitkellem is-sewwa mal-ġar tiegħu:
għax aħna membri ta' xulxin.
26 Agħdbu, imma la tidinbux: tħallux
ix-xemx tgħib fuq għadabkom:
27 Lanqas tagħtu wisa' lix-xitan.
28 Min seraq ħa ma jisraqx aktar:
imma ħa jaħdem, billi jagħmel b'idejh
stess il-ħaġa tajba, biex ikollu x'jagħti lil
min hu fil-bżonn.
29 Ħa ma toħroġ ebda kelma ħażina
minn fommkom; imma dik li hi tajba, u li
tiswa għall-ġid, biex tagħti grazzja lil dawk
li jisimgħuha.
30 U la tnikktux lill-Ispirtu mqaddes

t'Alla, li bih intom issiġillati għal jum il-
fidwa.
31 Ħa jitwarrab minnkom kull imrar, u
saħna, u għadab, u agħjat, u kliem ħażin,
ma' kull ħażen.
32 U kunu qalbkom tajba ma' xulxin,
ħennu għal xulxin, u aħfru 'l xulxin, bħal
ma ħafriklom Alla għal Kristu.

5 Ixbhu mela 'l Alla, bħal ulied maħ-
buba;
2 U imxu fl-imħabba, bħalma Kristu
wkoll ħabbna, u ta lilu nnifsu għalina
bħala offerta u saġrifiċċju 'l Alla b'rieħa
ħelwa.
3 La ż-żena, u lanqas ebda faħx, jew ir-
regħba, ma għandhom jissemmew darba
waħda biss fostkom, kif jixraq lill-
qaddisin;
4 Lanqas kliem moqżież, u kliem iblah,
u ċajt, li ma jixirqux: imma aktarx radd il-
ħajr.
5 Għax dan intom tafu: li l-ebda żieni,
jew faħxi, jew rgħib, li hu idolatra,
m'għandu wirt fis-saltna ta' Kristu u
t'Alla.
6 Tħallu 'l ħadd min iqarraq bikom bi
kliem fieragħ: għax minħabba dawn il-
ħwejjeġ jiġi l-għadab t'Alla fuq ulied id-
diżubbidjenza.
7 La tiħdux mela sehem magħhom.
8 Għax intom kontu darba dlam, imma
issa intom dawl fil-Mulej: imxu bħala
wlied id-dawl:
9 (Għax il-frott ta' l-Ispirtu jinsab
f'kull tjieba u ħaqq u sewwa;)
10 Billi tfittxu li tagħrfu dak li jogħġob
lill-Mulej.
11 U la tissiħbux fl-opri bla frott tad-
dlam, iżda aktarx ikkundannawhom.
12 Għax hu għajb ukoll li wieħed jit-
kellem fuq dawk il-ħwejjeġ li huma
jagħmlu fil-moħbi.
13 Imma l-ħwejjeġ kollha li huma
ikkundannati jinkixfu mid-dawl: għax
kulma jidher hu dawl.
14 Għalhekk igħid: Stenbaħ int li
rieqed, u qum minn bejn l-imwiet, u
jdawlek Kristu.
15 Araw mela li timxu bil-għaqal,
mhux bħal boloh, imma bħal għorrief,
16 Billi tirbħu ż-żmien, għax il-jiem
huma ħżiena.
17 Għalhekk tkunux bla għaqal, imma
ifhmu x'inhi r-rieda tal-Mulej.
18 U la tiskrux bl-inbid, li fih hemm il-
ħajja bla rażan; imma mtlew bl-Ispirtu;
19 Billi tgħidu wieħed lil ieħor salmi,
innijiet u għanjiet spiritwali, tgħannu u
tgħidu s-salmi lill-Mulej f'qalbkom;
20 Troddu l-ħajr dejjem u ta' kollox 'l
Alla l-Missier f'isem Sidna Ġesù Kristu;
21 Billi tissottomettu ruħkom għal
xulxin fil-biża' ta' Kristu.
22 Nisa, issottomettu ruħkom għal
żwieġkom, qiskom għall-Mulej.
23 Għax ir-raġel hu ras martu, bħalma
Kristu hu ras il-knisja: u hu s-salvatur tal-
ġisem.
24 Mela bħalma l-knisja hi suġġetta
għal Kristu, ħa jkunu hekk in-nisa għal
żwiegħhom f'kollox.
25 Rġiel, ħobbu n-nisa tagħkom,
bħalma Kristu ħabb ukoll lill-knisja, u ta
lilu nnifsu għaliha;
26 Biex iqaddisha u jnaddafha bil-ħasil
ta' l-ilma bil-kelma,
27 Biex jagħmilha tidher quddiemu
knisja glorjuża, bla tebgħa, bla tikmixa, u
bla xejn minn dan; iżda biex tkun qaddisa,
u bla tebgħa.
28 Hekk għandhom ir-rġiel iħobbu
n-nisa tagħhom bħalkieku ġisimhom
infushom. Min iħobb lil martu, iħobb lilu
nnifsu.
29 Għax ebda raġel għadu qatt ma
bagħad 'il ġismu; imma jmantnih u jieħu
ħsiebu; hekk ukoll il-Mulej il-knisja:
30 Għax aħna membri ta' ġismu, ta'
laħmu, u ta' għadmu.
31 Minħabba f'hekk, raġel iħalli lil
missieru u lil ommu, u jingħaqad ma'
martu, u jkunu t-tnejn ġisem wieħed.
32 Dan hu misterju kbir: iżda jien irrid
ngħid għal Kristu u l-knisja.
33 Għalhekk kull wieħed minnkom, hu
min hu, ħa jħobb lil martu bħalu nnifsu; u
l-mara tqis li tweġġaħ 'il żewġha.

6 Tfal, isimgħu mill-ġenituri tagħkom
fil-Mulej: għax dan sewwa.
2 Weġġaħ lil missierek u lil ommok;
dan hu l-ewwel kmandament b'wegħda;
3 Biex jaħbatlek tajjeb, u tgħix ħajja
twila fuq l-art.
4 U intom, missirijiet, la tqanqlux lil
uliedkom għall-għadab: imma rabbuhom
fit-tagħlim u t-twiddib tal-Mulej.
5 Qaddejja, isimgħu minn dawk li huma
sjiedkom skond il-ġisem, bil-biża' u
t-tregħid, bis-safa ta' qalbkom, qiskom
minn Kristu;
6 Mhux għall-għajn, biex togħġbu lill-
bnedmin; imma bħala l-qaddejja ta'
Kristu, billi tagħmlu r-rieda t'Alla mill-
qalb;
7 Aqduhom bil-qalb, qiskom lill-Mulej,
u mhux lill-bnedmin:
8 Billi tafu li għal kull ħaġa tajba li
wieħed jagħmel, dan jieħu l-ħlas minn
għand Alla, sew jekk ikun ilsir, kemm jekk
ikun ħieles.
9 U intom, sjied, agħmlu l-istess magħ-
hom, ħallikom mit-tehdid: kunu afu li
Sidkom ukoll hu fis-sema: u ma jħares
lejn wiċċ ħadd.
10 Mill-bqija, ħuti, issaħħu fil-Mulej, u
fil-qawwa tas-setgħa tiegħu.

11 Ilbsu l-armatura kollha t'Alla, biex tkunu tifilħu żżommu kontra t-tnassis tax-xitan.
12 Għax aħna ma niġġildux kontra l-laħam u d-demm, imma kontra l-prinċipati, kontra is-setgħat, kontra l-ħakkiema tad-dlam ta' did-dinja, kontra l-ispirti ħżiena, li huma f'imkejjen fil-għoli.
13 Għalhekk aqbdu l-armatura kollha t'Alla, biex tkunu tifilħu żżommu fil-jum ħażin, u wara li tkunu għamiltu kollox, tibqgħu weqfin.
14 Kunu mela weqfin, ġenbejkom imħażżmin bis-sewwa, u lebsin il-kurazza tal-ħaqq;
15 U riġlejkom mixdudin bit-thejjija ta' l-evanġelju tas-sliem;
16 Fuq kollox, ħudu f'idejkom it-tarka tal-fidi, li biha tkunu tistgħu titfu l-vleġeġ tan-nar tal-ħażin,
17 U aqbdu l-elmu tas-salvazzjoni, u s-sejf ta' l-Ispirtu, li hu l-kelma t'Alla:
18 Billi titolbu dejjem fl-Ispirtu b'kull xorta ta' talb u tħannin, u ishru bil-perseveranza kollha, u itolbu bil-qalb għall-qaddisin kollha;
19 U għalija, biex tingħatali l-kelma, ħalli nkun nista' nitkellem bla biża', biex ngħarraf il-misterju ta' l-evanġelju,
20 Li tiegħu jien ambaxxatur marbut bil-ktajjen: biex nitkellem bla biża', kif jaħtieġli nitkellem.
21 Iżda biex tkunu tafu wkoll fiex ninsab, u kif jien, Tikikus, ħuna l-maħbub qaddej fidil fil-Mulej, igħarrafkom kollox:
22 Bgħattu għandkom għalhekk, biex tkunu tafu fiex ninsabu, u biex ifarrġilkom qalbkom.
23 Sliem lill-aħwa, u mħabba flimkien mal-fidi, mingħand Alla l-Missier u Sidna Ġesù Kristu.
24 Il-grazzja ma' dawk kollha li jħobbu 'l Sidna Ġesù Kristu fis-sinċerità. Amen.

# L-Epistola Ta' Pawlu Appostlu Lill-Filippin

1 Pawlu u Timotju, il-qaddejja ta' Ġesù Kristu, lill-qaddisin kollha fi Kristu Ġesù li hemm Filippi, ma' l-isqfijiet u d-djakni:
2 Grazzja lilkom, u sliem, mingħand Alla Missierna, u mingħand Sidna Ġesù Kristu.
3 Niżżiħajr 'l Alla tiegħi kull meta niftakar fikom,
4 Dejjem f'kull talba tiegħi għalikom ilkoll nitlob bil-ferħ,
5 Għas-sħubija tagħkom fl-evanġelju mill-ewwel jum s'issa;
6 Billi għandi qalbi qawwija f'din l-istess ħaġa, li dak li beda fikom xogħol tajjeb itemmu sal-jum ta' Ġesù Kristu:
7 Kif jixraq ukoll li jien naħseb dan fikom ilkoll, għax jien inżommkom f'qalbi; intom ilkoll li kontu msieħbin miegħi fil-grazzja tiegħi, sew fil-ktajjen tiegħi, u kemm fid-difiża u t-twettieq ta' l-evanġelju.
8 Għax Alla hu x-xiehed tiegħi, kemm nixtieqkom ilkoll fil-ħniena ħelwa ta' Ġesù Kristu.
9 U dan nitlob, li l-imħabba tagħkom toktor iżjed u iżjed fil-għerf u fid-dehen kollu;
10 Biex tagħżlu dak li hu l-aħjar; biex tkunu sinċieri u bla ħtija sal-jum ta' Kristu;
11 Mimlijin bil-frott tal-ħaqq, li jiġi permezz ta' Ġesù Kristu, għall-glorja u l-foħrija t'Alla.
12 Imma rridkom tifhmu, ħuti, li dawk il-ħwejjeġ li ġrawli swew aktarx għax-xandir ta' l-evanġelju;
13 Għax il-ktajjen tiegħi fi Kristu huma magħrufin fil-pretorju kollu, u fl-imkejjen l-oħra kollha.
14 U ħafna mill-aħwa fil-Mulej, li qawwew qalbhom bil-ktajjen tiegħi, għandhom ħila aktar biex ixandru l-kelma bla biża'.
15 X'uħud tassew ixandru wkoll 'il Kristu b'għira u bi ġlied; u oħrajn ukoll b'rieda tajba:
16 Ta' l-ewwel ixandru 'l Kristu minħabba l-partit, mhux sinċerament, billi jaħsbu li sa jżidu diqa mal-ktajjen tiegħi:
17 Iżda l-oħrajn bl-imħabba, billi jafu li jien qiegħed biex niddefendi l-evanġelju.
18 B'daqshekk x'ġara? B'kull mod, sew bi skuża, u kemm bis-sewwa, Kristu jixxandar; u b'dan jien nifraħ, iva, u nibqa nifraħ.
19 Għax naf li dan jiswieli għas-salvazzjoni tiegħi permezz tat-talb tagħkom, u tal-għajnuna ta' l-Ispirtu ta' Ġesù Kristu,
20 Skond il-mistennija mħeġġa u t-tama

tiegħi, li ma jkolli xejn mniex nisthi, imma
li bil-qlubija kollha, bħal dejjem, hekk
ukoll issa Kristu jitfaħħar f'ġismi, sew fil-
ħajja, u kemm fil-mewt.
21 Għax għalija l-ħajja hi Kristu, u li
mmut qliegħ.
22 Imma jekk ngħix fil-ġisem, dan hu
l-frott tal-ħedma tiegħi: imma x'naqbad
nagħżel ma nafx.
23 Għax jien marsus bejn żewġ naħat:
għandi xewqa li nitlaq, u li nkun ma'
Kristu; li hu wisq aħjar:
24 Madankollu li nibqa' fil-ġisem hu
aktar meħtieġ għalikom.
25 U billi għandi din il-fidi qawwija,
naf li nibqa' u ndum magħkom ilkoll
għall-aħjar tagħkom, u għall-ferħ tal-fidi
tagħkom.
26 Biex il-ferħ tagħkom joktor iżjed
f'Ġesù Kristu għalija billi narġa' niġi
għandkom.
27 Biss ġibu ruħkom kif jixraq lill-
evanġelju ta' Kristu: biex sew jekk niġi u
narakom, u kemm jekk ma niġix, nisma'
fuq dak li għandu x'jaqsam magħkom, li
intom iżżommu sħiħ f'ispirtu wieħed, u
b'qalb waħda titqabdu flimkien għall-fidi
ta' l-evanġelju;
28 U la tibżgħu f'xejn mill-avversarji
tagħkom: dan ikun għalihom turija bid-
dieher ta' telfien, iżda għalikom ta' sal-
vazzjoni, u dan mingħand Alla.
29 Għax lilkom kien mogħti għal
Kristu, mhux biss li temmnu fih, imma
wkoll li tbatu għalih;
30 Billi jkollkom l-istess taqbida li rajtu
fija, u li issa tisimgħu li qiegħda fija.

2 Jekk mela hemm xi faraġ fi Kristu, xi
faraġ ta' mħabba, xi xirka ta' l-Ispirtu,
xi ħasra u ħniena,
2 Temmu l-ferħ tiegħi, billi tibqgħu
taqblu ma' xulxin, b'imħabba waħda,
fehma waħda, ħsieb wieħed.
3 Ħa ma jsir xejn bi ġlied u ftaħir
fieragħ; iżda bl-umiltà ħalli kull wieħed
iżomm lill-oħrajn aħjar minnu.
4 La tfittxux kull wieħed dak li jaqblil-
kom, imma kull wieħed dak li jaqbel lill-
oħrajn ukoll.
5 Ħa jkollkom fikom dan il-ħsieb, li
kien fi Kristu Ġesù:
6 Li, għalkemm kien f'sura t'Alla, ma
qisħiex bħala ħaġa misruqa li jkun daqs
Alla:
7 Iżda xejjen lilu n-nifsu, u ħa fuqu
s-sura ta' qaddej, u kien magħmul fix-
xbieha tal-bnedmin:
8 U wara li minn barra nstab bħala
bniedem, umilja lilu nnifsu, u sar ubbi-
djenti sal-mewt, u sal-mewt tas-salib.
9 Għalhekk Alla għollieh wisq, u tah
isem li hu fuq kull isem:
10 Biex għall-isem ta' Ġesù tiltewa kull
irkobba, ta' ħlejjaq fis-sema, u ta' ħlejjaq
fuq l-art, u ta' ħlejjaq taħt l-art;
11 U li kull ilsien jistqarr li Ġesù Kristu
hu Mulej, għall-glorja t'Alla l-Missier.
12 Għalhekk, maħbubin tiegħi, bħal
ma obdejtu dejjem, mhux biss quddiemi,
iżda wisq aktar issa li miniex hemm,
aħdmu s-salvazzjoni tagħkom stess bil-
biża' u t-tregħid.
13 Għax hu Alla li jaħdem fikom sew
ir-rieda u kemm l-egħmil skond kif
jogħġob lilu.
14 Agħmlu kollox mingħajr dgergir u
tlaqliq:
15 Biex tkunu bla ħtija u bla ħjiena,
ulied Alla, bla tebgħa, f'nofs ġens im-
għawweġ u maqlub, li fih intom tiddu bħal
kwiekeb fid-dinja;
16 Billi żżommu l-kelma tal-ħajja; biex
nifraħ fil-jum ta' Kristu, li jien ma ġrejtx
għal xejn, u lanqas tħabatt għal xejn.
17 Iva, imqar kieku jien kelli nxerred
demmi fuq il-vittmi u s-sagrifiċċju tal-
fidi tagħkom, nifraħ, u nifraħ magħkom
ilkoll.
18 Għall-istess ħaġa kunu wkoll intom
ferħanin, u jifirħu miegħi.
19 Imma jien nafda f'Sidna Ġesù li
nibagħtilkom ma ndumx 'il Timotju,
biex jien ukoll inkun imfarraġ sewwa,
meta nisma' b'dak li tinsabu fih.
20 Għax m'għandi 'l ħadd li jaħsibha
bħalu, li sinċerament jieħu ħsieb ta' dak li
tinsabu fih.
21 Għax kollha jfittxu dak li jaqblil-
hom, u mhux dawk il-ħwejjeġ li huma ta'
Ġesù Kristu.
22 Imma intom tafu l-prova tiegħu, li,
bħala iben ma' missieru, ħadem miegħi fl-
evanġelju.
23 Lilu mela nittama li nibgħat issa,
malli nara x'sa jsir minni.
24 Imma jien nittama fil-Mulej li niġi
malajr ukoll jien stess.
25 Madankollu jien ħsibt li hu meħtieġ
li nibagħtilkom 'l Epafroditus, ħija, u
sieħbi fix-xogħol, u sieħbi fit-taqbid, iżda
l-appostlu tagħkom, u li għini fil-ħtiġijiet
tiegħi.
26 Għax hu mxennaq għalikom ilkoll,
u kien wisq qalbu sewda, għaliex smajtu li
kien marid.
27 Għax hu tassew kien marid u kien
wasal biex imut: imma Alla ħenn għalih;
u mhux għalih biss, imma għalija wkoll,
biex ma jkollix għali fuq għali.
28 Għalhekk bgħatthulkom iżjed bil-
ħeġġa, biex, meta terġgħu tarawh, tifirħu,
u jien inkun anqas qalbi sewda.
29 Ilqgħuh mela fil-Mulej bil-ferħ kol-
lu; u nies bħalu wruhom rispett.
30 Għax minħabba x-xogħol ta' Kristu
kien wasal biex imut, billi ma ħasibx
f'ħajtu, biex jagħmel tajjeb għan-nuqqas
ta' qadi tagħkom għalija.

3 Mill-bqija, ħuti, ifirħu fil-Mulej. Li niktbilkom l-istess ħwejjeġ, lili tassew ma jdejjaqnix, imma lilkom jiswielkom.

2 Ħarsu ruħkom mill-klieb, ħarsu ruħkom mill-ħaddiema ħżiena, ħarsu ruħkom mit-taqtigħ.

3 Għax iċ-ċirkonċiżjoni hi aħna, li nqimu 'l Alla fl-ispirtu, u nifirħu fi Kristu Ġesù, u li m'għandniex fidi qawwija fil-ġisem.

4 Għalkemm jien nista' wkoll ikolli fidi qawwija fil-ġisem. Jekk xi ħadd ieħor jidhirlu li għandu għalfejn jafda fil-ġisem, jien aktar:

5 Ċirkonċiż wara tmint ijiem, minn ġens Iżrael, mit-tribù ta' Benjamin, Lhudi bin il-Lhud; Fariżew, għal dik li hi liġi:

6 Fil-ħeġġa, ippersegwitajt lill-knisja; għal dak li hu ħaqq fil-liġi, jien bla ħtija.

7 Imma dawk il-ħwejjeġ li kienu ta' qliegħ għalija, għaddejthom bħala telf minħabba Kristu.

8 Iva, bla dubju, jien inżomm kollox bħala telf ħdejn il-privileġġ kbir li nagħraf 'il Kristu Ġesù Sidi: li għalih sofrejt it-telfa ta' kull ħaġa, li jien inqis bħala skart biex nirbaħ 'il Kristu,

9 U biex ninsab fih, mhux bil-ħaqq tiegħi, li jiġi mill-liġi, iżda bil-ħaqq li jiġi permezz tal-fidi fi Kristu: il-ħaqq li jiġi minn Alla bil-fidi:

10 Biex nagħraf lilu, u s-setgħa tal-qawmien tiegħu, u x-xirka fit-tbatijiet tiegħu, billi nkun nixbhu fil-mewta tiegħu;

11 Jekk b'xi mod naqla' l-qawma minn bejn l-imwiet.

12 Mhux għax jien diġà lħaqt it-tmiem, jew diġà sirt perfett: imma nibqa' miexi biex infittex li naqbdu, bħalma jien ukoll maqbud minn Kristu Ġesù.

13 Ħuti, jien ma nqisx lili nnifsi li diġà lħaqt it-tmiem; iżda dil-ħaġa biss nagħmel: ninsa l-ħwejjeġ ta' wara, u nimxi 'l quddiem biex nilħaq dawk il-ħwejjeġ li huma quddiemi.

14 Nimxi lejn it-tmiem għall-ħlas li għalih ġed isejħilna hemm fuq Alla fi Kristu Ġesù.

15 Ħalli mela aħna, li aħna perfetti, ikollna dal-ħsieb: u jekk taħsbu xort'oħra f'xi ħaġa, Alla jgħarraf din ukoll lilkom.

16 Madankollu, ħa nimxu bl-istess qjies u nħossu l-istess ħaġa, f'dak li diġà wasalna.

17 Ħuti, ixbhu lili lkoll flimkien, u ħarsu lejn dawk li jġibu ruħhom bħall-eżempju li intom għandkom fina.

18 (Għax hawn ħafna jġibu ruħhom, bħal ma għidtilkom fuqhom bosta drabi, u issa mbikki ngħidilkom ukoll, bħala għedewwa tas-salib ta' Kristu:

19 Li tmiemhom hu t-telfien, li żaqqhom hi Alla tagħhom, u li l-glorja tagħhom hi fil-għajb tagħhom, u li moħħhom fil-ħwejjeġ ta' l-art.)

20 Għax iċ-ċittadinanza tagħna hi fis-sema; minn hemm ukoll aħna nistennew is-Salvatur, lil Sidna Ġesù Kristu:

21 Li jbiddel il-ġisem ta' l-umiljazzjoni tagħna, biex ikun jixbah il-ġisem tal-glorja tiegħu, skond il-qawwa li biha jista' wkoll jissuġġetta kollox għalih innifsu.

4 Għalhekk, ħuti, maħbubin u li tant nixtieq nara, hena u kuruna tiegħi, żommu sħiħ fil-Mulej, maħbubin tiegħi.

2 Nitlob 'l Evodja, u nitlob 'il Sintike, li jkunu ta' l-istess fehma fil-Mulej.

3 U lilek ukoll, sieħeb fidil, nitolbok tgħin lil dawk in-nisa li tħabtu miegħi fix-xandir ta' l-evanġelju, u ma' Klement ukoll, u ma' sħabi l-oħrajn li ħadmu miegħi, li isimhom hu fi ktieb il-ħajja.

4 Ifirħu dejjem fil-Mulej: u narġa' ngħid: Ifirħu.

5 Ħa tkun magħrufa l-ħlewwa tagħkom mal-bnedmin kollha. Il-Mulej qrib.

6 Tħabbtu raskom b'xejn: iżda f'kull ħaġa, ħalli dak li jkun jaħtiġilkom, ikun imgħarraf 'l Alla bit-talb, u bit-talb, u b'radd il-ħajr.

7 U s-sliem t'Alla, li jisboq kull dehen, iħarsilkom qalbkom u moħħkom fi Kristu Ġesù.

8 Mill-bqija, ħuti, il-ħwejjeġ kollha li huma veri; il-ħwejjeġ kollha li huma xierqa; il-ħwejjeġ kollha li huma ġusti; il-ħwejjeġ kollha li huma safjin; il-ħwejjeġ kollha li jistħoqqilhom imħabba; il-ħwejjeġ kollha li huma ta' fama tajba; jekk hemm xi virtù, u jekk hemm xi tifħir, fuq dawn il-ħwejjeġ għandkom taħsbu.

9 Dawk il-ħwejjeġ, li sew tgħallimtu u kemm ħadtu, u smajtu, u rajtu fija, agħmlu: u Alla tas-sliem ikun magħkom.

10 Iżda jien fraħt ħafna fil-Mulej, li issa fl-aħħar il-ħsieb tagħkom għalija raġa' kiber; intom dejjem kellkom il-ħsieb, imma ma kellkomx l-okkażżjoni.

11 Miniex nitkellem hekk minħabba l-ħtieġ: għax jien tgħallimt inkun kuntent b'dak kollu li nkun fih.

12 Naf ngħix fil-għaks, u naf ngħix ukoll fil-ġid; kullimkien u f'kollox jien imgħallem biex inkun sew fix-xaba' u kemm fil-ġuħ, sew fil-ġid u kemm fil-għaks.

13 Kollox nista' nagħmel permezz ta' Kristu li jqawwini.

14 Madankollu għamiltu sewwa, li tix-xierku fin-niket tiegħi.

15 Issa intom tafu wkoll, Filippini, li fil-bidu ta' l-evanġelju, meta tlaqt mill-Maċedonja, ma kien hemm ebda knisja li tatni, jew li minn għandha ħadt xi ħaġa, ħliefkom biss.

16 Għax ukoll fit-Tessalonika bgħattuli, għal darba tnejn, għal dak li kont naħtieġ.

17 Mhux għax nixtieq għotja: iżda
nixtieq frott li joktor għalikom.
18 Imma jien għandi kollox, u ż-żejjed;
inħossni mimli, billi ħadt minn Epafrodi-
tus dak li bgħattu intom, rieħa ta' fwieħa
ħelwa, sagrifiċċju milqugħ, li jogħġob 'l
Alla.
19 Imma Alla tiegħi jagħtikom kulma
taħtieġu, skond il-għana tal-glorja tiegħu
fi Kristu Ġesù.
20 Issa lil Alla u missier tagħna glorja
għal dejjem u dejjem. Amen.
21 Sellu għal kull qaddis fi Kristu
Ġesù. Isellu għalikom l-aħwa li huma
miegħi.
22 Isellu għalikom il-qaddisin kollha,
l-aktar dawk tad-dar ta' Cesri.
23 Il-grazzja ta' Sidna Ġesù Kristu
tkun magħkom ilkoll. Amen.

# L-Epistola Ta' Pawlu Appostlu Lill-Kolossin

1 Pawlu, Appostlu ta' Ġesù Kristu bir-
rieda t'Alla, u Timotju ħuna,
2 Lill-qaddisin u aħwa fidili fi Kristu li
huma f'Kolossi: grazzja lilkom, u sliem,
mingħand Alla Missierna u Sidna Ġesù
Kristu.
3 Niżżuħajr 'l Alla u Missier Sidna
Ġesù Kristu, billi nitolbu dejjem għali-
kom,
4 Għax smajna bil-fidi tagħkom fi
Kristu Ġesù, u bl-imħabba li għandkom
għall-qaddisin kollha,
5 Għax it-tama li hi merfugħa għalikom
fis-smewwiet, li biha intom smajtu qabel
fil-kelma tas-sewwa ta' l-evanġelju;
6 Li wasal għandkom, bħalma hu fid-
dinja kollha; u jagħmel il-frott, bħal ma
jagħmel fikom ukoll, minn dak in-nhar li
smajtu bih, u għaraftu l-grazzja t'Alla fis-
sewwa:
7 Bħal ma tgħallimtu wkoll minn
għand Epafaras seħibna maħbub fix-
xogħol, u li hu għalikom ministru fidil ta'
Kristu;
8 U li għarrafna wkoll l-imħabba tagħ-
kom fl-Ispirtu.
9 Għalhekk aħna wkoll, minn dak in-
nhar li smajna dan, ma nehdewx nitolbu
għalikom, u nixtiequ li timtlew bil-għarfa
tar-rieda tiegħu fil-għerf kollu u dehen
spiritwali;
10 Biex timxu kif jixraq lill-Mulej u li
togħġbuh f'kollox, billi tagħmlu l-frott
f'kull egħmil tajjeb, u tikbru fil-għarfa
t'Alla;
11 Imsaħħin b'kull qawwa, skond is-
setgħa glorjuża tiegħu, għal kull sabar u
tbatija bil-ferħ;
12 Waqt li troddu ħajr lill-Missier, li
għamilna denji li jkolina sehem tal-wirt
tal-qaddisin fid-dawl:
13 Li ħelisna mill-ħakma tad-dlam, u
daħħalna fis-saltna ta' Ibnu l-maħbub:
14 Li fih għandna l-fidwa b'demmu, u
l-maħfra wkoll tad-dnubiet:
15 Li hu x-xbieha t'Alla li ma jidhirx,
l-ewwel fost il-ħlejjaq kollha:
16 Għax bih kienu maħluqin il-ħwejjeġ
kollha, li huma fis-sema, u li huma fuq
l-art, li jidhru u li ma jidhrux, sew jekk
huma tronijiet, kemm jekk huma dominji
jew prinċipati, jew setgħat: kull ħaġa
maħluqa bih, u għalih.
17 U hu qabel il-ħwejjeġ kollha, u bih
il-ħwejjeġ kollha huma miżmumin flim-
kien.
18 U hu r-ras tal-ġisem, il-knisja: hu
l-bidu, l-ewwel mill-imwiet; biex f'kollox
ikun l-ewwel.
19 Għax għoġob lill-Missier li tgħam-
mar fih il-milja kollha;
20 U, wara li ġieb is-sliem permezz
tad-demm tas-salib tiegħu, ħabbeb il-
ħwejjeġ kollha miegħu nnifsu bih; sew
dawk li huma fl-art, kemm dawk li huma
fis-sema.
21 U intom, li darba kontu mbegħdin u
għedewwa fi ħsiebkom bl-opri ħżiena, issa
ħabbibkom;
22 Fil-ġisem ta' laħmu permezz tal-
mewt, biex jippreżentakom qaddisin u bla
tebgħa u bla għajb quddiemu;
23 Jekk tkomplu fil-fidi, imsejsin u fis-
sod; u ma titħarrkux mit-tama ta' l-evan-
ġelju li smajtu, u li kien imxandar lil kull
ħlieqa li hi taħt is-sema; u li tiegħu jien
Pawlu sirt ministru;
24 U li issa nifraħ fit-tbatijiet tiegħi
għalikom, u nimla f'ġismi dak li jonqos lit-
tbatijiet ta' Kristu għal ġismu, li hu
l-knisja:
25 Li jien sirt ministru tagħha, skond il-

ħedma li tani Alla għalikom, biex inseħħ
il-kelma t'Alla;
26 Il-misterju li kien moħbi miż-
żminijiet u l-ġenerazzjonijiet, iżda li issa
kien imgħarraf lill-qaddisin tiegħu:
27 Li lilhom Alla ried igħarraf x'inhu
l-għana tal-glorja ta' dal-misterju fost il-
Ġentili; li hu Kristu fikom, it-tama tal-
glorja:
28 Li aħna nxandru, billi nwissu lil kull
bniedem, u ngħallmu lil kull bniedem bil-
għerf kollu; biex nagħmlu lil kull bniedem
perfett fi Kristu Ġesù:
29 Għal dan jien ukoll nitħabat, u nit-
qabad skond is-saħħa tiegħu, li taħdem
fija bil-qawwa.

2 Għax nixtieq li tkunu tafu liema taq-
bida kbira għandi għalikom, u għal
dawk ta' Laodikija, u għal dawk kollha li
qatt ma raw wiċċi fil-ġisem;
2 Biex qalbhom titfarraġ, u magħqudin
flimkien bl-imħabba, u fil-għana kollu tal-
konvinzjoni sħiħa tad-dehen, jagħrfu
l-misterju t'Alla, u tal-Missier, u ta'
Kristu;
3 Li fih jinsabu moħbija t-teżori kollha
tal-għerf u tat-tagħlim.
4 U ngħid dan, biex ħadd ma jqarraq
bikom bi kliem li jiġbidkom għal miegħu.
5 Għax għalkemm miniex hemm bil-
ġisem, jien qiegħed magħkom bl-ispirtu,
ferħan għax nara l-ordni tagħkom, u
kemm hu sħiħ it-twemmin tagħkom fi
Kristu.
6 Mela bħal ma ħadtu 'l Kristu Ġesù
Sidna, hekk għixu fih:
7 B'egħruqkom fih, u mibnijin fuqu, u
mwettqin fil-fidi, bħal ma kontu mgħall-
min, u mimlijin b'radd il-ħajr.
8 Araw li ħadd ma jħassarkom b'filoso-
fija u qerq fieragħ, skond it-tagħlim tal-
bnedmin, u skond l-elementi tad-dinja, u
mhux skond Kristu.
9 Għax fih tgħammar il-milja kollha
tad-divinità fil-ġisem.
10 U intom mimlijin fih, hu li hu r-ras
ta' kull prinċipat u setgħa:
11 Li fih ukoll intom ċirkonċiżi b'ċir-
konċiżjoni mhix magħmula bl-id, bit-
tneħħija minn ġisimkom tad-dnubiet tal-
ġisem, biċ-ċirkonċiżjoni ta' Kristu:
12 Midfunin miegħu fil-magħmudija,
li fiha intom ukoll qomtu miegħu permezz
tal-fidi fil-qawwa t'Alla, li qajmu minn
bejn l-imwiet:
13 U lilkom, billi kontu mejtin fi
dnubietkom u n-nuqqas taċ-ċirkonċiżjoni
ta' ġisimkom, takom il-ħajja flimkien
miegħu, u ħafrilkom id-dnubiet kollha;
14 Billi ħassar il-kitba tal-preċetti li
kienet kontra tagħna, u kuntrarja għalina:
neħħieha min-nofs, u sammarha mas-
salib.
15 U wara li neżża' l-prinċipati u
s-setgħat, waqqagħhom għad-daħk qud-
diem id-dinja, billi ħareġ rebbieħ fuqhom
fuq is-salib.
16 Tħallu 'l ħadd min jagħmel ħaqq
minnkom fuq l-ikel, jew ix-xorb, jew fuq
jum ta' festa, jew il-qamar ġdid, jew il-
jiem tas-sibt:
17 Li huma d-dell ta' dak li għandu
jiġi; imma l-ġisem hu ta' Kristu.
18 Tħallu 'l ħadd min jisirqilkom ħlas-
kom b'umiltà volontarja u qima lejn
l-anġli; billi jindaħal f'dawk il-ħwejjeġ li
ma rax, minfuħ mill-frugħa ta' moħħ tal-
ġisem,
19 U ma jżommx mar-Ras, li minnha
l-ġisem kollu, imgħajjex u mgħaqqad
flimkien bl-irbit, u bl-egħruq, jikber bil-
kobor t'Alla.
20 Għalhekk jekk mittu ma' Kristu
għall-elementi tad-dinja, għaliex, qiskom
għadkom tgħixu fid-dinja, intom suġġetti
għall-preċetti,
21 (La tmissx; la dduqx; la taqbadx;
22 Li kollha jintemmu bl-użu tagħ-
hom;) skond il-kmandamenti u d-duttrini
tal-bnedmin?
23 Ħwejjeġ li tassew għandhom wiri ta'
għerf f'qima volontarja, u f'umiltà, u
f'moħqrija tal-ġisem; iżda li ma jiswew
xejn ħlief biex jissodisfaw lill-ġisem.

3 Jekk mela qomtu ma' Kristu, fittxu
dawk il-ħwejjeġ ta' fuq, fejn Kristu
qiegħed fuq il-lemin t'Alla.
2 Aħsbu fil-ħwejjeġ ta' fuq, mhux fil-
ħwejjeġ ta' l-art.
3 Għax intom mittu, u ħajjitkom moħ-
bija ma' Kristu f'Alla.
4 Meta Kristu, li hu ħajjitna, jidher,
imbagħad intom ukoll tidhru miegħu fil-
glorja.
5 Mewtu mela l-membri tagħkom li
huma fuq l-art: iż-żena, il-faħx, il-ġibdiet
tal-ġisem, ix-xehwa, u r-regħba, li hi
idolatrija:
6 Li minħabba fihom jiġi l-għadab
t'Alla fuq ulied id-diżubbidjenza:
7 Li fihom intom ukoll imxejtu darba,
meta kontu tgħixu fihom.
8 Imma issa wkoll neħħejtu dawn
kollha: it-tmaskhin, il-għadab, il-ħażen, il-
ħalf, u kliem mhux xieraq minn fommkom.
9 La tigdbux lil xulxin, wara li intom
inżajtu l-bniedem il-qadim bl-egħmejjel
tiegħu;
10 U lbistu l-bniedem il-ġdid, li hu
mġedded fil-għerf skond ix-xbieha ta' min
ħalqu:
11 Fejn la hemm Grieg, la Lhudi, la
ċirkonċiżjoni, la bla ċirkonċiżjoni, la
Barbaru, la Skita, la lsir, u la ħieles: iżda
Kristu hu kollox, u f'kollox.
12 Ilbsu mela, bħala l-magħżulin t'Alla,

qaddisin u maħbubin, qalb ta' ħniena, it-
tjiebja, l-umiltà tal-moħħ, il-ħlewwa, is-
sabar;
13 Issaportu 'l xulxin, u aħfru 'l xulxin,
jekk wieħed għandu xi jgħid ma' l-ieħor:
bħal ma ħafrilkom ukoll il-Mulej, hekk
ukoll għamlu intom.
14 U fuq dawn il-ħwejjeġ kollha ilbsu
l-imħabba, li hi r-rabta tal-perfezzjoni.
15 U ħa jsaltan is-sliem t'Alla f'qalb-
kom; li għalih ukoll intom imsejħin
f'ġisem wieħed: u roddu ħajr.
16 Ħa tgħammar fikom bil-kotra
l-kelma ta' Kristu f'kull għerf; billi
tgħallmu u twissu lil xulxin b'salmi, u
innijiet, u għanjiet spiritwali, u tgħannu bil-
grazzja f'qalbkom lill-Mulej.
17 U kulma tagħmlu bil-kliem jew bl-
egħmil, għamlu kollox f'isem Sidna Ġesù,
u roddu ħajr lil Alla u lill-Missier permezz
tiegħu.
18 Nisa, issottomettu ruħkom għal
żwieġkom, kif jixraq fil-Mulej.
19 Irġiel, ħobbu n-nisa tagħkom, u
tkunux ħorox magħhom.
20 Tfal, isimgħu mill-ġenituri tagħkom
f'kollox: għax dan jogħġob ħafna lill-
Mulej.
21 Missirijiet, iddejqux lil uliedkom,
biex ma jaqtgħux qalbhom.
22 Qaddejja, obdu f'kollox lil sjiedkom
skond il-ġisem; mhux għall-għajn, biex
togħġbu lill-bnedmin; iżda bis-safa tal-
qalb, u l-biża' t'Alla:
23 U kulma tagħmlu, għamluh bil-qalb,
qisu lill-Mulej, u mhux lill-bnedmin;
24 Billi tafu li mingħand il-Mulej
tieħdu l-ħlas tal-wirt: għax intom taqdu 'l
Sidna Kristu.
25 Imma min jagħmel il-ħażin jitħallas
għall-ħażin li għamel: u Alla ma jħares
lejn wiċċ ħadd.

4 Sjieda, agħtu lill-qaddejja tagħkom
dak li hu ġust u sewwa; billi tafu li
intom ukoll għandkom Sid fis-sema.
2 Komplu fit-talb, u ishru fih b'radd il-
ħajr;
3 Itolbu flimkien ukoll għalina, biex
Alla jiftħilna bieb għall-kelma, ħalli
nxandru l-misterju ta' Kristu, li minħabba
fih jien ukoll marbut:
4 Biex ngħarrfu, u nitkellem kif imiss.
5 Imxu bil-għaqal ma' dawk li huma
barra, billi tirbħu ż-żmien.
6 Ħa jkun kliemkom dejjem bil-grazzja,
imħawwar bil-melħ, biex tkunu tafu kif
għandkom twieġbu lil kullħadd.
7 F'kulma ninsab jien igħarrafkom
kollox Tikikus, li hu ħuna l-maħbub, u
ministru fidil u qaddej sieħbi fil-Mulej:
8 Li bgħattu għandkom għall-istess
għan, biex ikun jaf kif tinsabu, u jfarrġil-
kom qalbkom;
9 Ma' Onesimus, ħuna fidil u maħbub,
li hu wieħed minnkom. Igħarrfukom bil-
ħwejjeġ kollha li qegħdin isiru hawn.
10 Isellu għalikom Aristarkus sieħbi fil-
ħabs, u Marku, ulied l-aħwa ma' Barnaba,
(li fuqu għandkom xi ordnijiet: jekk dan
jiġi għandkom, ilqgħuh;)
11 U Ġesù, li jgħidulu Ġustus; dawn
huma taċ-ċirkonċiżjoni. Dawn biss huma
sħabi ħaddiema għas-saltna t'Alla, u kienu
faraġ għalija.
12 Iselli għalikom Epafaras, li hu
wieħed minnkom, qaddej ta' Kristu, u li
jitħabat bil-qalb għalikom fit-talb, biex
iżżommu ruħkom perfetti, u mwettqin fir-
rieda kollha t'Alla.
13 Għax jien nixhed għalih, li hu
mħeġġeġ ħafna għalikom, u għal dawk li
huma Laodikija u Hjerapolis.
14 Isellu għalikom Luqa, it-tabib il-
maħbub, u Demas.
15 Sellu għall-aħwa li huma Laodikija,
u għal Nimfas, u għall-knisja li hemm
f'daru.
16 U meta tinqara minnkom din
l-epistola, qisu li tinqara fil-knisja tal-
Laodikin ukoll; u li intom ukoll taqraw
l-epistola ta' Laodikija.
17 Għidu lil Arkippus: Ħu ħsieb il-
ministeru li ħadt fil-Mulej, u qis li tagħmlu
sewwa.
18 It-tislija minn idi, Pawlu. Ftakru fir-
rbit tiegħi. Il-grazzja magħkom. Amen.

# L-Ewwel Epistola Ta' Pawlu Appostlu Lit-Tessalonkin

1 Pawlu, u Silvanus, u Timotju, lill-
knisja tat-Tessalonkin li hi f'Alla
l-Missier u f'Sidna Ġesù Kristu: Grazzja
lilkom, u sliem, mingħand Alla Missierna,
u Sidna Ġesù Kristu.
2 Niżżuħajr 'l Alla kull ħin għalikom
ilkoll, billi nsemmukom fit-talb tagħna;
3 U niftakru bla hedu fil-ħedma tagħ-
kom tal-fidi, u fit-taħbit ta' l-imħabba, u
s-sabar tat-tama f'Sidna Ġesù Kristu,
quddiem Alla u Missierna;
4 Billi nafu, l-aħwa maħbubin minn
Alla, li intom maħturin.
5 Għax l-evanġelju tagħna ma ġiekomx
bil-kelma biss, imma bis-setgħa wkoll, u
bl-Ispirtu s-Santu, u b'konvinzjoni sħiħa;
bħal ma tafu intom x'irġiel konna aħna
fostkom għall-ġid tagħkom.
6 U intom sirtu tixbhu lilna, u l-Mulej,
billi lqajtu l-kelma f'ħafna niket, bil-ferħ
ta' l-Ispirtu s-Santu.
7 U hekk sirtu eżempju għal dawk
kollha fil-Maċedonja u fl-Akaja li jemmnu.
8 Għax mingħandkom dwiet il-kelma
tal-Mulej mhux biss fil-Maċedonja u fl-
Akaja, imma l-fidi tagħkom f'Alla xterdet
ukoll kullimkien; għalhekk m'għandna
għal fejn nitkellmu xejn.
9 Għax huma stess igħidu fuqna
x'daħla kellna fostkom, u kif dortu lejn
Alla mill-idoli biex taqdu 'l Alla ħaj u
veru;
10 U biex tistennew mis-sema 'l Ibnu,
li hu qajmu minn bejn l-imwiet, Ġesù, li
jeħlisna mill-għadab li ġej.

2 Għax intom stess, ħuti, tafu li d-daħla
tagħna fostkom ma kenitx għal xejn:
2 Iżda wkoll wara dik li batejna qabel,
u konna mgħajrin f'Filippi, bħal ma tafu,
kellna l-ħila f'Alla tagħna nxandrulkom
l-evanġelju t'Alla b'ħafna taħbit.
3 Għax it-twiddib tagħna mhux ġej la
mill-qerq, la mill-faħx, u lanqas mill-qerq:
4 Imma bħal ma konna mħollijin minn
Alla biex inkunu fdati bl-evanġelju, hekk
nitkellmu; mhux qisu biex nogħġbu lill-
bnedmin, iżda 'l Alla, li jġarrab qlubna.
5 Għax, bħal ma tafu, qatt ma wżajna
la kliem ta' tmellis, u lanqas ebda skuża
għar-regħba; Alla jixhdu:
6 Ma fittixniex glorja la mill-bnedmin,
u lanqas minnkom, jew mingħand oħrajn,
għalkemm stajna nqdejna bis-setgħa
tagħna, bħala l-appostli ta' Kristu.
7 Imma konna ħelwin fostkom, bħalma
mreddgħa tgħożż lil uliedha:
8 Konna hekk miġbudin lejkom li,
ridna nagħtukom, mhux biss l-evanġelju
t'Alla, iżda wkoll l-istess ruħna, għax
kontu għeżież għalina.
9 Għax intom tiftakru, ħuti, fit-taħbit
tagħna u fit-tbatija: ħdimna lejl u nhar,
għaliex ma ridniex inkunu ta' tagħbija għal
xi ħadd minnkom, waqt li xandarnielkom
l-evanġelju t'Alla.
10 Intom xhud, u Alla wkoll, kemm bi
qdusija, u bil-ħaqq, u bla ħtija ġibna ruħna
fostkom intom li temmnu:
11 Bħal ma tafu kif ħeġġiġna u farraġna
u xhedna lil kull wieħed minnkom, bħal
ma jagħmel missier ma' wliedu,
12 Biex timxu kif jixraq 'l Alla, li
sejħilkom għas-saltna u l-glorja tiegħu.
13 Għalhekk aħna wkoll niżżuħajr 'l
Alla bla hedu, għaliex, meta ħadtu l-kelma
t'Alla li smajtuha mingħandna, ma
lqajtuhiex bħala kelma tal-bnedmin, iżda
bħalma hi tassew, bħala l-kelma t'Alla, li
taħdem bis-sħiħ ukoll fikom, intom li
temmnu.
14 Għax intom, ħuti, sirtu tixbhu lill-
knejjes t'Alla, li fil-Lhudija huma fi Kristu
Ġesù: għax intom ukoll sofrejtu l-istess
ħwejjeġ mingħand in-nies ta' pajjiżkom,
bħal ma sofrew huma wkoll mingħand
il-Lhud:
15 Li qatlu sew il-Mulej Ġesù, u kemm
il-profeti tagħhom, u ippersegwitawna; u
ma jogħġbux 'l Alla, u ma jaqblux mal-
bnedmin kollha:
16 U ma jħalluniex inkellmu lill-Ġentili
biex isalvaw, biex jimlew dejjem il-kejl ta'
dnubiethom: għax il-għadab waqa' fuq-
hom għall-aħħar.
17 Imma aħna, ħuti, billi mifrudin
minnkom għal ħin wieħed, mill-wiċċ,
mhux mill-qalb, tħabatna aktar biex naraw
wiċċkom, b'xewqa kbira.
18 Għalhekk ridna niġu għandkom,
għalanqas jien Pawlu, aktar minn darba;
imma Satana fixkilna.
19 Għax x'inhi t-tama tagħna, jew il-
ferħ tagħna, jew il-kuruna tal-ftaħir
tagħna? Mhux intom quddiem Sidna
Ġesù Kristu fil-miġja tiegħu?
20 Għax intom il-glorja u l-ferħ tagħna.

3 Għalhekk meta ma flaħniex aktar,
ħsibna li aħjar nibqgħu Ateni weħidna;

2 U bgħatna 'l Timotju, ħuna, u ministru t'Alla, u seħibna fl-evanġelju ta' Kristu, biex iwettaqkom, u jfarraġkom fil-fidi tagħkom:

3 Biex ħadd ma jitqanqal fost dawn it-tbatijiet: għax intom stess tafu li għal dan aħna qegħdin.

4 Għax tassew, meta konna magħkom, għidnielkom minn qabel li sa nitnikktu; bħal ma ġara tassew, u dan intom tafuh.

5 Għalhekk, meta ma flaħtx aktar, bgħatt inkun naf il-fidi tagħkom, li b'xi mod ma ġarrabkomx it-tentatur, u x-xogħol tagħna jisfa fix-xejn.

6 Imma issa li Timotju ġie għandna mingħandkom, u ġibilna aħbarijiet tajba tal-fidi u ta' l-imħabba tagħkom, u li tiftakru tajjeb dejjem fina, u li tixtiequ wisq tarawna, bħal ma nixtiequ narawkom:

7 Għalhekk, ħuti, konna mfarrġin bikom, fin-niket u d-dwejjaq kollha tagħna, bil-fidi tagħkom:

8 Aħna issa ngħixu, jekk intom iżżommu sħiħ fil-Mulej.

9 Għax liema ħajr nistgħu nerġgħu nroddu 'l Alla għalikom, għall-ferħ kollu li bih nifirħu minħabba fikom quddiem Alla tagħna?

10 Lejl u nhar nitolbu aktar milli nifilħu biex naraw wiċċkom, u ntemmu dak li jonqos fil-fidi tagħkom.

11 Issa Alla nnifsu, Missierna, u Sidna Ġesù Kristu, iwittu triqtna lejkom.

12 U l-Mulej igħinkom biex iżżidu u tkattru l-imħabba lejn xulxin, u lejn il-bnedmin kollha, bħal ma għandna aħna wkoll lejkom:

13 Biex iwettqilkom qalbkom bla ħtija fil-qdusija quddiem Alla Missierna, fil-miġja ta' Sidna Ġesù Kristu mal-qaddisin kollha tiegħu.

4 Barra minn dan imbagħad nitolbukom, ħuti, u nħeġġukom f'Sidna Ġesù, li bħal ma ħadtu mingħandna kif għandkom timxu u togħġbu 'l Alla, hekk tkomplu toktru iżjed u iżjed.

2 Għax intom tafu xi kmandamenti tajniekom permezz ta' Sidna Ġesù.

3 Għax din hi r-rieda t'Alla: it-taqdis tagħkom; li taħirbu miż-żena:

4 Li kull wieħed minnkom ikun jaf kif jikkontrolla 'l ġismu bil-qdusija u l-ġieħ,

5 U ma jħallix il-passjoni tegħlbu, bħall-Ġentili li ma jagħrfux 'l Alla:

6 Li ħadd ma jaħqar u jgħallat lil ħuh f'dil-ħaġa: għax il-Mulej jitħallas ta' dan kollu, bħal ma għidnielkom minn qabel u xhednielkom.

7 Għax Alla ma sejħilniex għall-faħx, imma għall-qdusija.

8 Għalhekk min ma jilqax dan, ikun ma jilqax mhux bniedem, iżda 'l Alla, li tana wkoll l-Ispirtu mqaddes tiegħu.

9 Imma dwar l-imħabba ta' l-aħwa m'għandkomx għalfejn niktbilkom: għax intom infuskom imgħallmin minn Alla biex tħobbu lil xulxin;

10 U tassew dan intom tagħmluh ma' l-aħwa kollha li huma fil-Maċedonja kollha: iżda aħna nitolbukom, ħuti, li toktru iżjed u iżjed;

11 U tqisuh ġieħ li tgħixu fil-kwiet, u li tilħqu xogħolkom, u li taħdmu b'idejkom stess, bħal ma ordnajnielkom tagħmlu;

12 Billi ġġibu ruħkom kif jixraq quddiem dawk li huma barra, u li ma jkollkom bżonn ta' xejn.

13 Iżda ma rridkomx ma tkunux tafu, ħuti, fuq dawk li huma reqdin fil-mewt, biex ma ssewdux qalbkom, bħal oħrajn li m'għandhomx tama.

14 Għax jekk aħna nemmnu li Ġesù miet u raġa' qam, hekk ukoll dawk li huma reqdin f'Ġesù, Alla jġib miegħu.

15 Għax dan ngħidulkom aħna bil-kelma tal-Mulej, li aħna l-ħajjin, u li nibqgħu sal-miġja tal-Mulej, ma naqbżux lil dawk li jkunu raqdu.

16 Għax il-Mulej innifsu jinżel b'għajta mis-sema, mal-leħen ta' l-arkanġlu, u mat-tromba t'Alla: u l-mejtin fi Kristu jqumu l-ewwel:

17 Imbagħad aħna l-ħajjin, u li nkunu bqajna, ninħatfu flimkien magħhom fis-sħab, biex niltaqgħu mal-Mulej fl-ajru: u hekk inkunu dejjem mal-Mulej.

18 Għalhekk farrġu lil xulxin b'dal-kliem.

5 Imma fuq iż-żmien u l-ħin, ħuti, m'għandkomx bżonn niktbilkom.

2 Għax intom stess tafu sewwa li jum il-Mulej jasal bħal ħalliel bil-lejl.

3 Għax meta jgħidu: Sliem u sigurtà; imbagħad f'daqqa waħda jiġi fuqhom it-telfien, bħall-uġigħ ta' mara fil-ħlas; u ma jeħilsux.

4 Iżda intom, ħuti, mintomx fid-dlam, biex dak il-jum jaqbadkom bħal ħalliel.

5 Intom ilkoll ulied id-dawl, u wlied il-jum: aħna m'aħniex tal-lejl, lanqas tad-dlam.

6 Għalhekk ma norqdux, bħal ma jagħmlu oħrajn; imma ħa nishru u nkunu b'għajnejna miftuħa.

7 Għax dawk li jorqdu, jorqdu bil-lejl; u dawk li jiskru, jiskru bil-lejl.

8 Imma aħna, li aħna tal-jum, ħa nkunu għajnejna miftuħa, lebsin il-kurazza tal-fidi u ta' l-imħabba; u bħala elmu, it-tama tas-salvazzjoni.

9 Għax Alla m'għażilniex għall-għadab, imma biex niksbu s-salvazzjoni permezz ta' Sidna Ġesù Kristu,

10 Li miet għalina, biex, imqajmin jew reqdin, ngħixu flimkien miegħu.

11 Għalhekk farrġu lil xulxin flimkien,

u ibnu wieħed lil ieħor, bħalma wkoll
qegħdin tagħmlu.
12 U nitolbukom, ħuti, li tkunu tafu-
hom lil dawk li jaħdmu fostkom, u li
huma fuqkom fil-Mulej, u li jwissukom;
13 U għożżuhom kemm tifilħu bl-
imħabba minħabba x-xogħol tagħhom. U
żommu s-sliem bejnietkom.
14 Issa nħeġġukom, ħuti, biex twissu
lill-għażżenin, biex tagħmlu l-ħila lill-
beżżiegħa, biex twieżnu lid-dgħajfin, biex
iżżommu s-sabar ma' kulħadd.
15 Qisu li ħadd ma jrodd deni għal deni
lil ħadd; imma dejjem fittxu dak li hu taj-
jeb, sew bejnietkom, u kemm ma' kul-
ħadd.
16 Kunu dejjem ferħanin.
17 Itolbu bla ma tieqfu.
18 Roddu l-ħajr f'kollox: għax din hi
r-rieda t'Alla fi Kristu Ġesù għalikom.
19 La tberrdux l-Ispirtu.
20 La żżebilħux il-profeziji.
21 Ġarrbu kollox: żommu sħiħ dak li
hu tajjeb.
22 Aħarbu minn kull għamla ta' deni.
23 U l-istess Alla tas-sliem iqaddiskom
għalkollox; u jien nitlob 'l Alla li l-ispirtu
kollu tagħkom, u r-ruħ, u l-ġisem, ikunu
mħarsin bla ħtija sal-miġja ta' Sidna
Ġesù Kristu.
24 Fidil hu dak li jsejħilkom, u li wkoll
jagħmel dan.
25 Ħuti, itolbu għalina.
26 Sellu għall-aħwa kollha b'bewsa
qaddisa.
27 Nitlobkom bil-Mulej li din l-epistola
tinqara lill-aħwa qaddisin kollha.
28 Il-grazzja ta' Sidna Ġesù Kristu
magħkom. Amen.

# It-Tieni Epistola Ta' Pawlu Appostlu Lit-Tessalonkin

1 Pawlu, u Silvanus, u Timotju, lill-
knisja tat-Tessalonkin f'Alla Mis-
sierna u fil-Mulej Ġesù Kristu:
2 Grazzja lilkom, u sliem, mingħand
Alla Missierna u Sidna Ġesù Kristu.
3 Għandna dejjem niżżuħajr 'l Alla
għalikom, ħuti, kif inhu xieraq, biex il-fidi
tagħkom tikber bis-sħiħ, u l-imħabba ta'
kull wieħed minnkom toktor lejn xulxin;
4 Biex aħna nfusna niftaħru bikom fil-
knejjes t'Alla għas-sabar u l-fidi tagħkom
qalb il-persekuzzjonijiet kollha tagħkom u
n-niket li intom issofru:
5 Li hu prova ċara tal-ħaqq ġust t'Alla,
biex tkunu miżmumin bħala li jistħoqqil-
kom is-saltna t'Alla, li għaliha intom ukoll
qegħdin issofru:
6 Billi hi ħaġa ta' ħaqq quddiem Alla li
jrodd it-taħbit lil dawk li jħabbtukom;
7 U lilkom li intom imħabbtin strieħu
magħna, meta jidher Sidna Ġesù mis-
sema ma' l-anġli setgħana tiegħu,
8 F'nar iħeġġeġ, u jitħallas minn dawk
li ma jagħrfux 'l Alla, u li ma jisimgħux
mill-evanġelju ta' Sidna Ġesù Kristu:
9 Li jitħallsu bit-telfien ta' dejjem minn
quddiem wiċċ il-Mulej, u mill-glorja tas-
setgħa tiegħu;
10 Meta jiġi biex ikun igglorifikat fil-
qaddisin tiegħu, u biex jistagħġbu bih
dawk kollha li jemmnu (għax ix-xhieda
tagħna fostkom kienet emmnuta) f'dak
il-jum.
11 Għalhekk aħna wkoll dejjem nitolbu
għalikom, biex Alla tagħna jżommkom
bħala li jistħoqqilkom is-sejħa tagħkom, u
biex iwettaq fikom bis-setgħa kull ħsieb
tajjeb tat-tjieba tiegħu, u l-ħedma tal-fidi
tagħkom.
12 Biex isem Sidna Ġesù Kristu jkun
igglorifikat fikom, u intom fih, skond il-
grazzja t'Alla tagħna u Sidna Ġesù
Kristu.

2 Issa nitolbukom, l-aħwa, fuq il-miġja
ta' Sidna Ġesù Kristu, u l-ġmigħ
tagħna flimkien miegħu,
2 Li ma titqanqlux malajr f'moħħkom,
jew titħawdu, la bl-ispirtu, la bil-kelma, u
lanqas b'xi ittra, qishom ġejjin min-
għandna, bħallkieku jum Kristu wasal.
3 Tħallu 'l ħadd min iqarraq bikom bl-
ebda mod: għax dak il-jum ma jiġix, jekk
l-ewwel ma tiġix il-firda, u jinkixef il-
bniedem tad-dnub, bin it-telfien;
4 Li jmur kontra Alla, u jirtafa' fuq
kulma għandu l-isem t'Alla, jew li hu
miqjum; biex bħal Alla joqgħod fit-
tempju t'Alla, billi juri lilu nnifsu li hu
Alla.
5 Ma tiftakrux, li, meta kont għadni
magħkom, jien għidtilkom dawn il-
ħwejjeġ?
6 U issa intom tafu x'iżommu li ma
jidhirx f'waqtu.

7 Għax il-misterju tal-ħażen diġà
qiegħed jaħdem: biss dak li qiegħed
iżommu issa, hemm bżonn jitwarrab min-
nofs.
8 U mbagħad jinkixef dak il-Ħażin. li
l-Mulej jeqirdu bl-ispirtu ta' fommu, u
jxejnu bid-dija tal-miġja tiegħu:
9 Il-miġja ta' dal-Ħażin tkun, skond il-
ħedma ta' Satana, bis-setgħa kollha, u
egħliem, u egħġubijiet giddieba,
10 U bil-qerq kollu tal-ħażen f'dawk li
jintilfu; għax ma laqgħux l-imħabba tas-
sewwa, biex isalvaw.
11 U għalhekk Alla jibgħatilhom tama
kbira li tqarraq, biex jemmnu gidba:
12 Biex isir ħaqq minn dawk kollha li
ma emmnux is-sewwa, imma ħadu pjaċir
fil-ħażen.
13 Iżda aħna għandna dejjem niżżuħajr
'l Alla għalikom, ħuti maħbubin mill-
Mulej, għax Alla mill-bidu għażilkom
għas-salvazzjoni permezz tat-taqdis ta'
l-Ispirtu u bil-fidi tas-sewwa:
14 Għal dan sejħilkom bl-evanġelju
tagħna, biex tiksbu l-glorja ta' Sidna Ġesù
Kristu.
15 Għalhekk, ħuti, żommu sħiħ, u
żommu t-tagħlim li tgħallimtu, sew bil-
kliem, u kemm bl-ittri tagħna.
16 Issa Sidna Ġesù Kristu nnifsu, u
Alla, Missierna, li ħabbna, u tana faraġ
ta' dejjem, u tama tajba permezz tal-
grazzja,
17 Ifarrġulkom qalbkom, u jwettqu-
kom f'kull kelma tajba u egħmil.

3 Mill-bqija, ħuti, itolbu għalina, biex il-
kelma tal-Mulej tiġri l-ġirja tagħha, u
tkun igglorifikata, kif inhi magħkom:
2 U biex inkunu meħlusin minn bned-
min bla raġuni u ħżiena: għax mhux il-
bnedmin kollha għandhom il-fidi.
3 Imma l-Mulej, li hu fidil, iwettaqkom,
u jħariskom mill-ħażen.
4 U aħna għandna qalbna qawwija fil-
Mulej għalikom, li intom tagħmlu u
tibqgħu tagħmlu dawk il-ħwejjeġ li nord-
nawlkom.
5 U l-Mulej imexxi 'l qalbkom lejn
l-imħabba t'Alla, u lejn is-sabar ta' Kristu.
6 Issa nordnawlkom, ħuti, f'isem Sidna
Ġesù Kristu, li twarrbu lilkom infuskom
minn kull wieħed fostkom li jimxi fil-
għażż, u mhux skond it-tagħlim li ħa minn
għandna.
7 Għax intom stess tafu kif għandkom
timxu bħalna: għax aħna qatt ma tgħażż-
inna fostkom:
8 Lanqas qatt ma kilna l-ħobż ta' ħadd
b'xejn: imma bix-xogħol u t-taħbit
naħdmu lejl u nhar, biex ma nkunux ta'
tagħbija għal ħadd minnkom:
9 Mhux għax m'għandniex setgħa,
imma biex nagħmlu lilna nfusna eżempju
għalikom biex tkunu bħalna.
10 Għax ukoll meta konna magħkom,
ordnajnielkom dan: li jekk xi ħadd ma
jridx jaħdem, lanqas m'għandu jiekol.
11 Għax smajna li hemm x'uħud fost-
kom li jgħixu fil-għażż, li ma jridux
jaħdmu, imma li moħħhom fin-nies.
12 Issa dawk li huma bħal dawn aħna
nordnawlhom u nwissuhom f'Sidna Ġesù
Kristu, biex jaħdmu bil-kwiet, u jieklu
ħobżhom.
13 Iżda intom, ħuti, tgħajjewx tagħmlu
l-ġid.
14 U jekk xi bniedem ma jismax minn
kliemna b'din l-epistola, araw min hu dan
il-bniedem, u la tagħmluhiex miegħu, biex
jistħi.
15 Biss la tqisuhx bħala għadu, iżda
wissuh bħala wieħed mill-aħwa.
16 Issa l-Mulej tas-sliem jagħtikom hu
nnifsu s-sliem dejjem u f'kollox. Ikun il-
Mulej magħkom ilkoll.
17 It-tislija b'idi stess; Pawlu: dan hu
l-għelm f'kull epistola: hekk nikteb.
18 Il-grazzja ta' Sidna Ġesù Kristu
tkun magħkom ilkoll. Amen.

# L-Ewwel Epistola Ta' Pawlu Appostlu Lil Timotju

1 Pawlu, appostlu ta' Ġesù Kristu, bl-
ordni t'Alla Salvatur tagħna, u ta'
Sidna Ġesù Kristu, li hu t-tama tagħna:
2 Lil Timotju, ibni tassew fil-fidi:
Grazzja, ħniena, u sliem, mingħand Alla
Missierna u mingħand Ġesù Kristu Sidna.
3 Bħal ma tlabtek biex tibqa' iżjed
Efesus, meta jien mort il-Maċedonja, biex
tordna lil x'uħud biex ma jgħallmux
tagħlim ieħor,
4 Lanqas iħabblu rashom bi ħrejjef u
sensil bla tarf tan-nisel, li jqanqlu l-ġlied,
aktar milli jibnu l-qdusija li tiġi min-
għand Alla; u dan bil-fidi: hekk agħmel.

5 Issa l-għan ta' dit-twissija hi l-im-
ħabba ġejja minn qalb safja, u minn
kuxjenza tajba, u minn fidi sinċiera:
6 Li x'uħud billi twarrbu minnhom
intilfu fi tlablib fieragħ;
7 Billi jixtiequ jkunu għorrief tal-liġi;
bla ma jifhmu la x'inhuma jgħidu, u
lanqas fuqiex qegħdin iħaqqu.
8 Imma aħna nafu li l-liġi hi tajba, jekk
wieħed jinqeda biha leġittimament:
9 Billi nafu dan: li l-liġi mhix magħ-
mula għan-nies sewwa, iżda għan-nies bla
liġi u diżobbidjenti, għan-nies bla tjieba u
għall-midinbin, għan-nies bla qima u għal
dawk li jkasbru ħwejjeġ qaddisa, għal
dawk li joqtlu lil missierhom u għal dawk
li joqtlu lil ommhom, u għall-qattiela,
10 Għaż-żienja, għal dawk li jiżnu ma'
l-irġiel u mas-subjien, għal dawk li jaqbdu
l-ilsiera, għall-giddibin, għal dawk li
jaħilfu bil-gideb, u jekk hemm xi ħaġa
oħra li hi kontra t-tagħlim sħiħ;
11 Skond l-evanġelju glorjuż t'Alla
l-imbierek, li kien fdat lili.
12 U niżżiħajr 'il Kristu Ġesù Sidna, li
tani l-għajnuna, għax sabni fidil, u
qegħidni fil-ministeru;
13 Jien li qabel kont dagħaj, u perse-
kutur, u inġurjuż: imma qlajt ħniena, għax
dan għamiltu fl-injoranza b'nuqqas ta'
fidi.
14 U l-grazzja ta' Sidna kotrot bla qjies,
bil-fidi u l-imħabba, li hi fi Kristu Ġesù.
15 Din kelma vera, u ta' min jilqagħha
għalkollox: Kristu Ġesù ġie fid-dinja biex
isalva l-midinbin; li fosthom jien l-ewwel
wieħed.
16 Imma minħabba dan qlajt ħniena,
biex fija l-ewwel wieħed Ġesù Kristu juri
sabar kbir, bħala eżempju għal dawk li
għal li ġej jemmnu fih għall-ħajja ta' dej-
jem.
17 Issa lis-Sultan ta' dejjem, li ma jmut
qatt, li ma jidhirx, lil Alla waħdu għaref,
ġieh u glorja għal dejjem ta' dejjem.
Amen.
18 Din l-ordni nagħti lilek, ibni Timot-
ju, skond il-profeziji li qabel saru fuqek,
biex bihom inti tkun tista' titqabad it-
taqbida t-tajba;
19 Billi żżomm il-fidi, u kuxjenza
tajba; li x'uħud billi telquha, għamlu
nawfraġju mill-fidi tagħhom:
20 Fosthom hemm Himenes u Ales-
sandru, li jien irħejthom f'idejn Satana,
biex jitgħallmu ma jidgħux.

2 Inħeġġiġkom mela, qabel xejn, li jsiru
orazzjonijiet, talb, interċessjonijiet, u
radd il-ħajr għall-bnedmin kollha;
2 Għas-slaten, u għal dawk kollha li
huma fis-setgħa; biex ngħaddu ħajja
kwieta u tas-sliem bit-tjieba kollha u
onestà.
3 Għax dan tajjeb u jingħoġob qud-
diem Alla s-Salvatur tagħna;
4 Li jrid il-bnedmin kollha jsalvaw, u
jaslu għall-għarfa tas-sewwa.
5 Għax hemm Alla wieħed, u medjatur
wieħed bejn Alla u l-bnedmin: il-bniedem
Kristu Ġesù;
6 Li ta lilu nnifsu bħala fidwa għal kul-
ħadd, biex tingħata b'xhieda fiż-żmien
imwaqqat.
7 Li tagħha jiena kont magħmul pre-
dikatur, u appostlu (nitkellem is-sewwa fi
Kristu, u ma nigdibx;) mgħallem tal-
Ġentili fil-fidi u s-sewwa.
8 Irrid mela li l-irġiel jitolbu kullimkien,
billi jgħollu idejn qaddisa, bla għadab u
dubju.
9 Hekk ukoll, in-nisa jilbsu ħwejjeġ
xierqa, bil-mistħija u bil-qjies; mhux
b'xagħar midfur, jew deheb, jew ġawhar,
jew b'ilbies jiswa l-flus;
10 Imma (kif jixraq lin-nisa li juru
tjieba) b'opri tajba.
11 Ħa titgħallem il-mara fis-skiet u bis-
sottomissjoni kollha.
12 Jien ma nħallix mara tgħallem,
lanqas ikollha setgħa fuq ir-raġel, imma
toqgħod siekta.
13 Għax Adam kien imsawwar l-ewwel,
imbagħad Eva.
14 U ma kienx imqarraq Adam; iżda
billi l-mara kienet imqarrqa saret ħatja.
15 Madankollu hi tkun salvata billi
ssir omm, jekk in-nisa jżommu fil-fidi, u
fi-imħabba, u fil-qdusija bil-għaqal.

3 Din kelma vera: Jekk wieħed jixtieq
isir isqof, jixtieq xogħol tajjeb.
2 Għalhekk isqof għandu jkun bla ħtija,
ir-raġel ta' mara waħda, b'għajnejh mif-
tuħa, meqjus, ta' mġiba tajba, jilqa'
l-barranin, jaf igħallem;
3 Mhux mogħti għall-inbid, ma jarfax
idejh, mhux rgħib għall-qliegħ bil-għawġ;
imma ġwejjed, mhux ġelliedi, mhux
imlebleb għall-flus;
4 Wieħed li jmexxi tajjeb lil daru, li
jżomm lil uliedu taħtu kif jixraq;
5 (Għax jekk wieħed ma jafx kif imexxi
lil daru, kif jista' jieħu ħsieb il-knisja
t'Alla ?).
6 M'għandux ikun imgħammed ġdid, li
ma jintefaħx bil-kburija, u jaqa' fil-
kundanna tax-xitan.
7 Barra minn hekk jaħtieġ ukoll li
jkollu xhieda tajba mingħand dawk ta'
barra; li ma jaqax fil-għajb u fix-xibka
tax-xitan.
8 Hekk ukoll id-djakni għandhom
ikunu nies serji, mhux nies li jgħawġu
l-kliem, mhux mogħtijin għal ħafna nbid,
mhux rgħab għall-qliegħ bil-għawġ;
9 Li jħarsu l-misterju tal-fidi f'kuxjenza
safja.

10 U ħa jkunu dawn ukoll l-ewwel ip-
pruvati; imbagħad ħa jservu ta' djakni,
wara li jinstabu bla ħtija.
11 Hekk ukoll in-nisa tagħhom għand-
hom ikunu serji, mhux iqasqsu, meqjusa,
fidili f'kollox.
12 Ħa jkunu d-djakni lir-rġiel ta' mara
waħda, u jmexxu tajjeb lil uliedhom u lil
darhom.
13 Għax dawk li jkunu qdew tajjeb
l-uffiċċju tagħhom ta' djakni jiksbu għali-
hom grad għoli, u ħila kbira fil-fidi li hi
f'Ġesù Kristu.
14 Qiegħed niktiblek dawn il-ħwejjeġ,
billi nittama li niġi għandek ma ndumx:
15 Imma jekk niddawwar ħafna, għand-
ek tkun taf kif għandek iġġib ruħek fid-
dar t'Alla, li hi l-knisja t'Alla ħaj, il-
kolonna u r-rifda tas-sewwa:
16 U bla tmerija, kbir hu l-misterju tat-
tjieba: Alla deher fil-ġisem, iġġustifikat fl-
Ispirtu, rawh l-anġli, imxandar lill-
Ġentili, emmnut fid-dinja, mgħolli fil-
glorja.

4 Issa l-Ispirtu jgħid fi kliem ċar, li fl-
aħħar żminijiet x'uħud jitilqu mill-fidi,
billi jagħtu widen għal spirti qarrieqa, u
tagħlim tax-xjaten;
2 Li jgħidu ħaġa b'oħra bl-ipokresija; u
li għandhom l-kuxjenza tagħhom im-
markata b'ħadida mikwija;
3 Li ma jridux li jsir żwieġ, u jordnaw li
ma jittikilx ikel, li Alla ħalqu biex ikun
meħud b'radd il-ħajr minn dawk li
jemmnu u jagħrfu s-sewwa.
4 Għax kull ħaġa maħluqa minn Alla
hi tajba, u xejn m'għandu jirtema, jekk
ikun milqugħ b'radd il-ħajr:
5 Għax hu mqaddes bil-kelma t'Alla u
t-talb.
6 Jekk int tfakkar dawn il-ħwejjeġ lill-
aħwa, tkun ministru tajjeb ta' Ġesù
Kristu, imrobbi fil-kliem tal-fidi u fit-
tagħlim tajjeb, li miegħu int żammejt.
7 Iżda ħrejjef li jkasbru ħwejjeġ qad-
disa, u ħrejjef tan-nisa xjuħ, m'għandikx
xi tridhom; tħarreġ aktarx fit-tjieba.
8 Għax tħarriġ tal-ġisem ftit jiswa: iżda
t-tjieba tiswa għal kollox, billi għandha
l-wegħda tal-ħajja t'issa, u ta' dik li ġejja.
9 Din hi kelma vera u ta' min jilqagħha
għalkollox.
10 Għax għal dan aħna nitħabtu u
nsofru t-tagħjir, għaliex aħna nafdaw
f'Alla ħaj, li hu s-Salvatur tal-bnedmin
kollha, u speċjalment ta' dawk li jemmnu.
11 Dawn il-ħwejjeġ għid u għallem,
12 Ħalli ħadd ma jmaqdar lil żgħożit-
ek; iżda kun int eżempju għal dawk li
jemmnu, fil-kliem, fl-imġiba, fl-imħabba,
fl-ispirtu, fil-fidi, u fis-safa.
13 Sama niġi, agħti ruħek għall-qari,
għat-twissija, għat-tagħlim.
14 La titlaqx id-don li hemm fik, li kien
mogħti lilek bi profezija, mat-tqegħid ta'
l-idejn tal-presbiteri.
15 Itfa' ħsiebek fuq dawn il-ħwejjeġ:
agħti lilek innifsek għalkollox għalihom;
biex il-mixi tiegħek 'il quddiem jidher lil
kulħadd.
16 Ħares lilek in-nifsek, u t-tagħlim;
kompli fihom: għax meta tagħmel dan
issalva sew lilek in-nifsek, u kemm lil
dawk li jisimgħuk.

5 La ċċanfarx bil-ħerra wieħed xiħ,
imma wissih bħala missier; u ż-żgħa-
żagħ bħal aħwa;
2 In-nisa xjuħ bħal ommijiet; ix-xebbiet
bħal aħwa bniet, bis-safa kollu.
3 Weġġaħ lir-romol, li huma romol
tassew.
4 Imma jekk armla għandha l-ulied jew
ulied l-ulied, ħa jitgħallmu l-ewwel juru
tjieba f'darhom, u jroddu li ħaqqhom lill-
ġenituri tagħhom: għax dan tajjeb u
jingħoġob quddiem Alla.
5 Issa dik li hi tassew armla, u weħidha,
tafda f'Alla, u tgħaddi l-lejl u n-nhar fl-
orazzjoni u fit-talb.
6 Iżda dik li tgħix fix-xalar hi mejta
waqt li hi ħajja.
7 U dawn il-ħwejjeġ ordna, biex ikunu
bla ħtija.
8 Jekk xi ħadd ma jaħsibx għal niesu, u
l-aktar għan-nies ta' daru, ikun ċaħad il-
fidi, u hu agħarr minn wieħed li ma jem-
minx.
9 Ħa ma tingħaddx mar-romol armla
jekk tkun għadha taħt is-sittin sena, u
miżżewġa aktar minn raġel wieħed.
10 Għandha tkun magħrufa għall-opri
tajba; jekk rabbietx l-ulied; jekk laq-
għitx il-frustieri; jekk ħaslitx saqajn il-
qaddisin; jekk għenitx l-imsejknin; jekk
għamlitx bil-għaqal minn kull opra ta'
ġid.
11 Iżda tilqax ir-romol żgħażagħ: għax
meta x-xewqat tagħhom jibdew jegħlbu-
hom kontra Kristu, jiżżewġu;
12 Billi ħaqqhom il-kundanna, għax
ma żammewx l-ewwel rabta.
13 Barra minn hekk jitgħallmu jitgħaż-
żnu; jiġġerrew minn dar għal dar; u mhux
biss jitgħażżnu, iżda paċpaċa u seksieka, u
jgħidu ħwejjeġ li m'għandhomx jgħidu-
hom.
14 Għalhekk mela rrid li n-nisa żgħa-
żagħ jiżżewġu, ikollhom it-tfal, imexxu
d-dar, u ma jagħtux lill-għadu l-ebda
okkażjoni ta' tagħjir.
15 Għax x'uħud diġà daru ma' Satana.
16 Jekk xi raġel jew mara li jemmnu
għandhom ir-romol, ħa jgħinuhom, u ħa
ma titgħabbiex il-knisja; biex din tgħin lil
dawk li huma tassew romol.
17 Ħa jkun jistħoqqilhom ġieh doppju

x-xjuħ li jmexxu tajjeb, l-aktar dawk li
jaħdmu fil-kelma u fit-tagħlim.
18 Għax l-iskrittura tgħid: Int m'għan-
dikx issarram il-gendus li jidres il-qamħ.
U, Ħaqqu ħlasu l-ħaddiem.
19 Kontra xiħ tilqa' l-ebda akkuża,
jekk mhux quddiem tnejn jew tliet xhieda.
20 Widdeb quddiem kulħadd lil dawk
li jidinbu, biex l-oħrajn jibżgħu wkoll.
21 Nitolbok quddiem Alla, u Sidna
Ġesù Kristu, u l-anġli maħtura, biex
tħares dawn il-ħwejjeġ bla ma tħares lejn
wiċċ ħadd, u ma żżomm ma' ħadd.
22 La tgħaġġilx tqiegħed idejk fuq
ħadd, lanqas tissieħeb fid-dnubiet ta'
ħaddieħor: żomm ruħek safi.
23 La tixrobx dejjem ilma, imma ħu
ftit inbid għall-istonku u l-mard tiegħek
ta' sikwit.
24 Id-dnubiet ta' xi rġiel jidhru minn
qabel, u jmorru qabel għall-ħaqq; iżda
d-dnubiet ta' oħrajn jimxu warajhom.
25 Hekk ukoll l-opri tajba ta' x'uħud
jidhru minn qabel; u dawk li ma jidhrux
ma jistgħux jibqgħu moħbija.

6 Dawk il-qaddejja li huma taħt il-
madmad ħa jgħoddu lil sjiedhom bħala
nies li jistħoqqilhom kull ġieħ, biex ma
jsirx ħalf b'isem Alla u t-tagħlim tiegħu.
2 U dawk li għandhom sjiedhom jem-
mnu, ħalli ma jonqsuhomx mill-ġieħ, għax
huma aħwa; iżda aktar għandhom jaqdu-
hom, għax huma fidili u maħbubin, u
għandhom sehem mill-ħedma tajba tagħ-
hom. Dawn il-ħwejjeġ għallem u wissi.
3 Jekk xi ħadd igħallem xort'oħra, u
ma jaqbilx mal-kliem ta' saħħa, il-kliem
ta' Sidna Ġesù Kristu, u mat-tagħlim li hu
skond it-tjieba;
4 Hu mimli bih innifsu, ma jaf xejn,
iżda mitluf wara kwisjonijiet u ġlied fuq
kliem, li minnhom tiġi l-għira, il-ġlied, it-
tagħjir, is-suspetti ħżiena,
5 Disputi bla tarf ta' nies moħħhom
imħassar, u neqsin mis-sewwa, u li jaħsbu
li l-qliegħ hu tjieba: aħrab min-nies bħal
dawn.
6 Imma tassew li t-tjieba, meta wieħed
hu kuntent b'dak li għandu, hi qliegħ kbir.
7 Għax xejn ma ġibna f'din id-dinja, u
sgur xejn ma nistgħu nieħdu minnha.
8 U meta għandna l-ikel u l-ilbies ħa
nkunu kuntenti bihom.
9 Imma dawk li jistagħnew jaqaw fit-
tiġrib u f'nassa, u f'ħafna xewqat boloh u
ta' deni, li jgħarrqu l-bnedmin fil-qerda u
t-telfien.
10 Għax l-imħabba tal-flus hi l-għerq
tad-deni kollu: x'uħud li taw ruħhom
għaliha, tbiegħdu mill-fidi, u nifdu lilhom
infushom b'ħafna għali.
11 Imma int, ja raġel t'Alla, dan
aħarbu; u imxi wara l-ħaqq, it-tjieba, il-
fidi, l-imħabba, is-sabar, il-ħlewwa.
12 Tqabad it-taqbida t-tajba tal-fidi,
aqbad il-ħajja ta' dejjem, li għaliha int
ukoll imsejjaħ, u stqarrejt l-istqarrija
sabiħa quddiem ħafna xhud.
13 Nitolbok quddiem Alla, li jagħti
l-ħajja lill-ħlejjaq kollha, u quddiem
Kristu Ġesù, li quddiem Ponzju Pilatu ta
xhieda tajba;
14 Li tħares dal-kmandament bla
tebgħa, u bla ħtija, sad-dehra ta' Sidna
Ġesù Kristu:
15 Li juriha f'waqtu, is-Suvran im-
bierek u waħdieni, is-Sultan tas-slaten, u
s-Sid tas-sjieda;
16 Hu li biss ma jmut qatt, li jgħammar
fid-dawl li ħadd ma jista' jersaq lejh; li
l-ebda bniedem ma rah, u lanqas ma jista'
jara: lilu ġieħ u setgħa għal dejjem. Amen.
17 Wissi lil dawk li huma għonja f'din
id-dinja, biex ma jimlewx rashom, lanqas
jafdaw f'għana li mhux sgur, iżda f'Alla
l-ħaj, li jagħtina kollox bil-kotra biex
ingawduh;
18 Biex jagħmlu t-tajjeb, biex ikunu
għonja b'opri tajba, lesti biex ikunu
idejhom miftuħa, u jaqsmu ma' l-oħrajn:
19 U jaħżnu għalihom teżor mibni fuq
sisien tajba għaż-żmien li ġej, biex jiksbu
l-ħajja ta' dejjem.
20 O Timotju, ħares dak li hu mogħti
f'idejk, billi taħrab it-tlablib ħażin u
fieragħ, u t-tmerijiet ta' xjenza falza:
21 Li x'uħud li jipprofessawha tbiegħdu
mill-fidi. Il-grazzja magħkom. Amen.

# It-Tieni Epistola Ta' Pawlu Appostlu Lil Timotju

1 Pawlu, appostlu ta' Ġesù Kristu bir-
rieda t'Alla, skond il-wegħda tal-ħajja
li hi fi Kristu Ġesù,
2 Lil Timotju, ibni l-maħbub għażiż:
Grazzja, ħniena, u sliem, mingħand Alla
l-Missier u Kristu Ġesù Sidna.

3 Niżżiħajr 'l Alla, li jien naqdih
b'kuxjenza safja sa minn missirijieti, li bla
ħedu niftakar fik fit-talb tiegħi, lejl u
nhar;
4 Billi nixtieq wisq narak, meta niftakar
fid-dmugħ tiegħek, biex nimtela bil-ferħ;
5 Meta niftakar fil-fidi sinċiera li
qiegħda fik, li għammret l-ewwel f'nantek
Lojs, u ommok Ewnike; u jien sgur fik
ukoll.
6 Għalhekk infakkrek biex iżżomm
ħajja l-grazzja t'Alla, li qiegħda fik bit-
tqegħid ta' idejja.
7 Għax Alla ma taniex l-ispirtu tal-
biża'; imma tal-qawwa, u ta' l-imħabba, u
ta' rażna fuqna nfusna.
8 La tistħix mela tagħti xhieda lil
Sidna, lanqas minni priġunier tiegħu:
imma ħu sehem min-niket ta' l-evanġelju
skond il-qawwa t'Alla;
9 Li salvana, u sejħilna b'sejħa qaddisa,
mhux skond l-opri tagħna, iżda skond il-
għan tiegħu, u l-grazzja tiegħu, li kienet
mogħtija lilna fi Kristu Ġesù qabel ma
nħolqot id-dinja,
10 Imma li deħret issa bid-deħra tas-
Salvatur tagħna Ġesù Kristu, li qered il-
mewt, u dawwal il-ħajja u l-immortalità
permezz ta' l-evanġelju:
11 Li tiegħu jien kont magħmul pre-
dikatur, u appostlu, u mgħallem tal-
Ġentili.
12 Li minħabba f'hekk jien ukoll
qiegħed inbati dawn il-ħwejjeġ: madan-
kollu jien ma nistħix: għax naf f'min
emmint, u nemmen li hu għandu s-setgħa
li jħares dak li jien ħallejt f'idejh sa dak il-
jum.
13 Żomm tajjeb il-għamla tal-kliem
sħiħ, li smajt mingħandi, fil-fidi, u fl-
imħabba, li hi fi Kristu Ġesù.
14 Ħares dak id-depożitu sabiħ tal-
verità mogħti lilek permezz ta' l-Ispirtu
s-Santu li jgħammar fina.
15 Dan tafu, li dawk kollha li huma
fl-Asja telquni; fosthom Figelos u Hermo-
ġenes.
16 Ħa jagħmel ħniena l-Mulej mad-dar
ta' Onesiforus; għax ta' spiss ħjieni, u ma
staħax mill-katina tiegħi:
17 Imma, meta kien Ruma, fittixni bil-
ħeġġa kollha, u sabni.
18 Jagħtih il-Mulej li jsib ħniena mill-
Mulej f'dak il-jum: u f'kemm ħwejjeġ
qdieni f'Efesus, inti tafu tajjeb ħafna.

**2** Int mela, ibni, tqawwa fil-grazzja li hi
fi Kristu Ġesù.
2 U l-ħwejjeġ li smajt mingħandi fost
ħafna xhud, għaddihom lil nies fidili, li
għandhom ħila jgħallmu oħrajn ukoll.
3 Issaporti mela t-tbatijiet, bħala suldat
tajjeb ta' Ġesù Kristu.
4 Ebda wieħed minn dawk li jmorru
għall-gwerra ma jindaħal fil-ħwejjeġ ta'
dil-ħajja; biex jogħġob lil min għażlu biex
ikun suldat.
5 U wkoll, jekk wieħed jissara, ma
jeħux il-kuruna, jekk ma jissarax skond il-
liġi.
6 Il-bidwi li jaħdem għandu jkun
l-ewwel wieħed li jieħu mill-frott.
7 Ifhem x'qiegħed ngħid; u l-Mulej
jagħtik id-dehen f'kollox.
8 Ftakar li Ġesù Kristu minn nisel
David kien imqajjem minn bejn l-imwiet
skond l-evanġelju tiegħi:
9 Għalih jien inbati, bħal wieħed li
għamel id-deni, saħansitra l-ktajjen; imma
l-kelma t'Alla mhix marbuta.
10 Għalhekk insofri kollox minħabba
l-maħturin, biex huma wkoll jiksbu
s-salvazzjoni li hi fi Kristu Ġesù mal-
glorja ta' dejjem.
11 Din hi kelma vera: Għax jekk mitna
miegħu, ngħixu wkoll miegħu.
12 Jekk inbatu, insaltnu wkoll miegħu:
jekk niċħduh, jiċħadna hu wkoll:
13 Jekk ma nemmnux, hu jibqa fidil:
ma jistax jiċħad lilu nnifsu.
14 Fakkarhom f'dawn il-ħwejjeġ, u
itlobhom quddiem il-Mulej biex ma
joqogħdux jiġġieldu fuq kliem li ma fih
ebda fejda, iżda li jaqleb lil min jisimgħu.
15 Għaġġel biex tidher quddiem Alla
bħala wieħed ippruvat, ħaddiem li
m'għandux mniex jistħi, li jqassam bir-
reqqa l-kelma t'Alla.
16 Imma aħrab it-tlablib ħażin u
fieragħ: għax dan iżid aktar il-ħażen.
17 U kliemhom jiekol bħal ma tagħmel
il-kankrena: fosthom hemm Himenes u
Filetus;
18 Li tbiegħdu mis-sewwa, billi jgħidu
li l-qawmien mill-imwiet diġà għadda; u
qalbu l-fidi ta' x'uħud.
19 Madankollu s-sisien t'Alla jżommu
sħiħ, billi għandhom dal-kliem maħżuż:
Jagħraf il-Mulej dawk li huma tiegħu. U:
Ħa jitbiegħed mill-ħażen kull min isemmi
l-isem ta' Kristu.
20 Imma f'dar kbira m'hemmx biss
ħwejjeġ tad-deheb u tal-fidda, imma wkoll
ħwejjeġ ta' l-injam u tal-fuħħar: u x'uħud
huma ta' ġieħ, u oħrajn bla ġieħ.
21 Mela jekk bniedem jissaffa minn
dawn, isir ħaġa ta' ġieħ, imqaddes, jiswa
għall-bżonn ta' sidu, u mħejji għal kull
xogħol tajjeb.
22 Aħrab ukoll ix-xewqat ħżiena taż-
żgħożija: imma fittex il-ħaqq, il-fidi,
l-imħabba, u s-sliem, ma' dawk li jsejħu
l-Mulej b'qalb safja.
23 Imma kwistjonijiet boloh u bla sens
aħrabhom, billi taf li dawn iqanqlu l-ġlied.
24 U l-qaddej tal-Mulej m'għandux
jiġġieled; imma għandu jkun ħelu ma'
kulħadd, jaf igħallem, sieber,
25 Iwiddeb bil-ħlewwa lil dawk li ma

jridux jisimgħu; għandu mnejn Alla
jagħtihom l-indiema biex jagħrfu s-sewwa;
26 U jerġgħu jiġu f'sensihom barra
mix-xibka tax-xitan, wara li qabadhom
taħt ir-rieda tiegħu.

3 Kun af dan ukoll, illi fl-aħħar jiem
jiġu żminijiet imwiegħra.
2 Għax in-nies ikunu jħobbu lilhom
infushom, iħobbu l-flus, faħħarin, kburin,
dagħajja, ma jisimgħux mill-ġenituri, ma
jroddux ħajr, bla tjieba,
3 Bla qalb, bla ħniena, kalunjaturi, bla
rażan, kefrin, joboghdu lit-tajjeb,
4 Tradituri, bla ħsieb, rashom mimlija,
iħobbu l-pjaċiri aktar milli jħobbu 'l Alla;
5 Għandhom wiri ta' tjieba, imma
jiċħdu l-qawwa tagħha: nies bħal dawn
aħrabhom.
6 Għax bħal dawn huma dawk li jin-
diehsu fid-djar, u jieħdu fil-jasar nisa bla
għaqal imgħobbija bid-dnubiet, mitlufa
wara ħafna xewqat ħżiena,
7 Jitgħallmu dejjem, u qatt ma jistgħu
jaslu biex jagħrfu s-sewwa.
8 Issa bħalma Ġannes u Ġambres waqfu
'l Mosè, hekk ukoll dawn jieqfu kontra
s-sewwa: nies b'moħħhom imħassar għal
kollox, u ħżiena għall-aħħar fil-fidi.
9 Iżda ma jimxux aktar 'il quddiem:
għax il-bluha tagħhom tidher lill-bnedmin
kollha, bħal ma ġara wkoll lill-bluha ta'
dawk it-tnejn.
10 Imma inti taf tajjeb it-tagħlim tiegħi:
l-imġiba, il-għan, il-fidi, is-sabar, l-im-
ħabba, il-qawwa tar-ruħ,
11 Il-persekuzzjonijiet, il-għali, li ġew
fuqi f'Antijokija, f'Ikonjum, f'Listre:
x'persekuzzjonijiet sofrejt: imma minn-
hom kollha ħelisni l-Mulej.
12 Iva, u dawk kollha li jridu jgħixu
tajjeb fi Kristu Ġesù jbatu l-persekuzzjoni.
13 Imma n-nies ħżiena u qarrieqa jimxu
dejjem għall-agħarr, iqarrqu, u jitqarrqu.
14 Imma int ibqa' żomm dak li tgħal-
limt, u li minnu inti sgur, billi taf min-
għand min tgħallimtu.
15 Għax sa minn tfulitek ilek taf
l-iskrittura mqaddsa, li tista' tagħmlek
għaref għas-salvazzjoni permezz tal-fidi, li
hi fi Kristu Ġesù.
16 L-iskrittura kollha hi mogħtija
b'ispirazzjoni minn Alla, u tiswa għat-
tagħlim, għaċ-ċanfir, għat-twiddib, għat-
taħriġ fil-ħaqq:
17 Biex il-bniedem t'Alla jkun perfett,
imrawwam għal kull egħmil tajjeb.

4 Nitolbok mela quddiem Alla, u Sidna
Ġesù Kristu, li jagħmel ħaqq mill-
ħajjin u mill-mejtin fid-dehra tiegħu, u fis-
saltna tiegħu;
2 Xandar il-kelma; isħaq f'waqtu, u
barra minn waqtu; widdeb, ċanfar, wissi
bis-sabar kollu u t-tagħlim.
3 Għax għad jiġi ż-żmien meta ma
jaħmlux it-tagħlim it-tajjeb; imma skond
ix-xewqat ħżiena tagħhom, u b'widnejhom
jikluhom, jiġimgħu għalihom dutturi;
4 U jdawru widnejhom mis-sewwa, u
jduru għall-ħrejjef.
5 Iżda int iftaħ għajnejk f'kollox, sofri
t-tbatijiet, għamel ix-xogħol ta' evanġe-
lista, aqdi sewwa l-ministeru tiegħek.
6 Għax jien issa wasalt biex demmi jkun
offrut b'sagrifiċċju, u ż-żmien tat-tluq
tiegħi wasal.
7 Tqabadt it-taqbida t-tajba, temmejt il-
ġirja tiegħi, żammejt il-fidi:
8 Mn'issa 'l quddiem hemm merfugħa
għalija l-kuruna tal-ħaqq, li l-Mulej,
l-imħallef ġust, jagħtini f'dak il-jum: u
mhux biss lili, iżda wkoll lil dawk kollha li
jħobbu d-dehra tiegħu.
9 Agħmel mill-aħjar biex tiġi għandi
malajr:
10 Għax Demas telaqni, billi ħabb did-
dinja, u mar Tessalonika; Kreskens mar
Galata, Titus Dalmatja.
11 Luqa waħdu qiegħed miegħi. Ħu 'l
Marku, u ġibu miegħek: għax jiswieli
għall-ministeru.
12 U 'l Tikikus bgħattu Efesus.
13 Meta tiġi, ġib miegħek il-mantar li
ħallejt jien Troas ma' Karpus; u l-kotba,
imma l-aktar il-parċmini.
14 Alessandru l-brunżar għamilli ħafna
ħsara: il-Mulej iħallsu skond egħmilu.
15 Int ukoll oqgħod għassa tiegħu;
għax hu żamm ħafna kontra kliemna.
16 Fl-ewwel difiża tiegħi ħadd ma
waqaf miegħi, imma kulħadd telaqni:
nitlob 'l Alla li dan ma jkunx magħdud
għalihom.
17 Madankollu l-Mulej waqaf miegħi,
u tani l-qawwa; biex ix-xandir ikun
magħruf bija kollu kemm hu, u jisimgħu
l-Ġentili kollha: u kont meħlus minn ħalq
l-iljun.
18 U l-Mulej jeħlisni minn kull egħmil
ħażin, u jsalvani għas-saltna tiegħu tas-
sema: lilu l-glorja għal dejjem ta' dejjem.
Amen.
19 Selli għal Priska u għal Akwila, u
għad-dar ta' Onesiforus.
20 Erastus baqa' Korintus, imma 'l
Trofimus ħallejtu Milete marid.
21 Ħabrek biex tiġi qabel ix-xitwa.
Ewbulus, u Pudens, u Linus, u Klawdja, u
l-aħwa kollha, isellu għalik.
22 Sidna Ġesù Kristu jkun ma' l-ispirtu
tiegħek. Il-grazzja magħkom. Amen.

# L-Epistola Ta' Pawlu Appostlu Lil Titus

1 Pawlu, qaddej t'Alla, u appostlu ta'
Ġesù Kristu, skond il-fidi tal-maħturin
t'Alla, u t-tagħrif tas-sewwa li hi skond it-
tjieba;
2 Fit-tama tal-ħajja ta' dejjem, li Alla,
li ma jistax jigdeb, wiegħed qabel ma bdiet
id-dinja;
3 Imma li wera f'waqtu l-kelma tiegħu
permezz tax-xandir, mogħti f'idejja skond
il-kmandament t'Alla s-Salvatur tagħna;
4 Lil Titus, ibni tassew skond il-fidi li
għandna t-tnejn: Grazzja, ħniena, u sliem,
mingħand Alla l-Missier u Sidna Ġesù
Kristu s-Salvatur tagħna.
5 Minħabba f'dan ħallejtek Kreta, biex
tqiegħed f'lokhom il-ħwejjeġ li jonqsu, u
tagħmel xjuħ f'kull belt, bħal ma ordnajt-
lek:
6 Jekk wieħed ikun bla ħtija, raġel ta'
mara waħda, ikollu wlied li jemmnu, li
mhumiex mixlijin b'imġiba ħażina, jew li
ma jobdux.
7 Għax isqof għandu jkun bla ħtija,
bħala l-amministratur t'Alla; mhux jogħ-
ġob lilu nnifsu, mhux li jitlagħlu malajr,
mhux mogħti għall-inbid, mhux ġellied,
mhux mogħti għall-qliegħ bil-għawġ;
8 Imma niedem li jħobb jilqa' l-barra-
nin, li jħobb it-tajbin, meqjus, ġust, qad-
dis, irżin;
9 Li jżomm sħiħ mal-kelma ta' min
jemminha bħal ma kien imgħallem; biex
ikun jista' b'tagħlim sħiħ sew iwissi u
kemm jikkonvinċi lil dawk li jmieru.
10 Għax hawn ħafna li ma jobdux, li
jitħaddtu fieragħ, u qarrieqa, l-aktar dawk
taċ-ċirkonċiżjoni:
11 Li ħalqhom għandu jingħalaq, li
jaqilbu familji sħaħ, billi jgħallmu ħwejjeġ
li m'għandhomx igħallmu, għall-qliegħ
bil-għawġ.
12 Wieħed minnhom stess, profeta
minn tagħhom, qal: Il-Kretin huma dej-
jem giddieba, bhejjem li jagħmlu l-ħsara,
żaqqeqin u għażżenin.
13 Dix-xhieda hi minnha. Għalhekk
ċanfruhom bl-aħrax, biex ikunu sħaħ fil-
fidi;
14 Biex ma jagħtux widen għall-ħrejjef
tal-Lhud, u għall-kmandamenti tal-bned-
min, li jagħtu daharhom lis-sewwa.
15 Għal min hu safi kollox hu safi: iżda
għal dawk li huma mniġġsin u ma jem-
mnux, xejn mhu safi: iżda moħħhom u
l-kuxjenza tagħhom ukoll huma mniġġ-
sin.
16 Jistqarru li jagħrfu 'l Alla; imma
l-opri tagħhom jiċħduh, billi huma nies ta'
min jobgħodhom, u ma jobdux, u ma
jiswew għall-ebda egħmil tajjeb.

2 Imma int tkellem il-ħwejjeġ li jixirqu
lit-tagħlim sħiħ:
2 Biex l-irġiel xjuħ ikunu meqjusin,
għaqlin, irżan, sħaħ fil-fidi, fl-imħabba, u
fis-sabar.
3 In-nisa xjuħ l-istess: iġibu ruħhom kif
jixraq lill-qdusija, mhux kalunjaturi,
mhux mogħtijin għal ħafna nbid, imma
għalliema ta' ħwejjeġ tajba;
4 Biex igħallmu n-nisa żgħażagħ ikunu
meqjusin, iħobbu lil żwieġhom, u lil
uliedhom.
5 Li jkunu bil-għaqal, safja, jieħdu
ħsieb id-dar, tajbin, jisimgħu minn żwieġ-
hom, biex ma jsirx ħalf bil-kelma t'Alla.
6 Hekk ukoll iż-żgħażagħ wissihom
biex ikunu meqjusin.
7 Uri lilek innifsek f'kollox xempju ta'
opri tajba: fit-tagħlim, nuqqas ta' taħsir,
għaqal, sinċerità,
8 Kliem sħiħ, li ma jistax ikun ikkun-
dannat: biex min hu kontra jistħi, billi ma
jsib xi jgħid l-ebda deni fuqek.
9 Widdeb lill-qaddejja biex jisimgħu
minn sjiedhom, u biex jogħġbuhom sewwa
f'kollox; u ma jmerux;
10 Ma jisirqux, imma juru li huma
fidili għalkollox; biex isebbħu t-tagħlim
t'Alla s-Salvatur tagħna f'kollox.
11 Għax il-grazzja t'Alla li ġġib is-
salvazzjoni dehret lill-bnedmin kollha,
12 U għallmitna niċħdu l-ħażen u
x-xewqat tad-dinja, biex ingħixu bil-qjies,
bil-ħaqq, u bit-tjieba, f'din id-dinja:
13 Nistennew dik it-tama mbierka, u
d-dehra glorjuża t'Alla l-kbir, u s-Salvatur
tagħna Ġesù Kristu;
14 Li ta lilu n-nifsu għalina, biex
jifdina minn kull ħażen, u jnaddaf għalih
innifsu poplu, li hu tiegħu, imħeġġeġ għall-
opri tajba.
15 Dawn il-ħwejjeġ tkellem, u widdeb,
u ċanfar bis-setgħa kollha. Tħalli 'l ħadd
min imaqdrek.

3 Fakkarhom li għandhom ikunu suġ-
ġetti għall-prinċipati u s-setgħat, jobdu
lil min hu fuqhom, ikunu mhejjijin għal
kull egħmil tajjeb,

2 Ma jgħajru lil ħadd, ma jkunux ġel-
lieda, imma ġwejdin, billi jkunu kollhom
ħlewwa ma' kullħadd.
3 Għax aħna stess konna wkoll darba
boloh, ma nobdux, imqarrqin, naqdu kull
xorta ta' xewqat u pjaċiri, ngħixu fil-ħażen
u l-għira, mibgħudin, u noboghdu lil
xulxin.
4 Imma wara dan dehret it-tjieba u
l-imħabba t'Alla s-Salvatur tagħna lejn il-
bniedem,
5 Mhux bl-opri tajba li konna għa-
milna, iżda skond il-ħniena tiegħu salvana,
bil-ħasil tat-twelid mill-ġdid, u t-tiġdid ta'
l-Ispirtu s-Santu;
6 Li sawwab fuqna bil-kotra b'Ġesù
Kristu s-Salvatur tagħna;
7 Biex wara li nkunu iġġustifikati bil-
grazzja tiegħu, insiru werrieta skond it-
tama tal-ħajja ta' dejjem.
8 Din kelma vera: u fuq dawn il-
ħwejjeġ irridek tħaqqaq ta' spiss, biex
dawk li jemmnu f'Alla jieħdu ħsieb li
jagħtu ruħhom għall-opri ġusti. Dawn il-
ħwejjeġ huma tajbin u ta' fejda għall-
bnedmin.
9 Imma aħrab kwisjonijiet boloh, u
sensil tan-nisel, u ġlied, u tilwim fuq il-
liġi; għax huma bla fejda u fiergħa.
10 Bniedem eretku, wara l-ewwel u
t-tieni twissija, warrbu;
11 Billi taf li bniedem bħal dan hu
maqlub, u jidneb, u ikkundannat minnu
nnifsu.
12 Meta nibgħat 'l Artemas għandek,
jew 'il Tikikus, ħaffef biex tiġi għandi
Nikopolis: għax hemm waħħalt f'rasi li
ngħaddi x-xitwa.
13 Għamel mill-aħjar biex iġġib 'il
Żenas l-avukat u 'l Apollo fil-vjaġġ tagħ-
hom, biex ma jonqoshom xejn.
14 Ħa jitgħallmu tagħna wkoll jagħtu
ruħhom għall-opri tajba għall-ħtiġijiet li
jistgħu jinqalgħu, biex ma jkunux bla
frott.
15 Isellu għalik dawk kollha li huma
miegħi. Selli għal dawk li jħobbuna fil-fidi.
Il-grazzja magħkom ilkoll. Amen.

# L-Epistola Ta' Pawlu Appostlu Lil Filemon

1 Pawlu, priġunier ta' Ġesù Kristu, u
Timotju ħuna, lil Filemon maħħub
tagħna, u ħaddiem sieħibna,
2 U lil Appja maħbuba tagħna, u lil
Arkippus sieħibna fl-armi, u lill-knisja
f'darek:
3 Grazzja lilkom, u sliem mingħand
Alla Missierna u Sidna Ġesù Kristu.
4 Niżżiħajr 'l Alla tiegħi, insemmik
dejjem fit-talb tiegħi,
5 Billi nisma' fuq l-imħabba u l-fidi
tiegħek, li għandek għal Sidna Ġesù, u
għall-qaddisin kollha;
6 Biex is-sħubija tal-fidi tiegħek turi
l-qawwa tagħha bil-għarfa ta' kull ħaġa
tajba li hemm fik fi Kristu Ġesù.
7 Għax aħna għandna ferħ kbir u faraġ
fl-imħabba tiegħek, għax il-qalb tal-
qaddisin hi moħjija minnek, ħija.
8 Għalhekk, għalkemm għandi s-setgħa
kollha fi Kristu li nqabbdek tagħmel dak
li hu xieraq,
9 Aktar irrid, f'ġieh l-imħabba, nitol-
bok bil-ħrara, jien, Pawlu x-xiħ, u issa
wkoll priġunier ta' Ġesù Kristu.
10 Nitolbok għal ibni Onesimus, li jien
ulidt fil-ktajjen tiegħi:
11 Li fl-imgħoddi ma kienx jiswielek,
imma issa jiswa lilek u lili:
12 Li jien arġajt bgħattulek: għalhekk
ilqgħuh, qisu qalbi stess:
13 Li xtaqt inżommu miegħi, biex jaq-
dini f'lokok fil-ktajjen fejn jien minħabba
l-evanġelju.
14 Imma bla ma tkun taf int, ma ridt
nagħmel xejn; biex dal-ġid tiegħek ma
jkunx qisu ta' bil-fors, imma minn rajk.
15 Għax jista' jkun li għalhekk hu telaq
għal xi żmien, biex int tilqgħu għal dej-
jem;
16 Mhux issa bħala qaddej, imma aktar
minn qaddej, bħala ħuk il-għażiż, l-aktar
għalija; imma kemm aktar għalik, sew fil-
ġisem, u kemm fil-Mulej?
17 Jekk mela tgħoddni b'sieħbek, il-
qgħuh qisu jien stess.
18 Jekk għamillek xi ħsara, jew għandu
jagħtik xi ħaġa, qiegħdha fuq ismi:
19 Jien Pawlu ktibt dan b'idejja stess:
jien inħallas; ma ngħidlikx kif barra minn
dan int għandek dejn miegħi lilek innifsek
stess.
20 Iva, ħija, ħa tkun ta' xi fejda għalija
fil-Mulej: ferraħli qalbi fil-Mulej.
21 Billi għandi qalbi qawwija fl-
ubbidjenza tiegħek ktibtlek, għax naf li int
tagħmel ukoll aktar milli ngħid jien.
22 Imma int fl-istess ħin hejjili wkoll

fejn noqgħod: għax nittama li permezz
tat-talb tagħkom nirtaddilkom.
23 Epafras, sieħbi fil-ħabs fi Kristu
Ġesù, iselli għalik;
24 U Marku, Aristarkus, Demas u
Luqa, ħaddiema sħabi.
25 Il-grazzja ta' Sidna Ġesù Kristu
tkun ma' l-ispirtu tagħkom. Amen.

# L-Epistola Ta' Pawlu Appostlu Lil-Lhud

1 Alla, li bosta drabi u b'ħafna manjieri
kellem fl-imgħoddi lil missirijietna bil-
profeti,
2 F'dawn l-aħħar jiem kellimna b'Ibnu,
li għamlu werriet tal-ħwejjeġ kollha, u li
bih ukoll għamel id-dinjiet;
3 Hu, li hu d-dija tal-glorja tiegħu, u
x-xbieha perfetta tal-persuna tiegħu, u li
jżomm il-ħwejjeġ kollha bil-kelma tas-
setgħa tiegħu, wara li bih innifsu naddaf
dnubietna, qagħad bil-qiegħda fuq il-
lemin tal-Maestà fl-ogħla tas-smewwiet;
4 U sar ħafna aħjar mill-anġli, billi
b'wirt kiseb isem bil-wisq iżjed ogħla
minnhom.
5 Għax lil min mill-anġli xi darba qal:
Int Ibni, illum jien nissiltek? U jerġa':
Inkunlu Missier, u hu jkunli Iben?
6 U raġa', meta ġieb l-iben il-kbir fid-
dinja, qal: Ha jqimuh l-anġli kollha t'Alla.
7 U għall-anġli qal: Jagħmel l-irjieħ
l-anġli tiegħu, u ilsna tan-nar il-ministri
tiegħu.
8 Imma għall-Iben qal: It-tron tiegħek,
o Alla, hu għal dejjem ta' dejjem: xettru
ta' ħaqq hu x-xettru ta' saltnatek.
9 Int ħabbejt il-ħaqq, u bgħadt il-
ħażen; għalhekk Alla, Alla tiegħek,
dehnek biż-żejt tal-ferħ aktar minn sħabek.
10 U, Int, Mulej, fil-bidu qegħidt is-
sisien ta' l-art; u xogħol idejk huma
s-smewwiet:
11 Huma jintemmu; imma inti tibqa';
kollhom jiqdiemu bħal ma tagħmel libsa.
12 U tkebbibhom bħal mantar, u jitbid-
dlu: iżda int tibqa' l-istess, u sninek ma
jintemmux.
13 Imma lil min mill-anġli qatt qal:
Oqgħod fuq lemini, sama nqiegħed l-
egħdewwa tiegħek b'mirfes riġlejk?
14 Mhumiex kollha spirti qaddejja,
mibgħutin biex jaqdu għall-ġid ta' dawk li
sa jirtu s-salvazzjoni?

2 Għalhekk għandna aktar u aktar
nagħtu widen għall-ħwejjeġ li smajna,
biex ma nħalluhomx f'xi żmien jaħarbu.
2 Għax jekk il-kelma mxandra mill-
anġli kienet b'saħħitha, u kull ksur u
disubbidjenza ħadu ħlas ġust;
3 Kif neħilsu, jekk nittraskuraw sal-
vazzjoni kbira bħal din; li kienet l-ewwel
imxandra mill-Mulej, u mwettqa għalina
minn dawk li semgħuh?
4 Alla wkoll jixhdilhom, sew b'egħliem
u kemm b'egħġubijiet, u mirakli ta' kull
xorta, u doni ta' l-Ispirtu s-Santu, skond
ir-rieda tiegħu stess.
5 Għax hu ma qegħidx taħt l-anġli
d-dinja li ġejja, li fuqha qegħdin nit-
kellmu.
6 Imma wieħed x'imkien xehed, billi
qal: X'inhu l-bniedem, biex tiftakar fih?
jew bin il-bniedem, biex tieħu ħsiebu?
7 Inti għamiltu ftit anqas mill-anġli;
int inkurunajtu bil-glorja u l-ġieh, u
qegħidtu fuq l-opri ta' idejk:
8 Kollox qegħidt inti taħt riġlejh. Għax
ladarba taħħat kollox lilu, hu xejn ma
ħalla li mhux imtaħħat lilu. Imma issa
għadna ma narawx kollox imtaħħat lilu.
9 Imma aħna naraw 'il Ġesù, li ntgħa-
mel ftit anqas mill-anġli talli bata l-mewt,
inkurunat bil-glorja u l-ġieh; biex bil-
grazzja t'Alla jduq il-mewt għal kul-
ħadd.
10 Għax kien jixraq lil dak li kollox hu
għalih, u li bih hu kollox, li jwassal ħafna
wlied fil-glorja, biex jagħmel perfett per-
mezz tat-tbatijiet lil mexxej il-kbir tas-
salvazzjoni tagħhom.
11 Għax sew dak li jqaddes u kemm
dawk li huma mqaddsin huma kollha
minn wieħed; għalhekk ma jistħix isejħil-
hom aħwa,
12 Billi jgħid: Inxandar ismek lil ħuti,
f'nofs il-miġemgħa ngħannilek tifħir.
13 U jerġa': Nafda fih. U iżjed: Ara,
jien u l-ulied li tani Alla.
14 Mela billi l-ulied għandhom l-istess
laħam u demm, hu wkoll ħa sehem minn
dan l-istess demm u laħam, biex permezz
tal-mewt jeqred lil dak li kellu l-ħakma
tal-mewt, jiġifieri, ix-xitan;
15 U jeħles lil dawk li minħabba l-biża'
tal-mewt kienu suġġetti għall-jasar ħajjit-
hom kollha.

16 Għax sgur ma ħax fuqu n-natura ta'
l-anġli; iżda ħa fuqu n-nisel t'Abraham.
17 Għalhekk kien jaħtieġlu li f'kollox
ikun magħmul bħall-aħwa, biex isir qassis
il-kbir u ħanin u fidil fil-ħwejjeġ li għand-
hom x'jaqsmu m'Alla, biex iħallas għad-
dnubiet tal-poplu.
18 Għax billi hu nnifsu bata billi kien
imġarrab, jista' jgħin lil dawk li huma
mġarrbin.

3 Għalhekk, ħuti qaddisa, intom li
għandkom sehem fis-sejħa tas-sema,
aħsbu fuq l-Appostlu u l-Qassis il-Kbir ta'
l-istqarrija tal-fidi tagħna, Kristu Ġesù;
2 Li kien fidil ma' dak li għamlu, bħal
ma kien ukoll Mosè fidil f'daru kollha.
3 Għax dal-bniedem kien magħdud li
jistħoqqlu aktar glorja minn Mosè, daqs-
kemm dak li bena d-dar għandu iżjed ġieħ
mid-dar.
4 Għax kull dar hi mibnija minn xi
bniedem; imma dak li jibni kollox hu
Alla.
5 U Mosè tassew kien fidil f'daru
kollha, bħala qaddej, bħala xhieda ta'
dawk il-ħwejjeġ li kellhom jingħadu wara;
6 Imma Kristu hu bħala iben fuq daru
stess; u daru hi aħna, jekk inżommu sħiħ
il-fiduċja u l-ferħ tat-tama qawwija sa
l-aħħar.
7 Għalhekk (bħal ma jgħid l-Ispirtu
s-Santu: Jekk illum tisimgħu leħnu,
8 La twebbsux qalbkom, bħal ma ġara
fl-irvell, f'jum it-tiġrib fid-deżert:
9 Meta missirijietkom ġarrbuni, u ip-
pruvawni, u raw l-egħmejjel tiegħi tul
erbgħin sena.
10 Għalhekk kont imgħaddab għal dak
in-nisel, u għidt: Dejjem jiżbaljaw f'qalb-
hom; u ma għarfux triqati.
11 Għalhekk ħlift f'għadbi: Ma jidħlux
fil-mistrieħ tiegħi.)
12 Araw, ħuti, li ma jkunx hemm f'xi
ħadd minnkom qalb ħażina li ma tem-
minx, billi titbiegħed minn Alla l-ħaj.
13 Iżda ħeġġu lil xulxin kuljum, sa-
kemm għadkom tgħidu "Illum," biex
ħadd minnkom ma jitwebbes permezz tal-
qerq tad-dnub.
14 Għax aħna sirna sħab Kristu, jekk
nżommu sħiħa sa l-aħħar il-fiduċja li
kellna fil-bidu.
15 Meta qal: Jekk tisimgħu leħnu llum,
la twebbsux qalbkom, bħal f'jum l-irvell.
16 Għax min huma dawk, li wara li
semgħu, irvellaw? Mhux dawk kollha li
ħarġu mill-Eġittu mmexxija minn Mosè?
17 U għal min għadab tul erbgħin sena?
Mhux għal dawk li dinbu, li l-iġsma mejta
tagħhom waqgħu fid-deżert?
18 U lil min ħalef li ma jidħlux fil-
mistrieħ tiegħu, ħlief lil dawk li ma ridux
jemmnu?
19 Hekk naraw li ma setgħux jidħlu
għax ma emmnux.

4 Ħa nibżgħu mela, li, waqt li baqagħlna
l-wegħda li nidħlu fil-mistrieħ tiegħu,
ma jkunx hemm xi ħadd minnkom li
jidhirlu li baqa' lura minnha.
2 Għax sew lilna kien imxandar l-evan-
ġelju, kemm ukoll lilhom; imma l-kelma
mxandra ma swititilhomx, billi ma kenitx
mħallta mal-fidi f'dawk li semgħuha.
3 Għax aħna li emminna nidħlu fil-
mistrieħ, bħal ma qal: Hekk ħlift f'għadbi:
Ma jidħlux fil-mistrieħ tiegħi: għalkemm
l-egħmejjel tiegħu kienu mitmuma sa mit-
tisjis tad-dinja.
4 Għax hu qal x'imkien hekk għas-
seba' jum: U strieħ Alla fis-seba' jum mill-
egħmejjel kollha tiegħu.
5 U hawn ukoll mill-ġdid: Ma jidħlux
fil-mistrieħ tiegħi.
6 Billi ra mela li kien baqa' li x'uħud
jidħlu fih, u dawk li lilhom kien imxandar
l-ewwel ma daħlux minħabba d-disub-
bidjenza tagħhom:
7 Mill-ġdid waqqat jum, billi qal
b'David, wara żmien twil: Illum, bħal ma
ntqal qabel, illum jekk tisimgħu leħnu, la
twebbsux qalbkom.
8 Għax kieku Ġożwè tahom il-mistrieħ,
ma kienx jitkellem wara fuq jum ieħor.
9 Għalhekk baqa' l-mistrieħ tas-Sibt
għall-poplu t'Alla.
10 Għax min daħal fil-mistrieħ t'Alla
strieħ hu wkoll mix-xogħol tiegħu, bħal
ma strieħ Alla minn tiegħu.
11 Ħa naħdmu mela biex nidħlu f'dak
il-mistrieħ, biex ħadd ma jaqa' fuq l-istess
eżempju ta' disubbidjenza.
12 Għax ħajja hi l-kelma t'Alla, u qaw-
wija, u taqta' aktar minn sejf b'żewġt ixfar,
u tinfed ukoll sa fejn tinfired ir-ruħ mill-
ispirtu, u l-ġogi mill-mudullun, u tgħarbel
il-ħsibijiet u l-fehmiet tal-qalb.
13 U m'hemm l-ebda kreatura li ma
tidhirx quddiemu: imma kollox hu għeri u
mikxuf quddiem għajnejn dak li miegħu
għandna x'naqsmu.
14 Mela meta naraw li għandna qassis
il-kbir hekk għoli, li daħal fis-smewwiet,
Ġesù Bin Alla, ħa nżommu sħiħ l-istqarri-
ja tal-fidi tagħna.
15 Għax aħna m'għandniex qassis il-
kbir li ma jħossx għad-dgħufijiet tagħna;
imma li kien imġarrab f'kollox bħalna,
iżda bla dnub.
16 Ħa nersqu mela bla biża' lejn it-tron
tal-grazzja, biex naqilgħu ħniena, u nsibu
grazzja ta' għajnuna fil-bżonnijiet tagħna.

5 Għax kull qassis il-kbir meħud minn
fost il-bnedmin hu mqiegħed għall-
bnedmin f'dawk il-ħwejjeġ li għandhom

x'jaqsmu m'Alla, biex joffri sew għotjiet u
kemm sagrifiċċji għad-dnubiet:
2 Li jkun jaf jagħder lil dawk li ma
jafux, u lil dawk li ħarġu barra mit-triq;
għax hu nnifsu wkoll imdawwar bid-
dgħufija.
3 U minħabba f'hekk għandu joffri
sagrifiċċji għad-dnubiet, sew għall-poplu,
u kemm għalih innifsu.
4 U l-ebda bniedem ma jieħu dal-ġieh
għalih innifsu, iżda min hu msejjaħ minn
Alla, bħal ma kien Arun.
5 Hekk ukoll Kristu ma igglorifikax
lilu nnifsu biex isir qassis il-kbir; imma
dak li qallu: Int Ibni, illum nissiltek.
6 Bħal ma qal f'imkien ieħor: Inti
qassis għal dejjem skond l-ordni ta' Mel-
kisidek.
7 Hu, li fil-jiem tal-ġisem tiegħu, meta
offra talb u tħannin b'agħjat qawwi u
dmugħ lil dak li sata' jsalvah mill-mewt,
kien mismugħ minħabba t-tjieba tiegħu;
8 Għalkemm kien Iben, tgħallem l-
ubbidjenza minn dawk il-ħwejjeġ li bata;
9 U billi kien magħmul perfett, sar il-
kawża tas-salvazzjoni ta' dejjem għal
dawk kollha li jobduh;
10 Imsejjaħ minn Alla bħala qassis il-
kbir skond l-ordni ta' Melkisidek.
11 Li fuqu għandna ħafna ħwejjeġ xi
ngħidu, u tqal biex jitfissru, billi sirtu tqal
biex tisimgħu.
12 Għax għalkemm imisskom sa daż-
żmien sirtu għalliema, taħtieġu li xi ħadd
jarġa' jgħallimkom mill-ġdid x'inhuma
l-ewwel prinċipji ta' l-orakli t'Alla; u sirtu
hekk li taħtieġu l-ħalib, u mhux ikel
qawwi.
13 Għax kull min għadu tal-ħalib għad
m'għandux esperjenza tal-kelma tal-ħaqq:
għax għadu tarbija.
14 Imma l-ikel qawwi hu għal dawk li
għandhom iż-żmien: għal dawk li bid-
drawwa għandhom is-sensi tagħhom im-
ħarġin biex jagħrfu sew it-tajjeb u kemm
il-ħażin.

6 Għalhekk inħallu l-ewwel tagħlim fuq
Kristu, u ngħaddu għall-perfezzjoni;
bla ma nerġgħu nqiegħdu l-pedament ta'
l-indiema mill-egħmejjel mejta, u tal-fidi
f'Alla,
2 U tat-tagħlim fuq il-magħmudijiet, u
tat-tqegħid ta' l-idejn, u tal-qawma ta'
l-imwiet, u tal-ħaqq ta' dejjem.
3 U dan aħna nagħmluh, jekk Alla
jrid.
4 Għax ma jistax ikun li dawk li kienu
darba mdawlin, u daqu d-don tas-sema, u
għandhom sehem mill-Ispirtu s-Santu,
5 U tiegħmu l-kelma tajba t'Alla, u
s-setgħat tad-dinja li ġejja,
6 Jekk jaqgħu, jerġgħu jġedduhom bl-
indiema; għax ikunu jsallbu għalihom lil
Bin Alla mill-ġdid, u jwaqqgħuh għall-
għajb quddiem id-dinja.
7 Għax l-art li tixrob ix-xita li ta' spiss
taqa' fuqha, u trodd ħxejjex tajba għal
dawk li minnhom tinħadem, ikollha
l-barka minn Alla:
8 Iżda dik li tagħmel xewk u għolliq hi
mwarrba, u qrib li tkun misħuta; it-tmiem
tagħha hu li tinħaraq.
9 Imma, maħbubin, aħna sguri minn-
kom minn ħwejjeġ aħjar, u li għandhom
x'jaqsmu mas-salvazzjoni, għalkemm
qegħdin nitkellmu hekk.
10 Għax Alla mhux bla ħaqq biex jinsa
x-xogħol tagħkom u l-ħedma ta' l-im-
ħabba, li wrejtu għal ismu, bil-qadi li
qdejtu, u li għadkom taqdu, lill-qaddisin.
11 U aħna nixtiequ li kull wieħed minn-
kom juri sa l-aħħar l-istess ħeġġa għat-
twettiq sħiħ tat-tama:
12 Biex ma titgħażżnux, imma tixbhu
lil dawk li permezz tal-fidi u s-sabar jirtu
l-wegħdi.
13 Għax meta Alla għamel wegħda lil
Abraham, billi ma satax jaħlef b'wieħed
akbar, ħalef bih innifsu,
14 Billi qal: Tassew tberik jien inbier-
kek, u nkattrek u narġa' nkattrek.
15 U hekk, wara li bis-sabar qagħad
jistenna, qala' l-wegħda.
16 Għax il-bnedmin tassew jaħilfu bl-
akbar: u għalihom il-ħalfa bħala rabta hi
t-tmien ta' kull ġlieda.
17 Għalhekk Alla, billi ried juri aktar
bil-qawwa lill-werrieta tal-wegħda li
l-fehma tiegħu ma titbiddilx, wettaqha
b'ħalfa:
18 Biex b'żewġ ħwejjeġ li ma jitbiddlux,
li fihom ma jistax ikun li Alla jigdeb, aħna
jkolna faraġ kbir, aħna li ħrabna għall-
kenn biex naqbdu mat-tama mqiegħda
quddiemna;
19 Tama li għandna bħala ankra tar-
ruħ, sew sgura u kemm qawwija, u li
tidħol 'il ġewwa mill-velu;
20 Fejn daħal għalina bħala prekursur,
Ġesù, li sar qassis il-kbir għal dejjem,
skond l-ordni ta' Melkisidek.

7 Għax dan Melkisidek, sultan ta'
Salem, qassis t'Alla l-Għoli, iltaqa'
m'Abraham hu u rieġa' lura wara li qered
lis-slaten, u bierku;
2 U li lilu wkoll Abraham ta l-egħxur
minn kollox; u li ismu jfisser l-ewwel
Sultan tal-ħaqq, imbagħad ukoll Sultan
ta' Salem, jiġifieri, Sultan tas-sliem;
3 Bla missier, bla omm, bla nisel, li la
għandu bidu ta' jiem, u lanqas tmiem ta'
ħajja; imma magħmul jixbah lil Bin Alla;
jibqa' qassis għal dejjem.
4 Araw issa kemm kien kbir dal-
bniedem, li lilu Abraham il-patrijarka tah
l-egħxur tal-priża.

5 U tassew dawk li huma wlied Levi, li
jieħdu s-saċerdozju, għandhom il-jedd
jieħdu l-egħxur mingħand il-poplu skond
il-liġi, jiġifieri, mingħand ħuthom,
għalkemm ħarġu minn ġenbejn Abraham:
6 Imma dak li n-nisel tiegħu mhux
magħdud minnhom ħa l-egħxur min-
għand Abraham, u bierek lil dak li kellu
l-wegħdiet.
7 Mingħajr ebda kontradizzjoni, l-
iżgħar jitbierek mill-akbar.
8 Barra minn dan, hawn huma bned-
min li jmutu li jieħdu l-egħxur; iżda hemm
jeħodhom wieħed, li fuqu hemm xhieda li
għadu ħaj.
9 U biex ngħid hekk, Levi wkoll, li ħa
l-egħxur, ħallas l-egħxur f'Abraham.
10 Għax kien għadu f'ġenbejn mis-
sieru, meta Melkisidek iltaqa' miegħu.
11 Jekk mela l-perfezzjoni seħħet bis-
saċerdozju ta' Levi (għax taħtu l-poplu ħa
l-liġi,) xi ħtieġa aktar kien hemm li jqum
qassis ieħor skond l-ordni ta' Melkisidek,
u li ma kienx imsejjaħ skond l-ordni
t'Arun?
12 Għax billi tbiddel is-saċerdozju,
hemm il-bżonn ta' tibdil ukoll fil-liġi.
13 Għax dak li fuqu jingħadu dawn il-
ħwejjeġ kien minn ta' tribù oħra, li ħadd
minnu ma kien jersaq lejn l-altar.
14 Jidher ċar li Sidna ħareġ minn
Ġuda; u fuq dan it-tribù Mosè ma qal
xejn dwar is-saċerdozju.
15 U dan hu wisq aktar ċar: għax laħaq
qassis ieħor li jixbah lil Melkisidek,
16 Li sar, mhux skond il-liġi ta'
kmandamenti tal-ġisem, imma skond is-
setgħa ta' ħajja bla tmiem.
17 Għax hu jixhed: Int qassis għal
dejjem skond l-ordni ta' Melkisidek.
18 Għax tassew il-kmandament ta'
qabel jitħassar, minħabba n-nuqqas ta'
saħħa u ta' ħtieġa tiegħu.
19 Għax il-liġi m'għamlet xejn perfett,
iżda d-dħul ta' tama aħjar għamel: b'din
it-tama nersqu lejn Alla.
20 Billi ma kienx mingħajr ħalfa li sar
qassis:
21 (Għax dawk il-qassisin saru min-
għajr ħalfa; imma dan b'ħalfa ta' dak li
qallu: Ħalef il-Mulej, u ma jisgħobbihx:
Int qassis għal dejjem skond l-ordni ta'
Melkisidek:)
22 B'dan Ġesù sar rahan ta' rabta'
aħjar.
23 U dawk tassew saru qassisin b'għadd
kbir, għax ma setgħux jibqgħu minħabba
l-mewt:
24 Imma dal-bniedem, għax jibqa' għal
dejjem, għandu saċerdozju li ma jista'
jgħaddi għand ħadd.
25 Għalhekk jista' wkoll isalva għal
kollox lil dawk li bih jiġu għand Alla, billi
hu dejjem ħaj biex jidħol għalihom.
26 Għax kien jaqbililna jkollna qassis
kbir bħal dan, li hu qaddis, bla ħtija, bla
għajb, mifrud mill-midinbin, u mgħolli
aktar 'il fuq mis-smewwiet.
27 Li m'għandux bżonn ta' kuljum,
bħal dawk il-qassisin il-kbar, joffri sagri-
fiċċju, l-ewwel għal dnubietu, u mbagħad
għal dawk tal-poplu; għax dan għamlu
darba, meta offra lilu nnifsu.
28 Għax il-liġi tagħmel qassisin il-kbar,
bnedmin li huma dgħajfa; imma l-kelma
tal-ħalfa, li ġiet wara l-liġi, tagħmel l-Iben,
li hu ikkonsagrat għal dejjem.

8 Issa l-qofol ta' dak li għidna hu dan:
Għandna bħala qassis il-kbir, wieħed
li qiegħed in-naħa tal-lemin tat-tron tal-
Maestà fis-smewwiet;
2 Ministru tas-santwarju, u tat-taber-
naklu veru, li waqqfu l-Mulej, u mhux il-
bniedem.
3 Għax kull qassis il-kbir hu magħmul
biex joffri għotjiet u sagrifiċċji: għalhekk
jaħtieġ li dal-bniedem ikollu wkoll xi ħaġa
x'joffri.
4 Għax kieku kien fuq l-art, ma kienx
ikun qassis, billi hemm qassisin li joffru
għotjiet skond il-liġi:
5 Li jservu bħala eżempju u dell ta'
ħwejjeġ tas-sema, bħal ma kien imwissi
Mosè minn Alla meta kien sa jibda
jagħmel it-tabernaklu: għax, Ara, hu qal,
li tagħmel kollox skond ix-xbieha li kienet
murija lilek fuq il-muntanja.
6 Imma issa qala' ministeru tant ogħla,
daqskemm ukoll hu l-medjatur ta' rabta
aħjar, li kienet mibnija fuq wegħdiet
aħjar.
7 Għax jekk dik l-ewwel rabta kienet
bla għajb, ma kienx jitfittex imkien għat-
tieni.
8 Għax billi sab xi jgħid fuqhom, qal:
Ara, il-jiem jiġu, qal il-Mulej, meta nagħ-
mel rabta ġdida mad-dar ta' Iżrael u mad-
dar ta' Ġuda:
9 Mhux skond ir-rabta li għamilt ma'
missirijiethom fil-jum meta qbadthom
minn idhom biex noħroġhom minn art
l-Eġittu; għax ma baqgħux iżommu mar-
rabta tiegħi, u jien tlaqthom, igħid il-
Mulej.
10 Għax din hi r-rabta li nagħmel mad-
dar ta' Iżrael wara dawk il-jiem, igħid il-
Mulej: Inqiegħed il-liġijiet tiegħi f'moħħ-
hom, u niktibhomlhom f'qalbhom: u
nkun għalihom Alla, u għalija jkunu
poplu:
11 U ma jgħallmux aktar wieħed lil
għajru, u kull bniedem lil ħuh, billi
jgħidu: Agħraf il-Mulej: għax kollha
jagħrfuni, miż-żgħir sal-kbir.
12 Għax inkun ħanin mal-ħażen tagħ-
hom, u dnubiethom u ħtijiethom ma nifta-
karx iżjed.
13 Meta qal: Rabta ġdida, qaddem

l-ewwel waħda. Issa dak li jitħassar u
jixjieħ wasal biex igħib.

9 Tassew mela l-ewwel rabta kellha
wkoll ir-regulamenti tas-servizz divin,
u santwarju ta' did-dinja.
2 Għax tinda kienet imwaqqfa: ta' qud-
diem, li fiha kien hemm il-gandlier, u
l-mejda, u l-ħobż tal-preżenza: din kien
jisimha l-Qaddis.
3 U wara t-tieni velu, it-tinda li jisimha
l-Qaddis tal-Qaddisin;
4 Li kellha ċ-ċensier tad-deheb, u l-arka
tar-rabta miksija fuq kull naħa bid-deheb,
li fiha kien hemm il-bieqja tad-deheb li
kellha l-manna, u l-virga t'Arun li raħħset,
u t-twavel tar-rabta;
5 U fuqha l-kerubin tal-glorja li kienu
jdellu l-għatu tagħha; u li fuqhom issa ma
nistgħux nitkellmu ħaġa ħaġa.
6 Issa wara li kollox kien jitqassam
hekk, il-qassisin kienu jidħlu dejjem fl-
ewwel tinda, biex jagħmlu s-servizz t'Alla.
7 Iżda fit-tieni waħda kien jidħol il-
qassis il-kbir waħdu darba fis-sena, mhux
mingħajr demm, li kien joffri għalih in-
nifsu, u għad-dnubiet ta' l-injoranza tal-
poplu:
8 B'dan l-Ispirtu s-Santu kien juri, li
t-triq tas-santwarju kienet għadha mhix
miftuħa, waqt li l-ewwel tinda kienet
għadha wieqfa:
9 Din kienet tixbiha għaż-żmien t'issa;
u li fiha kienu jkunu offruti sew għotjiet u
kemm sagrifiċċji, li ma kinux jistgħu
jagħmlu perfett lil dak li kien jagħti qima,
għal dik li hi kuxjenza;
10 Billi dawn kellhom x'jaqsmu biss
ma' ikel u xorb, u ħafna ħasil, u regula-
menti tal-ġisem, imposti fuqhom sama
jasal żmien it-tibdil.
11 Imma Kristu billi ġie qassis il-kbir
tal-ħwejjeġ tajba li għandhom jiġu, għadda
minn tinda akbar u aktar perfetta, li mhix
magħmula bl-idejn, jiġifieri, mhix ta' dal-
ħolqien.
12 Lanqas bid-demm tal-bdabad u tal-
għoġiela, imma b'demmu stess daħal
darba għal dejjem fis-santwarju, billi kiseb
fidwa għal dejjem għalina.
13 Għax jekk id-demm tal-gniedes u
tal-bdabad, u l-irmied tal-għoġla mraxxax
fuq l-imniġġsin, iqaddes għall-indafa tal-
ġisem:
14 Kemm aktar id-demm ta' Kristu, li
permezz ta' l-Ispirtu etern offra lilu nnifsu
bla għajb 'l Alla, inaddaf il-kuxjenza tagħ-
kom minn egħmejjel mejta, biex taqdu 'l
Alla l-ħaj?
15 U għalhekk hu l-medjatur tar-rabta
l-ġdida, biex permezz tal-mewt, li ndaħlet
għall-fidwa tal-ħtijiet li saru taħt l-ewwel
rabta, dawk li huma msejħin jieħdu
l-wegħda tal-wirt ta' dejjem,
16 Għax fejn hemm testment, jaħtieġ
ukoll tidħol il-mewt ta' min għamel it-
testment.
17 Għax testment igħodd wara li
l-bnedmin imutu: inkella m'għandux
saħħa kemm idum ħaj min għamel it-
testment.
18 Għalhekk lanqas l-ewwel rabta ma
kienet imġedda mingħajr demm.
19 Għax wara li Mosè nieda kull
kmandament lill-poplu skond il-liġi, ħa
d-demm tal-għoġiela u tal-bdabad, ma'
l-ilma, u suf aħmar skarlat, u żuf, u raxx
sew il-ktieb, u kemm il-poplu kollu,
20 U qal: Dan hu d-demm tar-rabta li
ordna Alla għalikom.
21 Barra minn dan raxxax bid-demm
sew it-tinda, u kemm il-għodod kollha tal-
ministeru.
22 U kważi kollox jissaffa bid-demm
skond il-liġi; u bla tixrid ta' demm
m'hemmx maħfra.
23 Għalhekk mela kien meħtieġ li
x-xbihat tal-ħwejjeġ tas-sema jissaffew
b'dawn; iżda l-ħwejjeġ tas-sema nfushom
b'sagrifiċċji aħjar minn dawn.
24 Għax Kristu ma daħalx f'santwarji
magħmulin bl-idejn, li huma xbihat tal-
veru; iżda fis-sema stess, biex jidher issa
għalina quddiem Alla:
25 Mhux biex joffri lilu nnifsu bosta
drabi, bħal ma jidħol il-qassis il-kbir
darba fis-sena fis-santwarju bid-demm ta'
oħrajn;
26 Għax kieku kien ikollu jbati ta' spiss
mit-tisjis tad-dinja: iżda issa deher darba
fl-aħħar taż-żminijiet biex iħassar id-dnub
bis-sagrifiċċju tiegħu nnifsu.
27 U bħalma hu maqtugħ għall-
bnedmin li jmutu darba biss, iżda wara
dan isir il-ħaqq;
28 Hekk Kristu kien offrut darba biex
jarfa' d-dnubiet ta' ħafna; u jidher għat-
tieni darba, mhux biex ineħħi d-dnub,
imma għas-salvazzjoni ta' dawk li jisten-
newh.

10 Għax billi l-liġi għandha d-dell tal-
ħwejjeġ tajba li għandhom jiġu, u
mhux ix-xbieha tal-ħwejjeġ infushom, ma
tista' qatt bl-istess sagrifiċċji, li joffru minn
sena għal sena, bla ma jaqtgħu xejn, tagħ-
mel perfetti 'l dawk li jersqu lejn l-altar.
2 Għax kieku ma kinux jieqfu li jkunu
offruti, ladarba dawk li jagħmlu das-
servizz, wara li darba tnaddfu, m'għand-
homx aktar kuxjenza tad-dnubiet?
3 Iżda f'dawk is-sagrifiċċji hemm kull
sena tifkira mill-ġdid tad-dnubiet.
4 Għax ma jistax ikun li d-demm tal-
gniedes u tal-bdabad ineħħi d-dnubiet.
5 Għalhekk meta daħal fid-dinja, qal:
Int ma ridtx sagrifiċċji u offerti, iżda ġisem
hejjejtli,

6 Int ma għoġbukx offerti maħruqin u
sagrifiċċji għad-dnub.
7 Imbagħad għidt jien: Hawn jien; ġej,
o Alla! biex nagħmel ir-rieda tiegħek, kif
inhu miktub fuqi fit-tikbiba tal-ktieb.
8 L-ewwel qal: Int ma ridtx u lanqas
għoġbuk sagrifiċċji u offerti, u offerti
maħruqin, u sagrifiċċji għad-dnub, li huma
offruti skond il-liġi:
9 Imbagħad qal: Hawn jien; ġej, o
Alla! biex nagħmel ir-rieda tiegħek. Hu
neħħa ta' l-ewwel, biex iwettaq it-tieni.
10 Bis-saħħa ta' dir-rieda aħna tqad-
disna bl-offerta tal-ġisem ta' Ġesù Kristu
darba għal dejjem.
11 U kull qassis wieqaf kuljum iservi u
joffri bosta drabi l-istess sagrifiċċji, li ma
jistgħu qatt ineħħu d-dnubiet:
12 Iżda dal-bniedem, wara li offra
sagrifiċċju wieħed għad-dnubiet għal dej-
jem, qagħad bil-qiegħda fuq il-lemin
t'Alla;
13 Minn fejn qiegħed jistenna sama
l-egħdewwa tiegħu jitqiegħdu b'mirfes
taħt riġlejh.
14 Għax b'offerta waħda għamel per-
fetti għal dejjem lil dawk li huma mqaddsa.
15 U ta' dan hemm xhieda wkoll
l-Ispirtu s-Santu: għax wara dan kien qal
qabel:
16 Din hi r-rabta li nagħmel magħhom
wara dawk il-jiem, igħid il-Mulej: In-
qiegħed il-liġijiet tiegħi f'qalbhom, u
f'moħħhom niktibhomlhom;
17 U fi dnubiethom u ħtijiethom ma
niftakarx aktar.
18 Issa fejn hemm il-maħfra ta' dawn,
mhemmx iżjed offerti għad-dnub.
19 Mela, ħuti, billi għandna l-fiduċja li
nidħlu fis-santwarju bid-demm ta' Ġesù,
20 Bi triq ġdida u ħajja, li hu fetaħ
għalina, minn ġol-velu, jiġifieri ġismu;
21 U billi għandna qassis il-kbir fuq id-
dar t'Alla;
22 Ħa nersqu b'qalb sinċiera bil-milja
kollha tal-fidi, bi qlubna mnaddfin minn
kuxjenza ħażina, u ġisimna maħsul b'ilma
nadif.
23 Ħa nżommu sħiħ l-istqarrija tat-
tama tagħna mingħajr ma nbiddlu
fehmitna; (għax fidil hu dak li wiegħed;)
24 U ħa nieħdu ħsieb xulxin biex
nitħeġġu fl-imħabba u fl-egħmil it-tajjeb;
25 Bla ma nonqsu li niltaqgħu flimkien,
bħalma hi d-drawwa ta' x'uħud; iżda
għamlu l-qalb lil xulxin: u l-aktar meta
taraw riesaq il-jum.
26 Għax jekk aħna nidinbu għax irridu,
wara li nkunu ħadna t-tagħrif tas-sewwa,
ma jibqa' l-ebda sagrifiċċju għad-dnubiet,
27 Imma l-istennija tal-biża' tal-ħaqq u
l-ħeġġa tan-nar li jibilgħu lill-avversarji.
28 Dak li żeblaħ il-liġi ta' Mosè miet
bla ħniena fuq ix-xhieda ta' tnejn jew
tlieta:
29 Kemm kastig aktar aħrax, jidhril-
kom intom, ikun ħaqqu min jitfa' taħt
saqajh l-Iben t'Alla, u jqis id-demm tar-
rabta, li bih tqaddes, bħala ħaġa mhix
qaddisa, u jagħmel għajb lill-Ispirtu tal-
grazzja?
30 Għax aħna nafu 'l dak li qal:
Għalija l-vendetta; jien inħallas, qal il-
Mulej. U raġa': Il-Mulej jagħmel ħaqq
mill-poplu tiegħu.
31 Hi ħaġa tal-biża' li wieħed jaqa'
f'idejn Alla l-ħaj.
32 Imma ftakru fil-jiem ta' dari, li
fihom, wara li kontu mdawlin, sofrejtu
taqbida kbira ta' tbatijiet;
33 Xi drabi, kontu magħmulin bħal
wirja sewwa bit-tagħjir u kemm bin-niket;
u xi drabi, imxirkin ma' dawk li kienu fl-
istess qagħda tagħkom.
34 Għax intom kellkom ħniena minni
meta kont marbut bil-ktajjen, u lqajtu bil-
ferħa s-serq ta' ġidkom, billi tafu fikom
infuskom li għandkom fis-sema ġid aħjar
u li jibqa'.
35 La tarmux mela l-fiduċja tagħkom,
li għandha ħlas kbir.
36 Għax intom taħtieġu s-sabar, biex
wara li tkunu għamiltu r-rieda t'Alla,
taqilgħu l-wegħda.
37 Għax ftit ieħor, u dak li għandu jiġi
jasal, u ma jiddawwarx.
38 Issa l-ġust igħix bil-fidi: imma jekk
wieħed jarġa' lura, ruħi ma titgħaxxaqx
bih.
39 Imma aħna m'aħniex minn dawk li
jerġgħu lura għat-telfien; imma min dawk
li jemmnu fis-salvazzjoni tar-ruħ.

11 Issa l-fidi hi l-pedament tal-ħwejjeġ
li nittamaw fihom, il-prova tal-
ħwejjeġ li ma jidhrux.
2 Għax biha kellhom xhieda tajba
n-nies ta' dari.
3 Bil-fidi aħna nifhmu li d-dinjiet saru
bil-kelma t'Alla; għalhekk il-ħwejjeġ li
jidhru ma sarux minn ħwejjeġ li jidhru.
4 Bil-fidi Abel offra 'l Alla sagrifiċċju
aħjar minn ta' Kajjin; biha kiseb xhieda li
kien raġel sewwa, billi xehidlu Alla għall-
għotjiet tiegħu: u biha għalkemm mejjet
għadu jitkellem.
5 Bil-fidi Henok kien meħud biex ma
jarax il-mewt; u ma nstabx, għax Alla
ħadu: għax qabel ma kien meħud kellu
din ix-xhieda, li għoġob 'l Alla.
6 Imma mingħajr fidi ma jistax ikun li
wieħed jogħġob lilu; għax min jiġi għand
Alla jaħtieġ li jemmen li Alla hu, u li
jħallas lil dawk li jfittxuh sewwa.
7 Bil-fidi Noè, mgħarraf minn Alla fuq
ħwejjeġ li kienu għadhom ma dehrux,
mqanqal bil-biża', lesta arka biex isalva 'l
daru, u li biha ikkundanna d-dinja, u sar
werriet tal-ħaqq li jiġi bil-fidi.

8 Bil-fidi Abraham, meta kien imsejjaħ biex imur f'art li kien sa jieħu wara b'wirt, obda; u telaq, bla ma kien jaf fejn kien sejjer.

9 Bil-fidi hu għammar fl-art tal-wegħda, bħala f'art barranija, igħix fit-tined ma' Iżakk u ma' Ġakobb, werrieta miegħu ta' l-istess wegħda:

10 Għax kien jistenna belt li għandha s-sisien, li l-bennej u l-imgħallem tagħha hu Alla.

11 Bil-fidi wkoll Sara kellha l-qawwa li toħroġ tqila, u wildet tarbija meta kienet imdaħħla fiż-żmien, għax emmnet li min wiegħed iżomm kelmtu.

12 Għalhekk minn wieħed waħdu, li kien diġà qisu mejjet, twieldu wlied daqs il-kwiekeb tas-sema fil-kotra, u bla għadd bħar-ramel li hemm ma' xatt il-baħar.

13 Dawn kollha mietu fil-fidi, bla ma qalgħu l-wegħdiet, iżda rawhom mill-bogħod, u emmnuhom, u sellmulhom, u stqarru li kienu barranin u għorba fuq l-art.

14 Għax dawk li jgħidu ħwejjeġ bħal dawn juru bid-dieher li qegħdin ifittxu pajjiż.

15 U tassew, kieku baqgħu jiftakru f'dak il-pajjiż li ħarġu minnu, kien ikoll-hom żmien biżżejjed li jerġgħu lura.

16 Imma issa jixtiequ pajjiż aħjar, jiġi-fieri wieħed tas-sema; għalhekk Alla ma jistħix jissejjaħ Alla tagħhom: għax hej-jielhom belt.

17 Bil-fidi Abraham, meta kien imġar-rab, offra 'l Iżakk: u dak li kellu l-wegħdiet offra lil ibnu waħdieni.

18 Li fuqu ntqal: Minn Iżakk ikollok nisel b'ismek.

19 Billi kien jaħseb li Alla kien jista' jqajmu, imqar minn bejn l-imwiet; minn fejn ukoll raġa' ħadu, u dan kien bħala tixbiha.

20 Bil-fidi bierek Iżakk 'il Ġakobb u 'l Għesaw għal dak li ġej.

21 Bil-fidi Ġakobb, hu u qiegħed imut, bierek ukoll lil kull wieħed minn ulied Ġużepp; u ta qima, milwi fuq ras il-ħatar tiegħu.

22 Bil-fidi Ġużepp, hu u qiegħed imut, tkellem fuq it-tluq ta' wlied Iżrael; u ta ordni fuq il-għadam tiegħu.

23 Bil-fidi Mosè, meta twieled, kien moħbi għal tliet xhur mill-ġenituri tiegħu, għax raw li kien tarbija sabiħa; u ma beżgħux mill-ordni tas-sultan.

24 Bil-fidi Mosè, meta kiber, ma riedx jissejjaħ bin bint Fargħun;

25 U ħatar aktar li jġarrab in-niket mal-poplu t'Alla, milli jgawdi għal ftit żmien il-pjaċiri tad-dnub;

26 U qies il-għajb ta' Kristu bħala għana aqwa mit-teżori ta' l-Eġittu; għax hu kien iħares lejn il-ħlas.

27 Bil-fidi ħalla l-Eġittu, bla ma baża' mill-għadab tas-sultan: għax hu żamm sħiħ, daqs kieku qiegħed jarah dak li ma jidhirx.

28 Bil-fidi għamel il-għid, u t-traxxix tad-demm, biex il-qerried ta' l-ulied il-kbar ma jmissx lil dawk ta' wlied Iżrael.

29 Bil-fidi qasmu l-baħar l-Aħmar qisu art niexfa: iżda meta l-Eġizzjani qabdu jagħmlu l-istess għerqu.

30 Bil-fidi waqgħu s-swar ta' Ġerko, wara li kienu mdawrin għal sebat ijiem.

31 Bil-fidi Raħab il-mara tad-dnub ma ntilfitx ma' dawk li ma emmnux, meta laqgħet l-ispjuni bis-sliem.

32 U xi ngħid iżjed? Għax żmien m'għandix biex insemmi fuq Gedgħon, u fuq Barak, u fuq Sansun, u fuq Ġefte, u fuq David ukoll, u Samwel, u l-profeti:

33 Li bis-saħħa tal-fidi ħakmu saltniet, għamlu l-ħaqq, qalgħu wegħdiet, saddew ħluq l-iljuni,

34 Tfew il-qawwa tan-nar, ħelsu minn xifer is-sejf, minn dgħajfin saru b'saħħit-hom, saru qalbenin fil-gwerra, u ħarbtu l-armati tal-barranin.

35 Xi nisa ħadu l-mejtin tagħhom im-qajmin mill-ġdid għall-ħajja: oħrajn qat-luhom bid-daqqiet, u ma ridux il-ħelsien; biex jaqilgħu qawmien aħjar:

36 U oħrajn kellhom it-tiġrib ta' żebliħ kiefer u ta' swat, iva, u tal-ktajjen ukoll, u tal-ħabs:

37 Kienu mħaġġrin, imħanxrin min-nofs, imġarrbin, maqtulin bis-sejf: iġġer-rew lebsin ġlud tan-ngħaġ u tal-mogħoż; fil-bżonn, imnikktin, maħqurin;

38 (Huma, li ma kinux jixirqu lid-dinja:) iġġerrew fid-deżerti, u fuq il-muntanji, u fil-għerien, u fil-grotti ta' l-art.

39 U dawn kollha, għalkemm kisbu xhieda tajba bil-fidi, ma qalgħux il-wegħda:

40 Għax Alla, li ipprovda xi ħaġa aħjar għalina, ma riedx li huma jaslu għall-perfezzjoni mingħajrna.

**12** Għalhekk mela aħna, billi qegħdin naraw ukoll kif aħna mdawrin bi sħaba hekk kbira ta' xhud, ħa nwarrbu kull tagħbija, u d-dnub li tant malajr ifixkilna, u ħa niġru bis-sabar il-ġirja li għandna quddiemna,

2 Billi nħarsu lejn Ġesù, li hu l-bidu u t-tmiem tal-fidi tagħna, u li għall-ferħ imqiegħed quddiemu sofra s-salib, bla ma qies xejn il-għajb, u qagħad fil-lemin tat-tron t'Alla.

3 Aħsbu fuq dak li sofra ostilità bħal din mill-midinbin kontra tiegħu nnifsu, biex ma taqtgħux qalbkom u tiddgħajfu f'moħħkom.

4 S'issa għadkom ma żammejtux sad-demm, tiġġieldu kontra d-dnub.

5 U nsejtu intom it-teħġiġ li jkellimkom qisu ma' wlied: Ibni, la żżeblaħx it-twiddib tal-Mulej, u lanqas taqta' qalbek meta tkun imċanfar minnu.

6 Għax min il-Mulej iħobb, iwiddbu; u jsawwat lil kull iben li jilqa'.

7 Jekk intom issofru t-twiddib, Alla jimxi magħkom bħala wliedu; għax liema hu l-iben li missieru ma jwiddbux?

8 Imma jekk tkunu bla twiddib, li kulħadd għandu minnu, intom mela bgħula, u mhux ulied.

9 Barra minn dan aħna kellna missirijiet ta' ġisimna li widdbuna, u konna nweġġħuhom: kemm aktar għandna nkunu suġġetti għal Missier l-ispirti, biex ikollna l-ħajja?

10 Għax dawn tassew kienu jwiddbuna għal ftit jiem skond kif kien jogħġobhom; imma hu għall-ġid tagħna, biex nixxierku fil-qdusija tiegħu.

11 Issa l-ebda twiddib ma jidher dak il-ħin ħaġa ta' ferħ, imma ta' niket: madankollu wara jrodd frott ta' sliem u ta' ħaqq lil dawk li jkunu tħarrġu bih.

12 Għalhekk erfgħu 'l fuq l-idejn merħija, u l-irkobbtejn mriegħda;

13 U agħmlu mogħdijiet dritti għal riġlejkom, biex iz-zopp ma jitwarrabx mit-triq; imma ħalluh aktarx ifiq.

14 Fittxu s-sliem ma' kulħadd, u l-qdusija, li mingħajrha l-ebda bniedem ma jara l-Mulej:

15 U ifthu sewwa għajnejkom li ħadd ma jibqa' lura mill-grazzja t'Alla; u li l-ebda għerq ta' mrar ma jarmi u jħabbatkom, u b'hekk jitniġġsu ħafna;

16 Li ma jkun hemm ebda wieħed żieni, jew li jkasbar ħwejjeġ qaddisa, bħal Għesaw, li għal ikla waħda, biegħ id-dritt tiegħu bħala t-tifel il-kbir.

17 Għax intom tafu kif wara, meta ried jiret il-barka, kien imwarrab; għax ma sabx lok għall-indiema, għalkemm fittixha tajjeb bid-dmugħ.

18 Għax intom ma rsaqtux lejn muntanja li tista' tmissha, u li tħeġġeġ bin-nar, lanqas lejn swied, u dlam, u rwiefen,

19 U lejn daqq ta' tromba, u leħen ta' kliem; leħen li dawk li semgħuh talbu li ma jkellimhomx aktar:

20 (Għax ma felħux għal dak li kien ordnat: U mqar jekk bhima tmiss il-muntanja, tkun imħaġġra, jew minfuda bi vleġġa:

21 U hekk tal-biża' kienet id-dehra, li Mosè qal: Jien imbażża' wisq u mriegħed:)

22 Imma intom ersaqtu lejn il-muntanja ta' Sijon, u lejn il-belt t'Alla l-ħaj, Ġerusalem tas-sema, u lejn numru bla għadd t'anġli,

23 Lejn il-ġemgħa l-kbira, u l-knisja ta' l-ulied il-kbar, li huma miktubin fis-smewwiet, u lejn Alla l-Imħallef ta' kulħadd, u lejn l-ispirti tal-ġusti li saru perfetti,

24 U lejn Ġesù l-medjatur ta' rabta ġdida, u lejn id-demm tat-traxxix, li jgħid ħwejjeġ aħjar mid-demm t'Abel.

25 Qisu li tisimgħu minn dak li jkellimkom. Għax jekk dawk li ma semgħux minn dak li kellimhom fuq l-art ma ħelsuhiex, aktar u aktar ma neħilsuhiex aħna, jekk indawru daharna lejn dak li jitkellem mis-sema:

26 U li leħnu darba heżheż l-art: imma issa wiegħed, billi qal: Darb'oħra nheżheż mhux biss l-art, imma s-sema wkoll.

27 U dil-kelma, Darb'oħra, tfisser it-tneħħija ta' dawk il-ħwejjeġ li jitheżhżu, jiġifieri ta' dawk li kienu maħluqa, biex jibqgħu dawk li ma jistgħux jitheżhżu.

28 Għalhekk la darba aħna niksbu saltna li ma tistax tkun imheżhża, ħa nżommu l-grazzja, li biha nistgħu naqdu 'l Alla kif jixraq, bil-ġieħ u l-biża'.

29 Għax Alla tagħna hu nar li jeqred.

13 Ħa tibqa' l-imħabba ta' l-aħwa.

2 La tinsewx tilqgħu l-barranin: għax bla ma kienu jafu x'uħud minnkom laqgħu anġli.

3 Ftakru f'dawk li huma l-ħabs, qiskom marbutin magħhom; u f'dawk li huma maħqurin, qiskom intom stess magħhom fil-ġisem.

4 Ħa jkun imweġġah iż-żwieġ f'kollox, u s-sodda taż-żwieġ ħa tkun bla tebgħa: iżda Alla jagħmel ħaqq miż-żienja u mill-adulteri.

5 Qisu li ħajjitkom tkun bla regħba; u kunu kuntenti b'dak li għandkom: għax hu qal: Ma nħallik qatt, u lanqas nitilqek.

6 Biex hekk ikollna l-ħila ngħidu: Il-Mulej l-għajnuna tiegħi, u ma nibżax x'jista' jagħmilli bniedem.

7 Ftakru f'dawk li għandhom is-setgħa fuqkom, li xandrulkom il-kelma t'Alla: ixbhuhom fil-fidi tagħhom, billi tħarsu lejn it-tmiem tal-ħajja tagħhom.

8 Ġesù Kristu l-bieraħ, u llum, hu l-istess, u jibqa' għala dejjem.

9 La tintilfux wara tagħlim ieħor u barrani. Għax hi ħaġa sewwa li l-qalb titwettaq bil-grazzja; u mhux bl-ikel, li ma swielhomx lil dawk li nqdew bih.

10 Aħna għandna altar, li minnu ma għandhomx dritt jieklu dawk li jservu fit-tinda.

11 Għax il-ġisem ta' dawk il-bhejjem, li demmhom jinġieb fis-santwarju mill-qassis il-kbir bħala sagrifiċċju għad-dnub, jinħaraq barra mill-kamp.

12 Għalhekk Ġesù wkoll, biex iqaddes lill-poplu b'demmu stess, bata barra mill-bieb.

13 Għalhekk ħa noħorġu lejh barra mill-kamp, u nerfgħu l-għajb tiegħu fuqna.

14 Għax hawn ma għandniex belt li
tibqa', imma nfittxu l-oħra li għad trid tiġi.
15 Ħa noffru mela bih sagrifiċċju ta'
tifħir 'l Alla kull ħin, jiġifieri, il-frott ta'
xofftejna li jiżżuħajr lil ismu.
16 Iżda tinsewx tagħmlu l-ġid u tgħinu
'l xulxin: għax b'sagrifiċċji bħal dawn jit-
għaxxaq Alla.
17 Isimgħu minn dawk li għandhom is-
setgħa fuqkom, u oqogħdu taħthom: għax
huma jgħassu għal ruħkom, billi jridu
jagħtu kont tagħhom; biex jagħmlu dan
bil-ferħ, u mhux bit-tnehid: għax dan ma
jiswielkomx.
18 Itolbu għalina: għax aħna nemmnu
li għandna kuxjenza tajba, billi rridu
ngħixu onestament f'kollox.
19 Imma jien aktar u aktar nitlobkom
biex tagħmlu dan, biex nirtaddilkom mill-
aktar fis.
20 Issa Alla tas-sliem, li raġġa' minn
bejn l-imwiet 'il Sidna Ġesù, dak ir-ragħaj
il-kbir tan-ngħaġ, bid-demm tar-rabta ta'
dejjem,
21 Iwettaqkom f'kull egħmil tajjeb
biex tagħmlu r-rieda tiegħu, u jagħmel
fikom dak li jogħġob lilu, b'Ġesù Kristu;
li lilu tingħata l-glorja għal dejjem ta'
dejjem. Amen.
22 U nitlobkom, ħuti, ilqgħu tajjeb il-
kelma ta' teħġiġ: ktibtilkom ittra fi ftit
kliem.
23 Kunu afu li ħuna Timotju kien
meħlus: jekk jiġi ma jdumx, niġi narakom
miegħu.
24 Sellu għal dawk li għandhom is-
setgħa fuqkom, u l-qaddisin kollha. Dawk
li huma mill-Italja jsellu għalikom.
25 Il-grazzja magħkom ilkoll. Amen.

# L-Epistola Ġenerali Ta' Ġakbu

1 Ġakbu, qaddej t'Alla u ta' Sidna Ġesù
Kristu, lit-tnax-il tribù li huma mxerr-
din f'artijiet oħra, is-sliem.
2 Ħuti, qisuh bħala ferħ mill-akbar
meta taqgħu f'tiġrib ta' kull xorta;
3 Billi tafu dan, li l-prova tal-fidi tagħ-
kom iġġib is-sabar.
4 Imma ħallu s-sabar ikollu l-egħmil
perfett tiegħu, biex tkunu perfetti u mit-
mumin, ma jonqoskom xejn.
5 Jekk xi ħadd minnkom jonqsu l-għerf,
ħa jitolbu 'l Alla, li jagħti lill-bnedmin
kollha bla tgemgim, u ma jċanfarx; u jkun
mogħti lilu.
6 Imma ħa jitlob bil-fidi, bla ma jkollu
ebda dubju. Għax min ikun fid-dubju,
jixbah mewġa tal-baħar immexxija mir-riħ
u mqallba.
7 Ħa ma jaħsibx dal-bniedem li sa
jaqla' xi ħaġa mingħand il-Mulej.
8 Bniedem ta' żewġt imħuħ mhux sod
f'kulma jagħmel.
9 Ħa jiftaħar il-ħu ta' kundizzjoni
baxxa fil-għoli tiegħu:
10 Iżda l-għani, fl-umiljazzjoni tiegħu:
għax hu jgħaddi bħan-nwar tal-ħaxix.
11 Għax hekk kif titla' x-xemx bi sħana
li taħraq, tnixxef il-ħaxix, u jaqa' n-nwar
tiegħu, u tispiċċa s-sbuħija tad-dehra
tiegħu: hekk ukoll jidbiel il-għani f'dak li
jagħmel.
12 Hieni l-bniedem li jsofri t-tiġrib:
għax wara li jgħaddi mit-tiġrib, jieħu
l-kuruna tal-ħajja, li wiegħed il-Mulej lil
dawk li jħobbuh.
13 Ħadd ma għandu jgħid meta jkun
imġarrab: Jien imġarrab minn Alla: għax
Alla ma jistax ikun imġarrab mill-ħażen, u
lanqas lil ħadd ma jġarrab:
14 Imma kull bniedem hu mġarrab,
meta jkun miġbud u mħajjar mill-passjoni
tiegħu nnifsu.
15 Imbagħad meta taħbel il-passjoni,
tiled id-dnub; u d-dnub, meta jikber
sewwa, iġib il-mewt.
16 La titqarqux, ħuti maħbubin.
17 Kull għotja tajba, u kull għotja per-
fetta ġejja mill-għoli, nieżla mingħand
il-Missier tad-dwal, li fih mhemm ebda
tibdil, u lanqas dell tad-dawran.
18 Bir-rieda tiegħu wilidna bil-kelma
tas-sewwa, biex inkunu qisna l-ewwel
frott tal-ħlejjaq tiegħu.
19 Għalhekk, ħuti maħbubin, ħa jkun
kull bniedem ħafif biex jisma', tqil biex
jitkellem, u tqil biex jagħdab:
20 Għax il-għadab tal-bniedem ma
jaħdimx il-ħaqq t'Alla.
21 Għalhekk warrbu kull tniġġis, u
l-kobor żejjed tal-ħażen, u ilqgħu bil-
ħlewwa l-kelma imlaqqma fikom, u li
tista' issalvalkom ruħkom.
22 Imma intom għamlu l-kelma, u
mhux tisimgħuha biss, billi tqarrqu bikom
infuskom.
23 Għax jekk wieħed jisma' l-kelma, u
ma jagħmilhiex, dan jixbah lil raġel li
jħares ġo mera lejn wiċċu li twieled bih:
24 Ħares lejh innifsu, u telaq, u min-
nufih nesa xi bniedem kien.
25 Imma min iħares bir-reqqa ġol-liġi
perfetta, li hi l-liġi tal-libertà, u jkompli

jħares ġo fiha, u mhux bħal wieħed li
jisma' u jinsa, imma li jagħmel l-egħmil,
dan il-bniedem ikun imbierek fl-egħmil
tiegħu.
26 Jekk xi wieħed fostkom jidhirlu li hu
reliġjuż, u ma jligġimx ilsienu, imma jqar-
raq b'qalbu stess, ir-reliġjon ta' dal-
bniedem hi fiergħa.
27 Reliġjon safja u bla tebgħa quddiem
Alla 'l Missier hi din: Iżżur l-iltiema u
r-romol fil-hemm tagħhom, u li żżomm
lilek innifsek bla tebgħa mid-dinja.

2 Ħuti, tħarsu lejn wiċċ ħadd fil-fidi
f'Sidna Ġesù Kristu, il-Mulej tal-
glorja.
2 Għax jekk jiġi għal-laqgħa tagħkom
raġel b'ċurkett tad-deheb f'sebgħu, u lie-
bes ilbies ilellex, u jidħol ukoll fqir liebes
imċerċer;
3 U intom turu rispett lejn dak li liebes
ilellex, u tgħidulu: Int oqgħod bil-qiegħda
hawn f'post tajjeb; u lill-fqir tgħidulu: Int
ibqa' wieqaf hemm; jew oqgħod bil-
qiegħda hawn taħt mirfes riġlejja:
4 Ma tkunux mela tagħmlu għażla
bejnietkom stess, u tagħmluha ta' mħallfin
bi ħsibijiet ħżiena?
5 Isimgħu, ħuti maħbubin: Ma għażilx
Alla l-foqra ta' din id-dinja biex ikunu
għonja fil-fidi, u werrieta tas-saltna li
wiegħed lil dawk li jħobbuh?
6 Imma intom stmerrejtu l-fqir. Mhux
il-għonja li jaħqrukom, u jkarkrukom
quddiem it-tribunali?
7 Mhux huma li jidgħu bl-isem sabiħ li
bih intom imsejħin?
8 Jekk tassew tħarsu l-liġi sultana
skond l-iskrittura: Tħobb 'il għajrek
bħalek innifsek, tagħmlu sewwa:
9 Imma jekk tħarsu lejn l-uċuħ,
tagħmlu dnub, u tkunu ikkundannati mil-
liġi bħala ħatjin.
10 Għaliex min iħares il-liġi kollha, u
jonqos f'ħaġa waħda, ikun ħati ta' kollox.
11 Għax min qal: La tagħmilx adul-
terju, qal ukoll: La toqtolx. Issa jekk int
ma tagħmilx adulterju, imma toqtol, inti
ksirt il-liġi.
12 Hekk tkellmu, u hekk agħmlu, bħal
dawk li sa jsir ħaqq minnhom bil-liġi tal-
libertà.
13 Għax ħaqq bla ħniena, ikollu ma'
min ma wera ebda ħniena; u l-ħniena
tirbaħ fuq il-ħaqq.
14 X'jiswa, ħuti, jekk wieħed igħid li
għandu l-fidi, u m'għandux opri? Tista'
l-fidi issalvah?
15 Jekk hu jew oħt huma għarwenin, u
neqsin mill-ikel ta' kuljum,
16 U jgħidilhom wieħed minnkom:
Morru bis-sliem, isħnu u ixbgħu; min-
għajr ma tagħtuhom dawk il-ħwejjeġ li
jinħtieġu għall-ġisem, x'jiswa?
17 Hekk ukoll il-fidi, jekk m'għandhiex
opri, hi mejta, billi hi weħidha.
18 Iva, wieħed jista' jgħid: Int għandek
il-fidi, u jien għandi l-opri: urini l-fidi
tiegħek mingħajr opri, u jien nurik il-fidi
tiegħi mill-opri tiegħi.
19 Inti temmen li hemm Alla wieħed;
sewwa tagħmel: ix-xjaten ukoll jemmnu, u
jitriegħdu.
20 Imma trid tkun taf, ja bniedem
fieragħ, li l-fidi bla opri hi mejta?
21 Abraham, missierna, mhux bl-opri
kien iġġustifikat, meta offra 'l ibnu Iżakk
fuq l-altar?
22 Tara kif il-fidi kienet taħdem ma'
l-opri tiegħu, u kif bl-opri l-fidi saret per-
fetta?
23 U seħħet l-Iskrittura li tgħid:
Emmen Abraham lil Alla, u kien magħdud
lilu b'ħaqq: u kien imsejjaħ Ħabib Alla.
24 Taraw mela kif bl-opri isir ġust il-
bniedem, u mhux bil-fidi weħidha.
25 Hekk ukoll Raħab, il-mara tad-
dnub, mhux bl-opri kienet iġġustifikata,
meta laqgħet il-messaġġiera, u tellqithom
minn triq oħra?
26 Għax bħalma ġisem bla spirtu hu
mejjet, hekk il-fidi bla opri hi mejta.

3 Ħuti, la tkunux ħafna għalliema,
meta tafu li aħna jkollna kundanna
akbar.
2 Għax f'ħafna ħwejjeġ nonqsu lkoll.
Jekk bniedem ma jonqosx bil-kliem, dan
hu bniedem perfett, u għandu ħila jrażżan
il-ġisem kollu.
3 Ara, aħna nqiegħdu l-ilġiem f'ħalq
iż-żwiemel, biex jobduna; u aħna ndawru
ġisimhom kollu.
4 Araw ukoll l-iġfien, li għalkemm
huma hekk kbar, u mħabbtin minn irjieħ
qawwija, huma mdawrin minn daqsxejn
ta' tmun, lejn kulfejn jogħġob lill-
kaptan.
5 Hekk ukoll l-ilsien hu daqsxejn ta'
membru, u jiftaħar bi ħwejjeġ kbar. Araw,
kif daqsxejn ta' xrara kemm injam tqab-
bad!
6 U l-ilsien hu nar; dinja ta' ħażen:
hekk hu l-ilsien fost il-membri l-oħra
tagħna; iniġġes il-ġisem kollu, u jaħraq ir-
rota tal-ħajja; u mqabbad min-nar ta'
l-infern.
7 Għax kull ġens ta' dbejjeb, u ta' tjur;
u ta' bhejjem li jitkaxkru, u ta' bhejjem tal-
baħar, jitrażżan, u kien imrażżan mill-
bniedem:
8 Imma l-ilsien ebda bniedem ma jista'
jrażżnu; hu deni bla rażan, mimli velenu li
jagħti l-mewt.
9 Bih inbierku 'l Alla Missierna, u bih
nisħtu l-bnedmin, magħmulin xbieha
t'Alla.
10 Mill-istess fomm joħorġu l-barka u

s-saħta. Dawn il-ħwejjeġ m'għandhomx
ikunu hekk, ħuti.
11 Tista' għajn ta' l-ilma tagħti minn
toqba waħda ilma ħelu u ilma morr?
12 Tista', ħuti, is-siġra tat-tin tagħmel
iż-żebbuġ, jew dielja, it-tin? Hekk l-ebda
għajn ma tista' tagħti ilma mielaħ u ilma
ħelu.
13 Min hu għaref u intelliġenti fost-
kom? Ħa juri b'imġiba tajba l-egħmejjel
tiegħu bil-ħlewwa tal-għerf.
14 Imma jekk intom għandkom għira
kollha mrar u ġlied f'qalbkom, la tiftaħ-
rux, u la tigdbux kontra s-sewwa.
15 Dan il-għerf mhux ġej mill-għoli,
imma hu ta' l-art, tal-ġisem, tax-xjaten.
16 Għax fejn hemm il-għira u l-ġlied,
hemm it-taħwid u kull egħmil ħażin.
17 Imma l-għerf li ġej mill-għoli hu
l-ewwelnett safi, imbagħad iħobb is-sliem,
it-tjieba, il-ħlewwa, mimli ħniena u frott
tajjeb, ma jżomm ma' ħadd, u ma jurix
ħaġa b'oħra.
18 U l-frott tal-ħaqq jinżara' fis-sliem
minn dawk li jagħmlu s-sliem.

4 Mnejn jiġu l-gwerer u l-ġlied fostkom?
Ma jiġux dawn mill-ġibdiet ħżiena
tagħkom li jitqabdu fil-membri tagħkom?
2 Tixtiequ, u m'għandkomx: toqtlu, u
tgħiru, u ma tistgħux taqilgħu: tiġġieldu u
tissieltu, iżda m'għandkomx, għax ma
titolbux.
3 Titolbu, u ma taqilgħux, għax titolbu
ħażin, biex tonfqu għall-pjaċiri tagħkom.
4 Ja nies adulteri, ma tafux li l-ħbiberija
tad-dinja hi l-għadu t'Alla? Għalhekk
min irid ikun ħabib tad-dinja, isir għadu
t'Alla.
5 Taħsbu li għal xejn tgħid l-iskrittura:
Jixtieq bil-għira l-ispirtu li jgħammar
fina?
6 Imma hu jagħti grazzja akbar. Għal-
hekk hu jgħid: Alla jeqfilhom lis-suppervi,
imma jagħti grazzja lill-umli.
7 Issottomettu ruħkom għal Alla. Iq-
fulu lix-xitan, u jaħrab minnkom.
8 Ersqu lejn Alla, u hu jersaq lejkom.
Naddfu idejkom, ja midinbin, u saffu
qalbkom, ja intom ta' żewġt imħuħ.
9 Araw kemm intom fil-hemm, tnikktu
u olfqu: ħa jinbidel id-daħk tagħkom
f'biki, u l-ferħ tagħkom f'niket.
10 Umiljaw ruħkom quddiem il-Mulej,
u hu jgħollikom.
11 La tgħidux kontra xulxin, ħuti. Min
igħid kontra ħuh, u jagħmel ħaqq minn
ħuh, ikun igħid kontra l-liġi, u jagħmel
ħaqq mil-liġi. Imma jekk int tagħmel ħaqq
mil-liġi, ma tħarisx il-liġi, imma tagħmilha
ta' mħallef.
12 Wieħed hemm li jagħmel il-liġi, li
jista' jsalva u jeqred: Int min int biex
tagħmel ħaqq minn ieħor?
13 Tajjeb, issa intom tgħidu: Illum jew
għada mmorru f'dik il-belt, u nibqgħu
sena hemm, u nixtru u nbigħu, u naqilgħu:
14 Fil-waqt illi ma tafux x'sa jiġri
għada. Għax x'inhi ħajjitkom? Hi duħħan,
li jidher ftit, imbagħad igħib.
15 Għax dak għandkom tgħidu: Jekk
il-Mulej irid, nibqgħu ħajjin, u nagħmlu
dan, jew dak.
16 Imma issa tiftaħru biż-żarġin tagħ-
kom: kull ftaħir bħal dan hu ħażin.
17 Għalhekk min jaf jagħmel it-tajjeb,
u ma jagħmlux, jagħmel dnub.

5 Lilkom issa, ja għonja: ibku u ixhru
għat-tbatijiet li ġejjin fuqkom.
2 Ġidkom tħassar, u lbieskom mikul
mill-kamla.
3 Id-deheb u l-fidda tagħkom imsaddin;
u s-sadid tagħhom jixhed kontra tagħkom,
u jiklilkom ġisimkom, qisu kien nar.
Ħżintu teżor fl-aħħar jiem.
4 Ara, il-ħlas li intom ma tajtux b'qerq
lill-ħaddiema, li ħasdulkom ir-raba' tagħ-
kom, igħajjat: u l-għajjat ta' dawk li
ħasdulkom jasal f'widnejn il-Mulej ta'
l-eżerċti.
5 Għixtu fuq l-art fil-fsied, u ntlaqtu
għat-tgawdija; u semmintu lilkom infus-
kom, bħal f'jum il-qatla.
6 Ikkundannajtu, u qtiltu l-ġust; u ma
waqfilkomx.
7 Stabru mela, ħuti, sal-miġja tal-
Mulej. Ara, il-bidwi jistenna l-frott prezz-
już ta' l-art, u jistennieh għal żmien twil
bis-sabar, sa ma jkollu x-xita bikrija u
x-xita mwaħħra.
8 Stabru intom ukoll; wettqu qlubkom:
għax il-miġja tal-Mulej qorbot.
9 Tgergrux, ħuti, wieħed għall-ieħor,
biex ma jsirx ħaqq minnkom: ara, l-imħal-
lef wieqaf fil-bieb.
10 Ħudu, ħuti, bħala eżempju ta'
qawwa fit-tbatija u fis-sabar il-profeti, li
tkellmu f'isem il-Mulej.
11 Ara, aħna ngħidulhom imberkin 'il
dawk li jistabru. Smajtu bis-sabar ta' Ġob,
u rajtu t-tmiem li l-Mulej tah; għax il-
Mulej kollu ħasra, u ħniena.
12 Imma fuq kollox, ħuti, la taħilfux, la
bis-sema, u lanqas bl-art, u bl-ebda ħalfa
oħra: imma ħallu l-iva tagħkom ikun
iva; u l-le tagħkom, le; biex ma taqgħux
taħt il-kundanna.
13 Hemm xi ħadd minkom li jsofri? Ħa
jitlob. Hemm xi ħadd ferħan? Ħa jgħanni
s-salmi.
14 Hemm xi ħadd fostkom marid? Ħa
jsejjaħ lix-xjuħ tal-knisja: u ħa jitolbu
għalih, wara li jkunu dilkuħ biż-żejt
f'isem il-Mulej:
15 U t-talb tal-fidi jsalva l-marid, u
l-Mulej iqajmu; u jekk ikun għamel xi
dnubiet, jinħafrulu.

16 Stqarru mela lil xulxin dnubietkom,
u itolbu għal xulxin, biex tfiqu. It-talb
imħeġġeġ tal-bniedem ġust jiswa ħafna.
17 Elija kien bniedem suġġett għall-
passjonijiet bħalna, u talab bil-ħeġġa biex
ma tkunx xita: u ma kenitx xita fuq l-art
għal tliet snin u sitt xhur.
18 U raġa' talab, u s-sema ta x-xita, u
l-art tat il-frott tagħha.
19 Ħuti, jekk xi ħadd minnkom joħroġ
barra mis-sewwa, u ħaddieħor ireġġgħu,
20 Ħa jkun jaf, li dak li raġġa' midneb
mill-għilt ta' triqtu jkun salva ruħ mill-
mewt, u jgħatti kotra ta' dnubiet.

# L-Ewwel Epistola Generali Ta' Pietru

1 Pietru, appostlu ta' Ġesù Kristu, lill-
għorba mxerrda fil-Pontus, fil-Galazja,
fil-Kappadoċja, fl-Asja u fil-Bitinja,
2 Maħturin skond il-għarfa minn qabel
t'Alla l-Missier, bit-taqdis ta' l-Ispirtu,
biex jisimgħu minn Ġesù Kristu, u jitraxxu
b'demmu: Grazzja lilkom, u sliem bil-
kotra.
3 Imbierek ikun Alla u Missier Sidna
Ġesù Kristu, li bil-ħniena kbira tiegħu
raġa' wilidna għal tama ħajja bil-qawmа
ta' Ġesù Kristu minn bejn l-imwiet,
4 Għal wirt li ma jitħassarx, ma jitteb-
bax, u ma jgħibx, merfugħ fis-sema għali-
kom,
5 Li intom imħarsin mis-setgħa t'Alla
bil-fidi, għas-salvazzjoni li sa tidher fl-
aħħar waqt.
6 B'dan intom tifirħu ħafna, għalkemm
issa għal ftit żmien, jekk jaħtieġ, tiddejqu
b'ħafna tiġrib:
7 Biex il-prova tal-fidi tagħkom, billi
hija aktar prezzjuża mid-deheb li jintemm,
għalkemm hu ippruvat bin-nar, tinstab li
ħaqqha tifħir, u ġieħ, u glorja, fid-dehra
ta' Ġesù Kristu:
8 Li tħobbuh, għalkemm ma rajtuhx; li
temmnu fih, bla ma tarawh issa, u tifirħu
b'ferħ li ma jitfissirx u mimli glorja:
9 Billi taqilgħu l-għan tal-fidi tagħkom,
is-salvazzjoni ta' ruħkom.
10 Fuq din is-salvazzjoni stħarrġu u
fittxu sewwa l-profeti, li ħabbru l-grazzja
li għandha tkun mogħtija lilkom:
11 Huma fittxu li jkunu jafu għal min,
jew għal liema żmien, l-Ispirtu ta' Kristu,
li kien fihom, ried igħid, meta kien
jixhdilhom minn qabel it-tbatijiet ta'
Kristu, u l-glorji li kellhom jiġu wara.
12 Lilhom kien imgħarraf, li mhux
għalihom, iżda għalina, kienu jfittxu dawn
il-ħwejjeġ, li issa huma mħabbrin lilkom
minn dawk li xandrulkom l-evanġelju bl-
Ispirtu s-Santu mibgħut mis-sema: ħwej-
jeġ li l-anġli jixtiequ ferm jaraw.
13 Għalhekk ħażżmu ġenbejn ruħkom,
għixu ħajja meqjusa, u ttamaw sa l-aħħar
fil-grazzja li tingħatalkom fid-dehra ta'
Kristu;
14 Bħala wlied ubbidjenti, la taqblux
max-xewqat ħżiena ta' dari, fi żmien
l-injuranza tagħkom.
15 Iżda bħalma hu qaddis dak li sejħil-
kom, hekk kunu intom ukoll qaddisin fl-
imġiba tagħkom kollha;
16 Għax hu miktub: Kunu qaddisin,
għax qaddis jien.
17 U jekk intom issejħu l-Missier, li bla
ma jħares lejn wiċċ ħadd, jagħmel ħaqq
minn kulħadd skond egħmilu, għaddu
ż-żmien tal-qagħda qasira tagħkom fuq
l-art fil-biża':
18 Billi tafu li kontu mifdijin mill-ħajja
fiergħa tagħkom, li ħadtu bit-tradizzjoni
mingħand missirijietkom, mhux bi ħwej-
jeġ li jitħassru, bħalma huma fidda u
deheb;
19 Imma bid-demm prezzjuż ta' Kristu,
bħala ħaruf bla għajb u bla tebgħa:
20 Li tassew kien ippredestinat qabel it-
tisjis tad-dinja, iżda kien imgħarraf f'dawn
l-aħħar żminijiet għalikom,
21 Li bih intom temmnu f'Alla, li
qajmu minn bejn l-imwiet, u tah il-glorja;
biex il-fidi u t-tama tagħkom ikunu
f'Alla.
22 Wara li naddaftu ruħkom, billi
smajtu mis-sewwa, permezz ta' l-Ispirtu,
biex tħobbu 'l xulxin bħal aħwa bla qerq,
qisu li tħobbu 'l xulxin b'qalb safja bil-
ħeġġa kollha:
23 Billi twelidtu mill-ġdid, minn nisel
mhux li jitħassar, imma li ma jitħassarx,
permezz tal-kelma t'Alla ħajja, u li tibqa'
għal dejjem.
24 Għax il-bnedmin kollha huma bħal
ħaxix, u l-glorja kollha tal-bniedem bħan-
nwar tal-ħaxix. Nixef il-ħaxix, u waqa'
n-nwar tiegħu:
25 Imma kelmet il-Mulej iddum għal
dejjem. U din hi l-kelma li bl-evanġelju hi
mxandra lilkom.

2 Għalhekk warrbu kull malizzja, u kull
qerq, u wiri ta' ħaġa b'oħra, u għejriet,
u kull taqsis,
2 Bħal trabi li għadhom kemm twieldu,

ixxenqu għall-ħalib safi tal-kelma, biex tikbru bih:
3 Jekk intom doqtu kemm hu ħelu l-Mulej.
4 Ersqu lejh, qisu lejn ġebla ħajja, mormija tassew mill-bnedmin, imma magħżula minn Alla u prezzjuża,
5 U intom ukoll, bħala ġebel ħaj, intom mibnijin bini spiritwali, bħala saċerdozju qaddis, biex toffru sagrifiċċji spiritwali, li jogħġbu 'l Alla b'Ġesù Kristu.
6 Għaliex hemm ukoll fl-iskrittura: Ara, sa nqiegħed f'Sijon ġebla tax-xewka, magħżula, prezzjuża: u min jemmen fiha ma jaqax fil-għajb.
7 Għalikom mela li temmnu hu prezzjuż; imma għal dawk li ma jemmnux, il-ġebla li rmew il-bennejja, din saret ras ix-xewka,
8 U ġebla ta' tiġrif, u blata ta' tfixkil, għal dawk li jiġġarfu fil-kelma, billi ma jemmnuhiex: għal dan ukoll huma kienu iddestinati.
9 Imma intom ġens maħtur, saċerdozju rjali, nazzjon qaddis, poplu miksub; biex ixxandru t-tifħir ta' dak li sejħilkom middlam għad-dawl tiegħu tal-għaġeb:
10 Intom li fl-imgħoddi ma kontux poplu, imma issa l-poplu t'Alla: li ma kontux qlajtu ħniena, imma issa qlajtu ħniena.
11 Maħbubin, nitlobkom bħala barranin u bħala għorba, li żżommu ruħkom lura mix-xewqat tal-ġisem, li huma fi ġlieda kontra r-ruħ;
12 Ħa jkollkom imġiba onesta qalb il-Ġentili: biex, f'dak li jgħidu kontra tagħkom, bħala nies li jagħmlu d-deni, jistgħu bl-opri tajba tagħkom, li huma jaraw, ifaħħru 'l Alla f'jum iż-żjara tiegħu.
13 Issottomettu ruħkom għal kull liġi tal-bniedem minħabba l-Mulej: kemm lis-sultan, bħala fuq kulħadd,
14 Kemm lill-gvernaturi, bħala mibgħutin minnu għall-kastig ta' dawk li jagħmlu d-deni, u biex ifaħħru 'l dawk li jagħmlu t-tajjeb.
15 Għax hekk hi r-rieda t'Alla li, billi tagħmlu t-tajjeb, intom tkunu tistgħu ssiktu l-injuranza tan-nies bla għaqal:
16 Bħala ħelsin, u mhux tinqdew bilħelsien tagħkom, bħala għata għall-ħażen, imma bħala l-qaddejja t'Alla.
17 Weġġħu 'l kulħadd. Ħobbu l-aħwa kollha. Ibżgħu minn Alla. Weġġħu s-sultan.
18 Qaddejja, issottomettu ruħkom għas-sjieda tagħkom bil-biża' kollu; mhux biss lit-tajbin u lill-ġwejdin, imma lill-ħorox ukoll.
19 Għax dan huwa grazzja, jekk wieħed isofri għal Alla xi għali u jbati bla ma ħaqqu.
20 Għax xi glorja hemm, jekk, meta tissawtu għall-ħtijiet tagħkom, tissaportu bis-sabar? Imma jekk, meta tagħmlu s-sewwa, issofru bis-sabar, dan ikun jogħġob 'l Alla.
21 Għax għal dan kontu msejħin: għax Kristu wkoll bata għalina, u ħallielna turija, biex timxu wara l-passi tiegħu;
22 Hu, li ma għamel l-ebda dnub, u li ma nsab ebda qerq f'fommu:
23 Hu, li meta kien imgħajjar, ma raġax għajjar; li bata' u ma heddidx; imma reħa ruħu f'idejn dak li jagħmel ħaqq bis-sewwa:
24 Hu stess rafa' dnubietna f'ġismu fuq il-għuda, biex aħna, mejtin għal dnubietna, ngħixu għall-ħaqq: bil-ġrieħi tiegħu intom kontu mfejqa.
25 Għax kontu bħal ngħaġ mitlufa; imma issa rġajtu lejn ir-Ragħaj u l-Għassies ta' ruħkom.

3 Hekk ukoll, intom in-nisa, għandkom tissottomettu ruħkom għal żwieġkom; biex, jekk x'uħud ma jemmnux il-kelma, huma wkoll jistgħu bla l-kelma jintrebħu bl-imġiba tajba tan-nisa;
2 Meta jaraw l-imġiba qaddisa u l-biża' tagħkom.
3 It-tiżjin tagħkom m'għandux ikun tiżjin minn barra, bħalma hi l-maxta taxxagħar, id-dandin tad-deheb, jew it-tlellix ta' lbies,
4 Imma ħa jkun tiżjin minn ġewwa, ilbniedem moħbi fil-qalb, dak li ma jitħassarx, imżejjen bi spirtu ġwejjed ta' sliem, u li hu prezzjuż ħafna quddiem Alla.
5 Hekk ukoll fl-imgħoddi n-nisa qaddisa, li kienu jittamaw f'Alla, kienu jiżżejnu, billi kienu jissottomettu ruħhom għal żwieġhom.
6 Hekk Sara kienet tisma' minn Abraham, billi kienet issejjaħlu: Sidi; u intom uliedha, sakemm tagħmlu s-sewwa, u ma tibżgħu minn ebda twerwir.
7 Intom ukoll, irġiel, għammru bilgħaqal magħhom, billi tagħtuhom ġieh, bħala li huma l-aktar dgħajfa, u bħala werrieta magħkom tal-grazzja tal-ħajja; biex it-talb tagħkom ma jintilifx.
8 Fl-aħħar, kunu lkoll fehma waħda, billi tagħdru 'l xulxin, tħobbu 'l xulxin bħal aħwa, qalbkom ħanina, u umli:
9 La troddux deni għal deni, jew tagħjir għal tagħjir: imma, għall-kuntrarju, bierku; billi tafu li għalhekk intom kontu msejħin, biex tirtu l-barka.
10 Għax min iħobb il-ħajja, u jara jiem hienja, ħa jħares ilsienu mill-ħażen, u xofftejh minn kliem qarrieq:
11 Ħa jwarrab mid-deni, u jagħmel it-tajjeb; ħa jfittex is-sliem, u jmur warajh.
12 Għax għajnejn il-Mulej huma fuq dawk li jagħmlu s-sewwa, u widnejh mif-

tuħa għat-talb tagħhom; imma ħarset il-
Mulej hi fuq dawk li jagħmlu d-deni.
13 U min jista' jagħmlilkom id-deni,
jekk timxu wara dak li hu tajjeb?
14 Imma u jekk tbatu minħabba
s-sewwa, imberkin intom: la tibżgħux
mit-twerwir tagħhom, u la titħawdux;
15 Imma qaddsu lill-Mulej Alla f'qalb-
kom: u kunu dejjem imħejjin biex twieġbu
lil kull min jistaqsikom il-għala tat-tama
li għandkom fikom, bil-ħlewwa u bil-
biża':
16 U qisu li jkollkom kuxjenza tajba;
biex, meta jgħajrukom bħala nies li
tagħmlu d-deni, jistħu dawk li jqassu fuq
l-imġiba tajba tagħkom fi Kristu.
17 Għax aħjar, jekk din hi r-rieda
t'Alla, li tbatu għax tagħmlu t-tajjeb, milli
għax tagħmlu l-ħażin.
18 Għax Kristu wkoll darba bata
għad-dnubiet, hu l-ġust għal dawk li
mhumiex ġusti, biex iressaqna lejn Alla,
maqtul fil-ġisem, imma mqajjem għall-
ħajja fl-Ispirtu:
19 Li bih hu wkoll mar ixandar lill-
ispirti fil-ħabs;
20 Lil dawk li darba ma obdewx, meta
s-sabar t'Alla kien jistenna fi żmien Noè,
waqt li l-arka kienet qiegħda tinbena, li
fiha ftit, jiġifieri tminja min-nies, salvaw
bl-ilma.
21 U l-magħmudija, li hi xbieha ta'
dan, issalvana issa wkoll (mhux bit-
tneħħija tal-ħmieġ tal-ġisem, imma bi
tweġiba ta' kuxjenza tajba 'l Alla,) bil-
qawma ta' Ġesù Kristu minn bejn l-
imwiet:
22 Li mar fis-sema, u qiegħed fil-lemin
t'Alla; u li għalih huma suġġetti l-anġli,
is-setgħat u l-qawwiet.

4 Mela la Kristu bata għalina fil-ġisem,
intom ukoll armaw lilkom infuskom
bl-istess ħsieb: għax dak li bata fil-ġisem
kisirha mad-dnub;
2 Biex ma jgħix iż-żmien li baqagħlu fil-
ġisem skond ix-xewqat ħżiena tal-bned-
min, imma skond ir-rieda t'Alla.
3 Għax għalina hu biżżejjed li fiż-
żmien imgħoddi ta' ħajjitna tajnieha għar-
rieda tal-Ġentili, meta konna ngħixu fil-
faħx, fix-xewqat ħżiena, fis-sokor, fit-
tbaħrid, fl-ikel, u fil-qima mistkerrha ta'
l-allat ħżiena:
4 Fuq dan huma jistagħġbu li m'għad-
komx tiġru magħhom lejn dawn l-eċċessi
ta' telfien, u jgħajrukom;
5 Imma jkollhom jagħtu kont lil dak li
hu mħejji biex jagħmel ħaqq mill-ħajjin u
l-mejtin.
6 Għax għalhekk kien imxandar l-evan-
ġelju, ukoll lill-mejtin, biex ikunu iġġudi-
kati skond il-bnedmin fil-ġisem, imma
jgħixu skond Alla fl-ispirtu.
7 Imma wasal it-tmiem ta' kollox:
għalhekk kunu meqjusin, u agħtu ruħkom
għat-talb.
8 U fuq kollox ħa jkollkom imħabba
sħiħa bejnietkom: għax l-imħabba tgħatti
l-kotra tad-dnubiet.
9 Ilqgħu wieħed lil ieħor bla tgergir.
10 Skond id-don li kull wieħed ħa,
għinu lil xulxin, bħala amministraturi
tajba tal-grazzja t'Alla, li hi ta' ħafna
xorta.
11 Jekk xi ħadd jitkellem, ħa jitkellem
qisu bi kliem Alla; jekk xi ħadd jaqdi, ħa
jagħmlu bis-setgħa li tah Alla; biex
f'kollox ikun igglorifikat Alla b'Ġesù
Kristu, li tiegħu huma l-glorja, u l-qawwa,
għal dejjem ta' dejjem. Amen.
12 Maħbubin, la tistagħġbux bil-
ħuġġieġa li qiegħda tħeġġeġ biex iġġar-
rabkom, bħalkieku ġralkom xi ħaġa ġdida:
13 Imma ifirħu, skond ma tixxierku fit-
tbatijiet ta' Kristu, biex meta tidher il-
glorja tiegħu, tifirħu u tithennew.
14 Jekk intom tkunu mgħajrin f'isem
Kristu, imberkin intom, għax l-ispirtu tal-
glorja u t'Alla qiegħed fuqkom: huma
jgħajruh, imma intom tigglorifikawh.
15 Imma ħa ma jkun hemm ħadd fost-
kom li jkollu jbati bħala qattiel, jew bħala
ħalliel, jew bħala wieħed li jagħmel id-
deni, jew jindaħal fejn ma jesgħux.
16 Imma jekk xi ħadd ibati bħala
Nisrani, m'għandux mniex jistħi; ħa jig-
glorifika 'l Alla għal dan l-isem.
17 Għax wasal iż-żmien li jibda jsir il-
ħaqq minn dar Alla: u jekk jibda minna,
x'ikun it-tmiem ta' dawk li ma jisimgħux
mill-evanġelju t'Alla?
18 U jekk il-ġust bil-kemm isalva, il-
ħażin u l-midneb x'isir minnu?
19 Hekk mela dawk li jsofru skond ir-
rieda t'Alla, ħa jerħu ruħhom f'idejn il-
Ħallieq fidil, billi jagħmlu t-tajjeb.

5 Lix-xjuħ li hemm fostkom, nitlobhom
jien, xiħ bħalhom, xiehed tat-tbatijiet
ta' Kristu, u li għandi sehem fil-glorja li
dal-waqt tidher:
2 Irgħaw il-merħla t'Alla li hemm fost-
kom, u ħudu ħsiebha, mhux imġegħlin,
imma minn rajkom; mhux għall-qliegħ
moqżież, imma b'qalb imħeġġa;
3 Mhux qiskom is-sidien tal-wirt t'Alla,
imma billi ssiru eżempju tal-merħla.
4 U meta jidher ir-Ragħaj il-kbir,
tieħdu l-kuruna tal-glorja li ma tidbielx.
5 Hekk ukoll intom, iż-żgħażagħ, issot-
tomettu ruħkom għax-xjuħ. Iva, intom
ilkoll issottomettu ruħkom għal xulxin, u
kunu mżejnin bl-umiltà: għax Alla jżom-
milhom il-kburin, u jagħti grazzja lill-
umli.
6 Umiljaw ruħkom mela taħt l-id
setgħana t'Alla, biex igħollikom f'waqtu:

7 Itfgħu fuqu l-hemm tagħkom kollu;
għax hu jieħu ħsiebkom.
8 Kunu meqjusin; ishru; għax il-għadu
tagħkom, ix-xitan, bħal-ljun igħajjat, idur,
ifittex lil min jibla':
9 Iqfulu, qawwijin fil-fidi, billi tafu li
tbatijiet bħal dawn huma mogħtija lil
ħutkom li huma fid-dinja.
10 Imma Alla ta' kull grazzja, li sejħil-
kom għall-glorja tiegħu ta' dejjem bi
Kristu Ġesù, wara li tkunu batejtu ftit,
iwettaqkom, iqawwikom, isaħħaħkom, u
jqegħidkom fuq sisien sħaħ.
11 Tiegħu hi l-glorja, u l-qawwa, għal
dejjem ta' dejjem. Amen.
12 Ktibtilkom fil-qosor b'Silvanus, li
jien inżommu b'ħukom fidil, biex inħeġ-
ġiġkom u nixhdilkom li din hi l-grazzja
vera t'Alla. Ibqgħu fiha.
13 Il-knisja li hemm f'Babel, maħtura
flimkien magħkom, isselli għalikom: hekk
jagħmel ukoll Marku, ibni.
14 Sellu għal xulxin bil-bewsa ta'
l-imħabba. Is-sliem għalikom ilkoll li
intom fi Kristu Ġesù. Amen.

# It-Tieni Epistola Ġenerali Ta' Pietru

1 Simgħon Pietru, qaddej u appostlu ta'
Ġesù Kristu, lil dawk li qalgħu fidi
prezzjuża daqs tagħna, permezz tal-ħaqq
t'Alla u ta' Ġesù Kristu Salvatur tagħna:
2 Lilkom grazzja u sliem bil-kotra, bil-
għarfa t'Alla, u ta' Ġesù Sidna,
3 Għaliex is-setgħa divina tiegħu tatna
kulma jinħtieġ għall-ħajja u għat-tjieba,
permezz tal-għarfa ta' dak li sejħilna
għall-glorja u l-virtù:
4 Li bihom huma mogħtijin lilna
wegħdi l-aktar kbar u prezzjużi: biex
bihom intom issiru mxerkin fin-natura
divina, billi tkunu ħlistu mit-taħsir li
hemm fid-dinja minħabba ż-żena.
5 U barra minn dan, għamlu l-ħeġġa
kollha, u żidu mal-fidi tagħkom il-virtù; u
mal-virtù l-għarfa;
6 U mal-għarfa, ir-rażna; u mar-rażna,
is-sabar; u mas-sabar it-tjieba.
7 U mat-tjieba, il-ħbubija ta' l-aħwa; u
mal-ħbubija ta' l-aħwa, l-imħabba.
8 Għax jekk ikollkom fikom dawn il-
ħwejjeġ, u bil-kotra, ma jħallukomx
fiergħa jew bla frott għall-għarfa ta' Sidna
Ġesù Kristu.
9 Min m'għandux dawn il-ħwejjeġ hu
agħma, u ma jarax il-bogħod, u nesa li
kien imnaddaf minn dnubietu ta' darba.
10 Għalhekk, ħuti, aktar għandu jkoll-
kom ħerqa biex issaħħu l-għażla u s-sejħa
tagħkom: jekk tagħmlu dan, ma taqgħu
qatt.
11 Hekk tingħatalkom fil-wisa' daħla
fis-saltna ta' dejjem ta' Sidna u Salvatur
tagħna Ġesù Kristu.
12 Għalhekk jien ma nibqax lura li ma
nfakkarkomx dejjem f'dawn il-ħwejjeġ,
għalkemm intom tafuhom, u intom im-
wettqin f'din il-verità ta' issa.
13 Iva, jien jidhirli li huwa xieraq li,
kemm indum f'din it-tinda, għandi
nżommkom imqajmin billi nfakkarkom;
14 Għax naf li dalwaqt ikolli nitlaq it-
tinda tiegħi, bħal ma għarrafni Sidna
Ġesù Kristu.
15 Barra minn dan, jien inħabrek biex,
wara t-tluq tiegħi, tkunu tistgħu dejjem
tiftakru f'dawn il-ħwejjeġ.
16 Għax aħna ma mxejniex wara ħrejjef
minsuġin bil-ħażen, meta għarrafnielkom
is-setgħa u l-miġja ta' Sidna Ġesù Kristu;
imma rajna b'għajnejna l-maestà tiegħu.
17 Għax hu ħa mingħand Alla l-
Missier ġieh u glorja, meta wasallu leħen
bħal dan mill-glorja kollha kobor: Dan hu
ibni l-maħbub, li bih nitgħaxxaq.
18 U dan il-leħen, li ġie mis-sema,
smajnieh meta konna miegħu fuq il-għolja
mqaddsa.
19 Għandna wkoll imwettqa aħjar il-
kelma tal-profeti, li tagħmlu sewwa
tagħmlu attenzjoni għaliha, bħal dawl
jiddi f'imkien imdallam, sakemm il-jum
jibda jżernaq, u l-kewkba ta' filgħodu
titla' f'qalbkom.
20 Qabel xejn, kunu afu li l-ebda pro-
fezija tal-kitba ma tista' titfisser skond kif
jaħsibha dak li jkun.
21 Għax il-profezija ma ġiet qatt fl-
imgħoddi bir-rieda tal-bniedem; imma
nies qaddisa, mqanqlin mill-Ispirtu s-
Santu, tkellmu.

2 Imma kien hemm ukoll profeti qar-
rieqa fost il-poplu, bħal ma jkun hemm
ukoll fostkom għalliema qarrieqa, li
jdaħħlu minn taħt ereżiji misħutin, billi
jiċħdu wkoll is-Sid li xtrahom, u jġibu
minnufih fuqhom it-telfien.
2 U ħafna jmorru wara l-egħmil faħxi

tagħhom, u minħabba fihom it-triq tas-
sewwa tkun imżebilħa.
3 U għar-regħba jinnegozjawkom bi
kliem qarrieq: imma l-ħaqq tagħhom issa
ilu jaħdem, u t-telfa tagħhom mhix rieqda.
4 Għax jekk Alla ma ħafirhiex lill-
anġli li dinbu, imma tefagħhom fl-infern, u
għalaqhom f'ħofor mudlama, merfugħin
għall-ħaqq;
5 U ma ħafirhiex lid-dinja qadima,
imma salva tmienja min-nies, fosthom
Noè, li kien ixandar il-ħaqq; u ġieb id-
dilluvju fuq dinja ta' ħżiena;
6 U għamel irmied il-belt ta' Sodoma u
Gomorra, billi ikkundannahom għall-
qerda, biex iservu ta' eżempju lil dawk li
jgħixu fil-ħażen;
7 U ħeles 'il Lot ġust, imnikket mill-
imġiba faħxija ta' nies ħżiena:
8 (Għax dak il-bniedem ġust, li kien
igħammar fosthom, għal dak li kien jara u
jisma', kien ikidd kuljum ruħu l-ġusta,
minħabba l-egħmejjel ħżiena tagħhom:)
9 Il-Mulej jaf kif jeħles it-tajbin mit-
tiġrib, u jżomm il-ħżiena biex ikunu ik-
kastigati f'jum il-ħaqq:
10 Imma l-aktar 'il dawk li jimxu mal-
ġisem, fil-ġibda ta' passjonijiet ħżiena, u
jmaqdru l-ħakma. Prużuntużi, kburin, u
ma jibżgħux igħajru lid-dinjitajiet.
11 Waqt li l-anġli, li huma akbar
minnhom fil-qawwa u fis-setgħa, ma jġibu
l-ebda akkuża kontra tagħhom bit-tagħjir
quddiem il-Mulej.
12 Imma dawn, bħal bhejjem li jimxu
wara n-natura, maħluqa biex ikunu maq-
buda u meqruda, igħajru dak li ma jafux;
u jinqerdu għal kollox fil-ħażen tagħ-
hom;
13 U jieħdu l-ħlas tal-ħażen, bħala nies
li jieħdu pjaċir jixxalaw il-ġurnata kollha.
Tebgħat ta' ħmieġ huma dawn, u jieħdu
pjaċir bl-inganni tagħhom, waqt li jix-
xalaw magħkom;
14 Għajnejhom mimlijin kollha adul-
terju, ma jieqfu qatt mid-dnub; iqarrqu
b'erwieħ li mhumiex sodi: qalbhom im-
ħarrġa fi ħwejjeġ tar-regħba; ulied is-
saħta:
15 Li ħallew it-triq it-tajba, u ntilfu,
billi qabdu t-triq ta' Balgħam, bin Bosor, li
ħabb il-ħlas tal-ħażen;
16 Imma kien imċanfar għad-deni
tiegħu: ħmara muta, b'leħen ta' bniedem,
waqqfet il-ġenn tal-profeta.
17 Dawn huma egħjun bla ilma, sħab
imġerri minn tempesta; li għalihom hu
merfugħ is-swied tad-dlam għal dejjem.
18 Għax meta dawn jitkellmu kliem
kbir minfuħ bil-frugħa, huma jħajru
b'xewqat tal-ġisem, b'ħafna tbaħrid, lil
dawk li għadhom kemm ħelsu minn qalb
dawk li jgħixu fil-għelt.
19 Waqt li jwegħduhom il-ħelsien,
huma nfushom huma l-qaddejja tat-
taħsir: għax wieħed isir ilsir ta' dak li
jirbħu.
20 Għax jekk wara li jkunu ħelsu mill-
ħmieġ tad-dinja, bil-għarfa ta' Sidna u
Salvatur Ġesù Kristu, jerġgħu jinqabdu
mill-ġdid, u jintrebħu, l-aħħar tagħhom
ikun agħarr mill-ewwel.
21 Kien ikun aħjar għalihom li ma
għarfux it-triq tal-ħaqq, milli wara li
jkunu għarfuha, iwarrbu mill-kmanda-
ment qaddis mogħti lilhom.
22 Imma ġralhom bħal ma jgħid sewwa
l-qawl: Raġa' l-kelb għall-vomtu tiegħu; u
l-ħanżira maħsula għat-tmegħik tagħha
fit-tajn.

3 Maħbubin, din hi t-tieni ittra li
qiegħed niktbilkom, u fit-tnejn qiegħed
inqajjem id-dehen sinċier tagħkom b'tif-
kira.
2 Biex tiftakru fil-kliem imħabbar minn
qabel mill-profeti qaddisa, u fil-kmanda-
ment tagħna l-appostli, li hu dak tal-
Mulej u Salvatur:
3 L-ewwelnett, għandkom tkunu tafu,
li fl-aħħar jiem jiġu nies kollhom tmaqdir,
igħixu skond ix-xewqat ħżiena tagħ-
hom,
4 U jgħidu: Fejn hi l-wegħda tal-miġja
tiegħu? Għax mindu mietu missirijietna,
kollox għadu kif kien fil-bidu tal-ħolqien.
5 Dan huma ma jafux, għax hekk iridu,
li bil-kelma t'Alla ilhom hemm is-smew-
wiet, u li l-art qamet minn ġo l-ilma, u fl-
ilma:
6 Li bihom id-dinja ta' dak iż-żmien,
imgħarrqa bl-ilma, inqerdet:
7 Imma s-smewwiet u l-art ta' issa
huma merfugħin bl-istess kelma, u miż-
mumin għan-nar għal jum il-ħaqq u
t-telfien tan-nies ħżiena.
8 Imma ħaġa waħda, maħbubin, għand-
kom iżżommu f'moħħkom, li jum wieħed
quddiem il-Mulej hu daqs elf sena, u elf
sena daqs jum wieħed.
9 Ma jdumx il-Mulej ma jagħmel li
sseħħ il-wegħda tiegħu, bħal ma jaħsbu
x'uħud li għad iddum; imma hu jistabar
għal żmien twil magħna, għax ma jridx li
x'uħud jintilfu, imma li lkoll jaslu għall-
indiema.
10 Imma bħal ħalliel bil-lejl jasal jum
il-Mulej; meta s-smewwiet igħibu b'ħoss
kbir, u l-elementi maħruqin jinħallu bi
sħana kbira, u l-art u l-egħmejjel ukoll li
fiha jinħarqu.
11 Mela la dawn il-ħwejjeġ kollha
għandhom idubu, jaħtieġ tgħaddu ħajja
ta' qdusija u ta' tjieba,
12 Waqt li tistennew u tħabirku għall-
miġja ta' jum Alla, li bih is-smewwiet jin-
ħarqu u jdubu, u l-elementi jinħallu bi
sħana kbira.
13 Madankollu aħna, skond il-wegħda

tiegħu, nistennew smewwiet ġodda, u art ġdida, li fihom igħammar il-ħaqq.
14 Għalhekk, maħbubin, billi intom qegħdin tistennew ħwejjeġ bħal dawn, ħabirku biex tkunu misjubin minnu fis-sliem, bla tebgħa u bla ħtija.
15 U emmnu li s-sabar twil ta' Sidna hu għas-salvazzjoni tagħkom; bħalma wkoll ħuna l-għażiż Pawlu, hil-għerf mogħti lilu, kitbilkom;
16 Bħal ma għamel fl-epistoli kollha tiegħu, fejn jitkellem fuq dawn il-ħwejjeġ; li fihom hemm xi ħwejjeġ tqal biex tifhem, u li dawk li huma neqsin mit-tagħlim u mill-qawwa jgħawġu, bħal ma jagħmlu lill-iskrittura l-oħra, għat-telfien tagħhom.
17 Intom, mela, maħbubin, billi tafu minn issa b'dawn il-ħwejjeġ, ħarsu ruħkom biex ma tinqabdux intom ukoll mill-għelt ta' nies bla liġi, u taqgħu mill-qagħda qawwija tagħkom.
18 Imma ikbru fil-grazzja, u fil-għarfa ta' Sidna u Salvatur Ġesù Kristu. Lilu l-glorja, issa u għal dejjem. Amen.

# L- Ewwel Epistola Ġenerali Ta' Ġwann

1 Dak li kien mill-bidu, dak li smajna, dak li rajna b'għajnejna, dak li ħarisna lejh, u messew idejna, mill-Kelma tal-ħajja;
2 (Għax il-ħajja dehret, u aħna rajnieha, u nagħtu xhieda, u nħabbrulkom il-ħajja ta' dejjem, li kienet mal-Missier, u dehret lilna;)
3 Dak li rajna u smajna aħna nħabbrulkom, biex intom ukoll tixxierku magħna: u tassew aħna mxerkin mal-Missier, u ma' Ibnu Ġesù Kristu.
4 U dawn il-ħwejjeġ qegħdin niktbulkom, biex il-ferħ tagħkom ikun sħiħ.
5 Din mela hi l-bxara li aħna smajna mingħandu, u ngħarrfuhielkom, li Alla hu dawl, u fih m'hemmx dlam.
6 Jekk ngħidu li aħna mxerkin miegħu, u nimxu fid-dlam, aħna nigdbu, u ma nagħmlux is-sewwa:
7 Imma jekk nimxu fid-dawl, bħalma hu fid-dawl, aħna mxerkin bejnietna, u d-demm ta' Ġesù Kristu Ibnu jnaddafna minn kull dnub.
8 Jekk ngħidu li m'għandna l-ebda dnub, aħna nqarrqu bina nfusna, u s-sewwa mhux fina.
9 Jekk nistqarru dnubietna, hu fidil u ġust biex jaħfrilna dnubietna, u jnaddafna minn kull ħażen.
10 Jekk ngħidu li ma dnibniex, no-ħorġuh ta' giddieb, u l-kelma tiegħu mhix fina.

2 Uliedi ż-żgħar, qiegħed niktbilkom dawn il-ħwejjeġ, biex ma tidinbux. U jekk xi ħadd jidneb, għandna bħala avukat quddiem il-Missier, lil Ġesù Kristu l-ġust:
2 Hu l-mezz tal-maħfra ta' dnubietna: u mhux ta' dnubietna biss, imma għad-dnubiet tad-dinja kollha.
3 U minn dan nafu li aħna nagħrfuh, jekk inħarsu l-kmandamenti tiegħu.
4 Min igħid: Jien nagħrfu, u ma jħarisx il-kmandamenti tiegħu, hu giddieb, u ma hemmx sewwa fih.
5 Imma min iħares il-kelma tiegħu, f'dan tassew l-imħabba t'Alla hi perfetta: b'dan aħna nagħrfu li aħna fih.
6 Min igħid li qiegħed fih, jaħtieġ li jimxi hu wkoll bħal ma mexa hu.
7 Ħuti, dan mhux kmandament ġdid li qiegħed niktbilkom, imma kmandament qadim, li intom kellkom mill-bidu. Il-kmandament il-qadim hu l-kelma li smajtu mill-bidu.
8 Madankollu, hu kmandament ġdid li qiegħed narġa' niktbilkom, li hu veru fih u fikom: għax id-dlam għadda, u d-dawl veru issa jiddi.
9 Min igħid li hu fid-dawl, u jobgħod 'il ħuh, għadu wkoll sa issa fid-dlam.
10 Min iħobb 'il ħuh, qiegħed fid-dawl, u m'hemm ebda tfixkil fih.
11 Imma min jobgħod 'il ħuh hu fid-dlam, u jimxi fid-dlam, u ma jafx fejn hu sejjer, għax dak id-dlam għemielu għajnejh.
12 Qiegħed niktbilkom, uliedi ż-żgħar, għax dnubietkom huma maħfurin min-ħabba ismu.
13 Qiegħed niktbilkom, missirijiet, għax għaraftu 'l dak li hu mill-bidu. Qiegħed niktbilkom, żgħażagħ, għax irbaħtu l-ħażin. Qiegħed niktbilkom uliedi ż-żgħar, għax għaraftu 'l Missier.
14 Ktibtilkom, missirijiet, għax għa-raftu 'l dak li hu mill-bidu. Ktibtilkom, żgħażagħ, għax intom qawwijin, u l-kelma t'Alla tgħammar fihom, u rbaħtu l-ħażin.

15 La tħobbux id-dinja, lanqas il-
ħwejjeġ li huma fid-dinja. Jekk xi ħadd
iħobb id-dinja, l-imħabba tal-Missier mhix
fih.
16 Għax kull ma hemm fid-dinja,
xewqat ħżiena tal-ġisem, xewqat ħżiena
tal-għajnejn, u l-kburija tal-ħajja, mhux
ġej mill-Missier, imma mid-dinja.
17 U d-dinja tgħaddi, u x-xewqat
tagħha wkoll: imma min jagħmel ir-rieda
t'Alla jibqa' għal dejjem.
18 Uliedi ż-żgħar, din hi l-aħħar
siegħa: intom smajtu li għandu jiġi l-
antikrist, u issa hawn ħafna antikristijiet;
minn dan nagħrfu li waslet l-aħħar siegħa.
19 Dawn ħarġu minn fostna, imma ma
kinux minn tagħna; għax kieku kienu
minn tagħna, bla dubju kienu jibqgħu
magħna: imma dawn ħarġu, biex jidhru li
mhux kollha huma tagħna.
20 Imma intom għandkom id-dlik mill-
Qaddis, u tafu kollox.
21 Ma ktibtilkomx għax ma tafux is-
sewwa, imma għax tafuh, u l-ebda gidba
mhi ġejja mis-sewwa.
22 Min hu giddieb, ħlief dak li jiċħad li
Ġesù hu l-Kristu? Dan hu l-antikrist, li
jiċħad il-Missier u l-Iben.
23 Kull min jiċħad l-Iben, ma għandu
lanqas il-Missier, imma min jistqarr
l-Iben għandu l-Missier ukoll.
24 Ħa jibqa' fikom mela dak li smajtu
mill-bidu. Jekk jibqa' fikom dak li smajtu
mill-bidu, tibqgħu intom ukoll fl-Iben, u
fil-Missier.
25 U din hi l-wegħda li hu wegħidna:
il-ħajja ta' dejjem.
26 Ktibtilkom dawn l-ħwejjeġ fuq dawk
li jqarrqu bikom.
27 Imma d-dlik li ħadtu minn għandu
jibqa' fikom, u ma taħtiġux li ħaddieħor
igħallimkom. Imma billi d-dlik tiegħu
jgħallimkom fuq kollox, għax hu veru, u
mhux gidba, u billi hu għallimkom, ibqgħu
fih.
28 U issa, uliedi ż-żgħar, ibqgħu fih;
biex, meta jidher, ikollna fiduċja, u ma
nistħux quddiemu fil-miġja tiegħu.
29 Jekk intom tafu li hu ġust, tafu li
kull min jagħmel is-sewwa hu mwieled
minnu.

3 Ara, liema mħabba xerred fuqna
l-Missier, biex nissejħu wlied Alla:
għalhekk id-dinja ma tagħrafniex, għax
ma tagħrafx lilu.
2 Maħbubin, issa aħna wlied Alla, u
għadu ma deherx x'sa nkunu: imma nafu
li, meta jidher, aħna nkunu bħalu; għax
narawh kif inhu.
3 U kull bniedem li għandu dit-tama fih
għandu jissaffa, bħalma hu safi Kristu.
4 Kull min jagħmel dnub jikser ukoll
il-liġi, għax id-dnub hu l-ksur tal-liġi.
5 Intom tafu li hu deher biex ineħħi
dnubietna; u li m'hemm ebda dnub fih.
6 Kull min jgħammar fih ma jidnibx:
kull min jidneb ma rahx, u lanqas għarfu.
7 Uliedi ż-żgħar, tħallu ebda bniedem
iqarraq bikom: min jagħmel il-ħaqq hu
ġust, bħalma Kristu hu ġust.
8 Min jagħmel id-dnub ġej mix-xitan;
għax ix-xitan dineb sa mill-bidu. Għal din
ir-raġuni deher Bin Alla, biex jeqred l-opri
tax-xitan.
9 Kull min hu mwieled minn Alla ma
jagħmilx dnub; għax iż-żerriegħa tiegħu
tibqa' fih: u ma jistax jidneb, għax im-
wieled minn Alla.
10 F'dan jidhru wlied Alla, u wlied ix-
xitan: kull min ma jagħmilx il-ħaqq mhux
minn Alla, lanqas min ma jħobbx 'il
ħuh.
11 Għax din hi l-bxara li smajtu mill-
bidu, li għandna nħobbu 'l xulxin.
12 Mhux bħal Kajjin, li kien minn dak
il-ħażin, u qatel 'il ħuh. U għaliex qatlu?
Għax l-opri tiegħu kienu ħżiena, u ta' ħuh
tajbin.
13 Tistagħġbux, ħuti, jekk tobgħodkom
id-dinja.
14 Aħna nafu li għaddejna mill-mewt
għall-ħajja, għax inħobbu l-aħwa. Min ma
jħobbx 'il ħuh igħix fil-mewt.
15 Kull min jobgħod 'il ħuh hu qattiel:
u intom tafu li ebda qattiel ma għandu
l-ħajja ta' dejjem tgħammar fih.
16 Minn dan għarafna l-imħabba t'Alla,
għax hu ta ħajtu għalina: u aħna għandna
nagħtu ħajjitna għall-aħwa.
17 Imma kull min ikollu l-ġid ta' din
id-dinja, u jara 'l ħuh fil-bżonn, u jwarrab
il-ħniena ta' qalbu għalih, kif tista'
l-imħabba t'Alla tgħammar fih?
18 Uliedi ż-żgħar, ħa ma nħobbux bil-
kliem, lanqas bil-lsien, imma bl-egħmil u
tassew.
19 Minn dan nagħrfu li aħna tas-
sewwa, u nassiguraw qlubna quddiemu.
20 Għax jekk qalbna ċċanfarna, Alla
hu akbar minn qalbna, u jaf kollox.
21 Maħbubin, jekk qalbna ma ċċan-
farniex, aħna għandna fiduċja f'Alla.
22 U kulma nitolbu, naqilgħuh min-
għandu, għax inħarsu l-kmandamenti
tiegħu, u nagħmlu dawk il-ħwejjeġ li
jogħġbu lilu.
23 U dan hu l-kmandament tiegħu: Li
nemmnu f'isem Ibnu Ġesù Kristu, u
nħobbu 'l xulxin, bħal ma tana l-kmanda-
ment.
24 U min iħares il-kmandamenti tiegħu
jgħammar fih, u hu fih. U minn dan
nagħrfu li hu jgħammar fina, mill-Ispirtu
li tana.

4 Maħbubin, la temmnux f'kull spirtu,
imma araw jekk l-ispirti humiex ġejjin

minn Alla: għax ħarġu barra fid-dinja
ħafna profeti qarrieqa.
2 Minn dan tagħrfu l-Ispirtu t'Alla:
Kull spirtu li jistqarr li Ġesù Kristu ġie bil-
ġisem hu minn Alla;
3 U kull spirtu li ma jistqarrx li Ġesù
Kristu ġie bil-ġisem mhux minn Alla: dan
hu l-ispirtu ta' l-antikrist, li fuqu smajtu
li għandu jiġi; u li diġà qiegħed fid-
dinja.
4 Intom minn Alla, uliedi ż-żgħar, u
rbaħtuhom: għax akbar hu dak li hemm
fikom, minn dak li hemm fid-dinja.
5 Huma tad-dinja: għalhekk jitkellmu
skond id-dinja, u d-dinja tismagħhom.
6 Aħna t'Alla: min jagħraf 'l Alla jis-
magħna; min mhux t'Alla ma jismagħniex.
Minn dan nagħrfu l-ispirtu tas-sewwa, u
l-ispirtu tal-għelt.
7 Maħbubin, ħa nħobbu 'l xulxin; għax
l-imħabba ġejja minn Alla; u kull min
iħobb hu mwieled minn Alla, u jagħraf
'l Alla.
8 Min ma jħobbx ma jagħrafx 'l Alla;
għax Alla hu mħabba.
9 B'dan dehret l-imħabba t'Alla għa-
lina, għax Alla bagħat 'l Ibnu l-waħdieni
fid-dinja, biex ikollna l-ħajja bih.
10 F'dan qiegħda l-imħabba: mhux
għax aħna ħabbejna 'l Alla, imma għax hu
ħabbna, u bagħat 'l Ibnu biex ikun il-mezz
tal-maħfra għal dnubietna.
11 Maħbubin, jekk Alla ħabbna daqs-
hekk, aħna wkoll għandna nħobbu 'l
xulxin.
12 Qatt ħadd ma ra 'l Alla. Jekk in-
ħobbu 'l xulxin, Alla jgħammar fina, u
l-imħabba tiegħu fina tkun perfetta.
13 Minn dan nagħrfu li aħna ngħam-
mru fih, u hu fina, għaliex hu tana mill-
Ispirtu tiegħu.
14 U aħna rajna u nixhdu li l-Missier
bagħat 'l Ibnu biex ikun Salvatur tad-
dinja.
15 Kull min jistqarr li Ġesù hu l-Iben
t'Alla, Alla jgħammar fih, u hu f'Alla.
16 U aħna għarafna u emminna fl-
imħabba li għandu Alla għalina. Alla hu
mħabba; u min igħammar fl-imħabba
jgħammar f'Alla, u Alla jgħammar
fih.
17 F'dan issir perfetta l-imħabba
tagħna, biex ikollna qalbna qawwija f'jum
il-ħaqq: għax bħalma Kristu hu, hekk
aħna wkoll aħna f'din id-dinja.
18 Fl-imħabba m'hemmx biża'; imma
l-imħabba perfetta tkeċċi 'l barra l-biża';
għax il-biża' jġib miegħu l-kastig. Min
jibża' mhux perfett fl-imħabba.
19 Aħna nħobbuh, għax hu ħabbna
l-ewwel.
20 Jekk wieħed igħid: Inħobb 'l Alla, u
jobgħod 'il ħuh, hu giddieb: għax jekk
wieħed ma jħobbx 'il ħuh li jarah, kif jista'
jħobb 'l Alla li ma jarahx?
21 U dan hu l-kmandament li għandna
minnu: Min iħobb 'l Alla, iħobb 'il ħuh
ukoll.

5 Kull min jemmen li Ġesù hu l-Kristu
hu mwieled minn Alla: u kull min
iħobb lil dak li wildu jħobb 'il dak li
twieled minnu.
2 B'dan nagħrfu li aħna nħobbu lil
ulied Alla, meta aħna nħobbu 'l Alla, u
nħarsu l-kmandamenti tiegħu.
3 Għax din hi l-imħabba t'Alla, li
nħarsu l-kmandamenti tiegħu: u l-kman-
damenti tiegħu mhumiex tqal.
4 Għax kull min twieled minn Alla
rebaħ id-dinja: u din hi r-rebħa li rebħet
id-dinja, il-fidi tagħna.
5 Min hu li jirbaħ id-dinja ħlief min
jemmen li Ġesù hu Bin Alla?
6 Dan hu dak li ġie bl-ilma u d-demm:
Ġesù Kristu; mhux bl-ilma waħdu, imma
bl-ilma u d-demm. U hu l-Ispirtu li jixhed,
għax l-Ispirtu hu s-sewwa.
7 Għax tlieta huma dawk li jixhdu
fis-smewwiet: il-Missier, il-Kelma u l-
Ispirtu s-Santu: u dawn it-tlieta huma
wieħed.
8 U tlieta huma dawk li jixhdu fl-art:
l-ispirtu, u l-ilma, u d-demm: u dawn it-
tlieta huma ħaġa waħda.
9 Jekk ix-xhieda tal-bnedmin nilqgħu-
ha, ix-xhieda t'Alla hi aqwa; għax din hi
x-xhieda t'Alla li hu ta għal Ibnu.
10 Min jemmen fl-Iben t'Alla għandu
fih ix-xhieda: min ma jemminx f'Alla
jagħmel lilu giddieb, għax ma jemminx ix-
xhieda li ta Alla għal Ibnu.
11 U din hi x-xhieda: Alla tana l-ħajja
ta' dejjem, u din il-ħajja hi f'Ibnu.
12 Min għandu l-Iben għandu l-ħajja; u
min m'għandux l-Iben t'Alla m'għandux
il-ħajja.
13 Ktibt dan lilkom li temmnu fl-isem
ta' l-Iben t'Alla; biex tkunu tafu li
għandkom il-ħajja ta' dejjem, u biex
temmnu fl-isem ta' l-Iben t'Alla.
14 B'dan għandna qalbna qawwija fih,
li, jekk nitolbuh xi ħaġa skond ir-rieda
tiegħu, jismagħna:
15 U jekk nafu li jismagħna f'kulma
nitolbuh, nafu li aħna għandna l-ħwejjeġ
li tlabnieh.
16 Jekk wieħed jara lil ħuh jagħmel
dnub, imma mhux dnub tal-mewt, jitlob,
u jagħtih il-ħajja għal dawk li jidinbu
mhux bi dnub tal-mewt. Hemm dnub tal-
mewt: ma ngħidx li għal dan għandu jit-
lob.
17 Kull ħażen hu dnub; imma hemm
dnub li mhux tal-mewt.
18 Nafu li kull min hu mwieled minn
Alla ma jidnibx; imma hu li hu mnissel
minn Alla jħares lilu nnifsu, u l-ħażin ma
jmissux.

19 Nafu li aħna t'Alla, u d-dinja kollha
qiegħda fil-ħażen.
20 U nafu li l-Iben t'Alla ġie, u tana
d-dehen, biex nagħrfu lil dak li hu veru, u
aħna f'dak li hu veru, f'Ibnu Ġesù Kristu.
Dan hu Alla veru, u l-ħajja ta' dejjem.
21 Uliedi ż-żgħar, ħarsu ruħkom mill-
idoli. Amen.

# It-Tieni Epistola Ta' Ġwann

1 Ix-xiħ lis-sinjura maħtura u lil uliedha,
li jien inħobb fis-sewwa; u mhux jien
waħdi, imma dawk kollha li għarfu
s-sewwa;
2 Minħabba s-sewwa, li jgħammar fina,
u jibqa' magħna għal dejjem.
3 Magħkom tkun il-grazzja, il-ħniena,
u s-sliem, mingħand Alla l-Missier, u
mingħand Sidna Ġesù Kristu, Bin il-
Missier, fis-sewwa u l-imħabba.
4 Fraħt ħafna meta sibt x'uħud minn
uliedek jimxu fis-sewwa, skond il-kmanda-
ment li ħadna mingħand il-Missier.
5 U issa nitolbok sinjura, mhux qisni
ktibtlek kmandament ġdid, imma dak li
kellna mill-bidu, li aħna nħobbu lil xulxin.
6 Din hi l-imħabba, li nimxu skond il-
kmandamenti tiegħu. Dan hu l-kmanda-
ment: Li bħalma smajtu mill-bidu, imxu
fl-imħabba.
7 Għax dehru fid-dinja ħafna nies qar-
rieqa, li ma jistqarrux li Ġesù Kristu ġie
fil-ġisem: Dan hu qarrieq u antikrist.
8 Ħarsu ruħkom, li ma nitilfux dak li
aħna ħdimna, imma li nieħdu ħlas sħiħ.
9 Min imur aktar 'il quddiem, u ma
jibqax fit-tagħlim ta' Kristu, m'għandux
'l Alla. Min jibqa' fit-tagħlim ta' Kristu,
dan għandu 'l Missier u l-Iben.
10 Jekk xi ħadd jiġi għandkom, u ma
jġibx dat-tagħlim, la tilqgħuhx id-dar, u la
sselmulux.
11 Għax min isellimlu jixxierek fl-opri
ħżiena tiegħu.
12 Billi għandi ħafna x'niktbilkom, ma
ridtx nagħmlu bil-karta u l-linka; imma
nittama li niġi għandkom u nkellimkom
wiċċ imb'wiċċ, biex il-ferħ tagħna jkun
sħiħ.
13 Ulied oħtok, il-maħtura, isellu
għalik. Amen.

# It-Tielet Epistola Ta' Ġwann

1 Ix-xiħ lil Gajus il-maħbub, li jien in-
ħobb fis-sewwa.
2 Maħbub, jien nixtieq li f'kollox int
timxi tajjeb, u li tkun f'saħħtek bħalma
ruħek hi f'saħħitha.
3 Għax fraħt ħafna meta l-aħwa ġew u
taw xhieda tas-sewwa li hi fik, kif int
timxi fis-sewwa.
4 M'għandix ferħ akbar milli nisma' li
wliedi mexjin fis-sewwa.
5 Maħbub, int tagħmel bil-fidi kulma
tagħmel għall-aħwa u għall-għorba;
6 Li taw xhieda ta' l-imħabba tiegħek
quddiem il-knisja: u li tagħmel tajjeb jekk
tgħinhom fil-vjaġġ tagħhom, kif jixraq lil
Alla.
7 Għax minħabba ismu huma telqu bla
ma ħadu xejn mill-Ġentili.
8 Aħna mela għandna nilqgħuhom nies
bħal dawn, biex naħdmu magħhom għas-
sewwa.
9 Ktibt lill-knisja: imma Dijotrefes, li
jrid jidher li hu l-kbir fosthom, ma jilqagħ-
niex.
10 Għalhekk jekk niġi, niftakar x'qie-
għed jagħmel, ipaċpaċ kontra tagħna bi
kliem ħażin: u mhux kuntent b'dan,
lanqas ma jilqa' l-aħwa, u lil dawk li jridu
ma jħallihomx, u jkeċċihom mill-knisja.
11 Maħbub, timxix fuq il-ħażin, imma
fuq it-tajjeb. Min jagħmel it-tajjeb hu
t'Alla: imma min jagħmel il-ħażin ma
jarax 'l Alla.
12 Demetrijus għandu xhieda tajba
minn kulħadd, u mis-sewwa nnifsu: iva,
nagħtuh aħna wkoll xhieda; u inti taf li
x-xhieda tagħna hi minnha.
13 Kelli ħafna x'nikteb, imma ma rridx
niktiblek bil-linka u l-pinna:
14 Imma nittama li narak ma ndumx, u
nitkellmu wiċċ imb'wiċċ. Is-sliem għalik.
Ħbiebna jsellu għalik. Selli għall-ħbieb
tagħna, kull wieħed b'ismu.

# L-Epistola Ġenerali Ta' Ġuda

1 Ġuda, il-qaddej ta' Ġesù Kristu, ħu
Ġakbu, lill-imsejħin, li huma maħ-
bubin f'Alla l-Missier, u mħarsin għal
Ġesù Kristu;
2 Ħniena, u sliem, u mħabba lilkom bil-
kotra.
3 Maħbubin, meta kelli ħerqa kbira li
niktbilkom fuq is-salvazzjoni tagħna lkoll,
kien meħtieġ għalija li niktbilkom, u nit-
lobkom li tissieltu bil-ħeġġa għall-fidi
mogħtija lill-qaddisin darba.
4 Għax indiehsu xi rġiel li minn żmien
qabel kienu miktubin għal dil-kundanna,
nies bla fidi, li jbiddlu l-grazzja t'Alla
tagħna f'faħx, u jiċħdu 'l Alla, is-Sid
waħdieni, u 'l Mulej tagħna Ġesù Kristu.
5 Irrid mela nfakkarkom, għalkemm
kontu tafu dan darba, kif il-Mulej, wara li
salva l-poplu mill-art ta' l-Eġittu, qered
wara lil dawk li ma emmnux.
6 U l-anġli li ma żammewx l-ewwel post
tas-setgħa tagħhom, imma telqu għamart-
hom, żammhom marbutin fil-ktajjen ta'
dejjem fid-dlamijiet, għall-ħaqq tal-jum il-
kbir.
7 Hekk ukoll Sodoma u Gomorra, u
l-bliet ta' madwarhom, li tawha għaż-żena,
u ntelqu għal dnubiet kontra n-natura,
qegħdin bħala eżempju, waqt li jieħdu
l-kastig ta' nar ta' dejjem.
8 Hekk ukoll dawn l-imħerwlin moq-
żieża jħammġu l-ġisem, imaqdru l-ħakma,
u jgħajru d-dinjitajiet.
9 Imma Mikiel l-arkanġlu, meta kien
jiġġieled max-xitan, iddiskuta fuq il-ġisem
ta' Mosè, u ma kellux ħila jagħtih sen-
tenza bit-tagħjir, imma qal: Ħa jrażżnek
il-Mulej.
10 Imma dawn igħajru dak li ma jafux:
imma f'dak kollu li jafu min-natura, jit-
ħassru fih, bħala bhejjem bla dehen.
11 Ħażin għalihom! Għax daħlu fit-
triq ta' Kajjin, u ġrew bir-regħba wara
l-għelt ta' Balgħam għall-ħlas, u ntilfu fit-
tixwix ta' Kore.
12 Dawn huma nies li jħammġu
l-mikliet ta' l-imħabba tagħkom, waqt li
jkunu fil-mejda magħkom, u jibilgħu bla
biża'; sħab bla ilma huma dawn, imġerri
mir-riħ; siġar li l-frott tagħhom jitħassar,
bla frott, darbtejn mejta, maqlugħin mill-
egħruq;
13 Mwieġ ħorox tal-baħar, kollhom
ragħwa tal-għajb tagħhom; kwiekeb ġer-
rejja, li għalihom hu merfugħ is-swied
tad-dlamijiet għal dejjem.
14 Ħabbar għalihom ukoll Ħenok, is-
seba' wieħed minn Adam, billi qal: Ara,
ġie l-Mulej b'numru bla għadd ta' qad-
disin tiegħu.
15 Biex jagħmel ħaqq kontra kulħadd,
u jikkundanna l-ħżiena kollha li hemm
fostkom ta' l-opri ħżiena kollha tagħhom
li għamlu, u tal-kliem kollu mhux xieraq li
qalu kontra tiegħu l-midinbin ħżiena.
16 Dawn huma nies li jgergru, jisħtu,
jimxu max-xewqat ħżiena tagħhom;
fommhom igħid kliem kbir ta' ftaħir,
iżiegħlu f'wiċċ in-nies għax jaqblilhom.
17 Imma intom, maħbubin, ftakru fil-
kliem li kien imħabbar mill-appostli ta'
Sidna Ġesù Kristu;
18 Li kienu jgħidulkom li fl-aħħar
żminijiet ikun hemm nies li jmaqdru, li
jimxu max-xewqat ħżiena tagħhom.
19 Dawn huma dawk li jġibu l-firda,
nies li jpaxxu s-sensi, bla Spirtu.
20 Imma intom, maħbubin, mibnijin
fuq il-fidi l-aktar qaddisa tagħkom, billi
titolbu fl-Ispirtu s-Santu,
21 Żommu ruħkom fl-imħabba t'Alla,
waqt li tistennew il-ħniena ta' Sidna Ġesù
Kristu, għall-ħajja ta' dejjem.
22 Ħennu bil-għaqal għal x'uħud:
23 U bil-biża' salvaw l-oħrajn, billi
taħtfuhom min-nar; u stkerrhu saħansitra
l-libsa mċappsa b'ġisimhom.
24 Issa lil dak li jista' jħariskom mit-
tiġrif, u jqegħidkom bla tebgħa quddiem
il-preżenza tal-glorja tiegħu b'ferħ kbir,
25 Lil Alla waħdu għaref Salvatur
tagħna, tkun glorja, maestà, qawwa u
setgħa, sew issa u kemm għal dejjem.
Amen.

# Ir-Rivelazzjoni
# Ta' San Ġwann Appostlu

1 Ir-Rivelazzjoni ta' Ġesù Kristu, li tah
Alla, biex juri lill-qaddejja tiegħu
l-ħwejjeġ li għandhom jiġru dalwaqt; u li
hu bagħat u għarrafha bl-anġlu tiegħu lill-
qaddej tiegħu Ġwanni:
2 Li ta xhieda tal-kelma t'Alla, u tax-
xhieda ta' Ġesù Kristu, u ta' kulma ra.
3 Imbierek min jaqra, u dawk li ji-
simgħu l-kliem ta' dil-profezija, u jħarsu
dawk il-ħwejjeġ li huma miktubin fiha:
għax iż-żmien hu qrib.
4 Ġwanni lis-seba' knejjes li hemm fl-
Asja: Grazzja lilkom, u sliem mingħand
dak li hu, u li kien, u li ġej; u mis-seba'
Spirti li huma quddiem it-tron tiegħu;
5 U mingħand Ġesù Kristu, li hu x-
xhud fidil, u l-imwieled l-ewwel fost il-
mejtin, u l-prinċep tas-slaten ta' l-art. Lilu
li ħabbna, u li ħasilna minn dnubietna
f'demmu stess,
6 U għamilna slaten u qassisin għal
Alla u Missieru; lilu glorja u qawwa għal
dejjem ta' dejjem. Amen.
7 Ara, ġej mas-sħab; u tarah kull
għajn, u dawk ukoll li nifduh: u jixhru
minħabba fih it-tribujiet kollha ta' l-art.
Iva, Amen.
8 Jien hu l-Alfa u l-Omega, il-bidu u
t-tmiem, igħid il-Mulej, li hu, u li kien, u li
ġej, Dak li jista' kollox.
9 Jien Ġwanni, li jien ukoll ħukom, u
sehibkom fit-tiġrib, u fis-saltna u fis-sabar
ta' Ġesù Kristu, kont fil-gżira li jisimha
Patmos, minħabba l-kelma t'Alla, u
x-xhieda ta' Ġesù Kristu.
10 Kont fl-Ispirtu f'jum il-Mulej, u
smajt warajja leħen qawwi, bħal ta'
tromba,
11 Igħid: Jiena hu l-Alfa u l-Omega,
l-ewwel u l-aħħar: u, Dak li tara, iktbu fi
ktieb, u ibgħatu lis-seba' knejjes li hemm
fl-Asja; f'Efesus, u fi Smirni, u f'Perga-
mos, u f'Tjatira, u f'Sardis, u f'Filadelfja,
u f'Loadikija.
12 U dort biex nara l-leħen li kien
ikellimni. U kif dort, rajt seba' gandlieri
tad-deheb;
13 U f'nofs is-seba' gandlieri wieħed
bħal Bin il-bniedem, liebes libsa twila sa
saqajh, u mħażżem madwar sidru bi ħżiem
tad-deheb.
14 Rasu u xagħru kienu bojod bħas-
suf, bojod daqs il-borra; u għajnejh kienu
bħal fjamma nar;
15 U riġlejh bħal bronż ileqq, qishom
imnaddfin fil-forn; u leħnu bħal ħoss ta'
ħafna ilmijiet.
16 U kellu f'idu l-leminija seba' kwie-
keb: u minn fommu kien ħiereġ sejf jaqta'
misnun f'żewġt ixfar: u wiċċu kien jiddi
bħax-xemx fil-qawwa tagħha.
17 U meta rajtu, waqajt f'riġlejh bħal
mejjet. U qiegħed idu l-leminija fuqi, hu u
jgħidli: La tibżax; jiena l-ewwel u l-aħħar:
18 Jiena hu l-ħaj, u kont mejjet; u, ara,
jien ħaj għal dejjem ta' dejjem. Amen; u
għandi l-imfietaħ ta' mkien il-mejtin u tal-
mewt.
19 Ikteb dak li rajt, u l-ħwejjeġ li huma,
u l-ħwejjeġ li għandhom jiġru wara dan;
20 Il-misterju tas-seba' kwiekeb li int
rajt f'idi l-leminija, u tas-seba' gandlieri
tad-deheb. Is-seba' kwiekeb huma l-anġli
tas-seba' knejjes: u s-seba' gandlieri li rajt
huma s-seba' knejjes.

2 Lill-anġlu tal-knisja ta' Efesus ikteb:
Dawn il-ħwejjeġ igħid dak li jżomm
is-seba' kwiekeb f'idu l-leminija, li jimxi
f'nofs is-seba' gandlieri tad-deheb;
2 Naf l-egħmejjel tiegħek, u t-taħbit
tiegħek, u s-sabar tiegħek, u kif ma tiflaħx
għall-ħżiena: u int ġarrabt lil dawk li
jgħidu li huma appostli, u mhumiex, u
sibthom giddieba:
3 U batejt, u kellek is-sabar, u tħabatt
minħabba ismi, u ma għajjejtx.
4 Imma għandi dan kontra tiegħek: li
int ħallejt l-ewwel imħabba tiegħek.
5 Ftakar mela minn fejn int imwaqqa',
u indem, u għamel l-egħmejjel ta' qabel;
inkella niġi malajr għalik, u nneħħi
l-gandlier tiegħek minn postu, jekk ma
tindimx.
6 Imma għandek dan: li int tobgħod
l-egħmil tan-Nikolajin, li nobogħdu jien
ukoll.
7 Min għandu widnejn, ħa jisma' dak li
jgħid l-Ispirtu lill-knejjes: Lil min jirbaħ
nagħtih jiekol mis-siġra tal-ħajja, li hi
f'nofs il-ġenna t'Alla.
8 U lill-anġlu tal-knisja ta' Smirni

ikteb: Dawn il-ħwejjeġ igħid l-ewwel u
l-aħħar, dak li kien mejjet, u raġa' ħa
l-ħajja;
9 Naf l-egħmil tiegħek, u t-taħbit, u
l-faqar, (madankollu inti għani) u naf il-
ħalfa ta' dawk li jgħidu li huma Lhud, u
mhumiex, imma huma s-sinagoga ta'
Satana.
10 La tibża' xejn minn dawk il-ħwejjeġ
li għandek tbati: ara, ix-xitan sa jitfa' lil
x'uħud minnkom il-ħabs, biex tkunu
mġarrbin; u tkunu mħabbtin għal għaxart
ijiem: kun fidil sal-mewt, u nagħtik
l-kuruna tal-ħajja.
11 Min għandu widnejn, ħa jisma' dak
li jgħid l-Ispirtu lill-knejjes: Min jirbaħ ma
jkollux ħsara mit-tieni mewt.
12 U lill-anġlu tal-knisja ta' Pergamos
ikteb: Dawn il-ħwejjeġ igħid dak li
għandu s-sejf misnun b'żewġt ixfar;
13 Jien naf l-egħmil tiegħek, u fejn
tgħammar int hemm it-tron ta' Satana: u
int iżżomm sħiħ ma' ismi, u ma ċħadtx il-
fidi tiegħi, lanqas f'dawk il-jiem li fihom
Antipas kien il-martri fidil tiegħi, li kien
maqtul fostkom, fejn igħammar Satana.
14 Imma jien għandi xi ħaġa żgħira
kontra tiegħek, għax għandek hemm dawk
li jżommu mat-tagħlim ta' Balgħam, li
għallem lil Balaq jitfa' ġebla tat-tfixkil
quddiem ulied Iżrael, biex jieklu ħwejjeġ
issagrifikati lill-idoli, u jiżnu.
15 Hekk għandek int ukoll lil dawk li
jżommu t-tagħlim tan-Nikolajin, ħaġa li
jien nobgħod.
16 Indem; jew inkella niġi għalik
malajr, u nitqabad kontra tagħhom bis-
sejf ta' fommi.
17 Min għandu widnejn, ħa jisma' dak
li jgħid l-Ispirtu lill-knejjes: Lil min jirbaħ
nagħtih jiekol mill-manna moħbija, u
nagħtih ġebla bajda, u fuq il-ġebla isem
ġdid miktub, li ħadd ma jafu ħlief min
jieħdu.
18 U lill-anġlu tal-knisja ta' Tjatira
ikteb: Dawn il-ħwejjeġ igħid Bin Alla, li
għandu għajnejh bħal fjamma tan-nar, u
riġlejh huma bħal bronż ileqq;
19 Naf l-egħmil tiegħek, u l-imħabba, u
s-servizz, u l-fidi, u s-sabar tiegħek, u
l-egħmejjel tiegħek; u ta' l-aħħar huma
aktar minn ta' l-ewwel.
20 Madankollu għandi ħaġa żgħira
kontra tiegħek, għax inti tħalli lil dik il-
mara Ġeżabel, li ssejjaħ lilha nfisha pro-
feta, tgħallem u tħassar l-qaddejja tiegħi
biex jiżnu, u jieklu ħwejjeġ issagrifikati lill-
idoli.
21 U jien tajtha ż-żmien biex tindem
miż-żena tagħha; u hija ma nidmitx.
22 Ara, jien nixħetha f'sodda, u lil
dawk li jiżnu magħha f'taħbit kbir, jekk
ma jindmux mill-egħmil tagħhom.
23 U noqtol bil-mewt lil uliedha; u
jagħrfu l-knejjes kollha li jien hu dak li
jfittex fil-ġewwieni u l-qlub: u li nagħti lil
kull wieħed minnkom skond egħmilkom.
24 Imma lilkom, u lill-oħrajn li hemm
Tjatira, lil dawk li m'għandhomx dat-
tagħlim, u li, kif igħidu, ma għaraftux il-
kobor bla tarf ta' Satana, ngħid: Ma
ngħabbikomx b'tagħbija oħra.
25 Imma dak li diġà għandkom żom-
muh tajjeb sakemm niġi.
26 U dak li jirbaħ, u jħares l-egħmil
tiegħi sa l-aħħar, nagħtih setgħa fuq il-
ġnus:
27 U jaħkimhom b'xettru tal-ħadid;
bħal ħwejjeġ ta' fuħħari, frak jitkissru:
bħalma jien ukoll ħadt mingħand Mis-
sieri.
28 U nagħtih il-kewkba tas-sebħ.
29 Min għandu widnejn, ħa jisma' dak
li jgħid l-Ispirtu lill-knejjes.

3 U lill-anġlu tal-knisja ta' Sardis ikteb:
Dawn il-ħwejjeġ igħid dak li għandu
s-seba' Spirti t'Alla, u s-seba' kwiekeb;
naf l-egħmil tiegħek, li għandek isem li int
ħaj, u int mejjet.
2 Ishar, u saħħaħ il-ħwejjeġ li baqa', u
li sa jmutu: għax ma sibtx l-egħmejjel
tiegħek mitmumin quddiem Alla.
3 Ftakar mela f'dak li lqajt, u f'dak li
smajt: ħarsu, u indem. Jekk mela ma tis-
harx, niġi fuqek bħal ħalliel, u ma tkunx
taf f'liema siegħa niġi fuqek.
4 Int għandek xi ftit nies ukoll f'Sardis
li ma ħammġux ħwejjiġhom; u dawn
jimxu miegħi bi lbies abjad: għax jixirqil-
hom.
5 Dak li jirbaħ, jitlibbes ħwejjeġ bojod,
u ma nħassarx ismu mill-ktieb tal-ħajja,
imma nistqarr ismu quddiem Missieri, u
quddiem l-anġli tiegħu.
6 Min għandu widnejn, ħa jisma' dak li
jgħid l-Ispirtu lill-knejjes.
7 U lill-anġlu tal-knisja ta' Filadelfja
ikteb: Dawn il-ħwejjeġ igħid il-qaddis, il-
veru, hu li għandu l-muftieħ ta' David, hu
li jiftaħ, u ħadd ma jagħlaq; u jagħlaq, u
ħadd ma jiftaħ;
8 Naf l-egħmil tiegħek: ara, qegħidt
quddiemek bieb miftuħ, u ħadd ma jista'
jagħlqu: għax int għandek saħħa żgħira; u
ħarist kelmti, u ma ċħadtx ismi.
9 Ara, sa nġiegħel lil dawk tas-sinagoga
ta' Satana, li jgħidu li huma Lhud, u
mhumiex, imma jigdbu; ara, nġegħilhom
jiġu u jqimu quddiem riġlejh, u jagħrfu li
jien ħabbejtek.
10 Billi int ħarist il-kelma tas-sabar
tiegħi, jien ukoll inħarsek mis-siegħa tat-
tiġrib, li sa tiġi fuq id-dinja kollha, biex
iġarrab lil dawk li jgħammru fl-art.
11 Ara, niġi malajr: żomm sħiħ dak li
għandek, biex ħadd ma jieħu l-kuruna
tiegħek.
12 Min jirbaħ nagħmlu kolonna fit-

tempju t'Alla tiegħi, u ma joħroġx aktar
barra: u nikteb fuqu isem Alla tiegħi, u
isem il-belt t'Alla tiegħi, li hi Ġerusalem
il-ġdida, li tinżel mis-sema mingħand
Alla tiegħi: u nikteb fuqu l-isem il-ġdid
tiegħi.
13 Min għandu widnejn, ħa jisma' dak
li jgħid l-Ispirtu lill-knejjes.
14 U lill-anġlu tal-knisja ta' Loadikija
ikteb: Dawn il-ħwejjeġ igħid l-Amen, ix-
xiehed fidil u veru, il-bidu tal-ħolqien
t'Alla:
15 Naf l-egħmil tiegħek, li la int kiesaħ
u lanqas sħun: xtaqtek kiesaħ jew sħun.
16 Hekk mela billi int fietel, u la kiesaħ
u lanqas sħun, jien naqilgħek minn fommi.
17 Għax int tgħid: Jien għani, u stagħ-
nejt, u ma naħtieġ xejn; u ma tafx li int
imsejken, u magħkus, u fqir, u agħma, u
għeri:
18 Nagħtik parir li tixtri mingħandi
deheb imsoffi bin-nar, biex tistagħna; u
lbiesi bojod biex tilbes, u biex ma jidhirx
il-għajb tal-għera tiegħek; u tidlek għajn-
ejk bil-koħl, biex tista' tara.
19 Lil dawk kollha li nħobbhom, in-
ċanfarhom, u nwiddibhom: tħeġġeġ mela,
u indem.
20 Ara, jien qiegħed fil-bieb, u nħab-
bat: jekk xi ħadd jisma' leħni, u jiftaħ il-
bieb, nidħol għandu, u noftor miegħu, u
hu miegħi.
21 Lil dak li jirbaħ nagħtih joqgħod
miegħi fuq it-tron tiegħi, bħal ma rbaħt
jien ukoll, u qgħadt bil-qiegħda ma' Mis-
sieri fuq it-tron tiegħu.
22 Min għandu widnejn, ħa jisma' dak
li jgħid l-Ispirtu lill-knejjes.

4 Wara dan ħarist u, ara, bieb infetaħ
fis-sema: u l-ewwel leħen li smajt kien
qisu bħal tromba jkellimni, li qal: Itla'
hawn, u nurik x'għandu jiġri wara dan.
2 U minnufih dħalt fl-ispirtu: u, ara,
tron twaqqaf fis-sema, u wieħed qagħad
fuq it-tron.
3 U dak li kien bil-qiegħda kien donnu
ħaġar tad-djaspru u tas-sardju: u kien
hemm qawsalla madwar it-tron, fid-dehra
donnha smerald.
4 U madwar it-tron kien hemm erbgħa
u għoxrin tron oħra: u fuq l-erbgħa u
għoxrin tron rajt erbgħa u għoxrin xiħ bil-
qiegħda, lebsin ilbiesi bojod; u kellhom
fuq rashom kuruni tad-deheb.
5 U mit-tron kienu ħerġin beraq u
ragħad u ilħna: u kien hemm seba' lampi
tan-nar iħeġġu quddiem it-tron, li huma
s-seba' Spirti t'Alla.
6 U quddiem it-tron kien hemm baħar
taż-żgieġ qisu kristall: u f'nofs it-tron, u
madwar it-tron, kien hemm erba' kreaturi
ħajjin mimlijin għajnejn quddiem u wara.
7 U l-ewwel kreatura ħajja kienet qisha
ljun, u t-tieni kienet qisha għoġol, u t-
tielet kellha wiċċha bħal ta' bniedem; u
r-raba' kienet qisha ajkla ttir.
8 U l-erba' kreaturi ħajjin kellhom kull
wieħed minnhom sitt ġwienaħ madwaru;
u kienu mimlijin għajnejn minn ġewwa: u
ma kinux jistrieħu nhar u lejl, igħidu:
Qaddis, Qaddis, Qaddis, il-Mulej Alla li
jista' kollox, li kien, li hu, u li jiġi.
9 U meta dawk il-kreaturi ħajjin kienu
jagħtu glorja u ġieħ u radd il-ħajr lil dak li
kien fuq it-tron, li hu ħaj għal dejjem ta'
dejjem,
10 L-erbgħa u għoxrin xiħ kienu jin-
xteħtu quddiem dak li kien fuq it-tron, u
jagħtu qima lil dak li hu ħaj għal dejjem
ta' dejjem, u jitfgħu l-kuruni tagħhom
quddiem it-tron, huma u jgħidu:
11 Int jistħoqqlok, o Mulej, li tilqa'
glorja u ġieħ u setgħa: għax int ħlaqt kol-
lox, u bir-rieda tiegħek saru u nħolqu.

5 U rajt f'id il-leminija ta' dak li kien
qiegħed fuq it-tron ktieb miktub minn
ġewwa u minn wara, issiġillat b'seba'
siġilli.
2 U rajt anġlu qawwi li kien igħajjat
b'leħen għoli: Min jistħoqqlu jiftaħ il-
ktieb, u jikser is-siġilli tiegħu?
3 U la ħadd fis-sema, u la fl-art, u
lanqas taħt l-art ma sata' jiftaħ il-ktieb, u
lanqas iħares lejh.
4 U bkejt ħafna, għax ma nstab ħadd li
jistħoqqlu jiftaħ u jaqra l-ktieb, u lanqas
iħares lejh.
5 U wieħed mix-xjuħ qalli: La tibkix:
ara, l-Iljun tat-tribù ta' Ġuda, ir-Rimja ta'
David, rebaħ biex jiftaħ il-ktieb, u jikser
is-seba' siġilli tiegħu.
6 U ħarist, u, ara, bejn it-tron u l-erba'
kreaturi ħajjin, u fost ix-xjuħ, kien hemm
wieqaf Ħaruf qisu maqtul, li kellu seba'
qrun u seba' għajnejn, li huma s-seba'
Spirti t'Alla mibgħutin fl-art kollha.
7 U ġie u ħa l-ktieb mill-id il-leminija
ta' dak li kien qiegħed fuq it-tron.
8 U meta ħa l-ktieb, l-erba' kreaturi
ħajjin u l-erbgħa u għoxrin xiħ inxteħtu
quddiem il-Ħaruf, kull wieħed minnhom
kellu ċetri, u bwieqi tad-deheb mimlijin
bil-fwejjaħ, li huma t-talb tal-qaddisin.
9 U għannew għanja ġdida, billi qalu:
Int jistħoqqlok tieħu l-ktieb, u tiftaħ is-
siġilli tiegħu: għax int kont maqtul, u
fdejtna għal Alla b'demmek minn kull
tribù, u lsien, u poplu, u ġens;
10 U għamiltna għal Alla tagħna slaten
u qassisin: u aħna nsaltnu fuq l-art.
11 U rajt, u smajt leħen ta' ħafna anġli
madwar it-tron u l-bhejjem u x-xjuħ: u
l-għadd tagħhom kien għaxart elef għal
għaxart elef darba, u eluf ta' eluf;
12 U kienu jgħidu b'leħen qawwi:
Jistħoqqlu l-Ħaruf li nqatel biex jieħu

s-setgħa, u l-għana, u l-għerf, u l-qawwa, u
l-ġieħ, u l-glorja, u l-barka.
13 U kull kreatura li hemm fis-sema, u
fuq l-art, u taħt l-art, u li hemm fil-baħar,
u kull ma hemm fihom, smajthom igħidu:
Barka, u ġieħ, u glorja, u setgħa lil dak li
qiegħed fuq it-tron, u lill-Ħaruf għal
dejjem ta' dejjem!
14 U l-erba' kreaturi ħajjin wieġbu:
Amen. U l-erbgħa u għoxrin xiħ inxteħtu
u qiemu lil dak li hu ħaj għal dejjem ta'
dejjem.

6 Imbagħad rajt meta l-Ħaruf fetaħ
wieħed mis-siġilli, u smajt, qisu bħal
ħoss ta' ragħad, wieħed mill-erba' kreaturi
ħajjin igħid: Ejja, u ara.
2 U ħarist, u rajt żiemel abjad; u dak li
kien riekeb fuqu kellu qaws; u kienet
mogħtija lilu kuruna: u ħareġ rebbieħ,
biex jirbaħ.
3 U meta fetaħ it-tieni siġill, smajt it-
tieni kreatura ħajja tgħid: Ejja, u ara.
4 U ħareġ żiemel ieħor li kien aħmar: u
lil dak li kien riekeb fuqu kienet mogħtija
s-setgħa li jneħħi s-sliem mill-art, u biex
joqtlu lil xulxin: u lilu ntgħata sejf kbir.
5 U meta fetaħ it-tielet siġill, smajt it-
tielet kreatura ħajja tgħid: Ejja, u ara. U
ħarist, u, ara, żiemel iswed; u dak li kien
riekeb fuqu kellu miżien f'idu.
6 U smajt leħen f'nofs l-erba' kreaturi
ħajjin igħid: Kejla qamħ dinier; u tliet
kejliet xgħir dinier; u ara li liż-żejt u lill-
inbid ma tagħmlilhomx ħsara.
7 U meta fetaħ ir-raba' siġill, smajt il-
leħen tar-raba' kreatura ħajja jgħid: Ejja,
u ara.
8 U ħarist, u rajt żiemel aħdar safrani:
u l-isem ta' dak li kien riekeb fuqu kien
Mewt, u l-Infern kien jimxi warajh. U
kienet mogħtija lilhom is-setgħa fuq ir-
raba' waħda ta' l-art, biex joqtlu bis-sejf,
u bil-ġuħ, u bil-mewt, u bid-dbejjeb ta'
l-art.
9 U meta fetaħ il-ħames siġill, jien rajt
taħt l-altar l-erwieħ ta' dawk li kienu
maqtulin minħabba l-kelma t'Alla, u
minħabba x-xhieda li taw:
10 U kienu jgħajtu b'leħen qawwi, u
jgħidu: O Mulej, qaddis u veru, ma
tagħmilx ħaqq u titħallas ta' demmna
minn dawk li jgħammru fuq l-art?
11 U lil kull wieħed minnhom intgħa-
taw ilbiesi bojod; u qalulhom, biex jis-
trieħu ftit taż-żmien ieħor, sakemm il-
għadd tagħhom ikun sħiħ ma' sħabhom
qaddejja u ma' ħuthom, li sa jinqatlu
bħalhom.
12 U meta fetaħ is-sitt siġill, ħarist; u,
ara, saret theżhiża ta' l-art kbira; u
swiedet ix-xemx bħal xoqqa tax-xagħar, u
l-qamar sar qisu demm;
13 U l-kwiekeb tas-sema waqgħu fuq
l-art, bħalma siġra tat-tin tobżoq il-
qarmus, meta tixxejjer minn riħ qawwi.
14 U s-sema għab bħal ktieb li jitkeb-
beb; u l-muntanji u l-gżejjer kollha
tħarrku minn imkienhom.
15 U s-slaten ta' l-art, u l-kbarat, u
l-għonja, u l-kaptani l-kbar, u s-setgħanin,
u l-ilsiera kollha, u l-ħelsin kollha, inħbew
fl-egħrien u fil-blat tal-muntanji;
16 U qalu lill-muntanji u lill-blat:
Aqgħu fuqna; u aħbuna minn quddiem
wiċċ dak li qiegħed fuq it-tron, u mill-
għadab tal-Ħaruf:
17 Għax wasal il-jum kbir tal-għadab
tiegħu; u min jiflaħ iżomm?

7 U wara dawn il-ħwejjeġ rajt erba'
anġli weqfin fuq l-erba' rkieni ta' l-art,
iżommu l-erbat irjieħ ta' l-art, biex ma
jonfoħx ir-riħ la fuq l-art, la fuq il-baħar,
lanqas fuq l-ebda siġra.
2 U rajt anġlu ieħor tiela' mil-lvant, li
kellu s-siġill t'Alla l-ħaj: u għajjat b'leħen
qawwi lill-erba' anġli, li lilhom kien
mogħti li jagħmlu ħsara lill-art u lill-
baħar,
3 Billi qal: La tagħmlux ħsara lill-art, u
la lill-baħar, u lanqas lis-siġar, sakemm
nimmarkaw il-qaddejja t'Alla tagħna fuq
ġbinhom.
4 U smajt il-għadd ta' dawk li kienu
immarkati: u kien hemm immarkati mija
erbgħa u erbgħin elf mit-tribujiet kollha
ta' wlied Iżrael.
5 Minn tribù Ġuda tnax-il elf kienu
immarkati; minn tribù Ruben tnax-il elf;
minn tribù Gad tnax-il elf;
6 Minn tribù Aser tnax-il elf; minn
tribù Neftali tnax-il elf; minn tribù
Manasse tnax-il elf;
7 Minn tribù Simgħon tnax-il elf; minn
tribù Levi tnax-il elf; minn tribù Isakkar
tnax-il elf;
8 Minn tribù Żabulun tnax-il elf; minn
tribù Ġużepp tnax-il elf; minn tribù Ben-
jamin tnax-il elf.
9 Wara dan ħarist, u, ara, kotra kbira,
li ebda bniedem ma kien jista' jgħoddha,
minn kull ġens, u tribù, u poplu, u lsien,
kienet wieqfa quddiem it-tron, u quddiem
il-Ħaruf, lebsin ilbies abjad, u bil-palm
f'idejhom;
10 U kienu jgħajtu b'leħen qawwi,
igħidu: Is-salvazzjoni ġejja minn Alla
tagħna, li qiegħed fuq it-tron, u mill-
Ħaruf.
11 U l-anġli kollha kienu madwar it-
tron, u madwar ix-xjuħ u l-erba' kreaturi
ħajjin, u nxteħu wiċċhom fl-art quddiem
it-tron, u qiemu 'l Alla,
12 Billi qalu: Amen. Barka, u glorja, u
għerf, u radd il-ħajr, u ġieħ, u setgħa, u
qawwa 'l Alla tagħna għal dejjem ta'
dejjem. Amen.

13 U wieħed mix-xjuħ wieġeb, billi
qalli: Dawn li lebsin l-abjad minn huma?
u mnejn ġew?
14 U għidtlu: Sinjur, inti taf. U qalli:
Dawn huma dawk li ġew minn tiġriba
kbira, u ħaslu lbieshom, u għamluhom
bojod fid-demm tal-Ħaruf.
15 Għalhekk huma quddiem it-tron
t'Alla, u jaqduh nhar u lejl fit-tempju
tiegħu: u dak li qiegħed fuq it-tron igħam-
mar fosthom.
16 Ma jkollhom qatt aktar ġuħ, u
lanqas għatx; u la tiddi fuqhom ix-xemx, u
lanqas ebda sħana tikwi.
17 Għax il-Ħaruf li hu f'nofs it-tron
jirgħahom, u jmexxihom lejn egħjun
ħajjin ta' ilmijiet: u Alla jimsaħ id-dmugħ
kollu minn għajnejhom.

8 U meta fetaħ is-seba' siġill, kien hemm
sikta fis-sema madwar nofs siegħa.
2 U rajt is-seba' anġli li kienu quddiem
Alla; u lilhom kienu mogħtijin seba'
trombi.
3 U ġie anġlu ieħor u qagħad ħdejn
l-altar, u kellu ċensier tad-deheb; u kien
mogħti lilu ħafna inċens, biex joffrih mat-
talb tal-qaddisin kollha fuq l-altar tad-
deheb li kien quddiem it-tron.
4 U d-duħħan ta' l-inċens, li ġie mat-
talb tal-qaddisin, tala' quddiem Alla minn
id l-anġlu.
5 U ħa l-anġlu ċ-ċensier, u mlieh bin-
nar ta' l-artal, u tefgħu fl-art; u kien hemm
ħsejjes, u ragħad, u beraq, u theżhiż ta'
l-art.
6 U s-seba' anġli li kellhom is-seba'
trombi thejjew biex idoqqu.
7 Daqq l-ewwel anġlu, imbagħad kien
hemm silġ u nar imħalltin mad-demm, u
ntefgħu fuq l-art: u t-tielet waħda mis-
siġar nħarqu, u l-ħaxix aħdar kollu
nħaraq.
8 U daqq it-tieni anġlu, u bħal mun-
tanja kbira ta' nar ntefgħet fil-baħar: u
t-tielet waħda mill-baħar saret demm;
9 U t-tielet waħda mill-ħlejjaq li kienu
fil-baħar, u kellhom il-ħajja, mietu; u
t-tielet waħda ta' l-iġfien inqerdu.
10 U daqq it-tielet anġlu, u waqgħet
mis-sema kewkba kbira, taqbad qisha
torċa, u waqgħet fuq it-tielet waħda tax-
xmajjar, u fuq l-egħjun ta' l-ilmijiet;
11 U isem il-kewkba kien Absint: u
t-tielet waħda ta' l-ilmijiet saret absint,
u mietu ħafna nies minħabba l-ilmijiet,
għax saru mrar.
12 U daqq ir-raba' anġlu, u ntlaqtet it-
tielet waħda tax-xemx, u t-tielet waħda
tal-qamar, u t-tielet waħda tal-kwiekeb,
hekk li ddalmet it-tielet waħda tagħhom, u
n-nhar tilef it-tielet waħda tad-dija tiegħu,
u l-lejl ukoll.
13 U ħarist, u smajt anġlu jtir f'nofs is-
sema, igħid b'leħen għoli: Jaħasra, jaħasra,
jaħasra, għal dawk li jgħammru fuq l-art
minħabba l-ilħna l-oħra tat-tromba tat-
tliet anġli, li sa jdoqqu!

9 U daqq il-ħames anġlu, u rajt kewkba
taqa' mis-sema fl-art: u lilu ntgħata
l-muftieħ tal-bir ta' l-abbissi.
2 U fetaħ il-bir ta' l-abbissi; u tala' mill-
bir duħħan, bħal duħħan ta' forn kbir; u
ddalmet ix-xemx u l-arja minħabba
d-duħħan tal-bir.
3 U ħarġu mid-duħħan ġradijiet fuq
l-art: u kienet mogħtija lilhom setgħa,
bħalma għandhom setgħa l-għeqiereb ta'
l-art.
4 U lilhom intqal biex ma jagħmlux
ħsara u la lill-ħaxix ta' l-art, u la lill-ħdura,
u lanqas lill-ebda siġra; imma lin-nies biss
li m'għandhomx il-marka t'Alla fuq
ġbinhom.
5 U lilhom intgħatat l-ordni biex ma
joqtluhomx, imma li jaħqruhom għal
ħames xhur: u l-moħqrija tagħhom kienet
bħal moħqrija ta' għaqreb, meta joqros
bniedem.
6 U f'dawk il-jiem il-bnedmin ifittxu
l-mewt, u ma jsibuhiex: u jixtiequ jmutu, u
l-mewt taħrab minnhom.
7 U l-għamla tal-ġradijiet kienet tixbah
lil żwiemel imħejjin għall-battalja; u fuq
rashom kien hemm bħal kuruni tad-deheb,
u wiċċhom kien bħal wiċċ tal-bnedmin.
8 U kellhom xagħar bħax-xagħar tan-
nisa, u snienhom kienu bħas-snien ta'
l-iljuni.
9 U kellhom kurazzi, bħal kurazzi tal-
ħadid; u l-ħoss ta' ġwinħajhom kien bħal
ħoss ta' mriekeb ta' ħafna żwiemel jiġru
għall-battalja.
10 U kellhom dnub bħal għeqiereb, u
kien hemm niggieża f'denbhom: u s-setgħa
tagħhom kienet li jagħmlu l-ħsara lill-
bnedmin għal ħames xhur.
11 U fuqhom kellhom sultan, li hu
l-anġlu tal-bir ta' l-abbissi, li ismu fil-lsien
Lhudi hu Abaddon, u fil-lsien Grieg
Apolljon.
12 Jaħasra wieħed għadda; u, ara,
ġejjin żewġ jaħasriet oħra.
13 Daqq is-sitt anġlu, u smajt leħen
mill-erba' qrun ta' l-artal tad-deheb li kien
quddiem Alla,
14 Igħid lis-sitt anġlu li kellu t-tromba:
Ħoll l-erba' anġli li huma marbutin fuq
ix-xmara l-kbira Ewfrat.
15 U kienu maħlulin l-erba' anġli, li
kienu mħejjijin għal dik is-siegħa, u l-jum,
u x-xahar, u s-sena, biex joqtlu t-tielet
waħda tal-bnedmin.
16 U l-għadd ta' l-eżerċtu ta' l-ifirsa
kien mitejn miljun: u jien smajt il-għadd
tagħhom.
17 U hekk rajthom fid-dehra ż-żwiemel,

u lil dawk li kienu rekbin fuqhom: kell-
hom kurazzi lewn in-nar, u l-ġjaċint, u
l-kubrit: u rjus iż-żwiemel kienu bħal irjus
l-iljuni; u minn fommhom kien ħiereġ nar
u duħħan u kubrit.
18 B'dawn it-tlieta, nar, duħħan u
kubrit, li kienu ħerġin minn fommhom,
kienu maqtulin mit-tlieta waħda tal-
bnedmin.
19 Għax il-qawwa tagħhom qiegħda
f'fommhom, u f'denbhom: għax dnub-
hom kienu bħal sriep, u kellhom irjus, u
bihom kienu jagħmlu l-ħsara.
20 U l-bqija tal-bnedmin li ma kinux
maqtulin minn dawn il-kastigi, lanqas ma
nidmu mill-egħmil ħażin ta' idejhom, biex
ma jqimux ix-xjaten, u l-idoli tad-deheb, u
tal-fidda, u tal-bronż, u tal-ġebel, u tal-
għawied: li la jaraw, u la jisimgħu, u
lanqas jimxu:
21 Ma nidmux la mill-qtil tagħhom, u
la mis-sħarijiet tagħhom, u la miż-żena
tagħhom, u lanqas mis-serq tagħhom.

10 U rajt anġlu ieħor qawwi nieżel
mis-sema, imlibbes bi sħaba: u
qawsalla kienet fuq rasu, u wiċċu kien qisu
x-xemx, u riġlejh bħal kolonni tan-nar:
2 U f'idu kellu ktejjeb miftuħ: u
qiegħed riġlu l-lemini fuq il-baħar, u riġlu
x-xellugi fuq l-art,
3 U għajjat b'leħen qawwi, bħal meta
jgħajjat iljun: u wara li għajjat, seba' ragħ-
diet semmgħu leħinhom.
4 U meta s-seba' ragħdiet semmgħu
leħinhom, kont sa nikteb: u smajt leħen
mis-sema jgħidli: Issiġilla dak li qalu
s-seba' ragħdiet, u la tiktbux.
5 U l-anġlu li rajt wieqaf fuq il-baħar u
l-art rafa' idu l-leminija lejn is-sema,
6 U ħalef b'dak li jgħix għal dejjem ta'
dejjem, li ħalaq is-sema, u l-ħwejjeġ li
hemm fih, u l-art, u l-ħwejjeġ li fiha; u
l-baħar, u l-ħwejjeġ li fih, biex ma jkunx
hemm aktar dewmien:
7 Imma fil-jiem tal-leħen tas-seba'
anġlu, meta jibda jdoqq, iseħħ il-misterju
t'Alla, kif xandar lill-qaddejja tiegħu
l-profeti.
8 U l-leħen li smajt mis-sema raġa'
kellimni, u qal: Mur u ħu l-ktejjeb li hu
miftuħ f'id l-anġlu li qiegħed wieqaf fuq
il-baħar u l-art.
9 U mort għand l-anġlu, u għidtlu: Tini
l-ktejjeb. U qalli: Ħudu, u ibilgħu; hu
jagħmillek l-istonku tiegħek imrar, imma
f'ħalqek ikun ħelu bħal għasel.
10 U ħadt il-ktejjeb minn id l-anġlu, u
blajtu; u f'ħalqi kien ħelu bħal għasel:
imma hekk kif kiltu, l-istonku tiegħi sar
imrar.
11 U qalli: Int għandek tarġa' tħabbar
quddiem ħafna popli, u ġnus, u ilsna, u
slaten.

11 U kienet mogħtija lili qasba bħal
ħatar: u l-anġlu qagħad bil-wieqfa,
igħid: Qum, u qis it-tempju t'Alla, u
l-altar, u lil dawk li hemm fih iqimu.
2 Imma l-bitħa ta' barra t-tempju ħal-
liha, u tqishiex: għax hi mogħtija lill-
Ġentili; u jgħaffġu taħt saqajhom il-belt
imqaddsa għal tnejn u erbgħin xahar.
3 U nagħti s-setgħa liż-żewġ xhieda
tiegħi, u huma jħabbru għal elf, mitejn u
sittin jum, lebsin ix-xkora.
4 Dawn huma ż-żewġ żebbuġiet, u
ż-żewġ gandlieri li hemm weqfin quddiem
Sid l-art.
5 U jekk xi ħadd jagħmlilhom xi ħsara,
nar joħroġ minn fommhom, u jibla'
l-egħdewwa tagħhom: u jekk xi ħadd
jagħmlilhom xi ħsara, hekk ikollu jmut.
6 Dawn għandhom is-setgħa jagħlqu
s-sema, biex ma tagħmilx xita fil-jiem tal-
profezija tagħhom: u għandhom is-setgħa
fuq l-ilmijiet biex ibiddluhom f'demm, u
jilħqu d-dinja b'kull kastig, kull meta
jridu.
7 U meta jagħtu x-xhieda tagħhom, il-
bhima li titla' mill-bir ta' l-abbissi tagħm-
lilhom gwerra, u tirbaħhom, u toqtolhom.
8 U l-iġsma mejtin tagħhom jibqgħu fil-
misraħ tal-belt il-kbira, li spiritwalment
tissemma Sodoma u Eġittu, fejn ukoll kien
mislub Mulejna.
9 Għal tlitt ijiem u nofs l-iġsma mejtin
tagħhom jarawhom x'uħud minn fost il-
popli, it-tribujiet, u l-ilsna u l-ġnus; u
l-iġsma mejtin tagħhom ma jitħallewx
jitqiegħdu f'oqbra.
10 U dawk li jgħammru fuq l-art jifirħu
minħabba fihom, u jithennew, u jibagħtu
għotjiet lil xulxin; għaliex dawn iż-żewġ
profeti kienu jaħqru lil dawk li jgħammru
fuq l-art.
11 U wara tlitt ijiem u nofs daħal fihom
l-Ispirtu tal-ħajja minn Alla, u waqfu fuq
riġlejhom; u waqa' biża' kbir fuq dawk li
rawhom.
12 U semgħu leħen qawwi mis-sema
jgħidilhom: Itilgħu hawn. U telgħu s-sema
fi sħaba; u rawhom l-egħdewwa tagħhom.
13 U dik is-siegħa stess saret theżhiża
kbira ta' l-art, u l-għaxra waħda tal-belt
waqgħet, u nqatlu f'dik it-theżhiża ta' l-art
sebat elef bniedem: u l-bqija beżgħu, u
taw glorja lil Alla tas-sema.
14 It-tieni jaħasra għadda; u, ara, ġej
it-tielet malajr.
15 U daqq is-seba' anġlu; u kien hemm
ilħna qawwija fis-sema, igħidu: Is-saltniet
ta' din id-dinja saru s-saltniet ta' Sidna, u
ta' Kristu tiegħu; u hu jsaltan għal dejjem
ta' dejjem.
16 U l-erbgħa u għoxrin xiħ, li kienu
bil-qiegħda quddiem Alla fuq it-tronijiet
tagħhom, inxteħtu wiċċhom fl-art, u qiemu
'l Alla,
17 Huma u jgħidu: Niżżukħajr, o

Mulej Alla li tista' kollox, li int, u kont, u tkun; għax ħadt f'idejk is-setgħa kbira tiegħek, u saltnajt.

18 U għadbu l-ġnus, u ġie għadbek, u l-waqt tal-mejtin, biex isir ħaqq minnhom, u biex tagħti ħlas lill-qaddejja tiegħek il-profeti, u lill-qaddisin, u lil dawk li għandhom il-biża' ta' ismek, żgħar u kbar; u teqred lil dawk li jeqirdu l-art.

19 U nfetaħ it-tempju t'Alla fis-sema, u dehret fit-tempju tiegħu l-arka tar-rabta tiegħu: u kien hemm beraq, u ilħna, u ragħad, u theżhiż ta' l-art, u silġ oħxon.

12 U sinjal kbir deher fis-sema, mara mlibbsa bix-xemx, u l-qamar taħt riġlejha, u fuq rasha kuruna ta' tnax-il kewkba:

2 U billi kienet tqila, kienet tgħajjat bl-uġigħ, u bit-tbatija biex teħles.

3 U deher sinjal ieħor fis-sema; u, ara, dragun kbir aħmar, li kellu sebat irjus u għaxar qrun, u seba' kuruni fuq irjusu.

4 U denbu kien jiġbed miegħu t-tlieta waħda tal-kwiekeb tas-sema, u jitfagħhom fuq l-art: u d-dragun kien wieqaf quddiem il-mara li kienet waslet biex teħles, biex jibla' t-tarbija tagħha malli titwieled.

5 U wildet iben tifel, li għandu jaħkem il-ġnus kollha b'xettru tal-ħadid: u binha kien maħtuf 'il fuq għand Alla, u lejn it-tron tiegħu.

6 U l-mara ħarbet fid-deżert, fejn kellha post imħejji minn Alla, biex jitimgħuha hemm għal elf u mitejn u sittin jum.

7 U kien hemm gwerra fis-sema: Mikiel u l-anġli tiegħu tqabdu kontra d-dragun; u d-dragun tqabad u l-anġli tiegħu,

8 U ma għelbux; u lanqas ma nstab aktar post għalihom fis-sema.

9 U ntafa' barra d-dragun il-kbir, dak is-serp il-qadim, li jismu Xitan, u Satana, li jqarraq bid-dinja kollha: ntafa' barra fuq l-art, u l-anġli tiegħu ntefgħu barra miegħu.

10 U smajt leħen qawwi jgħid fis-sema: Issa ġiet is-salvazzjoni, u s-saħħa, u s-saltna t'Alla tagħna, u l-ħakma tal-Kristu tiegħu: għaliex intafa' barra ix-xellej ta' ħutna, dak li kien jixlihom lejl u nhar quddiem Alla tagħna.

11 U huma rebħuh bid-demm tal-Ħaruf, u bil-kelma tax-xhieda tagħhom; u ma ħabbewx ħajjithom sama ħadu l-mewt.

12 Għalhekk ifirħu, ja smewwiet, u intom li tgħammru fihom. Jaħasra għal dawk li jgħammru fl-art u fil-baħar! għax niżel ix-xitan għandkom, billi għandu għadab kbir, għax jaf li ftit żmien baqagħlu.

13 U meta d-dragun ra li ntafa' barra fuq l-art, ippersegwita l-mara li wildet it-tifel.

14 U lill-mara ntgħataw żewġ ġwienaħ ta' ajkla kbira, biex ittir lejn id-deżert f'postha, fejn tkun mitmugħa għal żmien, u żminijiet, u nofs żmien, 'il bogħod minn wiċċ is-serp.

15 U s-serp tafa' barra minn ħalqu bħal xmara ilma wara l-mara, biex iġorrha l-ilma.

16 U l-art għenet lill-mara, u fetħet l-art fommha, u belgħet ix-xmara li tafa' barra d-dragun minn ħalqu.

17 U tgħaddab id-dragun għall-mara, u telaq biex jagħmel gwerra mal-bqija ta' nisilha, dawk li jħarsu l-kmandamenti t'Alla, u għandhom ix-xhieda ta' Ġesù Kristu.

13 U waqaft fuq ir-ramel tal-baħar, u rajt tiela' bhima mill-baħar, li kellha sebat irjus u għaxar qrun, u għaxar kuruni fuq qrunha, u fuq irjusha ismijiet ta' dagħa.

2 U l-bhima li rajt kienet tixbaħ lil-leopard, saqajha kienu bħal saqajn t'ors, u ħalqha bħal ħalq ta' ljun: u d-dragun taha l-qawwa tiegħu, u t-tron tiegħu, u setgħa kbira.

3 U rajt waħda minn irjusha qisha midruba għall-mewt; u l-ġerħa tagħha tal-mewt kienet imdewwija: u stagħġbet id-dinja kollha bil-bhima.

4 U taw qima lid-dragun li ta setgħa lill-bhima: u taw qima lill-bhima, billi qalu: Min hu bħal bhima? Min għandu ħila jagħmlilha gwerra?

5 U kien mogħti lilha fomm li jitkellem ħwejjeġ kbar u dagħa; u kienet mogħtija lilha s-setgħa li ddum tnejn u erbgħin xahar.

6 U fetħet fommha tidgħi kontra Alla, tidgħi kontra l-isem tiegħu, u t-tabernaklu tiegħu, u dawk li jgħammru fis-sema.

7 U kienet mogħtija lilha s-setgħa li tagħmel gwerra lill-qaddisin, u tirbaħhom: u kienet mogħtija lilha s-setgħa fuq it-tribujiet kollha, u ilsna, u ġnus.

8 U jqimuha dawk kollha li jgħammru fuq l-art, li isimhom mhux miktub fil-ktieb tal-ħajja tal-Ħaruf maqtul sa mit-tisjis tad-dinja.

9 Min għandu widnejn, ħa jisma'.

10 Min hu għall-jasar imur fil-jasar: min joqtol bis-sejf jinqatel bis-sejf. Hawn hu s-sabar u l-fidi tal-qaddisin.

11 U rajt bhima oħra tiela' mill-art; u kellha żewġt iqrun bħal ħaruf, u kienet titkellem bħal dragun.

12 U kienet tħaddem is-setgħa kollha ta' l-ewwel bhima, quddiem il-preżenza tagħha; u ġġiegħel l-art u lil dawk li jgħammru fiha biex iqimu l-ewwel bhima, li l-ġerħa tagħha tal-mewt kienet imfejqa.

13 U kienet tagħmel egħġubijiet kbar, saħansitra ġġiegħel in-nar jinżel mis-sema fuq l-art quddiem il-bnedmin,

14 U kienet tqarraq b'dawk li jgħammru fuq l-art bil-mirakli li kellha s-setgħa tagħmel quddiem il-bhima; billi tgħid lil dawk li jgħammru fuq l-art, li għandhom jagħmlu xbieha lill-bhima, li kellha ġerħa bis-sejf, u għexet.

15 U kellha s-setgħa li tagħti l-ħajja lix-xbieha tal-bhima, biex titkellem ukoll ix-xbieha tal-bhima, u ġġiegħel li jinqatlu dawk kollha li ma jqimux ix-xbieha tal-bhima.

16 U ġiegħlet li kulħadd, sew żgħar u kemm kbar, sew għonja u kemm foqra, ħelsin u lsiera, ikollhom marka f'idhom il-leminija, jew fuq ġbinhom:

17 U li ħadd ma jista' jixtri jew ibigħ, ħlief dak li kellu l-marka, jew l-isem tal-bhima, jew il-għadd ta' isimha.

18 Hawn hu l-għerf. Min għandu d-dehen ħa jgħodd il-għadd tal-bhima: għax hu l-għadd ta' bniedem; u l-għadd tiegħu hu Sitt mija sitta u sittin.

**14** U ħarist; u, ara, kien hemm wieqaf fuq il-muntanja ta' Sijon Ħaruf, u miegħu kien hemm mija u erbgħa u erbgħin elf ruħ, li kellhom isem Missieru miktub fuq ġbinhom.

2 U smajt leħen mis-sema, bħal ħoss ta' ħafna ilmijiet, u bħal ħoss ta' ragħda qawwija: u smajt il-ħoss tad-daqqaqa ta' l-arpa huma u jdoqqu l-arpi tagħhom;

3 U għannew bħal għanja ġdida quddiem it-tron, u quddiem l-erba' kreaturi ħajjin, u x-xjuħ; u l-ebda bniedem ma sata' jitgħallem dik il-għanja ħlief il-mija u erbgħa u erbgħin elf, li kienu mixtrijin mill-art.

4 Dawn huma dawk li ma tniġġsux man-nisa; għax huma virġni. Dawn huma dawk li jimxu wara l-Ħaruf kull fejn imur. Dawn kienu mixtrijin minn fost il-bnedmin, billi kienu l-ewwel frott għal Alla u l-Ħaruf.

5 U f'fommhom qatt ma nstab qerq: għax huma bla tebgħa quddiem it-tron t'Alla.

6 U rajt anġlu ieħor itir f'nofs is-sema, li kellu l-bxara ta' dejjem biex ixandarha lil dawk li jgħammru fuq l-art, u lil kull ġens, u tribù, u lsien, u poplu;

7 Hu u jgħid b'leħen qawwi: Ibżgħu minn Alla, u agħtuh glorja; għax waslet is-siegħa tal-ħaqq tiegħu: u agħtuh qima lil dak li għamel is-sema, u l-art, u l-baħar, u l-egħjun ta' l-ilmijiet.

8 U ġie anġlu ieħor, igħid: Waqgħet, waqgħet Babel, dik il-belt il-kbira, għax ġiegħlet jixorbu l-ġnus kollha l-inbid tal-għadab taż-żena tagħha.

9 U ġie warajhom it-tielet anġlu, igħid b'leħen qawwi: Jekk xi bniedem iqim il-bhima u x-xbieha tagħha, u jieħu l-marka tagħha fuq ġbinu, jew fuq idu,

10 Jixrob hu wkoll l-inbid tal-għadab t'Alla, li hu msawwab mingħajr taħlit fit-tazza tal-qilla tiegħu; u jinħaqar bin-nar u l-kubrit quddiem l-anġli qaddisa, u quddiem il-Ħaruf:

11 U d-duħħan tat-turment tagħhom jitla' għal dejjem ta' dejjem: u ma jkollhomx mistrieħ la bi nhar u lanqas bil-lejl, dawk li jqimu l-bhima u x-xbieha tagħha, u kull min jieħu l-marka ta' isimha.

12 Hawn hu s-sabar tal-qaddisin: hawn huma dawk li jħarsu l-kmandamenti t'Alla, u l-fidi ta' Ġesù.

13 U smajt leħen mis-sema jgħidli: Ikteb: Imberkin il-mejtin li jmutu fil-Mulej minn issa 'l quddiem: Iva, igħid l-Ispirtu, biex jistrieħu mit-taħbit tagħhom; u l-egħmejjel tagħhom imorru warajhom.

14 U ħarist, u rajt sħaba bajda, u fuq is-sħaba kien hemm wieħed bil-qiegħda bħal Bin il-bniedem, li kellu fuq rasu kuruna tad-deheb, u f'idu minġel misnun.

15 U ħareġ anġlu ieħor mit-tempju, igħajjat b'leħen qawwi lil dak li kien bil-qiegħda fuq is-sħaba: Midd il-minġel tiegħek, u aħsad: għax waslet is-siegħa għalik biex taħsad; għax il-ħsad ta' l-art sar.

16 U dak li kien bil-qiegħda fuq is-sħaba medd il-minġel tiegħu; u l-art kienet maħsuda.

17 U ħareġ anġlu ieħor mit-tempju li hu fis-sema; hu wkoll kellu minġel misnun.

18 U ħareġ anġlu ieħor mill-altar, li kellu s-setgħa fuq in-nar: u għajjat b'leħen qawwi lil dak li kellu l-minġel misnun, billi qal: Midd il-minġel misnun tiegħek, u iġbor l-egħnieqed tad-dilja ta' l-art: għax il-għeneb tagħha misjur sewwa.

19 U medd l-anġlu l-minġel tiegħu fuq l-art, u ġabar id-dilja ta' l-art, u tefagħha fil-magħsar kbir tal-għadab t'Alla.

20 U l-magħsar kien imgħaffeġ barra mill-belt; u demm ħareġ mill-magħsar, li laħaq sal-lġiem taż-żwiemel, fuq medda ta' elf u sitt mitt stadju.

**15** U rajt sinjal ieħor fis-sema, kbir u tal-għaġeb: seba' anġli li kellhom l-aħħar seba' kastigi; għax bihom kellu jintemm il-għadab t'Alla.

2 U rajt bħal baħar taż-żġieġ imħallat bin-nar: u dawk li għamlu rebħa fuq il-bhima, u fuq ix-xbieha tagħha, u fuq il-marka tagħha, u fuq il-għadd ta' isimha, weqfin fuq il-baħar taż-żġieġ, u kellhom l-arpi t'Alla.

3 U kienu jgħannu l-għanja ta' Mosè l-qaddej t'Alla, u l-għanja tal-Ħaruf, billi jgħidu: Kbar u tal-għaġeb huma l-egħmejjel tiegħek, Mulej Alla li tista' kollox;

tal-ħaqq u tas-sewwa huma triqatek, o
Sultan tal-qaddisin.
4 Min ma jweġġahx lilek, o Mulej, u
min ma jigglorifikax ismek? għax int
waħdek qaddis: għax il-ġnus kollha jiġu u
jqimu quddiemek; għax il-ġudizzji tiegħek
huma magħrufa.
5 U wara dan ħarist, u, ara, it-tempju
tat-tinda tax-xhieda fis-sema nfetaħ:
6 U ħarġu s-seba' anġli mit-tempju, li
kellhom is-seba' kastigi, lebsin il-għażel
safi u abjad, u sidirhom imħażżem bi
ħżimijiet tad-deheb.
7 U waħda mill-erba' kreaturi ħajjin tat
lis-seba' anġli seba' bwieqi tad-deheb
mimlijin bil-għadab t'Alla, li jgħix għal
dejjem ta' dejjem.
8 U mtela t-tempju bid-duħħan mill-
glorja t'Alla, u mis-setgħa tiegħu; u ħadd
ma sata' jidħol fit-tempju, sama ntemmu
s-seba' kastigi tas-seba' anġli.

16 U smajt leħen qawwi ġej mit-
tempju jgħid lis-seba' anġli: Morru
triqatkom, u sawbu l-bwieqi tal-għadab
t'Alla fuq l-art.
2 U mar l-ewwel wieħed, u sawwab il-
bieqja tiegħu fuq l-art; u ġrieħi jintnu u
ta' wġigħ ġew fuq il-bnedmin li kellhom
il-għelm tal-bhima, u fuq dawk li kienu
jqimu x-xbieha tagħha.
3 U sawwab it-tieni anġlu l-bieqja
tiegħu fuq il-baħar; u sar demm qisu ta'
bniedem mejjet: u kull ħaġa ħajja mietet
fil-baħar.
4 U sawwab it-tielet anġlu l-bieqja
tiegħu fuq ix-xmajjar u l-egħjun ta'
l-ilmijiet; u saru demm.
5 U smajt l-anġlu ta' l-ilmijiet igħid:
Int tal-ħaqq, o Mulej: int li hu, u li kien, u
li jkun, għaliex għamilt dal-ħaqq.
6 Għax huma xerrdu d-demm tal-
qaddisin u tal-profeti, u int tajthom
jixorbu demm; għax jisthoqqilhom.
7 U smajt ieħor mill-altar igħid: Iva,
Mulej Alla li tista' kollox, tassew u tal-
ħaqq huma l-ġudizzji tiegħek.
8 U sawwab ir-raba' anġlu l-bieqja
tiegħu fuq ix-xemx; u setgħa kienet
mogħtija lilha li taħraq il-bnedmin bin-
nar.
9 U nħarqu l-bnedmin bi ħruq kbir, u
baqgħu jidgħu bl-isem t'Alla, li kellu
s-setgħa fuq dawn il-kastigi: u ma nidmux
biex jagħtuh glorja.
10 U sawwab il-ħames anġlu l-bieqja
tiegħu fuq it-tron tal-bhima; u s-saltna
tiegħu ddalmet; u gidmu lsienhom bl-
uġigħ,
11 U baqgħu jidgħu b'Alla tas-sema
minħabba l-uġigħ tagħhom u l-ġrieħi
tagħhom, u ma nidmux mill-egħmejjel
tagħhom.
12 U sawwab is-sitt anġlu l-bieqja
tiegħu fuq ix-xmara l-kbira l-Ewfrat, u
nixef l-ilma tagħha, biex titlesta t-triq
għas-slaten tal-lvant.
13 U rajt ħerġin tliet spirti mniġġsa,
qishom żrinġijiet, minn ħalq id-dragun, u
minn ħalq il-bhima, u minn ħalq il-
profeta falz.
14 Għax huma l-ispirti tax-xjaten, li
jagħmlu l-mirakli. U jmorru għand is-
slaten ta' l-art u tad-dinja kollha, biex
jiġimgħuhom għat-taqbida tal-jum il-kbir
t'Alla li jista' kollox.
15 Ara, jien ġej bħal ħalliel. Imbierek
hu min jishar, u jżomm ilbiesu, biex
ma jimxix għarwien, u jaraw il-għajb
tiegħu.
16 U ġemagħhom flimkien f'post li
jgħidulu bl-ilsien Lhudi Armagedon.
17 U sawwab is-seba' anġlu l-bieqja
tiegħu fl-ajru; u ħareġ leħen qawwi mit-
tempju tas-sema, mit-tron, igħid: Sar!
18 U kien hemm leħnijiet, u ragħad, u
beraq; u kien hemm theżhiż kbir ta' l-art,
li bħalu qatt ma sar mindu l-bnedmin
kienu fuq l-art, theżhiża hekk qawwija, u
hekk kbira.
19 U nqasmet il-belt il-kbira fi tliet
taqsimiet, u waqgħu l-bliet tal-ġnus: u
ftakar Alla f'Babel il-kbira, biex jagħtiha
l-kies ta' l-inbid tal-ħruxija tal-qilla
tiegħu.
20 U ħarbet kull gżira, u l-muntanji ma
nstabux.
21 U mbagħad waqa' mis-sema fuq il-
bnedmin silġ kbir, kull silġa tiżen nofs
qantar: u l-bnedmin baqgħu jidgħu b'Alla
minħabba l-ħsara tas-silġ; għax kbira
ħafna kienet il-ħsara tiegħu.

17 U ġie wieħed mis-seba' anġli li
kellhom is-seba' bwieqi, u tkellem
miegħi, billi qalli: Ejja 'l hawn; jien nurik
il-ħaqq tal-mara tad-dnub imsemmija li
qiegħda fuq ħafna ilmijiet:
2 Li żnew magħha s-slaten ta' l-art, u
n-nies ta' l-art sikru bl-inbid taż-żena
tagħha.
3 U ħadni bl-ispirtu fid-deżert: u rajt
mara bil-qiegħda fuq bhima ta' lewn
skarlat, mimlija ismijiet ta' dagħa, u li
kellha sebat irjus u għaxar qrun.
4 U l-mara kienet liebsa l-porpra u
l-iskarlat, imżejna bid-deheb u ħaġar
prezzjuż, u ġawhar, u kellha f'idha kies
mimli qżież u ħmieġ taż-żena tagħha:
5 U fuq ġbinha kien hemm miktub
isem: MISTERJU, BABEL IL-KBIRA,
OMM IN-NISA TAD-DNUB U L-QŻI
ŻIJIET TA' L-ART.
6 U rajt il-mara fis-sakra bid-demm tal-
qaddisin, u bid-demm tal-martri ta' Ġesù:
u meta rajtha, stagħġibt b'għaġeb kbir.
7 U qalli l-anġlu: għalfejn tistagħġeb?
Ngħidlek il-misterju tal-mara, u tal-

bhima li terfagħha, li għandha sebat irjus
u għaxar qrun.
8 Il-bhima li rajt kienet, u m'għadhiex;
u sa titla' mill-bir ta' l-abbissi, u tmur
għat-telfien: u dawk li jgħammru fuq l-art
jistagħġbu: dawk li isimhom ma kienx
miktub fi ktieb il-ħajja mit-tisjis tad-dinja,
meta jaraw il-bhima li kienet, u m'għad-
hiex, u madankollu hi.
9 Hawn trid il-għerf. Is-sebat irjus
huma seba' muntanji, li fuqhom qiegħda
l-mara.
10 U hemm seba' slaten: ħamsa
waqgħu, wieħed għadu, u l-ieħor għadu
ma ġiex; u meta jiġi, idum ftit.
11 U l-bhima li kienet, u ma għadhiex,
hi t-tmien waħda, u waħda mis-sebgħa, u
sejra fit-telfien.
12 U l-għaxar qrun li inti rajt huma
għaxar slaten, li għadhom ma ħadux is-
saltna; iżda jieħdu s-setgħa bħal slaten
għal siegħa waħda flimkien mal-bhima.
13 Dawn għandhom fehma waħda, li
jagħtu l-qawwa u s-setgħa tagħhom lill-
bhima.
14 Dawn jagħmlu gwerra lill-Ħaruf, u
l-Ħaruf jirbaħhom: għax hu Sid tas-sidien,
u Sultan tas-slaten: u dawk li huma
miegħu huma msejħin, u maħturin, u
fidili.
15 U qalli: L-ilmijiet li tara, fejn hi
qiegħda l-mara tad-dnub, huma popli, u
ġemgħat ta' nies, u ġnus u ilsna.
16 U l-għaxar qrun li rajt fuq il-bhima,
dawn jobogħdu l-mara tad-dnub, u
jagħmluha mnikkta u għarwiena, u jieklu
laħamha, u jaħarquha bin-nar.
17 Għax Alla qanqlilhom qalbhom
biex iwettqu r-rieda tiegħu, u biex jiftieħ-
mu, u jagħtu s-saltna tagħhom lill-
bhima, sama jseħħ il-kliem t'Alla.
18 U l-mara li int rajt hi dik il-belt il-
kbira, li ssaltan fuq is-slaten ta' l-art.

18 Wara dawn il-ħwejjeġ rajt anġlu
ieħor nieżel mis-sema, li kellu setgħa
kbira, u l-art iddawlet bil-glorja tiegħu.
2 U għajjat b'leħen qawwi, u qal:
Waqgħet, waqgħet Babel il-kbira, u saret
l-agħmara tax-xjaten, u l-ħabs għal kull
spirtu mniġġes, u gaġġa għal kull tajra
mniġġsa u mistkerrha.
3 Għax xorbu l-ġnus kollha mill-
għadab ta' l-inbid taż-żena tagħha, u
s-slaten ta' l-art żnew magħha, u n-negu-
zjanti ta' l-art stagħnew bil-lussu bla rażan
tagħha.
4 U smajt leħen ieħor mis-sema jgħid:
Oħroġ minnha, ja poplu tiegħi, biex ma
tixxirkux fi dnubietha, u ma tiħdux mill-
kastigi tagħha.
5 Għax dnubietha waslu sas-sema, u
Alla ftakar fil-ħażen tagħha.
6 Roddulha daqskemm ukoll radditil-
kom; u daqshekk darba u darba oħra
għall-egħmejjel tagħha: fil-kies li fih
ferrgħet, ferrgħulha daqshekk darba
oħra.
7 Daqskemm igglorifikat lilha nfisha, u
għexet fil-lussu, daqshekk ieħor agħtuha
tbatija u għali: Għax qalet f'qalbha: Jien
qiegħda sultana, u miniex armla, u ma
narax għali.
8 Għalhekk f'jum wieħed jiġu l-kastigi
tagħha: mewt, għali, u għaks; u tinħaraq
għalkollox bin-nar: għax qawwi hu
l-Mulej Alla li jagħmel ħaqq minnha.
9 U s-slaten ta' l-art, li żnew magħha, u
għexu fil-lussu magħha, jibku u jnewħu
għaliha, meta jaraw id-duħħan tal-ħruq
tagħha.
10 U jieqfu fil-bogħod minħabba l-biża'
tat-tbatija tagħha, u jgħidu: Jaħasra,
jaħasra, dik il-belt il-kbira Babel, dik il-
belt qawwija! għax f'siegħa waħda sar il-
ħaqq tiegħek.
11 U n-neguzjanti ta' l-art jibku u
jnewħu għaliha; għax ħadd ma jixtri aktar
it-tagħbijiet tagħhom:
12 Tagħbijiet ta' deheb, u fidda, u ħaġar
prezzjuż, u ta' ġawhar, u għażel fin, u
porpra, u ħarir, u skarlat, u kull injam tat-
tuja, u kull xorta ta' ħwejjeġ ta' l-avorju, u
kull xorta ta' njam l-aktar prezziuż, u tal-
bronż, u ħadid, u rħam.
13 U kannella, u fwejjaħ, u żjut ifuħu, u
lubien, u nbid, u żejt, u dqiq fin, u qamħ,
u bhejjem, u ngħaġ, u żwiemel, u mriekeb,
u lsiera, u erwieħ ta' bnedmin.
14 U l-frottijiet li ruħek kienet tixxen-
naq għalihom tbiegħdu minnek; u l-ħwej-
jeġ ta' ġmiel u ta' tlellix diebu għalik, u ma
ssibhomx aktar.
15 In-neguzjanti ta' dawn il-ħwejjeġ, li
stagħnew minn fuqha, jieqfu fil-bogħod
minħabba l-biża' tat-tbatija tagħha, jibku
u jnewħu,
16 U jgħidu: Jaħasra, jaħasra dik il-
belt il-kbira, li kienet imlibbsa l-għażel fin,
u l-porpra, u l-iskarlat, u mżejna bid-
deheb, u bil-ħaġar prezzjuż, u l-ġawhar!
17 Għax f'siegħa waħda ġie fix-xejn
għana kbir bħal dan! U kull kaptan tal-
baħar, u n-nies tas-safar kollha, u l-baħrin,
u dawk li jgħixu minn fuq il-baħar, waqfu
l-bogħod,
18 U għajtu meta raw id-duħħan tal-
ħruq tagħha, billi qalu: Liema belt hi bħal
dil-belt kbira!
19 U tefgħu t-trab fuq rashom, u
għajtu, jibku u jnewħu, u jgħidu: Jaħasra,
jaħasra dik il-belt il-kbira, li fiha stagħnew
bil-għana kbir tagħha dawk kollha li kell-
hom l-iġfna fil-baħar! F'siegħa waħda
saret ħerba!
20 Ifraħ minħabba fiha, int ja sema, u
intom appostli qaddisin, u profeti; għax
Alla għamel ħaqq minnha għalikom.
21 U anġlu qawwi qabad ġebla bħal

ġebla kbira ta' mitħna, u tefagħha fil-baħar, u qal: Hekk, bil-vjolenza, tkun mitfugħa Babel dik il-belt il-kbira, u ma tinstabx aktar.

22 U l-leħen tad-daqqaqa ta' l-arpi, u tal-għannejja, u tad-daqqaqa tal-flawt, u tat-tromba, ma jinstamax aktar fik; u l-ebda ħaddiem tas-sengħa, hu ta' liema sengħa hu, ma jinstab aktar fik; u l-ħoss tal-ġebla tal-mitħna ma jinstamax aktar fik;

23 U d-dawl tax-xemgħa ma jiddix aktar fik; u leħen il-għarus u l-għarusa ma jinstamax aktar fik: għax in-neguzjanti tiegħek kienu l-kbarat ta' l-art; għax bis-sħarijiet tiegħek tqarrqu l-ġnus kollha.

24 U nstab fiha d-demm tal-profeti, u tal-qaddisin, u ta' dawk kollha li kienu maqtulin fuq l-art.

**19** U wara dawn il-ħwejjeġ smajt leħen qawwi ta' ħafna nies fis-sema jgħidu: Halleluja; is-Salvazzjoni, u l-glorja, u l-ġieħ, u s-setgħa, lill-Mulej Alla tagħna:

2 Għax veri u tal-ħaqq huma l-ġudizzji tiegħu: għax għamel ħaqq mill-mara tad-dnub il-kbira, li kienet tħassar l-art biż-żena tagħha, u tħallas tad-demm tal-qaddejja tiegħu mxerred b'idha.

3 U mill-ġdid qalu: Hallelujah! U d-duħħan tagħha tala' għal dejjem ta' dejjem.

4 U l-erbgħa u għoxrin xiħ u l-erba' bhejjem inxteħtu jagħtu qima 'l Alla li qiegħed fuq it-tron, igħidu: Amen; Hallelujah!

5 U ġie leħen mit-tron igħid: Faħħru 'l Alla tagħna, intom ilkoll il-qaddejja tiegħu, u intom li tibżgħu minnu, sew żgħar u kemm kbar.

6 U smajt bħal leħen ta' ġemgħa kbira ta' nies, u bħal ħoss ta' ħafna ilmijiet, u bħal ħoss ta' ragħad qawwi, igħid: Hallelujah: Għax isaltan il-Mulej Alla li jista' kollox.

7 Ħa nifirħu u nitħennew, u nagħtuh glorja: għax wasal it-tieġ tal-Ħaruf, u martu ħejjiet ruħha.

8 U lilha kien mogħti li tiżżejjen b'għażel fin, nadif u abjad: għax il-għażel fin hu l-egħmil tal-ħaqq tal-qaddisin.

9 U qalli: Ikteb: Imberkin huma dawk li huma mistednin għall-ikla tat-tieġ tal-Ħaruf. U qalli: Dal-kliem t'Alla hu minnu.

10 U nxħett f'riġlejh biex nagħtih qima. U qalli: Ara li ma tagħmilx dan: jien il-qaddej tiegħek, u ta' ħutek li għandhom ix-xhieda ta' Ġesù: agħti qima 'l Alla: għax ix-xhieda ta' Ġesù hi l-ispirtu tal-profezija.

11 U rajt is-sema jinfetaħ, u, ara, żiemel abjad; u dak li kien qiegħed fuqu kien jismu Fidil u Veru, u bil-ħaqq jagħmel ħaqq u jitqabad.

12 Għajnejh kienu qishom fjamma tan-nar, u fuq rasu kienu ħafna kuruni, u kellu isem miktub, li ħadd ma kien jaf, ħliefu.

13 U kien liebes mantar imgħaddas fid-demm: u ismu kien Il-Kelma t'Alla.

14 U l-eżerċiti li kienu fis-sema marru warajh fuq żwiemel bojod, lebsin għażel fin, abjad u nadif.

15 U minn fommu kien ħiereġ sejf misnun, biex jidrob bih il-ġnus: u hu jirgħahom b'xettru tal-ħadid: u jgħaffeġ fil-magħsar ta' l-inbid tal-qilla u l-għadab t'Alla li jista' kollox.

16 U kellu fuq il-mantar tiegħu u fuq wirku isem miktub: SULTAN TAS-SLATEN, U SID TAS-SIDIEN.

17 U rajt anġlu wieqaf fix-xemx; u għajjat b'leħen qawwi, u qal lit-tjur kollha li jtiru f'nofs is-sema: Ejjew u nġabru flimkien għall-ikla kbira t'Alla;

18 Biex tieklu laħam ta' slaten, laħam ta' kaptani, u laħam ta' nies qalbiena, u l-laħam taż-żwiemel, u ta' dawk li jirkbuhom, u l-laħam tal-bnedmin kollha, sew ħelsin u kemm ilsiera, sew żgħar u kemm kbar.

19 U rajt il-bhima, u s-slaten ta' l-art, u l-eżerċti tagħhom, miġburin flimkien biex jagħmlu gwerra kontra dak li kien riekeb fuq iż-żiemel, u kontra l-eżerċtu tiegħu.

20 U l-bhima kienet maqbuda, u magħha l-profeta qarrieq li kien igħamel il-mirakli quddiemha, li bihom qarraq lil dawk li kellhom il-marka tal-bhima, u lil dawk li kienu jqimu x-xbieha tagħha: Dawn it-tnejn kienu mitfugħin ħajjin fil-għadira tan-nar jaħraq bil-kubrit.

21 U l-bqija kienu maqtulin bis-sejf ta' dak li kien riekeb fuq iż-żiemel, sejf li kien ħiereġ minn fommu, u t-tjur kollha xebgħu b'laħamhom.

**20** U rajt anġlu nieżel mis-sema, li kellu l-muftieħ tal-bir ta' l-abbissi u katina kbira f'idu.

2 U qabad id-dragun, dak is-serp il-qadim, li hu x-Xitan, u Satana, u rabtu għal elf sena.

3 U tefgħu fil-bir ta' l-abbissi, li qafel u issiġilla, biex ma jqarraqx aktar bil-ġnus, sama jintemmu l-elf sena: wara dan ikollu jinħall għal ftit żmien.

4 U rajt tronijiet, u dawk li qagħdu fuqhom, u lilhom intgħata l-ħaqq: u rajt l-erwieħ ta' dawk li kellhom rashom maqtugħa minħabba x-xhieda ta' Ġesù, u minħabba l-kelma t'Alla, u li ma qimux lill-bhima, u lanqas lix-xbieha tagħha, u lanqas ħadu l-marka tagħha fuq ġbinhom jew fuq idhom; u għexu, u saltnu ma' Kristu elf sena.

5 Il-bqija tal-mejtin ma ħadux il-ħajja
sama kienu għaddew l-elf sena. Din hi
l-ewwel qawma.
6 Imbierek u qaddis hu min għandu
sehem fl-ewwel qawma: fuq dawn it-tieni
mewt ma għandhiex setgħa, imma jkunu
qassisin t'Alla u ta' Kristu, u jsaltnu
miegħu elf sena.
7 U meta jgħaddu l-elf sena, jinħall
Satana mill-ħabs tiegħu.
8 U jmur iqarraq bil-ġnus li huma fl-
erba' rkejjen ta' l-art, Gog u Magog, biex
jiġmagħhom għat-taqbida: l-għadd tagħ-
hom hu daqs ir-ramel tal-baħar.
9 U telgħu fuq il-medda ta' l-art, u
dawru l-kamp tal-qaddisin, u l-belt il-
maħbuba: u niżel nar minn Alla mis-
sema, u belagħhom.
10 U x-xitan li qarraq bihom kien
mitfugħ fil-għadira tan-nar u kubrit, fejn
hemm il-bhima u l-profeta qarrieq, u
jbatu lejl u nhar għal dejjem ta' dejjem.
11 U rajt tron kbir abjad, u lil dak li
kien qiegħed fuqu, li minn quddiem wiċċu
ħarbu l-art u s-sema; u ma nstab ebda post
għalihom,
12 U rajt il-mejtin, kbar u żgħar,
weqfin quddiem Alla; u nfetħu l-kotba: u
nfetaħ ktieb ieħor, li hu l-ktieb tal-ħajja: u
sar ħaqq mill-mejtin fuq dawk il-ħwejjeġ
li kienu miktubin fil-kotba, skond l-egħ-
mejjel tagħhom.
13 U l-baħar radd il-mejtin li kienu fih;
u l-mewt u mkien l-imwiet raddew il-
mejtin li kienu fihom: u sar ħaqq minn-
hom kull wieħed skond l-egħmejjel
tiegħu.
14 U l-mewt u mkien l-imwiet kienu
mitfugħin fil-għadira tan-nar. Din hi t-
tieni mewt.
15 U kull min ma nstabx miktub fil-
ktieb tal-ħajja, kien mitfugħ fil-għadira
tan-nar.

21 U rajt sema ġdid u art ġdida: għax
l-ewwel sema u l-ewwel art għabu; u
ma baqax baħar iżjed.
2 U jien Ġwanni rajt il-belt qaddisa,
Ġerusalem ġdida, nieżla mingħand Alla
mis-sema, imħejjija qisha għarusa mżejna
għal żewġha.
3 U smajt leħen qawwi mis-sema jgħid:
Ara, l-agħmara t'Alla hi mal-bnedmin, u
hu jgħammar magħhom, u huma jkunu
l-poplu tiegħu, u Alla stess ikun magħ-
hom, u jkun Alla tagħhom.
4 U jimsaħ Alla kull demgħa minn
għajnejhom; u ma jkunx hemm iżjed
mewt, u la għali, u la biki, u lanqas uġigħ
iżjed: għax id-dinja ta' qabel tkun għad-
diet.
5 U qal dak li kien qiegħed fuq it-tron:
Ara, sa nġedded kollox. U qalli: Ikteb:
għax dal-kliem hu sgur u veru,
6 U qalli: Seħħu. Jien l-Alfa u l-Omega,
il-bidu u t-tmiem. Lil min hu bil-għatx
nagħtih jixrob b'xejn mill-għajn ta' l-ilma
tal-ħajja.
7 Min jirbaħ jiret kollox; u jien inkun
Alla tiegħu, u hu jkun ibni.
8 Iżda l-beżżiegħa, u dawk li ma jem-
mnux, u l-moqżieża, u l-qattiela, u
ż-żienja, u s-saħħara, u l-idolatri, u l-gid-
dieba kollha, ikollhom sehemhom fil-
għadira li tħeġġeġ bin-nar u l-kubrit: din
hi t-tieni mewt.
9 U ġie għandi wieħed mis-seba' anġli
li kellhom is-seba' bwieqi mimlija bl-aħħar
seba' kastigi, u kellimni, u qal: Ejja 'l
hawn, nurik il-għarusa, il-mara tal-Ħaruf.
10 U ħadni bl-ispirtu fuq muntanja
kbira għolja u wrieni dik il-belt il-kbira,
Ġerusalem il-qaddisa, nieżla mis-sema
mingħand Alla,
11 U kellha l-glorja t'Alla: u d-dija
tagħha kienet bħal dik ta' ħaġra l-aktar
prezzjuża, qisha ġaspru, ċara daqs il-
kristall.
12 U kellha sur kbir u għoli, u kellha
tnax-il bieb, u fil-bwieb kien hemm tnax-il
anġlu, u ismijiet miktubin fuqhom, li
huma l-ismijiet tat-tnax-il tribù ta' wlied
Iżrael:
13 Lejn il-lvant tliet ibwieb; lejn it-
tramuntana tliet ibwieb; lejn nofsinhar
tliet ibwieb: u lejn il-punent tliet ibwieb.
14 U s-sur tal-belt kellu tnax-il peda-
ment, u fihom l-isem tat-tnax-il appostlu
tal-Ħaruf.
15 U dak li kien ikellimni kellu qasba
tad-deheb biex iqis il-belt, u l-bwieb
tagħha, u s-sur tagħha.
16 U l-belt kienet kwadra; u t-tul
tagħha kien daqs il-wisa' tagħha: u hu qies
il-belt bil-qasba, tnax-il elf stadju. It-tul u
l-wisa' u l-għoli tagħha kienu ndaqs.
17 U qies is-sur tagħha, mija u erbgħa u
erbgħin driegħ, skond il-qjies ta' bniedem,
jiġifieri ta' l-anġlu.
18 U l-bini tas-sur tagħha kien tal-
ġaspru: u l-belt kienet deheb safi, bħal
żġieġ ċar.
19 Il-pedamenti tas-sur kienu mżejnin
b'kull xorta ta' ħaġar prezzjuż. L-ewwel
pedament kien ġaspru: it-tieni, saffir; it-
tielet, kalċedonju; ir-raba', smerald;
20 Il-ħames, sardonju; is-sitta sardju;
is-seba' krisolitu; it-tminn, berill; id-disa'
topaz; il-għaxar, krisoprasu; il-ħdax,
ġjaċint; it-tnax ametist.
21 U t-tnax-il bieb kienu tnax-il
ġawhra; kull bieb kien magħmul minn
ġawhra waħda: u t-triq tal-belt kienet
deheb safi, qisu ħġieġ trasparenti.
22 U fiha ma rajt l-ebda tempju: għax
il-Mulej Alla li jista' kollox u l-Ħaruf
huma t-tempju tagħha.
23 U l-belt ma kellhiex bżonn la ta'
xemx, u la ta' qamar, biex jiddu fiha: għax

il-glorja t'Alla kienet iddawwalha, u
l-Ħaruf hu d-dawl tagħha.
24 U jimxu fid-dawl tagħha l-ġnus ta'
dawk li huma salvati: u s-slaten ta' l-art
iġibu fiha l-glorja u l-unur tagħhom.
25 U bwiebha ma jingħalqu qatt bi
nhar; għax ma jkunx hemm lejl.
26 U fiha jġibu l-glorja u l-unur tal-
ġnus.
27 U fiha ma jidħol xejn li jħammeġ,
lanqas min jagħmel ħwejjeġ moqżieża, jew
jigdeb: imma dawk li huma miktubin fi
ktieb il-ħajja tal-Ħaruf.

22 U wrieni xmara safja ta' ilma tal-
ħajja, ċar daqs il-kristall, ħierġa
mit-tron t'Alla u tal-Ħaruf.
2 F'nofs il-misraħ tal-belt, u fuq kull
naħa tax-xmara, kien hemm is-siġra tal-
ħajja, li kienet tagħmel tnax-il xorta ta'
frott, u tagħti l-frott tagħha kull xahar: u
l-weraq tas-siġra kienu għall-fejqan tal-
ġnus.
3 U ma jkunx hemm aktar saħta: iżda
t-tron t'Alla u tal-Ħaruf ikun fiha; u
l-qaddejja tiegħu jagħtuh qima.
4 U jaraw wiċċu; u ismu jkun fuq
ġbinhom.
5 U ma jkunx hemm aktar lejl hemm; u
ma jkollhomx bżonn dawl tax-xemgħa,
lanqas dawl tax-xemx; għax il-Mulej Alla
jagħtihom id-dawl: u huma jsaltnu għal
dejjem ta' dejjem.
6 U qalli: Dal-kliem hu sġur u minnu:
u l-Mulej Alla tal-profeti qaddisa bagħat
l-anġlu tiegħu biex igħarraf lill-qaddejja
tiegħu l-ħwejjeġ li għandhom jiġru malajr.
7 Ara, dalwaqt niġi: imbierek hu min
iħares il-kliem tal-profezija ta' dal-ktieb.
8 U jien Ġwanni rajt dawn il-ħwejjeġ, u
smajthom. U meta rajt u smajt, inxħett
biex inqim f'riġlejn l-anġlu, li wrieni dawn
il-ħwejjeġ.
9 Imbagħad qalli: Ara li ma tagħmilx
dan: għax jien il-qaddej tiegħek, u ta'
ħutek il-profeti, u ta' dawk li jħarsu l-kliem
ta' dal-ktieb: agħti qima 'l Alla.
10 U qalli: La tissiġillax kliem il-
profezija ta' dal-ktieb: għax iż-żmien
qorob.
11 Min hu ħażin, ħa jibqa' ħażin: u
min hu maħmuġ, ħa jibqa' maħmuġ; u
min hu tajjeb, ħa jibqa' tajjeb: u min hu
qaddis, ħa jibqa' qaddis.
12 U, ara, sa niġi dalwaqt; u ħlasi hu
miegħi, biex inħallas lil kull bniedem
skond egħmilu.
13 Jien l-Alfa u l-Omega, il-bidu u
t-tmiem, l-ewwel u l-aħħar.
14 Imberkin dawk li jagħmlu l-kmanda-
menti tiegħu, biex ikollhom id-dritt għas-
siġra tal-ħajja, u jistgħu jidħlu fil-belt mill-
bwieb.
15 Għax barra huma l-klieb, u s-saħ-
ħara, u ż-żienja, u l-qattiela, u l-idolatri, u
dawk kollha li jħobbu u jagħmlu l-qerq.
16 Jien Ġesù bgħatt l-anġlu tiegħi biex
jixhdilkom dawn il-ħwejjeġ fil-knejjes.
Jien ir-rimja u n-nisel ta' David, u
l-kewkba tiddi tas-sebħ.
17 U l-Ispirtu u l-għarusa jgħidu: Ejja.
U min jisma' ħa jgħid: Ejja. U ħa jiġi min
hu bil-għatx. U kull min irid, ħa jieħu
l-ilma tal-ħajja b'xejn.
18 Għax jien nixhed lil kull bniedem li
jisma' l-kliem tal-profezija ta' dal-ktieb:
Jekk xi ħadd iżid ma' dawn il-ħwejjeġ,
iżidlu Alla l-kastigi li huma miktubin
f'dal-ktieb:
19 U jekk xi ħadd ineħħi mill-kliem tal-
ktieb ta' din il-profezija, Alla jneħħilu
sehmu mill-ktieb tal-ħajja, u mill-belt il-
qaddisa, u mill-ħwejjeġ li huma miktubin
f'dal-ktieb.
20 Min jixhed dawn il-ħwejjeġ igħid:
Tassew, niġi dalwaqt. Amen. Iva, ejja,
Mulej Ġesù.
21 Il-grazzja ta' Sidna Ġesù Kristu
tkun magħkom ilkoll. Amen.